12 U ya kusokwa lowo wa kini o nezinsuku ezishiyagalombili, bonke abesilisa ezizukulwaneni zenu, lowo ozaliweyo endhlini, na lowo otengiweyo ngemali kubafokazi bonke, e nge siyo inzalo yako.
13 U ya kusokwa nokusokwa yena o zalwe endhlini naye o tengwe ngemali yenu: isivumelwano sami si za kuba enyameni yenu, si be isivumelwano esi nga nqamukiyo.
14 Owesilisa o nga sokiwe, o nga soki inyama yejwabu lake, lomuntu u ya kukitywa kubantu ba kubo, weqe isivumelwano sami.
15 Wa ti uTixo kuAbrahama, uSarai umkako, a u yi ku biza igama lake ngokuti uSarai, kodwa igama lake li za kuba uSara.
16 Ngi ya kumbusisa, nangaye ngi za kukunika indodana: ngi ya kumbusisa, a be izizwe; amakosi abantu a za kuvela kuye.
17 Kona uAbrahama wa wa ngobuso bake, wa hleka, wa ti enhliziyweni yake, Yena o neminyaka e ikulu u za kuzala na? yena uSara, o neminyaka e mashumi ashiyagalolunye, u za kuzala na?
18 Wa ti uAbrahama kuTixo, Ku nga ti uIshmaeli a nga hamba pambi kwako.
19 Wa ti uTixo, Ngi qinisile, uSara umkako u ya kukuzalela indodana; u ya kubiza igama layo ngokuti uIsaka: ngi ya kuqinisa isivumelwano sami naye, nenzalo yake ngasemva kwake, si be isivumelwano esinganqamukiyo.
20 Futi ngi ku zwile ngaye uIshmaeli: bheka, ngi ya kumbusisa, ngandise inzalo yake i vame kakulu, amakosi a ishumi nambili a ya kuzalwa uye ngi ya kumenza a be isizwe esikulu.
21 Kepa ngi ya kuqinisa isivumelwano sami noIsaka, a za kukuzalela yena uSara ngesikati esitile ngomnyaka ozayo.
22 Wa qeda ukukuluma naye, uTixo wa m shiya Abrahama wenyuka.
23 uAbrahama wa tabata uIshmaeli indodana yake, nabo bonke abazalwayo endhlini, nabo bonke abatengwayo ngemali yake, abesilisa bonke emadodeni endhlu ka Abrahama, wa soka inyama yejwabu labo ngalolosuku njengokutyo kuka Tixo kuye.
24 uAbrahama wa e neminyaka e mashumi ashiyagalolunye nashiyagalolunye, msukwana e sokwa enyameni yejwabu.
25 uIshmaeli indodana yake wa e neminyaka e ishumi nantatu msukwana e sokwa enyameni yejwabu.
26 Ngalolosuku wa sokwa uAbrahama, noIshmaeli indodana yake.
27 Abesilisa bonke bendhlu yake, abazalwayo endhlini, nabatengwayo ngemali kowezizwe, ba sokwa kanye naye.

## ISAHLUKO 18.

UJEHOVA wa bonakala kuye emikobeni ka Mamre: wa e hlezi ngasemnyango wendhlu ngesikati sokufudumala kwemini:
2 Wa pakamisa amehlo ake wa buka, bheka, amadoda amatatu e mi pambi kwake: wa ti, ukuwabona, wesuka emnyango wendhlu wa gijima wa ya ukuwahlangabeza, wa kotama,
3 Wa ti, Nkosi yami, nxa ngi fumene umusa emehlweni ako, u nga dhluli inceku yako:
4 A ke ku letwe amanzi incozana, a ni geze izinyawo zenu, ni pumule pansi komuti:
5 Ngi za kuleta umtama wokudhla, ni tokozise izinhliziyo zenu, kona ni ya kudhlula: ngokuba ngaloku ni fike encekwini yenu. Ba ti, Yenza njengokutyo kwako.
6 uAbrahama wa gijima wa ya endhlini kuSara, wa ti, Tyetya u xove izilinganiso ezintatu zempupu, wenze izinkwa, u zi peke eziko.
7 uAbrahama wa gijima wa ya ezinkomeni, wa quba itole elitambileyo elihle, wa li nika umfana: wa tyetya wa li lungisa.
8 Wa tabata amasi, nobisi, netole, a be li lungisile, wa ku beka pambi kwabo; wema nabo pansi komuti, ba dhla.
9 Ba ti kuye, uSara umkako u pi na? Wa ti, Nangu endhlini.
10 Wa ti, Ngi qinisile ngi za kubuyela kuwe ukutwasa konyaka; bheka, uSara umkako u ya kuba nendodana. uSara wezwa, e semnyango wendhlu, o ngasemva kwake.
11 Kepa uAbrahama noSara ba be badala, be gugile; kwa ku nqamukile kuSara okwesifazana.
12 uSara wa hleka enhliziyweni yake, e ti, Loku se ngi gugile ngi za kuba nenjabulo na? nenkosi yami i si gugile?
13 Wa ti uJehova kuAbrahama, U

hlekeleni uSara, e ti, Imbala ngi za ku-
zala, ngi mdala na?
14 uJehova wahlulwa uto na? Ngesi-
kati esitile ngi ya kubuyela kuwe, uku-
twasa konyaka, uSara u za kuba ne-
ndodana.
15 Wa pika uSara, e ti, A ngi hleka-
nga; ngokuba wesaba. Wa ti, Qa; u
hlekile.
16 A ti amadoda esuka kona, a kange-
la ngaseSodoma: uAbrahama wa hamba
nabo, wa ba pelekezela.
17 Wa ti uJehova, Ngi ya kumfihlela
uAbrahama loku engi kwenzayo na?
18 Loku uAbrahama e za kuba isizwe
esikulu esi namandhla impela, zi ya ku-
busiswa ngaye zonke izizwe zomhlaba.
19 Ngokuba ngi ya m azi u ya kubaya-
la abantwana bake, nendhlu yake ngase-
mva kwake, ba gcine indhlela ka Jeho-
va, benze okulungileyo neqiniso; ukuba
uJehova a m enzele uAbrahama loko a
ku tyilo kuye.
20 Wa ti uJehova, Ngokuba ukukala
kwa seSodoma nokwa seGomora ku ku-
lu, nangokuba izono zabo zi nzima, zi
yesabeka;
21 Ngi ya kwehla, ngi bone ukuba be-
nzile impela njengokukala kwako, oku
fike kimi; uma ku nge njalo ngi ya
kubona.
22 A ti amadoda a fulatela kona, a ya
ngaseSodoma: kepa uAbrahama wa e se
mi pambi kuka Jehova.
23 uAbrahama wa sondela, wa ti, U ya
kububisa abalungileyo kanye nabanga-
lungile na?
24 Nxa be kona pakati komuzi aba ama-
shumi amahlanu abalungileyo: imba-
la u ya kububisa, u nga teteleli indawo
ngenxa yabalungileyo aba amashumi
amahlanu pakati kwayo na?
25 A ku nga bi ko kuwe ukwenza
njalo, ukububisa abalungileyo kanye na-
bangalungile; a ku nga bi ko kuwe
ukuba abalungileyo ba be njengabanga-
lungile: Umahluli wezwe lonke a ka yi
kwenza okulungileyo na?
26 Wa ti uJehova, Uma ngi fumana
eSodoma abalungileyo aba amashumi
amahlanu pakati komuzi, ngi ya kutete-
lela indawo yonke ngenxa yabo.
27 uAbrahama wa pendula wa ti, A ku
bheke, ngi qalile ukukuluma neNkosi
yami, mina engi utuli nomlota:
28 Mhlaumbe ku sweleke abahlanu
kubo abalungileyo aba amashumi ama-
hlanu: u ya kububisa umuzi wonke ngo-
kuswela abahlanu na? Wa ti, A ngi
yi kububisa, uma ngi fumana kona aba
amashumi amane nanhlanu.
29 Wa buya wa kuluma naye futi, wa
ti, Mhlaumbe ku funyaniswa kona aba
amashumi amane. Wa ti, A ngi yi ku
kwenza ngenxa yabamashumi amane.
30 Wa ti, A ke i nga tukuteli Inkosi
yami, ngi za kukuluma: Mhlaumbe be
funyaniswa kona aba amashumi amata-
tu. Wa ti, A ngi yi kukwenza uma ngi
fumana aba mashumi amatatu.
31 Wa ti, A ku bheke, ngi qalile uku-
kuluma neNkosi: Mhlaumbe be funya-
nwa kona aba amashumi amabili. Wa
ti, A ngi yi kuububisa ngenxa yabama-
shumi amabili.
32 Wa ti, A ke i nga tukuteli Inkosi
yami, ngi ya kukuluma kanye kupela:
Mhlaumbe ku funyanwa kona aba ishu-
mi. Wa ti, A ngi yi kuububisa ngenxa
yaba ishumi.
33 Wesuka uJehova, e se qedile uku-
kuluma noAbrahama: naye uAbrahama
wa buyela endaweni yake.

## ISAHLUKO 19.

KU te se ku hlwile kwa fika eSodoma
izitunywa ezimbili; uLoti wa e hlezi
esangweni la seSodoma: uLoti, e zi bo-
na, wesuka wa ya ukuzihlangabeza; wa
kotama bu bheka pansi ubuso bake.
2 Wa ti, Bhekanike makosi ami, a ke
ni pambuke, ni ngene endhlini yenceku
yenu, ni hlale ubusuku, ni geze izinya-
wo zenu; ni ya kuvuka kusasa, ni ye
endhleleni yenu. Za ti, Qa, si ya kuhla-
la endhleleni.
3 Wa zi ncenga kakulu, kona za pa-
mbukela kuye, za ngena endhlini yake;
wa zenzela ukudhla, wa peka isinkwa
esi nga kukumele, za dhla.
4 Kwa ti, zi nga ka lali, abantu bo-
muzi, abantu ba seSodoma, ba haqa
indhlu, abatya nabadala, bonke abantu
be vela inxa zonke:
5 Ba m memeza uLoti, ba ti kuye, A
pi lawa madoda a ngene kuwe ngalobu-
busuku na? si pumisele wona ukuba si
wazi.
6 uLoti wa pumela kubo ngasemnya-
ngo, wa vala umnyango ngasemva
kwake,
7 Wa ti, Bafo wetu, ake ni ngoni ka-
ngaka.
8 Bhekanike, ngi namadodakazi ama-
bili, a nga bonanga e yazi indoda; ake
ngi ni pumisele wona, nenze kuwo ngo-

kufanele emehlweni enu: kepa ku lawa-
madoda ni ngenzi luto; ngokuba beza
ngaloko emtunzini wendhlu yami.
9 Ba ti, Suka. Ba ti, Lomuntu weza
ukwaka, u ya kubusa nokubusa: Se si
ya kuhlupa wena kakulu ku nabo. Ba
m cindezela lowo muntu, uLoti, ba so-
ndela ukwapula umyango.
10 Kona amadoda a zelula izandhla
zawo, a ngenisa uLoti kuwo endhlini, a
vala umnyango.
11 A ba tyaya abantu aba semnyango
wendhlu abancinyane nabakulu ngobu-
mpumputi; ba katazeka ngokufuna
umnyango.
12 A ti amadoda kuLoti, U nobani
futi lapa na? umkwenyana, namadoda-
na ako, namadodakazi ako, nabo bonke
abako, aba kona ba pumese ku lenda-
wo:
13 Ngokuba si ya kububisa lendawo,
ngokuba ukukala kwabo ku kulu ebu-
sweni buka Jehova; uJehova u si tumile
ukuba si i bubise.
14 uLoti wa puma, wa kuluma naba-
kwenyana bake aba be tabatile amado-
dakazi ake, wa ti, Sukani, ni pume ku
lendawo: ngokuba uJehova u ya kubu-
bisa lomuzi. Wa e njengoqangayo eme-
hlweni abakwenyana bake.
15 Se ku sile izitunywa za m tyetyisa
uLoti, za ti, Suka, u tabate umkako, na-
madodakazi ako amabili, a funyanisiwe,
funa u bujiswe ebubini bomuzi.
16 E sa libala, amadoda a bamba isa-
ndhla sake, nesandhla somkake, nesa-
ndhla samadodakazi amabili ake; uJe-
hova e m haukela a m pumesa a m beka
ngapandhle komuzi.
17 A ti e se ba pumisile ngapandhle,
wa ti, Baleka u sinde: u nga bheki emva
kwako, u ngemi etafeni lonke; balekela
entabeni, funa u bujiswe.
18 Wa ti kuwo uLoti, A ke ku nga bi
njalo, Nkosi yami.
19 A ku bheke, inceku yako i zuze
umusa emehlweni ako, u kulisile ubu-
bele bako, o ngenzele bona ngokungisi-
ndisa; ngi nge balekele entabeni, funa
ngehlelwe ububi ngi fe.
20 Bhekake, lomuzi u seduze ukuba
ngi balekele kuwo, mcinyane: a ke ngi
catye kona, ngi sinde; a umcinyane
na?
21 Wa ti kuye, Bheka, ngi ku vumela
ngalento, a ngi yi kububisa lomuzi o
kulume ngawo.
22 Tyetya, u balekele kuwo, ngokuba
ngi ngenze luto u nga ka fiki kona.
Ngaloko igama lomuzi la tiwa iZora.
23 Ilanga la se li pumile ezweni lapo
uLoti wa ngena eZora.
24 Kona uJehova wa nisa pezu kwe-
Sodoma na pezu kweGomora usolufa no-
mlilo, ku vela kuJehova ezulwini:
25 Wa cita leyomizi netafa lonke, nabo
bonke abakile emizini, naloko okuhlu-
mayo emhlabatini.
26 Kepa umkake wa bheka emva kwa-
ke, wa ba insika ka sawoti.
27 uAbrahama wesuka ekuseni, wa ya
ku lendawo lapo wema kona ebusweni
buka Jehova:
28 Wa bheka ngaseSodoma neGomora,
na ngasezweni lonke letafa, wa buka,
bheka, senyuka isisi sezwe njengesisi
seziko.
29 Kwa ti, msukwana uTixo e bubisa
imizi yetafa, uTixo wa kumbula uAbra-
hama, wa mukisa uLoti ekuciteken
msukwana e bubisa imizi a be hlezi ku-
yo uLoti.
30 uLoti wa kupuka eZora, wa hlala
entabeni, namadodakazi ake amabili na-
ye; ngokuba wesaba ukuhlala eZora, wa
hlala emhumeni, yena namadodakazi
ake amabili.
31 Ya ti inkosazana koyelamayo, uba-
ba u se mdala, a i ko indoda ezweni yo-
kungena kitina njengemikuba yezwe
lonke:
32 A ke si m puzise ubaba iwaini, si
lale naye ukuba si londe imbeu e vela
kubaba.
33 Ngalobobusuku ba m puzisa uyise
iwaini; omkulu wa ngena, wa lala noyise;
wa e ngazi ukulala kwake nokuvuka
kwake.
34 Kwa ti ngangomso omkulu wa ti
komcinyane, Bheka, nga lala nobaba
izolo: a si buye si m puzise iwaini nga-
lobubusuku; ngena wena, u lale naye,
ukuba si londe imbeu e vela kubaba.
35 Ba m puzisa uyise iwaini na ngalo-
bobusuku: we suka omcinyane wa lala
naye; wa e ngazi ukulala kwake noku-
vuka kwake.
36 Njaloke amadodakazi ka Loti oma-
bili a kuleliswa uyise.
37 Enkulu ya zala indodana, ya qamba
igama layo uMoabi: lowo u nguyise
wabaMoabi ku ze ku be namhla.
38 Nayo encinyane ya zala indodana,
ya qamba igama layo ngokuti uBenami:
lo u nguyise wabantwana baka Amo-
ni ku ze ku be namhla.

## ISAHLUKO 20.

UABRAHAMA wesuka kona, wa ya
ngasezweni laseningizimu, waka pakati kweKadeshi neShuri, wa hlala eGerari.
2 Wa ti uAbrahama ngaye uSara
Umkake, Lo u ngudade wetu: uAbimeleki inkosi ya seGerari, wa tuma, wa m tabata uSara.
3 Kepa uTixo weza kuAbimeleki ekupupeni ebusuku, wa ti kuye, Bheka, u su file ngenxa yomfazi o m tabatileyo; u ganile endodeni.
4 Kepa uAbimeleki wa e nga ka sondeli kuye: Wa ti, Nkosi, u ya kusibubisa isizwe esilungileyo na?
5 A ka tyongo kimi ukuti, Lo u ngudade wetu na? naye wa ti, Lo u ngumne wetu: ngobuqoto benhliziyo yami, nangobumhlope bezandhla zami, ngi kwenzile loku.
6 Wa ti uTixo kuye ekupupeni, Ngi yazi, u kwenze loku ngobuqoto benhliziyo yako; nga ku vimbela mina ukuba u ngoni kimi: ngaloko a ngi ku vumelanga ukuba u m pate.
7 Kaloku m buyisele ku lomuntu umkake; ngokuba u ngumazisi, u ya kukukulekela, u sinde, kodwa uma u nga m buyiseli, yazi u za kufa nokufa, wena nabo bonke abako.
8 uAbimeleki wa vuka ekuseni, wa biza zonke izinceku zake, wa shumayela lezizindaba zonke ezindhlebeni zazo: abantu besaba kakulu.
9 Kona uAbimeleki wa biza uAbrahama, wa ti kuye, Wenzeni kitina na? ngoneni kuwe, u tele icala elikulu kimina nasembusweni wami ngani na? u ngenzele okungafanele u kwenziwa.
10 Wa ti uAbimeleki kuAbrahama, u boneni, wenzeleni loku na?
11 Wa ti uAbrahama, Ngokuba be ngi ti, Impela ukwesaba uTixo a ku ko ku lendawo; nga ti, ba ya kungibulala ngenxa yomkami.
12 Kepake ngi qinisile, u udade wetu; u indodakazi ka baba, kodwa a siyo indodakazi ka mame; wa ba umkami.
13 Kwa ti, uTixo e se ngedukise endhlini ka baba, nga ti kuye, Loku ku umusa, o za ku ngenzela wona; ezindaweni zonke esi ya kufika kuzo, yityo ngami, ukuti Lo u umne wetu.
14 uAbimeleki wa tabata izimvu nezinkomo, nezinceku, nezincekukazi, wa zi pa kuye uAbrahama, wa m buyisela uSara umkake.
15 Wa ti uAbimeleki, Bheka, izwe lami li sebusweni bako: yaka lapo u tanda kona.
16 Wa ti kuSara, Bheka, ngi m nikile umne wenu *amashekeli* esiliva a inkulungwane: bheka, a ku be kuwe isisibekelo samehlo kubo bonke aba nawe, nakwabanye bonke: wa tetiswa kanjaloke.
17 uAbrahama wa kuleka kuTixo: uTixo wa m pilisa uAbimeleki, nomkake, nezincekukazi zake; ba zala.
18 Ngokuba uJehova wa e vimbe impela zonke izisu zendhlu ka Abimeleki ngenxa ka Sara umka Abrahama.

## ISAHLUKO 21.

UJEHOVA wa kumbula uSara njengokutyo kwake, wenza uJehova kuSara njengezwi lake.
2 uSara wa kulelwa, wa m zalela uAbrahama indodana e se mdala, ngesikati esitile, uTixo a be si tyilo kuye.
3 uAbrahama wa qamba igama lendodana yake e be m zalelwe, a be m zalele yona uSara, ukuti uIsaka.
4 uAbrahama wa m soka uIsaka indodana yake i si nezinsuku ezishiyagalombili, njengaloko e be m yalile uTixo.
5 uAbrahama wa e neminyaka e ikulu, msukwana e m zalelwa uIsaka indodana yake.
6 Wa ti uSara, uTixo u ngenzile ukuba ngi hleke, bonke abezwayo ba ya kuhleka nami.
7 Wa ti, Ubani o be nga tyo kuAbrahama ukuti, uSara u ya kuncelisa abantwana na? ngokuba ngi m zalele indodana e se mdala.
8 Umntwana wa kula, wa lunyulwa: uAbrahama wenza isidhlo esikulu msukwana e lunyulwa uIsaka.
9 uSara wa bona indodana ka Hagari wa sEgipite a be i zalele uAbrahama, i hleka.
10 Wa ti kuAbrahama, Si xotye lesisigqilikazi nendodana yaso: ngokuba indodana ya lesisigqilikazi a i yi kudhla ifa kanye nendodana yami, uIsaka.
11 Loko kwa ba nqala kakulu kuAbrahama ngenxa yendodana yake.
12 Wa ti uTixo kuAbrahama, A ku nga bi nqala kuwe ngenxa yomfana na ngenxa yesigqilikazi sako; kuko konke a ku tyilo uSara kuwe lalela izwi lake; ngokuba ngaye uIsaka i ya kubizwa inzalo yako.
13 Nayo indodana yesigqilikazi, ngi

za kuyenza i be isizwe, ngokuba i inzalo
yako.
14 uAbrahama wa vuka ekuseni, wa
tabata ukudhla, nesigubu samanzi, wa si
nika uHagari, e si beka ehlombe lake,
nomntwana, wa m mukisa: wemuka,
wa zula ehlane la seBeresheba.
15 Amanzi a pela esigujini, wa m be-
ka umntwana pansi komuti.
16 Wa ya wa hlala ngapambi kwake,
ku katyana kungati ibanga lokuponsa
umcibityelo: ngokuba wa ti, Ma ngi
nga boni ukufa komntwana. Wa hlala
ngapambili, wa kala wa dazuluka.
17 uTixo wezwa izwi lomntwana; isitu-
nywa sika Tixo sa memeza uHagari, si
sezulwini, sa ti kuye, Hagari, u nani na?
u ngesabi; ngokuba uTixo u zwile izwi
lomntwana lapo e kona.
18 Suka, u pakamise umntwana, u m
bambe ngesandhla sako; ngokuba ngi
ya kumenza a be isizwe esikulu.
19 uTixo wa vula amehlo ake, wa bo-
na umtombo wamanzi, wa ya wa gcwa-
lisa isigubu ngamanzi, wa m puzisa
umntwana.
20 uTixo wa e nomntwana, wa kula,
wa hlala ehlane, wa pata umcibityelo.
21 Wa hlala ehlane la seParani: unina
wa m tabatela umfazi ezweni la sEgi-
pite.
22 Kwa ti ngalesosikati, uAbimeleki,
noFikole induna yempi yake, ba kulu-
ma kuAbrahama, be ti, uTixo u nawe
ngako konke o kwenzayo:
23 A ku funge kimi kona lapo uTixo
ukuti, a ku yi kungikohlisa, mina, ne-
nzalo yami: kepa njengomusa engi
kwenzele wona, u ya kungenzela wona,
nezwe o be u hlezi kulo.
24 Wa ti uAbrahama, Ngi ya kufu-
nga.
25 uAbrahama wa m sola uAbimeleki
ngomtombo wamanzi, e be zi wu pangile
izinceku zika Abimeleki.
26 Wa ti uAbimeleki, A ngazi ukuba
kwenziwa ubani loko: a u ngi tyela-
nga wena, nami angi zwanga ku ze ku
be namhla.
27 uAbrahama wa tabata izimvu ne-
zinkomo, wa zi pa uAbimeleki, benza
isivumelwano bobabili.
28 uAbrahama wa beka amavukazana
a isikombisa omhlambi odwa.
29 Wa ti uAbimeleki kuAbrahama,
Lawa amavukazana a isikombisa o wa
bekile odwa a yini na?
30 Wa ti, Lawa amavukazana a isiko-
mbisa u ya kuwa tabata esandhleni sa-
mi a be ufakazi wami ukuti, ngi wu-
mbile lomtombo.
31 Ngaloko wa qamba lendawo iBere-
sheba: ngokuba ba funga kona boba-
bili.
32 Njaloke, ba senza isivumelwano
eBeresheba: kona wesuka uAbimeleki,
noFikole induna yempi yake, ba buyela
ezweni lamaFilisti.
33 uAbrahama wa tyala ihlati eBere-
sheba, wa li bonga kona igama lika Je-
hova, uTixo o hleziyo pakade.
34 uAbrahama wa hlala ezweni lama-
Filisti izinsuku za ba zi ningi.

## ISAHLUKO 22.

KWA ti ngasemva kwa lezizinto,
uTixo wa m linga uAbrahama, wa
ti kuye, Abrahama: wa ti, Ngi lapa.
2 Wa ti, A ku tabate indodana yako, e
yodwa, uIsaka, o m tandayo, u ye ezwe-
ni la seMoria; u m nikele kona, a be
umnikelo wokutya entabeni etile, engi
za kukutyela yona.
3 uAbrahama wa vuka ekuseni, wa
bopela injomane yake, wa zi tabata izi-
nceku zake ezimbili, noIsaka indodana
yake, wa bandela umnikelo wokutya izi-
nkuni, wesuka, wa ya endaweni uTixo a
be m tyelile yona.
4 Ngosuku lwesitatu uAbrahama wa
pakamisa amehlo ake, wa bona indawo
i katyana.
5 Wa ti uAbrahama kuzo izinceku za-
ke, Hlalani lapa nenjomane; si za kuya
lapaya, mina nomfana, si kuleke, si bu-
ye si ze kini.
6 uAbrahama wa tabata izinkuni zo-
mnikelo wokutya, wa zi beka pezu kuka
Isaka indodana yake, wa tabata esa-
ndhleni sake umlilo nomese; ba hamba
bobabili kanye.
7 uIsaka wa kuluma ku Abrahama
uyise, wa ti, Baba: wa ti, Ngi lapa, ndo-
dana yami. Wa ti, Nangu umlilo nezi-
nkuni: po, li pi iundhlu lomnikelo wo-
kutya na?
8 Wa ti uAbrahama, Ndodana yami,
uTixo u ya kuzibonela iundhlu lomni-
kelo wokutya: ba hamba bobabili ka-
nye.
9 Ba fika endaweni a be m tyelile yo-
na uTixo: uAbrahama wa laka kona
ilati, wa lungisa izinkuni, wa m bopa
uIsaka indodana yake, wa m beka ela-
tini pezu kwezinkuni.
10 uAbrahama wa solula isandhla sa-

ke, wa tabata umese ukuba a hlabe indo-
dana yake.
11 Sa ti isitunywa sika Jehova sa m
memeza si sezulwini, sa ti, Abrahama,
Abrahama: wa ti, Ngi lapa.
12 Sa ti, U nga beki isandhla sako ku-
mfana, u ngenzi luto kuye: ngokuba
manje ngi ya kwazi u ya m esaba uTixo,
loku u nga ngi nqabelanga nendodana
yako, e yodwa.
13 uAbrahama wa pakamisa amehlo
ake, wa bona, bheka, inqama ngasemva
kwake, i banjiwe esihlahleni ngezimpo-
ndo zayo: uAbrahama wa ya wa tabata
inqama, wa i nikela, i be umnikelo wo-
kutya esikundhleni sendodana yake.
14 uAbrahama wa qamba igama la le-
yo ndawo uJehovajira: njengaloku ku
sa tyiwo namhla, ukuti, Entabeni uJe-
hova ku za kubonwa.
15 Sa ti isitunywa sika Jehova sa bu-
ye sa memeza uAbrahama si sezulwini.
16 Sa ti, Ngi zifungile, u tyo uJe-
hova, ngokuba u kwenzile loku, u nga
ngi nqabelanga nendodana yako, e yo-
dwa:
17 Ngi ya kukubusisa nokubusisa, ngi
yandise nokwandisa inzalo yako, i be
ngangezinkanyezi zezulu, na ngangesi-
hlabati esi sosebeni lolwandhle; inzalo
yako i za kudhla isango lezita zayo.
18 Nangenzalo yako zi za kubusiswa
izizwe zonke zomhlaba, ngokuba u lalele
izwi lami.
19 Kwa ti uAbrahama wa buyela ku
zo izinceku zake, besuka ba ya kanye
eBeresheba; uAbrahama wa hlala eBe-
resheba.
20 Kwa ti ngasemva kwaloko kwa tyi-
wo kuAbrahama ukuti, Bheka, uMil-
ka u m zalele uNahori umfo wenu aba-
ntwana:
21 uHuze izibulo lake, noBuzi umne
wake, noKemule uyise ka Aramu,
22 NoKesede, noHazo, noPildashi, no-
Jidlafe, noBetule;
23 uBetule wa zala uRebeka: laba
abashiyagalombili uMilka wa zalela
uNahori, umfo wabo kaAbrahama.
24 Nomfazi wake, ogama lake la li
nguRuma, naye wa zala uTeba, noGa-
hamu, noTahashi, noMaka.

## ISAHLUKO 23.

USARA wa e neminyaka e ikulu na-
mashumi amabili nesikombisa: leyo
ya iminyaka yokuhamba kuka Sara.
2 Wa fa uSara eKirjataba, okuti eHe-
broni ezweni la seKenani: weza uAbra-
hama ukumkalela uSara, nokumlilela.
3 uAbrahama wesuka pambi kofileyo
wake, wa kuluma namadodana ka Heti,
e ti,
4 Ngi ngumfokazi nomhambuma pa-
kati kwenu: ngi peni indawo yoku-
mbela pakati kwenu, ukuba ngi mbele
ofileyo wami, a nga bi ko emehlweni
ami.
5 Amadodana ka Heti a m pendula
uAbrahama, e ti kuye,
6 Si zwe, nkosi yetu: u inkosi enkulu
pakati kwetu: a u mbele ofileyo wako
kwelihle kuwo onke amafipa etu; a ku
ko muntu kiti o za kunqabela nefa lake,
ukuba u nga mbeli ofileyo wako.
7 uAbrahama wesuka, wa kotamela
ebantwini bezwe, emadodeni ka Heti.
8 Wa kuluma nabo, e ti, Uma ku inta-
ndo yenu ukuba ngi mbele ofileyo wa-
mi a nga bi ko emehlweni ami; ngi
zweni, ni ngi ncengele kuEfroni indo-
dana ka Zohari,
9 Ukuba a ngi pe umhume wa seMa-
kepela, a nawo emkaulweni wezwe lake:
u ya kungipa ngemali e lingene nawo,
u be owami wokumbela pakati kwenu.
10 uEfroni wa e hlezi pakati kwama-
dodana ka Heti: uEfroni umHeti wa m
pendula uAbrahama ezindhlebeni zama-
dodana ka Heti, pambi kwabo bonke
aba ngena esangweni lomuzi wake, e ti,
11 Ai, nkosi yami, ngi zwe: lelolizwe
ngi ku nika lona, nomhume o kulo, ngi
ku nika wona; emehlweni amadodana
abantu bami ngi ku nika kona: u mbele
ofileyo wako.
12 uAbrahama wa kotama ebusweni
babantu bezwe.
13 Wa kuluma kuEfroni ezindhlebeni
zabantu bezwe, e ti, Kodwa a ku ngi
zwe: ngi ya kukunika imali ngezwe; u
i tabate kimi, ngi za kumbela kona ofi-
leyo wami.
14 uEfroni wa m pendula uAbrahama,
e ti kuye,
15 Nkosi yami, ngi zwe: izwe li li-
ngene namashekeli esiliva a amakulu
amane; ku ini loko pakati kwami nawe
na? mbela ofileyo wako.
16 uAbrahama wa lalela uEfroni;
uAbrahama wa m linganisela uEfroni
isiliva, a be li tyilo ezindhlebeni zama-
dodana ka Heti, amashekeli esiliva a
amakulu amane, eli lingeneyo kubate-
ngi.
17 Kwa ti izwe lika Efroni, ela seMa-

kepela, ngapambi kweMamre, izwe, nomhume owa u kulo, nemiti yonke e ya i sezweni, emikaulweni yonke, inxa zonke, kwa m qiniselwa.

18 KuAbrahama ku be okwake, emehlweni amadodana ka Heti, pambi kwabo bonke aba ngena esangweni lomuzi wake.

19 Ngasemva kwaloko uAbrahama wa mbela uSara umkake emhumeni wa sezweni la seMakepela pambi kwe-Mamre, okuti, iHebroni ezweni la se-Kenani.

20 La ti izwe, nomhume walo, kwa m qiniselwa uAbrahama iwo amadodana ka Heti, li be elake lokumbela.

## ISAHLUKO 24.

UABRAHAMA wa e mdala, e neminyaka eminingi: uJehova wa e m busisile uAbrahama ngako konke.

2 Wa ti uAbrahama encekwini yake enkulu yendhlu yake, e ya i ngumbusi wako konke a e nako, A ku beke isandhla sako pansi kwetanga lami:

3 Ngi ya kukufungisa uJehova, uTixo wezulu, uTixo womhlaba, ukuba u nga i tabateli indodana yami umfazi kumadodakazi abaseKenani, engi hlezi pakati kwabo:

4 Kodwa u ya kuya ezweni la kiti, nasezihlotyeni zami, u i tabatele indodana yami uIsaka umfazi.

5 Ya ti inceku kuye, ingabe intombi i nge vume ukungilandela i ze ezweni leli: imbala ngi ya kuyiyisa indodana yako ezweni owa vela kulo, ini na?

6 Wa ti uAbrahama kuyo, Qapela u nga yi yisa kona indodana yami.

7 uJehova, uTixo wezulu, owa ngi tabata endhlini ka baba, na sezweni lokuzalwa kwami, owa kuluma, wa funga kimi, e ti, Inzalo yako ngi ya kuinika lelizwe; u ya kutuma isitunywa sake pambi kwako, wo tabatela indodana yami umfazi kona.

8 Noma intombi i nga vumi ukukulandela, kona ku ya kuti u nga bi nacala ngalesisifungo sako: kepa u nga yi yisi kona indodana yami.

9 Ya ti inceku ya beka isandhla sayo pansi kwetanga lika Abrahama inkosi yayo, ya funga kuye ngaleyonto.

10 Inceku ya tabata amakamelo a ishumi emakamelweni enkosi yayo, yemuka; izinto zonke zenkosi yayo za zi sesandhleni sayo: yesuka, ya ya eMesopotami, emzini ka Nahori.

11 Ya guqisa amakamelo ayo ngapandhle komuzi ngasemtonjeni wamanzi, matambama, ngesikati sokupuma kwabesifazana be ya kuka amanzi.

12 Ya ti, Jehova, Tixo wenkosi yami uAbrahama, a ku ngi size namhla, u yenzele umusa inkosi yami uAbrahama.

13 Bheka, ngi mi emtonjeni wamanzi; amantombazana abantu bomuzi a puma ukuka amanzi:

14 Ma ku ti, intombazana engi za kutyo kuyo ukuti, A ke wetule isitya sako, ngi puze; i ti, Puza, ngi za kuwapuzisa nawo amakamelo ako: *ma ku ti*, i be iyo o i miseleyo inceku yako uIsaka: ngaloko ngi ya kwazi ukuti, u yenzele inkosi yami umusa.

15 Kwa ti, i nga ka qedi ukukuluma, bheka, kwa puma uRebeka owa zalwa uBetuli, indodana ka Milka, umka Nahori, umfo wabo ka Abrahama, e twele isitya sake ehlombe lake.

16 Intombazana ya inhle i bukeka, ya intombi, i ngaziwa indoda: yehlela emtonjeni, ya gcwalisa isitya sayo yenyuka.

17 Inceku ya gijima ya ya ukuihlangabeza, ya ti, A ku ngi puzise incozana amanzi esityeni sako.

18 Ya ti, Puza, nkosi yami: ya tyetya, yetula isitya sayo esandhleni sayo, ya i puzisa.

19 Se i qedile ukuipuzisa, ya ti, Ngi za kuwakela nawo amakamelo ako, a ze a qede ukupuza.

20 Ya tyetya, ya tululela isitya sayo emqengqeni, ya gijima, ya ya emtonjeni futi ukuka, yakelela amakamelo onke ake.

21 Umuntu e i bhekisisa, wa tula, ukuba a bone uma uJehova u busisile ukuhamba kwake, ini na.

22 Kwa ti, se e qedile ukupuza amakamelo, umuntu wa i tabatela iqele legolide, isilinganiso salo sa si inxenye yeshekeli, namasongo amabili ezandhla zayo, isilinganiso sawo sa si ngamashekeli egolide a ishumi;

23 Wa ti, U yindodakazi ka bani na? A ku ngi tyele: i kona indawo endhlini ka yihlo ukuba si lale na?

24 Ya ti kuye, Ngi indodakazi ka Betuli, indodana ka Milka, a m zalela yona uNahori.

25 Ya ti kuye futi, Si notyani nefolishi eliningi, nayo indawo yokulala.

26 Umuntu wa guqa, wa kotama pambi kuka Jehova.

27 Wa ti, A ku bongwe uJehova, uTixo wenkosi yami uAbrahama, o nga yekile ukwenzela inkosi yami umusa neqiniso: uJehova u ngi hole endhleleni wa ngi yisa endhlini yezihlobo zenkosi yami.

28 Intombazana ya gijima, ya bika endhlini ka nina lezi zindaba.

29 uRebeka wa e nomne wabo, igama lake la li nguLabani: uLabani wa gijima wa ya ngapandhle kumuntu, ngasemtonjeni.

30 Kwa ti, se e bonile iqele namasongo ezandhleni zika dade wabo, e zwe amazwi ka Rebeka udade wabo, e ti, U tyo njalo umuntu kimi; wa ya kumuntu; bheka wa e mi emakamelweni ngasemtonjeni.

31 Wa ti, Ngena, wena obusisiwe uJehova; u meleni ngapandhle na? ngi lungisile indhlu, nendawo yamakamelo.

32 Umuntu wa ngena endhlini: wa kumula amakamelo ake, wa nika amakamelo utyani nefolishi, namanzi okugeza izinyawo zake, nezinyawo zabantu aba be naye.

33 Kwa bekwa pambi kwake ukudhla ukuba a dhle kepa wa ti, A ngi yi kudhla, ngi nga ka biki indaba yami. Wa ti, Kuluma.

34 Wa ti ngi inceku ka Abrahama.

35 uJehova u i busisile kakulu inkosi yami; i kulile: u i nikile izimvu, nezinkomo, nesiliva, negolide, nezinceku, nezincekukazi, namakamelo, nezinjomane.

36 uSara umka nkosi yami, e semdala, wa i zalela inkosi yami indodana: i nikele kuyo konke e nako.

37 Ya ngi fungisa inkosi yami, i ti, U nga tabateli indodana yami umfazi emadodakazini a seKanani, engi hlezi ezweni labo:

38 U ya kuya endhlini ka baba, na sezihlotyeni zami, u i tabatele indodana yami umfazi.

39 Nga ti enkosini yami, Ingabe intombazana i nge ngi landele.

40 Ya ti kimi, uJehova, engi hamba ebusweni bake, u ya kutuma isitunywa sake nawe, a busise ukuhamba kwako; u ya kutabatela indodana yami umfazi ezihlotyeni zami, endhlini ka baba.

41 Kona ku ya kuti, u nga bi nacala ekukufungiseni kwami, uma u fika ezihlotyeni zami; noma be nga ku niki, ku ya kuti, u nga bi nacala ekukufungiseni kwami.

42 Ngeza emtonjeni namhla, nga ti, Jehova uTixo wenkosi yami uAbrahama, nxa u ngi busisa endhleleni engi hamba ngayo:

43 Bheka, ngi mi emtonjeni wamanzi; ku ya kuti, uma intombazana i puma ukuka amanzi, ngi ti kuyo, A ku ngi puzise incozana amanzi esityeni sako,

44 I ti kimi, puza wena, ngi za kuwakelela nawo amakamelo ako: ma ku be iyo intombazana, uJehova a i miseleyo indodana yenkosi yami.

45 Kwa ti ngi nga ka qedi ukukuluma enhliziyweni yami, bheka, uRebeka wa puma e twele isitya sake ehlombe lake; wehlela emtonjeni waka amanzi: nga ti kuye, A ku ngi puzise.

46 Wa tyetya, wetula isitya sake ehlombe lake, wa ti, Puza; ngi ya kuwapuzisa nawo amakamelo ako: nga puza, wa puzisa nawo amakamelo.

47 Nga m buza nga ti, U indodakazi ka bani na? Wa ti, indodakazi ka Betuli, indodana ka Nahori, a m zalela yona uMilka: nga faka iqele ebusweni bake, namasongo ezandhleni zake.

48 Nga guqa, nga kotama pambi kuka Jehova, nga m bonga uJehova uTixo wenkosi yami uAbrahama, o be ngi kombisile indhlela elungileyo ukuba ngi tabate indodakazi yomfo wabo wenkosi yami, i be umka ndodana yayo.

49 Kaloku uma ni tanda ukuyenzela inkosi yami umusa neqiniso ngi tyeleni; noma ku nge njalo ngi tyeleni; ukuba ngi penduke ngi ye ngakwesokunene na ngakwesokohlo.

50 Kona uLabani noBetuli ba pendula ba ti, I vela kuJehova lento: si nge kulume kuwe okubi nokuhle.

51 Bheka, uRebeka u sebusweni bako, m tabate, u hambe, u za kuba umka ndodana yenkosi yako, njengaloko a ku tyoyo uJehova.

52 Ya ti ukuzwa amazwi abo, inceku ka Abrahama ya kotama pansi pambi kuka Jehova.

53 Inceku ya veza izinto zesiliva, nezinto zegolide, nezingubo, ya zi nika uRebeka: ya ba pa umne wabo nonina izinto ezinhle.

54 Ba dhla, ba puza, yona nabantu aba be nayo, ba hlala ubusuku; bonke ba vuka kusasa, ya ti, ngi mukiseni, ngi ye enkosini yami.

55 Umne wabo nonina ba ti, A ke i hlale nati intombazana izinsuku, mhla-

umbi zi be ishumi; emva kwaloko i ya
kuhamba.
56 Ya ti kubo, ni nga ngi libazisi,
loku uJehova u busisile ukuhamba kwa-
mi; ngi mukiseni ukuba ngi ye enkosi-
ni yami.
57 Ba ti, si za kubiza intombazana, si
buze emlonyeni wayo.
58 Ba m biza uRebeka, ba ti kuye, U
za kuhamba na lomuntu na? Wa ti,
Ngi za kuhamba.
59 Kona ba mukisa uRebeka udade
wabo, nomzanyana wake, nenceku ka
Abrahama nabantu bayo.
60 Ba m busisa uRebeka, ba ti kuye,
U udade wetu wena, ma u be aba izinku-
lungwane zamatye, inzalo yako a i dhle
isango labaizondayo.
61 Wesuka uRebeka namantombazana
ake, ba kwela amakamelo ba m landela
umuntu: Inceku ya m tabata uRebeka,
yemuka.
62 uIsaka wa e za ngendhlela ya se-
mtonjeni wa seLahairoi: Ngokuba wa e
hlala ezweni la seningizimu.
63 uIsaka wa puma matambama wa
ya ukuqonda ngasendhle; wa pakamisa
amehlo ake, wa kangela, bheka, amaka-
melo e za.
64 uRebeka wa pakamisa amehlo ake,
wa m bona uIsaka, wehla ekamelweni.
65 Wa ti encekwini, Ubani lomuntu o
hamba endhle ukusihlangabeza na? Ya
ti inceku, U inkosi yami: Wa tabata
indwangu, wa zigubuzela.
66 Inceku ya m tyela uIsaka konke e
bi kwenzile.
67 uIsaka wa m ngenisa endhlini ka
Sara unina, wa tabata uRebeka, wa ba
umkake; wa m tanda: uIsaka wa dudu-
zeka emva kokufa kuka nina.

## ISAHLUKO 25.

UABRAHAMA wa pinda wa tabata
umfazi, igama lake la li nguKetura.
2 Wa m zalela uZimrani, noJokishani,
noMedani, noMidiani, noIshibaki, no-
Shua.
3 uJokishani wa zala uSheba, noDe-
dani. Amadodana ka Dedana a be
uAshurimi, noLetushimi, noLumimi.
4 Amadodana ka Midiani a be uEfa,
noEfera, noHanoki, noAbida, noElda.
Onke lawo a ngamadodana ka Ketura.
5 uAbrahama wa m nika uIsaka ko-
nke okwake.
6 Namadodana esitembu sika Abraha-
ma, uAbrahama wa wa nika izinto, wa
wa mukisa kuIsaka, indodana yake, e
se kona yena, a ye ngasempumalanga,
ezweni la sempumalanga.
7 Lezi zi izinsuku zeminyaka yokuha-
mba kuka Abrahama, a zi hambayo,
iminyaka e ikulu namashumi a kombi-
sa a nesihlanu.
8 uAbrahama wa gqabuka, wa fa e se
mdala, e ixegu, e se koliwe; welekelwa
kubantu bake.
9 A ti amadodana ake, uIsaka noIsh-
maeli, a m mbela emhumeni wa seMak-
pela, ezweni lika Efroni, indodana ka
Zohara, umHiti, eli ngapambi kwa seMa-
mre;
10 Lelozwe uAbrahama a li tenga ku-
wo amadodana ka Heti: kwa mbelwa
kona uAbrahama noSara umkake.
11 Kwa ti emva kokufa kuka Abraha-
ma, uTixo wa m busisa uIsaka indodana
yake; uIsaka wa hlala ngasemtonjeni
wa seLahairoi.
12 Loku ku inzalo ka Ishmaeli, indo-
dana ka Abrahama, uHagari wa seEgi-
pite, incekukazi ka Sara, a m zalela ye-
na uAbrahama.
13 Lawa a ngamabizo amadodana ka
Ishmaeli, ngamabizo awo, ngokuzalwa
kwawo: Izibulo lika Ishmaeli, uNeba-
joti; noKedari, noAdebeli, noMibesa-
mu,
14 NoMishema, noDuma, noMasa,
15 NoHadari, noTema, noJeturi, no-
Nafishi, noKedama:
16 Lawa a ngamadodana ka Ishmaeli,
nalawa a ngamabizo awo, ngemizi ya-
wo na ngezigodhlo zawo; amakosana a
ishumi nambili ngezizwe zawo.
17 Le i iminyaka yokuhamba kuka
Ishmaeli, iminyaka e ikulu namashumi
amatatu a nesikombisa: wa gqabuka,
wa fa, welekelwa kubantu bake.
18 Ba qala eHavila, baka ba za ba fika
eShuri, eli ngapambi kwa seEgipite, nxa
u ya eAsuri: wa fa ebusweni bezihlobo
zake zonke.
19 Loku ku inzalo ka Isaka indodana
ka Abrahama: uAbrahama wa zala
uIsaka:
20 uIsaka wa e neminyaka e mashumi
amane msukwana e m tabata uRebeka a
be umkake, indodakazi ka Betuli, wa
seSiria, owa sePadanaramu, udade wabo
ka Labani, wa seSiria.
21 uIsaka wa kuleka kuJehova ngo-
mkake, ngokuba wa e inyumba: uJe-
hova wa mu zwa; uRebeka umkake wa
kulelwa.

22 Ba ti abantwana ba qubutyana pa-
kati kwake; wa ti, Uma ku njalo, ngi
nje ngani na? Wa ya kubuza kuJe-
hova.
23 Wa ti kuye uJehova, zi kona esi-
swini sako izizwe ezimbili; ku ya kwa-
hlukana esiswini sako izinhlobo ezi-
mbili; esinye si ya kwahlula esinye;
esikulu si ya kukonza esincinyane.
24 Za pelela izinsuku zake zokubeleta,
bheka, a e sesiswini sake amawele.
25 Wa puma owokuqala e bomvu, e
njengengubo yoboya umzimba wonke;
ba qamba igama lake ngokuti uEsau.
26 Ngasemva kwaloko wa puma
umnawe wake, isandhla sake si bambe-
lele esitendeni sika Esau; igama lake
la tiwa uJakobe: uIsaka wa e neminya-
ka e mashumi a tatisitupa ekuzalweni
kwabo.
27 Ba kula abafana: uEsau wa ba
umuntu owaziyo ukuzingela, umuntu
wa sendhle; uJakobe wa e ngumuntu
oqoto, e hlala ematenteni.
28 uIsaka wa m tanda uEsau, ngoku-
ba wa i dhla inyama yezinyamazane:
kepa uRebeka wa m tanda uJakobe.
29 Kwa ti uJakobe wa peka ukudhla:
wa fika uEsau e vela endhle, e se di-
niwe.
30 Wa ti uEsau kuJakobe, A ke u ngi
pe ngi dhle loko okubomvu, ngokuba se
ngi diniwe: ngako igama lake la tiwa
uEdomi.
31 Wa ti uJakobe, Ngi tengele namhla
ngefa lobuzibulo bako.
32 Wa ti uEsau, Bheka, se ngi file: li
ini kimi lelo ifa na?
33 Wa ti uJakobe, Funga kimi na-
mhla; wa funga kuye: wa m tengela
uJakobe ngefa lobuzibulo bake.
34 Kona uJakobe wa mu pa uEsau
ukudhla, ukudhla oku imbumba; wa-
dhla, wa puza, wesuka, wa zihambela:
uEsau wa li dela ifa lobuzibulo.

## ISAHLUKO 26.

KWA ku kona indhlala ezweni, nga-
pandhle kwendhlala yokuqala e ya
i kona emihleni ka Abrahama. uIsaka
wa ya eGerari, kuAbimeleki, inkosi ya-
maFilisiti.
2 Wa bonakala kuye uJehova, wa ti,
U ngehleli Egipite; yaka ezweni engi
za kukutyela lona:
3 Hlala ezweni leli, ngi ya kuba na-
we, ngi ku busise: ngokuba kuwe na
kuyo inzalo yako ngi ya kunikela onke
lamazwe, ngi ya kuqinisa isifungo, enga
si funga kuAbrahama uyihlo;
4 Ngi ya kwandisa inzalo yako, i be
ngangezinkanyezi zezulu, ngi ya kuni-
kela inzalo yako onke lawamazwe; na
ngenzalo yako zi ya kubusiswa izizwe
zonke zomhlaba;
5 Ngokuba uAbrahama wezwa izwi
lami, wa lalela ukutyo kwami, nemi-
yalo yami nezimemezelo zami, nemiteto
yami.
6 uIsaka waka eGerari.
7 Kwa ti abantu ba leyondawo ba m
buza ngomkake; wa ti, U udade wetu;
ngokuba wesaba ukuti, Umkami, wa ti,
funa abantu ba lendawo ba ngi bulale
ngenxa kaRebeka; ngokuba wa e mu-
hle, e bukeka.
8 Kwa ti e se hlezi kona isikati eside,
uAbimeleki, inkosi yamaFilisiti, wa ka-
ngela e sesibukweni, wa buka, bheka
uIsaka wa e feketa noRebeka umkake.
9 uAbimeleki wa m biza uIsaka, wa
ti, Bheka, u umkako impela: wa tyolo-
ni, ukuti U udade wenu na? Wa ti
uIsaka kuye, Ngokuba nga ti, funa ngi
fe ngenxa yake.
10 Wa ti uAbimeleki, ku ini loku o
kwenzileyo kitina na? kwa cityu ukuba
umuntu a lale nomkako, u be u si ba-
ngele icala.
11 uAbimeleki wa yala abantu bonke,
e ti, Yena o za kumpata kabi lomu-
ntu nomkake u ya kubulawa nokubu-
lawa.
12 uIsaka wa lima ezweni lelo, wa zu-
za ngalowonyaka kwa ba ngekulu: uJe-
hova wa m busisa.
13 Lomuntu wa kula njalo wa kula
wa za wa ba mkulu impela:
14 Wa e nemfuyo yezimvu nemfuyo
yezinkomo, nezinceku eziningi: amaFi-
lisiti a ba nomona ngaye.
15 Imitombo yonke eza zi i mbile izi-
nceku zika yise, emihleni ka Abrahama
uyise amaFilisiti a be i gqibile, e i gcwa-
lise ngomhlabati.
16 Wa ti uAbimeleki kuIsaka, Suka
kitina; ngokuba u sihlula kakulu.
17 uIsaka wesuka kona, waka emfu-
ndeni ya seGerari, wa hlala kona.
18 uIsaka wemba futi imitombo ya-
manzi, aba be i mbile emihleni ka Abra-
hama uyise; ngokuba amaFilisiti a be i
gqibile ngasemva kokufa kuka Abraha-
ma: wa i biza ngamagama a wa qamba-
yo uyise.
19 Izinceku zika Isaka za zimba

emfundeni, za fumana kona umtombo
wamanzi a petuzayo.
20 Kwa ti abalusi ba seGerari ba xaba-
na nabalusi baka Isaka, ba ti, A wetu
amanzi: wa qamba igama lomtombo
iEseki; ngokuba ba xabana naye.
21 Ba buya bemba omunye umtombo;
ba xabana nangawo: wa qamba igama
lawo iSitna.
22 Wesuka kona, wa buya wemba
omunye umtombo; a ba nga xabanga
ngawo: wa qamba igama lawo iReho-
boti: wa ti, Ngokuba uJehova u se si
kulisile kaloku, si ya kuzala ezweni.
23 Wa kupuka kona, wa ya eBereshe-
ba.
24 Ngalobobusuku uJehova wa bona-
kala kuye, wa ti, Ngi nguTixo ka Abra-
hama uyihlo: u ngesabi, ngokuba ngi
nawe, ngi ya kukubusisa, ngi yandise
inzalo yako ngenxa ka Abrahama inceku
yami,
25 Wa laka kona ilati, wa bonga iga-
ma lika Jehova, wa misa kona itente
lake; nakona izinceku zika Isaka zemba
umtombo.
26 Kwa ti uAbimeleki wa ya kuye e
vela eGerari, noAhuzatu, isihlobo sake,
noFikoli induna yempi yake.
27 Wa ti uIsaka kubo, Ni zeleni ki-
mi, loku ni ngi zondayo, ni ngi xotyile
kini?
28 Ba ti, Sa bona nokubona, ukuba u
nawe uJehova: sa ti Ma si be kona isi-
fungo pakati kwetu, tina nawe, a senze
isivumelwano nawe sokuti,
29 U nga senzeli okubi, loku si nga ku
hlupanga, loku si kwenzele okuhle ku-
pela, sa ku mukisa kahle: kaloku u bu-
sisiwe uJehova.
30 Wa benzela ukudhla, ba dhla, ba
puza.
31 Ba vuka ekuseni, ba fungisana:
uIsaka wa ba mukisa, be muka kahle
kuye.
32 Kwa ti ngalolosuku izinceku zika
Isaka zeza za m tyela ngomtombo ezi
be zi u mbile, za ti kuye, si tolile
amanzi.
33 Wa u biza ngokuti, iSheba: ngako
igama lomuzi li tiwa, iBeresheba, ku ze
ku be namhla.
34 uEsau wa e neminyaka e mashumi
amane, wa tabata umfazi, uJuditi, indo-
dakazi ka Beri umHiti, no Bashemati,
indodakazi ka Elone umHiti: Aba be
umunyu enhliziyweni ka Isaka noRe-
beka.

ISAHLUKO 27.

KWA ti uIsaka e se mdala, amehlo
ake e se fipele ukuba a nga sa bhe-
ki, wa m biza uEsau indodana yake
enkulu, wa ti kuye, Ndodana yami; wa
ti, Bheka, ngi lapa.
2 Wa ti kuye, Bhekake, se ngi mdala,
a ngi lwazi usuku lokufa kwami.
3 A ke u tabate izikali zako, isinke-
mba sako, nomcibityelo wako, u ye
endhle, u ngi zingelele, inyamazane;
4 U ngenzele isidhlo esimnandi, engi
si tandayo; u si lete kimi, ngi dhle; uku-
ba inhliziyo yami i ku busise ngi nga
ka fi.
5 uRebeka wezwa uIsaka e kuluma
noEsau indodana yake. Wa ya endhle
uEsau ukuba a zingele inyamazane, a i
lete.
6 uRebeka wa kuluma noJakobe indo-
dana yake, e ti, Bheka, ngi zwile uyi-
hlo e kuluma noEsau umne wenu, e ti,
7 Ngi letele inyamazane, u ngenzele
isidhlo esimnandi, ngi dhle, ngi ku
busise ebusweni buka Jehova, ngi nga
ka fi.
8 Ndodana yami, a ku zwe izwi lami
ngaloku engi ku yalelayo.
9 Hamba u ye emhlambini, u ngi taba-
tele kona amazinyane amabili ezimbuzi,
amahle; ngi ya kwenza isidhlo esimna-
ndi sika yihlo, njengaloko a ku ta-
ndayo:
10 U ya kusiyisa kuyihlo, a dhle, uku-
ba a ku busise, e nga ka fi.
11 Wa ti uJakobe ku Rebeka unina,
Bheka, uEsau umne wetu, u ngumuntu
o noboya, mina ngi ngumuntu o nobu-
tyelezi:
12 Mhlaumbe ubaba u ya kungipata,
kona ngi ya kuba emehlweni ake nje-
ngokohlisayo; ngi ya kuzenzela isitu-
kwo, ngi nga busiswa.
13 Wa ti unina kuye, A ku be pezu
kwami ukutukwa kwako, ndodana ya-
mi: a ku zwe izwi lami, hamba, u ngi
letele wona.
14 Wa ya, wa wa tabata, wa wa leta
kunina: unina wa kwenza ukudhla
okumnandi njengaloko a ku tandayo
uyise.
15 uRebeka wa tabata izivato zika
Esau, indodana yake enkulu, ezinhle,
za zi kuye endhlini, wa mambatisa zona
uJakobe indodana yake encinyane:
16 Wa m ambatisa izikumba zamazi-
nyane ezimbuzi ezandhleni na sebutye-
lezini bentamo:

17 Wa nikela esandhleni sika Jakobe
indodana yake isidhlo esimnandi uku-
dhla a be kwenzile.
18 Wa ya kuyise, wa ti, Baba; Wa ti,
Ngi lapa; u ubani wena, ndodana yami?
19 Wa ti uJakobe kuyise, Ngi ngu-
Esau, izibulo lako: Ngenzile njengoku-
tyo kwako kimi: a ku suke, u hlale u dhle
inyamazane yami, ukuba inhliziyo yako
i ngi busise.
20 Wa ti uIsaka endodaneni yake, U
tyetye ngani kangaka ukuitola, ndo-
dana yami? Wa ti, Ngokuba uJehova
uTixo wako u yenze i ze pambi kwami.
21 Wa ti uIsaka ku Jakobe, A ku so-
ndele, ndodana yami, ngi ku pate ngi
zwe, ukuba u iyo indodana yami uEsau
ini na.
22 Kona uJakobe wa sondela kuIsaka
uyise, wa m pata, wa ti, Lelizwi li izwi
lika Jakobe, kodwa lezizandhla zi iza-
ndhla zika Esau.
23 Wa e nga m azi, ngokuba izandhla
zake za zi njengezandhla zika Esau
umne wabo, zi noboya: wa m busisa.
24 Wa ti, U iyo indodana yami uEsau
na? Wa ti, Ngi uye.
25 Wa ti, I sondeze kimi, ngi dhle
inyamazane yendodana yami, ukuba
inhliziyo yami i ku busise. Wa i so-
ndeza kuye, wa dhla: wa m letela
iwaini, wa puza.
26 Wa ti uIsaka uyise kuye, A ku so-
ndele, u ngange, ndodana yami.
27 Wa sondela, wa m anga: wezwa
ipunga lezivato zake, wa m busisa, wa ti
Bheka, ipunga lendodana yami li nje-
ngepunga lezwe a li busisile uJehova:
28 Ka ku pe uTixo amazolo ezulu,
nezwe elivundileyo, nokuningi kwama-
bele newaini:
29 Abantu a ba ku konze, izizwe zi
kotame pambi kwako; u be inkosi ya-
bafo wenu, amadodana ka nyoko a ko-
tame pambi kwako: a ba tukwe abaku-
tukayo, ba busiswe abakubusisayo.
30 Kwa ti uIsaka e se qedile ukumbu-
sisa uJakobe, uJakobe e sa qeda ukupu-
ma ebusweni buka Isaka uyise, wa fika
uEsau umne wabo, e vela ukuzingela.
31 Wa e se senzile naye isidhlo esi-
mnandi, wa si leta kuyise, wa ti kuyise,
Ka suke ubaba, a dhle inyamazane ye-
ndodana yake, ukuba inhliziyo yako i
ngi busise.
32 Wa ti uIsaka uyise kuye, U ubani
wena? Wa ti, Ngi indodana yako, izi-
bulo lako, uEsau.
33 uIsaka wa tutumela e nokututu-
mela okukulu kakulu, wa ti Ubani upi
yena owa zingela inyamazane, wa i leta
kimi, nga dhla konke u nga ka fiki, nga
m busisa? yebo, u ya kuba obusisiwe.
34 uEsau, e se zwile amazwi ka yise,
wa kala e nokukala okukulu impela, wa
ti kuyise, Baba, ngi busise nami.
35 Wa ti, u fikile umne wenu e kohli-
sa, wa tabata isibusiso sako.
36 Wa ti, A li qanjiwe kahle igama
lake, ukuti, uJakobe, na? u ngi dhlile
kabili; wa tabata ifa lobuzibulo bami;
bheka, manje u se tabatile isibusiso
sami. Wa ti, A ku ngi godhlelanga isi-
busiso na?
37 Wa pendula, wa ti uIsaka kuEsau,
Bheka, ngi m misile a be inkosi yako,
abafo wabo bonke ngi benzile ba be izi-
nceku zake; ngi m nikile amabele ne-
waini; se ngi za ku kwenzelani, ndoda-
na yami na?
38 Wa ti uEsau ku yise, Baba, u nesi-
busiso sinye nje na? a ku ngi busise
nami, baba. uEsau wa pakamisa izwi
lake, wa kala.
39 Wa pendula, wa ti uIsaka uyise
kuye, Bheka; ukwaka kwako ku ya
kuba ezweni elivundileyo, elinamazolo
ezulu ngapezulu;
40 U ya kupila ngesinkemba sako, u
m konze umnawe wako: ku ya kuti
loku u ndindayo u ya kwapula ijo-
kwe lake entanyeni yako.
41 uEsau wa m zonda uJakobe nge-
nxa yesibusiso uyise a be m busisile
ngaso: wa ti uEsau enhliziyweni yake,
Izinsuku zokukalela ubaba se zi sondele;
kona ngi ya kumbulalala uJakobe umne
wetu.
42 uRebeka wa tyelwa lawomazwi ka
Esau indodana yake enkulu; wa tuma
wa biza uJakobe indodana yake enci-
nyane, wa ti kuye, Bheka, uEsau umne
wenu u ziduduza ngawe, u ti u ya kuku-
bulala.
43 Ndodana yami, a ku lalele izwi
lami; suka, u balekele kuLabani umfo
wetu, eHarani;
44 U hlale naye izinsuku ezitile ku ze
ku bohle ulaka lomne wenu;
45 Ku ze ku bohle ukutukutela komne
wenu kuwe, a kohlwe i loko o kwenzi-
leyo kuye; ngi ya kutuma, ngi ku tabate
kona: ngi za kwamukwa nina nobabili
ngosuku lunye ngani na?
46 Wa ti uRebeka kuIsaka, Ngi koli-
we ukuhamba kwami ngenxa yamado-

dakazi ka Heti: nxa uJakobe e tabata umfazi kumadodakazi ka Heti, a njengamadodakazi a leli zwe, ukupila kwami ku ya kuba ini kimi na?

## ISAHLUKO 28.

UISAKA wa m biza uJakobe, wa m busisa, wa m yala, wa ti kuye, U nga tabati umfazi kumadodakazi a seKanani.

2 Suka, u ye ePadanaramu, endhlini ka Betuli, uyise ka nyoko; u tabate kona umfazi kumadodakazi ka Labani umfo wabo ka nyoko.

3 uTixo o nguSomandhla, a ku busise, a ku zalise, a kwandise u be isizwe esikulu;

4 A ku nike isibusiso sika Abrahama, wena nenzalo yako; ukuba u dhle ifa lezwe o hambela kulo, uTixo a m nika lona uAbrahama.

5 uIsaka wa m mukisa uJakobe: wa ya ePadanaramu, kuLabani, indodana ka Betuli, umSiria, umfo wabo ka Rebeka, unina ka Jakobe noEsau.

6 uEsau se e bonile ukuti uIsaka wa e m busisile u Jakobe wa m tuma ePadanaramu, ukuba a tabate kona umfazi; wa m busisa, wa m yala, e ti, U nga tabati umfazi kumadodakazi a seKanani;

7 Nokuba uJakobe wa lalela uyise nonina, wa ya ePadanaramu;

8 uEsau e bonile ukuti amadodakazi a seKanani a mabi emehlweni ka Isaka uyise;

9 Kona uEsau wa ya kuIshmaeli, wa tabata uMahalati, indodakazi ka Ishmaeli, indodana ka Abrahama, udade wabo ka Nebajoti, a be umkake kanye nomkake a e se nabo.

10 uJakobe wa puma eBersheba, wa ya ngaseHarani.

11 Wa fika endaweni etile, wa hlala kona ubusuku, ngokuba la li tyonile ilanga; wa li tabata itye la leyondawo, wa camela kulo, wa lala kuleyondawo.

12 Wa pupa, bheka, isikwelo si misiwe emhlabeni, inhloko yaso i fike ezulwini; bheka, izitunywa zika Tixo zenyuka zehla ngaso.

13 Bheka uJehova wa e mi pezu kwaso, wa ti, Ngi nguJehova uTixo ka Abrahama uyihlo, noTixo ka Isaka: lelizwe, o lele kulo, ngi ya kukunika lona, nenzalo yoko;

14 Inzalo yako i ya kuba ngangotuli lomhlabati; u ya kuhlakazeka ngasentyonalanga, nangasempumalanga, na ngasenyakato, na ngaseningizimu: ngawe na ngenzalo yako zi ya kubusiswa izinhlobo zonke zezwe.

15 Bheka, ngi nawe, ngi ya kukulondoloza endhleleni yonke lapo u ya kona, ngo ku buyisela ezweni leli; ngokuba a ngi yi kukushiya ngi nga ka kwenzi loko engi ku tyilo kuwe.

16 uJakobe wa vuka ebutongweni bake, wa ti, Imbala uJehova u kulendawo, be ngi nga m azi.

17 Wesaba, wa ti, Lendawo i yesabeka kangaka! i indhlu ka Tixo kupela, i isango lezulu.

18 uJakobe wa vuka ekuseni, wa tabata itye a be camele kulona, wa li misa la insika, wa tela amafuta enhlokweni yalo.

19 Wa qamba igama la leyondawo iBeteli: kepa kuqala igama la lowomuzi la li iLuzi.

20 uJakobe wa funga isifungo, wa ti, Uma uTixo e ya kuba nami, a ngi londoloze endhleleni, engi hamba ngayo, a ngi pe ukudhla kokudhliwa, nezingubo zokwambata,

21 Ku ze ku ti ngi buyele kahle endhlini ka baba; kona uJehova u ya kuba uTixo wami:

22 Lelitye, engi li mise la insika, li ya kuba indhlu ka Tixo: ko ti ngako konke, a ya kunginika kona, ngi ya kutela ngi ku nike okweshumi.

## ISAHLUKO 29.

UJAKOBE wesuka, wa ya ezweni labantu ba sempumalanga.

2 Wa kangela, bheka, umtombo wa u sezweni, bheka, kwa ku lele kuwo imihlambi emitatu yezimvu; ngokuba ku lowomtombo ba be puzisa imihlambi: itye elikulu la li pezu komlomo womtombo.

3 Ya butana kona imihlambi yonke: ba li gingqa itye ba li susa emlonyeni womtombo, ba puzisa izimvu, ba li buyisela itye emlonyeni womtombo endaweni yalo.

4 Wa ti uJakobe kubo, Bafo wetu, nakepi na? Ba ti, Si nga baka Harani.

5 Wa ti kubo, Ni ya m azi uLabani indodana ka Nahori na? Ba ti, Si ya m azi.

6 Wa ti kubo, U hlezi kahle na? Ba ti, U hlezi kahle: nangu uRatyeli indodakazi yake e za nezimvu.

7 Wa ti, Bhekani, ku se semini, a siso

isikati ukuba zi butane izinkomo; zi puziseni izimvu, ni hambe, ni zaluse.

8 Ba ti, si ngenze njalo i nga ka butani imihlambi yonke, ba ze ba gingqe itye ba li suse emlonyeni womtombo: kona si ya kuzipuzisa izimvu.

9 Kwa ti e sa kuluma nabo, wa fika uRatyeli nezimvu zika yise a e zalusa.

10 Kwa ti, uJakobe e se bonile uRatyeli, indodakazi ka Labani, umfo wabo ka nina, nezimvu zika Labani, umfo wabo ka nina, wa sondela uJakobe, wa gingqa itye wa li susa emlonyeni womtombo, wa zi puzisa izimvu zika Labani, umfo wabo ka nina.

11 uJakobe wa m anga uRatyeli, wa pakamisa izwi lake, wa kala.

12 uJakobe wa m tyela uRatyeli wa ti, u ngumfo wabo ka yise, indodana ka Rebeka: yena wa gijima, wa m tyela uyise.

13 Kwa ti, uLabani e se zwile indaba ka Jakobe indodana ka dade wabo, wa gijima wa ya ukumhlangabeza, wa m gona, wa m anga, wa m ngenisa endhlini yake. Wa m tyela uLabani lezozinto zonke.

14 Wa ti uLabani kuye, Imbala, u yitambo lami, nenyama yami. Wa hlala naye inyanga yanye.

15 Wa ti uLabani kuJakobe, Ngokuba u umfo wetu u ya kusebenzela ize kimi na? ngi tyele, umvuzo wako u za kuba ini?

16 uLabani wa e namadodakazi amabili: igama lenkulu la li nguLea, igama lencinyane la li nguRatyeli.

17 Amehlo ka Lea a e butakataka; kepa uRatyeli wa e muhle, e bukeka.

18 uJakobe wa m tanda uRatyeli; wa ti, Ngi ya kuisebenzela kuwe indodakazi yako encinyane, uRatyeli, iminyaka e isikombisa.

19 Wa ti uLabani, Kuhle ngi m nike wena, ngi nga m niki kwenye indoda: hlala nami.

20 uJakobe wa sebenzela uRatyeli iminyaka e isikombisa; ya ti ya ba izinsuku ezi incozana ekuzweni kwake, ngenxa yokumtanda kwake.

21 Wa ti uJakobe kuLabani, zi pelile izinsuku zami: ngi pe umkami, ukuba ngi ngene kuye.

22 uLabani wa buta abantu bonke ba leyo ndawo, wenza idili.

23 Kwa ti kusihlwa wa tabata uLea indodakazi yake, wa m yisa kuye; wa ngena kuye.

24 uLabani wa m nika uZilpa incekukazi yake, ukuba a be incekukazi ka Lea, indodakazi yake.

25 Kwa ti ekuseni, bheka, wa e nguLea: wa ti kuLabani, ku ini loku o ngenzele kona na? A ngi m sebenzelanga uRatyeli kuwe na? u ngi kohliseleni na?

26 Wa ti uLabani, A kwenziwa njalo kiti, ukuba si nike omcinyane, si nga ka niki omkulu.

27 A ku qede isonto lake, kona si ya kukunika naye ngemisebenzi o ya kuyisebenza kimi futi eminye iminyaka e isikombisa.

28 Wenza njalo uJakobe, wa qeda isonto lake: kona wa m nika uRatyeli indodakazi yake, a be umkake naye.

29 uLabani wa m nika uRatyeli indodakazi yake uBilha, incekukazi yake ukuba a be incekukazi yake.

30 Wa ngena na kuye uRatyeli, wa m tanda uRatyeli kakulu ku noLea, wa buya wa sebenza kuye eminye iminyaka e isikombisa.

31 uJehova se e bonile ukuti, uLea u ya zondwa, wa vula isisu sake: kepa uRatyeli wa be inyumba.

32 uLea wa kulelwa, wa zala indodana, wa qamba igama layo uRubeni: ngokuba, wa ti, uJehova u bonile ukuhlupeka kwami; ngako indoda yami i za kungitanda manje.

33 Wa buya wa kulelwa, wa zala indodana; wa ti, uJehova u zwile nga ngi zondwa, ngako u ngi nikile na le: wa qamba igama layo uSimoni.

34 Wa buya wa kulelwa, wa zala indodana; wa ti, Kaloku ngalesi sikati indoda yami i za kubambelela kimi, ngokuba ngi i zalele amadodana amatatu: ngako igama lake la tiwa uLevi.

35 Wa kulelwa futi, wa zala indodana: wa ti, kaloku ngi ya kubonga uJehova: ngako wa qamba igama layo uJuda; wa kaula ukuzala.

## ISAHLUKO 30.

URATYELI se e bonile ukuti, a ka m zalelanga uJakobe abantwana, uRatyeli wa ba nomona kudade wabo; wa ti kuJakobe, Ngi pe abantwana, funa ngi fe.

2 Kona ulaka luka Jakobe lwa vutela nga kuRatyeli: wa ti, Ngi sendaweni ka Tixo, o ku nqabele isitelo sesisu, na?

3 Wa ti, Nansi incekukazi yami, uBi-

lha, ngena kuye; u ya kuzalela ematangeni ami, ngi ya kwakiwa ngaye.
4 Wa m nika uBilha incekukazi yake, a be umkake: uJakobe wa ngena kuye.
5 uBilha wa kulelwa, wa m zalela uJakobe indodana.
6 Wa ti uRatyeli, u tetile icala lami uTixo, u zwile izwi lami, u ngi nikile indodana: ngako wa qamba igama layo uDani.
7 uBilha incekukazi ka Ratyeli wa buya wa kulelwa, wa m zalela uJakobe indodana yesibili.
8 Wa ti uRatyeli, Ngokubambana okukulu ngi bambene nodade wetu, ngi mahlulile: wa qamba igama layo uNaftali.
9 uLea se e bonile ukuti, wa e kaukile ukuzala, wa tabata uZilpa incekukazi yake, wa m nika uJakobe, a be umkake.
10 uZilpa, incekukazi ka Lea, wa m zalela uJakobe indodana.
11 Wati uLea, Ku ye za inhlanhla: wa qamba igama layo uGadi.
12 uZilpa, incekukazi ka Lea wa m zalela uJakobe indodana yesibili.
13 Wa ti uLea, Ngi ya busa, ngokuba isifazana si ya kuti, ngi busisiwe: wa qamba igama layo uAsheri.
14 Kwa ti ngesikati sokuvuna amabele, uRubeni wa ya wa fumana amanderake endhle, wa wa yisa kuLea unina. Wa ti uRatyeli kuLea, A ku ngi pe amanderake endodana yako.
15 Wa ti kuye, Ku yintwana encinyane ukuba u tabatile indoda yami na? u za kutabata nawo amanderake endodana yami na! Wa ti uRatyeli, Ngako i ya kulala nawe ngalobubusuku ngamanderake endodana yako.
16 uJakobe we za kusihlwa, e vela endhle, uLea wa puma ukumhlangabeza, wa ti, U ya kungena kimi; ngokuba ngi ku tengile impela ngamanderake endodana yami. Wa lala naye ngalobubusuku.
17 uTixo wa mu zwa uLea, wa kulelwa, wa m zalela uJakobe indodana yesihlanu.
18 Wa ti uLea, uTixo u ngi nikile umvuzo wami, ngokuba nga nika indoda yami incekukazi yami: wa qamba igama layo uIsakari.
19 uLea wa buya wa kulelwa, wa m zalela uJakobe indodana yesitupa.
20 Wa ti uLea, uTixo u ngi nikile isipo esihle; kaloku indoda yami i za kuhlala nami, ngokuba ngi i zalele amadodana a isitupa: wa qamba igama layo uZebuloni.
21 Ngasemva kwaloko wa zala intombazana, wa qamba igama layo uDina.
22 uTixo wa m kumbula uRatyeli, uTixo wa mu zwa, wa vula isisu sake.
23 Wa kulelwa, wa zala indodana; wa ti, uTixo u susile ihlazo lami.
24 Wa qamba igama layo uJosefa; wa ti, uJehova u ya kungelekela enye indodana.
25 Kwa ti, uRatyeli e se zalile uJosefa, uJakobe wa ti kuLabani, Ngi mukise, ukuba ngi ye endaweni yami, ezweni la kiti.
26 Ngi pe omkami nabantwana bami, engi ba sebenzele kuwe, ukuba ngi hambe; ngokuba u ya yazi imisebenzi yami, engi yi sebenzile kuwe.
27 Wa ti uLabani kuye, Uma ngi fumene umusa emehlweni ako, a ku hlale; ngi ti, uJehova u ya ngi busisa ngenxa yako.
28 Wa ti, Ngi tyele umvuzo wako, ngi ya kukunika wona.
29 Wa ti kuye, U yazi ukuba ngi ku sebenzele kanjani nokuba izinkomo zako za zi njani kimi.
30 Ngokuba kwa ku kuncinyane okwako, ngi nga ka fiki; manje kwandile se kuningi; uJehova u ku busisile ngokufika kwami; ngi ya kuyisebenzela nini e yami indhlu na?
31 Wa ti, Ngi za ku ku pani na? Wa ti uJakobe, A ku yi kungipa luto: uma u ngenzela loku, ngi ya kubuya ngaluse, ngi linde umhlambi wako:
32 Ngi ya kuya emhlambini wonke wako namhla, ngi kipe kona zonke ezimagqabagqaba, nezihwanqa, zonke ezimnyama ezimvini, nezihwanqa nezimagqabagqaba ezimbuzini: nango umvuzo wami.
33 Njalo ukulunga kwami ku ya kungifakazela, ngesikati esizayo, ebusweni bako, nxa u fika ekukokelweni kwami: zonke ezingemagqabagqaba, nezihwanqa ezimbuzini, nezingemnyama ezimvini, ma ku ti, zebiwe imi.
34 Wa ti uLabani, Bheka, ma ku be njengezwi lako.
35 Ngalowomhla wa kipa izimpongo ezimahungqu, nezihwanqa, nezimbuzikazi zonke ezimagqabagqaba, nezihwanqa, nazo zonke ezi nokumhlope, nezimnyama zonke ezimvini, wa zi nikela esandhleni samadodana ake.
36 Wa misa ibanga eli hanjwa izinsuku

ezintatu pakati kwake noJakobe: uJa-
kobe walusa imihlambi e seleyo ka La-
bani.
37 uJakobe wa tabata izinti ezimanzi,
za bane ezepopula, nezehazeli, nezepale-
tani; wa zebula imibala emhlope, kwa
bonakala okumhlope oku sezintini.
38 Wa zi faka izinti, a be zebulile,
emiqengqeni, emikombeni yamanzi, pa-
mbi kwemihlambi lapa i zayo ukupuza,
ukuba i mite ekufikeni kwayo ukupuza.
39 Ya ti imihlambi ya mita pambi
kwezinti, ya zala izinkomo ezimahu-
ngqu, nezimagqabagqaba, nezihwanqa.
40 uJakobe wa zahlukanisa izimvu,
wa benza ubuso bemihlambi bu bheke
kwezimahungqu, na kwezimnyama
emhlambini ka Labani: wa i bheka imi-
hlambi yake yodwa, a ka i bekanga emi-
hlambini ka Labani.
41 Kwa ku ti lapa zemitayo izinkomo
ezi namandhla, uJakobe wa zi misa izinti
pambi kwamehlo ezinkomo, emiqengqe-
ni, ukuba zi mite pakati kwezinti.
42 Kodwa uma izinkomo za zi butaka-
taka a ka zi misanga: kwa ti ezibutaka-
taka za ba ezika Labani, nezi namandhla
za ba ezika Jakobe.
43 Lowomuntu wa kula kakulu, wa
ba nezinkomo eziningi, nezinceku zesi-
lisa, nezesifazana, namakamelo, nezinjo-
mane.

## ISAHLUKO 31.

WEZWA amazwi amadodana ka La-
bani, e ti, uJakobe u tabatile konke
okwa ku okuka baba: ngaloko okwa ku
okuka baba wenzile yonke lemfuyo.
2 uJakobe wa bona ubuso buka Laba-
ni, bheka, bu nga sa *bheki* kuye njenge-
sikati esidhlulileyo.
3 Wa ti uJehova kuJakobe, buyela
ezweni la okoko bako, na sezihlotyeni
zako; ngi ya kuba nawe.
4 uJakobe wa tuma wa biza uRatyeli
noLea, ukuba be ze endhle emhlambini
wake.
5 Wa ti kubo, Ngi ya bona ubuso buka
yihlo, a sa bheki kimi njengesikati esi-
dhlulileyo; kepa uTixo ka baba u nami.
6 Ni yazi nani ngi m konzile uyihlo
ngamandhla onke ami.
7 Uyihlo u ngi kohlisile, u pendule
umvuzo wami ka shumi; uTixo a ka m
vumelanga a ngenzele okubi.
8 Nxa e be tyo ukuti, Ezimagqaba-
gqaba a zi be umvuzo wako; za zi ti
zonke izinkomo za zala ezimagqabagqa-
ba: nenxa a be tyo ukuti, ezimahunqu
a zi be umvuzo wako; za zi ti zonke
izinkomo zi zala ezimahungqu.
9 Njalo uTixo o zi tabatile izinkomo
zika yihlo wa ngi pa zona.
10 Kwa ti ekumiteni kwezimvu, nga
pakamisa amehlo ami, nga bona ekupu-
peni, bheka, izinqama zonke ezizayo ezi-
mvini za zimahungqu nezimagqabagqa-
ba nezimahwanqa.
11 Sa ti kimi isitunywa sika Tixo eku-
pupeni, Jakobe: Nga ti, Ngi lapa.
12 Sa ti, A ku pakamise amehlo ako,
u bone, zonke izinqama ezizayo ezimvini
zimahungqu, nezimagqabagqaba, nezi-
mahwanqa: ngokuba ngi bonile loko
konke a kwenzele kona uLabani.
13 Ngi uTixo wa seBeteli, lapa wa
gcoba kona insika, lapa wa funga isifu-
ngo kimi: a ku suke, u muke ku lelili-
zwe, u buyele ezweni la kini.
14 Wa pendula uRatyeli noLea, ba ti
kuye, Si se nesabelo ini, nefa endhlini
ka baba na?
15 A si bizwa uye ngokuti abafokazi
na? ngokuba wa tengisa ngati, wa dhla
imali yetu.
16 Ngokuba imfuyo yonke uTixo a i
susile ku baba i nge yetu, neyabantwana
betu; kwenze konke a ku tyilo kuwe
uTixo.
17 Kona uJakobe wesuka wa kwelisa
abantwana bake nomkake emakame-
lweni;
18 Wa zi quba zonke izinkomo zake,
nayo yonke imfuyo yake a be i fuyile,
izinkomo zokuzuza kwake, a be zi fuyile
ePadanaramu, ukuba a ye kuIsaka uyi-
se, ezweni la seKanani.
19 uLabani wa e yile ukugunda izi-
mvu zake: uRatyeli wa yeba imifane-
kiso ka yise.
20 uJakobe wa m kohlisa uLabani wa
seSiria, ngokuba e nga m tyelanga ukuti
u za kumuka.
21 Wa muka nako konke a e nako;
wesuka, wa wela umfula, wa qonda nga-
sentabeni ya seGiladi.
22 Ngosuku lwesitatu uLabani wa
tyelwa ukuti, uJakobe u mukile.
23 Wa hamba nabafo wabo, wa m la-
ndela endhleleni izinsuku ezi isikombi-
sa; wa m fumana entabeni ya seGiladi.
24 Weza uTixo kuLabani wa seSiria
ngepupo ebusuku, wa ti kuye, Qapela
u nga kulumi kuJakobe okuhle no-
kubi.
25 uLabani wa m fumana uJakobe.
uJakobe wa e misile itente lake entabe-

ni: uLabani nabafo wabo be misa entabeni ya seGiladi.
26 Wa ti uLabani kuJakobe, Wenzeni na? u ngi kohlisile, u mukise amadodakazi ami njengabatunjwayo ngesinkemba.
27 Wa balekelani ngasese na? wa ngi kohlisa; a ku ngi tyelanga, kona nga be ngi ku mukisile ngokwenama, na ngezihlabelelo, na ngogubu, na ngenkoka.
28 A u vumanga ukuba ngange amadodana ami namadodakazi ami: wenze ubuula ngalowo msebenzi.
29 Ku semandhleni esandhla sami ukuba ngi kwenzele okubi: kepa uTixo ka yihlo wa tyo kimi ebusuku izolo ukuti, Qapela u nga kulumi kuJakobe okuhle nokubi.
30 Nxa u muka impela ngokuba u nxanela indhlu ka yihlo, po, wa bebelani otixo bami na?
31 Wa pendula uJakobe, wa ti kuLabani, Ngokuba be ngesaba: ngokuba be ngi ti, funa u ngamuke amadodakazi ako.
32 Lowo, o za kutola kuye otixo bako, a ka yi kusinda: ebusweni babafo wetu, bona okwako engi nako, u ku tabate: uJakobe wa e ngazi ukuti, uRatyeli wa e bebile.
33 uLabani wa ngena etenteni lika Jakobe, na setenteni lika Lea, na setenteni lezincekukazi ezimbili; a ka ba tolanga. Wa puma etenteni lika Lea wa ngena etenteni lika Ratyeli.
34 uRatyeli wa e tabatile imifanekiso, e i bekile empahleni yekamelo, wa e hlezi pezu kwayo. uLabani wa i funisisa etenteni lonke, a ka i tolanga.
35 Wa ti kuyise, Ma i nga tukuteli inkosi yami uma ngi nga suki, ngi me ebusweni bako; ngokuba umkuba wesifazana u se kimi. Wa funisisa; kepa a ka i tolanga imifanekiso.
36 uJakobe wa tukutela, wa xabana noLabani: uJakobe wa pendula wa ti kuLabani, Li pi icala lami na? si pi isono sami, ukuba u ngi landele u tukutele na?
37 Loku u su funile ezintweni zonke zami, u fumene ntoni, yezinto zonke zendhlu yako na? i beke lapa ebusweni babafo wetu nabafo wenu, ba tete icala pakati kwetu sobabili.
38 Leminyaka e amashumi amabili be ngi hlezi kuwe; izimvu zako nezimbuzi zako a zi punzanga; izinqama zomhlambi wako a ngi zi dhlanga.
39 Ezipangiweyo nga ngi nga zi leti kuwe; nga ngi zi hlaula; wa zi biza esandhleni sami, noma zebiwe emini, noma zebiwe ebusuku.
40 Nga ngi njalo; nga qedwa ilanga emini, nga qedwa iqwa ebusuku; kwa suka ubutongo emehlweni ami.
41 Kwa ku njalo kimi iminyaka e amashumi amabili endhlini yako; iminyaka e ishumi nane nga sebenzela kuwe amadodakazi ako amabili, neminyaka e isitupa izinkomo zako: u pendule umvuzo wami ka shumi.
42 Nxa e be nge nami uTixo ka baba, uTixo ka Abrahama, nokwesaba kuka Isaka, nga u be u su ngi mukisaze. uTixo u bonile ukuhlutywa kwami, nemisebenzi yezandhla zami, wa ku sola izolo ebusuku.
43 uLabani wa pendula wa ti kuJakobe, Lawa madodakazi a ngamadodakazi ami, na laba bantwana ba ngabantwana bami, na lezizinkomo zi izinkomo zami, nako konke o ku bonayo ku ngokwami: kaloku ngi ya kuwenzelani lawa amadodakazi ami, nabantwana bawo, a ba ba zeleyo, na?
44 A ke senze isivumelwano, mina nawe, si be ufakazi pakati kwami nawe.
45 uJakobe wa tabata itye, wa li misa li be insika.
46 Wa ti uJakobe kubafo wabo, Butani amatye; ba tabata amatye, ba yenza inqwaba: ba dhla kona enqwabeni.
47 uLabani wa i qamba ngokuti iJegarsahaduta; kepa uJakobe wa i qamba ngokuti iGaledi.
48 Wa ti uLabani, Kaloku lenqwaba i ngufakazi pakati kwami nawe. Ngako igama layo la tiwa iGaledi:
49 NeMizpa; ngokuba wa ti, uJehova ma ka bheke pakati kwami nawe, uma se sahlukene.
50 Nxa u hlupa amadodakazi ami, nxa u tabata abafazi welekele pezu kwamadodakazi ami, a ku ko muntu nati; bheka, uTixo u ufakazi pakati kwami nawe.
51 Wa ti uLabani kuJakobe, Bheka lenqwaba, bheka lensika, engi i misileyo pakati kwami nawe;
52 Lenqwaba ma i be ufakazi, na lensika ma i be ufakazi, ukuba ngi nga dhluli lenqwaba ngi ye kuwe, nokuba u nga dhluli lenqwaba na lensika, u ze kimi, ngobubi.
53 uTixo ka Abrahama, uTixo ka Nahori, uTixo ka yise wabo, ka tete icala

pakati kwetu. uJakobe wa funga ukwe-
saba kuka yise uIsaka.
54 uJakobe wa hlaba izinkomo enta-
beni, wa biza abafo wabo ukuba ba dhle
ukudhla; ba dhla ukudhla, ba hlala
entabeni ubusuku.
55 Wa vuka uLabani ekuseni, wanga
amadodana ake namadodakazi ake, wa
wa busisa: wesuka uLabani, wa buyela
endaweni yake.

ISAHLUKO 32.

NAYE uJakobe wa ya ngendhlela ya-
ke, wa hlangabezwa izitunywa zika
Tixo.
2 Wa ti uJakobe, ukuzibona, Ku
ibandhla lika Tixo leli; wa qamba iga-
ma la leyondawo iMahanami.
3 uJakobe wa tuma izigijimi pambi
kwake kuEsau umfo wabo, ezweni la se-
Sira, izwe la seEdomi.
4 Wa zi yala, wa ti, Yityoni, kuEsau
inkosi yami ukuti, I ti inceku yako uJa-
kobe, Be ngi hlezi kuLabani, ngi libele
kona ku ze ku be manje.
5 Ngi nezinkomo, nezinjomane, nezi-
mvu, nezinceku zesilisa nezesifazana:
ngi ya tuma ukubika enkosini, ukuba
ngi fumane umusa emehlweni ako.
6 Izigijimi za buyela kuJakobe, za ti,
Sa fika kumfo wenu uEsau; naye u ye-
za ukukuhlangabeza, a naye amadoda a
amakulu amane.
7 Kona uJakobe wesaba kakulu, wa
katazeka: wahlukanisa abantu aba be
naye, nezimvu, nezinkomo, namakame-
lo, kwa ba izigaba ezimbili.
8 Wa ti, Nxa uEsau e za kwesinye isi-
gaba, a si cite, si ya kusinda esinye
isigaba esiseleyo.
9 Wa ti uJakobe, Tixo ka baba uAbra-
hama, Tixo ka baba uIsaka, Jehova,
owa tyo kimi, wa ti, Buyela ezweni la
kini, na sezihlotyeni zako, ngi ya ku-
kwenzela okuhle:
10 A ngi fanele wonke umusa wako,
nalo lonke iqiniso lako, o kwenzileyo
encekwini yako: ngokuba ngenduku
yami nga wela leliJoredani; manje ngi
izigaba ezimbili.
11 A ke u ngi sindise esandhleni somfo
wetu, esandhleni sika Esau: ngokuba
ngi ya m esaba, funa e ze a ngi bulale
kanye nonina nabantwana.
12 Wa tyo wena, wa ti Ngi ya qinisa,
ngi ya kukwenzela okuhle, ngi yenze
inzalo yako i be ngangesihlabati solwa-
ndhle, esi nge balwe ngobuningi.
13 Wa lala kona ngalobobusuku; wa
tabata okwa ku sesandhleni sake, uku-
mnika kona uEsau umfo wabo, ukuti,
14 Izimbuzikazi ezi amakulu amabili,
nezimpongo ezi amashumi amabili, nezi-
mvukazi ezi amakulu amabili, nezinqa-
ma ezi amashumi amabili,
15 Amakamelo asengwayo amashumi
amatatu, namatole awo, nezinkomazi ezi
amashumi amane, nezinkunzi ezi ishu-
mi, nezinjomanekazi ezi amashumi ama-
bili, namatole a ishumi.
16 Wa zi nikela esandhleni sezinceku
zake, imihlambi ngemihlambi; wa ti
ezincekwini zake, dhlulani ngapambili
kwami, nenze amabanga pakati kwemi-
hlambi.
17 Wa m yala o ngapambili, e ti, Uma
uEsau umfo wetu e hlangana nawe, a ku
buze ngokuti, U ngoka bani na? u ya
ngapi na? lezi ezi pambi kwako ezika
bani na?
18 Kona u ya kuti, E zika Jakobe,
inceku yako; ku isipo esi tunywa enko-
sini yami uEsau: bheka, naye u kona
ngasemva kwetu.
19 Njalo wa yala nowesibili, nowesita-
tu, nabo bonke aba i landelayo imihla-
mbi, wa ti, Ni ya kutyo njalo kuEsau
se ni m fumene.
20 Ni ya kutyo nokuti, Bheka, inceku
yako uJakobe u kona ngasemva kwetu.
Ngokuba wa ti, Ngi ya kumtoba ngale-
sisipo esi ya ngapambili kwami, na nga-
semva ngi ya kubona ubuso bake, mhla-
umbe a nga hlangana nami kahle.
21 Sa ti isipo sa dhlula ngapambili
kwake: wa hlala nabake ngalobobu-
suku.
22 Wesuka ngalobo busuku, wa tabata
omkake ababili, nezincekukazi zake ezi-
mbili, nabantwana bake aba ishumi
nanye, wa wela ezibukweni eli tiwa
iJaboke.
23 Wa ba tabata, wa ba wezisa umfula,
wa wezisa nako okwake.
24 Wa sala yedwa uJakobe; kwa ti
kwa bambana naye umuntu kwa za kwa
sa.
25 E bona ukuti, ka m ahluli, wa m
pata enyongeni, ya pinyazeka inyonga
ka Jakobe, e sa bambana naye.
26 Wa ti, A ngi hambe, ngokuba seku-
sile. Wa ti, A ngi yi kuvuma u hambe
u nga ka ngi busisi.
27 Wa ti kuye, Ubani igama lako na;
Wa ti, uJakobe.
28 Wa ti, Igama lako a li sa yi kubi-

zwa ngokuti, uJakobe, li za ku tiwa, uIsareli: ngokuba u bambene noTixo nabantu, wahlulile.

29 uJakobe wa m buza, wa ti, A ke u ngi tyele igama lako. Wa ti, U buzelani igama lami na? Wa m busisa kona.

30 uJakobe wa qamba igama la leyondawo iPanili; ngokuba wa ti, Ngi m bonile uTixo, ubuso nobuso, kepa ngi sindile.

31 E sa wela iPanili la puma ilanga, wa xuga enyongeni yake.

32 Ngako abantu baka Isareli a ba dhli umsipa o senyongeni, owa kotyobalayo ku ze ku be namhla; ngokuba wa pata inyonga ka Jakobe emsipeni owa kotyobalayo.

## ISAHLUKO 33.

UJAKOBE wa pakamisa amehlo ake, wa kangela, bheka, wa yeza uEsau, namadoda amakulu amane e naye. Wahlukanisela uLea noRatyeli nezincekukazi ezimbili abantwana.

2 Wa beka pambili izincekukazi nabantwana bazo, uLea nabantwana ba be ngasemva, uRatyeli noJosefa ngasemva.

3 Wa dhlula pambili kwabo, wa kotama kakombisa, wa za wa sondela kumfo wabo.

4 uEsau wa gijima wa ya ukumhlangabeza, wa m gona, we ncika entanyeni yake, wa m anga; ba kala.

5 Wa pakamisa amehlo ake, wa bona isifazana nabantwana, wa ti, Obani laba o nabo na? Wa ti, Abantwana, uTixo a i nike bona inceku yako ngomusa.

6 Za sondela izincekukazi, zona nabantwana bazo, ba kotama.

7 Wa sondela naye uLea nabantwana bake, ba kotama: ngasemva wa sondela uJosefa noRatyeli, ba kotama.

8 Wa ti, U ya kwenzani ngalelibandhla lonke engi hlangana nalo na? Wa ti, Ngi ya kuzuza umusa emehlweni enkosi yami.

9 Wa ti uEsau, Ngi nokuningi, mfo wetu; a ku be okwako o nako.

10 Wa ti uJakobe, Aike, nxa ngi zuzile umusa emehlweni ako, si tabate isipo sami esandhleni sami; ngokuba ngi bonile ubuso bako, ku njengokubona ubuso buka Tixo, u hlangene kahle nami.

11 A ke u tabate ubusiso lwami olu letwa kuwe, ngokuba uTixo u ngi pate ngomusa, na ngokuba ngi nako konke. Wa m ncenga wa lu tata.

12 Wa ti, Ma si suke, si hambe, ngi za kuhamba pambi kwako.

13 Wa ti kuye, I yazi inkosi yami, abantwana ba ncinyane, nezimvu nezinkomo ezimitiyo zi kona nami; nxa be tyityinga usuku lunye, u nga fa umhlambi wonke.

14 A ke i dhlule inkosi yami pambili kwenceku yayo: ngi ya kuza kahle mina njengokuhamba kwenzinkomo na njengokuhamba kwabantwana, ngi ze ngi fike enkosini yami eSira.

15 Wa ti uEsau, Ma ngi shiye kuwe abanye abantu bami. Wa ti, Ngani na? ma ngi zuze umusa emehlweni enkosi yami.

16 Ngako ngalowomhla uEsau wa buya wa ya eSira.

17 Wesuka uJakobe wa ya eSukoti, wa yaka indhlu yake, wenza izibaya zezinkomo; ngako igama la leyo ndawo la tiwa, iSukoti.

18 uJakobe wa fika kahle emzini oku tiwa, iShekemi, o sezweni lase Kenani, e vela ePadanaramu; wa misa itente lake pambi komuzi.

19 Wa li tenga izwe lapo wemisa kona itente lake, kumadodana ka Hamori uyise ka Shekemi, ngamakesita a ikulu.

20 Waka kona ilati, wa li qamba wa ti uEl-Elohe-Isareli.

## ISAHLUKO 34.

KWA ti uDina, indodakazi ka Lea, a m zalela yona uJakobe, wa puma wa ya ukubona amantombazana a lelozwe.

2 uShekemi, indodana ka Hamori iHivi, inkosi yezwe, wa m bona, wa m tabata, wa lala naye, wa m ona.

3 Inhliziyo yake ya bambelela kuDina, indodakazi ka Jakobe, wa i tanda intombazana, wa kuluma enhliziyweni yentombazana.

4 Wa tyo uShekemi kuyise uHamori ukuti, Ngi tabatele lentombazana i be umkami.

5 Wezwa uJakobe ukuti, u yonile indodakazi yake, uDina: amadodana ake a be e sezinkomeni zake endhle: uJakobe wa tula a ze a fika.

6 Kwa ti uHamori uyise ka Shekemi, wesuka wa ya kuJakobe ukukuluma naye.

7 A ti amadodana ka Jakobe, e se zwile, a buya endhle: a hlupeka amadoda, a tukutela kakulu, ngokuba wenzile

okubi ku Isareli ngokulala nendoda-
kazi ka Jakobe; oku ngenziwayo.
8 uHamori wa kuluma kuwo, e ti,
Inhliziyo yendodana yami, uShekemi, i
namatela ku yo intombazana ya kwenu:
a ke ni mu pe yona, i be umkake.
9 Ganiselanani nati, ni si pe amado-
dakazi enu, ni tabate amadodakazi etu.
10 Ni ya kuhlala nati, izwe li za kuba
ebusweni benu; yakani ni tengiselani,
ni fuye kulo.
11 Wa ti uShekemi kuyise na kubane
wabo, Ma ngi zuze umusa emehlweni
enu; Loko, eni ya kukutyo, ngi ya
kuninika.
12 Bizani kimi ukulobola okukulu,
nesipo, ngi ya kunika njengaloko, eni
za kukutyo kimi: kepa ngi nikeni
umtwana, a be umkami.
13 Amadodana ka Jakobe a m pendu-
la uShekemi noHamori uyise a ba ko-
hlisa, a ti ngokuba wa m ona uDina
udade wabo.
14 A ti kubo, si ngeyenze lento, uku-
ba, si nike umuntu o nga sokiwe, udade
wetu; ngokuba loko ku ihlazo kiti.
15 Kepa ngaloko si ya kunivumela,
uma ni ba njengati, ba sokwe abesilisa
bonke ba kini;
16 Kona si ya kuninika amadodakazi
etu, si tabate amadodakazi enu, si hlale
nani, si be isizwe sinye.
17 Kodwa uma ni nga si laleli, ni so-
kwe; kona si ya kutabata intombazana
ya kwetu, si hambe.
18 Amazwi abo a be mahle kuHamori,
na kuShekemi indodana ka Hamori.
19 Leyonsizwa a i libalanga ukuyenza
lento, ngokuba ya yi i tanda indodakazi
ka Jakobe: ya i nkulu yona kwabe-
ndhlu ka yise.
20 uHamori noShekemi, indodana
yake, be za esangweni lomuzi wabo, ba
kuluma nabantu bomuzi wabo, ba ti,
21 Laba bantu ba hlezi kahle nati; ma
bake ezweni, ba hambe pakati kwalo;
izwe, bhekani, li kulu inxa zonke ebu-
sweni babo; a si tabate amadodakazi
abo, a be omketu, si ba pe amadoda-
kazi etu.
22 Kepa ngaloku kupela lababantu ba
ya kuvuma, ba hlale nati, ukuba si be
isizwe sinye, nxa abesilisa bonke ba kiti
be sokwa njengabo ba sokile.
23 Imihlambi yabo, nemfuyo yabo,
nazo zonke izinkomo zabo, a ku yi kuba
okwetu na? a si vumelane nabo, kona
be za kuhlala nati.
24 Ba ti bonke abapuma esangweni lo-
muzi bezwa uHamori noShekemi indo-
dana yake; ba soka abesilisa bonke, bo-
nke abapuma esangweni lomuzi wake.
25 Kwa ti ngosuku lwesitatu, be se
nobuhlungu, amadodana amabili ka Ja-
kobe, uSimeoni noLevi, abane wabo ka
Dina, ba tabata bobabili izinkemba zabo
ba ngena emzini, be nesibindi, ba bulala
abesilisa bonke.
26 Ba bulala uHamori noShekemi
indodana yake ngosiko lwesinkemba,
ba m tabata uDina endhlini ka Sheke-
mi, ba puma.
27 Amadodana ka Jakobe e za kwa-
babuleweyo, a panga umuzi, ngokuba be
m onile udade wabo.
28 A tabata izimvu zabo, nezinkomo
zabo, nezinjomane zabo, nokwa ku se-
mzini, nokwa ku sendhle,
29 Imfuyo yonke yabo, nabantwana
bonke babo, a tumba abafazi babo, a
panga konke okwa ku sendhlini.
30 Wa ti uJakobe kuSimoni noLevi,
Ni ngi katazile, ni ngenze ngi ba nukele
kabi abantu bezwe, amaKenani nama-
Perizi: loku si incozana, ba ya kungi-
hlangayela, ba ngi bulale, ngi ya kuci-
twa, mina nendhlu yami.
31 Ba ti, Nga e m patisile udade wetu
okwesifebe na?

## ISAHLUKO 35.

WA ti uTixo kuJakobe, Suka, u ku-
puke u ye eBeteli, wake kona; u m
enzele kona ilati uTixo, owa bonakala
kuwe ekubalekeni kwako ebusweni bu-
ka Esau umfo wenu.
2 Wa ti uJakobe endhlini yake, na
kubo bonke aba be naye, Susani otixo
bezizwe, eni nabo, ni hlambuluke, ni
hlobe izingubo zenu:
3 A si suke si kupuke, si ye eBeteli;
ngi ya kumenzela kona ilati uTixo, owa
ngi pendula msukwana ngi hlupekayo,
wa ba nami endhleleni enga hamba
ngayo.
4 Ba m nika uJakobe bonke otixo
bezizwe aba be sesandhleni sabo, nezi-
viliba za zi sezindhlebeni zabo; uJa-
kobe wa zi tukusa pansi kweterebinte
la seShekemi.
5 Bemuka: kwa ku kona ukumsaba
uTixo emizini, eya i semacaleni abo, a
ba wa landelanga amadodana ka Jakobe.
6 uJakobe weza eLuzi, oku tiwa iBe-
teli, eli sezweni la seKenani, yena na-
bantu bonke aba be naye.

7 Waka kona ilati, wa i qamba indawo iElbeteli: ngokuba uTixo wa bonakala kona kuye ekubalekeni kwake ebusweni bomfo wabo.
8 Wa fa uDebora, umzanyana ka Rebeka; wa mbelwa ezansi kweBeteli pansi komkoba: igama lawo la tiwa, Umkoba wokukalela.
9 uTixo wa buya wa bonakala kuJakobe, ekuzeni kwake e vela ePadanaramu, wa m busisa.
10 Wa ti uTixo kuye, Igama lako li nguJakobe: igama lako a li sa yi kutiwa, uJakobe; igama lako li za kuba uIsraeli: wa qamba igama lake uIsraeli.
11 Wa ti uTixo kuye, Ngi uTixo o nguSomandhla; a ku zale, wande; ku za kuvela kuwe isizwe, yebo izizwe ezingi; a za kupuma okalweni lwako amakosi.
12 Izwe, enga li nika uAbrahama no-Isaka, ngi ya kulinika wena, nayo inzalo yako emva kwako ngi ya kuinika lelizwe.
13 uTixo wenyuka, e suka kuye endaweni lapo a kuluma kona naye.
14 uJakobe wemisa insika endaweni lapo a kuluma kona naye, insika yetye: wa tela pezu kwayo umnikelo wokupuza, wa tela namafuta pezu kwayo.
15 uJakobe wa qamba igama la leyondawo lapo a kuluma kona naye, iBeteli.
16 Besuka eBeteli: kwa ku katyana ukuya eFerati: uRatyeli wa nyikanyikeka ekubeleteni kwake.
17 Kwa ti, e sa nyikanyikeka ekubeleteni kwake, wa ti umbeletisi kuye, U ngesabi, u ya kuba nalendodana futi.
18 Kwa ti u su puma umoya wake (ngokuba wa fa) wa qamba igama lake uBenoni: kepa uyise wa m qamba, wa ti uBenjamini.
19 Wa fa uRatyeli, wa mbelwa endhleleni eya Eferati, eli iBetelahemu.
20 uJakobe wa misa insika etuneni lake: leyo i insika yetuna lika Ratyeli na namhla.
21 uIsraeli wesuka, wa misa itente lake ngapambili kwaseMigdalederu.
22 Kwa ti, uIsraeli e sa hlezi ku lelozwe uRubeni wa ya wa lala noBilha umka yise: wezwa uIsraeli. Amadodana ka Jakobe a e ishumi nambili:
23 Amadoda ka Lea; uRubeni, izibulo lika Jakobe, noSimeoni, noLevi, noJuda, noIsakari, noZebuloni:
24 Amadodana ka Ratyeli; uJosefa noBenjamini:
25 Amadodana ka Bilha, incekukazi ka Ratyeli; uDani noNaftali:
26 Amadodana ka Zilpa, incekukazi ka Lea; uGadi noAsheri; labo ba be amadodana ka Jakobe, a wa zalayo ePadanaramu.
27 uJakobe weza ku Isaka uyise, eMamri, emzini ka Arba, eli iHebroni, lapo be hlala uAbrahama noIsaka.
28 Izinsuku zika Isaka za zi iminyaka e ikulu namashumi a shiyagalombili.
29 uIsaka wa gqabuka wa fa, welekelwa kubantu bake, e semdala, e nezinsuku eziningi; uEsau noJakobe, amadodana ake, ba m mbela.

## ISAHLUKO 36.

LOKU ku inzalo ka Esau, oku tiwa uEdomi.
2 uEsau wa tabata abafazi bake kuwo amadodakazi a seKenani; uAda, indodakazi ka Eloni umHiti, noAholibama, indodakazi ka Ana, indodakazi ka Ziboni umHivi;
3 NoBashemati, indodakazi ka Ishmaeli, udade wabo ka Nebajoti.
4 uAda wa m zalela uEsau uElifazi; uBashemati wa zala uRuli;
5 uAholibama wa zala uJushi, noJalama, noKora; laba ba be ngamadodana ka Esau, a zalwa uye ezweni la seKenani.
6 uEsau wa tabata omkake, namadodana ake, namadodakazi ake, nabantu bonke bendhlu yake, nemihlambi yake, nezinkomo zonke zake, nemfuyo yonke yake, a be i zuzile ezweni la seKenani; wemuka ebusweni bomfo wabo uJakobe, wa ya ezweni.
7 Ngokuba imfuyo yabo ya i nkulu, ba be nge nakuhlala ndawonye: izwe a ba be fike kulona, la li nga baneli ngenxa yezinkomo zabo.
8 uEsau wa hlala entabeni ya seSira: uEsau wa e nguEdomi.
9 Loku ku inzalo ka Esau, uyise wamaEdomi a sentabeni ya seSira:
10 Lawa a e ngamabizo amadodana ka Esau; uElifazi, indodana ka Ada umka Esau, noRuli, indodana ka Bashemati, umka Esau.
11 Amadodana ka Elifazi, a e nguTemani, noOmari noZefo, noGatamu, noKenazi.
12 uTimna wa e umfazi ka Elifazi, indodana ka Esau; wa m zalela uElifazi uAmaleki: lawa a e ngamadodana ka Ada, umka Esau.

13 Lawa a be ngamadodana ka Ruli;
uNahati, noZera, noShama, noMiza:
lawa a be ngamadodana ka Bashemati
umka Esau.
14 Lawa a be ngamadodana ka Aholi-
bama, indodakazi ka Ana, indodakazi
ka Ziboni, umka Esau: wa m zalela
uEsau uJushi, noJalama, noKora.
15 Lawa a be ngamakosi amadodana
ka Esau: amadodana ka Elifazi, izibulo
lika Esau: uTemani inkosi, uOmari
inkosi, uZefo inkosi, uKenazi inkosi.
16 uKora inkosi, uGatamu inkosi,
uAmaleki inkosi; lawa a be ngama-
kosi a vela kuElifazi, ezweni la seEdo-
mi; lawa a be ngamadodana ka Ada.
17 Lawa a be ngamadodana ka Ru-
li, indodana ka Esau; uNahati inkosi,
uZera inkosi, uShama inkosi, uMiza
inkosi: lawa a be ngamakosi a vela
kuRuli, ezweni la seEdomi; lawa a
be ngamadodana ka Bashemati umka
Esau.
18 Lawa a be ngamadodana ka Aholi-
bama umka Esau: uJushi inkosi, uJa-
lama inkosi, uKora inkosi; labo ba be
ngamakosi, a vela kuAholibama, indo-
dakazi ka Ana umka Esau.
19 Lawa a be ngamadodana ka Esau,
owa e nguEdomi, na labo ba be ngama-
kosi abo.
20 Lawa a be ngamadodana ka Sira,
iHori, a e hlezi ezweni; uLotani, noSho-
bali, noZiboni; noAna,
21 NoDishoni, noEzeri, noDishani;
lawo a be ngamakosi amaHori, amado-
dana ka Sira ezweni la sEdomi.
22 Amadodana ka Lotani a be ngu-
Hori, noHemami; udade wabo ka Lo-
tani wa e nguTimna.
23 Lawa a be ngamadodana ka Sho-
bali; uAlvani, noManahate, noEbali,
noShefo, noOnamu.
24 Lawa a be ngamadodana ka Ziboni;
uAja, noAna; lowo wa e nguAna owa
fumana amanzi ehlane, e salusa izinjo-
mane zika Ziboni uyise.
25 Laba ba be ngabantwana baka Ana;
uDishoni, noAholibama indodakazi ka
Ana.
26 Laba ba be ngabantwana baka Di-
shoni; uHemdani, noEshebeni, noIte-
rani, noKerani.
27 Lawa a be ngamadodana baka Eze-
ri; uBilhani, noZavana, noAkani.
28 Lawa a be ngamadodana ka Disha-
ni; uZe, noArani.
29 Lawa a be ngamakosi a vela kuwo
amaHori; uLotani inkosi, uShobali
inkosi, uZiboni inkosi, uAna inkosi.
30 uDishoni inkosi, uEzeri inkosi,
uDishani inkosi; labo ba be ngama-
kosi a vela kuwo amaHori, ngemibuso
yawo, ezweni la seSira;
31 Lawa a be ngamakosi, a busa ezwe-
ni la seEdomi, inkosi i nga ka busi aba-
ntwana baka Isareli.
32 uBela, indodana ka Beori wa busa
Edomi: igama lomuzi wake la li iDi-
nhaba.
33 Wa fa uBela, uJobabi wa busa
endaweni yake.
34 Wa fa uJobabi, uHushamu, owa
sezweni lamaTemani, wa busa enda-
weni yake.
35 Wa fa uShamu, uHadadi, indodana
ka Bedadi, owa cita amaMidiani ezweni
lika Moabi, wa busa endaweni yake:
igama lomuzi wake la li iAviti.
36 Wa fa uHadadi, uSamla wa seMa-
sreka wa busa endaweni yake.
37 Wa fa uSamla, uSaule wa seReho-
boti ngasemfuleni wa busa endaweni
yake.
38 Wa fa uSaule, uBalahanani, indo-
dana ka Akebori, wa busa endaweni
yake.
39 Wa fa uBalahanani, indodana ka
Akebori, uHadari wa busa endaweni
yake: igama lomuzi wake la li iPau;
igama lomkake la li nguMehetabeli,
indodakazi ka Materedi, indodakazi ka
Mezahabi.
40 Lawa a be ngamagama amakosi a
vela ku Esau, ngezinhlobo zawo, ngezi-
ndawo zawo, ngamabizo awo: uTimna
inkosi, uAliva inkosi, uJeteli inkosi,
41 Aholibama inkosi, uEla inkosi,
uPinoni inkosi.
42 uKenazi inkosi uTemari inkosi,
uMibezari inkosi,
43 uMagedili inkosi, uIramu inkosi:
laba ba be ngamakosi ka Edomi, ngo-
kwaka kwabo ezweni lemfuyo yabo: wa
e nguEsau, uyise wamaEdomi.

## ISAHLUKO 37.

UJAKOBE wa hlala ezweni, uyise a
hambela kulo, ezweni la seKenani.
2 Loku ku inzalo ka Jakobe. uJosefa,
e se neminyaka e ishumi nesikombisa,
walusa nabane wabo emhlambini: lo-
mfana wa e kumadodana ka Bilha, na-
madodana ka Zilpa, omka yise: uJosefa
wa bika kuyise indaba embi ngabo.
3 uIsraeli wa m tanda uJosefa ku na-

bantwana bonke bake, ngokuba wa e
indodana yobudala bake: wa m enzela
ingubo enhle.
4 Abafo wabo ba bona ukuti uyise e m
tanda ku nabo bonke, ba m zonda, ba
be nge kulume kahle naye.
5 uJosefa wa pupa ipupo, wa ba tyela
abafo wabo: ba buya ba m zonda ka-
kulu.
6 Wa ti kubo, A ke ni zwe lelipupo,
engi li pupileyo:
7 Bhekani, be si bopa izitungu ensi-
mini, isitungu sami sesuka sema, izitu-
ngu zenu za si pahla, za si kotamela isi-
tungu sami.
8 Ba ti abafo wabo kuye, Imbala, u ya
kuba inkosi yetu na? Imbala, u ya ku-
busa pezu kwetu na? Ba buya ba m
zonda kakulu ngenxa yamapupo ake
namazwi ake.
9 Wa pupa futi elinye ipupo, wa ba
tyela lona abafo wabo, wa ti Bhekani,
ngi pupile ipupo futi; ilanga nenyanga
nezinkanyezi ezi ishumi nanye zi ngi
kotamela.
10 Wa ba tyela uyise nabafo wabo:
uyise wa m sola, wa ti, li ini lelopupo o li
pupileyo na? Imbala mina nonyoko
nabafo wenu si ya kukotama si kuleke
kuwe na?
11 Abafo wabo ba ba nomona ngaye,
kepa uyise wa li qonda lelozwi.
12 Abafo wabo ba ya ukwalusa imi-
hlambi ka yise eShekemi.
13 Wa ti uIsraeli kuJosefa, Abafo
wenu a balusi eShekemi na? a ku ze,
ngi za kukutumela kubo. Wa ti kuye,
Ngi lapa.
14 Wa ti kuye, Hambake, u bone uku-
ba ba hlezi kahle abafo wenu, nokuba
ku hlezi kahle imihlambi; u ngi buyi-
sele indaba. Wa m tuma e suka emfu-
ndeni ya seHebroni, weza eShekemi.
15 Umuntu otile wa m fumana eduka
endhle; wa m buza, wa ti, u funani na?
16 Wa ti, Ngi funa abafo wetu, a ke u
ngi tyele, baluselapi na?
17 Wa ti umuntu, se be mukile lapa;
nga be zwa be ti, Ma si ye eDotani. uJo-
sefa wa ba landela abafo wabo, wa ba
fumana eDotani.
18 Ba m bona e kude, e nga ka sondeli
kubo, ba ceba icebo ngaye ukuba ba m
bulale.
19 Ba kulumisana be ti, Nansi inya-
nga yamapupo, i se za.
20 A ke ni ze, si m bulale, si m lahle
emgodini otile, si ti, u dhliwe isilwane
esibi: si ya kubona ukuba a za kuba
njani amapupo ake.
21 Wezwa uRubeni wa m kipa esa-
ndhleni sabo; wa ti, a si nga m bulali.
22 Wa ti uRubeni kubo, Ni nga palazi
igazi, m ponseni emgodini o sehlane,
ni nga beki isandhla pezu kwake; wa
tyo njalo ukuba a m kipe esandhleni
sabo, a m buyisele kuyise.
23 Kwa ti, uJosefa e se fikile kubafo
wabo, ba m hlubula ingubo yake, ingubo
enhle e yi fakile.
24 Ba m tabata, ba m ponsa emgodini:
Umgodi wa u ze, kwa ku nge ko amanzi
kuwo.
25 Ba hlala ukuba ba dhle ukudhla:
ba pakamisa amehlo abo, ba kangela,
bheka, ihele lamaIshmaeli, li za li vela
eGiladi, li namakamelo e twale inhlaka,
namaka, nemure, e lehla nako li ya Egi-
pite.
26 Wa ti uJuda kubafo wabo, Ku ya
kusizani uma si m bulala umfo wetu, si
fihle igazi lake na?
27 A ke ni ze, si tengise ngaye kulawa-
maIshmaeli, isandhla setu si nga bi pezu
kwake; ngokuba u umfo wetu, u inya-
ma yetu. Ba m lalela abafo wabo.
28 Ba dhlula abatengi ba seMidiani;
ba m donsa, ba m kipa uJosefa emgo-
dini, ba tenga ngaye uJosefa kuwo ama-
Ishmaeli imali i ngamashumi amabili.
Ba m yisa uJosefa Egipite.
29 uRubeni wa buyela emgodini, bhe-
ka, wa e nge ko uJosefa emgodini; wa
dabula izingubo zake.
30 Wa buyela kubafo wabo, wa ti, Ka
seko umfana; mina ngi za kuya ngapi
na?
31 Ba tabata ingubo ka Josefa, ba bu-
lala izinyane lembuzi, ba cwilisa ingubo
egazini;
32 Ba tumela ingubo enhle, be i yisa
kuyise; ba ti, Si i tolile; a ke u bone
ukuba iyo ingubo yendodana yako, no-
kuba a siyo.
33 Wa yazi, wa ti, Iyo ingubo yendo-
dana yami; u dhliwe isilwane esibi;
nembala uJosefa u detyuliwe.
34 uJakobe wa dabula izingubo zake,
wa faka ingubo yesililo okalweni lwake,
wa kalela indodana yake izinsuku ezi-
ningi.
35 Amadodana ake onke, namadoda-
kazi ake onke, a suka a ya kumkuza;
wala ukukuzwa; wa ti, Ngi za kwehla
ngi ye kuyo indodana yami etuneni ngi
kala.

36 Aba seMidiani ba tenga ngaye Egi-
pite kuPotifari, inceku ka Faro, induna
yamabuto.

ISAHLUKO 38.

KWA ti ngalesosikati uJuda wesuka
kubafo wabo, wehla wa ya kumu-
ntu wa seAdulamu, ibizo lake la li ngu-
Hira.

2 uJuda wa bona kona indodakazi yo-
muntu wa seKenani, ibizo layo la li
nguShua; wa i tabata, wa ngena kuyo.

3 Wa kulelwa, wa zala indodana; wa
qamba igama layo uEri.

4 Wa buya wa kulelwa, wa zala indo-
dana; wa qamba igama layo uOnani.

5 Wa buya wa kulelwa futi, wa zala
indodana; wa qamba igama layo uShela;
wa e seKezibe ekuizaleni kwake.

6 uJuda wa m tabatela uEri, izibulo
lake, umfazi, igama lake, la li nguTa-
mari.

7 uEri, izibulo lika Juda, wa e mubi
emehlweni ka Jehova; uJehova wa m
bulala.

8 Wa ti uJuda ku Onani, Ngena ku-
mka mfo wenu, u m zeke, u m zalele
umfo wenu inzalo.

9 uOnani wazi, ukuba inzalo a i yi
kuba eyake; kwa ti e sa ngena kumka
mfo wabo wa i cita pansi, ukuba a nga
m niki umfo wabo inzalo.

10 Kwa ku kubi emehlweni ka Je-
hova loko a kwenzayo, wa m bulala
naye.

11 Kona uJuda wa ti kuTamari, uma-
lukazana wake, Hlala u umfelokazi
endhlini ka yihlo, a ze a kule uShela
indodana yami: ngokuba wa ti, Funa
a fe naye njengabafo wabo. uTamari
wa ya wa hlala kubo.

12 Se ku dhlulile isikati, ya fa indo-
dakazi ka Shua, umka Juda: uJuda wa
kuzwa, wa kupuka wa ya kwabagunda
izimvu zake eTimnati, yena nomgane
wake uHira, wa seAdulamu.

13 Kwa tyiwo kuTamari ukuti, Bhe-
ka, uyihlo u ya kupuka e ya eTimnati,
ukuba a gunde izimvu zake.

14 Wa zambula izingubo zobufelokazi
bake, wa zimboza ngendwangu, wamba-
ta ingubo, wa hlala esangweni la seNa-
jimi ngasendhleleni eya eTimnati; ngo-
kuba wa bona ukuti u se kulile uShela,
e nga m nikwa ukuba a be umkake.

15 uJuda wa m bona, wa ti, u isife-
be; ngokuba wa e mboze ubuso bake.

16 Wa pambukela kuye endhleleni,
wa ti, Minake, a ke ngi ze kuwe; ngo-
kuba wa e ngazi ukuti, e ngumaluka-
zana wake. Wa ti, U ya kungipani
u bu ngene kimi na?

17 Wa ti, Ngi ya kukutumela izinya-
ne lembuzi li semhlambini. Wa ti, U
ya kunginika isitembiso u ze u li tu-
me na?

18 Wa ti, Ngi ya kukunika isitembiso
sini na? Wa ti, Indandato yako, nama-
songo ako nodondolo lwako olu sesa-
ndhleni sako. Wa m nika, wa ngena
kuye, wa kulelwa uye.

19 Wesuka, wa ya wa yambula indwa-
ngu yokumboza, wembata izingubo zo-
bufelokazi bake.

20 uJuda wa tuma izinyane lembuzi
ngesandhla somgane wake, owa seAdu-
lamu, ukuba a tabate isitembiso sake
esandhleni somfazi: kepa wa m fuma-
nisa e ngeko.

21 Wa buza kubantu ba leyondawo,
e ti, Si pi isifebe esa si Najimi endhle-
leni na? Ba ti, Be si ngeko isifebe ku-
lendawo.

22 Wa buyela kuJuda, wa ti, Nga m
fumanisa e nge ko; nabantu ba leyo-
ndawo ba ti, be si ngeko isifebe kona.

23 Wa ti uJuda, Ma ka li tabate funa
si be nehlazo; bheka, nga tuma lelizi-
nyane, kepa a ku m tolanga.

24 Kwa ti ngasemva kwezinyanga ezi-
ntatu, kwa tyiwo kuJuda ukuti, U
pingile uTamari umalukazana wako;
futi, bheka, u se kulelwa ngokupinga.
Wa ti uJuda, M leteni, a tyiswe.

25 Se e yisiwe wa tuma kuyise, wa ti,
Ngi kuleliswe iyo leyondoda umni-
niloku: wa ti, A ku bheke loku, uku-
ba okuka bani na, indandato, namaso-
ngo nodondolo.

26 uJuda wa zi bheka, wa ti, U lungi-
sile ku nami; ngokuba a ngi m nika-
nga uShela indodana yami. A ka ba-
nga e sa m azi futi.

27 Kwa ti ngesikati sokubeleta kwake,
bheka, amawele a be sesiswini sake.

28 Kwa ti, e se beleta, omunye wa ki-
pa isandhla; umbeletisi wa tabata inta-
mbo e bomvu wa bopa esandhleni, wa ti,
Lo u pume kuqala.

29 Kwa ti, e sa buyisa isandhla sake,
bheka, wa puma umfo wabo: wa ti
umbeletisi, U fohleleni na? a ku be
kuwe loku ukuqabuka; wa qamba igama
lake uFarezi.

30 Ngasemva kwaloko wa puma umfo
wabo o wa e nentambo e bomvu esandhle-
ni sake: igama lake la tiwa uZara.

## ISAHLUKO 39.

UJOSEFA wehliselwa Egipite; uPotifari, inceku ka Faro, induna yamabuto, wa sEgipite, wa m tenga esandhleni samaIshmaeli, a be m ehlisele kona.

2 uJehova wa e naye uJosefa, wa e ngumuntu o nenhlanhla: wa e hlala endhlini yomnumzana wake, wa sEgipite.

3 Umnumzana wake wa bona ukuti uJehova u naye, nokuti konke a kwenzayo uJehova u kwenza ku be nenhlanhla esandhleni sake.

4 uJosefa wa fumana umusa emehlweni ake, wa m konza: wa m misa ukuba a bonise indhlu yake, nako konke okwake wa ku nikela esandhleni sake.

5 Kwa ti se loku wa m misa ukuba a bonise indhlu yake nako konke okwake, uJehova wa busisa indhlu yake o wa sEgipite ngenxa ka Josefa: isibusiso sika Jehova sa si kuko konke okwake endhlini na sensimini.

6 Wa ku shiya konke okwake esandhleni sika Josefa: wa be ngazi luto lwake, ukudhla a ku dhlayo kupela. uJosefa wa e muhle, ebukeka.

7 Kwa ti ngasemva kwaloko umkamnumzana wake wa m buka uJosefa, wa ti, Lala nami.

8 Wala, wa ti kumkamnumzana wake, Bheka inkosi yami a i kwazi engi nako endhlini, i ku nikele esandhleni sami konke okwayo;

9 Akuko ku lendhlu omkulu kunami; a i ngi nqabelanga luto, nawe kupela ngokuba u umkayo; ngi ngenza kanjani lobobubi obungaka, ngone kuTixo na?

10 Kwa ti, e sa kuluma kuJosefa imihla ngemihla, a ka m lalelanga ukuba a lale naye, nokuba a be naye.

11 Wa ti ngosuku olutile wa ngena endhlini ukusebenza imisebenzi yake; wa e ngeko pakati umuntu owendhlu noyedwa.

12 Wa m bamba ngengubo yake, wa ti, Lala nami: wa i shiya ingubo yake esandhleni sake, wa baleka, wa puma.

13 Kwa ti, e se bonile ukuti, u shiye ingubo yake esandhleni sake, wa baleka,

14 Wa ba biza abantu bendhlu, wa ti kubo, Bhekani, u si letele umHeberu ukuba a sone; u ngena kimina, ukuba a lale nami, nga kala ngezwi elikulu:

15 Kwa ti, se e zwile ngi pakamisa izwi lami ngi kala, wa shiya ingubo yake, wa baleka, wa puma.

16 Wa i beka ingubo yake kuye, wa za wa fika ekaya umnumzana wake.

17 Wa kuluma kuye nga lawamazwi, wa ti, Lomfana, umHeberu, owa si letela yena, wa ngena kimi, ukuba a ngone.

18 Kwa ti, se ngi pakamisile izwi lami, ngi kala, wa shiya ingubo yake kimina, wa baleka.

19 Kwa ti, umnumzana wake se e zwile amazwi omkake, a wa kuluma kuye e ti, U ngenzela njalo umfana wako, lwa vuta ulaka lwake.

20 Umnumzana ka Josefa wa m tabata, wa m faka etilongweni, endaweni lapa be botywa kona ababotyiweyo benkosi: wa ba kona etilongweni.

21 uJehova wa e naye uJosefa, wa m bonisa umusa, wa m enzela ububele emehlweni enduna yetilongo.

22 Induna yetilongo ya ba nikela esandhleni sika Josefa ababotyiweyo bonke aba setilongweni; nako konke aba kwenzayo kona, kwa kwenziwa uyena.

23 Induna yetilongo a i bhekanga luto olu sesandhleni sake; ngokuba uJehova wa e naye, naloko a kwenzayo, uJehova wa ku busisa.

## ISAHLUKO 40.

KWA ti ngasemva kwaloku umpatizitya wenkosi ya sEgipite, nompeki wayo, bona enkosini yabo, enkosini ya sEgipite.

2 uFaro wa zi tukutelela izinduna zake ezimbili, induna yabapatizitya, nenduna yabapeki.

3 Wa zi faka etilongweni, endhlini yenduna yamabuto endaweni lapa wa e botywe kona uJosefa.

4 Induna yamabuto ya m yala uJosefa ukuba a zi bonise, wa zi konza: za botyiwa izinsuku ezitile.

5 Ba pupa amapupo bobabili, omunye e lake, nomunye e lake, ngobusuku bunye, omunye nomunye njengokukumshwa kwepupo lake, umpatizitya nompeki benkosi ya sEgipite, ababotyiweyo etilongweni.

6 uJosefa wa ngena kubo kusasa, wa ba bona, bheka, ba be dabukile.

7 Wa buza izinceku zika Faro, eza zi naye etilongweni endhlini yomnumzana wake, wa ti, Ubuso benu bubi ngani namhla na?

8 Ba ti kuye, Si pupile ipupo, a ka ko o nga li kumshelayo. Wa ti kubo uJosefa, Akuko kuTixo ukukumshela na? A ke ni ngi tyele lona.

9 Induna yabapatizitya ya m tyela uJosefa ipupo layo, ya ti kuye, Bheka, ekupupeni kwami, ivini la li sebusweni bami;

10 A e sevinini amagatyana amatatu: la ti la kahlela, ya hluma imbali, izihleke za veza izinhlamvu ezivutiweyo:

11 Isitya sika Faro sa si sesandhleni sami; nga zi tabata izinhlamvu, nga zi kamela esityeni sika Faro, nga si nikela isitya esandhleni sika Faro.

12 Wa ti uJosefa kuye, Loku ku ukukumshwa kwalo: lawo magatyana amatatu a izinsuku ezintatu:

13 A za ku dhlula amasuku amatatu, kona uFaro u za kupakamisa ikanda lako, a ku buyisele esikundhleni sako: u ya kunikela isitya sika Faro esandhleni sake, ku be njengakuqala lapo wa u ngumpatizitya wake.

14 Kepa u ze u ngi kumbule uma se ku ku lungele, u ngenzele umusa, u ngi bike kuFaro, u ngi kipe ku lendhlu:

15 Ngokuba impela nga tunjwa ezweni lamaHeberu: na lapa a ngenzanga luto ukuba ba ngi fake etilongweni.

16 Induna yabapeki, se i bonile ukuti ku lungile ukukumshela, ya ti kuJosefa, Nami, bheka, ekupupeni kwami, za zi sekanda lami izimbenge ezimhlope ezintatu:

17 Embengeni e pezulu za zi kona izidhlo zonke zika Faro, umsebenzi wompeki; izinyoni za zi dhla embengeni pezu kwekanda lami.

18 uJosefa wa pendula wa ti, Loku ku ukukumshwa kwalo: lezizimbenge ezintatu zi izinsuku ezintatu:

19 A za ku dhlula amasuku amatatu, kona uFaro u za kupakamisa ikanda lako, a li suse kuwe, a ku panyeke emtini: izinyoni zi za kudhla inyama yako i kuwe.

20 Kwa ti ngosuku lwesitatu, usuku lokuzalwa kuka Faro, wa zenzela izinceku zake zonke idili: wa pakamisa ikanda lenduna yabapatizitya, nekanda lenduna yabapeki pakati kwezinceku zake.

21 Wa buyisela induna yabapatizitya ebuncekwini bayo; ya si nikela isitya esandhleni sika Faro:

22 Kepa wa panyeka induna yabapeki njengaloko uJosefa a be kumshela.

23 Kodwa induna yabapatizitya a m kumbulanga uJosefa, ya kohlwa uye.

## ISAHLUKO 41.

KWA ti ekupeleni kweminyaka emibili, uFaro wa pupa; bheka, wa e mi ngasemfuleni.

2 Bheka, kwenyuka emfuleni izinkomo ezikombisa, zinhle, zi bukeka, zi kulupele: za dhla emhlangeni.

3 Bheka, nezinye izinkomo ezikombisa zenyuka emfuleni emva kwazo, za zi zimbi, zondile, zema kwezinye izinkomo osebeni lomfula.

4 Za ti izinkomo ezimbi, ezondileyo, za dhla izinkomo ezikombisa ezinhle ezikulupeleyo. Wa papama uFaro.

5 Wa buya wa lala wa pupa okwesibili; bheka izikwebu ezikombisa za hluma ezeleni linye, zinkulu, zinhle.

6 Bheka nezikwebu ezikombisa ezincinyane, zi tyile umoya wa sempumalanga, za hluma emva kwazo.

7 Izikwebu ezincinyane za dhla za qeda izikwebu ezikombisa ezikulu ezinhle uFaro wa papama, bheka, kwa ku ipupo.

8 Kwa ti kusasa inhliziyo yake ya katazeka; wa tuma wa biza izanusi zonke za sEgipite, nabahlakanipileyo bonke balo: uFaro wa ba tyela amapupo ake: kepa wa e nge ko o nga m kumshela uFaro wona.

9 Kona induna yabapatizitya ya kuluma kuFaro, i ti, Ngi ya li kumbula namhla icala lami:

10 uFaro wa e tukutelele izinceku zake, wa ngi faka etilongweni, endhlini yenduna yamabuto, mina nenduna yabapeki.

11 Sa pupa ipupo ngobusuku bunye, mina nayo; sa pupa omunye nomunye njengokukumshwa kwepupo lake.

12 Kwa ku kona nati umfana, umHeberu, inceku yenduna yamabuto; sa m tyela, wa si kumshela amapupo etu; wa kumshela ilowo njengepupo lake.

13 Kwa ti, njengaloko a si kumshela kona, kwa ba njalo; wa ngi buyisela mina esikundhleni sami, wa m panyeka yena.

14 Kona uFaro wa tuma wa biza uJosefa; ba m tyetyisa ba m kipa etilongweni: wa zipucula, wa hloba izingubo zake, wa ngena kuFaro.

15 Wa ti uFaro kuJosefa, Ngi pupile ipupo; akuko o nga li kumshelayo: ngi zwile ngawe ukuti, u ya lazi ipupo ukuba u li kumshele.

16 uJosefa wa m pendula uFaro, wa ti, Akuko kimina: uTixo o ya kumpendula kahle uFaro.

17 Wa ti uFaro ku Josefa, Ekupupeni
kwami, bheka, be ngi mi osebeni lo-
mfula:
18 Bheka, kwenyuka emfuleni izi-
nkomo ezikombisa, zi nonile, zinhle, ezi-
bukekayo; za dhla emhlangeni.
19 Bheka, na ngasemva kwa lezo ze-
nyuka ezinye izinkomo ezikombisa, zi
zacile, zimbi kakulu, zondile; a ngi bo-
nanga ngi bona ezimbi njengalezo ezwe-
ni lonke la sEgipite;
20 Izinkomo ezondileyo ezimbi za dhla
izinkomo ezikombisa ezandulelayo ezi-
nonileyo:
21 Za zi dhla, kepa a ku bonakalanga
ukuti zi zi dhlile, ngokuba za zimbi nje-
nga kuqala. Nga papama.
22 Futi, nga bona ekupupeni kwami,
bheka, za hluma izikwebu ezikombisa
ezeleni linye, zinkulu, zinhle:
23 Bheka, kwa hluma emva kwazo
izikwebu ezikombisa eziputileyo, zi nci-
nyane, zi tyile umoya wa sempumala-
nga:
24 Izikwebu eziputileyo za dhla za qe-
da izikwebu ezikombisa ezinhle: nga zi
tyela izanusi; kepa sa si nge ko esi nga
ngi kumshela kona.
25 Wa ti uJosefa kuFaro, Ipupo lika
Faro linye: uTixo u m bonisile uFaro
loko a za kukwenza.
26 Izinkomo ezikombisa ezinhle zi
iminyaka ekombisa; nezikwebu eziko-
mbisa ezinhle zi iminyaka ekombisa
ipupo linye.
27 Izinkomo ezikombisa ezondileyo
ezimbi, ezenyuka emva kwazo, zi imi-
nyaka ekombisa; nezikwebu ezikombi-
sa eziputileyo, ezityile umoya wa sempu-
malanga, zi iminyaka ekombisa ye-
ndhlala.
28 Loku engi ku tyilo kuFaro: a za
ku kwenza, uTixo u m bonisile uFaro
loko.
29 Bheka, ku ye za iminyaka eko-
mbisa yenala enkulu ezweni lonke la
sEgipite:
30 Ngasemva kwayo i ya kuvela imi-
nyaka ekombisa yendhlala; i ya kuko-
hlakala inala yonke ezweni la sEgipite;
indhlala i ya kuqeda izwe;
31 Inala a i yi kuzwiwa ezweni nge-
nxa yendhlala elandelayo; ngokuba i
ya kuba nzima kakulu.
32 Loku ipupo la pindwa kabili, ku
ku ti, lento i qinisiwe uTixo; uTixo u
ya kutyetya a yenze.
33 Kaloku uFaro a ka fune umuntu
oqapeleyo ohlakanipileyo, a m mise
ezweni la sEgipite.
34 A kenze njalo uFaro, a mise izi-
nduna ezweni la sEgipite, a tabate
okwesihlanu kwa sezweni la sEgipite
ngeminyaka ekombisa yenala.
35 A zi bute ukudhla konke kwa leyo
minyaka emihle ezayo, zi bekelele ama-
bele esandhleni sika Faro, zi londe uku-
dhla emzini.
36 Loko kudhla ku ya kubekelelwa
izwe ngeminyaka ekombisa, e za kuba
ezweni la sEgipite, ukuba izwe li nga
citeki ngenxa yendhlala.
37 Lelozwi la li lungile emehlweni ka
Faro na semehlweni ezinceku zake zo-
nke.
38 Wa ti uFaro ezincekwini zake, Si
nga tola ini o njengaye, umuntu o no-
moya ka Tixo, na?
39 Wa ti uFaro kuJosefa, Loku uTixo
u kwazisile konke loko, akuko muntu
oqapelayo, ohlakanipileyo njengawe:
40 U ya kuba pezu kwendhlu yami;
bonke abantu bami ba ya kubuswa nge-
zwi lako: ngobukosi bodwa ngi ya kuba
mkulu kuwe.
41 Wa ti uFaro kuJosefa, Bheka, ngi
ku misile ezweni lonke la sEgipite.
42 uFaro wa kumula indandato esa-
ndhleni sake, wa i faka esandhleni si-
ka Josefa, wa mambatisa izingubo ezi-
nhle, wa faka umnaka wegolide enta-
nyeni yake.
43 Wa m hambisa encweleni yesibili
yake; ba memeza pambi kwake, be ti,
Kotamani; wa m misa ezweni lonke la
sEgipite.
44 Wa ti uFaro kuJosefa, Ngi ngu-
Faro, ngapandhle kwako akuko mu-
ntu o nga pakamisa isandhla sake,
nonyawo lwake, ezweni lonke la sEgi-
pite.
45 uFaro wa qamba igama lika Josefa
uZafenatepanea; wa m nika uAsenati,
indodakazi ka Potifera umprisiti wa se-
Oni, ukuba a be umkake. uJosefa wa
hambela ezweni lonke la sEgipite.
46 uJosefa wa e neminyaka e mashu-
mi matatu, msukwana e ma pambi ku-
ka Faro inkosi ya sEgipite. uJosefa wa
puma ebusweni buka Faro, wa hambela
ezweni lonke la sEgipite.
47 Ngeminyaka ekombisa yenala izwe
la tela ngobuningi.
48 Wa buta ukudhla konke kwemi-
nyaka, eya i sezweni la sEgipite wa ku
bekelela ukudhla emzini; ukudhla kwa-

masimu omuzi, a semacaleni awo, wa ku
bekelela emuzini munye.
49 uJosefa wa bekelela amabele a nga-
ngesihlabati solwandhle, amaningi ka-
kulu, wa za wa yeka ukubala, ngokuba
a e nge nakubalwa.
50 Kwa m zalelwa uJosefa amadodana
amabili, i nga ka fiki iminyaka yendhla-
la, a m zalela wona uAsenati, indodakazi
ka Potifera, umpristi wa seOni.
51 uJosefa wa qamba igama lezibulo
uManasa; e ti, ngokuba uTixo u nge-
nzile ngi kohlwe ukuhlupeka konke
kwami, nendhlu yonke ka baba.
52 Igama lowesibili wa li qamba uE-
fraimi; e ti, ngokuba uTixo u ngi zali-
sile ezweni lokuhlupeka kwami.
53 Ya pela iminyaka ekombisa yenala,
eya i sezweni la sEgipite.
54 Kwa qala ukufika iminyaka eko-
mbisa yendhlala njengaloko a be tyilo
uJosefa: indhlala ya ba semazweni onke;
kepa kwa ku kona ukudhla ezweni lo-
nke la sEgipite.
55 Kwa ti, se li lambile izwe lonke la
sEgipite, abantu ba kalela ukudhla ku
Faro: wa ti uFaro kwa ba sEgipite
onke, Sukani ni ye kuJosefa, nenze loko
a za ku ni tyela kona.
56 Indhlala ya i sezweni lonke: uJo-
sefa wambulula imilindi yonke, wa te-
ngela abasEgipite; indhlala ya vama ya
ba nzima ezweni la sEgipite.
57 Izwe lonke leza Egipite ukutenga
kuJosefa; ngokuba indhala ya be inzima
emazweni onke.

## ISAHLUKO 42.

UJAKOBE se e zwile a kona amabele
Egipite, wa ti uJakobe kuwo ama-
dodana ake, Ni bukanelani na?
2 Wa ti, Bhekani, ngi zwile a kona
amabele Egipite: yehlani ni ye kona, ni
si tengele kona, ukuba si pile si nga fi.
3 Ba ti abafo wabo baka Josefa aba
ishumi behla, ba ya kutenga amabele
Egipite.
4 Kepa uBenjamini, umnawe ka Jose-
fa, uJakobe a ka m tumanga nabafo wa-
bo; ngokuba wa ti, ingabe a ngehlelwa
okubi.
5 A ti amadodana ka Israeli e za
kutenga kanye nabafikayo; ngokuba
indhlala ya i sEzweni la seKenani.
6 uJosefa wa e ngumbusi ezweni; uye-
na owa ba tengela bonke abantu bezwe:
ba fika abafo wabo baka Josefa, ba m ko-
tamela.
7 uJosefa wa bona abafo wabo, wa ba-
zi, kepa wa zenzisa kubo, wa kuluma
kubo, ngamandhla; wa ti kubo, Ni vela-
pi na? Ba ti, Si vela ezweni la seKena-
ni, si ze kutenga ukudhla.
8 uJosefa wa bazi abafo wabo, kepa
bona ba be nga m azi yena.
9 uJosefa wa kumbula amapupo a wa
pupa ngabo; wa ti kubo, Ni izinhloli,
ni ze kubona ubuze bezwe.
10 Ba ti kuye, Ai, nkosi izinceku zako
zi ze kutenga ukudhla.
11 Tina sonke si ngamadodana omu-
ntu munye; si qinisile, izinceku zako
asizo izinhloli.
12 Wa ti kubo, Ai, ni ze kubona ubuze
bezwe.
13 Ba ti, Izinceku zako zi izelamani
ezi ishumi nambili, amadodana omuntu
munye ezweni la seKenani bheka, omci-
nyane u sekaya kubaba manje, omunye
ka seko.
14 uJosefa wa ti kubo, Iko loko engi
ku tyilo kini ukuti, Ni izinhloli.
15 Ni ya ku lingwa ngaloku: ngi qini-
sile, ngi funga uFaro a ni yi kumuka e
nga ka fiki lapa umne wenu.
16 Tumani omunye wenu, a m lande
umne wenu; ni ya kubotywa ukuba a
lingwe amazwi enu ukuba ni qinisile:
nxa ku nge njalo, ni izinhloli, Faro.
17 Wa ba faka bonke etilongweni izi-
nsuku ezintatu.
18 Ngosuku lwesitatu uJosefa wa ti
kubo, Nenzani loku, ni sinde, ngi ya m
esaba uTixo.
19 Nxa ni qinisile, a ka botywe omu-
nye wabafo wenu endhlini ya setilo-
ngweni lenu; hambani ni yisele ama-
bele indhlala yezindhlu zenu:
20 M leteni kimi umne wenu; kona a
ya kuqiniswa amazwi enu, a ni yi kufa.
Benze njalo.
21 Ba kuluma bodwa ba ti, Impela si
necala kumne wetu, ngokuba sa bona
umunyu wenhliziyo yake esincenga, a si
m lalelanga; ngako lomunyu u fikile
pezu kwetu.
22 Wa ba pendula uRubeni, wa ti. A
ngi ni tyelanga ini ukuba, Ni nga m oni
umfana; a ni lalelanga? ngako, bhe-
kani, igazi lake se li bizwa.
23 Ba be ngazi ukuba, uJosefa u yezwa;
ngokuba wa e kumshelwa.
24 Wa ba fulatela, wa kala; wa buya
wa buyela kubo, wa kulumisana nabo,
wa tabata kubo uSimeoni, wa m bopa
emehlweni abo.

25 Kona uJosefa wa yala ukuba imi-
hlanti yabo i gcwaliswe ngamabele, ima-
li yabo bonke i buyiselwe emasakeni
abo, ba piwe umpako: wa benzela nja-
lo.
26 Ba zetwesa izimbongolo zabo nga-
mabele, bemuka kona.
27 Kwa ti omunye, e sa tukulula isaka
lake ukuba a i nike imbongolo yake
ukudhla endhlini yabahambi, wa bona
imali yake; bheka ya i semlonyeni we-
saka lake.
28 Wa ti kubafo wabo, Imali yami i
buyiselwe; bhekani i sesakeni lami:
izinhliziyo zabo zahluleka, besaba, ba
kulumisa be ti, Ku ini loku uTixo a se-
nzele kona na?
29 Beza kuJakobe uyise, ezweni la
seKenani, ba m landisa konke okwa ba
fikelayo, ba ti,
30 Lomuntu, inkosi yezwe, wa kulu-
ma ngamandhla kitina, wa ti, si izi-
nhloli zezwe.
31 Sa ti kuye, Si qinisile, a si sizo izi-
nhloli:
32 Si izelamani ezi ishumi nambili,
amadodana ka baba; omunye ka seko,
omncinyane u kona kubaba namhla,
ezweni la seKenani.
33 Lomuntu, inkosi yezwe, wa ti ki-
tina, Ngi ya kwazi ngaloku ukuba ni
qinisile: shiyani kimi omunye wabafo
wenu, ni tabatele indhlala yezindhlu
zenu, ni muke:
34 Ni m lete kimi umne wenu omci-
nyane: kona ngi ya kubona ukuti, a
ni sizo izinhloli, ni qinisile: ngi ya
kuninika umfo wenu, ni ya kutenga
ezweni.
35 Kwa ti be sa tulula amasaka abo,
bheka, izikwama zemali zabo bonke
za zi semasakeni abo: ba ti se be bo-
nile izikwama zemali, bona noyise, be-
saba.
36 Wa ti kubo uJakobe uyise, Ni ya
ngamuka: uJosefa ka seko, noSimeoni
ka seko ni za kumtabata noBenjamini:
konke loku ku lukuni kimi.
37 Wa ti uRubeni kuyise, U nga bu-
lala amadodana ami omabili nxa ngi
nga m buyiseli kuwe: m nikele esa-
ndhleni sami, ngi ya kumbuyisela kuwe.
38 Wa ti, Indodana yami a i yi kwehla
nani; ngokuba umfo wabo e nga se-
ko, i sele yodwa: uma yehlelwa okubi,
endhleleni, eni ya kuhamba ngayo, ko-
na ni ya kwehlisela elibeni izimvi zami
zi nobuhlungu.

ISAHLUKO 43.

INDHLALA ya inkulu ezweni.
2 Kwa ti se be qedile amabele aba
wa tutayo Egipite, wa ti uyise kubo, Bu-
yelani ni si tengele ukudhla oku inco-
zana.
3 Wa tyo kuye uJuda ukuti, Lowo
muntu wa qinisa nokuqinisa e ti, A ni
yi kububona ubuso bami uma e nge ko
kini umfo wenu.
4 Nxa u tuma nati umfo wetu, si za
kwehla si ku tengele ukudhla:
5 Kepa nxa u nga m tumi, a si yi kwe-
hla: ngokuba lowo muntu wa ti kitina,
A ni yi kububona ubuso bami uma e nge
ko kini umfo wenu.
6 Wa ti uIsraeli, Na ngenzeleni okubi
ngokumtyela lowo muntu ukuti, u kona
umfo wenu na?
7 Ba ti, Lowo muntu wa buzisisa inda-
ba yetu neyezihlobo zetu, e ti, U se kona
uyihlo na? ni nomfo wenu omunye na?
sa m tyela njenga lawomazwi: sa sazi
ngani ukuba u za kuti, Yehlisani umfo
wenu, na?
8 Wa ti uJuda kuIsraeli uyise, Tuma
umfana nami, kona si ya kusuka si ha-
mbe; ukuba si pile si nga fi, tina, nawe,
nabantwana betu.
9 Ngi ya kumqinisa; u ya kumbiza
esandhleni sami: nxa ngi nga m buyi-
seli kuwe, ngi m beke ebusweni bako,
ma ngi be necala ku ze ku be nini:
10 Ngokuba uma sa si nga libalanga
nga se si buyile kabili.
11 Wa ti uIsraeli uyise kubo, Uma ku
njalo, yenzani loku; tabatani izitelo ezi-
nhle zezwe, ni zi fake emihlantini yenu,
ni m ehlisele lowo muntu isipo, inhlaka
encozana, nezinyosi ezi incozana, ama-
ka, nemure, namapisetako.
12 Ni pate esandhleni senu imali ene-
zelwa kabili; na leyo imali eya buyise-
lwa emilonyeni yamasaka enu, ni i bu-
yisele; ingabe kwa pambekwa:
13 Ni m tabate umfo wenu, ni suke,
ni buyele ku lowo muntu:
14 uTixo uSomandhla a ka nenzele
umusa ebusweni ba lowo muntu, ukuba
a buyise umfo wenu omunye kanye no-
Benjamini. Uma ngamukwa, ngi ya
kwamukwa.
15 A ti amadoda a tabata lesosipo, ne-
mali enezelwe kabili a i tabata ngesa-
ndhla sabo noBenjamini; e suka, ehla
a ya Egipite, e ma pambi kuka Josefa.
16 uJosefa se e m bonile uBenjamini e
kona nabo, wa ti enceekwini yendhlu ya-

ke, Ngenisa laba bantu endhlini, u hlabe, u lungise ngokuba laba bantu ba za ku dhla nami emini.

17 Inceku yenza njengokutyo kuka Josefa; inceku ya ba ngenisa abantu endhlini ka Josefa.

18 Abantu besaba, ngokuba ba ngeniswa endhlini ka Josefa; ba ti, si ngeniswa ngenxa yemali eya buyiselwa emasakeni etu kuqala, ukuze ehlele pezu kwetu, a ziwise pezu kwetu, a si tabate, tina nezinjomane zetu, si be izigqili.

19 Ba sondela encekwini yendhlu ka Josefa, ba kuluma nayo ngasemnyango wendhlu,

20 Ba ti, Nkosi, sehla kuqala ukutenga ukudhla:

21 Kwa ti se si fikile endhlini yabahambi, sa tukulula amasaka etu bheka, imali yabo bonke ya i semilonyeni yamasaka abo, imali yetu njengokulinganisa kwayo: si i buyisile ngesandhla setu.

22 Sehle nenye imali esandhleni setu yokutenga ukudhla: a sazi ukuba imali yetu ya fakwa ubani emasakeni etu.

23 Ya ti, Ma ni tokoze, ni ngesabi: uTixo wenu, uTixo wa oyihlo wa ni nika imali emasakeni enu; be ngi nayo imali yenu. Ya pumesa uSimeoni ya m leta kubo.

24 Inceku ya ngenisa abantu endhlini ka Josefa, ya ba pa amanzi, ba geza izinyawo zabo; ya zi pa izimbongolo zabo ukudhla.

25 Ba lungisa isipo e nga fiki uJosefa emini: ngokuba ba be zwile ukuti, ba ya kudhla ukudhla kona.

26 Kwa ti uJosefa se e ngenile endhlini, ba ngenisa kuye endhlini isipo, esa si sesandhleni sabo, ba m kotamela.

27 Wa buza ukuba ba tokozile, wa ti, U hlezi kahle uyihlo na, ixegu ena kuluma ngalo? U se kona na?

28 Ba ti, Inceku yako, ubaba, i hlezi kahle, i se kona. Ba kotama, ba kuleka.

29 Wa pakamisa amehlo ake, wa bona uBenjamini, umfo wabo, indodana ka nina, wa ti, Umne wenu lo, ena kuluma ngaye kimi na? Wa ti, uTixo a ka be nomusa kuwe, ndodana yami.

30 uJosefa wa tyetya, ngokuba imibilini yake ya tya ngomne wake: wa funa indawo yokukala; wa ngena endhlini yake, wa kala kona.

31 Wa hlanza ubuso bake, wa puma, wa zibamba, wa ti, Letani ukudhla.

32 Ba m nika yena e yedwa, nabo be bodwa, naba sEgipite, aba dhla naye, be bodwa: ngokuba abasEgipite ba be nge dhle namaHeberu; ngokuba loko ku nengeka kubo abasEgipite.

33 Ba hlala ebusweni bake, izibulo njengokuzalwa kwalo, nomncinyane njengokwelamane kwalo: abantu ba mangalana.

34 Wa babela okwa ku pambi kwake: kepa uBenjamini wa piwa kahlanu ku nabo bonke. Ba puza ba tokoza naye.

## ISAHLUKO 44.

WA yalela inceku yendhlu yake, e ti, Gcwalisa imihlanti ya lababantu ngokudhla, okulingene nokutwala kwabo, u fake imali yabo bonke emilonyeni yemihlanti yabo.

2 U fake isitya sami, isitya sesiliva, emlonyeni womhlanti womncinyane, nemali yamabele ake. Yenza njengezwi lika Josefa a be tyilo.

3 Kwa ti se ku sile ba mukiswa abantu, bona nezimbongolo zabo.

4 Se be pumile emzini, be nga ka bi kude, uJosefa wa ti encekwini yendhlu yake, Suka, u landele lababantu; uma u ba fumana, yityo kubo ukuti, Ni pindiseleni okuhle ngokubi na?

5 Lesi asiso inkosi yami e puza ngaso, e bula ngaso na? nonile ngaloko eni kwenzileyo.

6 Ya ba fumana, ya tyo kubo lawamazwi.

7 Ba ti kuyo, Inkosi yetu i tyoloni lawamazwi na? A ku be kude ezincekwini zako ukwenze njalo.

8 Bheka, imali, esa i fumana emilonyeni yemihlanti yetu, sa i buyisela ezweni laseKenani, sa i leta kuwe; po, si be si ngeba kanjani isiliva negolide endhlini yenkosi yako na?

9 Lowo owa sezincekwini zako esi za kutolwa kuye, ma ka fe yena, tina si ya kuba izigqili zenkosi yetu.

10 Ya ti, Yebo, a ku be njengamazwi enu: lowo esi za ku tolwa kuye, u ya kuba isigqili sami; ni nga bi nacala nina.

11 Kona ba tyetya bonke betulela pansi imihlanti yabo, bonke ba tukulula imihlanti yabo.

12 Ya funisisa, ya qala ngomkulu, ya gcina ngomcinyane: isitya sa funyanwa emhlantini ka Benjamini.

13 Ba ti ba dabula izingubo zabo, betwesa bonke izimbongolo zabo, ba buyela emzini.

14 uJuda nabafo wabo beza endhlini
ka Josefa; ngokuba wa e se kona: ba wa
pansi pambi kwake.
15 Wa ti uJosefa kubo, Umsebenzi muni lo, eni wenzileyo na? be ni ngazi ukuti umuntu o njengami a nga bula nokubula na?
16 Wa ti uJuda, Si ya kutini enkosini yetu na? Si ya kukulumani na? si ya kuzitetelela kanjani na? uTixo u tolile icala lezinceku zako: bheka, si izigqili zenkosi yetu, tina naye esi tolwe esandhleni sake isitya.
17 Wa ti, A ku be kude kimi ukwenze njalo: lomuntu, esi tolwe esandhleni sake isitya, u ya kuba isigqili sami; nina, a ke ni hambe kahle, ni kupuke ni ye kuyihlo.
18 uJuda wa sondela kuye, wa ti, Nkosi yami, ngi ya kuleka, inceku yako a ke i kulume izwi ezindhlebeni zenkosi yami; lu nga vuti ulaka lwako encekwini yako: ngokuba u nga ngoFaro wena.
19 Inkosi yami ya buza izinceku zayo, i ti, Ni noyihlo, ni nomfo wenu na?
20 Sa ti enkosini yetu, Si nobaba, ixegu, nomtwana wobudala bake, omcinyane; umne wabo ka seko, u se sele yedwa kwaba ka nina, uyise u ya m tanda.
21 Wa tyo wena ezincekwini zako, M ehliseni ni m lete kimi, ukuba ngi beke amehlo ami pezu kwake.
22 Sa ti enkosini yetu, Umfana a nge m shiye uyise: nxa e m shiya, uyise a nga fa.
23 Wa tyo ezincekwini zako, nxa e ngehli umne wenu, a ni sa yi kububona ubuso bami.
24 Kwa ti se si kupukele encekwini yako, ubaba, sa m tyela amazwi enkosi yetu.
25 Wa ti ubaba, Buyelani ni si tengele ukudhla oku incozana.
26 Sa ti, Si ngehle: uma umne wetu e hamba nati, si ya kwehla; ngokuba si nge bone ubuso ba lomuntu, uma umne wetu e nge ko ki tina.
27 Ya ti kitina inceku yako, ubaba, Ni yazi umkami wa ngi zalela amadodana amabili:
28 Omunye wa puma kimi, nga ti, Imbala, u detyuliwe; iloku ku ze ku be manje a ngi m boni:
29 Nxa ni m tabata na lo, ni m suse kimi, nenxa e hlelwa, ni ya kuzehlisela izimvi zami elibeni zi nobuhlungu.
30 Ngako uma ngi fika encekwini yako, ubaba, umfana e nge ko kitina; loku inhliziyo yake i bambelele enhliziyweni yake;
31 Ku ya kuti, e sa bona umfana e nge ko kitina, a fe: izinceku zako zi ya kuzehlisela izimvi zenceku yako, ubaba, elibeni, e nobuhlungu.
32 Ngokuba inceku yako ya m tembisa ubaba ngomfana, i ti, Nxa ngi nga m buyiseli kuwe, ngi ya kuba necala kubaba ku ze ku be nini.
33 Ngako a ke i hlale inceku yako endaweni yomfana, i be isigqili senkosi yami: a kupuke umfana nababo wabo.
34 Ngokuba ngi za kukupukela kanjani kubaba, umfana e nge ko kimi na? funa ngi bone okubi oku za ku m ehlela ubaba.

## ISAHLUKO 45.

KONA uJosefa wa e nge nakuzibamba pambi kwabo bonke abemiyo naye; wa memeza, e ti, Pumisani abantu bonke kimi. Kwa ku nge mi umuntu naye, uJosefa e sa zazisa kubafo wabo.
2 Wa kala e pumisela, bezwa abasEgipite nendhlu ka Faro.
3 Wa ti uJosefa kubafo wabo, Ngi NguJosefa; ubaba u se kona na? Abafo wabo ba be nge na kupendula; ngokuba betuka ebusweni bake.
4 Wa ti uJosefa kubafo wabo, A ke ni sondele kimi. Ba sondela, Wa ti, Ngi nguJosefa umne wenu, ena tengisa ngaye Egipite.
5 Kepa ni nga dabuki, ni nga zisoli ngokuba na tengisa ngami lapa: ngokuba uTixo wa ngi tuma pambili kwenu ukusindisa.
6 Ngokuba ngaleminyaka emibili ku kona indhlala ezweni: ku sele iminyaka emihlanu, oku nga yi kulinywa ku vunwe ngayo.
7 uTixo wa ngi tuma pambili kwenu ukuba a nenzele inzalo ezweni, a ni sindise ngokukululwa okukulu.
8 Ngako kwa ku ngeso nina, ena ngi tuma lapa; kwa ku uTixo: u ngenzile ngi be uyise ka Faro, ngi be inkosi yendhlu yonke yake, ngi buse ezweni lonke la sEgipite.
9 Tyetyani, ni kupuke, ni ye kubaba, ni ti kuye, U ti uJosefa, indodana yako, uTixo u ngenzile ngi be inkosi yezwe lonke la sEgipite: yehla, u ze kimi, u nga libali.

10 U ya kwaka ezweni la seGosheni,
u be seduze nami, wena nabantwana ba-
ko, nabantwana babantwana bako, nezi-
mvu zako, nezinkomo zako, nako ko-
nke o nako:
11 Ngi ya kukondhla kona; ngokuba
i sele iminyaka emihlanu yendhlala;
funa wehlelwa ubumpofu, wena, ne-
ndhlu yako, nako konke o nako.
12 Bhekani, amehlo enu a ya bona,
namehlo omne wami uBenjamini ukuti,
uwo umlomo wami o kuluma nani.
13 Ni ya kumtyela ubaba ngenhlanhla
yonke yami Egipite, na ngako konke
eni ku bonileyo; a ke ni tyetye, ni m
ehlise ubaba ni m lete kimi.
14 Wa wa entanyeni kuBenjamini,
umne wabo, wa kala; naye uBenjamini
wa kala entanyeni yake.
15 Wa banga abafo wabo bonke, wa
kala pezu kwabo: ngasemva kwaloko
abafo wabo ba kuluma naye.
16 Lelozwi lezwakala endhlini ka Faro,
li ti, Ba fikile abafo wabo ka Josefa:
kwa ku kuhle kuFaro, na kuzo izinceku
zake.
17 Wa ti uFaro kuJosefa, Yityo ku-
bafo wenu ukuti, Yenzani loku; twe-
sani izimbongolo zenu, ni ye ezweni la
seKenani;
18 Ni tabate uyihlo nezindhlu zenu ni
ze kimi: ngi ya kumnika ubuhle bezwe
la sEgipite, ni ya kudhla okumnandi
kwezwe.
19 Se u yaliwe, yenzani loku: tabate-
lani abantwana benu nomkenu izi-
ncwele ezweni la sEgipite, ni m tabate
uyihlo, ni ze.
20 Ni nga nakekeli izinto zenu, ngo-
kuba obenu ubuhle bezwe lonke la sEgi-
pite.
21 Benza njalo abantwana baka Israeli:
uJosefa wa ba pa izincwele njengokutyo
kuka Faro; wa ba pa nompako.
22 Wa ba pa bonke izingubo zokupe-
ndulela; kepa wa mu pa uBenjamini
amashekeli esiliva amakulu amatatu,
nezingubo zokupendulela kahlanu.
23 Wa tuma na kuyise, izimbongolo
ezi ishumi, zi twele okuhle kwa sEgi-
pite, nezimbongolo zensikazi, zi twele
amabele nezinkwa nenyama, ku be
umpako ka yise endhleleni.
24 Wa ba mukisa abafo wabo, be muka:
wa ti kubo, Ni nga xabani endhleleni.
25 Ba kupuka Egipite, ba ya ezweni la
seKenani, kuJakobe uyise.
26 Ba m tyela, ba ti, uJosefa u se kona,
u ngumbusi wezwe lonke la sEgipite.
Ya ti inhliziyo yake ya i polile, ngokuba
e nga kolwanga ibo.
27 Ba m tyela amazwi onke ka Josefa,
a be wa tyilo kubo: wa bona izincwele,
uJosefa a be zi tumileyo ukumtabata,
kona ya tokoza inhliziyo ka Jakobe
uyise.
28 Wa ti uIsraeli, Se kwanele; u se
kona uJosefa, indodana yami, ngi ya
kuya, ngi m bone, ngi nga ka fi.

## ISAHLUKO 46.

UISRAELI wesuka nako konke okwa-
ke, wa ya eBersheba, wa m hlabela
uTixo ka yise uIsaka iminikelo.
2 uTixo wa kuluma ku Israeli ngezi-
bonakaliso zobusuku, wa ti, Jakobe, Ja-
kobe. Wa ti, ngi lapa.
3 Wa ti, Ngi nguTixo uTixo ka yihlo:
u ngesabi ukwehla ukuya Egipite; ngo-
kuba ngi ya kukwenza kona, u be isizwe
esikulu:
4 Ngi ya kwehla nawe, ngi ye Egi-
pite; ngi ya kubuya ngi kwenyuse:
uJosefa u ya kubeka isandhla sake pezu
kwamehlo ako.
5 uJakobe wesuka eBersheba: amado-
dana ka Israeli a m tuta uJakobe uyise,
nabantwana bawo nomkawo, ngezincwe-
le, uFaro a be zi tumile ukumtabata.
6 Ba tabata izinkomo zabo, nezinto
zabo, aba zi zuzayo ezweni la seKenani,
be za Egipite, uJakobe na yo yonke
inzalo yake.
7 Amadodana ake, namadodana ama-
dodana ake, namadodakazi amadodana
ake, inzalo yake yonke wa i yisa na ye
Egipite.
8 Lawa a ngamagama amadodana ka
Israeli, ezayo Egipite, uJakobe namado-
dana ake: uRubeni, izibulo lika Jakobe.
9 Amadodana ka Rubeni; uHanoki,
noFalu, noHezeroni, noKarmi.
10 Amadodana ka Simeoni; uJemuli,
noJamini, noOhadu, noJakini, noZehari,
noShaule indodana yesifazana sa seKe-
nani.
11 Amadodana ka Levi; uGershoni,
noKohati, noMerari.
12 Amadodana ka Juda; uEri, nOna-
ni, noShela, noFarezi, noZara; uEri
nOnani ba fa ezweni la seKenani.
13 Amadodana ka Isakari; uTola, no-
Fuva, noJobe, noShimroni.
14 Amadodana ka Zebuloni; uSeredi,
noEloni, noJaleli.
15 Lawa a ngamadodana ka Lea, a m

zalela uJakobe uPadanaramu, na ye
uDina indodakazi yake: amadodana
namadodakazi ake onke a be ngabantu
aba amashumi amatatu nantatu.
16 Amadodana ka Gadi; uZifoni, no-
Hagi, noShuni, noEzeboni, noEri, no-
Arodi, noAreli.
17 Amadodana ka Asheri; uJimna,
noIshua, noIsui, noBeria, noSera udade
wabo: amadodana ka Beria: uHeberu,
noMalekile.
18 Lawa a ngamadodana ka Zilpa,
owa piwa uLabani uLea indodakazi
yake, wa m zalela uJakobe wona, abantu
aba ishumi nesitupa.
19 Amadodana ka Ratyeli, umka Ja-
kobe; uJosefa noBenjamini.
20 uJosefa wa zala uManasa noEfraimi
ezweni la sEgipite, aba m zelelwa uAse-
nati indodakazi ka Potifera, umpristi
wa seOni.
21 Amadodana ka Benjamini a be ngu-
Bela, noBekeri, noAshbeli, noGera, no-
Namani, noEhi, noRoshe, noHupimi,
noArda.
22 Lawa a ngamadodana ka Ratyeli, a
zalwa uJakobe: bonke ba be abantu
aba ishumi nane.
23 Amadodana ka Dani: uHushimi.
24 Amadodana ka Naftali; uJazeli,
noGuni, noJezeri, noShilemi.
25 Lawa a ngamadodana ka Bilha;
owa piwa uLabani uRatyeli indodakazi
yake, wa m zalela uJakobe wona; bonke
ba be abantu aba isikombisa.
26 Abantu bonke abeza na ye uJakobe
Egipite, abazalwa uye, ngapandhle ko-
mka madodana ka Jakobe, bonke ba be
abantu aba ngamashumi a tatisitupa a
nesitupa;
27 Amadodana ka Josefa, a zalwa Egi-
pite, a be ngabantu a babili: abantu bo-
nke bendhlu ka Jakobe, abeza Egipite,
ba be ngamashumi a isikombisa.
28 Wa tuma uJuda pambi kwake ku-
Josefa, ukuba a m kombise pambi kwa-
ke ukuya eGosheni.
29 uJosefa wa lungisa incwele yake wa
ya kumhlangabeza uIsraeli uyise, eGo-
sheni, wa zibonakalisa ku ye; wa wa
entanyeni yake, wa kala e hlala enta-
nyeni yake.
30 Wa ti uIsraeli ku Josefa, A ke ngi
fe kaloku, se ngi bonile ubuso bako, u se
kona.
31 Wa ti uJosefa kubafo wabo na ku-
yo indhlu ka yise, Ngi za kukupuka,
ngi m tyele uFaro, ngi ti kuye, Ba fiki-
le kimi abafo wetu, nendhlu ka baba,
aba be sezweni la seKenani;
32 Abantu a ba ngabalusi, ngokuba ba
ngabantu bezinkomo; ba fikile nezimvu
zabo, nezinkomo zabo, nako konke aba
nako.
33 Ku ya kuti, nxa uFaro e ni biza, a
ti, I ini imisebenzi yenu na?
34 Ni ya kuti, Izinceku zako zi nga-
bantu bezinkomo, kwa sebutyeni betu
ku ze ku be manje, tina, nokoko betu:
ukuba ni hlale ezweni la seGosheni, ngo-
kuba aba sEgipite ba ya nengwa aba-
lusi bonke.

## ISAHLUKO 47.

UJOSEFA wa ya wa m tyele uFaro,
wa ti, U fikile ubaba, nabafo wetu,
nezimvu zabo, nezinkomo zabo, nako ko-
nke aba nako, be vela ezweni la seKena-
ni; bheka, se be sezweni la seGosheni.
2 Wa tabata abanye abafo wabo, aba-
ntu aba isihlanu, wa ba misa pambi ku-
ka Faro.
3 Wa ti uFaro kubafo wabo, I ini imi-
sebenzi yenu na? Ba ti kuFaro, Izi-
nceku zako zi ngabalusi, tina, nokoko
betu.
4 Ba ti futi kuFaro, Si ze ukwaka
ezweni; ngokuba izinceku zako a zi na-
dhlelo lezinkomo; ngokuba indhlala i
nzima ezweni la seKenani; ngakoke izi-
nceku zako a ke zake ezweni la seGo-
sheni.
5 Wa tyo uFaro ku Josefa ukuti, Uyi-
hlo nabafo wenu ba fikile ku we:
6 Izwe la sEgipite li sebusweni bako;
m hlalise uyihlo nabafo wenu ezweni eli-
hle kulo lonke izwe; ma bake ezweni la
seGosheni; uma u bazi abantu ba kubo
aba nesu, u benze ba be izingcwele zezi-
nkomo zami.
7 uJosefa wa ngenisa uJakobe uyise,
wa m misa ebusweni buka Faro: uJa-
kobe wa busisa uFaro.
8 Wa ti uFaro kuJakobe, Izinsuku
zeminyaka yokuhamba kwako zi nga pi
na?
9 Wa ti uJakobe ku Faro, Izinsuku
zeminyaka yokuhamba kwami zi imi-
nyaka e ikulu namashumi amatatu: a zi
ngakanani, za zi nomunyu izinsuku ze-
minyaka yokuhamba kwami, a zi nga
ngezinsuku zeminyaka yokuhamba ko-
koko bami emihleni yokuhamba kwabo.
10 uJakobe wa m busisa uFaro, we-
suka ebusweni buka Faro.
11 uJosefa wa e hlalisa uyise nabafo

wabo, wa ba pa izwe ezweni la sEgipite, ezweni elihle, ezweni la seRamesi, njengokuyalela kuka Faro.

12 uJosefa wa m ondhla uyise nabafo wabo, nendhlu yonke ka yise, ngokudhla okwanela izindhlu zabo.

13 Kwa ku nge ko ukudhla ezweni lonke; ngokuba indhlala ya inzima kakulu: izwe la sEgipite, nezwe la seKenani, la fa ngenxa yendhlala.

14 uJosefa wa buta imali yonke eya tolwa ezweni la sEgipite na sezweni la seKenani, ngamabele aba wa tengayo: uJosefa wa yisa imali endhlini ka Faro.

15 Kwa ti se i pelile imali ezweni la sEgipite, na sezweni la seKenani, bonke aba sEgipite be za ku Josefa, ba ti, Si pe ukudhla: si zo felani ebusweni bako na? imali yetu i si pelile.

16 Wa ti uJosefa, Letani izinkomo zenu; ngi ya kutenga izinkomo uma i pelile imali.

17 Ba leta izinkomo zabo ku Josefa: uJosefa wa tenga amahashi, nezimvu, nezinkomo, nezinjomane wa ba nika ukudhla: wa ba nika ukudhla ngezinkomo zabo zonke; ngalowomnyaka.

18 Kwa ti se u pelile lowomnyaka, be za ku ye, ngomnyaka wesibili, ba ti, A si yi kufihla enkosini yetu, imali yetu i si pelile: inkosi yetu i nezinkomo zetu futi, a ku sa sele luto ebusweni benkosi yetu, imizimba yetu namazwe etu, kupela.

19 So felani emehlweni ako na? tina namazwe etu? A ku si tenge tina namazwe etu nokudhla; si za kuba izigqili zika Faro, tina namazwe etu: si nike imbeu, ukuba si sinde, si nga fi, nezwe li nga citeki.

20 uJosefa wa m tengela uFaro izwe lonke la sEgipite; ngokuba bonke aba sEgipite ba tengisa ngamazwe abo, ngokuba indhlala ya ba hlula: izwe la ba e lika Faro.

21 Abantu, wa ba susa, ba ya emizini eminye, ba qala ecaleni elinye la sEgipite, ba ya ba fika kwelinye icala elinye lalo.

22 Izwe lababpristi lodwa a nga li tenganga, ngokuba abapristi ba be nesabelo aba sa belwa uFaro, ba dhla isabelo sabo, a ba pa sona uFaro: ngako a ba tenganga ngamazwe abo.

23 Wa ti uJosefa kubantu, Bhekani, ngi m tengele uFaro namhla nina nezwe lenu: nansi imbeu yenu, limani umhlabati.

24 Ku ya kuti ngesitelo, ni m nike uFaro okwesihlanu, okune ku be okwenu, ku be imbeu yamasimu, nokudhla kwenu, nokwezindhlu zenu, ku be ukudhla nokwabantwana benu.

25 Ba ti, U si sindisile; a si zuze umusa emehlweni enkosi yetu, si za kuba izigqili zika Faro.

26 uJosefa wa memezela umteto ezweni la sEgipite, ku ze ku be namhla, ukuti, uFaro u za kuba nokwesihlanu, kupela izwe lababpristi lodwa, e la li nge silo e lika Faro.

27 uIsraeli wa hlala ezweni la sEgipite, ezweni la seGosheni; ba fuya kona, ba zala, banda kakulu.

28 uJakobe wa hlala ezweni iminyaka e ishumi nesikombisa: izinsuku zika Jakobe, iminyaka yokuhamba kwake, ya be i ikulu namashumi amane a nesikombisa.

29 Kwa sondela isikati, a za ku fa ngaso uIsraeli; wa i biza indodana yake uJosefa, wa ti kuye, uma ngi zuzile umusa emehlweni ako, a ke u beke isandhla sako etangeni lami, u ngenzele umusa, neqiniso; u nga ngi mbeli Egipite:

30 Ngi ya kulala nokoko bami, u ya kungitabata, u ngi suse Egipite, u ngi mbele elibeni labo. Wa ti, Ngi ya ku kwenza njengokutyo kwako.

31 Wa ti, Funga kimi, wa funga kuye. Kona uIsraeli wa kotama esihlokweni sombede.

## ISAHLUKO 48.

KWA ti ngasemva kwaloko kwa tyiwo ku Josefa ukuti, Bheka uyihlo u ya fa: wa tabata amadodana amabili ake, uManasa noEfraimi, wa hamba nabo.

2 Kwa m bikelwa uJakobe ukuti, Bheka, indodana yako uJosefa u se za kuwe: kona uIsraeli wa ziqinisa, wa hlala embedeni.

3 Wa ti uJakobe ku Josefa, uTixo uSomandhla wa bonakala kimi eLuzi ezweni la seKenani, wa ngi busisa,

4 Wa ti kimi, Bheka, ngi ya kukuzalisa, ngi kwandise, ngi kwenze u be izizwe eziningi; ngi ya kuinika leli zwe inzalo yako emva kwako, li be izwe layo njalo.

5 Amadodana amabili ako, uEfraimi noManasa, a zalwa uwe ezweni la sEgipite ngi nga ka fiki kuwe Egipite, a ngawami; njengoRubeni noSimeoni, a za kuba awami.

6 Kepa inzalo yako, o za ku i zala emva kwabo, i ya kuba eyako, i ya ku bizwa ngegama labafo wabo efeni labo.

7 Ekusukeni kwami ePadani, nga felwa uRatyeli, ezweni la seKenani endhleleni, ngi nesikatyana ukufika Efrati: nga m mbela kona endhleleni e ya Efrati; oku iBetelehema.

8 uIsraeli wa bona amadodana ka Josefa, wa ti, Obani laba na?

9 Wa ti uJosefa ku yise, Ba ngamadodana ami, uTixo a ngi nikile wona lapa. Wa ti, A ke u ba lete kimi, ngi ba busise.

10 Amehlo ka Israeli a se fipele ngenxa yobudala, ukuba a nga boni. Wa ba sondeza kuye, wa banga, waba gona.

11 Wa ti uIsraeli kuJosefa, Nga ngi ti, a ngi sa yi kububona ubuso bako: kodwa, bheka, uTixo u ngi bonisile nayo inzalo yako.

12 uJosefa wa ba susa ematangeni ake, wa kotama pansi ngobuso bake.

13 uJosefa wa ba tabata bobabili, uEfraimi ngesokunene sake e ngakwesokohlo sika Israeli, uManasa ngesokohlo sake, e ngakwesokunene sika Israeli, wa ba sondeza kuye.

14 uIsraeli wa selula isandhla sake sokunene, wa si beka ekanda lika Efraimi omcinyane, nesokohlo ekanda lika Manasa, wa zi pambanisa izandhla zake ngamabomu; ngokuba uManasa wa be izibulo.

15 Wa m busisa uJosefa, wa ti, uTixo, abahamba pambi kwake obaba, uAbrahama noIsaka, uTixo o ngondhlile se loku nga vela ku ze ku be manje,

16 Isitunywa esi ngi sindisile ebubini bonke a si busise abafana; ma ba bizwe ngegama lami, na ngegama la obaba uAbrahama noIsaka; a bande ba be baningi ezweni.

17 uJosefa wa bona uyise e beka esokunene ekanda lika Efraimi, kwa ba kubi kuye; wa si bamba isandhla sika yise ukuba a si suse ekanda lika Efraimi, a si beke ekanda lika Manasa.

18 Wa ti uJosefa ku yise. Ai, baba; ngokuba lo u izibulo; bheka esokunene ekanda lake.

19 Wala uyise; wa ti, Ngi yazi, ndodana yami, ngi yazi: naye u ya kuba isizwe, naye u ya kuba mkulu: kodwa umne wake u ya kuba mkulu kuye, inzalo yake i ya kuba izizwe eziningi.

20 Wa ba busisa ngalomhla, wa ti, Ngawe uIsraeli u ya kubusisa, e ti, uTixo ka kwenze u be njengoEfraimi na njengoManasa: wa beka uEfraimi pambi kuka Manasa.

21 Wa ti uIsraeli ku Josefa, Bheka, ngi za kufa: kepa uTixo u ya kuba nani, a ni buyisele ezweni la oyihlo.

22 Kepa ngi ku nike wena elinye izwe ku nabafo wenu, enga li tabata esandhleni samaAmori ngesinkemba sami na ngomcibityelo wami.

## ISAHLUKO 49.

UJAKOBE wa biza amadodana ake, wa ti, Butanani, ngi za kunityela loko oku za kunifikela ngezinsuku ezizayo.

2 Butanani, ni zwe, madodana ka Jakobe; lalelani uIsraeli uyihlo.

3 Rubeni, u izibulo lami wena, amandhla ami, ukuqala kobudoda bami, ubukulu bobukosi, ubukulu bamandhla:

4 A u mi ndawonye njengamanzi, a u yi kuba nabukulu; ngokuba wa kwela embedeni ka yihlo; kona wa lona ukuko lwami, wa kwela yena.

5 uSimeoni noLevi ba izelamane, izinkemba zabo zi izikali zokupanga.

6 Nhliziyo yami, u nga ngeni ecebweni labo; bukosi bami, u nga hlangani nebandhla labo; ngokuba ngolaka lwabo ba bulala abantu, na ngonya lwabo benza izinkomo izihole.

7 Lwa nengeka ulaka lwabo, ngokuba lwa lu sabeka; nokutukutela kwabo, ngokuba kwa ku tyisa: ngi ya kubahlukanisa pakati kuka Jakobe, ngi ba hlakaze pakati kuka Isareli.

8 Juda, wena, abafo wenu ba ya kukubonga: isandhla sako si ya kuba entanyeni yezita zako, abantwana baka yihlo ba ya kukotamela kuwena.

9 uJuda u iundhlu lengonyama: ndodana yami, wesuka empangweni: wa guqa yena wa lala njengengonyama njengengonyama e kulileyo u ya kuvuswa ubani na?

10 Intonga yobukosi a i yi kupela ku Juda, nombusi pakati kwezinyawo zake, a ze a fike uShilo; izizwe zi ya kubambelela kuye.

11 Wa bopa injomanyana yake evinini, itole lenjomane yake evinini elihle; wa geza izingubo zake ngewaini, izivato zake ngezinhlamvu zevini.

12 Amehlo ake a bomvu iwaini, amazinyo ake a mhlope ubisi.

13 uZebuloni u za kwaka ngasetekwi-

ni, a be iteku lemikumbi; umkaulo wake
u ya kufika eZidoni.
14 uIsakari u injomane e namandhla e
lala esigcawini:
15 Wa buka ukupumula ku mnandi,
izwe li tandeka; wa nika ihlombe lake
ukuba a twale, wa ba inceku e konzayo;
16 uDani u ya kubusa abantu bake
njengezinye izizwe zika Israeli.
17 uDani u ya kuba inyoka endhle-
leni, inhlangwana enyatukweni, e lu-
ma izinyawo zehashi, a nga wa nyovane
o li kwelayo.
18 Jehova, ngi ya hlalela ukusindisa
kwako.
19 uGadi, impi i ya kumahlula: ko-
dwa u ya kwahlula ekugcineni.
20 Ku ya kuvela kuAshuri ukudhla
kwake okunonileyo, u ya kutela oku-
mtoti kwamakosi.
21 uNaftali u yinhlango e hambayo:
u ya veza amazwi a mnandi.
22 uJosefa u ngumuti otelayo, umuti
otelayo o semtonjeni; amagatya awo a
kwela otangweni.
23 Abanemicibityelo ba m kataza, ba
m tyaya, ba m lalela:
24 Kodwa umcibityelo wake wa hlala
u qinile, amandhla ezandhla zake a qini-
swa izandhla zomNinimandhla ka Jako-
be; e vela umalusi, itye lika Israeli.
25 A qiniswa uTixo ka yihlo, o za ku
ku siza, umNinimandhla, o za ku ku-
busisa ngokuhle kwezulu e li pezulu,
na ngokuhle kwamanzi amakulu a hle-
ziyo pansi, na ngokuhle kwamabele ne-
sisu:
26 Izibusiso zika yihlo zi yadhlula
izibusiso zezintaba ezi mi pakade, oku-
hle kweminyango e hlezi mandulo: i ya
kuba sekanda lika Josefa, esihlokweni
sake owa hlukana nabafo wabo.
27 uBenjamini u impisi: kusasa u ya
kudhla a ku bambileyo, nakusihlwa u ya
kwabela a ku pangileyo.
28 Bonke laba ba izizwe ezi ishumi
nambili zika Israeli; naloku iloko a ku
tyoyo uyise kubo, wa ba busisa; wa ba
busisa bonke njengezibusiso zabo.
29 Wa ba yala wa ti kubo, ngi ya
kwelekelwa kwa bakiti; a ke ni ngi
mbele ku baba emhumeni o sezweni lika
Efroni umHiti,
30 Emhumeni o sezweni la seMakpe-
la, pambi kwa seMamre, ezweni la se-
Kenani, uAbrahama a u tengayo kanye
nezwe ku Efroni umHiti, ku be izwe
lake lokumbelwa.
31 Ba mbela kona uAbrahama noSara
umkake; ba mbela kona uIsaka noRe-
beka umkake; nga mbela kona noLea.
32 Izwe nomhumi o kulo kwa tengwa
kuwo amadodana ka Heti.
33 uJakobe se e qedile ukuyala ama-
dodana ake, wa finyeza izinyawo zake,
wa fa; welekelwa kubantu ba kubo.

## ISAHLUKO 50.

UJOSEFA wa wa ebusweni buka yi-
se, wa kala pezu kwake, wa manga.
2 uJosefa wa yalela izinceku zake, izi-
nyanga, ukuba zi lungise uyise: izinya-
nga za m lungisa uIsraeli.
3 Za pelela izinsuku zake ezi amashu-
mi amane; ngokuba za pelela njalo izi-
nsuku zabalungiswayo: abasEgipite ba
m kalela izinsuku ezi amashumi a ko-
mbisa.
4 Kwa ti se zi dhlulile izinsuku zoku-
mkalela, uJosefa wa kuluma nendhlu ka
Faro, wa ti, Uma ngi zuzile umusa eme-
hlweni enu, a ke ni kulume ezindhlebe-
ni zika Faro, ni ti,
5 Ubaba wa ngi fungisa, wa ti, Bheka,
se ngi za kufa: elibeni lami, enga zi-
mbela lona ezweni la seKenani, u ya ku
ngi mbela kona. A ke ngi kupuke, ngi
mbele ubaba, ngi ya kubuya.
6 Wa ti, uFaro, Kupuka, u mbele uyi-
hlo, njengaloko a ku fungisayo.
7 uJosefa wa kupuka ukumbela uyise:
kwa kupuka naye izinceku zonke zika
Faro, abakulu bendhlu yake, nabakulu
bonke bezwe la sEgipite,
8 Nendhlu yonke ka Josefa, nabafo-
wabo, nendhlu ka yise: ba shiya ezweni
la seGosheni abantwana babo bodwa,
nezimvu zabo nezinkomo zabo.
9 Kwa kupuka naye izincwele naba-
kwela amahashi: kwa ba ibanhla eli-
kulu kakulu.
10 Ba fika esibuyeni sika Atadi, nga-
pesheya kweJordani, benza kona uku-
kala okukulu okunzima kakulu: wa
m enzela uyise isililo izinsuku ezi ko-
mbisa.
11 Ba ti abakileyo ezweni, amaKe-
nani, se be bonile ukukala esibuyeni
sika Atadi, ba ti, Loku ku isililo esikulu
sabasEgipite: ngako igama la leyonda-
wo la tiwa, iAbelmizraimi, oku nga-
pesheya kweJordani.
12 A ti amadodana ake a m enzela nje-
ngaloko a be wa yalele kona.
13 Amadodana ake a m yisa ezweni la
seKenani, a m mbela emhuneni o se-

zweni la seMakpela, uAbrahama a u tengayo kanye nezwe ku Eferoni, umHiti, ku be izwe lake lokumbelwa, ngapambi kwa seMamre.

14 uJosefa se e mbele uyise wa buyela Egipite, yena nabafo wabo, nabo bonke aba kupuka naye ukumbela uyise.

15 Abafo wabo ka Josefa, be bona ukuba u file uyise, ba ti, Mhlaumbi uJosefa u ya kusizonda, a si pindise nokupindisa okubi konke esa kwenza kuye.

16 Ba m yala uJosefa, ba ti, uyihlo, e nga ka fi, wa yala wa ti,

17 Ni ya kutyo kuJosefa ukuti, A ke u tetelele abafo wenu icala labo, ukona kwabo; ngokuba ba kwenzela okubi: kaloku a ke u tetelele izinceku zika Tixo ka yihlo isono sazo. uJosefa wa kala be sa kuluma kuye.

18 Abafo wabo ba ya nabo ba wa pansi ebusweni bake; ba ti, Si izinceku zako.

19 Wa ti uJosefa kubo, Ni ngesabi; ngi sendaweni ka Tixo na?

20 Nina na ngi cabangela okubi; kodwa uTixo wa cabanga ukuba kuhle, ukuba a kwenze ku be njenga namhla, a sindise abantu abaningi.

21 Ngako ni ngesabi: ngi ya kunondhla nina nabantwana benu.

22 uJosefa waka Egipite yena nendhlu ka yise: uJosefa wa hamba iminyaka e ikulu neshumi.

23 uJosefa wa bona abantwana baka Efraime besizukulwane sesitatu: nabantwana baka Makiri indodana ka Manasa, ba zalelwa ematangeni ka Josefa.

24 Wa ti uJosefa kubafo wabo, Se ngi za kufa: uTixo u ya kuza impela ukuba a ni bonise, a ni kipe ezweni leli, a ni yise ezweni, a li nika uAbrahama noIsaka, noJakobe, e funga. Wa ba nomhau nabo, wa kuluma kahle kubo.

25 uJosefa wa fungisa amadodana ka Israeli, e ti, uTixo u ya kuza impela a ni bonise, ni ya kuwakupula lapa amatambo ami.

26 Wa fa uJosefa, e neminyaka e ikulu neshumi: ba m lungisa, wa fakwa empongolweni Egipite.

---

INCWADI YESIBILI KA MOSI E TIWA

# UEKSODUSI.

## ISAHLUKO 1.

LAWA a ngamagama abantwana baka Isareli, aba, fika Egipite noJakobe: kwa ilowo, wa fika nendhlu yake:

2 uRubeni, uSimeoni, uLevi no Juda,

3 uIsakari, u Zebuloni noBenjamini,

4 uDani, noNaftali, uGadi noAsheri,

5 Bonke abantu aba puma okalweni luka Jakobe ba be ngabantu aba amashumi a isikombisa; uJosefa wa e se kona Egipite.

6 Wa fa uJosefa, nabo bonke abafo wabo, naso sonke lesosizukulwane.

7 Abantwana baka Israeli ba zala, banda, ba ba baningi, ba vama kakulu kakulu, izwe la gcwala ibo.

8 Kwa vela inkosi entya Egipite eya i nga m azi uJosefa.

9 Ya ti kubantu bayo, Bhekani, abaka Israeli baningi, ba namandhla ku nati.

10 Minani, a si ba hlakanipele, funa bande, ku ze ku ti, nxa ku liwa, ba hlangane nezita zetu, ba lwe nati bemuke ezweni.

11 Ba ba misela izinduna zokubamela, ukubahlupa ngemisebenzi yabo. Ba m akela uFaro imizi yokubekelela, iPitomi neRamesesi.

12 Kepa ngokubahlupa kwabo, kwaba ikona banda be vama. Ba ba novalo ngenxa yabaka Israeli.

13 AbasEgipite ba ba sebenzisa ngamandhla abaka Israeli.

14 Ba benza ba hlala ngokuhlupeka ngemisebenzi esindayo, odakeni, na sesitinini, na sekusebenzeni konke emasimini; kwa sinda imisebenzi yonke aba ba sebenzisa yona.

15 Inkosi ya sEgipite ya tyo kubabelitisi, bamaHeberu (igama lomunye la li nguShifra, elomunye la li nguPua,)

16 Ya ti, Nxa ni beletisa amaHeberu, bhekani ni se sezihlalweni, uma ku umfana, a no m bulale, uma ku intombazana, a i pile.

17 Kepa ababeletisi ba m esaba uTixo, a benzanga njengokutyo kwenkosi ya sEgipite kubo; ba ba sindisa abafana.

18 Inkosi ya sEgipite ya biza aba-
beletisi, ya ti kubo, Nenzeleni loku na?
ukupilisa abafana.
19 Ababeletisi ba ti kuFaro, abafazi
bamaHeberu ka ba fani nabafazi ba sEgi-
pite, ba namandhla, ba beleta e nga ka
fiki kuwo umbeletisi.
20 uTixo wa ba pata kahle ababeletisi,
abantu banda, ba vama kakulu.
21 Kwa ti, ngokuba ababeletisi ba m
esaba uTixo, wa bakela izindhlu.
22 uFaro wa ba yala abantu bake bo-
nke, e ti, Abafana bonke abazalwayo
ba ponseni emfuleni, ni pilise amanto-
mbazana onke.

## ISAHLUKO 2.

KWESUKA umuntu wendhlu ka Le-
vi, wa ganwa indodakazi ka Levi.
2 Lomfazi wa kulelwa wa zala indo-
dana; wa m bona ukuti muhle, wa m
tukusa izinyanga ezintatu.
3 E nga se nakumtukusa, wa m ta-
batela isikepe sekwani, wa si huqa nge-
bitume na ngetiye, wa beka umtwana
kuso; wa si beka emhlangeni, ogwini
lomfula.
4 Udade wabo wa ya, wema kude uku-
bona ukuba ku za kwenzekani kuye.
5 Indodakazi ka Faro yehla ya ya
kugeza emfuleni; amantombazana ayo
a hamba eceleni komfula; ya bona isi-
kepe emhlangeni, ya tuma intombazana
yayo, uku si tabata.
6 Ya si vula, ya bona umntwana, bhe-
ka, ingane ya kala. Ya yi haukela, ya
ti, Lo u umntwana wamaHeberu.
7 Udade wabo wa ti kuyo indodakazi
ka Faro, Ngi hambe, ngo ku bizela
umzanyana kuwo amaHeberu, a ku nce-
lisele umntwana na?
8 Ya ti indodakazi ka Faro kuye,
Hamba. Yesuka intombazana, ya ya
yabiza unina womntwana.
9 Ya ti indodakazi ka Faro kuye, Ha-
mba na lomtwana, u ngi ncelisele yena,
ngi ya kukukokela. Umfazi wa tabata
umntwana, wa m ncelisa.
10 Umntwana wa kula; wa m yisa
kuyo indodakazi ka Faro, wa ba indo-
dana yayo. Ya qamba igama lake uMo-
si; ya ti, Ngokuba ngi m kipile ema-
nzini.
11 Kwa ti nga lezozinsuku, uMosi,
se e kulile wa puma wa ya kubafo wabo,
wa buka imisebenzi yabo, wa bona
umEgipite e tyaya umHeberu, umuntu
wa kubo.
12 Wa bheka ngalapa na ngalapa, wa
bona ukuti a ku ko umuntu, wa m bulala
umEgipitè, wa m tukusa esihlabatini.
13 Wa puma ngosuku lwesibili, bheka
amaHeberu amabili a e xabene; wa ti
kowonileyo, U m tyayelani umfo wenu?
14 Wa ti, U bekwe ubani u be inkosi
nomahluli pezu kwetu na? u ti u za
kungibulala nami njengaloko u bulale
umEgipite na? Wesaba uMosi, wa ti,
impela ku yaziwa loku.
15 uFaro e se zwile loko, wa funa
ukumbulala uMosi; kepa uMosi wa ba-
leka ebusweni buka Faro, wa ya wa
hlala ezweni la seMidiani; wa hlala
ngasemtonjeni.
16 Umpristi wa seMidiani wa e nama-
dodakazi a isikombisa, eza ukuka ama-
nzi a gcwalisa imipongolo, ukuba a pu-
zise izimvu zika yise.
17 Kwa fika abalusi, ba wa xotya;
kepa wesuka uMosi, wa wa mela, wa
puzisa izimvu zawo.
18 Se e fikile kuRuli uyise, wa ti, Ni
tyetyiswe ini ukubuya namhla na?
19 A ti, Umuntu wa sEgipite wa si
kulula esandhleni sabalusi, wa si kelela
amanzi, wa puzisa izimvu.
20 Wa ti kuwo amadodakazi ake, U
pi po? ni m shiyeleni lowo muntu na?
m bizeni, eze a dhle ukudhla.
21 Umosi wa vuma ukuhlala na lowo
muntu; wa m nika uMosi uZipora,
indodakazi yake.
22 Wa zala indodana; wa qamba iga-
ma layo uGershomi, ngokuba wa ti, Be
ngi isihambi ezweni lezizwe.
23 Kwa ti, se ku dhlulile izinsuku ezi-
ningi, inkosi ya sEgipite ya fa; abaka
Israeli ba bubula ngenxa yemisebenzi,
ba kala; ukukala kwabo kwenyukela
kuTixo ngenxa yemisebenzi.
24 uTixo wezwa ukukala kwabo, uTi-
xo wa kumbula isivumelwano sake no-
Abrahama, noIsaka, noJakobe,
25 uTixo wa bheka abaka Israeli,
uTixo wa bazi.

## ISAHLUKO 3.

UMOSI wa e lusa izimvu zika Jetro,
umkwe wake, umpristi wa seMi-
diani; wa quba izimvu wa ya pambili
kwehlane, wa fika entabeni ka Tixo,
eHorebe.
2 Kwa bonakala kuye ingelosi ka Je-
hova elangabini lomlilo pakati kwe-
sihlahla; wa buka, bheka, isihlahla si
vuta umlilo, kepa isihlahla si nga peli.

3 Wa ti uMosi, A ke ngi pambuke, ngi ye ngi bone lesisibonakaliso esikulu, ukuba isihlahla a si tyi ngani?

4 uJehova se e m bonile ukuti u pambukile ukuya kubuka, uTixo wa m biza e pakati kwesihlahla, wa ti, Mosi, Mosi. Wa ti, Ngi lapa.

5 Wa ti, U nga sondeli lapa, kumula izicatulo zako ezinyaweni zako; ngokuba indawo o mi kuyo, i ngumhlabati ongcwele.

6 Wa ti, Ngi nguTixo ka yihlo, uTixo ka Abrahama, uTixo ka Isaka, noTixo ka Jakobe. uMosi wa mboza ubuso bake, ngokuba wesaba ukubheka uTixo.

7 Wa ti uJehova, Ngi bonile ukuhlupeka kwabantu bami abasEgipite, ngi zwile ukukala kwabo ngenxa yezinduna zabo zokabamela; ngi ya zazi izinsizi zabo.

8 Ngehlile ukuba ngi ba kipe esandhleni sabasEgipite, ngi ba kupule ku lelozwe, ngi ba yise ezweni elihle, elikulu, ezweni eli vame ubisi nezinyosi, endaweni yamaKenani, namaHeti, namaAmori, namaPerizi, namaHivi, namaJebusi.

9 Bhekake, ukukala kwabaka Israeli ku fikile kimi, ngi bonile ukuhlupeka abasEgipite ba ba hlupa ngako.

10 Minake, ngi za kukutuma kuFaro, ukuba u ba kipe Egipite abantu bami, abaka Israeli.

11 Wa ti uMosi kuTixo, Ngi ngubani mina, ukuba ngi ye kuFaro, ngi kipe abantwana baka Israeli Egipite.

12 Wa ti, Ngi ya kuba nawe; loku ku za kuba isibonakaliso kuwe sokuti ngi ku tumile; Nxa u ba kipile abantu Egipite, Ni ya kumdumisa uTixo ku lentaba.

13 Wa ti uMosi, kuTixo, Bheka, nxa ngi fika kwabaka Israeli, ngi ti kubo, uTixo wa oyihlo u ngi tumile kini, ba ti kimi, Ubani igama lake na? Ngi za kutini kubo?

14 uTixo wa ti kuMosi, NGI UYE ENGI UYE. Wa ti, Yityo kwabaka Israeli, u ti, UNGIUYE u ngi tumile kini.

15 uTixo wa buya wa ti kuMosi, Yityo kwabaka Israeli, u ti, uJehova, uTixo wa oyihlo, uTixo ka Abrahama, uTixo ka Isaka, noTixo ka Jakobe, u ngi tumile kini. Igama lami leli ku ze ku be pakade, li igama lesikumbuzelo sami ezizukulwaneni zonke.

16 Hamba, u bute izikulu za kwaIsraeli, u ti kuzo, uJehova, uTixo wa oyihlo, uTixo ka Abraham, noIsaka noJakobe, u bonakele kimi, wa ti, Ngi ni bonile, na loku okwenziwe kini Egipite.

17 Ngi tyilo, nga ti, Ngi ya kunikipa ekuhlupekeni kwa sEgipite, ngi ni yise ezweni lamaKenani, namaHeti, namaAmori, namaPerizi, namaHivi, namaJebusi, ezweni eli vame ubisi nezinyosi.

18 Ba ya kulalela izwi lako; wo suka wena, nezikulu za kwaIsareli, ni ye enkosini ya sEgipite, ni ti kuyo, uJehova, uTixo wamaHeberu, u hlangene nati; a ke u si yeke si hambe si ye ehlane ibanga lezinsuku ezintatu; si m hlabele uJehova, uTixo wetu.

19 Kepa ngi yazi, inkosi ya sEgipite a i yi kuvuma, qa, na ngesandhla esi namandhla.

20 Ngi ya kwelula isandhla sami, ngi bulale Egipite ngezimangaliso zami zonke, engi ya kuzenza pakati kwalo; emva kwaloko i ya kuniyeka ni hambe.

21 Ngi ya kubenzela lababantu umusa emehlweni abasEgipite; ku ya kuti, nxa ni muka, a ni yi kumuka ni nga pete luto.

22 Ileso sifazana si ya kucela kowakelene naso na kohlala endhlini yaso izinto zesiliva, nezinto zegolide, nezingubo; ni ya ku zi faka kumadodana enu na kumadodakazi enu ni wamuke abasEgipite.

## ISAHLUKO 4.

UMOSI wa pendula wa ti, Kepa, bheka, a ba yi kukolwa imi; a ba yi kulalela izwi lami; ba ya kuti, uJehova ka bonakalanga kuwe.

2 uJehova wa ti kuye, Ku ini loku oku sesandhleni sako na? Wa ti, Induku.

3 Wa ti, I ponse pansi. Wa i ponsa pansi, ya penduka inyoka; uMosi wa i balekela.

4 uJehova wa ti kuMosi, Yelula isandhla sako, u i bambe ngomsila. Welula isandhla sake, wa i bamba; ya penduka ya ba induku esandhleni sake;

5 Ukuba ba ze ba kolwe ukuti, uJehova, uTixo wa oyise, uTixo ka Abrahama, uTixo ka Isaka, noTixo ka Jakobe, u bonakele kuwe.

6 uJehova wa buya wa ti kuye, Faka isandhla sako esifubeni sako. Wa si faka isandhla sake esifubeni sake; wa si kipa, bheka, isandhla sake sa si nobulepero, si njengeqwa.

7 Wa ti, Buyisela isandhla sako esifubeni sako. Wa si buyisela isandhla sake esifubeni sake, wa si kipa esifubeni sake, bheka sa se si pendukile futi si njengomzimba wake.

8 Ku ya kuti, uma be nga kolwa uwe, be nga laleli izwi lesibonakaliso sakuqala, ba ya kukolwa izwi lesibonakaliso samuva.

9 Ku za kuti uma be nga kolwa ilezizi bonakaleso ezibili, be nga laleli izwi lako, u ya kuka amanzi emfuleni, u wa tele emhlabatini omileyo; amanzi, o ya kuwaka emfuleni, a ya kupenduka igazi emhlabatini.

10 Wa ti uMosi kuJehova, E, Nkosi, a ngi siye umuntu o namazwi, na pakade, na iloku wa kuluma encekwini yako; kepa ngi butuntu emlonyeni, ngi butuntu na solimini.

11 Wa ti uJehova kuye, Ubani owenza umlomo womuntu? ubani owenza isimungulu, nesitulu, nobonayo, nempumpute? Asi mina Jehova na?

12 A ku hambe; ngi ya kuba nomlomo wako, ngi ku fundise loko o za kukukuluma.

13 Wa ti, E, Nkosi, a ke u tume ngesandhla sa lawo o ya ku m tuma.

14 Ulaka luka Jehova lwa m vutela uMosi, wa ti, uAroni ka Levi a siye umfo wenu na? Ngi yazi ukuti, a nga kuluma kahle yena. Futi, bheka, u seza ukukuhlangabeza; se e ku bonile u ya kujabula enhliziyweni yake.

15 U ya kukuluma kuye, u fake amazwi emlonyeni wake; ngi ya kuba nomlomo wako nomlomo wake, ngi ni fundise eni ya kukwenza.

16 U ya ku kukulumela ebantwini, a be umlomo kuwe, wena u be uTixo kuye.

17 Wo pata lenduku ngesandhla sako, ngayo u ya kuzenza izibonakaliso.

18 uMosi wa buyela kuJetro, umkwe wake, wa ti kuye, A ke ngi hambe ngi buyele kubafo wetu abasEgipite, ngi bone ukuba ba sa hlezi kahle na. uJetro wa ti kuMosi, Hamba kahleke.

19 uJehova wa ti kuMosi, e seMidiani, Hamba, u buyele Egipite; ngokuba se ba fa abantu bonke aba funa ukukubulala.

20 uMosi wa tabata umkake, namadodana ake, wa ba kwelisa embongolweni, wa buyela ezweni la sEgipite. uMosi wa pata induku ka Tixo ngesandhla sake.

21 uJehova wa ti kuMosi, Ekubuyeleni kwako Egipite, qonda izimangaliso zonke, engi zi bekileyo esandhleni sako, u zenze pambi kuka Faro; kepa ngi ya kuyenza inhliziyo yake i be lukuni; a ka yi kubavumela abantu ba hambe,

22 Wo ti kuFaro, U tyo uJehova, u ti, uIsraeli u indodana yami, u izibulo lami.

23 Ngi ti kuwe, I vumele indodana yami i hambe, i ye i ngi konze; uma wala ukuba i hambe; bheka, ngi ya kubulala indodana yako, izibulo lako.

24 Kwa ti endhleleni, endhlini yezihambi, uJehova wa hlangana naye, wa funa ukumbulala.

25 uZipora wa tabata itye elibukali, wa nquma ijwabu lendodana yake, wa li ponsa ezinyaweni zake, wa ti, U umyeni wegazi wena kimi.

26 Wa m dedela; kona wa ti, umyeni wegazi ngenxa yokusoka.

27 uJehova wa ti kuAroni, Hamba u ye kumhlangabeza uMosi ehlane. Wa ya, wa m fumana entabeni ka Tixo, wa m anga.

28 uMosi wa m landisa uAroni amazwi onke ka Jehova, a be m tumile nawo, nezibonakaliso zonke a be m yalele zona.

29 oMosi noAroni besuka ba ya ba buta izikulu zonke zabaka Israeli.

30 uAroni wa kuluma amazwi onke, uJehova a be wa kulumile kuMosi, wa zenza izibonakaliso emehlweni abantu.

31 Abantu ba kolwa; se be zwile ukuti uJehova u ba bhekile abaka Israeli, nokuti u bonile izinsizi zabo, ba kotama, ba kuleka.

## ISAHLUKO 5.

EMVA kwa loko oMosi noAroni, ba ya, ba ti kuFaro, U tyo uJehova, uTixo ka Israeli, u ti, Ba vumele abantu bami ba hambe ba ngenzele umhlangano ehlane.

2 Wa ti uFaro, Ubani uJehova, ukuba ngi lalele izwi lake, ngi m vumele uIsraeli a hambe? A ngi m azi uJehova; a ngi yi kumvumela uIsraeli a hambe.

3 Ba ti, uTixo wamaHeberu u hlangene nati, a ke si hambe si ye ehlane ibanga lezinsuku ezintatu, si m hlabele uJehova, uTixo wetu, funa a si bulale ngesifo na ngenkemba.

4 Inkosi ya sEgipite ya ti kubo, Ni ba kumulelani abantu emisebenzini yabo, nina Mosi noAroni? hambani, ni ye emisebenzini yenu.

5 uFaro wa ti, Bheka, abantu bezwe se be baningi; ni ya ba libazisa emisebenzini yabo.

6 Nga lolosuku uFaro wa yala abameli abantu nezinduna zabo, wa ti,

7 Ni nga bi ni sa ba nika abantu utyani bokwenza isitini njengakuqala; a ba hambe ba zifunele utyani.

8 Isilinganiso sesitini, e kade be senza, ba miseleni sona; ni nga si ncipisi; ba yenqena; ngako ba ya kala, ba ti, A si ye, si m hlabele uTixo wetu.

9 A i be nzima imisebenzi ebantwini, ba i sebenze; ba nga laleli amacebo.

10 Ba puma abameli babantu, nezinduna zabo, za kuluma kubantu, za ti, U tyo uFaro, u ti, A ngi zu kuninika utyani.

11 Hambani, ni zitabatele utyani lapo ni nga bu tola kona; ngokuba imisebenzi yenu a i yi kuncityiswa ngaluto.

12 Abantu ba hlakazeka ba ya ezweni lonke la sEgipite, ba buta izibi, zi be i bona utyani.

13 Abameli ba ba quba, ba ti, Qedani imisebenzi yenu, imisebenzi yemihla ngemihla, njengasemsukwini ku se kona utyani.

14 Kwa tyaywa izinduna zabaka Israeli, eza miselwa bona abameli baka Faro, za buzwa A ni qedanga ngani imisebenzi yenu yokubumba isitini, izolo na namhla, njengakuqala na?

15 Izinduna zabakwa Israeli za ya za kala kuFaro, za ti, Wenzelani okunje ezincekwini zako na?

16 Izinceku zako a zi nikwa utyani, kepa ba ti kitina, Bumbani isitini; bheka, izinceku zako zi ya tyaywa, kodwa icala li kubantu bako.

17 Wa ti, ni yenqena, ni yenqena; ngako ni ti, A si ye si m hlabele uJehova.

18 Sukani, ni ye ni sebenze; a ni yi kunikwa utyani; kepa ni ya kuqeda isilinganiso sesitini.

19 Izinduna zabakwa Israeli za bona ukuti zi hlupekile, se ku tiwe, A ni yi kuncipisa isitini semihla ngemihla.

20 Zi sa puma kuFaro, za hlangana noMosi noAroni, aba beze ukuzihlangabeza.

21 Za ti kubo, uJehova ka ni bone, ahlule, ngokuba ni lenzile ipunga letu li nuke kabi emehlweni ka Faro, na semehlweni ezinceku zake, ni beke inkemba esandhleni sabo, ukuba ba si bulale.

22 uMosi wa buyela kuJehova wa ti, Nkosi, wenzeleni okubi kulababantu na? u ngi tumeleni?

23 Iloku nga fika kuFaro ukukuluma ngegama lako wenzile yena okubi kulababantu, nawe a u ba kululanga abantu bako nakanye.

## ISAHLUKO 6.

UJEHOVA wa ti kuMosi, Kaloku u ya kukubona engi ya kukwenza kuFaro; ngokuba ngesandhla esi namandhla u ya kubamukisa, na ngesandhla esinamandhla u ya kuba xotya ezweni lake.

2 uTixo wa kuluma kuMosi, wa ti, kuye, Ngi nguJehova.

3 Nga bonakala kuAbrahama, na kuIsaka, na kuJakobe, ngi nguTixo onamandhla onke; kepa ngegama lami lokuti, uJehova, be ngi ngazeki kubo.

4 Nga qinisa isivumelwano sami nabo, sokuba ngi ba pe izwe la seKenani, izwe lokuhambela kwabo, aba be izizwe kulo.

5 Ngi zwile ukububula kwabaka Israeli, aba botywa abasEgipite; ngi kumbule isivumelwano sami.

6 Ngako yityo kwabaka Israeli, u ti, Ngi nguJehova; ngi ya ku ni kipa emisebenzini yabasEgipite, ngi ni kulule ekunibopeni kwawo, ngi ni hlenge ngengalo eluliweyo, na ngezinhlupo ezinkulu.

7 Ngi ya kunitabata ni be abantu bami, ngi be uTixo wenu, nazi ukuti Ngi nguJehova uTixo wenu, o ni kipayo emisebenzini yabasEgipite.

8 Ngi ya kuniyisa ezweni, enga funga ngalo, nga ti, ngi ya kubanika lona oAbrahama, noIsaka, noJakobe; ngi ya kuninika lona li be izwe lenu, Ngi nguJehova.

9 Wa tyo njalo uMosi kwabaka Israeli; kepa a ba m lalelanga uMosi ngokukatazeka kwenhliziyo, na ngemisebenzi esindayo.

10 uJehova wa kuluma kuMosi, wa ti,

11 Hamba u ye u tyo kuFaro, inkosi ya sEgipite, ukuba a ba vumele abantwana baka Israeli ba pume ezweni lake.

12 uMosi wa kuluma pambi kuka Jehova, wa ti, Bheka abaka Israeli a ba ngi lalelanga, uFaro u ya kungilalela kanjani, ngi nezindebe ezi nga sokwanga.

13 uJehova wa kuluma kuMosi na kuAroni, wa ba yala ukuba ba tyele abakaIsraeli noFaro, inkosi ya sEgipite, uku-

ba ba kitywe abaka Israeli ezweni la sEgipite.

14 Laba ba izinhloko zezindhlu za oyise; Amadodana ka Rubeni, izibulo lika Israeli; uHanoki, noPalu, noHezroni, noKarmi; laba ba izindhlu zika Rubeni.

15 Amadodana kaSimeoni, uJemuli, uJamini, noOhadu, noJakini, noZohari, noShauli, indodana yomfazi wa seKenani; laba ba izindhlu zika Simeoni.

16 Lawa a ngamagama amadodana ka Levi ngokuzalwa kwawo, uGershoni, noKohati, noMerari; iminyaka yokupila kuka Levi ya iminyaka e ikulu namashumi amatatu nesikombisa.

17 Amadodana ka Gershoni, uLibni, noShimi, ngezindhlu zawo.

18 Amadodana ka Kohati; uAmramu, noIzhari, noHebroni, noUzieli; iminyaka yokupila kuka Kohati ya iminyaka e ikulu namashumi amatatu nantatu.

19 Amadodana ka Merari; uMahali, noMushi; laba ba izindhlu zika Levi ngokuzalwa kwabo.

20 uAmramu wa ganwa uJokebede, udade wabo ka yise; wa m zalela uAroni noMosi; iminyaka yokupila kuka Amramu ya iminyaka e ikulu namashumi amatatu nesikombisa.

21 Amadodana ka Izhari; uKora, noNefegi, noZikri.

22 Amadodana ka Uzieli, uMishali, noElzafani, noZitri.

23 uAroni wa ganwa uElisheba, indodakazi ka Aminadabi, udade wabo ka Nashoni; wa m zalela uNadabi, noAbihu, noEleazari, noItamari.

24 Amadodana ka Kora; uAsire, uElkana, uAbiasafe; laba ba izindhlu zamaKora.

25 uEleazari, indodana ka Aroni, wa ganwa indodakazi ka Putieli; wa m zalela uFinehasi; laba ba izinhloko za oyise bamaLevi, ngezindhlu zabo.

26 Laba ibo labo uJehova a ti kuMosi noAroni, Kipani abaka Israeli ezweni la sEgipite ngamabandhla abo.

27 Laba ibo aba tyo kuFaro, inkosi ya sEgipite, ukuba a kipe abaka Israeli Egipite, laba ba ibona oMosi noAroni.

28 Kwa ti msukwana uJehova e kuluma kuMosi ezweni la sEgipite,

29 uJehova wa tyo kuMosi, ukuti, Ngi nguJehova, yityo kuFaro, inkosi ya sEgipite, konke engi ku tyoyo kuwe.

30 Wa ti uMosi pambi kuka Jehova, Bheka, ngi nezindebe ezi nga sokwanga; uFaro u ya kungilalela kanjani?

ISAHLUKO 7.

UJEHOVA wa ti kuMosi, Bheka, ngi kwenzile u be uTixo kuFaro; uAroni, umfo wenu, u ya kuba umprofeti wako.

2 U ya kukuluma konke engi ku yala kona; uAroni, umfo wenu, u ya kutyo kuFaro, ukuba a ba vumele abaka Israeli ba pume ezweni lake.

3 Ngi ya kuyenza inhliziyo ka Faro i be lukuni, ngandise izibonakaliso zami nezimangaliso zami ezweni la sEgipite.

4 Kepa uFaro ka yi kunilalela; ngi ya kubeka isandhla sami pezu kweEgipite, ngi kipe amabandhla ami, abantu bami, abaka Israeli, ngi ba kipe ezweni la sEgipite ngezinhlupo ezinkulu.

5 AbasEgipite ba ya kwazi ukuti, ngi ngu Jehova, nxa ngelulela isandhla sami pezu kweEgipite, ngi kipe abaka Israeli pakati kwabo.

6 uMosi noAroni benza njengokutyo kuka Jehova kubo; benza njalo.

7 uMosi wa e neminyaka emashumi a shiyagalombili, uAroni wa e neminyaka emashumi a shiyagalombili nantatu, msukwana be kuluma kuFaro.

8 uJehova wa kuluma kuMosi na kuAroni, wa ti,

9 Nxa uFaro e kuluma kini, e ti, Yenzani isimangaliso; wo tyo kuAroni, u ti, Tabata induku yako, u i ponse pambi kuka Faro, i ya kupenduka i be inyoka.

10 oMosi noAroni ba ya kuFaro, benza njalo, njengokutyo kuka Jehova; uAroni wa ponsa induku yake pambi kuka Faro, na pambi kwezinceku zake; ya penduka ya ba inyoka.

11 Kona uFaro wa biza izazi, nezanusi; izinyanga za sEgipite zenze ngokubula kwazo.

12 Kwa ba ilowo wa ponsa pansi induku yake, ya penduka inyoka; kepa induku ka Aroni ya minza izinduku zabo.

13 Inhliziyo ka Faro ya ba lukuni; ka ba lalelanga, njengokutyo kuka Jehova.

14 uJehova wa ti kuMosi, Inhliziyo ka Faro i butuntu; u yala ukuba abantu ba hambe.

15 Hamba u ye kuFaro kusasa; bheka, u ya kuza emanzini; yima ngaseceleni komfula ukuba u m hlangabeze; induku eya penduka inyoka wo i pata ngesandhla sako.

16 Wo ti kuye uJehova, uTixo wamaHeberu, u ngi tumile kuwe, u ti, Ba vumele abantu bami ba hambe, ba ngi konze ehlane; bheka, kade u nga laleli.

17 U tyo uJehova, u ti, Ngaloko u ya kungazi ukuti ngi nguJehova; bheka, ngi ya kutyaya, ngenduku e se sandhleni sami, pezu kwamanzi a semfuleni, a penduke igazi.

18 Izinhlanzi ezi semfuleni zi ya kufa, umfula u nuke; abasEgipite ba nengwe ukupuza amanzi omfula.

19 uJehova wa ti kuMosi, Yityo kuAroni; u ti, Tabata induku yako, welule isandhla sako pezu kwamanzi a sEgipite, pezu kwemifulana yabo, pezu kwemifula yabo, pezu kweziziba zabo, na pezu kwamacibi amanzi onke abo, a be igazi; ku be kona igazi ezweni lonke lasEgipite, na sezityeni zemiti, na sezityeni zamatye.

20 Benza njalo oMosi noAroni, njengokuyala kuka Jehova; wa pakamisa induku, wa tyaya amanzi a semfuleni emehlweni ka Faro na semehlweni ezinceku zake; amanzi onke a semfuleni a penduka igazi.

21 Izinhlanzi eza zi semfuleni za fa; umfula wa nuka; abasEgipite ba be nge nakupuza amanzi omfula; kwa ku kona igazi ezweni lonke la sEgipite.

22 Izinyanga za sEgipite zenza njalo ngokubula kwazo; inhliziyo ka Faro ya ba lukuni; ka ba lalelanga, njengokutyo kuka Jehova.

23 uFaro wa penduka, wa ya endhlini yake; ka bekanga inhliziyo yake na kuloko.

24 AbasEgipite bonke bemba nga semfuleni be funa amanzi okupuza, ngokuba ba be nge nakupuza amanzi omfula.

25 Kwa pela izinsuku ezi isikombisa, iloku uJehova e tyayile umfula.

## ISAHLUKO 8.

UJEHOVA wa ti kuMosi, Hamba u ye kuFaro, u ti kuye, U tyo uJehova, u ti, Ba vumele abantu bami, ba ye, ba ngi konze.

2 Uma u nqaba ukuba ba hambe, bheka, ngi ya kubulala izwe lako lonke ngezingxangxa.

3 Umfula u ya kuvama izingxangxa, zi ya kwenyuka, zi ngene endhlini yako, na sendhlini yako yokulala, na pezu kombede wako, na sezindhlini zezinceku zako, na pezu kwabantu bako, na semaziko ako, na sezityeni zako zezinkwa.

4 Izingxangxa zi ya kwenyukela pezu kwako, na pezu kwabantu bako, na pezu kwezinceku zako zonke.

5 uJehova wa ti kuMosi, Yityo kuAroni, u ti, Yelula isandhla sako nenduku yako pezu kwemifulana, na pezu kwemifula, na pezu kweziziba, wenyusele izingxangxa ezweni la sEgipite.

6 uAroni welula isandhla sake pezu kwamanzi a sEgipite, zenyuka izingxangxa za qeda izwe la sEgipite.

7 Izinyanga zenze njalo ngokubula kwazo, zenyusela izingxangxa ezweni la sEgipite.

8 Kona uFaro wa biza uMosi noAroni, wa ti, Kulekani kuJehova, ukuba a suse izingxangxa kimi na kubantu bami, ngi ya kubavumela abantu ba hambe, ba m hlabele uJehova.

9 Wa ti uMosi kuFaro, Ngi tyele, ukuba ngi ku kulekele nini wena, nezinceku zako, nabantu bako, ukuba ku nqamuke izingxangxa kuwe na sezindhlini zako, zi sale emfuleni kodwa.

10 Wa ti, Ngomuso. Wa ti, A ku be njengokutyo kwako, ukuba wazi ukuti amuko o ngangaye uJehova, uTixo wetu.

11 Izingxangxa zi ya kusuka kuwe na sezindhlini zako, na sezincekwini zako, na sebantwini bako, zi sale emfuleni kodwa.

12 oMosi noAroni ba puma kuFaro, uMosi wa kala kuJehova ngenxa yezingxanxa a be zi letile kuFaro.

13 uJehova wenza njengokutyo, kuka Mosi; izingxangxa za fa ezindhlini, na semagcekeni, na semasimini.

14 Ba si butela izinqwaba; izwe la nuka.

15 uFaro se e bonile ukuti se ku nqamukile, wa yenza inhliziyo yake ya ba lukuni, ka ba lalelanga, njengokutyo kuka Jehova.

16 uJehova wa ti kuMosi, Yityo kuAroni, u ti, Yelula induku yako, u tyaye utuli lomhlabati, lu penduke izinsensane ezweni lonke la sEgipite.

17 Benza njalo; uAroni welula isandhla sake nenduku yake, wa tyaya utuli lomhlabati; lwa penduka izinsensane kubantu na sezinkomeni; utuli lwezwe lonke lwa penduka izinsensane ezweni lonke la sEgipite.

18 Izinyanga zenza njalo ngokubula kwazo, ukuba zi veze izinsensane, kepa zahluleka; izinsensane za zi kona ebantwini na sezinkomeni.

19 Izinyanga za ti kuFaro, Loku ku umunwe ka Tixo; kepa inhliziyo ka Faro ya ba lukuni; ka ba lalelanga, njengokutyo kuka Jehova.

20 uJehova wa ti kuMosi, Vuka ekuseni, u ye u me pambi kuka Faro; bheka, u ya kuya emanzini; u ti kuye, U tyo uJehova, u ti, Ba vumele abantu bami ba hambe, ba ngi konze.

21 Uma u nqaba ukuba ba hambe, bheka, ngi ya kutuma izibau kuwe, na sezincekwini zako, na sebantwini bako, na sezindhlini zako; Izindhlu zabasEgipite zi ya kugcwala izibau, nomhlabati ezi kuwo.

22 Nga lolosuku ngi ya kwahlukanisa izwe la seGosheni, elakiwe abantu bami, ukuba ku nga biko izibau kona; ukuba wazi ukuti ngi nguJehova pakati kwezwe.

23 Ngi ya kwahlukanisa abantu bami nabantu bako; lesosibonakaliso si ya kuvela ngomuso.

24 Wenza njalo uJehova; kwa fika izibau ezisabekayo endhlini ka Faro, na sezindhlini zezinceku zake, na sezweni lonke la sEgipite; lonakala izwe ngenxa yezibau.

25 uFaro wa biza uMosi noAroni, wa ti, Hambani, ni ye, ni hlabele uTixo ku lelizwe.

26 Wa ti uMosi, A ku fanele ukwenza njalo, si hlabele uJehova, uTixo wetu loku okunengeka kubo abasEgipite; bheka, uma si hlaba okunengeka kubo abasEgipite emehlweni abo, a ba yi kusikanda ngamatye na?

27 Si ya kuhamba si ye ehlane ibanga lezinsuku ezintatu, si hlabele uJehova, uTixo wetu, njengaloku a ya kutyo kiti.

28 uFaro wa ti, Ngi ya kunivumela ni ye, ni hlabele uJehova uTixo wenu ehlane; kepa ni nga yi kude; ngi kulekeleni.

29 uMosi wa ti, Bheka, ngi ya puma kuwe, ngi ya kukuleka kuJehova, ukuba izibau zi muke kuFaro, na sezincekwini zake, na sebantwini bake, ngomuso; kodwa uFaro ka nga buyi a kohlise ngokunqaba ukuba abantu ba hambe ba hlabele uJehova.

30 uMosi wa puma kuFaro, wa kuleka kuJehova.

31 uJehova wenza njengokutyo kuka Mosi; wa susa izibau kuFaro, na sezincekwini zake, na sebantwini bake; a kwa sala nasinye.

32 uFaro wa pinda wa yenza inhliziyo yake ya ba lukuni; ka ba vumela abantu ba hambe.

## ISAHLUKO 9.

UJEHOVA wa ti kuMosi, Hamba u ye kuFaro, u ti kuye, U tyo uJehova, uTixo wamaHeberu, u ti, Ba vumele abantu bami, ba ye ba ngi konze.

2 Uma u nqaba ukuba ba hambe, u sa ba bambile,

3 Bheka, isandhla sika Jehova si ya kuba pezu kwezinkomo zako ezi sendhle, na pezu kwamahashi, na pezu kwezimbongolo, na pezu kwamakamelo, na pezu kwezinkabi, na pezu kwezimvu; ko ba kona ukufa okunzima.

4 uJehova u ya kwahlukanisa izinkomo za kwaIsraeli nezinkomo za sEgipite, ku nga fi luto kuko konke okwa baka Israeli.

5 uJehova wa nquma isikati, wa ti, Ngomuso uJehova u ya kwenza loku ezweni.

6 uJehova wa kwenza loko ngangomso; izinkomo zonke za sEgipite za fa; kodwa a kwa fa nanye ezinkomeni zabaka Israeli.

7 uFaro wa tuma ukuba ku hlolwe, bheka, ya i nga file neyodwa ezinkomeni zabaIsraeli. Inhliziyo ka Faro ya i lukuni; ka ba vumela abantu ba hambe.

8 uJehova wa ti kuMosi na kuAroni, Capunani umlota wa seziko ngezandhla, zi gcwale; uMosi a u sakazele ngapezulu pambi kwamehlo ka Faro.

9 U ya kuba utuli ezweni lonke lasEgipite, lu penduke amatumba, ku mile izilonda kubantu, na sezinkomeni, ezweni lonke la sEgipite.

10 Ba tabata umlota wa seziko, bema pambi kuka Faro, uMosi wa u sakazela ngapezulu; wa penduka amatumba, kwa mila izilonda kubantu, na sezinkomeni.

11 Izinyanga za zi nge nakuma pambi kuka Mosi ngenxa yamatumba, ngokuba amatumba a e milile ezinyangeni, na kuwo onke abasEgipite.

12 uJehova wa yenza inhliziyo ka Faro, ya ba lukuni, ka ba lalelanga, njengokutyo kuka Jehova kuMosi.

13 uJehova wa ti kuMosi, Vuka ekuseni, u ye u me pambi kuka Faro, u ti kuye, U tyo uJehova, uTixo wamaHeberu, u ti, Ba vumele abantu bami, ba ye ba ngi konze.

14 Ngokuba manje ngi ya kutuma zonke izifo zami enhliziyweni yako, na sezincekwini zako, na sebantwini bako, ukuba wazi ukuti amuko o ngangami ezweni lonke.

15 Ngokuba kaloku nga ngi selulile isandhla sami, ngi ku tyaye, wena nabantu bako ngokufa, wo bujiswa wena, u pela emhlabeni;

16 Kodwa nga loku ngi ku misile, ukuba ngi ku bonise amandhla ami, nokuba igama lami laziwe emhlabeni wonke.

17 U sa zikukumeza pezu kwabantu bami ngokungabavumeli ba hambe.

18 Bheka, ngomuso nga lesikati, ngi ya kunisa isicoto esi nzima kakulu, esi nga bonanga si be kona Egipite esingaka, iloku lakiwa ku ze ku be manje.

19 Tumake, u buyise izinkomo zako, nako konke o nako endhle; abantu bonke, nezinkomo zonke, ezi ya kufunyanwa endhle, zi nga goduswa, zi ya kutyaywa isicoto, zi fe.

20 Lezozinceku zika Faro eza lesaba izwi lika Jehova za tyetya za ngenisa izinceku zazo nezinkomo zazo ezindhlini.

21 Kodwa lezo ezi nga lalelanga izwi lika Jehova, za shiya izinceku zazo nezinkomo zazo endhle.

22 uJehova wa ti kuMosi, Yelulela isandhla sako ngasezulweni ukuba li ne isicoto ezweni lonke la sEgipite, pezu kwabantu, na pezu kwezinkomo, na pezu kwemiti yonke ya sendhle, ezweni lonke la sEgipite.

23 uMosi welulela induku yake nasezulwini; uJehova wa tuma ukuduma nesicoto; unyazi lwehlela emhlabeni; uJehova wa nisa isicoto ezweni la sEgipite.

24 Kwa ku kona isicoto, nonyazi olunganqamukiyo kanye nesicoto, kwa ku nzima kakulu; kwa ku nga bonanga ku be kona ezweni la sEgipite oku ngako, iloku la ba isizwe.

25 Isicoto sa tyaya konke okwa ku sendhle, abantu nezinkomo, ezweni lonke la sEgipite; isicoto sa tyaya utyani bonke ba sendhle, sapula imiti yonke ya sendhle.

26 Kodwa ezweni la seGosheni, lapo ba be kona abaka Israeli, kwa ku nge ko isicoto.

27 uFaro wa tuma, wa biza oMosi noAroni, wa ti kubo, Se ngonile; uJehova u lungile, mina nabantu bami si izoni.

28 Kulekani kuJehova ngokuba ku nzima kakulu ukuba ku be kona ukuduma okungaka, nesicoto; se ngi ya kunivumela ni hambe; a ni sa yi kulibala.

29 uMosi wa ti kuye, Nxa ngi puma emzini ngi ya kwelula izandhla zami kuJehova; ukuduma ku ya kunqamuka, si nga be si sa ba ko isicoto; ukuba wazi ukuti, umhlaba u ngoka Jehova.

30 Kepa wena nezinceku zako ngi yazi ukuti, a ni ka m esabi uJehova uTixo.

31 Kwa tyaywa iflaksi nebarle; ngokuba ibarle la li nemiyani, iflaksi la li kahlele.

32 Kepa a ku tyaywanga ukolweni nespelta, ngokuba loku kwa ku nga kuli.

33 uMosi wa puma emzini kuFaro, welulela izandhla zake kuJehova; kwa nqamuka ukuduma nesicoto, a la be li sa na emhlabeni.

34 uFaro se e bonile ukuti, ku nqamukile imvula, nesicoto, nokuduma, wa buya wona; wa yenza inhliziyo yake ya ba lukuni, yena nezinceku zake.

35 Inhliziyo ka Faro ya i lukuni; ka ba vumanga abantwana baka Israeli ba hambe, njengokutyo kuka Jehova ngaye uMosi.

## ISAHLUKO 10.

UJEHOVA wa ti kuMosi, Hamba u ye ku Faro; ngokuba ngenzile inhliziyo yake ya lukuni, nenhliziyo yezinceku zake, ukuba ngenze lezizibonakaliso pakati kwabo,

2 Nokuba u landise indodana yako, nendodana yendodana yako, loku engi kwenzileyo ngabasEgipiti, nezimangaliso zami, engi zenzileyo pakati kwabo; ukuba nazi ukuti, ngi nguJehova.

3 oMosi noAroni ba ya kuFaro, ba ti kuye; U tyo uJehova, uTixo wamaHeberu, u ti, u ya kunqaba ku ze ku be nini ukuzitobisa pambi kwami? ba vumele abantu bami ba ye ba ngi konze.

4 Uma u nqaba ukuba abantu bami ba hambe, bheka, ngomuso ngi ya kuleta isikonyane ezweni lako.

5 Si ya, kwembesa umhlabati; u nga bi u sa bonwa muntu; si ya kudhla okuseleyo, okusindileyo esicotweni, eni sele nako; si ya kudhla nemiti yonke e ni milelayo endhle.

6 Si ya kugcwalisa izindhlu zako, nezindhlu zezinceku zako, nezindhlu zabasEgipite onke; a ba zanga ba zi bona ezinjalo oyihlo benu, na oyise ba oyihlo benu, iloku ba fika emhlabeni ku ze ku be

namhla. Wa penduka, wa puma ku Faro.

7 Izinceku zika Faro za ti kuye, Lomuntu u ya kusicupa ku ze ku be nini na? ba vumele abantu ba hambe, ba konze uJehova uTixo wabo. A u kazi ini ukuti, Egipite li file?

8 oMosi noAroni ba buyiselwa ku-Faro; wa ti kubo, Hambani, ni konze uJehova; uTixo wenu; kepa obani nobani aba ya kuhamba na?

9 uMosi wa ti, Si ya kuhamba nabatya nabadala, si ya kuhamba nabantwana betu besilisa na besifazana, nezimvu nezinkomo: ngokuba si nomhlangano ka Jehova.

10 Wa ti kubo, uJehova a nga hamba nani, nxa ngi ni vumele ni hambe nabantwana benu! bhekani, ngokuba ku kona okubi pambi kwenu.

11 Amanga! hambani, nina madoda, ni konze uJehova; ngokuba ni funa loku. Ba xotywa ebusweni buka Faro.

12 uJehova wa ti kuMosi, Yelula isandhla sako pezu kwezwe la sEgipite, ku fike isikonyane, senyukele ezweni la sEgipite, si dhle utyani bonke bezwe; konke okuseleyo esicotweni.

13 uMosi welula isandhla sake pezu kwezwe la sEgipite; uJehova wa leta umoya wa sempumalanga ezweni, wa pepeta usuku lonke, emini na sebusuku; se ku sile umoya wasempumalanga wa fika nesikonyane.

14 Isikonyane senyukela ezweni lonke la sEgipite, sa hlala ezweni lonke la sEgipite, si nzima kakulu; ngapambili kwaso, a si bonanga si be kona isikonyane esi ngangaso, na ngasemva kwaso a si sa yi kubako esi ngangaso.

15 Sembesa ubuso bezwe lonke; izwe la ba myama; sa dhla utyani bonke bezwe, nezinhlamvu zonke zemiti, eziseleyo esicotweni; a kwa sala luto olu luhlaza emitini na sotyanini ba sendhle, ezweni lonke la sEgipite.

16 uFaro wa tyetya wa biza oMosi no-Aroni, wa ti, ngonile kuJehova, uTixo wenu, na kinina.

17 A ke u ngi tetelele isono sami nga lesisikati sodwa; kulekani kuJehova, uTixo wenu, ukuba a suse kimi lokukufa kodwa.

18 Wa puma kuFaro, wa kuleka ku-Jehova.

19 uJehova wa pendula umoya, wa vela ngasentyonalanga, u namandhla amakulu, wa si susa isikonyane wa si ponsa elwandhle olubomvu; a kwa sala nasinye isikonyane ezweni lonke la sEgipite.

20 Kepa uJehova wa yenza inhliziyo ka Faro ya ba lukuni, ka ba vumela abantwana baka Israeli ba hambe.

21 uJehova wa ti kuMosi, Yelula isandhla sako ngasezulwini, ukuba ku be kona ubumnyama ezweni la sEgipite, ubumnyama obuzwakalayo.

22 uMosi welula isandhla sake ngasezulwini, kwa ba kona ubumnyama obunzima ezweni lonke la sEgipite izinsuku ezintatu.

23 A ba bonana; izinsuku za ba ntatu ku nga suki muntu endaweni yake; kepa kwa kanya emakaya abo bonke abakaIsraeli.

24 uFaro wa biza uMosi, wa ti, Hambani, ni konze uJehova; a ku sale izimvu zenu, nezinkomo zenu kupela; abantwana benu ba ya kuhamba nani.

25 uMosi wa ti, Si nikele esandhleni setu imihlatyelo neminikelo yokutyiswa, ukuba si m hlabele uJehova, uTixo wetu.

26 Si ya kuhamba nezinkomo zetu; a ku yi kusala nanselo; ngokuba si ya kuzitabata kuzo, esi ya kumkonza ngazo uJehova, uTixo wetu; a si kwazi esi ya kumkonza ngako uJehova si nga ka fiki kona.

27 Kodwa uJehova wa yenza inhliziyo ka Faro ya ba lukuni; wa nqaba ukuba ba hambe.

28 uFaro wa ti kuye, Suka kimi; qapela, u nga bi u sa bona ubuso bami; ngokuba msukwana u bona ubuso bami, u ya kufa.

29 uMosi wa ti, U tyo kahle; a ngi sa yi kubuya ngi bu bone ubuso bako.

## ISAHLUKO 11.

UJEHOVA wa ti kuMosi, Ngi sa ya kubuya ngi tyaye uFaro nEgipite kanye; emva kwaloko u ya kunivumela ni suke lapa; nxa e se ni vumele ni hambe, u se ya kunixotya nempela.

2 Yityo ezinhlebeni zabantu, ku be ileyo ndoda i cele kowakelene nayo, ilowo wesifazana a cele kowakelene naye izinto zesiliva, nezinto zegolide.

3 uJehova wa benzela abantu umusa emehlweni abasEgipite. Futi lowomuntu uMosi wa e mkulu kakulu ezweni la sEgipite, emehlweni ezinceku zika Faro, na semehlweni abantu.

4 uMosi wa ti, U tyo uJehova, u ti,

Ngapakati kobusuku ngi ya kupuma
ngi ye pakati kweEgipite;
5 A ya kufa amazibulo onke a sezweni la sEgipite, izibulo lika Faro, ohleziyo esihlalweni sake, nezibulo lesisebenzi sesifazana, esi ngasetyeni lokugaya; namazibulo onke ezinkomo.
6 Ku ya kuba kona ukukala okukulu ezweni lonke la sEgipite; a ku bonanga ku be kona oku ngangako, a ku sa yi kubuya ku be kona oku ngangako.
7 Kodwa a ku yi kubako nanja e ya kubagcijela abakwaIsraeli, abantu nezinkomo, ulimi lwayo; ukuba nazi ukuti, uJehova u ya hlukanisa abasEgipite nabaIsraeli.
8 Lezizinceku zako zonke zi ya kwehlela kimi, zi ngi kotamele, zi ti, Puma wena, nabantu bonke aba ku landelayo; emva kwaloko ngi ya kupuma. Wa puma kuFaro e tukutele kakulu.
9 uJehova wa ti kuMosi, uFaro a ka yi kunilalela, ukuba izimangaliso zami zande ezweni la sEgipite.
10 oMosi noAroni benza zonke lezizimangaliso pambi kuka Faro. uJehova wa yenza inhliziyo ka Faro ya ba lukuni; ka ba vumela abakaIsraeli ba pume ezweni lake.

## ISAHLUKO 12.

UJEHOVA wa tyo kuMosi na kuAroni, ezweni la sEgipite, wa ti,
2 Lenyanga i ya kuba eyokuqala ezinyangeni kini, inyanga yokuqala yomnyaka kini.
3 Yityoni kuwo wonke umhlangano wa kwa Israeli, ni ti, ngosuku lweshumi lwa lenyanga, a ba tabate, ku be ilowo a tabate iundhlu, njengezindhlu za oyise, iundhlu ngendhlu.
4 Uma abendhlu be nga laneli iundhlu, umnínindhlu ka hlangane nowakelene naye, ba li tabate njengobuningi babantu; no bala abantu bendhlu ngabanye njengokudhla kwabo.
5 Iundhlu lenu a li pelele li be elenduna, eli nomnyaka munye; no li tabata ezimvini, na sezimbuzini.
6 Ni ya kulilondoloza ku ze ku fike usuku lweshumi nane lwa lenyanga; kona ibandhla lonke lomhlangano wa kwa Israeli li ya kulihlaba kusihlwa.
7 A ba tabate igazi, ba li bece ezinsikeni zombili zomnyango, na pezulu otini lomnyango ezindhlini aba ya kulidhlela kuzo.
8 A ba dhle inyama ngalobobusuku, yosiwe ngomlilo; ba ya kuidhla nesinkwa esi nga vutyelwe kanye nemiti ebabayo.
9 Ni nga i dhli i se luhlaza, nepekwe ngamanzi; a no i dhla yosiwe ngomlilo, ikanda lalo, kanye namanqina alo nemibilini yalo.
10 Ni nga shiyi uto lwalo kuze ku se; okuseleyo kwa za kwa sa ni ya kukutyisa ngomlilo.
11 A no li dhla ngokunje; izinkalo zenu zi botyiwe, izicatulo zenu zi sezinyaweni zenu, ni pete udondolo ngesandhla, ni dhle ngamandhla; ku ipasika lika Jehova.
12 Ngi ya kudhlula ezweni la sEgipite ngalobobusuku, ngi bulale amazibulo onke ezweni la sEgipite, abantu nezinkomo; ngi ya kulahla otixo bonke ba sEgipite; ngi nguJehova.
13 Igazi li ya kuba isiboniso kini ezindhlini eni kona kuzo; nxa ngi bona igazi, ngi ya kunidhlula; ku nga bi ko kini isifo esibulalayo, nxa ngi bulala izwe la sEgipite.
14 Lolusuku lu ya kuba isikumbuzo kini; ni ya kulugcina lu be umhlangano kuJehova; no lu gcina ezizukulwaneni zenu, ku be umteto onganqamukiyo.
15 A no dhla isinkwa esi nga vutyelwe izinsuku ezi isikombisa; yebo, ngosuku lokuqala no i kipa imvubelo ezindhlini zenu; lowo o suka a dhle isinkwa esivutyelweyo, ku suka osukwini lokuqala ku ze ku fike olwesikombisa, u ya ku nqunywa yena kuIsraeli,
16 Ngosuku lokuqala a ni be nomhlangano ongcwele, na ngosuku lwesikombisa a ni be nomhlangano ongcwele, a ku nga setyenzwa ngazo, kepa ni nga sebenza oku dhliwayo abantu kupela.
17 A no gcina umhlangano wesinkwa esi nga vutyelwe; ngokuba ngalolosuku nga kipa amabandhla enu ezweni la sEgipite; no gcina lolosuku ezizukulwaneni zenu, ku be umteto o nga nqamukiyo.
18 Ngenyanga yokuqala ngosuku lweshumi nane kusihlwa, a no dhla isinkwa esi nga vutyelwe, ku ze ku fike usuku lwamashumi mabili lwenyanga kusihlwa.
19 Izinsuku a zi be isikombisa ku nga funyanwa imvubelo ezindhlini zenu; lowo o suka a dhle oku vutyelweyo u ya kunqunywa yena ebandhleni la kwaIsraeli, noma e ngowezizwe, noma e ngozelweyo ezweni la kini.

20 Ni nga dhli luto olu vutyelweyo; ezindhlini zonke zenu a no dhla isinkwa esi nga vutyelwe.
21 uMosi wa biza izikulu zonke za kwaIsraeli, wa ti kuzo, Hambani ni tabate izimvu njengobuningi bezindhlu zenu, ni hlabe ipasika.
22 Ni tabate isitungu sehisope ni si fake egazini eli sesityeni, ni bece pezulu otini lomnyango na sezinsikeni zombili zomnyango, ngegazi eli sesityeni; a ku nga pumi muntu kini emnyango wendhlu yake ku nga ka si.
23 uJehova u ya kudhlula ukuba a bulale abasEgipite; nxa e bona igazi eli sotini pezulu na sezinsikeni zombili, u ya kudhlula umnyango, a nga vumi ukuba umbulali a ngene ezindhlini zenu ukubulala.
24 A no gcina loku ku be umteto kuwena na kubantwana bako ku ze ku be pakade.
25 A ku ti, nxa ni fikile ezweni, a ya kuninika lona uJehova, njengokutyo kwake, a no gcina lomsebenzi.
26 A ku ti, nxa abantwana benu be ti kini, Nenzani nga lomsebenzi?
27 A no ti, Kumhlatyelo wepasika lika Jehova, owa dhlula izindhlu zabaka Israeli Egipite, msukwana e bulala abasEgipite, wa sindisa izindhlu zetu. Abantu ba kotoma, ba kuleka.
28 AbakaIsraeli ba ya, benza njengokutyo kuka Jehova kuMosi na kuAroni; benza njalo.
29 Kwa ti pakati kobusuku uJehova wa bulala amazibulo onke ezweni la sEgipite, izibulo lika Faro owa e hlezi esihlalweni sake, nezibulo lesibotywa esi setilongweni, namazibulo onke ezinkomo.
30 uFaro wa vuka ebusuku, yena nezinceku zonke zake, nabasEgipite onke; kwa ku kona ukukala okukulu Egipite; ngokuba kwa ku nge ko indhlu lapo kwa ku nge ko kona ofileyo.
31 Wa ba biza oMosi noAroni ebusuku, wa ti, Sukani, ni pume kubantu bami, nina nabaka Israeli; hambani, ni konze uJehova, njengokutyo kwenu.
32 Tabatani izimvu zenu nezinkomo zenu, ni hambe; kepa ngi busise.
33 AbasEgipite a qinisa abantu ukuba ba tyetye, ba ba kipe ezweni; ngokuba ba ti, sa fa sonke.
34 Abantu ba tabata inhlama e nga ka vutyelwa, izitya zabo zezinkwa zi botywe ndawonye nezingubo zabo emahlombe.
35 Abaka Israeli benza njengokutyo kuka Mosi; ba cela kuwo abasEgipite izinto zesiliva, nezinto zegolide, nezingubo.
36 uJehova wa benzela abantu umusa emehlweni abasEgipite, a ba pa; ba wamuka abasEgipite.
37 AbakaIsraeli besuka eRamesi ba ya ba fika eSukoti, ku nga ti abantu aba izinkulungwane ezi makulu a isitupa aba hamba ngezinyawo, be ngamadoda ngapandhle kwabantwana.
38 Kwenyuka nabo umbonda wabantu bonke; nezimvu nezinkomo, imfuyo eningi kakulu.
39 Ba peka isinkwa esi nga vutyelwe ngenhlama, aba puma nayo Egipite, ngokuba ya i nga vutyelwanga; loku ba xotywa Egipite, ba be nge nakulibala; futi ba be nga zilungiselanga ukudhla.
40 Ukuhlala kwabakaIsraeli, aba ku hlalayo Egipite, kwa ku iminyaka emakulu mane namashumi matatu.
41 Kwa ti ekupeleni kweminyaka emakulu mane namashumi matatu; kwa ti ngalolosuku amabandhla onke ka Jehova a puma ezweni la sEgipite.
42 Bu ubusuku bokugcinelwa uJehova ngokubakipa ezweni la sEgipite; loku bu ubusuku bokugcinelwa uJehova ibo bonke abaka Israeli ezizukulwaneni zabo.
43 uJehova wa ti kuMosi na kuAroni, Loku ku umteto wepasika; Ka nga dhli owesizwe.
44 Kepa zonke izisebenzi ezi tengwe ngemali, uma zi sokiwe, a zi li dhle.
45 A li nga dhliwa owezizwe nosebenzela imali.
46 Li ya kudhliwa endhlininye; u nga pumeli ngapandhle kwendhlu nezana lenyama; ni nga puli natambo lalo.
47 Umhlangano wonke wa kwaIsraeli a u li hlabe.
48 Nxa owezizwe, o hlezi kuwe e za kumhlabela uJehova ipasika, abesilisa bonke bake a ba soke, kona a nga sondela a li hlabe; u ya kuba njengozelweyo ezweni lakini; kepa ka nga li dhli muntu o nga sokiwe.
49 Ko ba kona umteto munye kozelweyo ezweni la kini, na kowezizwe o hlala pakati kwenu.
50 Bonke abakaIsraeli benza njengokutyo kuka Jehova kuMosi na kuAroni, benza njalo.

51 Kwa ti nga lolosuku uJehova wa kipa abaka Israeli ezweni la sEgipite ngamabandhla abo.

ISAHLUKO 13.

UJEHOVA wa tyo kuMosi, wa ti,
2 Ngenzele ku be ngcwele amazibulo onke, konke oku zityulwa kwabakaIsraeli, ebantwini na sezinkomeni; ku ngokwami.
3 uMosi wa ti kubantu, Kumbulani lolusuku ena puma ngalo Egipite, endhlini yezigqili; ngokuba ngesandhla esi namandhla uJehova wa ni kipa kona. A ku nga dhliwa isinkwa esivutyelweyo.
4 Ni pumile namhla, ngenyanga uAbibi.
5 Ko ti, nxa uJehova e se ku ngenisile ezweni lamaKenani, namaHeti, namaAmori, namaHivi, namaJebusi, a funga ngalo koyihlo bako, e ti u za kukunika lona, izwi eli vama ubisi nezinyosi, wo gcina lomsebenzi nga lenyanga.
6 A no dhla isinkwa esi nga vutyelwe izinsuku ezi isikombisa; a ku be kona umhlangano ka Jehova ngosuku lwesikombisa
7 Isinkwa esi nga vutyelwe a si dhliwe izinsuku ezi isikombisa; ku nga bonwa kuwe isinkwa esi vutyelweyo, ku nga bonwa kuwe imvubelo ezweni lonke lako.
8 Wo tyela indodana yako nga lolosuku u ti, Loku ku ya ngokwenza kuka Jehova kimi ekupumeni kwami Egipite.
9 Ku ya kuba isiboniso kuwe esandhleni sako, nesikumbuzo pakati kwamehlo ako, ukuba umteto ka Jehova u be emlonyeni wako; ngokuba ngesandhla esi namandhla uJehova u ku kipile Egipite.
10 Wo gcina lomteto ngesikati sawo iminyaka ngeminyaka.
11 Ko ti, nxa uJehova e se ku ngenisile ezweni lamaKenani, njengokufunga kwake kuwe na koyihlo bako, e se ku nikile lona,
12 Wo m misela uJehova konke okwamazibulo, namazibulo onke ezinkomo o nazo; ezi ngamaduna zo ba ezika Jehova.
13 Izibulo lembongolo wo lenana ngeundhlu; uma u nga lenani, u lapule intamo; amazibulo onke abantu ebantwaneni bako wo wenana.
14 Ko ti, nxa indodana yako i buza ngesikati esizayo, i ti, Ku ini loku? wo ti kuyo, Ngesandhla esi namandhla uJehova wa si kipa Egipite, endhlini yesigqili;
15 Kwa ti, nxa uFaro e sa si vumela kalukuni ukuba si hambe, uJehova wa bulala amazibulo onke ezweni la sEgipite, amazibulo abantu namazibulo ezinkomo; ngako ngi m hlabela uJehova konke okwamazibulo ngamaduna; kepa amazibulo onke abantwana bami ngi ya wenana.
16 Ku ya kuba isiboniso esandhleni sako, namafilakterio pakati kwamehlo ako; ngokuba ngesandhla esi namandhla uJehova wa si kipa Egipite.
17 Kwa ti, uFaro e se ba vumele abantu ba hambe, uTixo ka ba hambisa ngendhlela yamaFilisti; le ya i seduze; ngokuba uTixo wa ti, Funa abantu ba zisole, nxa be bona ukulwa, ba buyele Egipite.
18 Kodwa uTixo wa ba gwegwezisa ngendhlela ya sehlane nga selwandhle olubomvu. Abaka Israeli benyuka ezweni la sEgipite be hlomile.
19 uMosi wa hamba namatambo ka Josefa; ngokuba yena wa e ba fungisile ngamandhla abaka Israeli, wa ti, uTixo u ya kuhambela kini impela; a no kupuka lapa namatambo ami.
20 Besuka eSukoti ba ya ba ngenisa Etamu, ecaleni kwehlane.
21 uJehova wa hamba pambi kwabo emini ngensika yefu yokubatyengisa indhlela, ebusuku wa hamba pambi kwabo ngensika yomlilo yokubakanyisa, ukuba ku hanjwe emini na sebusuku.
22 Ka i susanga insika yefu emini nensika yomlilo ebusuku, ngapambi kwabantu.

ISAHLUKO 14.

UJEHOVA wa tyo kuMosi, wa ti,
2 Yityo kwabakaIsraeli, ukuba ba buye ba ngenise pambi kwePihahirote, pakati kweMigdole nolwandhle, pambi kweBalzefoni; a no ngenisa pambi kwalo, ngaselwandhle.
3 uFaro u ya kuti ngabaka Israeli, Ba xakekile ezweni, ba vinjelwe ihlane.
4 Ngi ya kwenza inhliziyo ka Faro i be lukuni, u ya kubalandela; ngi ya kuzuza udumo ngoFaro na ngamabandhla ake, abasEgipite a ya kwazi ukuti, ngi nguJehova. Benza njalo:
5 Kwa bikwa enkosini ya sEgipite, kwa tiwa, abantu ba balekile; inhliziyo ka Faro neyezinceku zake, ya guqukela abantu, ba ti, Senzeni; si ba vumele abaIsraeli ba hambe, ba nga si konzi.
6 Wa lungisa inqola yake, wa hamba nabantu bake.

7 Wa hamba nezinqola eziketiweyo
ezimakulu a isitupa, nezinqola zonke za
sEgipite, nezinduna zazo zonke.
8 uJehova wa yenza inhliziyo ka Faro,
inkosi ya sEgipite, ya ba lukuni, wa ba
xotya, abakwaIsraeli; abakwaIsraeli ba
puma ngesandhla esipakamileyo.
9 AbasEgipite ba ba xotya, amahashi
onke, nezinqola zika Faro, nabakweli
bake bamahashi, nempi yake, ba ba fu-
mana, be ngenisile nga selwandhle, nga
sePihahirote, pambi kweBalzefoni.
10 uFaro se e sondele, abakwaIsraeli ba
kangela, bheka, abasEgipite ba be ba la-
ndela; besaba kakulu; abakwaIsraeli ba
kala kuJehova.
11 Ba ti kuMosi, U si susile ukuba si
fe ehlane, ngokuba e nge ko amaliba
Egipite na? wenzeni kitina ngokusikipa
Egipite.
12 Leli a silo izwi na esa li tyoyo kuwe
Egipite, sa ti, Si yeke, si konze abasEgi-
pite? ngokuba kuhle kitina ukuba si ko-
nze abasEgipite ku nokuba si fe ehlane.
13 uMosi wa ti kubantu, Ni ngesabi,
yimani, ni bone ukusindisa kuka Jeho-
va, a ya kunenzela kona namhla; ngo-
kuba abasEgipite eni wa bonileyo na-
mhla, a ni sa yi kubuya ni wa bone ku
ze ku be pakade.
14 uJehova u ya kunilwela, ni ya ku-
tula nina.
15 uJehova wa ti kuMosi, U kalelani
kimi? Yityo kwabakwaIsraeli, ukuba
ba suke ba hambe.
16 Pakamisa induku yako, welule isa-
ndhla sako pezu kolwandhle, u lwahlu-
kanise; abakwaIsraeli ba ya kuhamba-
pakati kolwandhle emhlabati ini.
17 Mina, bheka, ngi ya kuyenza inhli-
ziyo yabasEgipite i be lukuni, ba ya kuba
landela; ngi ya kuzuza udumo ngoFaro,
na ngamabandhla ake, ngezinqola zake,
na ngabakweli bake bamahashi.
18 AbasEgipite ba ya kwazi ukuti, ngi
nguJehova, nxa ngi zuza udumo ngo-
Faro, na ngezinqola zake, na ngabakweli
bake bamahashi.
19 Ingelosi ka Tixo, e bi hamba pa-
mbi kwempi yabaIsraeli, yesuka ya ya
emva kwabo; insika yefu yesuka pambi
kwabo, ya ya yema emva kwabo;
20 Ya fika pakati kwempi yabasEgipite
nempi yabaIsraeli; ya ba ifu nobumnya-
ma ngalapa, ya kanyisa ubusuku ngala-
pa; ka ba sondelana ubusuku bonke.
21 uMosi welula isandhla sake ngapezu
kolwandhle; uJehova wa mukisa amanzi
ngomoya o namandla wasempumalanga
owa pepeta lobobusuku bonke, wa pe-
ndula ulwandhle lwa ba umhlabati, ama-
nzi ahlukana.
22 AbakwaIsraeli ba hamba pakati ko-
lwandhle emhlabatini; amanzi a ba udo-
nga kubo ngakwesokunene na nga-
kwesokohlo.
23 AbasEgipite ba ba xotya, ba ngena
emva kwabo, amahashi onke ka Faro,
izinqola zake, nabakweli bake bamaha-
shi, ba ya pakati kolwandhle.
24 Kwa ti ngomlindo wokusa, uJeho-
va wa bheka impi abasEgipite ngensika
yomlilo nefu, wa hlakaza impi yaba-
sEgipite.
25 Wa kumula amasondo ezinqola, za
hamba kalukuni; abasEgipite ba ti, A si
baleke ebusweni babaIsraeli, ngokuba
uJehova u ya ba lwela, u ya ba cita
abasEgipite.
26 uJehova wa ti kuMosi, Yelula isa-
ndhla sako pezu kolwandhle, ukuba ama-
nzi a buyele pezu kwabasEgipite, pezu
kwezinqola zabo, na pezu kwabakweli
babo bamahashi.
27 uMosi welula isandhla sake pezu ko-
lwandhle; ulwandhle lwa buyela endawe-
ni yalo, nxa se ku sa; abasEgipite ba lu
balekela; kepa uJehova wa ba cita pa-
kati kolwandhle.
28 Amanzi a buya, a sibekela izinqola
nabakweli bamahashi, impi yonke ka
Faro, eya ngena elwandhle emva kwabo;
a kwa sala namunye kubo.
29 Kodwa abaka Israeli ba hamba
emhlabatini pakati kolwandhle; amanzi
a ba udonga kubo ngakwesokunene na
ngakwesokohlo.
30 uJehova wa sindisa abaIsraeli nga-
lolosuku esandleni sabasEgipite; aba-
Israeli ba bona abasEgipite e file ogwini
lwa selwandhle.
31 AbaIsraeli ba bona lowomsebenzi
omkulu, a wenzayo uJehova kuwo abas-
Egipite; abantu ba m saba uJehova, ba
kolwa uJehova noMosi, inceku yake.

ISAHLUKO 15.

KONA uMosi nabakwaIsraeli ba hla-
belela leligama kuJehova, ba ti,
Ngi ya kuhlabelela kuJehova, loku e
nobukosi obukulu; ihashi no li kweleyo
u li ponsile elwandhle.
2 uJehova u ngamandhla ami negama
lami; u ukusindiswa kwami, u nguTixo
wami; ngi ya kumbonga; u nguTixo
ka baba, ngi ya kumdumisa.

3 uJehova u iqawe lokulwa; uJehova igama lake.
4 Izinqola zika Faro nempi yake u zi ponsile elwandhle; izinduna zake eziketiweyo za cwiliswa elwandhle olubomvu.
5 Amahlambi a ya ba sibekela, ba tyona ekujuleni njengetye.
6 Esokunene sako, Jehova, si kulu emandhleni; esokunene sako, Jehova, si ya sakaza impi.
7 Ngobukulu bobukosi bako u ya cita abakuvukelayo; u ya tuma ulaka lwako, lu ya ba dhla njengotyani.
8 Ngomoya wamakala ako amanzi a qoqeka; amanzi e ma njengodonga; amahlambi a nquma pakati kolwandhle.
9 Sa ti isita, Ngi ya kubaxotya, ngi ba fumane, ngi dhle impahla; inhliziyo yami i yakusuta ibo; ngi ya kukipa inkemba yami; isandhla sami si ya kuba qeda.
10 Wa pepeta ngomoya wako, ulwandhle lwa bembesa, ba tyonisa okomtofu emanzini amakulu.
11 Ubani o njengawe pakati kotixo Jehova ubani o njengawe, u dumile ngobungcwele, wesabeka ngezibongo, wenza izimangaliso?
12 Welula esokunene sako; umhlaba u ya ba gwinya.
13 Ngomusa wako wa ba pumisa abantu o ba hlengileyo; ngamandhla ako wa ba hambisela ekaya lako elingcwele.
14 Abezizwe bezwa; besaba; aba seFilisti ba banjwa uvalo.
15 Kona amakosi a seEdomi etuka; izikulu za kwaMoabi zi ya banjwa ukututumela; abantu bonke ba seKenani ba pela mandhla.
16 Ba yehlelwa uvalo nokwesaba; ngamandhla engalo yako ba ya tulisa okwetye; ba ze ba dhlule abantu bako, Jehova, ba ze ba dhlule abantu o ba tengileyo.
17 U ya kubangenisa, u ba tyale entabeni yefa lako, endaweni o zi lungisile yona, i be eyokuhlala kwako, Jehova, endhlini engcwele, Jehova, ezi i misile yona izandhla zako.
18 uJehova u ya kubusa ku ye ku be pakade.
19 Kwa ngena elwandhle amahashi ka Faro kanye nezinqola zake nabakweli bake bamahashi, uJehova wa buyisela amanzi olwandhle pezu kwabo, kodwa abakwaIsraeli ba hamba emhlabatini pakati kolwandhle.
20 uMiriamu, umprofeti, udade wabo ka Aroni, wa pata isigubu ngesandhla sake, abesifazana bonke ba m landela, be pete izigubu be sina.
21 uMiriamu wa ba vumela wa ti, Hlabalelani kuJehova, loku e nobukosi obukulu; ihashi no li kweleyo u li ponsile elwandhle.
22 uMosi wesuka elwandhle olubomvu naba Israeli; ba ya ehlane la seShuri; ba hamba izinsuku ezintatu ehlane, be nga fumani amanzi.
23 Ba fika eMara, kepa ba be nge nakupuza amanzi a seMara ngokuba a ebaba; ngako igama lalo la tiwa iMara.
24 Abantu ba m sola uMosi, ba ti, Si ya kupuzani?
25 Wa kala kuJehova; uJehova wa m bonisa umuti; wa u ponsa emanzini, amanzi a ba mtoti; lapo wa ba nika isimiso nomteto; na lapo wa ba linga;
26 Wa ti, Uma u ya kuzwa impela izwi lika Jehova, uTixo wako, wenze okulungileyo emehlweni ake, u lalele imiyalo yake, u gcine izimiso zonke zake, a ngi yi kubeka pezu kwako nasinye kulezozifo, engi zi bekileyo pezu kwabasEgipite, ngokuba ngi nguJehova o ku pilisayo.
27 Ba fika eElime, lapo ya i kona imitombo yamanzi e ishumi nambili, nemitemari emashumi a isikombisa, ba ngenisa lapo ngasemanzini.

## ISAHLUKO 16.

BESUKA eElime, umhlangano wonke wabakwaIsraeli wa fika ehlane la seSine, eli pakati kweElime neSinai, ngosuku lweshumi nesihlanu lwenyanga yesibili, iloko ba puma ezweni la sEgipite.
2 Umhlangano wonke wabakwaIsraeli wa sola uMosi noArone ehlane.
3 AbakwaIsraeli ba ti kubo, Ku nga ti nga sa fa ngesandhla sika Jehova ezweni la sEgipite, lapo sa si hlezi nga sezimbizeni zenyama, lapo sa si dhla isinkwa sa suta; ngokuba ni si letile ku lelihlane, ukuba ni bulale lomhlangano wonke ngendhlala.
4 uJehova wa ti kuMosi, Bheka, ngi ya kuninisela isinkwa sa sezulwini; abantu a ba pume ba si bute esaneleyo imihla ngemihla, ukuze ngi ba linge ukuba ba ya kuhamba ngomteto wami ini.
5 A ku ti ngosuku lwesitupa ba lungise aba ku butileyo, ku ti isilinganiso esi butwa imihla ngemihla si pindwe kabili.

6 Ba ti oMosi noAroni kubo bonke abaka Israeli, Kusihlwa ni ya kwazi ukuti, u nguJehova o ni kipileyo ezweni la sEgipite;

7 Na kusasa ni ya kubona ubukosi buka Jehova, loku u yezwa ukumsola kwenu uJehova; si ngobani tina ukuba ni si sole?

8 uMosi wa ti, Loku uJehova u ya kuninika inyama yokuba ni dhle kusihlwa, a ni nike isinkwa kusasa ni ze ni sute; loku uJehova u yezwa ukusola kwenu, eni m sola ngako, tina si ngobani? a ni soli tina, ni sola yena uJehova.

9 uMosi wa ti kuAroni, Yityo kuwo wonke umhlangano wabaka Israeli, u ti, Sondelani pambi kuka Jehova, ngokuba u zwile ukukala kwenu.

10 Kwa ti, uAroni e sa kuluma kuwo wonke umhlangano wabaka Israeli, bà kangela ehlane, bheka, ubukosi buka Jehova ba bu bonakala efwini.

11 uJehova wa kuluma kuMosi, wa ti,

12 Ngi zwile ukusola kwabaka Israeli; yityo kubo, u ti, Kusihlwa ni ya kudhla inyama, kusasa ni ya kusutá isinkwa, ni ya kwazi ukuti ngi nguJehova uTixo wenu.

13 Kwa ti kusihlwa kwenyuka izinswempe, za mboza ikamu; kusasa amazolo a e lele ngasekamu inxa zonke.

14 Kepa e se vutulukile amazolo a e kade e lele kona, bheka, kwa ku kona ebusweni behlane izinkwetu ezincinyane, ezi ngangongqoqwane emhlabeni.

15 Abaka Israeli ba bona, ba kuluma bodwa, ba ti, Ku ini? ngokuba be be ngazi ukuba ku ini, uMosi wa ti kubo, Loku ku isinkwa a ni nika sona uJehova, ku be ukudhla kwenu.

16 Loku ku iko a ku tyiloyo uJehova; ukuti, Ku buteni, ku be ilowo a bute njengokudhla kwake, ihoma kumuntu munye, njengobuningi babantu benu; ilowo a tabatele aba setenteni lake.

17 Benza njalo abaka Israeli; abanye ba buta kakulu, abanye kancinyane.

18 Kwa linganiswa ngehoma; owa e butile kakulu ka banga nokuseleyo, nowa e butile kancinyane ka swelanga; kwa ba ilowo wa buta njengokudhla kwake.

19 uMosi wa ti kubo, A ku nga shiywa muntu neze ku ze ku se.

20 Kodwa a ba m lalelanga uMosi, abanye ba shiya okunye kwa za kwa sa; kwa ba nezimpetu, kwa nuka; uMosi wa ba tukutelela.

21 Ba ku buta kusasa imihla ngemihla, ilowo wa buta njengokudhla kwake; lapo se li balele kwa ncibilika.

22 Kwa 'ti ngosuku lwesitupa ba buta isilinganiso sesinkwa si pindiwe kabili, amahoma amabili kumuntu munye; za suka izinduna zonke zomhlangano za ya za m tyela uMosi.

23 Wa ti kuzo, Loku ku iko a ku tyiloyo uJehova, ukuti, Ku usuku lokupumula ngomuso, isabata elingcwele kuJehova; yosani loku eni ya kukosa, ni peke loku eni ya kukupeka; ni beke konke okuseleyo ku londolozwe ku ze ku se.

24 Ba ku beka kwa za kwa sa njengotyo kuka Mosi; a kwa nuka, a kwa ba nampetu.

25 uMosi wa ti, Yidhlani loku namhla, ngokuba namhla ku isabata li ka Jehova; a ni yi kukutola namhla endhle.

26 A no ku buta izinsuku ezi isitupa; kodwa ngolwesikombisa ku isabata; a ku yi kubako ngalo.

27 Kwa ti ngolwesikómbisa abanye ba puma ukuba ba ku bute, kepa ka ba ku tolanga.

28 uJehova wa ti kuMosi, Ni ya kwala ku ze ku be nini ukugcina imiyalo yami nemiteto yami?

29 Bhekani, loku uJehova u ni pile isabata, u ya ni pa ngolwesitupa isinkwa sezinzuku ezimbili; a ku ti ku be ilowo a hlale endaweni yake, ku nga pumi namuntu endaweni yake ngolwesikombisa.

30 Abantu ba pumula ngolwesikombisa.

31 Abaka Israeli ba ku qamba imana; kwa ku njengezinhlamvu zekoriandri, ku mhlope; kwezwakala emlonyeni ku nga ti izinkwana ezi nezinyosi.

32 uMosi wa ti, Loku ku iko a ku tyoyo uJehova, ukuti, A ku londolozwe ezizukulwaneni zenu ihoma, li gcwale iko, ukuba ba bone isinkwa engi nondhlile ngaso ehlane, ngi sa ni kipa ezweni la sEgipite.

33 uMosi wa ti kuAroni, Tabata isitya, u fake kuso ihoma li gcwale imana, u ku beke pambi kuka Jehova, ku londolozwe ezizukulwaneni zenu.

34 Njengokutyo kuka Jehova kuMosi, uAroni wa ku faka pambi komteto, ku londolozwe.

35 Abaka Israeli ba dhla imana iminyaka emashumi amane, ba za ba fika ezweni elakiweyo; ba dhla imana ba za

pezulu, nezinhlangoti zalo inxa zonke, nezimpondo zalo; u lenzele udini lwegolide inxa zonke.

4 U lenzele namasongo amabili egolide pansi kodini lwalo, nga sezinhlangotini zombili zalo, u wenze inxa zombili; a be izindawo zezinti zokulitwala.

5 Wenze izinti ngomshita, u zi nameke ngegolide.

6 U li beke pambi kweveli eli nga sekesini lemiteto, pambi kwesisibekelo, esi pezu kwemiteto, lapo ngi ya kuhlangana kona nawe.

7 uAroni a tyise kulo impepo eqoliweyo kusasa imihla ngemihla; lapo e lungisa amakandela a i tyise.

8 Na lapo uAroni e beka amakandela kusihlwa a i tyise, ku be impepo e pakade pambi kuka Jehova ezizukulwaneni zenu.

9 Ni nga nikeli kulo impepo e nga zekiyo, nomnikelo wokutyiswa, nomnikelo wempupo; ni nga teli kulo umnikelo wokupuza.

10 uAroni ka hlaulele izimpondo zalo kanye ngomyaka ngegazi lomnikelo wokona wokuhlaula; kanye ngomnyaka ka li hlaulele ezizukulwaneni zenu; ku ingcwelengcwele kuJehova.

11 uJehova wa tyo kuMosi, wa ti,

12 Nxa u bala abaka Israeli ngokubalwa kwabo, a ku be ilowo kubo a tele kuJehova isihlaulo ngompefumlo wake, lapo u ba balayo; ukuba ku nga bi ko isifo kubo lapo u ba balayo.

13 A ba tele loku, ukuti, lowo o dhlulela kwababaliweyo a tele inxenye yeshekeli njengeshekeli elingcwele; ishekeli li ngamagera amane; inxenye yeshekeli i be umnikelo kuJehova.

14 Bonke aba dhlulela kwababaliweyo, aba neminyaka e ngamashumi amabili nabapezulu ngokuzalwa kwabo, ka ba nikele umnikelo ku Jehova.

15 Ocebileyo a nga teli okukulu, nompofu a nga teli okuncinyane ku nenxenye yeshekeli, lapo be nikela umnikelo ku Jehova, ukuba ku hlaulelwe imipefumlo yenu.

16 U tabate imali yokuhlaula kwabaka Israeli, u i misele inkonzo yetabanekele lokuhlangana, i be isikumbuzo kwabaka Israeli pambi kuka Jehova, ukuba ku hlaulelwe imipefumlo yenu.

17 uJehova wa tyo kuMosi, wa ti,

18 Yenza ilave ngetusi, nesinqe salo ngetusi, ukuba ku gezelwe kulo; u li beke pakati kwetente lokuhlangana nalati, u tele amanzi kulo.

19 uAroni namadodana ake ba ya kugeza izandhla zabo nezinyawo zabo kulo;

20 Lapo be ngena etabanekeleni lokuhlangana ka ba geze ngamanzi, ukuba ba nga fi; noma be sondela elatini ukukonza, ukutyisa umnikelo womlilo ku Jehova.

21 Ba ya kugeza izandhla zabo nezinyawo zabo, ukuba ba nga fi; a ku be umteto opakade kubo; kuyena na kuyo inzalo yake ezizukulwaneni zabo.

22 uJehova wa tyo kuMosi, wa ti,

23 Tabata amaka amahle, okuti, imori elihle, amashekeli amakulu a isihlanu, nekinamoni, inxenye yawo, ukuti, amashekeli amakulu amabili namashumi amahlanu, nekane elimnandi, amashekeli amakulu amabili namashumi amahlanu,

24 Nekida amashekeli amakulu a isihlanu, a ngangeshekeli elingcwele, namafuta emihlwati, ihini.

25 Wenze ngako amafuta angcwele okugcoba, amafuta aqoliweyo, umsebenzi wenyanga yokuqola, a ku be amafuta angcwele okugcoba.

26 U gcobe ngawo itabanekele lokuhlangana, nekese lemiteto.

27 Netebula nezitya zonke zalo, nekandelabra nezitya zalo, nelati lempepo,

28 Nelati lomnikelo wokutyiswa nezitya zonke zalo, nelave nesinqe salo.

29 U ku ngcwelise ku be ngcwelengcwele; a ku be ngcwele bonke aba ku patayo.

30 U gcobe uAroni namadodana ake, u ba ngcwelise, ba be abapristi bami.

31 U tyo kwabaka Israeli, u ti, Lawa o ba awami amafuta angcwele okugcoba ezizukulwaneni zenu.

32 Ka nga telwa emzimbeni womuntu, ni nga wenzi a njengawo, njengokulinganiswa kwawo; a ingcwele, ma be ngcwele kini.

33 O wa qolayo a njengawo, no wa telayo kowa semzini, a ka nqunywe kubantu bake.

34 uJehova wa ti kuMosi, Tabata amaka, okuti, inatafi, neshekelete, nekelibena; lawamaka kanye nelebona elihle, ku lingane konke.

35 Wenze ngako impepo eqoliweyo, umsebenzi wenyanga yokuqola, e telwa usaoti, enhle, engcwele.

36 U gayise enye, u i beke pambi kwe-

miteto, etabanekeleni lokuhlangana lapa
ngi ya kuhlangana kona nawe; ko ba
ngcwelengcwele kini.
37 Impepo o ya kuyenza, ni nga ze-
nzeli yona ngokulinganiswa kwayo; yo
ba ngcwele kuwe, eyake uJehova.
38 O yenzayo e njengayo, ukuba i nu-
kwe, a ka nqunywe kubantu bake.

## ISAHLUKO 31.

UJEHOVA wa tyo kuMosi, wa ti,
2 Bheka, ngi bizile ngegama uBeza-
zalele, indodana ka Uri, indodana ka
Huri, owesizwe sika Juda.
3 Ngi m gcwalisile ngomoya ka Tixo,
ngokuhlakanipa, na ngokuqonda, na
ngokwazi, na ngayo yonke imisebenzi,
4 Ukuba a qambe imisebenzi emihle,
a sebenze ngegolide, na ngesiliva, na
ngetusi,
5 Na ngokuqopa amatye okwalukwa,
na ngokubaza imiti, ukuba a sebenze
imisebenzi yonke yokulumba.
6 Bheka, ngi nikile kanye naye uAho-
liabi, indodana ka Ahisamaka, owesizwe
sika Dani, na sezinhliziyweni zabo bo-
nke abahlakanipileyo ngenhliziyo ngi
bekile ukuhlakanipa, ukuba ba kwenze
konke engi ku yalile ngako,
7 Ukuti, itabanekele lokuhlangana, ne-
kese lemiteto, nesisibekelo esi kulo, ne-
zitya zonke zetabanekele.
8 Netebula nezitya zalo, nekandela-
bra elihle, nezitya zonke zalo, nelati le-
mpepo,
9 Nelati lomnikelo wokutyiswa, nezi-
tya zonke zalo, nelave, nesinqe salo,
10 Nezivato zokukonza, nezivato ezi-
ngcwele zika Aroni umpristi, nezivato
zamadodana ake, a be abapristi,
11 Namafuta okugcoba, nempepo eqo-
liweyo yendawo engcwele; a benze nje-
ngako konke engi ku yalile ngako.
12 uJehova wa tyo kuMosi, wa ti,
13 Yityo kwabaka Israeli, u ti, A no
gcina amasabata ami impela; ku isibo-
nakaliso pakati kwami nani ezizukulwa-
neni zenu; ukuba nazi ukuti, ngi ngu-
Jehova o nahlukanisayo.
14 A no gcina isabata; li ngcwele kini;
lowo o li dumazayo a ka fe impela; o se-
benza umsebenzi ngalo wo nqunywa
kwaba kubo.
15 Ku nga setyenzwa izinsuku ezi isi-
tupa; kepa ngosuku lwesikombisa ku
kona isabata lokupumula, li ngcwele ku-
Jehova; o sebenza umsebenzi ngosuku
lwesabata a ka fe impela.
16 Ngakoke abaka Israeli a ba gcine
isabata, ba bheke isabata ezizukulwane-
ni zenu, li be isivumelwano esipakade;
17 Li isibonakaliso pakati kwami na-
baka Israeli ku ze ku be pakade; ngo-
kuba ngezinsuku ezi isitupa uJehova
wenza izulu nomhlaba, wa pumula ngo-
lwesikombisa, wa tokoza.
18 Se e qedile ukukuluma naye uMosi
entabeni ya seSinai, wa m nika izibhe-
bhe ezibili zemiteto, izibhebhe zamatye
ezi qotywe ngomunwe ka Tixo.

## ISAHLUKO 32.

ABANTU se be bonile ukuti, uMosi
wa libala ukwehla entabeni, abantu
ba butana kuAroni, ba ti kuye, Suka, u
senzele otixo, aba ya kuhamba pambi
kwetu; ngokuba uMosi lo, umuntu owa
si kipa ezweni la sEgipite, a sazi ukuba
wehlelwe ini.
2 uAroni wa ti kubo, kumulani izinda-
ndato zegolide ezi sezindhlebeni zabafazi
benu, nezamadodana enu, nezamadoda-
kazi enu, ni zi lete kimi.
3 Abantu bonke ba zi kumula izinda-
ndato zegolide ezi sezindhlebeni zabo ba
zi leta kuAroni.
4 Wa ku tabata ezandhleni zabo, wa ku
lumba ngetyizela, se e kwenzile inko-
nyana epekiweyo; ba ti, Nampa otixo
bako, Israeli, aba ku kipa ezweni la
sEgipite.
5 uAroni wa i bona, waka ilati pambi
kwayo; uAroni wa memezela, wa ti,
Ngomuso ko ba kona umkosi kuJehova.
6 Kwa sa abantu ba vuka ekuseni, ba
nikela iminikelo yokutyiswa, ba leta
iminikelo yokutula; abantu ba hlala
ukuba ba dhle ba puze, ba suka ukuba
ba dhlale.
7 uJehova wa ti kuMosi, Hamba we-
hle, ngokuba abantu bako, owa ba kipa
ezweni la sEgipite, bonile.
8 Bedukile masinyane endhleleni enga
ba yala ngayo; ba zenzele inkonyana
epekiweyo, ba i konza, ba i hlabela, ba
ti, Nampa otixo bako, Israeli, aba ku
kipa ezweni la sEgipite.
9 uJehova wa ti kuMosi, Ngi bonile
lababantu, bheka, ba ngabantu abanta-
mo i lukuni.
10 A ku ngi yeke, ukuba ulaka lwami
lu ba vutele, ngi ba qede; ngi ya ku-
kwenza wena u be isizwe esikulu.
11 uMosi wa nxusa uJehova, uTixo
wake, wa ti, Jehova, ulaka lwako lu ba
vutelelani abantu bako, o ba kipileyo

ezweni la sEgipite ngamandhla amakulu
na ngesandhla esiqata?
12 AbasEgipite ba ya kutyo ngani
ukuti, Wa ba kipa ngokubi, ukuba u
ba bulale ezintabeni, u ba qede ebusweni
bomhlaba? Buya olakeni lwako olu-
vutayo, penduka kulobububi kubantu
bako.
13 Kumbula uAbrahama, noIsaka, no-
Israeli, izinceku zako, owa zifunga kubo,
wa ti kubo, Ngi ya kwandisa inzalo ye-
nu, i be ngangezinkanyezi, zezulu, ngi i
nike inzalo yenu lelizwe lonke, engi ku-
lumile ngalo, li be elabo ku ze ku be
pakade.
14 uJehova wa penduka ebubini, a be
ti u za kubenza kubantu bake.
15 uMosi wa penduka wehla entabeni,
izibhebhe zombili zemiteto zi sesandhleni
sake; kwa ku lotyiwe esibhebheni inxa
zombili, kwa lotywa lapa nalapa.
16 Izibhebhe za zi umsebenzi ka Tixo,
nokuloba kwa ku ukuloba kuka Tixo,
ku qotyiwe ezibhebheni.
17 uJoshua wezwa umsindo waba-
ntu be memeza, wa ti kuMosi, Ku kona
umsindo wokulwa ekamu.
18 Wa ti, A ku siwo umsindo wokwe-
nanela ngokwahlula, a ku siwo umsindo
wokukala ngokwahlulwa, kepa ku umsi-
ndo wokuhuba, engi u zwayo.
19 Kwa ti, e sa sondela ekamu, wa
bona inkonyana nokusina; ulaka luka
Mosi lwa vuta, wa lahla izibhebhe eza-
ndhleni zake, wa zapula pansi kwentaba.
20 Wa tabata inkonyana aba be ye-
nzile, wa i tyisa ngomlilo, wa i colisa, ya
za ya ba utuli, wa lu tela emanzini, wa
puzisa abaka Israeli wona.
21 uMosi wa ti kuAroni, Lababantu
benzeni kuwena, ukuba u behlisele isono
esikulu kangaka.
22 uAroni wa ti, A lu nga vuti ulaka
lwenkosi yami, u ya bazi abantu ukuti,
ba vama okubi.
23 Ba ti kimi, Senzele otixo, aba ya
kuhamba pambi kwetu; ngokuba uMosi
lo, umuntu owa si kipa ezweni la sEgi-
pite, a sazi ukuba wehlelwe ini.
24 Nga ti kubo, O nalo igolide ka li
kumule. Ba ngi nika. Nga li ponsa
emlilweni, kwa puma lenkonyana.
25 uMosi wa bona abantu, ukuti, ba
ya zihambela, uAroni wa e ba yekile, ba
zihambele, ba hlazeke pakati kwezita
zabo,
26 Kona uMosi wesuka, wema esa-
ngweni lekamu, wa ti, Omela uJehova,
a keze kimi. Abaka Levi bonke ba bu-
tana kuye.
27 Wa ti kubo, U tyo uJehova, uTixo
ka Israeli, u ti, A ku be ilowo kini a bi-
nce inkemba yake etangeni lake, a ha-
mbe ngalapa nangalapa, amasango nga-
masango a sekamu, a bulale umfo wabo,
nesihlobo sake, nowakelene naye.
28 Abaka Levi benza njengokutyo ku-
ka Mosi; kwa bulawa ngalolosuku aba-
ntu ku nga ti aba izinkulungwane ezi-
ntatu.
29 uMosi wa ti, zingcweliseni namhla
kuJehova, ukuti, ilowo a zahlukanisele
ngendodana yake, na ngomfo wabo,
ukuba namkeliswe isibusiso namhla.
30 Kwa ti ngangomso uMosi wa ti ku-
bantu, Nonile isono esikulu; se ngi za
kwenyuka, ngi ye kuJehova; mhlau-
mbe ngi ya kuhlaulela isono senu.
31 uMosi wa buyela kuJehova, wa ti,
Au, lababantu bonile isono esikulu, ba
zenzele otixo ngegolide.
32 Kepa kaloku, uma u tetelela ukona
kwabo; kodwa uma u nga ba teteleli, a
ku ngi kipe encwadini yako, o i lobi-
leyo.
33 uJehova wa ti kuMosi, Owonileyo
kimi, ngi ya kumkipa encwadini yami.
34 A ku suke, u hambe nabantu bami,
u ye ku leyondawo enga kuluma ngayo
kuwe; bheka, ingelosi yami i ya kuha-
mba pambi kwako; kepa msukwana
ngi hambela ngi ya kuhambela kubo
ngesono sabo.
35 uJehova wa tyaya abantu, ngokuba
benza inkonyana, a i yenzayo uAroni.

## ISAHLUKO 33.

UJEHOVA wa ti kuMosi, Hamba, we-
nyuke, wena nabantu o ba kipile
ezweni la sEgipite, u ye ezweni enga fu-
nga ngalo kuAbrahama, na kuIsaka, na
kuJakobe, nga ti, Ngi ya kulinika inza-
lo yako.
2 Ngi ya kutuma ingelosi pambi kwa-
ko, ngi xotye amaKenani, namaAmori,
namaHiti, namaPerizi, namaHivi, na-
maJebusi;
3 U ye ezweni eli vama ubisi nezinyo-
si; ngokuba a ngi yi kwenyuka nani,
ngokuba ni ngabantu a bantamo i luku-
ni, funa ngi ni qede endhleleni.
4 Abantu, se be zwile lelozwi, ba kala,
a kwa bi ko muntu o hlobayo.
5 uJehova wa ti kuMosi, Yityo kwa-
baka Israeli, u ti, Ni ngabantu abanta-
mo i lukuni; uma ngi ngenyukela kini

ngokupazima kweso, ngi nga ni qeda; ngako manje kumulani izivunulo zenu, ukuze ngazi ukuba ngi ya kwenzani kini.

6 Abaka Israeli ba zambula izivunulo zabo nga sentabeni ya seHorebe.

7 uMosi wa tabata itabanekele, wa li misa ngapandhle kwekamu, li kude nalo ikamu, wa li qamba iTabanekele lokuhlangana. Kwa ti bonke aba m funayo uJehova ba puma ba ya kulo itabanekele ela li ngapandhle kwekamu.

8 Kwa ti, uMosi e sa puma ukuya etabanekeleni, abantu bonke be suka bema, kwa ba ilowo emnyango wetente lake, ba m bheka uMosi wa za wa ngena etabanekeleni.

9 Kwa ti, uMosi e se ngenile etabanekéleni, kwehla insika yefu, yema ngasemnyango wetabanekele, uJehova wa kuluma noMosi.

10 Abantu bonke ba bona insika yefu i mi nga semyango wetabanekele; abantu bonke ba kuleka kwa ba ilowo nga semnyango wetente lake.

11 uJehova wa kuluma kuMosi, be bhekana, njengomuntu e kuluma esihlotyeni sake; wa buyela ekamu; kepa inceku yake, uJoshua, indodana ka Nuni, insizwa, ka sukanga etabanekeleni.

12 uMosi wa ti kuJehova, Bheka, wena u ti kimi, Kupuka na lababantu, kodwa a u ngazisanga yena o ya kumtuma nami. Kepa u tyilo u ti, Ngi ya kwazi wena ngegama, u fumene umusa emehlweni ami.

13 Ngakoke uma ngi fumene umusa emehlweni ako impela, a ku ngi tyele manje indhlela yako, ngi kwazi, ukuba ngi fumane umusa emehlweni ako; ngi bone ukuti, lesisizwe si ngabantu bako.

14 Wa ti, Ngi ya kuhamba nawe, mina uqobo, ngi ku pumuze.

15 Wa ti kuye, Uma u nga hambi nati, wena uqobo, u nga si mukisi lapa.

16 Ku ya kwaziwa ngani po ukuti, mina nabantu bako si fumene umusa emehlweni ako na? a si yi kwazi ini ngokuhamba kwako nati? na ngokuba mina nabantu bako si ya kwahlukaniswa nabo bonke abantu aba sebusweni bomhlaba wonke.

17 uJehova wa ti kuMosi, Ngi ya kukwenza na loku o ku tyiloyo; ngokuba u fumene umusa emehlweni ami, ngi ya kwazi ngegama.

18 Wa ti, A ku ngi bonise ubukosi bako.

19 Wa ti, Ngi ya kudhlulisa pambi kwako ubuhle bonke bami, ngi memezele igama lika Jehova pambi kwako; ngi ya kumhaukela yena engi yi kumhaukela, ngi be nomusa kuyena engi ya kuba nomusa kuye.

20 Wa ti, U nge bone ubuso bami, ngokuba a ku ko muntu o nga ngi bona, a buye a pile..

21 uJehova wa ti, Bheka, i kona indawo kimi; u ya kuma edwaleni.

22 Ku ya kuti, bu sa dhlula ubukosi bami, ngi ya kukufaka emfanteni wedwala, ngi ku mboze ngesandhla sami, ngi ze ngi dhlule.

23 Ngi ya kubuya, ngi suse isandhla sami, u bone umhlana wami, kepa ubuso bami bu nge bonwe.

## ISAHLUKO 34.

UJEHOVA wa ti kuMosi, Zibazele izibhebhe ezibili zamatye njengezokuqala; ngi ya kuloba ezibhebheni amazwi a e kona ezibhebheni zokuqala owa zapulayo.

2 A u be se u lungile kusasa, u kupuke kusasa, u ye entabeni ya seSinai, u me kona kimi entabeni pezulu.

3 Ku nga kupuki muntu nawe, a ku nga bonwa muntu entabeni yonke; a ku nga dhli nezimvu nezinkomo ku leyontaba.

4 Wa baza izibhebhe ezibili zamatye njengezokuqala; uMosi wesuka kusasa, wenyukela entabeni ya seSinai, njengokutyo kuka Jehova kuye, wa pata izibhebhe ezibili zamatye.

5 uJehova wehla ngefu, we ma kona naye, wa memezela igama lika Jehova.

6 uJehova wa dhlula pambi kwake, wa memeza, wa ti, uJehova, uJehova, uTixo o haukelayo, o nomusa, o bhekezelayo, o vama ubunene neqiniso,

7 O gcina aba izinkulungwane ngobunene, o tetelela ububi, nokweduka, nokona, kodwa a ka yi kutetelela nempela aba lahlwa icala, e hambela kubantwana ngobubi ba oyise, na kubantwana babantwana, kwabesizukulwane sesitatu, nesesine.

8 uMosi wa tyetya wa kotamela pansi, wa kuleka.

9 Wa ti, Nkosi, uma se ngi fumene umusa emehlweni ako iNkosi ma i hambe nati; ngokuba be ngabantu abantamo i lukuni; u si tetelele ububi betu nokona kwetu, u si tole si be abantu bako.

10 Wa ti, Bheka, ngi yenza isivume-

lwano; ngi ya kwenza izimangaliso pambi kwabantu bonke bako, ezi nga bonanga zenziwa emhlabeni wonke, na kwa sinye isizwe; abantu bonke, aba kona pakati kwabo, ba ya kubona umsebenzi ka Jehova; ngokuba ku yesabeka loko engi ya kukwenza kuwe.
11 Gcina loku engi ku yala ngako namhla; bheka, ngi ya xotya pambi kwako amaAmori, namaKenani, namaHiti, namaPerizi, namaHivi, namaJebusi.
12 Zigcine, u ngenzi isivumelwano nabantu ba sezweni o ya kulo, funa ku be isitiyo kuwe;
13 A no bidliza amalati abo, napule izitombe zabo, ni gaule oAshera babo;
14 Ngokuba u nga konzi omunye utixo; ngokuba uJehova—igama lake li nguMona—u nguTixo o nomona;
15 Funa wenze isivumelwano nabantu ba sezweni; ba ye ba pinge notixo babo, ba hlabele otixo babo, u menywe, u dhle umhlatyelo wake.
16 U tabatele amadodana ako amadodakazi abo, amadodakazi abo a ye a pinge notixo babo, enze ukuba amadodana ako a ye a pinge notixo babo.
17 U nga zenzeli otixo abapekiweyo.
18 Gcina umhlangano wesinkwa esi nga vutyelwe. U dhle isinkwa esi nga vutyelwe izinsuku ezi isikombisa, njengokutyo kwami kuwe, ngesikati esimisiweyo senyanga uAbibi; ngokuba ngenyanga uAbibi wa puma Egipite.
19 Konke oku ngamazibulo ku ngokwami, izinkomo zonke zako ezamaduna, amazibulo ezinkomo nawezimvu.
20 Kepa izibulo lembongolo wo lenana ngeundhlu; uma u nga lenani, wo lapula intamo u wenane amazibulo onke kuwo amadodana ako. A ku nga bi ko o bonakala pambi kwami e nga pete luto.
21 Wo sebenza izinsuku ezi isitupa, kepa ngosuku lwesikombisa wo pumula; u pumule ngesikati sokulima nesokuvuna.
22 U gcine umhlangano wamasonto, wolibo lokolweni ovuniweyo, nomhlangano wokubuta ekupeleni, komnyaka.
23 Katatu ngomnyaka abantwana bonke benu besilisa a ba bonakale pambi kweNkosi uJehova, uTixo ka Israeli.
24 Ngokuba ngi ya kukipa izizwe pambi kwako, ngandise izwe lako; izwe lako li nga fiswa muntu, lapo wenyuka ukuya kubonakala pambi kuka Jehova, uTixo wako, katatu ngomyaka.
25 U nga nikeli igazi lomhlatyelo wami kanye nesinkwa esi vutyelweyo; ku nga sali ku ze ku se umhlatyelo womhlangano wepasika.
26 Okokuqala kolibo lwezwe lako wo ku leta endhlini ka Jehova, uTixo wako. U nga peki izinyane lembuzi obisini ľuka nina.
27 uJehova wa ti kuMosi, Loba lawamazwi, ngokuba ngalawamazwi ngenzile isivumelwano nawe nabakwaIsraeli.
28 Wa e kona noJehova izinsuku ezimashumi amane nobusuku obu mashumi amane; ka dhlanga ukudhla, ka puzanga amanzi; wa loba esibhebheni amazwi esivumelwano, imiyalo e ishumi.
29 Kwa ti uMosi e sehla entabeni ya seSinai, izibhebhe zombili zomteto zi sesandhleni sika Mosi, e sehla entabeni, uMosi wa e ngazi ukuti, ubuso bake ba bu kazimula e sa kuluma naye.
30 uAroni nabo bonke abaka Israeli ba bona uMosi, bheka, ubuso bake ba kazimula, besaba ukusondela kuye.
31 uMosi wa ba biza; uAroni nezikulu zonke zesizwe za buyela kuye; uMosi wa kuluma kubo.
32 Ngasemva kwa buya kwa sondela abaka Israeli bonke, wa ba yalela konke uJehova a be kutyilo kuye entabeni ya seSinai.
33 uMosi wa qeda ukukuluma nabo; wa mboza ubuso bake ngeveli.
34 Kepa uMosi, e sa ngena pambi kuka Jehova ukukuluma naye, wa susa iveli, wa za wa puma. Wa puma wa ba tyela abaka Israeli loko a ku yalelweyo.
35 Abaka Israeli ba bona ubuso buka Mosi, ukuti, ubuso buka Mosi ba kazimula; uMosi wa mboza ubuso bake ngeveli wa za wa ngena ukukuluma naye.

## ISAHLUKO 35.

UMOSI wa buta isizwe sonke sakwaIsraeli, wa ti kubo, Ilawa amazwi, a wa tyoyo uJehova ukuba ni wa gcine.
2 Ko setyenzwa izinsuku ezi isitupa, kepa olwesikombisa a lu be usuku olungcwele kini, isabata lokupumula ku Jehova; lowo o sebenza umsebenzi ngalo a ka fe.
3 Ni nga basi umlilo ezindhlini zenu ngosuku lwesabata.
4 uMosi wa tyo kuso sonke isizwe sa kwaIsraeli, wa ti, Ileli izwi a li tyoyo uJehova, wa ti.
5 Tabatani kini umnikelo ka Jehova;

o nenhliziyo e tandayo a u lete umnikelo
ka Jehova; igolide, nesiliva, netusi,
6 Nokuluhlaza, nokububende, noku-
bomvu, nokampokwe omuhle noboya
bezimbuzi,
7 Nezikumba ezibomvu zezinqama,
nezikumba zamatahashi, nomuti wo-
mshita,
8 Namafuta ekandelabra, namaka
amafuta okugcoba, nawempepo eqoli-
weyo,
9 Namatye amashohamu, namatye
okwalukwa, awefodi, nawehoshene.
10 Bonke abahlakanipileyo a beze,
ba kwenze konke a ku tyiloyo uJe-
hova;
11 Itabanekele, netente lalo, nesifulelo
salo, namakelaspi alo, namapulankwe
alo, nezinti zalo, nezinsika zalo, nezise-
kelo zalo,
12 Nekesi, nezinti zalo, nesisibekelo,
neveli lokuhonqa,
13 Netebula nezinti zalo, nezitya zo-
nke zalo, nesinkwa sokubhekwa,
14 Nekandelabra, nezitya zalo, nama-
kandela alo, namafuta ekandelabra.
15 Nelati lempepo, nezinti zalo, na-
mafuta okugcoba, nempepo eqoliweyo,
neveli lokuhonqa emnyango, emnyango
wetabanekele,
16 Ilati lomnikelo wokutyiswa, neke-
rate lalo letusi, nezinti zonke zalo, nezi-
tya zalo, nelave nesinqe salo,
17 Nezilenge zesihonqa, nezinsika za-
so, nezisekelo zazo, neveli lokuhonqa
emnyango wesihonqa,
18 Nezikonkwane zetabanekele, nezi-
konkwane zesihonqa, nezintambo zazo,
19 Nezivato zokukonza, ukukonza
endaweni engcwele, izivato ezingcwele
zika Aroni, umpristi, nezivato zamado-
dana ake, a be abapristi.
20 Kwa puma ebusweni buka Mosi isi-
zwe sonke sakwa Israeli.
21 Besuka beza bonke abavuswa izi-
nhliziyo zabo, nabo bonke aba qutywa
umoya, ba leta umnikelo ka Jehova,
owomsebenzi wetabanekele lokuhlanga-
na, nowokukonza konke, nowezivato
ezingcwele.
22 Kwa fika abesilisa kanye nabesifa-
zana, bonke aba qutywa izinhliziyo za-
bo, ba leta amasongo, neziviliba, nezi-
ndandato, neziinga, izinto zonke zego-
lide; nabo bonke aba nikela umnikelo
wegolide ku Jehova.
23 Nabo bonke okwa ku funyanwa
kubo okuluhlaza, nokububende, noku-
bomvu, nosheshe, noboya bezimbuzi, ne-
zikumba ezibomvu zezinqama, neziku-
mba zamatahashi, ba ku leta.
24 Bonke aba nikela umnikelo wesili-
va, nowetusi ba leta umnikelo ka Jeho-
va, nabo bonke okwa ku funyanwa kubo
umuti womshita womsebenzi wenkonzo,
ba u leta.
25 Nabesifazana bonke abanhliziyo i
hlakanipile ba pota ngezandhla zabo, ba
leta okupotiweyo, okuluhlaza, nokubu-
bende, nokubomvu, nosheshe.
26 Nabesifazana bonke abanhliziyo i
ba vusela ukuhlakanipa, ba pota uboya
bezimbuzi.
27 Nezikulu za leta amatye amashoha-
mu, namatye okwalukwa, aweefodi, na-
wekoshene;
28 Namaka, namafuta; awekandela-
bra, nawamafuta okugcoba, nawempepo
eqoliweyo.
29 Abaka Israeli ba leta umnikelo
ku Jehova ngesihle; bonke abesilisa
nabesifazana aba nhliziyo i ba vusile
ukuba ba letele imisebenzi yonke, a be
i yalile uJehova ngaye uMosi, ukuba
yenziwe.
30 uMosi wa ti kwabaka Israeli, Bhe-
kani, uJehova u bizile ngegama uBeza-
lele, indodana ka Uri, indodana ka Huri,
wesizwe sika Juda;
31 U m gcwalisile ngomoya ka Tixo,
ngokuhlakanipa na ngokuqonda, na
ngokwazi, na ngemisebenzi yonke,
32 Ukuba a qambe imisebenzi emihle,
a sebenze ngegolide, na ngesiliva, na
ngetusi,
33 Na ngokuqopa amatye okwalukwa,
na ngokubaza imiti, ukuba a sebenze
imisebenzi yonke yokulumba.
34 U bekile enhliziyweni yake, ukuba
a fundise, yena noAholiabi, indodana ka
Ahisamaka, wesizwe sika Dani.
35 Laba u ba gcwalisile ngokuhlaka-
nipa kwenhliziyo, ukuba ba sebenze imi-
sebenzi yonke, eyomqopi, neyenyanga
yokwaluka, neyomfeketisi ngokuluhla-
za, na ngokububende, na ngokubomvu,
na ngosheshe, neyomaluki, eyabo abase-
benza umsebenzi naba qamba imisebe-
nzi yokulumba.

## ISAHLUKO 36.

UBEZALELE noAholiabi ka ba sebe-
nze, nabo bonke abanhliziyo i hla-
kanipile, uJehova a ba nikile ukuhlaka-
nipa nokuqonda, ukuba ba kwazi ukwe-
nza imisebenzi yonke yenkonzo yendawo

engcwele, njengako konke a ku tyiloyo uJehova.
2 uMosi wa biza uBezalele noAlihabi, nabo bonke abanhliziyo i hlakanipile, uJehova a be ku bekile ukuhlakanipa ezinhliziywenì zabo; bonke aba qutywa izinhliziyo zabo ukuza emsebenzini, ukuba ba wenze.
3 Ba tabata kuMosi umnikelo wonke, abaka Israeli aba be u letele umsebenzi wenkonzo yendawo engcwele, ukuba wenziwe. Ba buya ba leta kuye iminikelo ngesihle kusasa imihla ngemihla.
4 Kweza abahlakanipileyo bonke, aba be sebenza umsebenzi wonke wendawo engcwele, be puma bonke emisebenzini yabo aba i sebenzayo,
5 Ba tyo kuMosi, ba ti, Abantu ba sa leta okuningi kakulu ku nokwanela inkonzo yomsebenzi, a u yalayo uJehova, ukuba wenziwe.
6 uMosi wa yala ukuba ku menyezelwe ekamu, ku tiwe, A ku nga setyenzwa owesilisa nowesifazana omunye umsebenzi womnikelo wendawo engcwele. Kona abantu ba peza ukuleta.
7 Aka se ku setyenziwe kwa kwanele ukuba kwenziwe umsebenzi wonke, kwa buya kwa sala.
8 Bonke abanhliziyo i hlakanipile aba sebenza umsebenzi, benza itabanekele ngezilenge ezi ishumi; ba zenza ngosheshe, na ngokuluhlaza, na ngokububende, na ngokubomvu, zi namakerubi, umsebenzi wenyanga yokwaluka.
9 Ubude besilenge ba bu amakubiti amashumi amabili na shiyagalombili, nobubanzi besilenge ba bu amakubiti amane; izilenge zonke za lingana.
10 Wa hlanganisa izilenge ezi isihlanu, wa hlanganisa nezinye izilenge ezi isihlanu.
11 Wenza izihibe ngokuluhlaza ecaleni lesilenge esinye, empetweni nga sekuhlanganeni, wenza njalo ecaleni lesilenge sokugcina, ekuhlanganeni kwesibili.
12 Wenza izihibe ezi mashumi amahlanu kwesinye isilenge; wenza izihibe ezi mashumi amahlanu ecaleni lesilenge esi sekuhlanganeni kwesibili; izihibe za bhekana.
13 Wenza amakelaspi egolide, wa hlanganisa izilenge ngamakelaspi, kwa ba itabanekele linye.
14 Wenza izilenge ngoboya bezimbuzi, zi be itente lokwembesa itabanekele; wa zenza izilenge ezi ishumi nanye.
15 Ubude besilenge ba bu ngamakubiti amashumi amatatu; ububanzi besilenge ba bu ngamakubiti amane; izilenge ezi ishumi nanye za lingana.
16 Wa hlanganisa izilenge ezi isihlanu zodwa, nezilenge ezi isitupa zodwa.
17 Wenza izihibe ezi mashumi amahlanu ecaleni lesilenge sokugcina ekuhlanganeni; wenza nezihibe ezi mashumi amahlanu ecaleni lesilenge sokuhlangana kwesibili.
18 Wenza amakelaspi amashumi amahlanu etusi, ukuba itente li hlanganiswe li be linye.
19 Wenza isifulelo setente ngezikumba ezibomvu zezinqama, nesifulelo pezulu ngezikumba zamatahashi.
20 Wenza amapulankwe amiyo etabanekele ngomuti womshita.
21 Ubude bamapulankwe ba bu amakubiti a ishumi, ububanzi bamapulankwe ba bu ikubiti nenxenye.
22 Ilelopulankwe la li namasumpa amabili a lungeleneyo; wenza njalo kuwo onke ampulankwe etabanekele.
23 Wenza amapulankwe etabanekele; amapulankwe amashumi amabili ohlangotini olu nga seningizimu, olu bheka nga seningizinu.
24 Wenza izisekelo ezimashumi amane zesiliva pansi kwamapulankwe amashumi amabili, izisekelo ezibili pansi kwepulankwe, ezamasumpa amabili alo, nezisekelo ezibili pansi kwepulankwe, ezamasumpa amabili alo.
25 Na kolunye uhlangoti lwetabanekele olu nga senyakato wenza amapulankwe amashumi amabili,
26 Nezisekelo zawo zesiliva, izisekelo ezibili pansi kwepulankwe, nezisekelo ezibili pansi kwepulankwe.
27 Na sohlangotini lwetabanekele olu ngasemva, ngasentyonalanga wenza amapulankwe a isitupa.
28 Wenza amapulankwe amabili ezingosi zetabanekele ezi nga semva.
29 A hlanganiswa pansi, kwa pelela kwa za kwa fika pezulu, esongweni lokuqala; wenza njalo kuwo amabili, ezingosini zombili.
30 Kwa ku amapulankwe a shiyagalombili, nezisekelo zesiliva, izisekelo ezi ishumi nesitupa, izisekelo ezibili pansi kwepulankwe.
31 Wenza izinti ngomuti womshita, za ba isihlanu zamapulankwe zolunye uhlangoti lwetabanekele;
32 Nezinti ezi isihlanu zamapulankwe

kolunye uhlangoti lwetabanekele; nezinti ezi isihlanu zamapulankwe a sohlangotini olu nga semva ngasentyonalanga.

33 Wenza uti olu pakati lwa dhlula pakati kwamapulankwe lwa finyelela inxa zombili.

34 Wa nameka amapulankwe ngegolide, wenza amasongo awo ngegolide, a be izindawo zezinti; wa nameka izinti ngegolide.

35 Wenza iveli ngokuluhlaza, na ngokububende, na ngokubomvu, na ngosheshe olupotiweyo; wa lenza li be namakerubi, umsebenzi wenyanga yokwaluka.

36 Wa lenzela izinsika ezine ngomuti womshita; wa zi nameka ngegolide; izingwegwe zazo za zi igolide; wa zi pekela izisekelo ezine zesiliva.

37 Wenza iveli lokuhonqa emnyango wetabanekele ngokuluhlaza na ngokububende, na ngokubomvu, na ngosheshe olupotiweyo, umsebenzi womfeketisi.

38 Nezinsika zalo ezi isihlanu, nezingwegwe zazo; wa nameka izinhloko zazo, nemityayo yazo, ngegolide; izisekelo yazo ezi isihlanu za zi itusi.

## ISAHLUKO 37.

UBEZALELE wenza ikese ngomuti womshita; ubude balo ba bu amakubiti amabili nenxenye, nobubanzi balo ba bu ikubiti nenxenye, nokupakama kwalo ikubiti nenxenye.

2 Wa li nameka ngegolide elihle ngapakati na ngapandhle, wa lenzela udini lwegolide inxa zonke.

3 Wa li pekela amasongo amane egolide, a sezinyaweni zone zalo, amasongo amabili kolunye uhlangoti, namasongo amabili kolunye uhlangoti.

4 Wenza izinti ngomuti womshita, wa zi nameka ngegolide.

5 Wa faka izinti emasongweni a sezinhlangotini zekesi, ukuba ikese li twalwe ngazo.

6 Wenza isisibekelo ngegolide elihle; ubude baso ba bu amakubiti amabili nenxenye, nobubanzi baso ba bu ikubiti nenxenye.

7 Wenza amakerubi amabili ngegolide, wa wenza ngomsebenzi olunjiweyo, ekugcineni kwesisibekelo inxa zombili;

8 Elinye ikerubi ekugcineni ngalapa, nelinye ikerubi ekugcineni ngalapa; wenza amakerubi a ba kunye nesisibekelo, ekugcineni kwaso, inxa zombili.

9 Amakerubi elulela amapiko awo ngapezulu, a mboza isisibekelo ngamapiko awo, a bhekana ngobuso; ubuso bamakerubi ba bheka isisibekelo.

10 Wenza itebula ngomuti womshita, ubude balo ba bu amakubiti amabili, nobubanzi balo ba bu ikubiti, nokupakama kwalo ikubiti nenxenye.

11 Wa li nameka ngegolide; wa lenzela udini lwegolide inxa zonke.

12 Wa lenzela usiko, olwa lingana nesandhla ngobubanzi balo, inxa zonke; wa lwenzela usiko udini ngegolide inxa zonke.

13 Wa li pekela amasongo amane egolide, wa beka amasongo ezinqutyini zone zalo, ezi sezinyaweni zone zalo.

14 Amasongo a e nga sodinini, ezindawo zezinti zokutwala itebula.

15 Wenza izinti ngomuti womshita, wa zi nameka ngegolide, ukuba itebula li twalwe ngazo.

16 Nezitya eza zi kona etebuleni, amapulete alo, namakapu alo, namabolwe, namafelasko alo okutela, wa zenza ngegolide elihle.

17 Wenza ikandelabra ngegolide elihle; wa lenza ikandelabra, ngomsebenzi olunjiweyo nesinqe salo, noti lwalo; amagebia alo, namakaftori alo, nezimbali zalo, konke kwa ku kunye nalo.

18 Nezimbaxa ezi isitupa ezipuma ezinhlangotini zalo; izimbaxa ezintatu zekandelabra kolunye uhlangoti lwalo, nezimbaxa ezintatu zekandelabra kolunye uhlangoti lwalo;

19 Amagebia amatatu a faniswa nezimbali zamaalmondi kwenye imbaxa, ikaftori, nembali; namagebia amatatu a faniswa nezimbali zamaalmondi kwenye imbaxa, ikaftori, nembali; kwa ku njalo kuzo zositupa izimbaxa ezi puma kulo ikandelabra.

20 Kwa ku kona kulo ikandelabra amagebia amane a faniswa nezimbali zamaalmondi, amakaftori alo, nezimbalo zalo;

21 Ikaftori pansi kwezimbaxa ezimbili zi kunye nalo; nekaftori pansi kwezimbaxa ezimbili zi kunye nalo; nekaftori pansi kwezimbaxa ezimbili zi kunye nalo, kuzo izimbaxa zositupa ezi puma kulo.

22 Amakaftori alo, nezimbaxa zalo, kwa ku kunye nalo; kwa ku kunye konke okwalo, okomsebenzi olunjiweyo wegolide elihle.

23 Wenza amakandela a isikombisa

alo, nezizenzi zalo, nezitya zalo zezinsi-
zi, ngegolide elihle.
24 Wa lenza ngetalenta legolide elihle,
nezinto zonke zalo.
25 Wenza nelati lempepo ngomuti wo-
mshita; ubude balo ba bu ikubiti, nobu-
banzi balo ba bu ikubiti; la li nezinhla-
ngoti ezine ezilingenayo; ukupakama
kwalo kwa ku amakubiti amabili; izi-
mpondo zalo za zi kunye nalo.
26 Wa li nameka ngegolide elihle,
ngapezulu na sezinhlangotini zalo inxa
zonke, nezimpondo zalo; wa lenzela
udini lwegolide inxa zonke.
27 Wa lenzela amasongo amabili ego-
lide pansi kodini lwalo, ezinhlangotini
zombili zalo, inxa zombili, a be izinda-
wo zezinti zokulitwala.
28 Wa zenza izinti ngomuti womshita,
wa zi nameka ngegolide.
29 Wenza namafuta a ngcwele okugco-
ba, nempepo enhle ngamaka, umsebe-
nzi womqoli.

## ISAHLUKO 38.

WENZA nelati lomnikelo wokutyi-
swa ngomuti womshita; ubude ba-
bo ba bu amakubiti amahlanu, nobuba-
nzi balo ba bu amakubiti amahlanu; la
li nezinhlangoti ezine ezilinganayo;
ukupakama kwalo kwa ku amakubiti
amatatu.
2 Wenza nezimpondo zalo ezinqutyini
zone zalo; izimpondo zalo za zi kunye
nalo; wa li nameka ngetusi.
3 Wenza nezitya zonke zelati, ama-
bodwe alo, namafosholo alo, namabe-
sini alo, nezimfoloko zalo, namapeni alo
omlilo; wa zenza zonke izitya zalo nge-
tusi.
4 Wa lenzela ilati ikerate ngetusi ela-
lukiweyo; ngapansi, pansi koqimba
lwalo, la fika pakati kwalo.
5 We peka amasongo amane a sezinqu-
tyini zone zekerate letusi, a be izindawo
zezinti.
6 Wa zenza izinti ngomuti womshita,
wa zi nameka ngetusi.
7 Wa faka izinti emasongweni, ezi-
nhlangotini zelati, ukuba li twalwe nga-
zo; wa lenza la ba umholo ngamapula-
nkwe.
8 Wenza nelave ngetusi, nesinqe salo
ngetusi, lezibuko zabesifazana abakonza-
yo, aba konza emnyango wetabanekele
lokuhlangana.
9 Wenza nesihonqa; ngaseningizimu,
ohlangotini olu nga seningizimu izilenge
zesihonqa za zi usheshe olupotiweyo,
amakubiti a ikulu.
10 Izinsika zazo za zi amashumi ama-
bili, nezisekelo zetusi za zi mashumi
amabili; izingwegwe zezinsika, nemitya-
yo yazo kwa ku isiliva;
11 Na sohlangotini olu nga senyakato,
amakubiti a ikulu; izinsika zazo za zi
mashumi amabili, nezisekelo zazo zetusi
za zi mashumi amabili; izingwegwe ze-
zinsika, nemityayo yazo kwa ku isiliva.
12 Na sohlangotini olu nga sentyona-
langa izilenge za zi amakubiti amashumi
amahlanu; izinsika zazo za zi ishumi;
nezisekelo zaso za zi ishumi; izingwe-
gwe zezinsika nemityayo yazo kwa ku
isiliva;
13 Na nga sempumalanga, ohlango-
tini olu nga sempumalanga amakubiti
amashumi amahlanu.
14 Izilenge kwelinye icala lesango za
zi amakubiti a ishumi nesihlanu; izinsi-
ka zazo za zintatu, nezisekelo zazo za zi-
ntatu.
15 Na kwelinye icala lesango lesiho-
nqa, ngalapa na ngalapa, izilenge za zi
amakubiti a ishumi nesihlanu; izinsika
zazo za zintatu, nezisekelo zazo za zinta-
tu.
16 Izilenge zonke zesihonqa inxa zo-
nke za zi usheshe olupotiweyo.
17 Izisekelo zezinsika za zi itusi; izi-
ngwegwe zezinsika, nemityayo yazo kwa
ku isiliva; izihloko zazo za namekwa
ngesiliva; izinsika zonke zesihonqa za
hlanganiswa ngemityayo yesiliva.
18 Iveli la sesangweni sesihonqa la li
feketisiwe, elokuluhlaza nokububende,
nokubomvu, nosheshe olupotiweyo;
ubude balo ba bu amakubiti amashumi
amabili, ukupakama kwalo ngobubanzi
kwa ku amakubiti amahlanu, kwa li-
ngana nezilenge zesihonqa.
19 Izinsika zawo za zine, nezisekelo
zawo za zine zetusi; izingwegwe zawo
za zi isiliva; nokunamekwa kwezihloko
zazo, nemityayo yazo kwa ku isiliva.
20 Izikonkwane zonke zetabanekele
nezesihonqa inxa zonke za zi itusi.
21 Naku okubaliweyo kwetabanekele,
kwetabanekele lomteto, oku baliweyo
njengokutyo kuka Mosi, ngenkonzo ya-
baLevi, ngesandhla sika Itamari, indo-
dana ka Aroni, umpristi.
22 uBezalele, indodana ka Uri, indo-
dana ka Huri, wesizwe sika Juda, wa
kwenza konke uJehova a ku tyoyo ku-
Mosi.

23 Kwa ku kanye naye uAholiabi, indodana ka Ahisamaka, wesizwe sika Dani, umqopi, nenyanga yokwaluka, nomfeketisi, ngokuluhlaza, na ngokububende; na ngokubomvu, na ngosheshe.

24 Igolide lonke okwa setyenzwa ngalo umsebenzi emsebenzini wonke wendawo engcwele, igolide lomnikelo, la li ngamatalenta amashumi amabili na shiyagalolunye, namashekeli amakulu a isikombisa namashumi amatatu, a ngangalo ishekeli lendawo engcwele.

25 Nesiliva lababaliweyo besizwe la li ngamatalenta a ikulu, namashekeli a inkulungwane namakulu a isikombisa namashumi a isikombisa nesihlanu, a ngangeshekeli lendawo engcwele;

26 Kwa ba ilowo wa nikela ibeka, eli inxenye yeshekeli, eli ngangeshekeli lendawo engcwele, kubo bonke abadhlulela kwababaliweyo, abaminyaka amashumi amabili na pezulu, kubantu aba izinkulungwane ezi makulu a isitupa nezinkulungwane ezintatu namakulu amahlanu namashumi amahlanu.

27 Ngamatalenta a ikulu esiliva kwa pekwa izisekelo zendawo engcwele, nezisekelo zeveli; izisekelo ezi ikulu ngamatalenta a ikulu, italenta kuso isisekelo.

28 Na ngawo amashekeli a inkulungwane namakulu a isikombisa namashumi a isikombisa nesihlanu wenza izingwegwe zezinsika, wa nameka izihloko zazo, wa zi hlanganisa ngemityayo.

29 Itusi lomnikelo la li ngamatalenta amashumi a isikombisa, namashekeli a izinkulungwane ezimbili namakulu amane.

30 Wenza ngalo izisekelo zomnyango wetabanekele lokuhlangana, nelati letusi, nekerate lalo letusi, nezitya zonke zelati,

31 Nezisekelo zesihonqa inxa zonke, nezisekelo zesango lesihonqa, nezinkonkwane zonke zetabanekele, nezinkonkwane zesihonqa inxa zonke.

## ISAHLUKO 39.

NA ngokuluhlaza, nokububende, nokubomvu, benza izivato zenkonzo, ukuba ku konzwe endaweni engcwele, benza nezivato zika Aroni; njengokutyo kuka Jehova kuMosi.

2 Wenza iefodi ngegolide, nokuluhlaza, kokububende, nokubomvu, nosheshe olupotiweyo.

3 Ba kanda amagaba egolide, ba ncwela izintambo, ukuba zalukwe nokuluhlaza nokububende, nokubomvu, nosheshe, umsebenzi wenyanga yokukwaluka.

4 Ba lenzela iziziba zamahlombe ezihlanganisiweyo, la hlanganiswa emacaleni omabili.

5 Ibande elifeketisiweyo lokulibopa, ela li kulo, la li kunye nalo, njengomsebenzi walo, igolide, okuluhlaza, nokububende, nokubomvu, nosheshe olupotiweyo; njengokutyo kuka Jehova kuMosi.

6 Ba sebenza amatye amashohamu a lukwe ezisekelweni zegolide, e qotyisiwe okwendandato, e namagama abantwana baka Israeli.

7 Wa wa beka ezizibeni zamahlombe zeefodi, a be amatye okukumbuza kwabaka Israeli, njengokutyo kuka Jehova kuMosi.

8 Wenza ikoshene ngomsebenzi wenyanga yokwaluka, njengomsebenzi weefodi; ngegolide, nokuluhlaza, nokububende, nokubomvu, nosheshe olupotiweyo.

9 La li nezinhlangoti ezine ezilinganayo; ba lenza ikoshene li pindwe kabili; ubude balo ba bu ucikicane, nobubanzi balo ba bu ucikicane, la pindwa kabili.

10 Ba faka kulo izinhla ezine zamatye; uhla lokuqala lwa lu iodemi, nepiteda, nebarekete;

11 Uhla lwesibili lwa lu inofeke, nesafeiro, neyahalomi;

12 Uhla lwesitatu lwa lu ilesheme, neshevu, neaklama;

13 Uhla lwesine lwa lu itarshishi, ishohamu, neyashefe; alukwa ezisekelweni zegolide ngokufakwa kwawo.

14 Amatye a e namagama abantwana baka Israeli, a ishumi nambili e namagama abo, njengokuqotywa kwendandato, ilelo li be negama kuzo izizwe ezi ishumi nambili.

15 Benza kulo ikoshene amaketanga a njengezintambo, umsebenzi wegolide elihle elalukiweyo.

16 Benza izisekelo ezibili zegolide, namasongo amabili egolide; ba faka amasongo omabili emacaleni ekoshene inxa zombili.

17 Ba faka amaketanga omabili alukiweyo emasongweni omabili emacaleni ekoshene.

18 Imilomo emibili yamaketanga oma-

bili alukiweyo ba i faka ezisekelweni zozibili, ba ku beka ezizibeni zamahlombe zeefodi, ngapambili.

19 Benza amasongo amabili ngegolide, ba wa faka emacaleni ekoshene inxa zombili, ecaleni lalo eli bheka iefodi ngapakati.

20 Benza namanye amasongo amabili ngegolide, ba wa faka ezizibeni zozibili zamahlombe zeefodi, pansi, ngapambili, eduze nokuhlangana kwalo, pezu kwebande elifeketisweyo leefodi.

21 Ba bopa ikoshene ngamasongo alo emasongweni eefodi ngentambo eluhlaza, ukuba li be pezu kwebande elifeketisweyo leefodi, ikoshene li nga suki kulo iefodi; njengokutyo kuka Jehova kuMosi.

22 Wenza imeili leefodi ngomsebenzi owalukiweyo, ngokuluhlaza kodwa.

23 Umlomo wemeili pakati kwalo wa u njengomlomo wetakera, umlomo walowa u nompeto inxa zonke ukuba ku nga dabuka.

24 Benza emipetweni yemeili amarimoni ngokuluhlaza, nokububende, nokubomvu okupotiweyo.

25 Benza izinsimbi zegolide elihle; ba beka izinsimbi pakati kwamarimoni, empetweni wemeili, inxa zonke pakati kwamarimoni,

26 Insimbi nerimoni, insimbi nerimoni, empetweni wemeili inxa zonke, ukuba ku konzwe ngalo.

27 Ba benzela oAroni namadodana ake amatuniki ngosheshe, ngomsebenzi owalukiweyo,

28 Nesigqoko ngosheshe, nezigqoko ezihle ngosheshe, namabulukwe elineni ngosheshe olupotiweyo,

29 Nebande ngosheshe olupotiweyo, nokuluhlaza, nokububende, nokubomvu, umsebenzi womfeketiso.

30 Benza umqele wesigqoko esingcwele ngegolide elihle, ba bala kuwo umbalo, njengokuqotywa kwendandato, wokuti, UBUNGCWELE KUJEHOVA.

31 Ba faka kuwo intambo yokuluhlaza, ukuba u fakwe pezulu esigqokweni; njengokutyo kuka Jehova kuMosi.

32 Njaloke kwa qedwa umsebenzi wonke wetabanekele letente lokuhlangana; abaka Israeli benza njengako konke, uJehova a ku tyoyo kuMosi, benza njalo.

33 Ba leta itabanekele kuMosi, itente, nempahla yonke yalo, amakelaspi alo, namapulankwe alo, nezinti zalo, nezinsika zalo, nezisekelo zalo,

34 Nesifulelo sezikumba ezibomvu zezinqama, nesifulelo sezikumba zamatahashi, neveli lokuhonqa,

35 Nekesi lomteto, nezinti zalo, nesisibekelo,

36 Netebula nezitya zonke zalo, nesinkwa sokubekwa,

37 Nekandelabra elihle, namakandela onke alo, amakandela okuhlelwa, nezinto zonke zalo, namafuta ekandelabra,

38 Nelati legolide, namafuta okugcoba, nempepo eqoliweyo, neveli lokuhonqa emnyango wetabanekele lokuhlangana,

39 Nelati letusi, nekerati lalo letusi, nezinti zalo, nezitya zonke zalo, nelave nesinqe salo,

40 Nezilenge zesihonqa, nezinsika zalo, nezisekelo zalo, neveli lokuhonqa esangweni lesihonqa, nezintambo zalo, nezikonkwane zalo, nempahla yonke yenkonzo yetabanekele, yetente lokuhlangana;

41 Nezivato zenkonzo zokukonza endaweni engcwele, nezivato zika Aroni umpristi, nezivato zamadodana ake, ukuba ba be abapristi.

42 Njengako konke uJehova a ku tyoyo kuMosi, abaka Israeli benza umsebenzi wonke.

43 uMosi wa bona umsebenzi wonke, bheka, ba be wenzile njengokutyo kuka Jehova, ba benzile njalo; uMosi wa ba busisa.

## ISAHLUKO 40.

UJEHOVA wa tyo kuMosi, wa ti,

2 Ngosuku lokuqala lwenyanga yokuqala wo misa itabanekele letente lokuhlangana;

3 U beke kona ikesi lomteto, u lembese ikesi ngeveli,

4 U ngenise itebula, u li hlele; u ngenise ikandelabra, u beke amakandela alo.

5 U beke ilati legolide lempepo pambi kwekesi lomteto, u lengise iveli lokuhonqa emyango wetabanekele.

6 U beke ilati lomnikelo wokutyiswa pambi komnyango wetabanekele letente lokuhlangana.

7 U beke ilave pakati kwetabanekele lokuhlangana nelati, u tele amanzi kulo.

8 U mise isihonqa, inxa zonke, u lengise iveli lokuhonqa esangweni lesihonqa.

9 U tabate amafuta okugcoba, u gcobe itabanekele, nako konke oku kulo, u li ngcwelise, nezinto zonke zalo, li be ngcwele.

10 U gcobe ilati lomnikelo wokutyiswa, nezinto zonke zalo, u li ngcwelise ilati, ilati a li be ngcwelegcwele.
11 U gcobe ilave nesinqe salo, u li ngcwelise.
12 U sondeze uAroni namadodana ake emnyango wetabanekele lokuhlangana, u ba geze ngamanzi.
13 U m ambatise uAroni izivato ezingcwele, u m gcobe, u m ngcwelise, ukuba a be umpristi wami.
14 U sondeze namadodana ake, u wambatise amatuniki;
15 U ba gcobise okuka yise, ba be abapristi bami; ukugcotywa ko ba ubupristi babo obupakade ezizukulwaneni zabo.
16 Wenza njalo uMosi; wenza njengako konke uJehova a ku tyoyo kuye.
17 Kwa ti ngenyanga yokuqala, ngomnyaka wesibili, ngosuku lokuqala lwenyanga, itabanekele la miswa.
18 uMosi wa misa itabanekele, wa beka izisekelo zalo, wa misa amapulankwe alo, wa faka izinti zalo, wa misa izinsika zalo.
19 Welula itente pezu kwetabanekele, wa beka isifulelo setente pezu kwalo, njengokutyo kuka Jehova kuMosi.
20 Wa tabata umteto, wa u faka ekesini, wa beka izinti ekesini, wa beka isisibekelo pezu kwekesi.
21 Wa ngenisa ikesi etabanekeleni, wa lengisa iveli lokuhonqa, wa honqa ikesi lomteto: njengokutyo kuka Jehova kuMosi.
22 Wa beka itebula etabanekeleni lokuhlangana, ohlangotini olu ngasenyakato, ngapandhle kweveli.
23 Wa hlela isinkwa kulo, pambi kuka Jehova; njengokutyo kuka Jehova kuMosi.
24 Wa beka ikandelabra etabanekeleni lokuhlangana; li bhekana netebula, ohlangotini lwetabanekele olu nga seningizimu.
25 Wa beka amakandela pambi kuka Jehova; njengokutyo kuka Jehova kuMosi.
26 Wa beka ilati legolide etabanekeleni lokuhlangana pambi kweveli.
27 Wa tyisa pezu kwalo impepo eqoliweyo; njengokutyo kuka Jehova kuMosi.
28 Wa lengisa iveli lokuhonqa emnyango wetabanekele.
29 Wa beka ilati lomnikelo wokutyiswa ngasemnyango wetabanekele letente lokuhlangana, wa nikela pezu kwalo umnikelo wokutyiswa, nomnikelo wempupu; njengokutyo kuka Jehova kuMosi.
30 Wa beka ilave pakati kwetabanekele nelati, wa tela kona amanzi okugeza.
31 uMosi noAroni namadodana ake ba geza izandhla zabo nezinyawo zabo kulo.
32 Nxa be ngena etabanekeleni lokuhlangana, nanxa be sondela elatini, ba geza; njengokutyo kuka Jehova kuMosi.
33 Wa misa isihonqa ngasetabanekeleni na selatini inxa zonke, wa lengisa iveli lokuhonqa esangweni lesihonqa Njalo uMosi wa qeda umsebenzi.
34 Kona ifu la mboza itabenakele lokuhlangana, ubukosi buka Jehova ba gcwalisa itabanekele.
35 uMosi wa e nge nakungena etabanekeleni lokuhlangana, ngokuba ifu la li hlezi pezu kwalo, nobukosi buka Jehova ba gcwalisa itabanekele.
36 Nxa kwenyuka ifu li suka etabanekeleni, abaka Israeli besuka ba ya ekuhambeni konke kwabo;
37 Kepa nxa ifu li ngenyuke, a ba sukanga, kwa za kwa fika usuku lokwenyuka kwalo.
38 Ngokuba ifu lika Jehova la li pezu kwetabanekele emini, nomlilo wa u kulo ebusuku, emehlweni ayo yonke indhlu ka Israeli, ekuhambeni konke kwabo.

INCWADI YESITATU KA MOSI E TIWA

# ULEVI.

---

## ISAHLUKO 1.

UJEHOVA e setabanekeleni lokuhla-
ngana wa biza uMosi, wa tyo kuye,
wa ti,
2 Yityo kwabaka Israeli, u ti kubo,
Nxa umuntu wa kini e leta kuJehova
umnikelo wa semhlambini, a no leta
umnikelo wenu u ngowa sezinkomeni,
noma owasezimvini.
3 Uma umnikelo wake u ngumhla-
tyelo wokutyiswa wa sezinkomeni ka
nikele iduna eli nge nacala, ka u nikele
ngasemnyango wetabanekele lokuhla-
ngana, ukuba amkelwe uJehova.
4 A beke isandhla sake enhlokweni
yomnikelo wokutyiswa; u ya kwamke-
lwa ngenxa yake, u m hlaulele.
5 A hlabe itole pambi kuka Jehova;
abapristi, amadodana ka Aroni, ba lete
igazi, ba fafaze ngalo ilati inxa zonke,
eli ngasemnyango wetabanekele lokuhla-
ngana.
6 A u hlinze umnikelo wokutyiswa,
a u hlahlele izito.
7 Amadodana ka Aroni, umpristi, a
beke umlilo elatini, a hlele izinkuni pezu
komlilo;
8 Abapristi, amadodana ka Aroni, ba
hlele izito, nenhloko namafuta, pezu
kwezinkuni ezi semlilweni o selatini;
9 A hlanze ngamanzi umbilini walo,
namanqina alo; umpristi a ku tyise
konke elatini, ku be umnikelo wokutyi-
swa, umhlatyelo womlilo, ipunga eli-
mnandi kuJehova.
10 Uma umnikelo wake u ngowasemi-
hlambini, wasezimvini noma owasezi-
mbuzini, ukuba u be umnikelo wokuty-
iswa, ka u lete u iduna eli nge nacala.
11 A u hlabe ngasohlangotini lwelati
olu ngasenyakato pambi kuka Jehova;
abapristi, amadodana ka Aroni, ba fafaze
ngegazi lalo ilati inxa zonke.
12 A u hlahlele izito, nenhloko yalo
namafuta alo; umpristi a ku hlele ezi-
nkunini ezi semlilweni o selatini;
13 A hlanze umbilini namanqina nga-
manzi; umpristi a ku lete konke, a ku
tyise elatini; ku umhlatyelo wokuty-
iswa, umnikelo womlilo, ipunga elimna-
ndi kuJehova.
14 Uma umhlatyelo wokutyiswa,
umnikelo wake ku Jehova, u ngowe-
zinyoni, ka lete owamahobe noma owa-
mavukutu amatya umnikelo wake.
15 Umpristi a u lete ngaselatini, a u
shumpule inhloko, a u tyise elatini; iga-
zi lawo a li kanyelwe ohlangotini lwelati
16 A suse indhlelo nomswani wayo,
a ku lahle ngaseceleni kwelati, ngase-
mpumalanga, endaweni yomlota:
17 A u dabule namapiko awo, kepa a
nga wahlukanisi; umpristi a u tyise
elatini, ezinkunini ezi semlilweni; ku
umhlatyelo wokutyiswa, umnikelo wo-
mlilo, ipunga elimnandi kuJehova.

## ISAHLUKO 2.

NXA umuntu e nikela kuJehova umni-
kelo wempupu, umnikelo wake a u
be impupu enhle; a tele amafuta kuyo, a
beke kuyo nelebona;
2 A u lete kuwo amadodana ka Aroni,
abapristi; umpristi a capune kuwo, ku
gcwale isandhla, kuyo impupu yawo,
namafuta awo, a tabate nelebona lonke
lawo; umpristi a tyise isikumbuzo sawo
elatini, ku be umnikelo womlilo, ipunga
elimnandi kuJehova;
3 Umnikelo wempupu oseleyo wo ba
oka Aroni namadodana ake; ku ngcwe-
lengcwele eminikelweni yomlilo ka Je-
hova.
4 Nxa u leta umnikelo o umnikelo we-
mpupu epekiweyo eziko, a u be izinkwa-
na ezi nga vutyelwe zempupu enhle zi
telwe amafuta, noma izinkwana, ezi izi-
ncwecwe, ezi nga vutyelwe, zi telwe
amafuta.
5 Uma umnikelo wako u umnikelo we-
mpupu epekiweyo epenini, a u be impu-
pu enhle e nga vutyelwe, i telwe amafuta.
6 U u hlepule izingcezu, u tele amafu-
ta kuwo; u umnikelo wempupu.
7 Uma umnikelo wako u umnikelo
wempupu epekiweyo ebodweni, a wenzi-
we ngempupu enhle namafuta.
8 U lete ku Jehova umnikelo wempu-
pu owenziwe ngaloku; nanxa u nikelwa
kumpristi, ka u lete elatini.
9 Umpristi ka tabate isikumbuzo kuwo
umnikelo wempupu, a si tyise elatini;

ku umnikelo womlilo, ipunga elimnandi ku Jehova.

10 Umnikelo oseleyo wo ba oka Aroni namadodana ake; ku ngcwelengcwele eminikelweni yomlilo ka Jehova.

11 A ku nga bi ko umnikelo wempupu, eni u letayo kuJehova, owenziwe ngemvubelo; ngokuba ni nga tyisi imvubelo, nezinyosi emnikelweni womlilo.

12 A no ku nikela ku Jehova, ku be umnikelo wolibo; kepa a ku nga tyiswa elatini, ku be ipunga elimnandi.

13 Iminikelo yonke yeminikelo yako yempupu a i telwe usaoti, u nga yeki ukutela usaoti wesivumelwano sika Tixo wako emnikelweni wako wempupu; u nikele usaoti kanye neminikelo yonke yako.

14 Uma u nikela kuJehova umnikelo wolibo, wo nikela umnikelo wolibo lwako, izikwebu ezitya zamabele zosiwe ngomlilo, amabele a kandiweyo.

15 U tele amafuta kuwo, u beke kuwo nelebona, ku umnikelo.

16 Umpristi a tyise isikumbuzo sawo, amanye amabele awo akandiweyo, namanye amafuta awo kanye nalo lonke ilebona lawo; ku umnikelo womlilo ku-Jehova.

## ISAHLUKO 3.

UMA umnikelo wake u umhlatyelo wokutula, uma e nikela inkomo, noma iduna, noma insikazi, ka u nikele pambi kuka Jehova, u nge nacala.

2 A beke isandhla sake enhlokweni yomnikelo wake, a u hlabe ngasemnyango wetabanekele lokuhlangana; amadodana ka Aroni, abapristi, a fafaze ngegazi ilati inxa zonke.

3 A tabate kuwo umhlatyelo wokutula, a nikele umnikelo womlilo kuJehova; amafuta ambesa umbilini, namafuta onke a kuwo umbilini,

4 Nezinso zombili, namafuta a kuzo, a sezinkalweni, namanoni a pezu kwesibindi, ngasezinsweni; a ku suse.

5 Amadodana ka Aroni a ku tyise elatini ngapezu komnikelo wokutyiswa, o sezinkunini ezi semlilweni; ku umnikelo womlilo, ipunga elimnandi kuJehova.

6 Uma umnikelo wake womhlatyelo wokutula kuJehova u imvu, noma iduna, noma insikakazi, ka u nikele u nge nacala.

7 Uma e nikela imvu i be umnikelo wake, ka i nikele pambi kuka Jehova.

8 A beke isandhla sake enhlokweni yomnikelo wake, a u hlabe pambi kwetabanekele lokuhlangana amadodana ka Aroni a fafaze ngegazi lawo ilati inxa zonke.

9 A tabate kuwo umhlatyelo wokutula, a nikele umnikelo womlilo kuJehova; amafuta awo, nomsila wonke, a u nqume esinqeni, namafuta ambesa umbilini, namafuta onke a kuwo umbilini.

10 Nezinso zombili, namafuta a kuzo, a sezinkalweni, namanoni a pezu kwesibindi, ngasezinsweni, a ku suse.

11 Umpristi a ku tyise elatini; ku ngukudhla komnikelo womlilo kuJehova.

12 Uma umnikelo wake u imbuzi, ka u nikele pambi kuka Jehova.

13 A beke isandhla sake enhlokweni yawo, a u hlabe pambi kwetabanekele lokuhlangana; amadodana ka Aroni a fafaze ngegazi lawo ilati inxa zonke.

14 A tabate kuwo, a nikele umnikelo wake, umnikelo womlilo kuJehova; amafuta ambesa umbilini, namafuta onke a kuwo umbelini,

15 Nezinso zombili, namafuta a kuzo, a sezinkalweni, namanoni a pezu kwesibindi, ngasezinsweni, a ku suse.

16 Umpristi a ku tyise elatini; ku ngukudhla komnikelo womlilo, ku be ipunga elihle; amafuta onke a ngaka Jehova.

17 Ko ba umteto opakade kuzo izizukulwane zenu ezindhlini zonke zenu wokuti, ni nga dhli amafuta.

## ISAHLUKO 4.

UJEHOVA wa tyo kuMosi, wa ti,

2 Yityo kwabaka Isareli, u ti, Nxa umuntu ngokungaqondi ona kuwo umyalo ka Jehova enze oku nga fanele ukwenziwa, a tole icala;

3 Uma umpristi ogcotyiweyo ona njengokona kwabantu, ka nikele kuJehova ngesono sake, a sonileyo, itole eli nge nacala, li be umnikelo wesono.

4 A lete itole emnyango wetabanekele lokuhlangana pambi kuka Jehova, a beke isandhla sake enhlokweni yetole, a hlabe itole pambi kuka Jehova.

5 Umpristi ogcotyiweyo a tabate igazi lalo, a li lete etabanekeleni lokuhlangana;

6 Umpristi a fake umunwe wake egazini, a fafaze ngalo kakombisa pambi kuka Jehova, pambi kweveli lendawo engcwele.

7 Umpristi a bece igazi ezimpondweni zelati lempepo eqoliweyo pambi kuka Jehova, eli setabanekeleni lokuhlangana,

a tele igazi lonke letole pansi ngasela-
tini lomnikelo wokutyiswa, eli semnya-
ngo wetabanekele lokuhlangana.
8 Amafuta onke etole lomnikelo wo-
kona a wa tabate kulo; amafuta ambe-
sa umbilini, namafuta onke a kuwo
umbilini,
9 Nezinso zombili, namafuta a kuzo,
a sezinkalweni, namanoni a pezu kwe-
sibindi ngasezinsweni, a ku suse,
10 Njengaloku kwa suswa etoleni lo-
mhlatyelo wokutula; umpristi a ku tyise
elatini lomnikelo wokutyiswa.
11 Isikumba setoli, nayo yonke inya-
ma yalo, kanye nenhloko yalo, nama-
nqina alo, nombilini walo, nobulongwe
balo,
12 Itole lonke a li kipele ngapandhle
kwekamu, endaweni enhle, lapa ku te-
lwa kona umlota, a li tyise ezinkunini
ngomlilo; a li tyiswe lapa ku telwa ko-
na umlota.
13 Uma isizwe sonke sa kwa Israeli
seduka ngokungaqondi, ku ngaziwa isi-
zwe, uma sona kuwo umyalo ka Je-
hova, senze oku nga fanele ukwenziwa,
si tole icala;
14 Nxa isono, esi sonileyo kuwo, se
saziwe, kona isizwe a si nikele itole, li
be umnikelo wesono, si li lete pambi
kwetabanekele lokuhlangana.
15 Amalunga esizwe a beke izandhla
zawo enhlokweni yetoli pambi kuka Je-
hova; itole li hlatywe pambi kuka Je-
hova.
16 Umpristi ogcotyiweyo a lete igazi
letole etabanekeleni lokuhlangana;
17 Umpristi a fake umunwe wake ega-
zini, a fafaze ngalo kakombisa pambi
kuka Jehova, pambi kweveli.
18 A bece igazi ezimpondweni zelati,
eli pambi kuka Jehova, eli setabanekele-
ni lokuhlangana, a tele igazi lonke pansi
ngaselatini lomnikelo wokutyiswa, eli
semnyango wetabanekele lokuhlangana.
19 Amafuta onke alo a wa tabate kulo,
a wa tyise elatini.
20 Kenze ngalelitole njengaloku we-
nza ngetole lomnikelo wesono; umpri-
sti a ba hlaulele, ba tetelelwe.
21 A kipele itole ngapandhle kweka-
mu, a li tyise njengaloku wa li tyisa
itole lokuqala; ku umnikelo wokona
wesizwe.
22 Nxa o isikulu ona ngokungaqondi,
enze kuwo umyalo ka Jehova, uTixo
wake, okungafanele ukwenziwa, a tole
icala;
23 Uma mhlaumbe e se sazi isono sa-
ke, a sonileyo; ka lete umnikelo wake,
impongo ezimbuzini, iduna eli nge na-
cala.
24 A beke isandhla sake enhlokweni
yembuzi, a i hlabe lapa ku hlatywa ko-
na umnikelo wokutyiswa, pambi kuka
Jehova; ku umnikelo wesono.
25 Umpristi a tabate ngomunwe wake
igazi lomnikelo wesono, a li bece ezi-
mpondweni zelati lomnikelo wokutyi-
swa, a tele igazi lawo pansi ngaselatini
lomikelo wokutyiswa.
26 A tyise amafuta onke alo, njenga-
mafuta omhlatyelo wokutula: umpristi
a m hlaulela ngesono sake, a tetelelwe.
27 Uma ku umuntu nje o onileyo ngo-
kungaqondi, enze kuwo umyalo ka Je-
hova oku nga fanele ukwenziwa, a tole
icala;
28 Uma mhlaumbe e se sazi isono sa-
ke, a sonileyo, ka lete umnikelo wake,
ibuzazana la sezimbuzini, insikazi e nge
nacala, ngesono sake a sonileyo.
29 A beke isandhla sake enhlokweni
yomnikelo wesono, a hlabe umnikelo
wokona endaweni yomnikelo wokutyi-
swa.
30 Umpristi a tabate igazi lawo ngo-
munwe, a li bece ezimpondweni zelati
lomnikelo wokutyiswa, a tele igazi lo-
nke lawo pansi ngaselatini.
31 A suse amafuta onke awo, njenga-
loku amafuta a suswa kuwo umhlatyelo
wokutula; umpristi a wa tyise elatini, a
be ipunga eli mnandi kuJehova; umpri-
sti a m hlaulele, a tetelelwe.
32 Uma e leta imvu, i be umnikelo
wesono, ka lete insikazi e nge nacala.
33 A beke isandhla sake enhlokweni
yomnikelo wesono, a u hlabe u be umni-
kelo wesono endaweni lapa ku hlatywa
kona umnikelo wokutyiswa.
34 Umpristi a tabate igazi lomnikelo
wesono ngomunwe wake, a li bece ezi-
mpondweni zelati lomnikelo wokutyi-
swa, a li tele igazi lonke pansi ngasela-
tini;
35 A suse amafuta onke awo, njenga-
mafuta emvu a suswa kuwo umhlatyelo
wokutula; umpristi a wa tyise elatini,
emnikelweni yomlilo ku Jehova; umpri-
sti a m hlaulele ngesono sake a sonileyo,
a tetelelwe.

## ISAHLUKO 5.

NXA umuntu ona, e zwile izwi lesifu-
ngo, e ngufakazi wento, noma e i bo-

nile, noma e yazi, uma e nga i tyo, u necala.

2 Noma umuntu e pata into engcolile, noma isidumbu sesilo esingcolile, noma isidumbu senkomo embi, noma isidumbu sesilwanyana esingcolile, ku ngaziwa uye, u ya kuba e ngcolile, a be necala.

3 Noma e pata ukungcola komuntu, noma ukungcola kuni, a ngcoliswa ibo umuntu, ku ngaziwa uye; lapo e se kwazi u ya kuba necala.

4 Noma umuntu e funga, e kuluma ize ngezindebe zake, ukwenza okubi, noma ukwenza okuhle, noma ku ini a kuluma ize ngako umuntu, a funge, ku ngaziwa uye; lapo e se kwazi u ya kuba necala ngenye into kulezi.

5 Ko ti, nxa e necala ngenye into kulezi, ka vume ukuti wonile ngalento.

6 A lete kuJehova umnikelo wecala lake, ngesono sake a sonileyo, insikazi ya semhlambini, imvu, noma ibuzazana, ku be umnikelo wesono; umpristi a mhlaulele ngesono sake.

7 Uma e nge nakuleta imvu, ka lete kuJehova ngesono sake, a sonileyo amahobe amabili, noma amavukutu amabili amatya, elinye li be umnikelo wesono, nelinye li be umnikelo wokutyiswa.

8 A wa lete kumpristi, o ya kunikela kuqala elomnikelo wesono, a li shumpule inhloko yalo entanyeni, kepa a nga li dabuli.

9 A fafaze ngegazi lomnikelo wesono uhlangoti lwelati; elinye igazi a li kanyelwe pansi ngaselatini; ku umnikelo wesono.

10 A nikele elesibili li be umnikelo wokutyiswa, njengomteto; umpristi a m hlaulele isono sake, a sonileyo, a tetelelwe.

11 Kodwa uma e nge nakuleta amahobe amabili, noma amavukutu amabili amatya, owonileyo ka lete umnikelo wake okweshumi kweefa lempupu enhle, ku be umnikelo wesono; a nga teli amafuta kuwo, a nga beki nelebona kuwo; ngokuba ku umnikelo wesono.

12 A u lete kumpristi, umpristi a capune kuwo, ku gcwale isandhla u be isikumbuzo sawo, a u tyise elatini, eminikelweni yomlilo ku Jehova; ku umnikelo wesono.

13 Umpristi a m hlaulele isono sake, a sonileyo kwenye into kulezi, a tetelelwe; okuseleyo a ku be okompristi, njengomnikelo wempupu.

14 uJehova wa tyo kuMosi, wa ti,

15 Nxa umuntu enza icala, one ngokungaqondi, ezintweni ezingcwele zika Jehova; ka lete kuJehova ngecala lake inqama ya semhlambini e nge nacala, njengokulinganisa ngamashekeli esiliva, a ngangamashekeli endawo engcwele, i be umnikelo wecala;

16 Ka kokele isono sake a sonileyo, engeze okwesihlanu, a ku nike umpristi; umpristi a m hlaulele ngenqama yomnikelo wecala, a tetelelwe.

17 Uma umuntu ona, enze uto olu nqatyelwa imiyalo ka Jehova ukuba lu ngenziwa, noma e be ngazi, wonile, u necala.

18 Ka lete kumpristi inqama e nge nacala, ya semhlambini, ngokulinganisa, i be umnikelo wecala; umpristi a m hlaulele ngokungaqondi kwake, eduka ngako, e ngazi, a tetelelwe.

19 Ku umnikelo wecala; wenzile icala impela ku Jehova.

## ISAHLUKO 6.

UJEHOVA wa tyo kuMosi, wa ti,

2 Nxa umuntu ona, enze icala ku-Jehova, a pike kowakelene naye into ebekiweyo, noma e isibambiso, noma into epangiweyo, noma e dhla owakelene naye,

3 Noma e tola into elahlekileyo, a i pike, a funge amanga, ngazo zonke lezinto a zenzayo umuntu, one ngazo.

4 Kona a ku ti, ngokuba onile, e necala, ka buyise into a i pangayo, noma into a i dhlayo, noma into e bekiweyo kuye, noma into e lahlekileyo, a i tolayo,

5 Noma intoni a funga amanga ngayo; ka i koke yona, enezele okwesihlanu kuyo, a ku nike umnikelo ngosuku lomnikelo wecala.

6 Ka lete kuJehova, kumpristi, umnikelo wake wecala, inqama ya semhlambini e nge nacala, ngokulinganisa kwako, i be umnikelo wecala;

7 Umpristi a m hlaulele pambi kuka Jehova, a tetelelwe konke a kwenzileyo a be necala ngako.

8 uJehova wa tyo kuMosi, wa ti,

9 Yala uAroni namadodana ake, u ti, Lo u umteto womnikelo wokutyiswa; Lo umnikelo wokutyiswa, ka u hlale eziko elatini ubusuku bonke, ku ze ku se, umlilo welati u hlale kulo u vuta.

10 Umpristi ka mbate isivato sake selineni, ambate emzimbeni wake nebulukwe lake lelineni, a wole umlota o tye kanye nomnikelo wokutyiswa elatini, a u tele ecelini kwelati.

11 A kumule izivato zake, ambate ezi-
nye izivato, a kipele umlota ngapandhle
kwekamu, endaweni enhle.
12 Umlilo o selatini a u hlale kulo u
vuta, a u nga cinywa; umpristi a base
izinkuni kulo kusasa imihla ngemihla, a
hlele kulo umnikelo wokutyiswa, a tyise
kulo amafuta eminikelo wokutula.
13 Umlilo a u hlale u vuta elatini, u
nga cimi njalo.
14 Lo u ngumteto womnikelo wempu-
pu; amadodana ka Aroni ka u nikele
pambi kuka Jehova, pambi kwelati.
15 Umpristi a capune kuwo, ku gcwale
isandhla, kuyo impupu yomnikelo we-
mpupu, namafuta awo, a tabate nalo
lonke ilebona eli semnikelweni wempu-
pu, a ku tyise elatini, ku be ipunga eli-
mnandi, isikumbuzo sawo, kuJehova.
16 Okuseleyo kuwo a ku dhliwe uAro-
ni namadodana ake, ku dhliwe endawe-
ni engcwele ku nga vutyelwe; ba ku
dhle esihonqeni setabanekele lokuhla-
ngana.
17 A ku nga pekwa ku vutyelwe. Ngi
ku nikile, ku be isabelo sabo emnikelwe-
ni yami yomlilo; ku ngcwelengcwele,
njengomnikelo wesono nomnikelo we-
cala.
18 Abesilisa bonke kwabaka Aroni a
ba ku dhle. Ko ba umteto opakade ezi-
zukulwaneni zenu ngeminikelo yomlilo
ka Jehova; konke oku ku patayo a ku
be ngcwele.
19 uJehova wa tyo kuMosi, wa ti,
20 Lo u ngumnikelo ka Aroni nama-
dodana ake, aba ya kuunikela kuJehova
msukwana be gcotywayo; okweshumi
kweefa lempupu enhle, ku be umnikelo
wempupu njalonjalo, inxenye yawo ku-
sasa, nenxenye yawo kusihlwa.
21 A kwenziwe epenini namafuta; se
ku pekiwe a u ku ngenise; izingcezu
ezipekiweyo zomnikelo wempupu u zi
nikele, zi be ipunga eli mnandi kuJe-
hova.
22 Umpristi emadodaneni ake ogco-
tyiweyo esikundhleni sake a u nikele;
ku umteto opakade kuJehova; a u
tyiswe wonke.
23 Ngokuba iminikelo yonke yempu-
pu yompristi i ya kutyiswa a i nga
dhliwa.
24 uJehova wa tyo kuMosi, wa ti,
25 Yityo kuAroni namadodana ake,
u ti, Lo u ngumteto womnikelo weso-
no; endaweni lapa ku hlatyelwa kona
umnikelo wokutyiswa a ku hlatyelwe
umnikelo wesono pambi kuka Jehova;
u ngcwelengcwele.
26 Umpristi o u nikelayo ngesono
ka u dhlė; u ya kudhliwa endaweni
engcwele, esihonqeni setabanekele loku-
hlangana;
27 Konke oku patayo inyama yawo
ko ba ngcwele; nxa ku fafazwa nge-
gazi lawo isivato, lento e fafazwa ngalo
a i gezwe endaweni engcwele.
28 Kepa isitya sebumba o bu pekiwe
kuso ka si bulawe; uma u pekwa nge-
bodwe letusi, a li pucuzwe, li hlanzwe
ngamanzi.
29 Abesilisa bonke kubapristi a ba u
dhle; u ngcwelengcwele.
30 Kepa a ku nga dhliwa umnikelo
wesono, o ke kwa ngeniswa igazi lawo
etabanekeleni lokuhlangana, ukuba ku
hlaulwe endaweni engcwele; a u tyiswe
ngomlilo.

## ISAHLUKO 7.

LO u ngumteto womnikelo wecala; u
ngcwelengcwele.
2 A ku hlatywe umnikelo wecala
endaweni lapa ku hlatywe kona umni-
kelo wokutyiswa; a fafaze ngegazi lawo
ilati inxa zonke.
3 A nikele amafuta onke awo; umsila
wawo, namafuta ambesa umbilini,
4 Nezinso zombili, namafuta a kuzo,
a sezinkalweni, namanoni a pezu kwe-
sibindi ngasezinsweni, ka ku suse;
5 Umpristi ka ku tyise elatini, ku be
umnikelo womlilo kuJehova; u umni-
kelo wecala.
6 Abesilisa bonke kubapristi a ba u
dhle; u ya kudhliwa endaweni engcwe-
le; u ngcwelengcwele.
7 Umnikelo wecala u njengomnikelo
wesono; umteto wayo yombili munye;
umpristi o hlaula ngawo wo ba awake.
8 Umpristi o nikela umnikelo woku-
tyiswa womuntu, so ba esompristi isi-
kumba somnikelo wokutyiswa a u ni-
keleyo.
9 Neminikelo yonke yempupu e pe-
kiweyo eziko, nayo yonke e pekiweyo
ebodweni, na sepenini, yo ba eyompristi
o i nikileyo.
10 Kodwa iminikelo yonke e telwe
amafuta, neyomileyo, yo ba eyamado-
dana onke ka Aroni, okwabo bonke ku
lingane.
11 Lo u ngumteto womhlatyelo wo-
kutula a ya kuunikela kuJehova.
12 Uma e u nikela u be umnikelo wo-

kubonga, ka nikele kanye nomhlatyelo wokutula izinkwana ezi nga vutyelwe, zi telwe amafuta, nezinkwana ezi izincwecwe ezi gcotywe ngamafuta, nezinkwana ezi xovwe ngamafuta, zempupu enhle, zi pekiwe.

13 Kanye nezinkwana ka nikele umnikelo wake, isinkwa esi nga vutyelwe nomhlatyelo wokubonga weminikelo yake yokutula.

14 A tabate kuwo esinye eminikelweni yonke, a si nikele si be umnikelo wokupakanyiswa kuJehova, si be esompristi o fafazayo ngegazi leminikelo yokutula.

15 Inyama yomhlatyelo wokubonga weminikelo yake yokutula a i dhliwe ngalolosuku e nikelwa ngalo; ka nga i shiyi ku ze ku se.

16 Kepa uma umhlatyelo womnikelo wake u ngowokwetembisa, noma u ngowesihle, a u dhliwe ngalolosuku a nikela umhlatyelo ngalo; na ngangomso okuseleyo kuwo ku nga dhliwa;

17 Kodwa inyama eseleyo yomhlatyelo a i tyiswe ngomlilo ngosuku lwesitatu.

18 Uma ku dhliwa inyama yomhlatyelo wake weminikelo yokutula ngosuku lwesitatu, a i yi kwamkelwa, nowa i nikelayo a ka yi kubhekwa; ko nengeka; umuntu o i dhlayo u ya kuba necala.

19 Inyama e tinta into embi, a i nga dhliwa; a i tyiswe ngomlilo; kepa lenyama bonke abahlambulukileyo ba nga i dhla.

20 Kodwa umuntu o nga hlambulukile o dhlayo inyama yomhlatyelo wokutula, o ngoka Jehova, lowomuntu u ya kunqunywa kwabakubo.

21 Nanxa umuntu e pata into e nga hlambulukile, noma umuntu o nga hlambulukile, noma inkomo e nga hlambulukile, noma intoni e nengekayo, e nga hlambulukile, a dhle inyama yomhlatyelo wokutula, o ngoka Jehova, na lowomuntu u ya kunqunywa kwabakubo.

22 uJehova wa tyo kuMosi, wa ti,

23 Yityo kwabaka Israeli, u ti, Ni nga dhli amafuta enkomo, nawemvu, nawembuzi.

24 Amafuta enkomo ezifeleyo, namfuta enkomo edetyuliweyo ku nga setyenzwa ngawo kuyo yonke imisebenzi; kepa ni nga wa dhli nempela.

25 Ngokuba lowo o dhlayo amafuta enkomo e nikelwa i be umnikelo womlilo kuJehova, lowo o wa dhlayo ka nqunywe kwabakubo.

26 Negazi ni nga li dhli, noma elenyoni noma elenkomo, ezindhlini zonke zenu.

27 O dhlayo igazi lowo ka nqunywe kwabakubo.

28 uJehova wa tyo kuMosi, wa ti,

29 Yityo kwabaka Israeli, u ti, O nikela umhlatyelo wokutula kuJehova, ka lete kuJehova umnikelo wake wa semhlatyelweni wokutula.

30 Ka lete ngezandhla zake iminikelo yomlilo ka Jehova; a lete amafuta kanye nesifuba ukuba isifuba si zuliswe si be umnikelo wokuzuliswa pambi kuka Jehova.

31 Umpristi a tyise amafuta elatini, kepa isifuba so ba esika Aroni namadodana ake.

32 A no nika umpristi umlenze wokunene, u be umnikelo wokupakanyiswa kuyo imihlatyelo yokutula.

33 Indodana ka Aroni e nikela igazi leminikelo yokutula, namafuta, ko ba okwayo umlenze wokunene, u be isabelo sayo.

34 Ngokuba isifuba sokuzuliswa, nomlenze wokupakanyiswa ngi ku tabatile kwabaka Israeli kuyo imihlatyelo yabo yokutula, ngi ku nikile uAroni umpristi, namadodana ake ngomteto opakade kwabaka Israeli.

35 Loku ku isabelo sika Aroni nesabelo samadodana ake, emnikelweni yomlilo kuJehova, msukwana e ba leta, ukuba ba be abapristi baka Jehova;

36 A ku yalayo uJehova, ukuba ba piwa abaka Israeli, msukwana e ba gcoba, ku be umteto opakade ezizukulwaneni zabo.

37 Lo u ngumteto womnikelo wokutyiswa, nowomnikelo wempupu, nowomnikelo wesono, nowomnikelo wecala, nowomnikelo wokumisa, nowomhlatyelo wokutula;

38 uJehova a m yala ngawo uMosi entabeni ya seSinai, msukwana e yala abakaIsraeli, ukuba ba nikele kuJehova, ehlane la seSinai.

## ISAHLUKO 8.

UJEHOVA wa tyo kuMosi, wa ti,

2 Tabata uAroni, namadodana ake, nezivato, namafuta okugcoba, netole lomnikelo wesono, nezinqama ezimbili, nobaskiti wezinkwa ezi nga vutyelwe;

3 U butele isizwe sonke emnyango wetabanekele lokuhlangana.

4 uMosi wenza njengokutyo kuka Je-

hova kuye; isizwe sa butana emnyango
wetabanekele lokuhlangana.
5 uMosi wa ti esizweni, Loku ku iko a
ku tyoyo uJehova ukuba kwenziwe.
6 uMosi wa leta uAroni namadodana
ake, wa ba geza ngamanzi.
7 Wa m ambatisa ituniki, wa m binci-
sa ibande, wa m vatisa imeili, wa m fa-
ka iefodi, wa m bincisa ibande elifeketi-
siweyo leefodi, wa li bopela kuye ngalo.
8 Wa m faka ikoshene; wa beka eko-
sheneni iUrimi neTumimi.
9 Wa faka isigqoko ekanda lake, na
sesigqokweni ebusweni bake wa faka
isicaba segolide, umqele ongcwele; nje-
ngokutyo kuka Jehova kuMosi.
10 uMosi wa tabata amafuta okugcoba,
wa gcoba itabanekele nako konke oku
kulo, wa ku ngcwelisa.
11 Wa fafaza ngawo ilati kakombisa,
wa gcoba ilati nezitya zonke zalo, nelave
nesinqe salo, ukuba ku ngcweliswe.
12 Wa tela amafuta okugcoba ekanda
lika Aroni, wa m gcoba, ukuba a m
ngcwelise.
13 uMosi wa leta amadodana ka Aro-
ni, wa wambatisa amatuniki, wa wa bi-
ncisa amabande, wa bopela izigqoko ku-
wo; njengokutyo kuka Jehova kuMosi.
14 Wa leta itole lomnikelo wesono;
uAroni namadodana ake ba beka iza-
ndhla zabo enhlokweni yetole lomnikelo
wesono.
15 Wa li hlaba; uMosi wa tabata iga-
zi, wa li beca ezimpondweni zelati inxa
zonke ngomunwe wake, wa hlambulula
ilati, wa tela igazi pansi eceleni kwelati,
wa li ngcwelisa, ukuba a li hlaulele.
16 Wa tabata amafuta onke a kuwo
umbilini, namanoni a pezu kwesibindi,
nezinso zombili, namafuta azo, uMosi
wa ku tyisa elatini.
17 Kepa itole, isikumba salo, nenyama
yalo, nobulongwe balo, wa ku tyisa ngo-
mlilo ngapandhle kwekamu; njengoku-
tyo kuka Jehova kuMosi.
18 Wa leta inqama yomnikelo wo-
kutyiswa; uAroni namadodana ake ba
beka izandhla zabo enhlokweni yenqa-
ma.
19 Wa i hlaba; uMosi wa fafaza nge-
gazi ilati inxa zonke.
20 Wa hlahlela inqama; uMosi wa
tyisa inhloko, nezito, namafuta.
21 Wa hlanza umbilini namanqina
ngamanzi; uMosi wa tyisa inqama yo-
nke elatini; ya i ngumnikelo wokuty-
iswa, ku be ipunga elimnandi, umnike-
lo womlilo kuJehova; njengokutyo ku-
ka Jehova kuMosi.
22 Wa leta nenye inqama, inqama yo-
kumisa; uAroni namadodana ake, ba
beka izandhla zabo enhlokweni yenqa-
ma.
23 Wa i hlaba; uMosi wa tabata igazi
layo, wa li beca esitinzini sendhlebe yo-
kunene ka Aroni, na sesitupeni sesa-
ndhla sake sokunene, na sozwanini olu-
kulu lonyawo lwake lokunene.
24 Wa leta amadodana ka Aroni;
uMosi wa beca igazi esitinzini sendhlebe
yabo yokunene, na sesitupeni sesandhla
sabo sokunene, na sozwanini lonyawo
lwabo lokunene; uMosi wa fafaza nge-
gazi ilati inxa zonke.
25 Wa tabata amafuta, nomsila, na-
mafuta onke a kuwo umbilini, namano-
ni a pezu kwesibindi, nezinso zombili,
namafuta azo, nomlenze wokunene;
26 Na kubaskiti wezinkwa ezi nga
vutyelwe, ezi pambi kuka Jehova, wa
tabata isinkwana sa ba sinye esi nga vu-
tyelwe, nesinkwana sesinkwa esi nama-
futa, nesinkwana esi ncwecwe, wa ku
beka pezu kwamafuta nomlenze woku-
nene;
27 Wa beka konke ezandhleni zika
Aroni na sezandhleni zamadodana ake,
wa ku zulisa ku be umnikelo wokuzuli-
swa pambi kuka Jehova.
28 uMosi wa buya wa ku tabata eza-
ndhleni zabo, wa ku tyisa elatini emni-
kelweni wokutyiswa; kwa ku umhla-
tyelo wokumisa, ipunga elimnandi; ku
umnikelo womlilo kuJehova.
29 uMosi wa tabata isifuba, wa si zuli-
sa, si be umnikelo wokuzuliswa pambi
kuka Jehova; sa si isabelo sika Mosi sa
senqameni yomnikelo wokumisa; nje-
ngokutyo kuka Jehova kuMosi.
30 uMosi wa tabata amafuta okugcoba,
negazi eli selatini, wa fafaza ngalo uAro-
ni, nezivato zake, namadodana ake, ne-
zivato zamadodana ake; wa ngcwelisa
uAroni, nezivato, namadodana ake, nezi-
vato zamadodana ake.
31 uMosi wa ti kuAroni na kuwo ama-
dodana ake, Pekani inyama ngasemnya-
ngo wetabanekele lokuhlangana, ni i dhle
kona kanye nesinkwa esi kubaskiti wo-
mnikelo wokumisa, njengokutyiwo ki-
mi, ukuti, A ku dliwe uAroni namado-
dana ake.
32 Okuseleyo enyameni na sesinkwe-
ni a no ku tyisa ngomlilo.
33 Ni nga pumi emnyango wetabaneke-

le lokuhlangana izinsuku ezi isikombisa,
ku nga ka peli izinsuku zokumiswa
kwenu; ngokuba ko ba izinsuku ezi isi-
kombisa e ni misa.
34 U tyilo uJehova ukuba kwenziwe,
njengaloku e kwenzile namhla, ukuze
ni hlaulelwe.
35 Ngako a no hlala emnyango wetaba-
nekele lokuhlangana izinsuku ezi isiko-
mbisa, emini nobusuku, ni gcine umya-
lo ka Jehova, ukuba ni nga fi, ngokuba
ku tyiwo njalo kimi.
36 uAroni namadodana ake benza ko-
nke, a ku tyoyo uJehova ngaye uMosi.

## ISAHLUKO 9.

KWA ti ngosuku lwesishiyagalombi-
li, uMosi wa biza uAroni namado-
dana ake, namalunga ka Israeli;
2 Wa ti kuAroni, Tabata itole, li be
umnikelo wesono, nenqama e nge naca-
la, i be umnikelo wokutyiswa, u i nike-
le pambi kuka Jehova.
3 Yityo kwabaka Israeli, u ti, Taba-
tani impongo ezimbuzini, i be umnikelo
wesono, netole, nemvu, ku be nomnya-
ka munye kokubili, ku nge nacala, ku
be umnikelo wokutyiswa;
4 Netole, nenqama, ku be iminikelo
yokutula, ukuba ku hlatywe pambi ku-
ka Jehova; nomnikelo wempupu u te-
lwe amafuta; ngokuba namhla uJehova
u ya kubonakala kini.
5 Ba leta loko, a ku tyoyo uMosi, pa-
mbi kwetabanekele lokuhlangana; isi-
zwe sonke sa sondela, sema pambi kuka
Jehova.
6 uMosi wa ti, Loku ku iko a ku tyo-
yo uJehova, ukuba ni kwenze; ku ze ku
bonakale ubukosi buka Jehova kini.
7 uMosi wa ti kuAroni, Sondela ela-
tini, u nikele umnikelo wako wesono,
nomnikelo wako wokutyiswa, u zihlau-
lele wena nabantu, njengokutyo kuka
Jehova.
8 uAroni wa sondela elatini, wa hla-
ba itole okwa ku elake lomnikelo we-
sono.
9 Amadodana ka Aroni a leta igazi
kuye, wa faka umunwe wake egazini,
wa li beca ezimpondweni zelati, wa tela
igazi pansi eceleni kwelati;
10 Kepa amafuta, nezinso, namanoni a
pezu kwesibindi omnikelo wesono, wa
ku tyisa elatini; njengokutyo kuka Je-
hova kuMosi.
11 Inyama, nesikumba, wa ku tyisa
ngomlilo ngapandhle kwekamu.
12 Wa hlaba umnikelo wokutyiswa;
amadodana ka Aroni a m nika igazi, wa
fafaza ngalo ilati inxa zonke.
13 Ba m nika umnikelo wokutyiswa,
izito zawo, nenhloko; wa ku tyisa ela-
tini.
14 Wa hlanza umbilini, namanqina,
wa ku tyisa emnikelweni elatini.
15 Wa leta umnikelo wabantu, wa ta-
bata impongo yomnikelo wesono, eyaba-
ntu, wa i hlaba, wa i nikela i be umni-
kelo wesono, njengowokuqala.
16 Wa leta umnikelo wokutyiswa, wa
u nikela njengomteto.
17 Wa leta umnikelo wempupu, wa
capuna kuwo, kwa gcwala isandhla, wa
ku tyisa elatini, ngapandhle komnikelo
wokutyiswa wokusa.
18 Wa hlaba itole nenqama, ku be
umhlatyelo wokutula, o ngowabantu;
amadodana ka Aroni a m nika igazi,
wa fafaza ngalo ilati inxa zonke;
19 Amafuta etole nawenqama, no-
msila, namafuta ambesa umbilini, ne-
zinso, namanoni a pezu kwesibindi,
20 Ba beka amafuta pezu kwezifuba,
wa wa tyisa amafuta elatini;
21 uAroni wa zulisa izifuba nomlenze
wokunene, ku be umnikelo wokuzuli-
swa pambi kuka Jehova, njengokutyo
kuka Mosi.
22 uAroni welulela izandhla zake ku-
bantu, wa ba busisa, wehla e se nikele
umnikelo wesono, nomnikelo wokutyi-
swa, neminikelo yokutula.
23 uMosi noAroni ba ngena etabane-
keleni lokuhlangana, ba buya ba puma
ba busisa abantu.
24 Kwa puma umlilo pambi kuka
Jehova, wa qeda umnikelo wokutyi-
swa namafuta elatini; se be ku bonile
abantu bonke, benanela, ba kotama
ngobuso.

## ISAHLUKO 10.

KEPA uNadabi noAbihu, amadoda-
na ka Aroni, ba tabata bobabili
amapeni abo omlilo, ba faka umlilo
kuwo, ba beka impepo kuwo, ba ni-
kela pambi kuka Jehova umlilo onqa-
tyelweyo, a nga ba yalelanga wona.
2 Kwa puma umlilo kuJehova, wa
ba qeda ba fa pambi kuka Jehova.
3 Kona uMosi wa ti kuAroni, Loku
ku iko a ku tyoyo uJehova, wa ti, Ngi
ya kungcweliswa ibo abasondela kimi;
ngi ya kudunyiswa pambi kwabantu
bonke, uAroni wa tula.
4 uMosi wa biza uMishali noElza-

fani, amadodana ka Uzieli, uyisekazi
ka Aroni, wa ti kubo, Sondelani ni suse
abafo wenu pambi kwendawo engcwele,
ni ba kipele ngapandhle kwekamu.
5 Ba sondela, ba ba susa bembete
amatuniki abo, ba ba kipela ngapandhle
kwekamu, njengokutyo kuka Mosi.
6 uMosi wa ti kuAroni, na kuElea-
zari, na ku Itamari, amadodana ake,
Ni nga susi izigqoko emakanda, ni nga
hxebuli izivato zenu, funa ni fe, behle-
lwe ulaka abantu bonke; kepa abafo
wenu, indhlu yonke ka Israeli, a ba
lilele ukutya a ku pembileyo uJehova.
7 Ni nga pumi emnyango wetabane-
kele lokuhlangana, funa ni fe: ngo-
kuba ku kona kini amafuta okugcoba
ka Jehova. Benza njengezwi lika Mosi.
8 uJehova wa tyo kuAroni, wa ti,
9 U nga puzi iwaini, notywala obu-
namandhla, wena, namadodana ako,
nxa ni ngena etabanekeleni lokuhlanga-
na, funa ni fe; a ku be umteto omakade
ezizukulwaneni zenu;
10 Ukuba nahlukanise okungcwele
nokungengcwele, okudungekileyo no-
kuhlambulukileyo,
11 Nokuba ni fundise abaka Israeli
imiteto, a i tyiloyo uJehova kubo ngaye
uMosi.
12 uMosi wa ti kuAroni, na kuEleaza-
ri na kuItamari, amadodana ake a se-
leyo, Tabatani umnikelo wempupu o
seleyo emnikelweni kaJehova yomlilo,
ni u dhle, u nga vutyelwe, ngaselatini,
ngokuba kungcwelengcwele;
13 A no u dhla endaweni engcwele,
ngokuba u isabelo sako, nesabelo sa-
madodana ako, eminikelweni kaJehova
yomlilo; ngokuba ngi yaliwe kanjalo.
14 Isifuba sokuzuliswa, nomlenze wo-
kuzuliswa a no ku dhla endaweni ehla-
mbulukileyo, wena, namadodana ako,
namadodakazi ako; ngokuba ku isa-
belo sako, nesabelo samadodana ako,
enabelwe emihlatyelweni yokutula ya-
baka Israeli.
15 A ba lete umlenze wokuzuliswa,
nesifuba sokuzuliswa, kanye neminike-
lo yomlilo yamafuta, ku zuliswe ku be
umnikelo wokuzuliswa pambi kuka Je-
hova, ko ba okwako, nokwamadodana
ako, ngomteto omakade; njengokutyo
kuka Jehova.
16 uMosi wa funisisa impongo yo-
mnikelo wesono; bheka, ya i tyisiwe;
wa ba tukutelela Eleazari noItamari,
amadodana ka Aroni, a seleyo, wa ti,
17 A ni dhlanga ngani umnikelo we-
sono endaweni engcwele, loku u ngcwe-
lengcwele; ni u piwe ukuba ni twale
ukona kwesizwe, ni si hlaulele pambi
kuka Jehova.
18 Bheka, igazi lawo a li ngeniswa-
nga pakati endaweni engcwele; impela
nga ni u dhlile endaweni engcwele,
njengokutyo kwami.
19 uAroni wa ti kuMosi, Bheka, na-
mhla ba nikele umnikelo wabo wesono,
nomnikelo wabo wokutyiswa, pambi
kuka Jehova; ngehlelwe iloku okunje;
uma be ngi dhlile umnikelo wesono na-
mhla, nga be ngi za kwamkeleka pambi
kuka Jehova na?
20 uMosi se e zwile loku, kwa ba ku
hle emehlweni ake.

## ISAHLUKO 11.

UJEHOVA wa tyo kuMosi na kuAro-
ni, wa ti kubo,
2 A no tyo kwabaka Israeli, ni ti,
Loku ku iko okupilayo eni nga ku
dhlayo kuzo zonke izilwane ezi semhla-
beni.
3 Zonke ezahlukanisa inselo, ezi da-
bula inselo kabili, ezetyisayo kuzo izi-
lwane, lezi ni nga zi dhla.
4 Kepa ni nga zi dhli lezi kwezetyisa-
yo, na kwezahlukanisayo inselo; ikame-
li, noma letyisa, a lahlukanisi inselo; li
ngcolile kini.
5 Nembila, noma yetyisa, a yahluka-
nisi inselo; i ngcolile kini.
6 Nonogwaja, noma etyisa, kahluka-
nisi inselo; u ngcolile kini.
7 Nengulube, noma yahlukanisa inse-
lo, i dabula inselo kabili, a yetyisi; i
ngcolile kini.
8 Ni nga dhli inyama yazo, ni nga
pati izidumbu zazo; zi ngcolile kini.
9 Lezi ni nga zi dhla kuzo zonke ezi
semanzini; zonke ezi namapiko nezi-
ncwecwe, ezi semanzini, ezi solwandhle,
nezi semifuleni, lezi ni nga zi dhla.
10 Kodwa zonke ezi nge namapiko
nezincwecwe, ezi solwandhle, nezi semi-
fuleni, kuzo zonke izilwane ezi semanzi-
ni, na kuzo zonke izinto ezipilayo ezi
semanzini, zo nengeka kini;
11 Zo nengeka kini; ni nga dhli inya-
ma yazo; ni ya ku nengwa izidumbu
zazo.
12 Konke oku nge namapiko nezi-
ncwecwe, oku semanzini, ko nengeka
kini.
13 Na lezi ni ya kunengwa izo ezinyo-

nini; a zi nga dhliwa, zi ya nengeka;
ukozi, noperesi, noazniya.
14 Nenqe, noaja ngezinhlobo zake;
15 Namagwababa onke ngezinhlobo
zawo;
16 Nentye, nesikova, neshakafi, no-
nhloile ngezinhlobo zake,
17 Nesikovana, neshalaki, nesikova
esikulu,
18 Netineshemeti, nekaati, nerakamu,
19 Nokasida, noanapa ngezinhlobo
zake, nodukipati, nelulwane.
20 Izilwanyana zonke ezi namapiko
ezi hamba ngezinyawo ezine zo nengeka
kini.
21 Kepa lezi ni nga zi dhla kuzo zonke
izilwanyana ezi hamba ngezinyawo ezi-
ne, ezi namanqina amabili ngapezu
kwezinyawo, ukuba zeqe ngawo emhla-
beni;
22 Lezi ni nga zi dhla kuzo; isikonya-
ne ngezinhlobo zayo, namaboni ngezi-
nhlobo zawo, namadiye ngezinhlobo za-
wo, nezintete ngezinhlobo zazo.
23 Kepa zonke ezinye izilwanyana ezi
namapiko, zi nezinyawo ezine, zo ne-
ngeka kini.
24 Ni ya kuzingcolisa ngazo; bonke
abapata izidumbu zazo bo ba ba ngcolile
ku ze ku hlwe.
25 Nabo bonke aba twala uto lwezidu-
mbu zazo ka ba hlanze izivato zabo, ba
ngcolile ku ze ku hlwe.
26 Izidumbu zezilwane zonke ezahlu-
kanisa inselo, zi nga i dabuli kabili, zi
ngetyisi, zi ngcolile kini; bonke aba zi
patayo ba ya kuba ba ngcolile.
27 Nazo zonke ezi hamba ngezinzwa-
ni, kuzo zonke izilwane ezi hamba nge-
zinyawo ezine; lezi zi ngcolile kini; o
pata izidumbu zazo, u ya kuba o ngcolile
ku ze ku hlwe.
28 No twala izidumbu zazo ka hlanze
izivato zake, a be u ngcolile ku ze ku
hlwe; zi ngcolile kini.
29 Na lezi zi ya kuba zi ngcolile kini
kuzo zonke izilwanyana ezi vamayo
emhlabeni; ucakide, nempuku, noxamu
ngezinhlobo zake,
30 Nesicilitya, nesiquzi, nentulo, nesi-
bankwa, nonwabu.
31 Lezi zi ngcolile kini kuzo zonke
izilwanyana; o zi patayo, se zi file, wo
ba u ngcolile ku ze ku hlwe.
32 Konke ezi wa pezu kwako, se zi
file, ko ba ku ngcolile; noma ku into yo-
muti, noma isivato, noma isikumba,
noma isaka, noma intoni okusetyenzwa
ngayo, a ku fakwe emanzini, ku be ku
ngcolile ku ze ku hlwe; kona ku ya ku
hlambuluka.
33 Nezitya zonke zebumba, ezi wa
kuzo, konke oku kuzo ko ba ku ngcolile,
zi bulawe zona.
34 Nokudhla konke okudhliwayo, a fi-
ka kuko amanzi, ko ba ku ngcolile; nako
konke oku puzwayo oku ku lezizitya ko
ba ku ngcolile.
35 Nako konke, ezi wa kuko izidumbu
zazo, ko ba ku ngcolile, noma iziko, noma
isitofi, a ku bidhlizwe; ku ngcolile, ko
ba ku ngcolile kini.
36 Kepa umtombo, nomgodi o nama-
nzi amaningi, wo ba hlambulukile; ko-
dwa oku patayo izidumbu zazo, ko ba ku
ngcolile.
37 Nxa izidumbu zazo zi wa kuyo
imbeu yokuhlwanyelwa, eza kuhlwa-
nyelwa, yo ba i hlambulukile.
38 Kepa uma ku telwa amanzi embe-
wini, izidumbu zazo zi we kuyo, i ya ku-
ba i ngcolile kini.
39 Nxa ku fa isilwane, eni si dhlayo, o
si patayo isidumbu saso, wo ba u ngcolile
ku ze ku hlwe.
40 Nodhlayo isidumbu saso, wo hlanza
izivato zake, a be u ngcolile ku ze ku hlwe.
41 Izilwanyana zonke ezi nambuzela
emhlabeni zo nengeka kini; a zi nga
dhliwa.
42 Zonke izilwanyana ezi hamba nge-
sisu, nazo zonke ezi hamba ngezinyawo
ezine, nazo zonke ezi vama izinyawo
kuzo zonke izilwanyana ezi nambuzela-
yo emhlabeni, ni nga zi dhli, ngokuba
ku nengeka.
43 Ni nga zenzi ukuba ni nengeke
ngezilwanyana ezi nambuzelayo, ni nga
zingcolisi ngazo, ni ze ni be aba ngcolile
ngazo.
44 Ngokuba ngi nguJehova, uTixo
wenu; ngako a no zingcwelisa, ni be
ngcwele; ngokuba ngi ngcwele; ni nga
zingcolisi ngezilwanyana ezi nambuze-
layo emhlabeni.
45 Ngokuba ngi nguJehova o ni kipi-
leyo ezweni la sEgipite, ukuba ngi be
uTixo wenu, ngako a ni be ngcwele;
ngokuba ngi ngcwele.
46 Lo u ngumteto wezilwane, nowezi-
nyoni, nowezilwane zonke ezi pilayo ezi
hamba emanzini, nowezilwanyana zo-
nke ezi nambuzelayo emhlabeni.
47 Ukuba kwahlukaniswe ezingcolile-
yo nezihlambulukileyo, nezilwane ezi-
dhliwayo nezilwane ezi nga dhliwayo.

## ISAHLUKO 12.

UJEHOVA wa tyo kuMosi, wa ti.
2 Yityo kwabaka Israeli, u ti, Nxa
umfazi e kulelwa, a zale umfana, wo
hlala e ngcolile izinsuku ezi isikombisa;
njengezinsuku zokungcola kwesifo sake
wo hlala e ngcolile.
3 Ngosuku lwesishiyagalombili ka so-
kwe inyama yejwabu.
4 Kona wo hlala e segazini lokuhla-
mbuluka izinsuku ezimashumi amatatu
nantatu; a nga pati uto olungcwele, a
nga ngeni endaweni engcwele, ku nga
ka peli izinsuku zokuhlambuluka kwa-
ke.
5 Kodwa uma e zala intombazana, wo
ba o ngcolile amasonto amabili, njenga
sekungcoleni kwake, a hlale e segazini
lokuhlambuluka kwake izinsuku ezi-
mashumi a isitupa nesitupa.
6 Nxa se zi pelile izinsuku zokuhla-
mbuluka kwake ngomfana, noma nge-
ntombazana, ka lete imvu e se nomnya-
ka munye, i be umnikelo wokutyiswa;
nevukutu elitya, noma ihobe, li be
umnikelo wesono, a ku lete emnyango
wetabanekele lokuhlangana, kumpristi;
7 Yena a ku nikele pambi kuka Jeho-
va, a m hlaulele, a ze a hlambuluke
emtonjeni wegazi lake. Lo u ngumteto
wa lowo o zalayo umfana, noma into-
mbazana.
8 Uma e nge nakuleta imvu, a ka lete
amahobe amabili, noma amavukutu
amatya amabili; elinye li be umnikelo
wokutyiswa, nelinye li be umnikelo
wesono; umpristi a m hlaulele, a hla-
mbuluke.

## ISAHLUKO 13.

UJEHOVA wa tyo ku Mosi na kuAro-
ni, wa ti,
2 Nxa ku mila esikumbeni somzimba
womuntu itumba, noma uqweqwe, no-
ma ibala, ku be esikumbeni somzimba
njengebala lobulepero, ka letwe ku
Aroni, umpristi, noma komunye kuwo
amadodana ake, abapristi;
3 Umpristi a bheke ibala eli sesiku-
mbeni somzimba wake; nxa uboya obu
sebaleni bu pendukile ba ba mhlope, na-
nxa ibala li tyonile, pansi kwesikumba
somzimba wake ngokubona kwake, ku
ibala lobulepero; umpristi ka m bheke,
a tyo a ti, u ngcolile.
4 Kepa uma ibala li mhlope esikumbe-
ni somzimba wake, li nga tyoni pansi
kwesikumba ngokubona kwake, uboya
balo bu nga pendukile ba ba mhlope,
kona umpristi ka m valele o nobulepero
izinsuku ezi isikombisa;
5 Umpristi a buye a m bheke ngosuku
lwesikombisa; bheka, uma ibala li mi
ngokubona kwake, uma ibala li ngandi
esikumbeni, umpristi ka buye a m va-
lele ezinye izinsuku ezi isikombisa;
6 Umpristi ka buye a m bheke ngosu-
ku lwesikombisa; bheka, uma ibala li
mpofana, ibala li ngandi esikumbeni,
umpristi ka tyo a ti, u hlambulukile; li
uqweqwe; ka hlanze izingubo zake, a
hlambuluke.
7 Kepa uma uqweqwe lwanda esiku-
mbeni, se e boniwe umpristi ukuba a hla-
njululwe, ka buye a bonwe umpristi;
8 Uma umpristi e bona ukuti, uqwe-
qwe lu yanda esikumbeni, ka tyo umpri-
sti a ti, u ngcolile; ku ubulepero.
9 Nxa ku mila ibala lobulepero kumu-
ntu, ka yiswe kumpristi;
10 Umpristi ka m bone; bheka, uma
intutumba i mhlope esikumbeni, i pe-
ndule uboya ba ba mhlope, noma ku ko-
na ibala lenyama ebomvu entutumbeni;
11 Ku ubulepero obudala esikumbeni
somzimba wake; umpristi ka tyo a ti, u
ngcolile, a nga m valeli, ngokuba e
ngcolile.
12 Uma ku mila ubuleporo esikumbe-
ni, ubulepero bu qeda isikumba sonke
sake o nebala, ku qale ekanda ku ze ku
fike ezinyaweni, ngokubona konke ko-
mpristi;
13 Kona umpristi ka qonde; uma ubu-
lepero bu qedile umzimba wonke wake,
ka tyo a ti, u hlambulukile o nebala; u
pendukile wa ba mhlope indawo zonke;
u hlambulukile.
14 Kepa msukwana ku vela kuye
inyama ebomvu wo ba u ngcolile.
15 Umpristi ka bone inyama ebomvu
a tyo a ti, u ngcolile, ngokuba inyama
ebomvu i ngcolile; ku ubulepero.
16 Noma inyama ebomvu i guquka, i
penduke i be mhlope, a keze kumpri-
sti;
17 Umpristi a m bheke; uma ibala li
pendukile la ba mhlope, umpristi ka tyo
a ti, u hlambulukile.
18 Umzimba owa u nesilonda esiku-
mbeni sawo, sa pola;
19 Kwa mila endaweni yesilonda intu-
tumba emhlope, noma ibala elimhlope
eli kanyayo; uma li bonwa umpristi,
20 Umpristi se e li bonile, uma ngoku-
bona kwake li tyonile pansi kwesiku-

mba, uboya balo bu pendukile ba ba
mhlope; umpristi ka tyo a ti, u ngco-
lile; ku ibala lobulepero, li milile esi-
londeni.
21 Kepa uma umpristi e li bheka, a
bone ukuti a bu ko uboya obumhlope
kulo, li nga tyonile pansi kwesikumba,
kepa li mpofu; kona umpristi ka m va-
lele izinsuku ezi isikombisa,
22 Uma landa kakulu esikumbeni
umpristi ka tyo a ti, u ngcolile; ku ibala
lobulepero.
23 Kodwa uma ibala li mi endaweni
yalo, li ngandi, li ubavu lwesilonda;
umpristi ka tyo a ti, u hlambulukile.
24 Nanxa ku kona esikumbeni somzi-
mba isicatyana esatyayo uma isicatyana
esatyayo si nebala eli kanyayo, noma li
mhlope;
25 Umpristi ka li bheke; uma uboya
obu sebaleni bu pendukile ba ba mhlope,
ku nga ti bu tyonile pansi kwesikumba;
ku ubulepero obu milile ebaleni ela tya-
yo; ngako umpristi ka tyo a ti, u ngco-
lile; ku ibala lobulepero.
26 Kepa uma umpristi e li bheka, a
bone ukuti, a ku ko uboya obumhlope
ebaleni, li nga tyoni pansi kwesikumba,
li mpofana; umpristi ka m valele izi-
nsuku ezi isikombisa;
27 Umpristi ka m bheke ngosuku lwe-
sikombisa; uma kwandile esikumbeni,
umpristi ka tyo a ti, u ngcolile; ku ibala
lobulepero.
28 Kepa uma ibala li mi endaweni ya-
lo, li ngandi esikumbeni, li mpofana;
ku intutumba ebaleni ela tyayo; umpri-
sti ka tyo a ti, u hlambulukile; ngoku-
ba ku ubavu olwa tyayo.
29 Nxa indoda, noma umfazi e nebala
ekanda, noma esilevini,
30 Umpristi ka bone ibala; uma ngo-
kubona kwake li tyonile pansi kwesi-
kumba, li nezinwele ezincinyane ezi
mpofu, umpristi ka tyo a ti, u ngcolile;
ku umuna, ubulepero obu sekanda, no-
ma obu sesilevini.
31 Kepa uma umpristi e bheka ibala
eli umuna, ku ti ngokubona kwake, li
nga tyoni pansi kwesikumba, li nga bi
nezimvele ezimnyama; umpristi ka m
valele izinsuku ezi isikombisa;
32 Umpristi ka buye a bheke ibala
ngosuku lwesikombisa; ko ti, uma umu-
na u ngandi, ku nga bi ko izinwele ezi-
mpofu kuwo, ngokubona kwake umuna
u nga tyoni pansi kwesikumba,
33 Ka zipucule, kepa a nga puculi
umuna, umpristi ka buye a m valele
ezinye izinsuku ezi isikombisa;
34 Ngosuku lwesikombisa umpristi a
buye a bheke umuna; ko ti, uma umu-
na u ngandi esikumbeni, ngokubona
kwake u nga tyoni pansi kwesikumba,
umpristi ka tyo a ti, u hlambulukile;
ka hlanze izivato zake a hlambuluke.
35 Kepa uma umuna wanda emva
kokuhlanjululwa kwake,
36 Umpristi ka buye a m bheke, ko
ti, uma umuna wandile esikumbeni,
umpristi ka nga funi izimvele ezimpofu;
u ngcolile.
37 Kepa ngokubona kwake uma umu-
na u se mi, ku milile kuwo izinwele ezi-
mnyama, umuna u polile, u hlambulu-
kile; umpristi ka tyo a ti, u hlambu-
lukile.
38 Nxa indoda, noma umfazi e nama-
bala esikumbeni somzimba wake, ama-
bala e mhlope;
39 Umpristi ka bheke; ko ti, uma
amabala a sesikumbeni somzimba wake
e mpofana e mhlope; ku isitembuzane
esi milayo esikumbeni; u hlambulu-
kile.
40 Nxa umuntu e pucukile ekanda u
impandhla; u hlambulukile.
41 Naye o pucukile ekanda lake nga
sebusweni, u impandhla nga sebusweni;
u hlambulukile.
42 Nxa ku kona ebumpandhleni be-
kanda, noma ebumpandhleni bobuso,
ibala elikanyayo; ku ubulepero obu mi-
lileyo ebumpandhleni bekanda lake, no-
ma ebumpandhleni bobuso bake.
43 Umpristi ka li bheke; ko ti, uma
intutumba yebala i mhlope i kanya ebu-
mpandhleni bekanda lake, noma ebu-
mpandhleni bobuso bake, njengokubo-
nakala kobulepero esikumbeni somzi-
mba;
44 U ilepero; u ngcolile; umpristi ka
tyo a ti, u ngcolile impela; ibala lake li
sekanda.
45 Ilepero, eli nebala, izivato zalo
a zi hxetyulwe, ikanda lalo a lambu-
lwe, a li mboze umlomo walo, li kale li
ti, Ngi ngcolile, ngi ngcolile.
46 Izinsuku zonke a nebala ngazo wo
hlala e ngcolile; u ngcolile; wo hlala
yedwa; indawo yokuhlala kwake a i be
ngapandhle kwekamu.
47 Nesivato, esi nebala lobulepero, no-
ma esoboya bezimvu; noma eselineni;
48 Noma li sezintanjeni ezimiyo, no-
ma li kwezivundhlileyo, ezelineni, no-

ma ezoboya bezimvu; noma li sesikumbeni, noma li sentweni eyenziweyo ngesikumba;
49 Uma ibala li luhlaza, noma li bomvu esivatweni, noma esikumbeni, noma ezintanjeni ezimiyo, noma kwezivundhlileyo, noma entweni yesikumba; li ibala lobulepero, lo bhekwa umpristi.
50 Umpristi a ka bheke ibala, a i valele into e nebala izinsuku, ezi isikombisa;
51 A buye a bheke ibala ngosuku lwesikombisa; uma ibala landile esivatweni, noma ezintanjeni ezimiyo, noma kwezivundhlileyo, noma esikumbeni, noma entweni eyenziweyo ngesikumba; ibala li ubulepero obudhlayo; si ngcolile.
52 Ngako wo si tyisa isivato, noma izintambo ezimiyo, noma ezi vundhlileyo, noma ezoboya bezimvu, noma ezelineni, noma into yesikumba eli kuyo ibala; ngokuba li ubulepero obu dhlayo; a ku tyiswe ngomlilo.
53 Uma umpristi e bheka, ko ti, uma ibala li ngandile esivatweni, noma ezintanjeni ezimiyo, noma kwezivundhlileyo, noma entweni yesikumba;
54 Kona umpristi ka tyo ukuba ku hlanzwe esi nebala, a buye a si valele ezinye izinsuku ezi isikombisa;
55 Umpristi ka buye a bheke ibala, emva kokuhlanzwa kwalo; ko ti, uma ibala li nga pendulile umbala walo, ibala li ngandile; si ngcolile; a si tyiswe ngomlilo; ku ibala lobulepero, noma si qotukile ngapakati, noma ngapandhle.
56 Uma umpristi e bheka, ku ti, ibala li mpofana emva kokuhlanzwa kwalo, ka li hlutule esivatweni, noma esikumbeni, noma ezintanjeni ezimiyo, noma kwezivundhlileyo;
57 Uma li sa bonakala esivatweni, noma ezintanjeni ezimiyo, noma kwezivundhlileyo, noma entweni yesikumba; li yanda; yo tyiswa ngomlilo into e nebala.
58 Isivato, noma izintambo ezimiyo, noma ezivundhlileyo, noma intoni yesikumba e hlanzwayo, uma ibala li mukile kuyo, kona a ku pindwe ku hlanzwe ku hlambuluke.
59 Lo u ngumteto webala lobulepero esivatweni soboya bezimvu, noma eselineni, noma li sezintanjeni ezimiyo, noma li kwezivundhlileyo, noma entweni yesikumba, wokuba ku tyiwo ukuti, ku hlambulukile, noma ku tyiwo ukuti, ku ngcolile.

## ISAHLUKO 14.

UJEHOVA wa tyo kuMosi, wa ti,
2 Lo u ngumteto welepero ngosuku lokuhlanjululwa kwalo;
3 Ka letwe kumpristi; umpristi ka pume ekamu; umpristi a m bheke, ko ti, uma ibala lobulepero li polile kulo ilepero;
4 Kona umpristi ka tyo ukuba a tatelwe yena o za ku hlanjululwa izinyoni ezimbili ezizwayo, ezihlambulukileyo, nomerezi, nokubomvu, nomezobi;
5 Umpristi ka tyo ukuba enye inyoni i hlatywe esityeni sebumba pezu kwamanzi aluhlaza;
6 Inyoni ezwayo a i tabate kanye nomerezi, nokubomvu, nomezobi, a fake lezizinto kanye nenyoni ezwayo egazini lenyoni e hlatyiweyo pezu kwamanzi aluhlaza;
7 A m fafaze kakombisa yena o za kuhlanjululwa kubo ubulepero, a tyo a ti, u hlambulukile, a yeke inyoni ezwayo i zihambele endhle.
8 O za kuhlanjululwa ka hlanze izivato zake, a pucule zonke izinwele zake, a geze ngamanzi, ukuba a hlambuluke; kona a keze ekamu, a hlale ngapandhle kwetente lake izinsuku ezi isikombisa.
9 Ko ti ngosuku lwesikombisa a pucule zonke izinwele zekanda lake, nesilevu sake, namashiyi ake, a pucule zonke izinwele zake, a hlanze izingubo zake, a geze umzimba wake ngamanzi, wo ba e se hlambulukile.
10 Ngosuku lwesikombisa ka tabate izinqama ezimbili ezintya, ezi nge nacala, nemvu yensikazi e nomnyaka munye e nge nacala, nokweshumi okutatu kweefa lempupu enhle, i be umnikelo wempupu, u telwe amafuta, nelogi lamafuta.
11 Umpristi o za kumhlambulula ka m lete o za kuhlanjululwa na lezizinto pambi kuka Jehova, emnyango wetabanekele lokuhlangana;
12 Umpristi a tabate enye inqama, a i nikele, i be umnikelo wecala, kanye nelogi lamafuta, a ku zulise ku be umnikelo pambi kuka Jehova;
13 A hlabe inqama endaweni lapa e hlaba kona umnikelo wesono nomnikelo wokutyiswa, endaweni engcwele; ngokuba umnikelo wecala u ngowompristi njengomnikelo wesono; u ngcwelengcwele;
14 Umpristi a tabate igazi kuwo umnikelo wecala, umpristi a li beke esitinzini

sendhlebe yokunene yake o za kuhla-
njululwa, na sesitupeni sesandhla sake
sokunene, na sozwanini olukulu lonya-
wo lwake lokunene;
15 Umpristi a tabate amafuta kulo
ilogi lamafuta, a wa tele entendeni yesa-
ndhla sake sokohlo;
16 Umpristi a fake umunwe wake wo-
kunene emafuteni a sesandhleni so-
kohlo, a fafaze ngawo pambi kuka Je-
hova kakombisa ngomunwe wake;
17 Umpristi a tabate amafuta kuwo
a seleyo esandhleni sake, a wa beke esi-
tinzini sendhlebe yokunene yake o za
kuhlanjululwa, na sesitupeni sesandhla
sake sokunene, na sozwanini lwake olu-
kulu lokunene, egazini lomnikelo we-
cala;
18 Namafuta a seleyo esandhleni so-
mpristi a wa beke ekanda lake o za ku-
hlanjululwa; umpristi a m hlaulele pa-
mbi kuka Jehova.
19 Umpristi a nikele umnikelo we-
sono, a m hlaulele yena o za kuhlanju-
lulwa ku pele ukungcola kwake; a be
se hlaba umnikelo wokutyiswa;
20 Umpristi a nikele umnikelo woku-
tyiswa nomnikelo wempupu elatini;
umpristi a m hlaulele, a hlambuluke.
21 Kepa uma e mpofu, e nge nakuzuza
loku, ka tabate inqama enye, i be umni-
kelo wecala, u zuliswe, a hlaulelwe, no-
kweshumi kweefa lempupu, i telwe ama-
futa, ku be umnikelo wempupu, nelogi
lamafuta,
22 Namahobe amabili, noma amavu-
kutu amabili amatya, njengamandhla
ake okuzuza, elinye li be umnikelo we-
sono, nelinye li be umnikelo woku-
tyiswa.
23 Ngosuku lweshiyagalombili loku-
hlanjululwa kwake a wa lete kumpristi
emnyango wetabanekele lokuhlangana,
pambi kuka Jehova.
24 Umpristi ka tabate inqama yomni-
kelo wecala, nelogi lamafuta, umpristi a
ku zulise, ku be umnikelo wokuzuliswa
pambi kuka Jehova;
25 A hlabe inqama yomnikelo wecala,
umpristi a tabate igazi kulo elomnikelo
wecala, a li beke esitinzini sendhlebe
yobunene yake o za kuhlanjululwa, na
sesitupeni sesandhla sake sokunene, na
sozwanini olukulu lonyawo lwake lo-
bunene;
26 Umpristi a tele amafuta entendeni
yesandhla sake sokohlo;
27 Umpristi a fafaze ngamafuta a se-
sandhleni sake sokohlo kakombisa pa-
mbi kuka Jehova ngomunwe wake;
28 Umpristi a tabate amafuta kuwo a
sesandhleni sake, a wa beke esitinzini
sendhlebe yokunene yake o za kuhla-
njululwa, na sesitupeni sesandhla sake
sokunene, na sozwanini olukulu lonya-
wo lwake lokunene, endaweni yegazi
lomnikelo wecala;
29 Namafuta a seleyo esandhleni so-
mpristi ka wa beke ekanda lake o za ku
hlanjululwa, a m hlaulele pambi kuka
Jehova.
30 A nikele elinye ihobe; noma eli-
nye ivukutu, njengamandhla ake oku-
wazuza;
31 Njengamandhla ake okuwazuza,
elinye li be umnikelo wesono, elinye
li be umnikelo wokutyiswa, kanye no-
mnikelo wempupu; umpristi a m hla-
ulele yena o za kuhlanjululwa pambi
kuka Jehova.
32 Lo u ngumteto wake o nebala lobu-
lepero, o nge nakuzuza loko a nga hla-
njululwa ngako.
33 Ujehova wa tyo kuMosi na kuAro-
ni, wa ti,
34 Nxa ni fikile ezweni la seKenani,
engi ni nika lona li be izwe lenu, ngi
tele ibala lobulepero endhlini ya sezweni
lenu;
35 Keze umninindhlu, a tyo kumpri-
sti a ti, Ngi bona ku nga ti ku kona ibala
lobulepero endhlini;
36 Kona umpristi ka yale ukuba ku
kitywe impahla endhlini, umpristi e
nga ka ngeni ukubheka ibala, ukuba
konke oku sendhlini ku nga ngcoli; ko-
na umpristi ka ngene, a bheke indhlu;
37 A bheke ibala, ko ti, uma ibala li
sezindongeni zendhlu, imitywe eluhlaza,
noma ebomvu, ngokubona kwake i tyo-
nile odongeni;
38 Kona umpristi ka pume endhlini, a
ye emnyango wendhlu, a i vale indhlu
izinsuku ezi isikombisa;
39 Umpristi a buye eze ngosuku lwe
sikombisa, a bheke; ko ti, uma ibala la-
ndile ezindongeni zendhlu,
40 Umpristi ka yale ukuba ku kitywe
amatye eli kuwo ibala, a lahlwe ngapa-
ndhle komuzi, endaweni engcolileyo;
41 A ku palwe indhlu pakati inxa
zonke; izibi ezipaliweyo zi telwe ngapa-
ndhle komuzi, endaweni engcolileyo;
42 Ku tatyatwe amanye amatye a be-
kwe endaweni ya lawomatye; ku tatya-
twe olunye udaka, ku huqwe indhlu.

keli letabanekele: lonke igolide lezinkezo la li amashekeli a ikulu namashumi amabili.
87 Zonke izinkabi zomnikelo wokutya za zi izinkabi ezi ishumi nambili, izinqama ezi ishumi nambili, amacwane amnyaka munye, a ishumi nambili, umnikelo wokudhla: namacwane ezimbuzi omnikelo wesono, a ishumi nambili.
88 Izinkunzi zonke zokuhlatyelwa iminikelo yokutula za zi izinkunzi ezi amashumi amabili nane, izinqama zi amashumi a isitupa, izimpongo zi amashumi a isitupa, amacwane amnyaka munye a amashumi a isitupa. Loku kwa ku ukwahlukaniswa kwelati emva kokugcotywa kwalo.
89 Lapo uMosi e se ngene etabanekeleni lenhlangano ukukuluma naye uTixo wezwa izwi lokuluma naye e sesihlalweni somusa e sa si pezu kompongolo wemiteto e pakati kwamakerubimi amabili: Wa kuluma kuye.

## ISAHLUKO 8.

UJEHOVA wa kuluma kuMosi, e ti,
2 Yityo kuAroni, u ti kuye, ekumiseni kwako izibani ezi isikombisa zi ya ku kanyisa malungana noti lwesibani.
3 uAroni wenze njalo, wemisa izibani malungana noti lwesibani njengokutyo kuka Jehova kuMosi.
4 Lomsebenzi woti lwesibani wa u igolide elikandiweyo, uti lwalo izimbali zalo, za zi umsebenzi okandiweyo: njengomfanekiso uTixo a wu bonisa uMosi, wa lwenze njalo uti lwesibani.
5 uJehova wa kuluma kuMosi, e ti,
6 Kipa abaLevi kwa ba kwa Israeli u ba hlambulule.
7 U ya kwenze nje kubo, ukubahlambulula; U ba fafaze ngamanzi okuhlambulula ka ba zipucule umzimba wonke wabo, ba geze izingubo zabo, ba zenze ba be mhlope.
8 Ba tate inkunzi entya e umnikelo wokudhla, nempupu enhle e xutywe namafuta, u tate enye inkunzi entya i be umnikelo wokona.
9 U lete abaLevi pambi kwetabanekele lenhlangano, u butele ndawonye lonke ibandhla laba kwa Israeli,
10 U lete abaLevi pambi kuka Jehova: Abakwa Israeli ba beke izandhla zabo pezu kwabaLevi.
11 uAroni a nikele abaLevi pambi kuka Jehova ba be umnikelo waba kwa Israeli ukuba benze inkonzo ka Jehova.
12 AbaLevi ba ya kubeka izandhla zabo pezu kwamakanda ezinkunzi, enye u ya kuyinikela i be umnikelo wesono, nenye i be umnikelo wokutya kuJehova wokuhlaulela abaLevi.
13 U ya kuba misa abaLevi pambi kuka Aroni napambi kwamadodana ake u ba nikele ba be umnikelo kuJehova.
14 U ya kubahlukanisa kanjalo abaLevi pakati kwaba Israeli: abaLevi ba be a bami.
15 Emva kwaloko abaLevi ba ya kungena ukwenza inkonzo yetabanekele lenhlangano: u ya kubahlambulula u ba nikele ba be umikelo.
16 Ngokuba ba nikwe mina impela pakati kwaba kwa Israeli esikundhleni sabo abazibulwayo, endaweni yamazibulo abakwa Israeli, bonke ngi zitatele bona.
17 Ngokuba amazibulo onke, abantu nawezilwane abakwa Israeli a nga wami: mhla ngi tyaya amazibulo onke ezweni la sEgipite ngazahlukanisela wona.
18 Ngi tatile abaLevi endaweni yamazibulo onke abakwa Israeli.
19 Ngi nikile abaLevi, ba be isipo kuAroni na kumadodana ake pakati kwa bakwa Israeli, ukwenza umsebenzi wa ba kwa Israeli, etabanekeleni lenhlangano wokuhlaulela abakwa Israeli, ukuba ku nga biko ukufa pakati kwa ba kwa Israeli lapo be sondela etabanekeleni.
20 uMosi noAroni nebandhla lonke laba kwa Israeli, benza kubaLevi njengako konke uJehova a ku tyela uMosi ngabaLevi, benze njalo abakwa Israeli kubo.
21 AbaLevi ba hlanjululwa, ba geza izingubo zabo: uAroni wa ba nikela ba be umnikelo kuJehova: uAroni wa ba hlaulela ukuba hlambulula.
22 Emva kwaloko, abaLevi ba ngena ukwenza umsebenzi wabo, etabanekeleni lenhlangano, o pambi kuka Aroni napambi kwamadodana ake njengokutyo kuka Jehova kuMosi ngabaLevi, benze njalo kubo.
23 uJehova wa kuluma kuMosi, e ti,
24 Loku iko okwaba Levi: ku qale kwa ba neminyaka e mashumi mabili nesihlanu naba nga pezulu ba ya kungena ukwenza umsebenzi wetabanekele lenhlangano:

25 A se be neminyaka e amashumi a
isihlanu ba ya kugcina ukwenza umse-
benzi walo, ba nga be be sa konza:
26 Kodwa ba ya kukonza kanye naba-
fo wabo etabanekeleni, lenhlangano uku-
ligcina ba nga be be sa sebenza. U ya
kwenza njalo kubaLevi nga ba kugci-
nayo.

ISAHLUKO 9.

UJEHOVA wa kuluma kuMosi ehla-
ne la seSinai ngenyanga yokuqala
yomnyaka wesibili ba kupuka ezweni la
sEgipite, e ti,
2 Abakwa Israeli a ba lenze ipasika
esikatini salo.
3 Ngosuku lweshumi nane lwa lenya-
nga, kusihlwa, ni ya kulenza esikatini
salo, njengazo zonke izimiso njengayo
yonke imikuba yalo, ni ya kulenza.
4 uMosi wa kuluma kwa ba kwa Isra-
eli ukuba ba lenze ipasika.
5 Ba lenza ipasika ngosuku lweshu-
mi nane lwenyanga yokuqala kusihlwa
ehlane la seSinai: njengako konke uJe-
hova a kutyo kuMosi, benze njalo aba-
kwa Israeli.
6 A be kona amadoda a tile a be ngco-
lisiwe isidumbu sofileyo, ba be nge lenze
ipasika ngalolusuku: e za kuMosi na
kuAroni ngalomhla.
7 A ti kuye lamadoda si ngcoliswe isi-
dumbu sofileyo si vinjelwe ngani ukuba
si nga nikeli umnikelo ka Jehova ngesi-
kati sawo, pakati kwa ba kwa Israeli.
8 uMosi wa ti yimanike, ngi zwe uJe-
hova a za ku kutyo ngani.
9 uJehova wa kuluma kuMosi, e ti
10 Kuluma kwa ba kwa Israeli, u ti,
uma umuntu wa kini noma ko owenzalo
yenu, e ngcolile ngenxa yesidumbu sofi-
leyo, noma a hambile kude noko u ya
kulenza ipasika kuJehova.
11 Ngolweshumi nane lwenyanga yesi-
bili kusihlwa ba ya kulenza, ba li dhle
kanye nesinkwa esi nge namvubelo ne-
mifino e babayo.
12 A ba yi kulishiyela ingomuso ba
nga lapuli itambo lalo; ba ya kulenza
njengezimiso zonke zepasika.
13 Kodwa umuntu o hlanzekileyo no
nga hambile o nga lenziyo ipasika lowo
muntu u ya kunqunywa pakati kwa ba
kubo, ngokuba e nga wu letanga umni-
kelo ka Jehova ngesikati sawo lowo
muntu u ya kwetwala isono sake.
14 Uma owezizwe e hlala kini e tanda
ukulenza ipasika kuJehova; njengesi-
miso sepasika na njengomkuba walo a
kenze njalo, ni ya kuba nesimiso sinye
kowezizwe nako wa zalelwa ezweni la-
kini.
15 Ngosuku itabanekele e la miswa
ngalo ifu la sibekela itabanekele oku
itente lemiteto, kusihlwa kwa ba kona
pezu kwetabanekele okungati isibona-
kaliso somlilo, kwa ze kwa sa.
16 Kwa ba njalo ngesikati sonke: ifu
la li sibekela emini nokungati umlilo
ebusuku.
17 Nxa ifu lenyuswa etabanekeleni,
kwa ku ti abaIsraeli ba hambe: na se-
ndaweni lapo ifu li ma kona lapo aba
kwa Israeli bemise.
18 Ngokutyo ku ka Jehova aba kwa
Israeli ba be hamba na ngokutyo ku
ka Jehova bemise: Ekumeni kwefu
pezu kwetabanekele ba be hlala emate-
nteni abo.
19 Na lapo ifu li ma izinsuku eziningi
pezu kwetabanekele, abakwa Israeli ba
ngcina oku ka Jehova, a ba hamba.
20 Kwa ku ba njalo; lapo ifu li hlezi
izinsuku ezi incozana pezu kwetabane-
kele, njengokutyo ku ka Jehova ba be
hlala ematenteni abo; na njengokutyo
kuka Jehova ba be hamba.
21 Kwa ku ba njalo, uma ifu li hlala
kusihlwa ku ze ku se ku ti ifu li suswe
kusasa ba be hamba: noma kwa ku i
semini noma i kusihlwa lapo ifu li su-
swa ba be hamba.
22 Noma ku izinsuku ezimbili noma
inyanga noma umnyaka ifu li hlezi pe-
zu kwetabanekele li mi njalo pezu kwa-
lo, aba kwa Israeli ba be hlala emate-
nteni abo, ba nga hambi kodwa uma
lenyuswa ba be hamba.
23 Ngokutyo ku ka Jehova ba be hla-
la ematenteni abo, na ngokutyo kuka
Jehova ba be hamba; ba gcina o ku
ka Jehova, ngezwi lika Jehova ngesa-
ndhla sika Mosi.

ISAHLUKO 10.

UJEHOVA wa kuluma kuMosi, e ti,
2 Zenzele amatilongo amabili esi-
liva ngomsebenzi o kandiweyo u we-
nze: ukuba abe awokubiza inhlangano
nokususa amakamu.
3 Lapo be ya kuwatyaya inhlangano
yonke i ya kubutanela kuwe emnyango
wetabanekele lenhlangano.
4 Uma be tyaya itilongo li be linye
ku ya kubutanela kuwe izinduna ezi izi-
nhloko zezinkulungwane zakwa Isra-
eli.

5 Lapo ni hlaba umkosi amakamu e mi ngasempumalanga a ya kusuka.

6 Lapo ni hlaba umkosi wesibili amakamu e mi ngaseningizimu a ya kusuka: ba ya kuhlaba umkosi ngokusuka kwabo.

7 Kodwa lapo ku butwa inhlangano ni ya kuwatyaya ni nga hlabi umkosi.

8 Amadodana ka Aroni abapristi a ya kutyaya amatilongo: ku ya kuba isimiso kini, ku ze ku be pakade, ezizukulwaneni zenu.

9 Noma ni puma impi ezweni lakini ukuya kulwa nezita ezi ni katazayo ni ya kuhlaba umkosi ngamatilongo: ni ya kukunjulwa pambi kuka Jehova uTixo wenu; ni sindiswe ezitenі zenu.

10 Osukwini lokwenama kwenu, na ngezinsuku zenu ezimisiweyo, na sekutwaseni kwezinyanga zenu ni ya kutyaya amatilongo enu eminikelweni yenu yokutya na seminikelweni yokuhlatywa yokutula, ukuba i be isikumbuzelo senu pambi kuka Tixo wenu, ngi nguJehova uTixo wenu.

11 Kwa ti ngosuku lwamashumi amabili lwenyanga yesibili emnyakeni wesibili ifu la kutyulwa etabanekeleni lemiteto.

12 Aba kwa Israeli ba suka ehlane la seSinai ifu lema ehlane la seParani.

13 Ba qala ukuhamba njengokutyo kuka Jehova ngesandhla sika Mosi.

14 Ku qala kwesuka isibonakaliso sekamu laba kwa Juda ngezimpi zabo, uNashoni indodana ka Aminadabi wa ye pezu kwebandhla la kubo.

15 Pezu kwesizwe sa kwa Isakari kwa ku uNetaneli indodana ka Zuari.

16 Napezu kwesizwe sa kwa Zebuloni kwa ku uEliabi indodana ka Heloni.

17 Itabanekele la suswa, amadodana ka Gershoni namadodana ka Merari e suka e twala itabanekele.

18 Nesibonakaliso sekamu la kwa Rubeni se suka njengezimpi zabo, uElizuri indodana ka Shaduri wa ye pezu kwebandhla la kubo.

19 Pezu kwesizwe sa kwa Simeoni kwa ku uShalumieli indodana ka Zurishadi.

20 Pezu kwesizwe sa kwa Gadi kwa ku uEliasafu indodana ka Deueli.

21 Aba kwa Kohati besuka be twele indawo e yingcwele na labo ba bemisa itabanekele be nga ka fiki.

22 Isibonakaliso sekamu la kwa Eframi se suka njengezimpi zabo, uElishama indodana ka Amahudi wa ye pezu kwebandhla la kubo.

23 Pezu kwesizwe sa kwa Manasa kwa ku Gamalieli indodana ka Pedazuri.

24 Pezu kwesizwe sa kwa Benjamini kwa ku Abidani indodana ka Gideoni.

25 Isibonakaliso sekamu la kwa Dani se suka, eli nga semva kwawo onke amakamu emabandhleni abo; uAhieza indodana ka Amishadai wa ye pezu kwebandhla la kubo.

26 Pezu kwesizwe sa kwa Asheri kwa ku Pagieli indodana Okrani.

27 Pezu kwesizwe sa kwa Naftali kwa ku uAhira indodana ka Enani.

28 Kwa ku nje ukuhamba kwa ba kwa Israeli njengezimpi zabo ekusukeni kwabo.

29 uMosi wa ti kuHobabi indodana ka Regueli umMidiani umkwe kaMosi si ya endaweni uJehova a ti ngi ya kuninika yona: Hamba nati si ya kupata kahle; Ngokuba uJehova u kulumile okuhle ngabaIsraeli.

30 Wa ti kuye, A ngi nakuhamba, kodwa ngi za kuya kwaba kiti.

31 Wa ti, U nga si shiyi ngi ya kuncenga: loku u yazi ukuba si ya kumisa ehlane, u nga ba amehlo kitina.

32 Ku ya kuti uma u hamba nati kuti impela, ukulunga uJehova a kwenzayo kiti si ya kukwenza na kuwe okunjalo.

33 Ba suka entabeni ka Jehova ibanga lezinsuku ezintatu, umpongolo wesivumelwano ka Jehova wa hamba pambi kwabo ibanga lezinsuku ezintatu ukufuna indawo yokumisa kwabo.

34 Ifu lika Jehova la li pezu kwabo emini ekupumeni kwabo ekamu.

35 Kwa ti ekusukeni kompongolo uMosi wa ti, vuka Jehova, zi ti izita zako zi hlakazeke nabakuzondayo, ba ku balekele.

36 Na sekumeni kwawo, wa ti, Buyela Jehova, ezinkulungwaneni eziningi za ba kwa Israeli.

## ISAHLUKO 11.

KWA ti ukusola kwabantu, kwa ba kubi ezindhlebeni zika Jehova, uJehova wa kuzwa, ulaka lwake lwa vuta, wa tya umlilo ka Jehova pakati kwabo wa qeda aba semikaulweni yekamu.

2 Abantu ba kala kuMosi kwa ti uMosi wa kuleka kuJehova umlilo wa cima.

3 Wa qamba igama lendawo ngokuti Itabera. Ngokuba umlilo ka Jehova wa tya pakati kwabo.

4 Ingxube yabantu e ya i pakati kwabo ya fisa nokufisa, abakwa Israeli ba buya ba kala, ba ti Ubani o za ku si pa inyama, si dhle na?

5 Si kumbule izinhlanzi e sa si zidhla njengokutanda Egipite: amakukamba, amakabe, amaliki, nesweli, neshumime.

6 Kepa manje umpefumlo wetu se womile, a kuko luto olunye nga pandhle kwaleli mana, emehlweni etu.

7 Imana la li njengenhlamvu yekorianda nombala walo, wa u njengombala webedola.

8 Abantu ba be puma, ukulibuta, ba li gaye ematyeni noma be li kanda esigqulweni, ba li peke esityeni ba lenze izinkwana: Ukuzwakala kwalo kwa ku njengokuzwakala kwamafuta amatya.

9 Ekulaleni kwamazolo pezu kwekamu ebusuku kwa kwehlela imana.

10 uMosi wezwa ukukala kwabantu ngemindeni yabo, ku ilowo muntu e semnyango wetente lake, ulaka luka Jehova lwa vuta kakulu kwa ba kubi nakuMosi futi.

11 uMosi wa ti kuJehova, u yi hlupeleni inceku yako na? ku ngani ukuba a ngi u tolanga umusa emehlweni ako, ukuba u beke umtwalo wabo bonke laba bantu pezu kwami na?

12 Ngi ba kulelwe bonke laba bantu ngi ba zalile ukuba u ti kimi, ba gone esifubeni sako njengomondhli e gonile umntwana o ncelayo, ngi ba yise ezweni o wa funga ngalo koyise na?

13 Ngi nga yi tatapi inyama yokuyinika bonke laba bantu na; Ngokuba ba ya ngi kalela ba ti, Si pe inyama si dhle.

14 A ngi nako ukubatwala bonke laba bantu ngedwa, ngokuba ba ya ngi sinda.

15 Uma u ngi pata kanje, ngi bulale ngi ya kuncenga, kona manje, uma ngi fumene umusa ebusweni bako, Ma ngi nga lu boni usizi lwami.

16 uJehova wa ti kuMosi ngi butele amadoda amashumi a isikombisa emalungeni a kwa Israeli, o wazi ukuba amalunga abantu nezinduna zabo u wa lete etabanekeleni lenhlangano, ukuba eme kona nawe.

17 Ngi ya kwehla, ngi kulume nawe kona: Ngi tabate umoya o kuwe, ngi u beke kubona, ukuba e twale umtwalo wabantu kanye nawe, ukuba u nga wetwali wedwa.

18 Yityo wena kubantu ukuti zahlukaniseni ngomso ni ya kudhla inyama ngokuba ni kalile ezindhlebeni zika Jehova, ni ti, Ubani o za ku si pa inyama, si dhle? Ngokuba kwa ku kuhle kitina Egipite ngako uJehova u za ku ni nika inyama ni dhle.

19 A ni yi ku yidhla usuku lu be lunye, nezimbili nezi isihlanu, nezi ishumi nezi amashumi amabili.

20 Kodwa inyanga yonke, i ze i pume ngamakala enu, ni ze ni nengwe iyona, Ngokuba ni m delile uJehova o pakati kwenu, na kala pambi kwake ni ti, sa pumelani Egipite na?

21 uMosi wa ti, abantu e ngi pakati kwabo, ba izinkulungwane ezi amakulu a isitupa, u ti, ngi za ku ba pa inyama ba i dhle inyanga yonke.

22 Ba za ku hlatyelwa imihlambi yezinkomo neyezimvu ukuba i banele na? kuko ku za ku butwa izinhlanzi zonke zolwandhle ukubanela na?

23 uJehova wa ti kuMosi isandhla sika Jehova se si finyele na? U za ku bonake, ukuba amazwi ami a za kwenzeka, noma a zu kwenzeka yini?

24 uMosi wa puma, wa tyela abantu amazwi ka Jehova wa buta amadoda a amashumi a isikombisa, amalunga abantu wa wemisa, a pahla itabanekele.

25 uJehova wehla e sefwini wa kuluma kuye, wa tata umoya o wa wu pezu kwake wa u beka kumalunga a amashumi a isikombisa: Kwa ti, ekuhlaleni kuka Moya pezu kwawo, ba profeta, a ka nqamula.

26 Kodwa kwa solwa kuwo amadoda amabili ekamwini, igama lenye uEldadi nelenye uMedadi, uMoya wa hlala pezu kwawo; a be pakati kwawo a lotyiweyo, kodwa be nga yanga etabanekeleni: Nawo a profeta e sekamwini.

27 Ya gijima insizwa ya bika kuMosi ya ti uEldadi noMedadi ba ya profeta be sekamwini.

28 uJoshua indodana ka Nuni inceku ka Mosi owezinsizwa zake wa pendula wa ti, nkosi yami Mosi, balele.

29 uMosi wa ti kuye, U nomona ngenxa yami na? sengati abantu bonke baka Jehova a ba be abaprofeti, a ti uJehova a beke umoya wake pezu kwabo.

30 uMosi wesuka wa ya ekamwini namalunga a kwa Israeli.

31 Kwa vuka umoya kuJehova wa leta izikwehle zi vela elwandhle wa zehlisela nga sekamu, ku nga ti ibanga losuku nga lapa, nebanga losuku nga lapa kwekamu inxa zonke nokupuma

kwazo, ku nga ti amakubiti amabili pezu komhlaba.
32 Abantu besuka ngalolu suku lonke na ngalobusuku bonke na ngosuku olu landelayo, ba buta izikwehle: o wa buta kancinyane wa buta amahoma a ishumi ba zeneka zona izindawo zonke ekamwini.
33 Inyama i se semazinyweni abo, be nga ka i hlafuni, ulaka luka Jehova lwa vuta kubantu, uJehova wa ba tyaya ngokufa okukulu.
34 Wa biza igama la leyo ndawo, ngokuti iKibrotihatava: ngokuba be mbela kona abantu abafileyo.
35 Abantu ba be muka eKibrotihatava be ya eHazeroti, ba hlala eHazeroti.

## ISAHLUKO 12.

UMIRIAMU noAroni ba kuluma ngoMosi ngenxa yomfazi wa seKushi a e m tabatile ngokuba wa e tabatile umfazi wa seKushi.
2 Ba ti imbala uJehova u kulumile ngoMosi yedwa na? Ka kulumile na nga ti na? uJehova wezwa:
3 (Kepa lomuntu uMosi wa be e tobile ku nabo bonke abantu aba be semhlabeni.)
4 uJehova wa ba zuma, wa kuluma kuMosi nakuAroni na kuMiriamu, wa ti, Pumani nina nobatatu etabanekeleni lenhlangano. Bobatatu ba puma.
5 uJehova wehla ensikeni yefu wema emnyango wetabanekele wa biza uAroni noMiriamu: Bona bobali be za.
6 Wa ti yizwani kaloku amazwi ami, uma ku kona umprofeti pakati kwenu, mina Jehova ngi ya kuziveza kuye njengesibonakaliso ngi kulume kuye ngepupo:
7 Inceku yami uMosi a ka njalo, u tembekile endhlini yami yonke.
8 Ngi ya kukuluma naye, si bhekane obala, ku nga bi ukukuluma okufihliweyo, Yena u ya kubona ukubonakala kuka Jehova, a nesabanga ukukuluma ngaye uMosi inceku yami ngani na?
9 Ulaka luka Jehova lwa vuta ngabo wemukake.
10 Ifu lemuka etabanekeleni: bhekake uMiriamu wa ba nobulepero wa mhlope njengeqwa, uAroni wa m bheka uMiriamu wa m bona e nobulepero.
11 uAroni wa ti ku Mosi, Au! nkosi yami ngi ya kuncenga u nga seleki lesisono pezu kwetu e si senzileyo ngobuula sona ngaso.
12 A ke a nga bi njengofileyo onyama yake se i dhlekile inxenye ekupumeni kwake esiswini sika nina.
13 uMosi wa kuleka kuJehova e ti m pilise manje Tixo, ngi ya ncenga kuwe.
14 uJehova wa ti kuMosi uma uyise e be m felile nje ebusweni u be nge be nahloni izinsuku ezi isikombisa na? ka kitywe ekamwini izinsuku ezi isikombisa, ngasemva kwaloko a buye a ngeniswe.
15 uMiriamu wa valelwa nga pandhle kwekamu izinsuku ezi isikombisa: abantu a ba hambanga wa ze wa buyiswa uMiriamu.
16 Ngasemva kwa loko abantu bemuka eHazeroti ba ngenisa ehlane la seParani.

## ISAHLUKO 13.

UJEHOVA wa kuluma ku Mosi, e ti,
2 Tuma abantu ukuba ba hlole izwe laseKenani e ngi li nika aba kwa Israeli, u tume umuntu a be munye ezizweni zonke za oyise ku be ilowo o induna pakati kwabo.
3 Ngokutyo kuka Jehova uMosi wa ba tuma besuka ehlane laseParani: bonke laba bantu ba be izinhloko za ba kwa Israeli.
4 Lawa a amagama abo, o wesizwe sa ka Rubeni uShammua indodana ka Zakuri.
5 Owesizwe sa kwa Simeoni, uShafati indodana ka Hori,
6 Owesizwe sa kwa Juda, uKalebi indodana ka Jefuna,
7 Owesizwe sa kwa Isakari, uIgai indodana ka Josefa,
8 Owesizwe sa kwa Efraimi uOshea indodana ka Nuni,
9 Owesizwe sa kwa Benjamini, uPalta indodana ka Rafu,
10 Owesizwe sa kwa Zebuloni uGaddieli indodana ka Sodi,
11 Owesizwe sa kwa Josefa, isizwe sa kwa Manasa uGadi indodana ka Susi,
12 Owesizwe sa kwa Dani, uAmmieli indodana ka Gemali,
13 Owesizwe sa kwa Asheri uSethuri indodana ka Mikaeli,
14 Owesizwe sa kwa Naftali, uNabi indodana ka Vopsi,
15 Owesizwe sa kwa Gadi, uGeueli indodana ka Maki;
16 Lawa amagama abantu uMosi a ba tuma ukuhlola izwe. uMosi wa wa biza uOshea indodana ka Nuni ngokuti uJoshua.

17 uMosi wa ba tumela ukuhlola izwe laseKenani wa ti kubo Sukani ni ye nga seningizimu: ni kupukele entabeni.

18 Ni bone izwe ukuba li njani nabantu aba hlala kulo, ukuba ba namandhla noma aba namandhla, ukuba ba ingcozana noma baningi ini?

19 Nokuba izwe li njani aba hlala kulo, ukuba lihle noma libi; nokuba imizi abahlala kuyo i njani nokuba amatente noma izinqaba eziqinileyo ini?

20 Nokuba izwe li vundile noma a li vundile ini noma li nezinkuni noma a li nazo ini? Yimani isibindi ni buye nezitelo zezwe: Kwa se ku isikati sokuvutwa kwamavini.

21 Ngako ba kupuka ba hlola izwe ba qala ehlane laseZini ba ze ba fika eRehobi uma ku yiwa eHamati.

22 Ba kupuka ngaseningizimu ba ze ba fika eHebroni lapo kwa ku kona uAhimani noSheshai, noTalmai abantwana baka Anaki. iHebroni la lakiwe iminyaka e isikombisa li nga ka kiwa iZoani eEgipite.

23 Ba fika esihlanjeni sa se Eshekoli ba ka kona igatya eli nesihleke si sinye samavini ba li twala ngoti kwa babili, ba buya namarimoni namakiwane.

24 Indawo ya i bizwa ngokuti isihlambo sa seEshekoli, ngenxa yesihleke samavini aba kwa Israeli a ba sika kona.

25 Ba buya ekuhloleni izwe emva kwezinsuku ezi amashumi amane.

26 Ba ya ba fika kuAroni na kuMosi na kuyo inhlangano yonke ya ba kwa Israeli, ehlane laseParani eKadeshi, be za ukubabikela, inhlangano yonke, ba i bonisa izitelo zezwe.

27 Ba m tyela ba ti sa fika ezweni o wa u si tume kulo, impela li vame ubisi nezinyosi, lezi izitelo zalo.

28 Kepake abantu aba hlala kulo ba namandhla, nemizi i nezindonga mikulu: futi sa bona kona abantu baka Anaki.

29 AmaAmeliki ake ezweni la seningizimu, namaHeti, namaJebusi namaAmori ake ezintabeni amaKenani ake nga selwandhle nanga seJordani.

30 uKalebi wa tulisa abantu pambi kuka Mosi wa ti a senyuke kona manje si li dhle ngokuba si namandhla okulinqoba.

31 Kodwa abantu a ba be hambe naye ba ti A si namandhla okukupuka ukulwa nabantu ngokuba ba namandhla ku nati.

32 Ba veza izwi elibi ngezwe a ba be ye ukulihlolela aba kwa Israeli, be ti izwe e si hambe kulo uku ya kulihlola izwe e lidhla abakileyo kulo nabantu bonke e sa ba bona kulo, abantu abazimukileyo.

33 Kona sa bona iziqwaga amadodana ka Anaki a ba iziqwaga, emehlweni etu sa ba njengezintete na semehlweni abo futi.

ISAHLUKO 14.

NALO lonke ibandhla la pakamisa izwi la memeza; abantu ba kala nga lobo busuku.

2 Bonke abantwana ba kwa Israeli ba sola uMosi noAroni, lonke ibandhla la ti kubo, sengati Tixo a sa fela ezweni lasEgipite, ku nokuba si fele ku lelihlane.

3 uJehova u si leteleni ku lelizwe u ku wiswa ngenkemba, nabafazi betu nabantwana betu ba be impango na? A ku lungile ini ukuba si buyele Egipite na?

4 Ba ti omunye komunye, Ma si mise induna si buyele Egipite.

5 Lapo uMosi noAroni ba wa ngobuso pambi kwenhlangano yonke yebandhla labantwana ba kwa Israeli.

6 uJoshua indodana ka Nuni, noKalebi indodana ka Jefuna, a ba labo abahloli izwi ba hxebula izingubo zabo;

7 Ba kuluma kulo lonke ibandhla labantwana ba kwa Israeli, be ti, Izwe e sa dhlula kulo ukulihlola li izwe elihle kakulu impela.

8 Uma uJehova e si tanda, u ya kusileta kulelizwe, a si nike lona; izwe eli veza ubisi nezinyosi.

9 Kodwa ma ni nga hlubuki kuJehova, ni nga besabi abantu bezwe; ngokuba ba isinkwa kitina, umtunzi wabo u mukile kubo, uJehova u nati ni nga besabi.

10 La tyo lonke ibandhla ukuti ba kandeni ngamatye. Kona inkazimulo ka Jehova ya bonakala etabanekeleni lenhlangano, kubo bonke abantwana ba kwa Israeli.

11 Wa ti uJehova kuMosi, Ko ze ku be nini laba bantu be ngi dela na? Ko ze ku be nini be ngetembi kimi na? ngenxa yezibonakaliso zonke e ngi zenzile pakati kwabo na?

12 Ngi za kubatyaya ngesifo ngi ba xotye, ngi ya kukwenza abako ba be isizwe esikulu e si namandhla ku nabo.

13 Wa ti uMosi kuJehova, Ba ya ku-

zwa aba sEgipite, ngokuba wa ba kupula laba bantu ngamandhla ako pakati kwabo.
14 Ba ya kutyela abahleziyo kulelizwe: se be zwile ukuba wena Jehova u pakati kwa laba bantu, aba ku bonayo ubuso ngobuso, wena Jehova, nefu lako li mi pezu kwabo, ngensika yefu u ya hamba pambi kwabo emini, na ngensika yomlilo ebusuku.
15 Manje uma u ba bulala laba bantu njengomuntu munye, zi ya kukuluma izizwe ezi zwile udumo lwako, zi ti,
16 Ngokuba uJehova u be nge namandhla ukuyisa laba bantu ezweni o wa li fungela kubo, ngakoke u se ba bulele ehlane.
17 Kaloku, ngi ya kuncenga, sengati amandhla enkosi yami a nga kula njengokuba u tyilo, ukuti,
18 uJehova o puza ukutukutela, o nomusa omkulu, o tetelela ukona nokupambuka, o nga m yekiyo o necala, o pindisayo isono sa oyise pezu kwabantwana ku ze ku be isizukulwana sesitatu nesesine.
19 Tetelela, ngi ya kuncenga, isono sa laba bantu, njengobukulu bomusa wako, na njengaloku u ba tetelele laba bantu Egipite ku ze ku be manje,
20 Wa ti uJehova, se ngi ba tetelele njengezwi lako;
21 Kodwa, ngokupila kwami impela ubukosi buka Jehova bu ya kugcwalisa umhlaba wonke.
22 Ngokuba onke amadoda a bonileyo inkazimulo yami, nezimangaliso zami e ngi zenzileyo Egipite, na sehlane, kepa se be ngi lingile kaloku kashumi, a bezwa izwi lami;
23 Impela a ba yi kulibona izwe e nga li fungela koyise, bonke aba ngi delayo, a ba yi kulibona.
24 Kodwa inceku yami uKalebi, ngokuba u nomunye umoya, wa ngi landela ngokwempela, ngi ya kumyisa yena ezweni a ya kulo; inzalo yake i ya kulifuya.
25 (AmaAmaleki namaKenani akile emfundeni,) ngomso guqukani ni ye ehlane ngendhlela yolwandhle olubomvu.
26 uJehova wa kuluma kuMosi noAroni, e ti,
27 Ko ze ku be nini ngi bekezele leli bandhla elibi, eli ngi solayo na? Ngi zwile insolo yabantwana ba kwa Israeli aba ngi sola ngayo.
28 Yityo kubo, Ngokupila kwami impela, u ti uJehova ngi zo kwenza kini njengokukuluma kwenu ezindhlebeni zami.
29 Zi za kuwa izidumbu zenu ku lelihlane, nabo bonke ababalwayo kini, njengomumo wonke wenu u qale ko neminyaka e amashumi amabili na ngapezulu kwa ba ngi solayo.
30 A ni so ze na fika ezweni e ngi pakamisile isandhla sami uku ni beka kulo, kupela uKalebi umfo ka Jafuna noJoshua umfo ka Nuni.
31 Izingane zenu, e ni ti, zi ya kuba impango, ngi ya kuzingenisa, zi ya kulazi izwe e na li delayo.
32 Kepa nina, izidumbu zenu zi ya kuwa ku lelihlane.
33 Nabantwana benu ba ya kuzula ehlane iminyaka emashumi mane, betwala ukupinga kwenu, zi ze zi pele izidumbu zenu ehlane.
34 Njengobuningi bezinsuku e na hlola ngazo izwe, izinsuku ezi amashumi amane, usuku umnyaka, no twala izono zenu iminyaka e mashumi mane, nazi ukufulatela kwami.
35 Mina, Jehova, ngi tyilo, uma ngi nga kwenzi loku kulo lonke leli bandhla elibi aba ngi hlanganyeleyo; ku lelihlane ba ya kupela, ba fele lapo.
36 Lawa amadoda a wa tuma uMosi ukuhlola izwe, a buya a solisa lonke ibandhla ngokuveza ukuhleba izwe;
37 Lawa amadoda a veza ukuhleba izwe, a fa ngesifo pambi kuka Jehova.
38 Kodwa uJoshua umfo ka Nuni noKalebi umfo ka Jefuna aba be nalawa madoda ukuhlola izwe, ba pila.
39 uMosi wa ba tyela lawa mazwi bonke a ba kwa Israeli; abantu ba lila kakulu.
40 Ba vuka ekuseni ba kupukela esiqongweni sentaba, be ti, Bheka, si lapa si zo kupukela ku leyo ndawo, e ya tyiwo uJehova ngokuba sonile.
41 Wa ti uMosi, ni leqeleni izwi lika Jehova na? Loku a ku yi kuba nenhlanhla.
42 Ni nga kupuki ngokuba uJehova amuko pakati kwenu, ukuba ni nga tyaywa pambi kwezita zenu.
43 Ngokuba amaAmaleki namaKenani a kona pambi kwenu, ni ya kuwa ngenkemba, ngokuba ni buyile emva kuJehova, ngako a ka yi kuba nani uJehova.
44 Kodwa ba pikelela ukukupuka, ba

ya esiqongweni sentaba; kepa umpongolo wesivumelwano sika Jehova, noMosi a wu puma ekamwini.

45 Ehla amaAmaleki namaKenani a e hlezi kuleyontaba, aba tyaya, aba xotya ba ze ba fika eHorma.

## ISAHLUKO 15.

WA tyo uJehova kuMosi, e ti;

2 Yityo kubantwana ba kwa Israeli, u ti kubo; uma se ni fikile ezweni e ni ya kuhlala kulo, e ngi ni nike lona,

3 Nenze umnikelo kuJehova, umnikelo wokutya, noma umnikelo wokufeza isifungo, noma owokubonga, noma ngesikati esimisiweyo senu, ukwenza ipunga elimnandi kuJehova, owezinkomo, noma owezimvu.

4 Konake onikelayo umnikelo wake kuJehova wo leta umnikelo wokudhla, okweshumi kwempupu ku xutyiwe nokwesine kwehini lamafuta.

5 Newaini li be umnikelo wokupuza, okwesine kwehini u ya kukulungisa nomnikelo wokutya, noma nomhlatyelo weundhlu li linye.

6 Noma inqama ni ya kuyenzela umnikelo wokudhla okweshumi izilinganiso ezimbili zempupu ecolisiweyo e xutywe namafuta okwesitatu kwehini.

7 Newaini li be umnikelo wokupuza, okwesitatu kwehini u ya kukunikela, li be ipunga elimnandi kuJehova.

8 Na lapo wenze inkunzi i be umnikelo wokutya, noma umhlatyelo wokufeza isifungo, noma iminikelo yokutula, kuye uJehova;

9 Wo leta nenkunzi umnikelo wokudhla kokweshumi kwempupu ecolisiweyo izilinganiso ezintatu i xutywe namafuta inxenye yehini.

10 Newaini wo li leta, li be umnikelo wokupuza inxenye yehini, nomnikelo owenziwe ngomlilo a be ipunga elimnandi kuJehova.

11 Ku zo kwenziwa njalo ngenkunzi enye, noma ngenqama enye, noma ngeundhlu, noma ngezinyane lembuzi

12 Njengeningi e ni lenzayo, kunjalo ni ya kwenza kuleyo, njengobuningi bazo.

13 Bonke aba zalwa kulelozwe ba zo kwenza lezi zinto kanjalo, ukunikela umnikelo owenziwa ngomlilo, ipunga elimnandi kuJehova.

14 Uma o wa semzini e hlala nani, noma ubani u pakati kwenu ngezizukulwana zenu, enza umnikelo owenziwa ngomlilo, ipunga elimnandi kuJehova, njengokuba nenza nina, wo kwenza naye.

15 Isimiso sinye kinina bebandhla, na kuye o wasemzini ohlalayo nani isimiso njalo ngezizukulwana zenu, njengani, u zo kuba njalo o wasemizini ebusweni buka Jehova.

16 Umteto omunye nomyalo omunye u ya kuba na kuye o wasemzini ohlalayo nani.

17 Wa tyo uJehova kuMosi, e ti;

18 Yityo kubantwana bakwaIsraeli, u ti kubo, Ekufikeni kwenu ezweni e ngi ni yisa kulo;

19 Ko ti ekudhleni kwenu isinkwa sezwe, ni ya kunikela umnikelo wokupakamisa kuJehova.

20 Ni ya kunikela isinkwa senhlama yenu yolibo si be umnikelo, ni ya kusi pakamisa njengomnikelo wokupakanyiswa wesibuya.

21 Njengenhlama yenu yokuqala ni ya kunikela kuJehova umnikelo wokupakanyiswa ngezizukulwana zenu.

22 Uma ni dukile, a nenza yonke imiyalo le a i shumayelayo uJehova kuMosi,

23 Konke uJehova a ni yala ngako ngesandhla sika Mosi; ku suka ku lolo suku uJehova a yala ngalo, na ngapambili ngezizukulwana zenu.

24 Ko ti uma kwenziwa uto ngokungazi ngapandhle kwamehlo ebandhla, lonke ibandhla li ya kunikela inkunzana yenkomo i be inye, i be umnikelo wokutya, i be ipunga elimnandi kuJehova, nomnikelo wayo wokudhla, nomnikelo wokupuza, njengomyalo, nempongo i be inye i be umnikelo wesono.

25 Umpristi u ya kulihlaulela lonke ibandhla labantwana bakwaIsraeli, ba tetelelwe ngokuba ku ukungazi, nabo ba ya kuleta umnikelo wabo, umnikelo owenziwa ngomlilo kuJehova, nomnikelo wabo wesono ebusweni buka Jehova, ngenxa yokungazi kwabo.

26 Li ya kutetelelwa lonke ibandhla labantwana bakwaIsraeli, kanye nowa semzini ohlalayo pakati kwabo, ngokuba bonke abantu ba be nokungazi.

27 Uma umuntu ona ngokungazi, u ya kuleta iqukazana lomnyaka munye li be umnikelo wesono.

28 Nompristi u ya kuhlaulela umuntu owonayo ngokungazi ebusweni bu-

ka Jehova, uku m hlaulela u ya kutetelelwa.

29 Owezwe o pakati kwabantwana bakwaIsraeli, nowasemzini o hlalayo pakati kwabo wo ba umteto omunye kini ukwenza ngokungazi.

30 Nompefumlo owenza ngokweyisa, noma owa lelozwe, noma owasemzini, u ya m tuka uJehova, lompefumlo u zo nqunyelwa ngapakati kwabantu ba kubo.

31 Ngokuba u li delile izwi lika Jehova, nomyalo wake u wu pulile, u zo nqunywa impela lompefumlo, isono sake si be pezu kwake.

32 Kwa ti abakwaIsraeli be sehlane, ba fumana indoda i teza izinkuni ngosuku lwesabata.

33 Aba m fumanisa e teza izinkuni ba m yisa kuMosi noAroni, na kulo lonke ibandhla.

34 Ba m beka ekulindweni, ngokuba kwa ku nga tyiwo ukuti, ku zo kwenziwani kuye.

35 Wa ti uJehova kuMosi, u zo kufa nokufa lomuntu, ibandhla lonke li ya kumkanda ngamatye ngapandhle kwekamu.

36 Lonke ibandhla la m pumesela ngapandhle kwekamu, ba m kanda ngamatye wa ze wa fa, njengaloku uJehova a m yala uMosi.

37 Wa tyo uJehova kuMosi, e ti,

38 Yi tyo kubantwana bakwaIsraeli, u ti kubo, ukuba ba zenzele ubulwembu empetweni wezingubo zabo, ngezizukulwana zabo, nokuba ba beke ebulwembini bompeto intambo eluhlaza.

39 Bu ya kuti kini bu be ubulwembu, ukuba ni bu beke, ni kumbule yonke imiyalo ka Jehova, ni yenze, ni nga pambuki ni landele izinhliziyo zenu namehlo enu, e ni be ni hamba ni hexeza emva kwawo.

40 Ukuba ni kumbule nenze yonke imiyalo yami ni be aba ingcwele baka Tixo wenu.

41 Ngi uJehova uTixo wenu, o wa ni pumesa ezweni lasEgipite, ngi be uTixo kini. Ngi uJehova uTixo wenu.

## ISAHLUKO 16.

UKORA indodana ka Izhari indodana ka Kohati, indodana ka Levi, noDatane noAbiramu, amadodana ka Eliabi noOni, indodana ka Pelete, amadodana ka Rubeni, ba buta amadoda:

2 Ba zimisa ngapambi kuka Mosi, kanye nabanye aba kwa Israeli, amakosana ebandhla a ngamakulu amabili namashumi a isihlanu, a dumileyo ebandhleni, na nga maqawe:

3 Ba butana ngapambi kuka Mosi noAroni, ba ti kubona. Ni zetwesa kakulu nina, njenga loku lonke ibandhla li ingcwele, bonke ngoqobo, noJehova e kubona: Ni zipakamiselani pezu kwebandhla lika Jehova na?

4 Lapo e se ku zwile loko uMosi, wa wa pansi ngobuso:

5 Wa kuluma kuKora na kulo lonke ibandhla lake, wa ti, ngomuso loku uJehova u ya kubaveza abake, naye o ingcwele, a menze ukuba a sondele kuye: yena a m ketileyo impela a m sondeze kuyena.

6 Yenzani loku: Tatani izitya, wena Kora, nebandhla lonke lako.

7 Ni fake kuzona umlilo, nempepo ngapambi kuka Jehova ngomuso: ku ti a ketwayo nguJehova ku be uyena ngcwele: ni zetwesa kakulu, nina madodana ka Levi.

8 Wa ti uMosi kuKora, Yizwani ngi ya ni ncenga, nina madodana ka Levi:

9 Ku into encane kinina, ukuba uTixo ka Israeli e nahlukanisile ebandhleni lika Israeli, ukuba e ni sondezele eduze kwake nenze umsebenzi wendhlu ka Jehova, nokuba ni me ngapambi kwebandhla uku li kulumela na?

10 U ni sondezile eduze kwake, nabafo wenu bonke amadodana ka Levi kanye nani: ninake ni fisa nobupristi futi na?

11 Ngokuba wena nebandhla lonke lako ni hlanganyela uJehova ngaloko: uAroni, u ngubani yena, ukuze ni m sole na?

12 uMosi wa tuma wa biza uDatane noAbiramu, amadodana ka Eliabi; a ba ti, A si yi kukupuka tina:

13 Ku into encane ukuba u si kipe ezweni eli veza ubisi nezinyosi, ukuba u si bulale ehlane, u zenze u be inkosi pezu kwetu wedwa na?

14 Futi a u si letanga ezweni eli veza ubisi nezinyosi, noku si nika ifa lamasimu nezivini: u ya kuba kipa amehlo a laba bantu na? tina a si yi kukupuka.

15 uMosi wa tukutela kakulu, wa ti kuJehova, U nga zi naki izipo zabo; A ngi tatanga na inye imbongolo kubo, a ngi limazanga namunye futi,

16 uMosi wa ti ku Kora, Ngomuso wo ba ngapambi kuka Jehova, wena, nabo, noAroni nebandhla lonke lako:

17 Ilowo njalo a pate isitya sake, a fake impepo kona, ni lete kuJehova ku be ilowo isitya sake, izitya ezi ngamakulu amabili namashumi a isihlanu; nawe noAroni, i lowo isitya sake.

18 Kwa ba ilowo wa tata isitya sake, wa faka kona umlilo, wa beka impepo, wema emnyango wendhlu yomhlangano kanye noMosi noAroni.

19 uKora wa li butela lonke ibandhla emnyango wendhlu yomhlangano, nodumo luka Jehova lwa bonakala kulo lonke ibandhla.

20 uJehova wa kuluma kuMosi na ku Aroni, e ti,

21 Zahlukaniseni ku leli bandhla, ukuze ngi ba qede masinyane.

22 Ba se be wa bona ngobuso, ba ti, 'o Tixo, uTixo wemimoya yenyama yonke, ku ya kona umuntu munye, u tukutelele lonke ibandhla na?

23 uJehova wa kuluma kuMosi, wa ti,

24 Kuluma kulo ibandhla, u ti, Sukani nga kulo itabanekele lika Kora, noDatane noAbiramu.

25 uMosi wa vuka wa ya kuDatane na kuAbiramu, nezikulu za kwa Israeli za m landela.

26 Wa kuluma ebandhleni wa ti, Sukani ngi ya ni ncenga, ezindhlini za laba bantu ababi, ni nga tinti luto lwabo, funa ni qedwe kanye nezono zonke zabo.

27 Ngako ba suka nga kulo itabanekele lika Kora, noDatane, noAbiramu, ngalapa na ngalapa: noDatane noAbiramu ba puma, bema ngasemnyango yezindhlu zabo, nabafazi babo, namadodana abo, nezingane zabo

28 uMosi wa ti, Ngaloku ni ya kwazi ukuba uJehova u ngi tumile ukukwenza konke loku; ngokuba a ngi kwenzanga ngowami umcabango.

29 Uma laba bantu be bulawa ukufa kwabantu bonke, noma be fikelwa oku fikela abantu bonke; uJehova a ka ngi tumanga.

30 Kodwa uma uJehova enza into entya, nomhlaba u vula umlomo wawo, u ba gwinye, nako konke okwabo, ba tyone masinyane egodini, no kwazike ukuba laba bantu ba m tukutelisile uJehova.

31 Kwa ti, e se wa qedile lawa mazwi, umhlabati o ngapansi kwabo wa vuleka:

32 Nomhlaba wa wu vula umlomo wawo, wa ba gwinya, nezindhlu zabo, nabo bonke abantu baka Kora, nempahla yonke yabo.

33 Bona, nabo bonke ababo, ba ngena bezwa egodini, nomhlaba wa ba m boza: ba hlukaniswa ngokufa ebandhleni.

34 Nabo bonke aba kwa Israeli aba be nga kona ba balekiswa ukukala kwabo; ngokuba ba ti, funa umhlaba u si gwinye nati.

35 Kwa vela umlilo u puma kuJehova wa ba bulala aba be tyisele impepo aba ngamakulu amabili namashumi a isihlanu.

36 uJehova wa kuluma kuMosi, wa ti,

37 Kuluma kuEleazari indodana ka Aroni umpristi, ukuba a zi tate izitya emlilweni, nawe u wu hlakaze umlilo lapaya; ngokuba zi ingcwele.

38 Izitya za lezi zoni nga kuyo imipefumulo yabo, ma ba lenzele ilati, izisibekelo ezibanzi: ngokuba ba zi nikela ngapambi kuka Jehova, ngako zi ingcwele: zi ya kuba isibonakaliso kubantwana baka Israeli.

39 uEleazari umpristi wa zitata izitya zetusi, e za zi nikelwe aba tyileyo: kwenziwa ngazo izisibekelo ezibanzi ukusibekela ilati.

40 Ku be isikumbuzo kubantwana baka Israeli, ukuba isihambi o ku nge iso senzalo ka Aroni, si nga sondeli ukunikela impepo ngapambi kukaJehova; ukuze a nga bi njengoKora, na njengebandhla lake: njengokutyo kuka Jehova kuyena ngesandhla sika Mosi.

41 Kodwa ngosuku olulandeleyo lonke ibandhla labantwana baka Israeli ba nkonona kuMosi nakuAroni, ba ti. Ni ba bulele abantu baka Jehova.

42 Kwa ti, ibandhla se li butene kuMosi noAroni, ba bheka kulo itabanekele lebandhla: ba bona, ifu li li mbozile, nodumo luka Jehova lwa vela,

43 uMosi noAroni ba fika ngapambi kwetabanekele lebandhla.

44 uJehova wa kuluma kuMosi, e ti,

45 Sukani kulelibandhla, ukuba ngi ba qede masinya. Ba se be wa pansi ngobuso.

46 Wa ti uMosi kuAroni, Tabata isitya, u fake kona umlilo o selatini, u beke kona impepo, u ye masinyane kulo ibandhla, u benzele isihlaulelo: ngokuba lu pumile ulaka kuJehova; ukufa ku qalile.

47 uAroni wa tata njengesiyalezo sika Mosi, wa gijima e ziponsa kulo ibandhla; kwa ti, bheka, ukufa kwa se ku qalile kubantu; wa beka impepo wenzela abantu isihlaulelo.

48 Wema emkatini wabafileyo naba pilileyo; ukufa kwa pela.

49 Bona aba bulawa i loku kufa ba be izinkulungwane ezi ishumi nane namakulu a isikombisa, ngapandhle kwabo aba be bulewe ngendaba ka Kora.

50 uAroni wa buyela kuMosi emnyango wetabanekele lebandhla: lokokufa kwa pela.

## ISAHLUKO 17.

UJEHOVA wa kuluma kuMosi, wa ti,
2 Kuluma kubantwana baka Israeli, u tate ku lowo njalo induku njengendhlu ya oyise, kumakosana onke abo ngezindhlu za oyise, izinduku ezi ishumi nambili: u lobe njalo igama lomuntu endukwini yake;

3 U lobe igama lika Aroni endukwini ka Levi: ngokuba induku inye i ya kuba ikanda lendhlu ya oyise.

4 U zi bekelele kulo itabanekele lebandhla ngapambi komteto, lapo ngi ya kuhlangana nawe kona.

5 Ko ti, induku yomuntu e ngi ya kumketa, i ya kuqakaza: ngenze ukuba ku pele ngakimi ukunkonona kwabantwana baka Israeli, aba ku sola ngako.

6 uMosi wa kuluma kubantwana baka Israeli, nawo onke amakosana abo a m nika ilowo njalo induku, ileyo nkosana inye njengendhlu ya oyise, izinduku ezi ishumi nambili: nenduku ka Aroni ya i pakati kwezinduku zabo.

7 uMosi wa zi bekelela izinduku kulo itabanekele lomteto ngapambi kuka Jehova.

8 Kwa ti ngomuso uMosi wa ngena kulo itabanekele lomteto; wa bona induku ka Aroni yendhlu ka Levi i nezinhlamvu i qakazekile, i tela amaalmondi.

9 uMosi wa leta izinduku zonke e za zi ngapambi kuka Jehova; kwa ba kwa Israeli bonke ba bheka, kwa ba ilowo wa tata induku yake.

10 Wa ti uJehova kuMosi, Buyisela futi induku ka Aroni ngapambi komteto i ngcinwe i be isibonakaliso kubahlubuki; u suse impela konke ukunkonona kwabo kimina ukuba ba nga fi.

11 uMosi wa kwenza loko; njengokuyaleza kuka Jehova, wenze njalo.

12 Abantwana baka Israeli ba kuluma kuMosi, ba ti, Bheka, si ya fa, si ya pela, si pela sonke.

13 O sondelayo eduze kwetabanekele lika Jehova u ya kufa: kuhle ukuba so ze si pele ukufa na?

## ISAHLUKO 18.

UJEHOVA wa ti kuAroni, Wena namadodana ako nendhlu kayihlo kanye nawe, ni ya kutwala izono zendhlu e ingcwele, nawe kanye namadodana ako no twala izono zobupristi bako.

2 Nabafo wenu futi besizwe sakwa Levi, isizwe sika yihlo, ba lete kanye nawe ukuba ba hlanganiswe nawe, ba konze kuwe: kodwa wena namadodana ako no konza ngapambi kwetabanekele lomteto.

3 Ba wondhle umsebenzi wako, nomsebenzi walo lonke itabanekele; kodwa a ba yi kusondela ezityeni ezi ingcwele nelati, ukuze bona, nawe futi, ni nga fi,

4 Ba ya kuhlanganiswa nawe, bondhle umsebenzi wetabanekele lebandhla, kuwo wonke umsebenzi wetabanekele: nesihambi si nga sondeli kini.

5 Ni wondhle umsebenzi wendhlu e ingcwele, nomsebenzi welati: ukuze lu nga be lu sa biko ulaka futi pezu kwabantwana baka Israeli.

6 Futi mina, bheka, mina ngi ba tatile abafo wenu abaLevi kubantwana baka Israeli: ba nikwe nina ba be isipo sika Jehova, ukuwenza umsebenzi wetabanekele lebandhla.

7 Ngakoke wena namadodana ako kanye nawe ni ya kuwulungisa umsebenzi wobupristi kuko konke okwelati, na ngapakati kweveli; ni ya kusebenza; ngi ni nikile umsebenzi wenu wobupristi u be umsebenzi wesipo: isihambi esi sondelayo si ya kubulawa.

8 uJehova wa kuluma kuAroni, wa ti Bheka, Ngi ku misile ukuba u mele imihlabelo yami e ponswayo kuko konke oku ingcwele kwabantwana baka Israeli; ngi ku nike wena loku ngenxa yokugcotywa, na kumadodana ako, ngomteto ku ze ku be pakade.

9 Loku ku ya kuba okwako ezintweni ezi ingcwele kakulu, ezi nga yisiwa emliliweni: konke okuletiweyo kwabo, wonke umhlabelo wabo wenyama, nawo wonke umhlabelo wabo wesono, nawo wonke umhlabelo wabo wokushinga, a ba ku leta kimina, loku ko ba ngcwele kakulu kuwena na kumadodana ako.

10 Wo kudhla endaweni e ingcwele kakulu, isilisa sonke si ya kukudhla: ko ba ngcwele kuwena.

11 Na loku ku ngokwako; umhlabelo oponswayo wesipo sabo, kanye nomhlabelo wonke wokuzuliswa wabantwana

baka Israeli ngi wu nikele wena, namadodana ako namadodakazi ako kanye nawe, u be umteto njalo njalo: bonke aba hlambulukileyo endhlini yako ba ya kukudhla,
12 Konke okuhle kwamafuta, nokwewaini, nokuka kolweni, izitelo zakuqala zazo ezi nikwa kuJehova, ngi ku nikile kona.
13 Nako konke okuvutwa kuqala ezweni, a ba ku letayo ku Jehova, ko ba ngokwako; bonke aba hlambulukileyo endhlini yako ba ya kukudhla,
14 Konke okubekiweyo uIsraeli koba ngokwake.
15 Konke okuzalayo enyameni yonke aba ku leta kuJehova, noma umuntu noma isilwane, ko ba okwako; noko izibulo lomuntu u ya kulikulula impela, namazibulo ezilwane ezingcolileyo u ya kuwakulula.
16 Nazo ezi ya kukululwa emva kwenyanga inye u ya kukulula, njengokubona kwako, ngemali yamashekeli a isihlanu, njengeshekeli lendhlu e ingcwele, eli ngamagera a ngamashumi amabili.
17 Kodwa okwamazibulo kwenkomo nokwemvu nokwembuzi, a u yi ku ku kulula; ku ingcwele; u ya kufafaza igazi lako pezu kwelati, u tyise amafuta a bo a be umhlabelo womlilo, wepunga eli mnandi kuJehova.
18 Nenyama yawo i be ngeyako, njengebele nehlombe lokunene, ku okwako.
19 Yonke imihlabelo yokupakanyiswa yezinto ezi ingcwele, e nikwa uJehova ngabantwana baka Israeli, ngi i nike wena, namadodana namadodakazi kanye nawe, ku be umteto njalo njalo: ku isivumelwano sika saoti kuwena na kwabako ngapambi kuka Jehova ku be njalo njalo.
20 uJehova wa kuluma kuAroni, wa ti A u yi kuba nalo ifa ezweni labo, u nga bi nandaba futi kubona; mina ngi ngowako nefa lako kubantwana baka Israeli.
21 Bheka, ngi ba nikile abakwaLevi zonke izinxenye zeshumi kwaIsraeli zi be ifa labo, ngomsebenzi wabo aba wenzayo, umsebenzi wetabanekele lebandhla.
22 Nabantwana baka Israeli ma ba ngabe ba sa sondela kulo itabanekele lebandhla, funa ba be nesono, ba fe.
23 Kodwa abaLevi ba ya kwenza umsebenzi wetabanekele lebandhla, ba twale izono zabo; ku be umteto njalo njalo kuzo izizukulwana zenu ukuti aba nalo ifa kubantwana baka Israeli.
24 Kodwa izinxenyana zeshumi zabantwana baka Israeli, aba zi nikayo zi be izipo zokupankanyiswa ku Jehova, ngi zi nikile abaLevi uku zi fuya: ngako ngi ba tyelile ukuti, kubantwana baka Israeli a ba yi kufuya luto.
25 uJehova wa kuluma kuMosi, wa ti,
26 Kuluma kwaba kwaLevi, u ti kubona, Lapo ni tatayo kubantwana baka Israeli izinxenye zeshumi e ngi ni nike zona ngi zi tate kubona zi be ifa lenu ni ya kunikela ngazo kuJehova, inxenye yeshumi yazo.
27 Na lomhlabelo wokupakanyiswa u ya kumiselwa nina, kungati umbila endaweni yokubula, nokugcwala kwesikamo sewaini.
28 Ka njaloke ni nikele umnikelo ku Jehova kuzo zonke izinxenye zenu zeshumi, e ni zamkela kubantwana baka Israeli, ni nike ko wokupakanyiswa ka Jehova kuAroni umpristi.
29 Ku zo zonke izipo zenu konke okupakanyiswayo kuka Jehova no nikela okunonileyo konke kwako okuingcwele kuko.
30 Ngako u ya kuti kubona, Lapo se ni ku pakamisile okulungileyo kuko, ko balelwa kubaLevi kube inzalo yendawo yokubula, nenzalo yesikamo sewaini.
31 Ni ku dhle ezindaweni zonke, nina nabezindhlu zenu; ngokuba ku isipo senu ngomsebenzi wenu kulo itabanekele lebandhla.
32 A ni yi kuba na sono ngenxa yako, lapo se ni ponsile oku peleleyo kuko: ni nga ngcolisi futi izinto ezi ingcwele zabantwana baka Israeli, funa ni fe.

## ISAHLUKO 19.

UJEHOVA wa kuluma kuMosi na kuAroni, e ti,
2 Loku ku ukucasisela komteto o yalezwe nguJehova, e ti, Kuluma kubantwana baka Israeli, ba ku letele isitole esibomvu esi nge nabala, esi nge nansolo, esi nga laziyo nakanye ijokwe.
3 Ni si nike uEleazari umpristi, a si lete ngapambi kwekamu, omunye a si bulale ngapambi kobuso bake:
4 uEleazari umpristi a tate igazi laso ngomunwe, a fafaze ngalo ka kombisa kona ngapambi kwetabanekele lebandhla:

5 Nomunye a si tyise isitole ebusweni bake; isikumba, nenyama, negazi, nobulongwe, a ku tyise konke.

6 Nompristi a tate umuti wesedare, nowehisope, nokubomvu, a ku ponse pakati lapo ku ya kona isitole.

7 Umpristi a hlanze izingubo zake, a geze umzimba wake ngamanzi, na ngasemuva a ngene ekamu, umpristi a be ongcolileyo ku ze ku hlwe.

8 No si tyisayo a hlanze izingubo zake ngamanzi, nomzimba wake a u geze ngamanzi, a be o ngcolileyo ku ze ku hlwe.

9 Umuntu ohlambulukileyo u ya kuwubuta umlota wesitole, a wu beke ngapandhle kwekamu, endaweni e hlanzekileyo, u ngcinelwe ibanhla laba kwa Israeli u be isahlukaniso samanzi; ku ukuhlanjululwa kwesono.

10 No wu butayo umlota wesitole u ya kugeza izingubo zake a be o ngcolileyo ku ze ku hlwe: loku ku be umteto omayo njalo kubantwana baka Israeli, na kuso isihambi esi hambelayo kubona.

11 O si tintayo isidumbu somuntu ofileyo u ya kuba o ngcolileyo izinsuku ezi isikombisa.

12 U ya kuzihlanza ngako ngosuku lwesitatu, na ngosuku lwesikombisa a be ngohlanzekileyo: kodwa uma e nga zihlanzile ngosuku lobutatu, u ya kuba o ngcolileyo na ngosuku lwesikombisa.

13 O si tintayo isidumbu somuntu ofileyo, a nga zihlanzi, u ngcolisa itabanekele lika Jehova; na lowo mpefumulo u ya kunqunywa kwaIsraeli: ngokuba amanzi esahlukaniso a ka fafazangwa pezu kwake, u ya kuba o ngcolileyo; ukungcola kwake ku se pezu kwake.

14 Loku ku umteto lapo umuntu efayo kutente, bonke aba ngena kona, naba hlezi kona ba ya kuba aba ngcolileyo izinsuku ezi isikombisa.

15 Nezitya zonke ezivulekileyo ezi nge nazo izivalo ezi botywe kuzo, zi ngcolile.

16 Notintayo o bulewe inkemba endhle, noma isidumbu somuntu, noma itambo lomuntu, noma ituna, u ya kuba o ngcolileyo izinsuku ezi isikombisa.

17 Ba tatele umuntu o ngcolileyo umlota wesitole esityileyo wokuhlanjululwa wesono, namanzi a gijimayo a bekwe kona esityeni.

18 Nohlambulukileyo a tate ihisope, a li cwilise emanzini, a li fafaze pezulu kutente, na pezu kwazo zonke izitya, na kubantu a ba be kona, na kuyena o li tintileyo itambo, noma obuleweyo, noma ofileyo, noma ituna:

19 Nohlambulukileyo a fafaze o ngcolileyo ngosuku lwesitatu, na ngolwesikombisa: na ngosuku lwesikombisa a zi hlanze, a geze izingubo zake, a zi geze ngamanzi, a hlambuluke kusihlwa.

20 Kodwa o ya kungcola, a nga zihlambululi lowo mpefumulo u ya kunqunywa kulo ibandhla, ngokuba u i ngcolisile indhlu e ingcwele ka Jehova: amanzi esahlukaniso a ka fafazwanga pezu kwake, u ngcolile.

21 Ku be umteto njalo kubona, yena o fafaza amanzi esahlukaniso u ya kugeza izingubo zake; no wa tintayo amanzi esahlukaniso, u ya kuba o ngcolileyo kuze ku hlwe.

22 Nako konke oku tintwa o ngcolileyo ko ngcola; no ku tintayo loko u ya kungcola ku ze ku hlwe.

## ISAHLUKO 20.

KWA se ku fika aba kwa Israeli, ibandhla lonke, ehlane lakwa Zini ngenyanga yokuqala: abantu ba hlala eKadeshi, uMiriamu wa fa kona, wambelwa kona.

2 A e ngeko amanzi ukuba li puze ibandhla: ba butana kuMosi noAroni.

3 Abantu ba m sola uMosi, ba kuluma, ba ti, Si funga uTixo kwangati nga sa fa nati kanye nabafo wetu ngapambi kuka Jehova.

4 Ni li leteleni ibandhla lika Jehova ku lelihlane, ukuba tina nezinkomo zetu si fe na?

5 Ni si kipeleni futi Egipite, uku si leta ku lendawo embi na? a siyo indawo yamabele, ne yemakiwane, ne yezivini, neyamarimoni awako futi amanzi okupuza.

6 uMosi noAroni ba suka kulo ibandhla ba ya emnyango wetabanekele lebandhla, ba wa pansi ngobuso: nodumo luka Jehova lwa bonakala kubona.

7 uJehova wa kuluma kuMosi, wa ti,

8 Tabata induku yako, u li butele ndawonye ibandhla, wena noAroni umfo wenu, ni kulume etyeni ngapambi kwamehlo abo; li ya kuwakipa amanzi alo, nawe u ya kubavezela amanzi etyeni njaloke u ya kulinika ibandhla nezilwane zalo ukuba li puze.

lika Jehova; njengesiyalezo sika Jehova kuMosi,

48 Nezikulu ezi ngapezu kwezinkulungwane zebandhla, izinduna zezinkulungwane, nezamakulu, za sondela kuMosi: .

49 Za ti kuMosi, Izinceku zako zi balile amadoda onke okulwa a ngapansi kwetu, a kwa sala noyedwa.

50 Si wu letileke umnikelo kuJehova, konke e si nako kwegolide, namakatanga, nemiqele, namasongo, nako konke okunjalo, ukwenzela imipefumulo yetu isihlaulelo ngapambi kuka Jehova.

51 uMosi noEleazari umpristi ba li tata igolide kubona, zonke izivunulo ezi setyenziweyo.

52 Negolide lonke lomnikelo ba li nikela kuJehova, lezinduna zezinkulungwane, nezamakulu, amashekeli a izinkulungwane ezi ishumi nesitupa, namakulu a isikombisa namashumi a isihlanu.

53 Ngokuba amadoda empi a e zitatele kwa ilowo njalo impango.

54 uMosi noEleazari umpristi ba li tata igolide lezinduna zezinkulungwane nezamakulu, ba li ngenisa etabanekeleni lebandhla, li be isikumbuzo kwabakwaIsraeli ngapambi kuka Jehova.

## ISAHLUKO 32.

ABAKWA Rubeni nabakwaGadi ba be nomhlambi omkulu wezinkomo; na lapo be li bona izwe lase Jazeri, ne lase Giladi, ukuba ku izwe elihle lezinkomo;

2 Abakwa Gadi nabakwaRubeni ba fika ba kuluma kuMosi, na kuEleazari umpristi, na kuzo izikulu zebandhla, be ti,

3 iAtaroti, neDibone, neJazeri, neNimra, neHeshbone, neEleale, neShebamu, neNebo, neBeoni.

4 Izwe ela hlulwa uJehova ngapambi kwebandhla lika Israeli, li izwe lezinkomo, na ti, zinceku zenu, si nezinkomo:

5 Ba tike, uma si wu tolile umusa ebusweni benu, ma si piwe lelizwe li be ifa letu, si nga weliswa iJordani.

6 uMosi wa ti kubo abakwaGadi nabakwaRubeni, Abafo wenu ba ya kulwa, nina ni hlezi lapa na?

7 Ni i diniselani inhliziyo yabakwaIsraeli ukuba ba nga li weleli izwe aba piwa lona nguJehova na?

8 Oyihlo benu benzenje ekubatumeni kwami, ngi seKadesh-barnea ukuba ba bone izwe.

9 Ngokuba ekukupukweni kwabo esigodini sase-Eshikoli, ba li bona izwe, ba dangalisa inhliziyo yabakwaIsraeli, ukuze ba nga ngeni ezweni a ba li piwa nguJehova.

10 Nolaka luka Jehova lwa vuka nga leso sikati, wa funga, wa ti,

11 Impela amadoda a pumileyo Egipite, ku suke kwa ba mashumi amabili na ngapezulu, a yi ku li bona izwe, e ngi li fungele uAbrahama, noIsaka, noJakobe; ngokuba aka ngi landelanga ngokwempela:

12 Kupela uKalebi indodana ka Jefuna o wa seKenazi, noJoshua indodana ka Nuni, ngokuba bona ba m landela uJehova ngokwempela.

13 Nolaka luka Jehova lwa ba vukela abakwaIsraeli, wa ba zulisa ehlane iminyaka e ngamashumi amane, sa ze sa fa sonke isizukulwane e senza okubi emehlweni ka Jehova.

14 Futi, bhekani, ni vukile endaweni ya oyihlo, inzalo yabonileyo, ukuluvusa futi ulaka olukulu luka Jehova kwabakwaIsraeli.

15 Ngokuba uma ni ya m dela yena, u ya kubashiya futi ehlane; nga loko ni ba bulale bonke laba bantu,

16 Ba sondela kuyena, ba ti, Si ya kwakela izinkomo zetu izibaya, nemizi yezingane zetu;

17 Kodwa tina ngokwetu si hambe ngapambi kwabakwaIsraeli si hlomile, si ze si ba fikise endaweni yabo; nezingane zetu zi hlale emizini ebiyelweyo ngenxa yabantu aba sezweni.

18 Si nga buyeli ezindhlini zetu, abakwaIsraeli be nga ka li dhli ifa labo bonke.

19 Ngokuba a si yi ku li dhla ifa kanye nabo ngapesheya kweJordani na ngapambili; ngokuba eletu si li dhlile nganeno, ngasempumalanga.

20 Wa ti uMosi kubona, uma ni ya kuyenza lento, uma ni ya kuhamba ngapambi kuka Jehova ni hlomile,

21 Ni li wele nonke iJordani ngapambi kuka Jehova ni hlomile, a ze a zi xotye izita zake ngapambi kwake,

22 Nezwe la hlulwe ngapambi kuka Jehova: na ngasemva ni buye, ni nga bi nacala ngapambi kuka Jehova, na ngapambi kukaIsraeli; nezwe leli li be ifa lenu ngapambi kuka Jehova.

23 Kodwa uma ni nga kwenzi loko, bhekani, nonile kuJehova; nazi impela ukuba isono senu so ni fumana.

24 Yakani imizi yezingane zenu, nezibaya zezimvu zenu; ni kwenze loko oku pumileyo emilonyeni yenu.

25 AbakwaGadi noRubeni, ba kuluma kuMosi, ba ti, Izinceku zako zo kwenza oku yalezwa inkosi yetu.

26 Izingane zetu, nabafazi betu, nemihlambi yetu yonke, i ya kuhlala lapo emizini yakwaGiladi.

27 Kodwa tina so wela, ilowo njalo e hlomile, ngapambi kuka Jehova empini, njengokutyo kwenkosi yetu.

28 Ngaloko uMosi wa yaleza uEleazari umpristi, noJoshua indodana ka Nuni, nezikulu zezizwe zakwaIsraeli ngabo,

29 uMosi wa ti kubona, Uma abakwaGadi nabakwaRubeni be wela nani iJordani, ilowo e hlomile, ngapambi kuka Jehova, nezwe lahlulwe ngapambi kwenu, no ba nikake izwe laseGiladi li be ifa labo:

30 Kodwa uma be nga weli nani be hlomile, ba ya kunikwa ifa kanye nani ezweni laseKenani,

31 NabakwaGadi noRubeni ba pendula, ba ti, njengokutyo kuka Jehova ezincekwini zake, loko so kwenza.

32 Si ya kuwela si hlomile ngapambi kuka Jehova ezweni lase Kenani, ukuze ifa letu eli nganeno kweJordani li be eletu.

33 uMosi wa ba nika abakwaGadi nabakwaRubeni nenxenye yesizwe sakwa Manasa indodana ka Josefa, umbuso ka Sihoni inkosi yabakwaAmori nombuso kaHogi inkosi ya seBashani, izwe, kanye nemizi e sosebeni, nemizi e sezweni lonke.

34 AbakwaGadi, baka iDibone, noAtaroti, noAroeri,

35 NeAtroti, neShofani, neJazeri, neJogbeha,

36 NeBeth-nimra, neBeth-harani, imizi ebiyelweyo: nezibaya zezimvu.

37 AbakwaRubeni baka iHeshbone, neEleale, neKirjathaimi.

38 NeNebo, neBaal-meoni, (amagama a pendulewe kodwa), neShibma; ba nika imizi aba yakayo, amanye amagama.

39 AbakaMakiri indodana kaManasa, ba ya eGiladi, ba li tata, ba kipa aba kwa Amori aba be, kulo.

40 uMosi wa nika uMakiri indodana ka Manasa eGiladi, wa hlala kulo.

41 uJaire indodana ka Manasa wa hamba wa tata imizana ya kona, wa i biza ngokuti iHavoth-jaire.

42 NoNoba wa hamba wa tata iKenate, nemizana yalo, wa i biza ngokuti iNoba, ngegama lake.

## ISAHLUKO 33.

LOKU ukuhamba kwabakwa Israeli, aba puma ezweni lasEgipite kanye namabandhla abo, pansi kuka Mosi no-Aroni.

2 uMosi wa loba ngokupuma na ngokuhamba kwabo njengesiyalezo sika Jehova: loku ku ukuhamba kwabo njengokupuma kwabo.

3 Ba puma eRamesi ngenyanga yokuqala, ngosuku lweshumi nesihlanu lwayo, ngosuku olwa landela ipasika abakwa Israeli ba puma ngesandhla esi pakemeyo emehlweni abo bonke aba sEgipite.

4 Aba sEgipite ba ba gqiba bonke a ba ngamazibulo abo, a bulewa uJehova kubona: na sezitixweni zabo uJehova wenza ukwahlulela.

5 NabakwaIsraeli be suka eRamesi ba misa eSukoti;

6 Be suka eSukoti, be misa eEtamu, eli seceleni kwehlane.

7 Be suka eEtamu, ba buyela ePi-hahirote, eli ngapambi kweBal-zefoni, bemisa ngapambi kweMigdole.

8 Be suka ngapambi kwePi-hahirote, ba dhlula pakati kolwandhle ehlane, ba hamba izinsuku ezintatu ehlane lase-Etamu, bemisa eMara.

9 Be suka eMara, ba fika eElime; eElime kwa ku kona imitombo yamanzi e ishumi nambili, nemiti yesundu e ngamashumi a isikombisa; bemisa kona.

10 Be suka eElime, bemisa eduze nolwandhle olubomvu.

11 Be suka olwandhle olubomvu, bemisa ehlane laseSine.

12 Be suka ehlane laseSine, bemisa eDofka.

13 Be suka eDofka, bemisa eAlushi,

14 Be suka eAlushi, bemisa eRefidime, lapo kwaku ngeko amanzi okupuza.

15 Be suka eRefidime, bemisa ehlane laseSinai;

16 Be suka ehlane laseSinai, bemisa eKibroti-hatava.

17 Be suka eKibroti-hatava, bemisa eHazeroti.

18 Be suka eHazeroti, bemisa eRithma.

19 Be suka eRithma, bemisa eRimmon-parezi.

20 Be suka eRimmon-parezi, bemisa eLibna.
21 Be suka eLibna, bemisa eRissa.
22 Be suka eRissa, bemisa eKehelata.
23 Be suka eKehelata, bemisa entabeni iShaferi.
24 Be suka eShaferi, bemisa eHarada.
25 Be suka eHarada, bemisa eMakelote.
26 Be suka eMakelote, bemisa eTahate.
27 Be suka eTahate, bemisa eTara.
28 Be suka eTara, bemisa eMitka.
29 Be suka eMitka, bemisa eHashmona.
30 Be suka eHashmona, bemisa eMoseroti.
31 Be suka eMoseroti, bemisa eBene-jakani.
32 Be suka eBene-jakani, bemisa eHor-hagidgade.
33 Be suka eHor-hagidgade, bemisa eJotbata.
34 Be suka eJotbata, bemisa eEbrona.
35 Be suka eEbrona, bemisa eEzion-gaba.
36 Be suka eEzion-gaba, bemiza ehlane lase Zini, eli seKadeshi.
37 Be suka eKadeshi, bemisa entabeni iHori, eceleni nezwe laseEdomi.
38 uAroni umpristi wa kupukela entabeni iHori ngesiyalezo sika Jehova, wa fa kona, ngomnyaka wamashumi amane emva kokupuma kwabakwaIsraeli ezweni lasEgipite, ngosuku lokuqala lwenyanga yesihlanu.
39 Neminyaka yokuzalwa ka Aroni ya i ikulu namashumi amabili nantatu ekufeni kwake entabeni iHori.
40 Nenkosi uAradi yase Kenani, e ya i hlezi eningizimu ezweni lase Kenani, yezwa ngokuza kuka Israeli.
41 Be suka entabeni iHori, bemisa eZalmona.
42 Be suka eZalmona, bemisa ePunoni.
43 Be suka ePunoni, bemisa eObote.
44 Be suka eObote, bemisa eIje-abarinu eceleni laseMoabi.
45 Be suka eIimi, bemisa eDibon-gadi.
46 Be suka eDibon-gadi, bemisa eAlmon-diblataime.
47 Be suka eAlmon-diblataime, bemisa ezintabeni zaseAbarimi, ngapambi kweNebo.
48 Be suka ezintabeni zase Abarimi, bemisa ematafeni ase-Moabi ngaseJordani eduze naseJeriko.
49 Ba misa ngaseJordani, ku suke e Beth-jesimôte kwa ze kwa fika eAbel-shittime ematafeni ase Moabi.
50 uJehova wa kuluma kuMosi ematafeni ase Moabi ngaseJordani eduze nase Jeriko, eti.
51 Kuluma kwabakwaIsraeli, u ti ku bona, Lapo se ni li welile iJordani, na fika ezweni laseKenani;
52 Ni ba xotye bonke aba sezweni ngapambi kwenu, ni bulale yonke imifanekiso yabo, nezitombe zabo, ni bidhlize zonke izindawo zabo ezipakemeyo:
53 Ni kipe abantu bezwe, ni hlale kona; ngokuba ngi ni nikile izwe li be ifa lenu.
54 Ni dabulele izindhlu zenu izwe ngenkato li be ifa, abaningi ni ba nike ifa elikulu, naba incozana ifa elincane; ifa lomuntu njalo li be sendaweni lapo ku we kona, inkato yake; ni be nefa njengezizwe za oyihlo.
55 Kodwa uma ni nga ba xotyi abezwe ngapambi kwenu; ko ti bona e ni ba vumelayo ukuba ba hlale ba ya kuba izibi emehlweni enu, nameva ezinhlangotini zenu, ba ni hlupe ezweni eni hlezi kulo.
56 Ku buye ku ti, mina ngenze kinina loko e be ngi ti ngi ya ku kwenza kubona.

## ISAHLUKO 34.

UJEHOVA wa kuluma kuMosi, wa ti,
2 Yaleza abakwaIsraeli, u ti kubo, Lapo se ni fikile ezweni laseKenani; (leli izwe eli ya ku ba elenu li be ifa, izwe laseKenani, kanye nemincele yalo:)
3 Ngaseningizimu li ya kuba elenu ku suke ehlane lase Zini nga semnceleni weEdomi, umkaulo wenu wa seningizimu u ya kuba osebeni lokugcina lolwandhle luka saoti ngasempumalanga:
4 Umkaulo wenu u ya kubuya eningizimu u fike ekukupukeni kweAkrabbimi, u dhlulele eZini: nokupuma ku be seKadesh-barnea eningizimu, ku dhlulele eHazar-adda, naseAzmoni.
5 Umkaulo u suke eAzmoni u qondile u ze u fike emfuleni wasEgipite; nokupuma kwawo ku be selwandhle.
6 Umkaulo wa sentyonalanga u ya kugcina olwandhle olukulu; loku ku be umkaulo wenu wa sentyonalanga,
7 Umkaulo wenu nga senyakato u ya kuba ilo u ya kuqala elwandhle olukulu u qonde entabeni iHori
8 Entabeni iHori, u qonde ekungene-

ni kweHamate nokupuma kwawo ku be
seZedadi:
9 Umkaulo u dhlulele eZiferoni, no-
kupuma kwawo ku be seHaza-enani,
loku ku be umkaulo wenu wa senyakato,
10 Owasempumalanga u suke eHaza-
enani u fike eShefamu:
11 Umkaulo u suke eShefamu u fike
eRibla, ngasempumalanga kweAine;
nomkaulo wehle u fike eceleni lolwa-
ndhle iKinnerete ngasempumalanga:
12 Umkaulo wehlele eJordani, noku-
puma kwawo ku be selwandhle luka sa-
oti; leli li be izwe lenu kanye nayo yo-
nke imikaulo yalo.
13 uMosi wa yaleza abakwaIsraeli, wa
ti, Leli lizwe eni ya kulifuya ngenka-
to, uJehova a yaleza ukuba li nikwe izi-
zwe ezi isishiyagalolunye, nenxenye ye-
sizwe:
14 Isizwe sabakwaRubeni, njenge-
ndhlu ya oyise, nesizwe sabakwaGadi,
njengendhlu ya oyise, zi lamukele ifa
lazo; nenxenye yesizwe sika Manasa i
lamukele ifa layo;
15 Izizwe ezibili na leyo nxenye yesi-
zwe zi lamukele elazo ifa nganeno kwe-
Jordani eduze nase Jeriko ngasempuma-
langa.
16 uJehova wa kuluma kuMosi, wa ti,
17 Nanka amagama amadoda a ya ku
nahlukanisela izwe: uEleazari umpristi,
noJoshua indodana kaNuni.
18 Ni tate inkosana i benye kuleso
sizwe njalo, ukwahlukanisa izwe li be
ifa.
19 Amagama abantu ilawo; esizweni
sakwa Juda, uKalebi indodana ka Je-
funa.
20 Esizweni sabakwaSimeoni, uShe-
mueli indodana ka Amihudi.
21 Esizweni sabakwaBenjamini, uEli-
dadi indodana ka Kislone.
22 Nenkosana yesizwe sabakwaDani,
uBukki indodana ka Jogli.
23 Inkosana yabakwaJosefa, esizweni
sabakwaManasa uHannieli indodana ka
Efode.
24 Inkosana yesizwe sabakwaEfraimi,
uKemueli indodana ka Shiftani,
25 Inkosana yesizwe sabakwaZebuloni
uElizafani indodana ka Parnaki.
26 Inkosana yesizwe sabakwaIsakari,
uPaltieli indodana ka Azzani.
27 Inkosana yesizwe sabakwaAsheri,
uAhihude indodana ka Shelomi.
28 Inkosana yesizwe sabakwa Naftali,
uPedaheli indodana ka Amihudi.

29 I laba aba yalezwa uJehova ukuba
ba dabulele abakwaIsraeli ifa labo ezwe-
ni lase Kenani.

## ISAHLUKO 35.

UJEHOVA wa kuluma kuMosi emata-
feni ase Moabi ngaseJordani eduze
neJeriko, wa ti.
2 Yaleza abakwaIsraeli ukuba ba nike
abaLevi ifa ezweni labo, imizi ukuba
ba hlale kuyo; ni ba nike futi imizana
e haqe imizi yabo.
3 Imizi ba ya kuhlala kuyo; nemiza-
na yayo i be e yezinkomo zabo, nempa-
hla yabo nezilwane zonke zabo.
4 Imikaulo yemizi e ni ya ku i nika
abaLevi, ma i be amakubiti a inkulu-
ngwane i suke odongeni lomuzi i yi
haqe.
5 Ni ya kulingánisa ngapandhle ko-
muzi amakubiti a izinkulungwane ezi-
mbili ngasempumalanga, na ngaseni-
ngizimu a be izinkulungwane ezimbili
na ngasentyonalanga a be izinkulu-
ngwane ezimbili, Na ngasenyakato a
be izinkulungwane ezimbili, nomuzi u
be pakati; loku ku be imikaulo yemizi
yabo.
6 Pakati kwemizi eni ya ku i nika
abaLevi ma ku be kona e isitupa yoku-
pepela e ni ya ku i misela umbulali wo-
muntu, ukuze a balekele kona; ku leyo-
nelekele imizi engamashumi amane na-
mbili.
7 Ngako yonke imizi eni ya kuinika
abaLevi i ya kuba ngamashumi amane
nesishiyagalombili ni nike yona kanye
namazwana ayo.
8 Imizi e ni yakubanika yona i be ifa
labakwaIsraeli, kwaba nokuningi ku
vela okuningi, kodwa kwaba nencoza-
na ku vele incozana: ku be ilowo a
nike abaLevi emizini yake njengefa a
li fuyileyo.
9 uJehova wa kuluma kuMosi, wa ti,
10 Kuluma kwabakwaIsraeli, u ti ku
bo, Lapo se ni fikile ezweni lase Kenani
ngapesheya kweJordani,
11 Ni zimisele imizi i be imizi yenu yo-
kupepela; ukuze umbulali a balekele
kona, o bulala umuntu e ngazeleli.
12 I be imizi yenu yokupepela kumpi-
ndiseli; ukuze umbulali a nga fi, a ze
e me ngapambi kwebandhla ekwahlu-
leni.
13 Ku lemizi e ni ya ku i nikela e isi-
tupa i ya kuba e yokupepela.
14 Ni nikele imizi emitatu nganeno

kweJordani, nemitatu ezweni lase Ke-
nani, i be imizi yokupepela.
15 Lemizi e isitupa i be inqaba, ku
bantwana baka Israeli, na kuye o wezi-
zwe na ko hambileyo pakati kwabo uku-
ze yena o bulele umuntu e ngazelele a
balekele kona.
16 Uma e m tyaya ngento yensimbi,
a fe, u umbulali: umbulali u ya kubula-
wa impela.
17 Noma e m tyaya ngokuponsa itye a
nga fayo ngayo a fe, u umbulali; umbula-
li u ya kubulawa impela.
18 Noma e m tyaya ngenduku yomuti
a nga fayo ngalo a fe, u umbulali:
umbulali u ya kubulawa impela.
19 Umbulali u ya kubulawa umpindi-
seli wegazi: lapo e hlangana naye u ya
ku m bulala.
20 Kodwa uma e m kapa ngokuzo-
nda noma e m ponsa ngokumqamela,
a fe;
21 Noma e m tyaya ngesandhla sake
ngokumzonda a fe, yena o m tyayileyo
u ya kubulawa impela; ngokuba u
umbulali; umpindiseli wegazi u ya ku-
bulala umbulali, lapo e hlangana naye.
22 Kodwa uma e m tyaya masinyane
ingeko inzondo, noma e m ponsa ngento
e nga m qamelanga.
23 Noma ngetye a nga fa ngalo umu-
ntu, e nga m boni, a m ponse ngalo, a fe,
e nge siso isita sake, e be nga funi luto
kuye:
24 Lapoke ibandhla li yakwahlula pa-
kati kombulali nompindiseli wegazi nga
loku kwahlula:
25 Ibandhla li m kipe umbulali esa-
ndhleni sompindiseli wegazi, nebandhla
li m buyisele emzini wake wokupepela
lapo a e balekele kona; naye a hlale ko-
na a ze a fe umpristi omkulu, o wa e gco-
tyiwe ngamafuta a ingcwele.
26 Kodwa uma umbulali e puma nge-
sinye isikati emzini wake wokupepela
lapo e balekele kona;
27 Nompindiseli wegazi e m tola nga-
pandhle komuzi wake wokupepela, no-
mpindiseli wegazi a m bulale umbulali;
a ka i kuba nacala legazi:
28 Ngokuba nga e hlalile emzini wake
wokupepela a ze a fe umpristi omkulu;
kodwa e se file lowo umbulali a buyele
ezweni lefa lake.
29 Ngako lezi zinto zi ya kuba isimiso
sokwahlulela kinina kuzo zonke izizu-
kulwana zenu ezindhlini zonke zenu.
30 O bulala umuntu, umbulali u ya ku
bulawa ngemilomo ya ofakazi; kodwa
ufakazi e munye a nga fakazeli umuntu
ukuze a bulawe.
31 Futi a ni yi ku li tata ihlaulo loku-
ba umbulali, o necala lokubulala a nga
fi; kodwa u ya kubulawa impela.
32 Ni nga li tati futi ihlaulo lo bale-
kele emzini wake wokupepela, ukuze a
buye futi a hlale ezweni, e nga ka fi
umpristi.
33 Ngakoke ni nga loni izwe eni hlezi
kulo; ngokuba igazi li ya lona izwe:
nezwe a li na ku hlanjululwa ngegazi eli
citakele kulo, kupela ngegazi lake o li
citileyo.
34 Ni nga loni izwe e ni ya ku li fuya,
lapo ngi hlezi kona mina; ngokuba mi-
na Jehova ngi hlezi nabakwa Israeli.

## ISAHLUKO 36.

IZIKULU zezindhlu za oyise zabakwa
Giladi, indodana ka Makiri indodana
ka Manasa, bezindhlu zamadodana ka
Josefa, za sondela, za kuluma ngapambi
kuka Mosi, namakosana, nezikulu za
kwaIsraeli.
2 Ba ti, uJehova wa yaleza inkosi yetu
ukuba a nike abakwa Israeli izwe li be
ifa labo ngenkato; nenkosi yetu i yale-
zwe uJehova ukuba i nike ifa lika Zelo-
fehade umfo wetu amadodakazi ake.
3 Noma be gana amadodana ezinye
izizwe zakwaIsraeli, lapoke ifa li ya ku-
kitywa efeni la obaba li bekwe efeni lesi-
zwe lapo bamukelwe kona; li suswe efe-
ni letu lenkato.
4 Lapo ku fika usuku lwenjabulo
kwabakwaIsraeli, ifa labo li ya kube-
kwa kwe lesizwe lapo bamukelwe kona:
ngako ifa labo li suswe efeni lesizwe sa
obaba.
5 uMosi wa yaleza abakwa Israeli
njengezwi lika Jehova, wa ti, Isizwe sa-
madodana ka Josefa si kuluma kahle.
6 I lento e yalezwa uJehova ngama-
dodakazi ka Zelofehade, u ti ma a gane
ngokubona kwawo; kodwa a gane esi-
zweni sa oyise kupela.
7 Ngakoke ifa labakwaIsraeli a li
i ku qubekela ezizweni zonke; ngoku-
ba bonke abakwaIsraeli ba bambelele
ilowo njalo efeni lesizwe sa oyise.
8 Indodakazi e li fuyileyo ifa esizweni
kuzo e za kwaIsraeli i ya kuba umfazi
womunye wendhlu yesizwe sa oyise,
ukuze abakwaIsraeli ba jabule ilowo
njalo ngefa lika yise.
9 Ifa li nga suki kwesinye isizwe li

ye kwesinye; kodwa zonke izizwe zaba-
kwaIsraeli zi hlale i leso efeni laso.
10 Amadodakazi ka Zelofehade a se-
nza isiyalezo sika Jehova kuMosi.
11 Ngokuba uMala, noTirza, noHo-
gla, noMilka, noNoa, amadodakazi ka
Zelofehade, a e ganele kumadodana omfo
wabo ka yise.
12 A e ganile futi ezindhlini zamado-
dana ka Manasa indodana ka Josefa,
ifa labo la hlala esizweni sendhlu ya
oyise.
13 I lezi iziyalezelo nezahlulelo, eza
yalezwa uJehova ngesandhla sika Mosi
kubantwana baka Israeli ematafeni a se
Moabi, ngaseJordani eduze neJeriko.

---

INCWADI YESIHLANU KA MOSI E TIWA

# UDUTERONOMI.

## ISAHLUKO 1.

UMOSI wa kuluma lawa mazwi ku-
Israeli wonke ehlane nganeno kwe-
Jordani, etafeni ngasolwandhle olubo-
mvu, emkatini weParani, neTofeli, ne-
Labani, neHazeroti, neDizahabu.
2 Izinsuku ezi ishumi nanye, nge-
ndhlela ya sentabeni iSira, ku suka eHo-
rebe ku ze ku fike eKadesh-barnea.
3 Kwa ti ngomnyaka wamashumi ama-
ne, ngenyanga yeshumi nanye, ngosu-
ku lokuqala lwayo inyanga, uMosi wa
kuluma kubantwana bakwaIsraeli, nga-
ko konke o kwa tyiwo uJehova kuyena,
ngezimemezelo kubona:
4 E se m bulele uSihoni inkosi ya-
maAmori, e ya i hlala eHeshbone, No-
Hogi inkosi yase Bashane, e ya i hlala
eAstarote, eEdrei:
5 uMosi wa qala ukutyo, lomteto ezwe-
ni lase Moabi, nganeno kweJordani, e ti.
6 uJehova uTixo wetu wa kuluma ki-
tina eHorebe, e ti, Se ni hlale isikati
eside ku lentaba:
7 Pendukani ni hambe, ni ye entabeni
yamaAmori; nasezindaweni zonke ezi
nga kona, etafeni, ezintabeni, nasezigo-
dini, na nga se ningizimu, na nga sedu-
ze kolwandhle, ezweni lamaKenani,
na seLebanoni, na semfuleni omkulu,
Ufrate.
8 Bhekani ngi li bekile izwe ngapa-
mbi kwenu, ngenani, nake ezweni ela
fungelwa koyihlo benu, uJehova, ku-
Abrahama, uIsaka, noJakobe, ukuba li
nikwe bona nenzalo yabo ngasemva
kwabo.
9 Nami nga kuluma kinina ngaleso si-
kati, nga ti, A ngi namandhla uku ni
pata ngedwa:
10 uJehova uTixo wenu u nandisile,
bheka, namuhla ni ngangezinkanyezi
zezulu ngobuningi,
11 uJehova uTixo wa oyihlo benu ma
ka nenze ukuba nande ngezinkulungwa-
ne, ka namanje a ni busise, njengesivu-
melwano sake.
12 Mina ngedwa ngi nga twala kanja-
ni, izinhlupeko zenu, nomtwalo wenu,
nokuxabana kwenu na?
13 Tatani amadoda a hlakanipileyo,
na nokwazi, aziwayo ezizweni zenu, na-
mi ngi ya kuwamisa izinduna pezu
kwenu.
14 Nani na ngi pendula na ti, Into o
i kulumileyo i lungele ukuba si yenze.
15 Ngako nga tata izinduna zezizwe
zenu, amadoda a hlakanipileyo, nazi-
wayo, nga wenza a be izinhloko a pezu
kwenu, izinduna zezinkulungwane, ne-
zinduna zamakulu, nezinduna za ba
ngamashumi a isihlanu, nezinduna pezu
kwamashumi, namakosi kuzo zonke izi-
zwe zenu.
16 Nga yaleza amakosi enu nga leso
sikati, nga ti, Yizwani izindaba za ba-
fo wenu, ni nqamule ngokufaneleyo ku
muntu nomfo wabo, na ko isihambi esi
kanye naye.
17 A ni yi kuketa abantu ekwabeni;
ni ya kumzwela omcane, njengomkulu;
a ni yi kwesaba ubuso bomuntu; ngo-
kuba ukunqamula o kuka Tixo; nenda-
ba e nahlulayo ngobulukuni, i leteni ki-
mina ngi ya kuyizwa.
18 Nga ni yala ngalesosikati ngezinto
zonke e ni ya kuzenza.
19 Na lapo si puma eHorebe sa dabula
lelo hlane elikulu nelesabekayo, e na li
bonayo ngendhlela yentaba yamaAmori,
njengo kusiyala kuka Jehova uTixo we-
tu; sa fika eKadesh-barnea.

20 Nga ni tyela nga ti, Ni fikile entabeni yamaAmori, e si yi piwe uJehova uTixo wetu.

21 Bheka, uJehova uTixo wenu u li bekile izwe ngapambi kwenu: kupukani nake kona, njengokutyo kuka Jehova uTixo wa oyihlo benu; ni ngesabi ni dangale.

22 Nani nonke na sondela kimi, na ti, si ya kutuma amadoda ngapambi kwetu, a ya kusihlolela izwe, a si letele igama ngendhlela e si ya kukupuka ngayo, na ngemizi e si ya kungena kuyo.

23 Lokokutyo kwa ngi jabulisa; Nga tata amadoda a ishumi nambili kinina, inye njalo esizweni.

24 Ba penduka ba kupukela entabeni ba fika esigodini sa se Eshikole, ba si hlola.

25 Ba buyela kitina be pete ngezandhla zabo, izitelo zezwe, ba buya nezwi futi, ba ti, li izwe elihle e si li piwe uJehova uTíxo wetu.

26 Noko nala ukukupuka, na sapula isimemezelo sika Jehova uTixo wenu.

27 Na sola ni sotenteni benu, na ti, Ngokuba uJehova, wa si kipa ezweni lasEgipite, ngokuba e si zonda ukuba a si nikele ezandhleni zamaAmori, a si bulale.

28 Si ya ku kupukelani na? abafo wetu ba si dangalisile izinhliziyo, be ti, Abantu ba kona bakulu, bade ku nati; nemizi mikulu, i nezingange ezi fika ezulwini; futi si bonile amadodana amaAnakime kona.

29 Nga ti, kini Musani ukutyaywa uvalo, ni nga besabi.

30 uJehova uTixo wenu o hamba ngapambi kwenu, u ya kunilwela, njengako konke a nenzela kona Egipite ngapambi kwamehlo enu.

31 Na sehlane lapa na bona ukupatwa kwenu uJehova uTixo wenu, njengendoda i pata indodana yayo, endhleleni yonke e na hamba ngayo, na ze na fika ku lendawo.

32 Noko ku lento a ni kolwanga kuJehova uTixo wenu,

33 O wa hamba ngendhlela ngapambi kwenu, uku ni hlolela indawo yoku gximeka otente benu, ngokukanyisela ebusuku ukuba ni bone indhlela e ni ya kuhamba ngayo, na ngefu emini.

34 uJehova wezwa ukukuluma kwenu, wa tukutela, wa funga, wa ti,

35 Impela akuko na munye ku lesisizwe esi nga lungile o ya kulibona lelozwe elihle, e nga funga nga ti ngi ya kulinika oyihlo benu.

36 Kupela uKalebi, indodana ka Jefuna o ya kulibona, yena ngi ya kumnika izwe a hambileyo kulo, na kubantwana bake, ngokuba yena u m landele impela uJehova.

37 uJehova wa ngi tukutelela futi ngenxa yenu, e ti, Nawe a u yi kungena kona.

38 uJoshua indodana ka Nuni, o mi ngapambi kwako, u ya kungena, mu miseni isibindi ngokuba yena u ya kwenza ukuba li be ifa la kwa Israeli.

39 Futi izingane zenu, e na ti nina, zi ya kuba impango, nabantwana benu a ba be nga kwazi okulungileyo, nokubi, ngalesosikati, bona ba ya kungena kona, ngi ya kulinika bona, ba ya kulifuya.

40 Kodwa nina, pendukani, ni hambele ehlane ngendhlela yolwandhle olubomvu.

41 Na ngi pendula nina, na ti, Sonile kuJehova, si ya kukupuka si lwe, ngako konke ukuyaleza kuka Jehova uTixo wetu. Na lapo se ni hlomile nonke ngezikali zokulwa, na lungela ukukupuka entabeni.

42 uJehova wa kuluma kimina, wa ti, Ba tyeleni ba nga kupuki, ba nga lwi; ngokuba a ngi ko mina ku bona; funa ni bulawe izita zenu.

43 Nga kutyo loko kinina; kodwa ka ni ngi zwanga, na wapula umteto ka Jehova, na pikelela ukukupuka entabeni.

44 Na fikelwa amaAmori a akile ku leyo ntaba, a ni xotya, njengezinyosi, a ni bulalela eSira, na seHorma.

45 Na buya na kala kuJehova; kodwa uJehova a ka li zwanga izwi lenu, a ka ni lalelanga.

46 Ngako na hlala eKadeshi izinsuku ezningi, njengezinsuku e na zi hlala kona.

## ISAHLUKO 2.

SA penduka, sa hambela ehlane ngendhlela yolwandhle olubomvu, njengokuyaleza kuka Jehova kimina; sa haqa intaba iSira izinsuku ezingingi.

2 uJehova wa kuluma kimina, e ti,

3 Ni i haqile intaba isikati eside; pendukani ni ye nga senyakato.

4 Yityo kubantu, u ti, Ni ya kudhlula emnceleni wabafo wenu, abantwana baka Esau, abake eSira ba ya kunesaba; hlakanipanike nina nga loko:

5 Ni nga ba tinti: ngokuba a ngi yi
ku ni nika izwe labo, Qa, nelinga ngo-
bubanzi bonyawo: ngokuba intaba iSi-
ra, ngi i nike uEsau ukuba a hlale kona.
6 Ni ya kutenga ukudhla kubona nge-
mali, ukuba ni dhle; ni ya kutenga futi
amanzi kubona, ukuba ni puze,
7 Ngokuba uJehova uTixo wenu u ni
busisile emisebenzini yonke yezandhla
zenu; u ya kwazi ukudabula kwenu leli
hlane elikulu; nga leminyaka engama-
shumi amane uJehova uTixo wenu kade
e be nani, a ni putelwanga luto.
8 Lapo sa dhlula kubafo wetu aba-
ntwana baka Esau, a ba be seSira nge-
ndhlela yetafa lase Elate, na se Ezionge-
bere, sa penduka sa dhlula ngendhlela
yehlane lase Moabi.
9 uJehova wa ti kimi, Musa ukuhlupa
amaMoabi, musa ukulwa nabo; ngokuba
a ngi yi ku ni nika izwe labo ukuba
nake kona; ngokuba iAre ngi li nikile
abantwana baka Loti ukuba ba hlale
kona.
10 AmaEmimu a hlala kona ngesikati
esidhlulileyo, abantu abakulu, abaningi,
nabade, njeng amaAnikime,
11 Ba be iziqwaga nabo, njeng ama-
Anikime: kodwa amaMoabi a ba biza
ngokuti amaEmimu.
12 AmaHorime futi a e hlala eSira ku-
qala; kodwa abantwana baka Esau ba
ba landela se be ba bulele ngapambi
kwabo, ba hlala kona endaweni yabo;
ngengokwenza kuka Israeli ezweni la-
ke, a ba li piwe uJehova.
13 Nga ti mina, Vukani, ni wele
umfula iZerede, sa u wela umfula iZe-
rede.
14 Isikati e sa hamba ngaso si suka
eKadesh-barnea, sa ze sa wela umfula
iZerede, sa si iminyaka e ngamashumi
amatatu neshiyagolombili; kwa ze kwa
pela, onke amadoda ezizwe zokulwa esi-
xukwini, njengokufunga kuka Jehova
kubona.
15 Ngokuba impela isandhla sika Je-
hova sa si bhekene nabo, ukubabulala
esixukwini, ba ze ba fe bonke.
16 Kwatike, e se bulewe, a pela onke
amadoda okulwa kubantu.
17 uJehova wa kuluma kimina, wa ti,
18 Wena u ya kudabula iAre, umnce-
la weMoabi, namuhla.
19 Lapo u fika kubantwana baka
Ammoni, u nga ba hlupi, u nga ba ti-
nti; ngokuba a ngi yi kuninika ezweni
labantwana baka Ammoni ukuba nake
kona; ngokuba ngi li nikile abantwana
baka Loti, ukuba bake kona.
20 (Na lelo kwa ku tiwa izwe leziqwa-
ga; iziqwaga za zakile kona esikatini
esidhlulileyo; namaAmmoni a ba biza
ngokuti amaZamzuminu.
21 Abantu abakulu, abaningi, nabade,
njeng amaAnakime; kodwa uJehova wa
ba bulala ngapambi kwabo; ba ba la-
ndela bona, baka kona endaweni yabo.
22 Njengokwenza kwake kubantwa-
na baka Esau, a be bakile eSira, ngo-
kubulala kwake amaHori ngapambi
kwabo; ba ba landela; baka kona enda-
weni yabo ku ze ku be namuhlanje.)
23 NamaAvimu abe akile eHazerimu,
na se Aza, amaKaforimu, a puma e Ka-
ftore, a ba bulala, aka kona endaweni
yabo.
24 Vukani nina, ni hambe, ni wele
umfula iArnoni; bhekani ngi ni nikile
uSihoni uAmori, inkosi yase Heshbone
nezwe lake: qalani ukwaka kulo, ni lwe
naye empini.
25 Namuhla ngi ya kuqala ukubeka
ivuso lenu nokunisaba ezizweni zonke
ezi ngapansi kwezulu ezi ya kuyizwa
indaba yenu, ba tutumele, ba nesabe
kakulu.
26 Nga tuma izigijimi kuSihoni inkosi
yase Heshbone, ngi sehlane lase Kede-
moti, namazwi okutula, ngi ti,
27 Ma ngi dhlule ezweni lako: ngi ya
kuhamba ngomgwaqo omkulu, a ngi yi
ku pendukela ngalapa na ngalapa.
28 Ni ya kungitengela ukudhla nge-
mali, ukuba ngi dhle; ni ngi nike ama-
nzi ngemali, ukuba ngi puze; ngi ya
kudhlula ngezinyawo kodwa;
29 (Njengokwenza kwabantwana baka
Esau kumina aba hlala eSira, namaMo-
abi ake eAre;) ngi ze ngi li wele iJor-
dani ngi fike ezweni e si li piwe uJehova
uTixo wetu.
30 Kodwa uSihoni inkosi yase Hesh-
bone a ka si vumelanga ukuba si
dhlule kuye; ngokuba uJehova uTixo
wenu wa yenza lukuni inhliziyo yake,
wa qinisela, ukuze a m nike ezandhleni
zenu, njenga namuhla.
31 Wa ti uJehova kimina, Bheka, ngi
qalile ukunika uSihoni nezwe lake ki-
nina; qalani ukwaka kulo, ni ze ni li
dhle izwe lake.
32 uSihoni wa e se si fikela ngempi,
yena nabantu bonke bake, ukulwa nati
eJahazi.
33 uJehova uTixo wetu wa m nikela

kitina; sa m bulala, namadodana ake,
nabantu bonke bake.
34 Sa tata yonke imizi yake ngaleso-
sikati, sa wa qeda amadoda, nabesi-
fazana, nezingane, emizini yonke, a si
shiyanga muntu.
35 Sa muka nezinkomo kupela, ne-
mpango yemizi sa i tata.
36 A sa hlulwanga muzi, i loku sa su-
ka eAroeri osebeni lomfula iArnoni, na
semzini o nga semfuleni, sa ze sa fika
eGiladi, uJehova uTixo wetu wa si nika
konke.
37 A ni fikanga ezweni labantwana
baka Ammoni kupela nasendaweni e
ngasemfuleni iJaboke, nasemizini e se-
zintabeni, na kuzo zonke izindawo e sa-
lelwe nazo uJehova uTixo wetu.

## ISAHLUKO 3.

SA pendukake, sa kupukela eBashane:
uHogi inkosi yase Bashane wa si
hlasela, yena nabantu bonke bake, uku-
lwa nati eEdrei.
2 uJehova wa ti kimi, ni nga mesabi;
ngokuba ngi ya kumnikela nabantu bo-
nke bake, nezwe lake, ezandhleni zenu;
ni ya kwenza kuye njengokwenza kwe-
nu kuSihoni inkosi yamaAmori, e ya i
hlezi eHeshbone.
3 uJehova uTixo wetu wa si nikela
futi uHogi, inkosi yase Bashane, naba-
ntu bonke bake: sa ba bulala bonke,
a kwa sala namunye umuntu kuyena.
4 Na ngalesosikati sa tata yonke imi-
zi yake, a kwa sala namunye umuzi
kwe amashumi a isitupa, yonke inda-
wo yase Argobe, umbuso kaHogi eBa-
shane.
5 Yonke lemizi ya i biyelwe ngezinga-
nge ezinde, namasango, nezibonda; nga-
pandhle kwemizana emininigi kakulu e
ya i nge nazo izinganye.
6 Sa i cita impela, njengokwenza kwe-
tu kuSihoni inkosi yase Heshbone, sa
cita amadoda, nabesifazana, nabantwa-
na, kuyo yonke imizi.
7 Kodwa izinkomo nempango yemizi,
sa i tata kwa ba impango yetu.
8 Na ngalesosikati sa tata ezandhleni
zamakosi amabili amaAmori, izwe e la
li nganeno kweJordani, li suka emfu-
leni wa se Arnoni, li ze li fika entabeni
iHermone.
9 (E li bizwa amaZidonia, ngokuti
iSirione, namaAmori a li biza ngokuti
iShenire.)
10 Yonke imizi yetafa, nalo lonke iGi-
ladi, nalo lonke iBashane, ku ze ku fike
eSalka, neEdrei, imizi yombuso kaHogi,
eBashane.
11 Ngokuba kwa ku sele uHogi inkosi
yase Bashane kupela, ensalweni yezi-
qwaga, bheka umbede wake kwa ku
umbede wensimbi; awuko kanti eRab-
bate kubantwana baka Ammoni? ubu-
de bawo ba bu amakubiti a ishishi-
yagalulunye, namakubiti amane ubu-
banzi bawo, njengekubiti lomuntu.
12 Na lelizwe, e sa si hlala kulo nga
leso sikati, eAroeri, e li ngasemfuleni
iArnoni, nenxenye yentaba iGiladi ne-
mizi e nga kona, nga li nika amaRubeni,
namaGadi.
13 Nensalo yeGiladi, nalo lonke iBa-
shane, li umbuso kaHogi, nga li nika
inxenye yesizwe sa kwa Manasa; yo-
nke indawo yase Argobe, nalo lonke
iBashane, e la bizwa ngokuti izwe le-
ziqwaga.
14 uJaire indodana ka Manasa wa
li tata lonke izwe lase Argobe, kwa ze
kwa fika emikaulweni yeGeshuri ne-
Makati, wa li biza ngegama lake, iBa-
shane-havoti-jaire, ku ze ku be na-
muhla.
15 Nga nika uMakiri iGiladi,
16 AmaRubeni, namaGadi, nga wa ni-
ka umkati ongapakati kweGiladi nomfu-
la iArnoni inxenye yesigodi, nomnce-
le u ze u fike emfuleni iJaboke, o
ngumcele wabantwana baka Ammoni.
17 Itafa futi neJordani, nosebe lwalo,
ku suke eKinnerete ku ze ku fike elwo-
ndhle lwetafa, amanzi ka saoti, ezansi
kweAshdothpisga ngasempumalanga.
18 Nga ni tyela ngalesosikati, nga ti,
uJehova uTixo wenu u ni nikile le li-
zwe ukuba ni li fuye; ni ya ku dhlula
ni hlomile ngapambi kwabafo wenu aba-
ntwana baka Israeli, bonke aba lungele
ukulwa.
19 Kodwa abafazi benu, nezingane ze-
nu, nezinkomo zenu, (ngokuba ngi yazi
ukuba ni nezinkomo ezininingi) ku ya
kuhlala emizini yenu e ngi ni pe yona;
20 uJehova a ze a nike ukupumula ku
bafo wenu, nakinina futi, ba ze ba li fu-
ye nabo izwe eli nikwe bona uJehova
uTixo wenu, ngapesheya kweJordani,
emva kwa loko ni ya kubuyela nonke,
emfuyweni yenu, e ngi ni nikileyo
yona.
21 Nga yaleza uJoshua nga leso si-
kati nga ti, Amehlo ako a ku bonile
konke okwenziwe uJehova uTixo wako

kulawa makosi amabili; u ya kwenze
njalo uJehova kuyo yonke imibuso o ya
kuidhlula.
22 A ni yi ku besaba: ngokuba uJe-
hova uTixo wenu u ya kunilwela.
23 Nga cela kuJehova ngaleso sikati,
nga ti,
24 O Jehova Tixo, u qalile ukubona-
kalisa encekwini yako, ubukulu bako,
nesandhla sako esi namandhla; u mupi
uTixo ezulwini nasemhlabeni, o ngenza
njengokwenza kwako, na njengama-
ndhla ako?
25 Ngi ya kuleka, ma ngi wele, ngi
li bone izwe elihle eli nga pesheya kwe-
Jordani, leyontaba enhle, neLebanoni.
26 Kodwa uJehova wa ngi tukute-
lela ngenxa yenu, wa nqaba uku ngi
zwa; wa ti uJehova kimina, ma u de-
le, u nga be u sa kuluma kimina nga
lendaba.
27 Kwela entabeni iPisga, u pakamise
amehlo ako nga sentyonalanga, na nga
senyakato, na nga seningezimu, na nga
sempumalanga, u li buke ngamehlo ako;
ngokuba a u yi ku li wela iJordani.
28 Kodwa yaleza uJoshua, u m mise
isibindi u m nike amandhla; ngokuba
yena u ya kuwela na lababantu, a benze
ukuba ba li fuye izwe o ya kulibona ma-
nje wena.
29 Ngako sa hlala esigodini ngaseBeth-
peori.

ISAHLUKO 4.

YIZWANIKE, baIsraeli, umteto no-
kwaba, e ngi ni fundisa kona; ni
kwenze, ukuba ni pile, ni ngene, ni fuye,
izwe e ni li nikwa uJehova uTixo wa
oyihlo benu.
2 A ni yi kwenezela emtetweni e ngi
ni yaleza wona, a ni yi ku wu ncipisa
futi; ukuba ni zi gcine izimemezelo zika
Jehova uTixo wenu e ngi ni yaleza zona.
3 Amehlo enu a bonile okwenziwe
uJehova ngenxa ka Baalpeori, ngokuba
uJehova uTixo wenu wa ba bulala bo-
nke aba be m landela uBaalpeori.
4 Kodwa nina e na namatela kuJeho-
va uTixo wenu ni sa pilile nonke ku ze
ku be namuhla.
5 Bheka, ngi ni fundisile imiteto no-
kwaba njengokuyala kuka Jehova uTi-
xo wami ukuba ni kwenze loku ezweni
e ni ya kulo uku li fuya.
6 Ku gcinenike, ni kwenze loku; ngo-
kuba loku, ku ngukuhlakanipa kwe-
nu, nokwazi kwenu emehlweni ezizwe
zonke, e zi ya ku i zwa yonke lemiteto, zi
ti, Impela lesisizwe esikulu si hlakani-
pile, si nokwazi,
7 Ngokuba i sipi isizwe esikulu ka-
ngaka na? esi noTixo eduze kwaso,
njengoJehova uTixo wetu o kona ezi-
ntweni zonke e si zi bizayo kuyena na?
8 I sipi isizwe esikulu kangaka, esi
nemiteto nokwaba okulungileyo njenga
lomteto, e ngi wu beka pambi kwenu
namuhla na?
9 Hlakanipani kodwa ni gcine kahle
imipefumulo yenu, funa ku kohlakale
eni ku bonileyo ngamehlo enu, funa futi
ku suke ezinhliziyweni zenu ngazo zo-
nke izinsuku zokupila kwenu; kodwa
fundiseni amadodana enu, namadodana
abantwana benu.
10 Kakulu usuku e nema ngalo nga-
pambi kuka Jehova eHorebe, lapo wa ti
uJehova kimi, ngi butele abantu ndawo-
nye, ngi ya kubezwisa amazwi ami,
ukuba ba funde ukungesaba ngazo zo-
nke izinsuku zokupila kwabo emhla-
beni, ukuba futi ba wa fundise abantwa-
na babo.
11 Na sondela nina nema ngapansi
kwentaba: nentaba ya tya umlilo kwa
pakati kwezulu, nobumnyama, namafu,
nobumnyama obukulu.
12 uJehova wa kuluma kini e pakati
komlilo; nezwa izwi lokukuluma a ni
bonanga umfanekiso waluto; nezwa izwi
kupela.
13 Wa si tyo kinina isivumelwano sa-
ke, a ni tyela ukuba ni si bambe esi izi-
memezelo ezi ishumi: wa zi loba ema-
tyeni amabili.
14 Nga leso sikati uJehova wa ngi ya-
leza ukuba ngi ni fundise imiteto, nemi-
yala, ukuba ni yenze ezweni eni welela
kulo, ukuba nake kona.
15 Hlakanipanike nina; ngokuba a ni
bonanga umfanekiso waluto ngosuku e
nezwa ngalo, uJehova e kuluma kinina
eHorebe e ngapakati komlilo:
16 Funa ni zone, ni zenzele isitombe,
esi umfanekiso womuntu, o fana no we-
ndoda, noma o wesifazana.
17 Nomfanekiso wesilwane esi semhla-
beni, nomfanekiso wenyoni e namapiko
e ndizayo emoyeni.
18 Nomfanekiso wento e kasayo
emhlabatini, nomfanekiso wenhlanzi e
semanzini ngapansi komhlaba.
19 Noma futi ni pakamisa amehlo enu
ezulwini, nalapo ni bona ilanga, nenya-
nga, nezinkanyezi, nako konke oku se-
zulwini, funa ni sindezelwe ukukonza

loko, noku sebenzela loko, oku datyulelwe izizwe zonke ezi ngapansi kwezulu, uJehova uTixo wenu.

20 Kodwa uJehova u ni tatile nina, wa ni kipa eziko lensimbi, Egipite, ukuba ni be kuye abantu befa njenga namuhla.

21 Futi uJehova wa ngi tukutelela ngenxa yenu, wa funga ukuba a ngi yi ku li wela iJordani, nokuba a ngi yi kungena ku lelozwe elihle, e li piwe nina uJehova uTixo wenu li be ifa lenu.

22 Kodwa mina ngi ya kufa kulelizwe, ngi nga li wela iJordani; kodwa nina ni ya kuwela ni li fuye lelozwe elihle.

23 Hlakanipani ni nga kohlwa isivumelano sika Jehova uTixo wenu, a senzileyo nani, nenze isitombe, nomfanekiso wento, e nalelwe nayo uJehova uTizo wenu.

24 Ngokuba uJehova uTixo wenu u ngumlilo o qedayo, inkosi e nomona.

25 Lapo ni ya kuzala abantwana, nabantwana babantwana, se ni hlezi isikati eside ezweni, nonakale, ni zenzele isitombe, nomfanekiso wento, nenze okubi emehlweni ka Jehova uTixo wenu, uku vusa ulaka lwake;

26 Ngi biza izulu nomhlaba ukuba ku ni fakazele namuhla, ukuba ni ya kufa nonke masinyane ezweni e ni ya kulo ngapesheya kweJordani ukuba ni li fuye; a ni yi ku zelula izinsuku zenu kona, ni ya kufa nonke.

27 uJehova u ya kunihlakazela ezizweni, ni sale ni incozana pakati kwezizwe, lapo uJehova e ni yisa kona.

28 Lapo ni ya kukonza izitixo, umsebenzi wezandhla zabantu, zemiti namatye, ezingaboniyo, ezingezwayo, ezingadhliyo, nezinganukiyo.

29 Kodwa ni se kona lapo, uma ni funa uJehova uTixo wenu ni ya kumfumana, uma ni m funa ngezinhliziyo zonke zenu, na ngemipefumulo yonke yenu,

30 Ezinhlupekweni zenu, na lapo zonke lezi zinto zi ni fikela, ngezinsuku zokugcina, uma ni pendukela uJehova uTixo wenu, ni lalele izwi lake.

31 (Ngokuba uJehova uTixo wenu u Inkosi e nomusa;) a ka yi kunidela, a ni bulale, a kohlwe isivumelano a si funga koyihlo benu.

32 Buzanike ngezinsuku ezidhlulileyo e za zi ngapambi kwenu, ku suke osukwini lokwenziwa komuntu emhlabeni uTixo, ni buze ngalapa na ngalapa kwezulu, uma kwa ke kwenzakala into enkulu kangaka na? Noma kwa ke kwezwakala na?

33 Ba kona abantu a ba ke ba li zwa izwi lika Tixo li kuluma li semlilweni, njengokuzwa kwenu, ba pile, na?

34 uTixo wa ke wa ya ukuzitatela izwe ngapakati kwelinye izwe, ngeziyengo, ngemifanekiso, na ngemimangaliso, na ngokulwa, na ngesandhla esi namandhla, na ngomkono oweluliweyo, na ngezesabiso ezikulu, njengako konke okwenzelwe nina uJehova uTixo wenu ngapambi kwamehlo enu na?

35 Loku kwa konjiswa nina, ukuba ni ze nazi ukuba uJehova u nguTixo impela; akako omunye ngapandhle kwake.

36 E sezulwini wa ni zwisa izwi lake, ukuba a ni fundise; nasemhlabeni wa ni kombisa umlilo wake omkulu; na wezwa amazwi ake e pakati komlilo.

37 Ngokuba we e tanda oyihlo benu, ngako wa keta inzalo yabo emva kwabo, wa ni kipa Egipite emehlweni ake ngamandhla ake amakulu.

38 Ukuxotya izizwe ngapambi kwenu, ezikulu nezi namandhla ku nani, uku ni ngenisa, noku ni nika izwe labo li be ifa lenu, njenga namuhla.

39 Yazinike namuhla, ni ku cabange ezinhliziweni zenu, ukuba uJehova u nguTixo ezulwini pezulu, nasemhlabeni pansi; akako omunye.

40 Ni ya ku yi bamba imiteto yake, nezimemezelo zake, e ngi ni yaleza zona namuhla, ku ze ku lunge kinina, nakubantwana benu emva kwenu, zi ze zande izinsuku zenu zokupila emhlabeni e ni wu nikwa uJehova uTixo wenu, ku be ngunapakade.

41 uMosi wa keta imizi emitatu e ngaueno kweJordani nga sempumalanga.

42 Ukuba umbulali a balekele kona o bulala umakelwane wake e ngazelele, e kade e nga m zondi ngezikati ezidhlulileyo: ukuba a balekele komunye wa lemizi, a pile.

43 iBeza eli sehlane, ezweni letafa, lamaRubeni; neRamote eGiladi, lamaGadi; neGolani eBashane lamaManasa.

44 Iwo lomteto a u beka uMosi ngapambi kwabantwana baka Israeli;

45 Ilezi izimemezelo, nemiteto, nemiyalo, a i kulumayo uMosi kubantwana baka Israeli, se be pumile Egipite.

46 Nganeno kweJordani, esigodini

nga seBeth-peori, ezweni lika Sihoni inkosi yamaAmori, o wa e hlezi e Heshbone, o wa bulawa uMosi nabantwana baka Israeli, se be pumile Egipite.

47 Ba li tata izwe lake, nezwe lika Hogi inkosi yase Bashane, amakosi amabili amaAmori, a e nganeno kweJordani ngasempumalanga,

48 Ku suke eAroeri, ngasosebeni lomfula iArnoni, ku ze ku fike entabeni iSioni, e seHermone.

49 Netafa lonke eli nganeno kweJordani ngasempumalanga, la ze la fika emanzini etafa, ngezansi kwemitombo yase Pisga.

## ISAHLUKO 5.

UMOSI wa biza bonke abaIsraeli, wa ti kubona. Yizwani, baIsraeli, imiteto nemiyalo e ngi i kuluma ezindhlebeni zenu namuhla, ukuba ni i funde, ni i bambe, ni yenze.

2 uJehova uTixo wetu wenza isivumelwano nati eHorebe.

3 uJehova a ka senzanga lesi sivumelwano na obaba betu, wa senza nati, tina e si kona lapa sonke namuhla si pilile.

4 uJehova wa kuluma kinina ni bhekene entabeni ngapakati komlilo.

5 (Mina ngema emkatini ka Jehova nani ngalesosikati, ukunikombisa izwi lika Jehova; ngokuba na nesaba nina ngenxa yomlilo, a nenyukela entabeni) e ti.

6 Mina ngi uJehova uTixo wako, o ku kipileyo ezweni lasEgipite, endhlini yobugqili.

7 U nga bi nabo oTixo abanye ngapandhle kwami.

8 U nga zenzeli umfanekiso o baziweyo, nomfanekiso wento e sezulwini, pezulu, ne semhlabeni pansi, ne semanzini pansi komhlaba.

9 U nga kotami kuyo, u yi konze; ngokuba mina Jehova uTixo wako ngi uTixo o nomona, ngehlisela izono za oyise pezu kwabantwana, esizukulwaneni sesitatu ne sesine sabangizondayo.

10 Ngi bonakalisa umusa ezinkulungwaneni zabangitandayo, na ba gcina izimemezelo zami.

11 U nga li pati igama lika Jehova uTixo wako ngeze; ngokuba uJehova a ka yi ku m yekela o pata igama lake ngeze.

12 Londa usuku lwesabata u lwenze lu be ingcwele, njengo ku kuyala kuka Jehova uTixo wako.

13 Ngezinsuku ezi isitupa u ya kusebenza, u yenze yonke imisebenzi yako;

14 Kodwa usuku lwesikombisa lu isabata lika Jehova uTixo wako; a u yi ku wenza umsebenzi ngalo, wena, nendodana yako, nendodakazi yako, nenceku yako, nencekukazi yako, nenkabi yako, nembongolo yako, nezinkomo zako, nombambi wako o ngapakati kwamasango ako; ukuba inceku yako, nencekukazi yako i pumule kanye nawe.

15 U kumbule ukuba wa u inceku ezweni lasEgipite, nokuba uJehova uTixo wako wa ku kipa ngesandhla esinamandhla, nangomkono o namandhla, ngako uJehova uTixo wako wa ku yala ukuba u londe usuku lwesabata.

16 Hlonipa uYihlo nonYoko, njengoku ku yala kuka Jehova uTixo wako; ukuba izinsuku zako zande, ku be kuhle kuwe ezweni o li nikwa uJehova uTixo wako.

17 U nga bulali.

18 U nga pingi.

19 U ngebi.

20 U nga m fakazeli ngamanga umakelwane wako.

21 U nga m fisi umfazi womakelwane wako, nendhlu yake, nensimu yake, nenceku yake, nencekukazi yake, nenkabi yake, nembongolo yake, nazo zonke izinto zomakelwane wako.

22 Lawa 'mazwi a kulunywa uJehova kulo lonke ibandhla lenu e sentabeni e pakati komlilo, nefu, nobumnyama o bunzima, ngezwi elikulu; a ke nezelanga okunye, wa wa loba ematyeni amabili, wa ngi nika wona.

23 Kwa ti, lapo ni li zwayo izwi li puma ngapakati kobumnyama obunzima (ngokuba intaba ya i vuta umlilo), na sondela kimina, izinhloko zonke zezizwe zenu, nezikulu zenu;

24 Na ti, bheka, uJehova uTixo wetu u si bonisile ubungcwele bake, nobukulu bake, sa li zwa izwi lake ngapakati komlilo: si bonile namuhla ukuba uTixo u ya kuluma nomuntu, a pile.

25 Ku nganike ukuba si fe na? ngokuba lomlilo omkulu u ya kusiqeda: uma si li zwa izwi lika Jehova uTixo futi, si ya kufa.

26 Ngokuba ubani enyameni yonke o wa ke wezwa izwi li ka Tixo opilayo, li kuluma ngapakati komlilo, njengati, wa pila na?

27 Sondela wena, u zwe konke o ku kulunywa uJehova uTixo wetu; u ku-

tyo kitina konke oku kulunywa kuwe uJehova uTixo wetu; si ya ku kuzwa si kwenze.

28 uJehova wa wezwa amazwi enu, ekukulumeni kwenu kimina; Wa ti uJehova kimi, ngi li zwile izwi lamazwi a laba bantu, e li kulunywa kuwe; ba ku tyilo kahle konke aba ku kulumileyo.

29 Kwa nga ti ku nga ba kona inhliziyo kubo yokungesaba, nokugcina zonke izimemezelo zami njalo, ku ze ku be kuhle kubo, na kubantwana babo ku ze ku be ngunapakade.

30 Hamba u ti kubona, Buyelani kotente benu.

31 Kodwa wena yima lapa nga kimina, ngi ku tyele zonke izimemezelo, nemiteto, nemiyalo, o ya kubafundisa yona, ukuba ba yenze ezweni e ngi ba nika lona ukuba ba li fuye.

32 Ni kwenze ngokuqapela e'ni ku yalezwa uJehova uTixo wenu ni nga pendukeli nga lapa na ngalapa.

33 Ni ya kuhamba kuzo zonke izindhlela e ni zi yalezwe uJehova uTixo wenu ukuba ni pile, ku ze ku be kuhle kini, nokuba zande izinsuku zenu ezweni e ni ya kulifuya.

## ISAHLUKO 6.

ILEZI izimemezelo, nemiteto, nemiyalo uJehova uTixo wenu a ni yala ukuba ni yi funde, nokuba ni yenze ezweni e ni ya kulo ukuba ni li fuye.

2 Ukuba ni mesabe uJehova uTixo wenu, ni londe yonke imiteto yake nezimemezelo zake, e ngi ni yaleza zona wena nendodana yako, nendodana yendodana yako, zonke izinsuku zokupila kwako; ukuba izinsuku zako zande.

3 Yizwake, O Israeli, ni kwenze loku; ku ze ku be kuhle kuwe, nokuba nande ngamandhla, njengokuqinisa kuka Jehova uTixo wa oyihlo benu ezweni eli vame ubisi nezinyosi.

4 Yizwani O Israeli; uJehova uTixo wetu u uJehova munye.

5 U ya kumtanda uJehova uTixo wako ngenhliziyo yonke yako, na ngompefumlo wonke wako, na ngamandhla onke ako.

6 Lawa mazwi, e ngi ku yala ngawo namuhla, a ya kuba enhliziyweni yako.

7 U ya kuwafundisa kahle abantwana bako, u kulume ngawo lapo u hlezi endhlini yako, na lapo u hamba ngendhlela, na lapo u lalayo, na lapo u vukayo.

8 U ya kuwabopela esandhleni sako a be isibonakaliso, a be isidhlodhlo emkatini yamehlo ako.

9 U ya kuwaloba ezinsikeni zendhlu yako, na semasangweni ako.

10 Ku ze ku ti lapo uJehova uTixo wako e se ku ngenisile ezweni a li fungela koyihlo benu, kuAbrahama, noIsaka, noJakobe, ukuninika imizi emikulu nemihle, e ngakiwanga inina.

11 Nezindhlu e zi gcwele izinto zonke ezinhle, e zi nga gcwaliswanga inina, nemitombo embiweyo, e ngembiwanga inina, nezivini nemigwenya, e nga tyalwanga inina; lapo ni za kudhla nesute.

12 Hlakanipanike ni nga kohlwa uJehova, o ni kipileyo ezweni la sEgipite, endhlini yobugqili.

13 U ya kumesaba uJehova uTixo wako, u m konze, u funge igama lake.

14 A ni yi ku zi landela izitixo ezinye, nezitixo zabantu aba ni zungezileyo.

15 (Ngokuba uJehova uTixo wako u uTixo o nomona kinina) funa ulaka luka Jehova uTixo wenu lu ku vukele, lu ku bulale ebusweni bezwe.

16 Ni nga m cunuli uJehova uTixo wenu, njengo kumcunula kwenu eMassa.

17 Ma ni zi qapele kahle izimemezelo zika Jehova uTixo wenu, neziyalezo zake, nemiteto yake a ni yala ngayo.

18 U ya kukwenza okulungileyo nokuhle emehlweni ka Jehova; ku ze ku be kuhle kuwe, u ze u ngene u li fuye izwe elihle ela fungelwa uJehova, koyihlo.

19 Ukuzikipa zonke izita zako nga pambi kwako, njengokutyo kuka Jehova.

20 Lapo indodana yako i ku buza esikatini esifikayo, i ti, Itini imiteto, neziyalezo, nemiyalo, e ni yalwa ngayo uJehova uTixo wenu na?

21 U ya kuti kuyo indodana yako, Sa si izigqili zika Faro Egipite; uJehova wa si kipa Egipite ngesandhla esi namandhla;

22 uJehova wa veza obala izibonakaliso, nemimangaliso, emikulu, neya hlupayo, pezu kweEgipite; pezu kuka Faro, na pezu kwendhlu yake yonke emehlweni etu.

23 Wa si kipa kona, ukuba a si ngenise a si pe izwe a li fungele koBaba.

24 uJehova wa si yaleza ukuba si yenze yonke lemiteto, si mesabe uJehova uTixo wetu, ku be kuhle kitina njalo, ukuba a si pilise njenga namuhla.

25 Ko ba ukulunga kwetu, uma si zenza zonke lezi zimemezelo ngapambi kuka Jehova uTixo wetu, njengoku si yala kwake.

## ISAHLUKO 7.

LAPO uJehova uTixo wako e se ku letile ezweni o ya kulo ukulifuya, e se zi xotyile izizwe eziningi ngapambi kwako, amaHiti, namaGirgashi, namaAmori, namaKenani, namaPerizi, namaHivi, namaJebusi, izizwe ezi isikombisa ezikulu nezi namandhla ku nawe.

2 Na lapo uJehova uTixo wako e ya kuba nikela, pambi kwako u ya kubatyaya, u ba qede impela; a u yi kwenza isivumelwano nabo, u nga bi namusa kubo:

3 U nga ganiselani nabo futi; intombi yako a u yi kuinika indodana yake, nentombi yake a u yi ku i tatela indodana yako.

4 Ngokuba ba ya kupendula indodana yako ekungilandeleni, ba ze ba konze izitixo ezinye: lu vukeke ulaka luka Jehova pezu kwako, a ku bulale masinyane.

5 Ni ya kwenza loku nina kubo; ni ya kubulala amalati abo, napule izitombe zabo, ni wa nqume amahlati abo, ni zi tyise ngomlilo izitombe zalo ezibaziweyo.

6 Ngokuba u isizwe esi ingcwele kuJehova uTixo wako; uJehova uTixo wako u ku ketile u be isizwe sake e si sodwa kuye, kuzo zonke izizwe ezi sebusweni bomhlaba.

7 uJehova a ka lu bekanga utando lwake pezu kwenu, ukuniketa, ngokuba ni ba ningi kunabantu bonke; ngokuba na ni incozana ku nezizwe zonke.

8 Kodwa ngokuba uJehova wa ni tanda, na ngokuba e qinisa isifungo a si fungayo koyihlo benu, Wa ni kipa ngesandhla esi namandhla, wa ni sindisa endhlini yobugqili, esandhleni sika Faro inkosi ya sEgipite.

9 Yazike, ukuba uJehova uTixo wako, u nguTixo yena, uTixo okolekayo, o namatelayo esivumelwaneni na semuseni kubona a ba m tandayo naba bamba izimenezelo zake ezizukulwaneni ezi inkulungwane.

10 A pindisele kubo abamzondayo ebusweni babo, ngokubabulala; a ka yi ku libala ku yena o m zondayo, u ya kumpindisela ebusweni.

11 U ya kugcina izimemezelo, nemiteto nokwabela, e ngi ni yala ngako namuhla, ukuba ni yenze.

12 Ku ze ku ti, uma ni ku lalela lokukwaba, ni ku gcine, ni kwenze, uJehova uTixo wako u ya kugcina isivumelwano nomusa a funga ngawo koyihlo benu.

13 U ya kukutanda, a ku busise, a kwandise; u ya kubusisa inzalo yesisu, sako nesitelo sezwe lako, amabele ako newaini lako, namafuta ako, nenzalo yezinkomo zako, nemihlambi yezimvu zako, ezweni a funga ngalo koyihlo benu, uku ku nika lona.

14 U ya kubusiswa ngapezu kwabantu bonke; a ku yi kubakona umlisa nowesifazana o inyumba kinina, nasezinkomeni zako,

15 uJehova u ya kususa kuwe zonke izifo, a nga be sa zi beka izifo ezimbi za sEgipite ozaziyo, pezu kwako; kodwa wo zi beka pezu kwabo bonke aba ku zondayo.

16 U ba qede bonke abantu aba nikelwa kuwe uJehova uTixo wako; iso lako li nga ba dabukeli; u nga zi konzi izitixo zabo; ngokuba loko ku ya kuba isihibe kuwe.

17 Uma u ti enhliziyweni yako, Lezi zizwe zi ningi ku nami; ngi nga zi kipa kanjani?

18 A u yi ku zesaba; kodwa u kumbule kahle, okwenziwe uJehova uTixo wako kuFaro, na kulo lonke izwe la sEgipite;

19 Izilingo ezikulu eza bonwa amehlo ako, nezibonakaliso, nemimangaliso, nesandhla esi namandhla, nomkono o weluliweyo, a ku kipa ngawo uJehova uTixo wako; kanjalo uJehova uTixo wako u ya kukwenza kubantu bonke o be sabayo.

20 uJehova uTixo wako u ya kutuma iminyovu kubona, ku ze ku ti bona abaseleyo, aba zitukusayo kuwe, ba bulawe.

21 A u yi ku besaba; ngokuba uJehova uTixo wako u kinina, uTixo o namandhla nosabekayo.

22 uJehova uTixo wako u ya kuziqeda lezo zizwe ngapambi kwako, kancane na kancane; u nga zi qedi kanyekanye, funa izilwane zasendhle zande ngapezu kwako.

23 Kodwa uJehova uTixo wako u ya kubanikela kuwe, a ba bulale ngokubulala oku namandhla, ba ze ba pele.

24 U ya kunikela amakosi abo esandhleni sako, nawe u ya kuqeda igama lawo ngapansi kwezulu; a ku yi kubako muntu o ya kuma ngapambi kwako, u ze u ba qede.
25 Izitombe ezibaziweyo zezitixo zabo ni ya kuzityisa ngomlilo; u nga fisi isiliva negolide eli kuzona, u nga zitatele lona, funa ku be isihibe kuwe; ngokuba ku into e nengekayo kuJehova uTixo wako.
26 U nga i ngenise into e nengekayo endhlini yako, funa nawe u be into elahliweyo njengayo; Ma u i zonde leyonto, u i zonde kakulu; ngokuba i into e qalekisiweyo.

## ISAHLUKO 8.

ZONKE izimemezelo e ngi kuyala ngazo namuhla ni ya kuziqonda ni zenze, ni ze ni pile, nande, ni ngene ni fuye izwe ela fungelwa koyihlo benu uJehova.
2 U ya kukumbula konke ukukuhola kwake uJehova nga leminyaka e amashumi amane ehlane, uku kutobisa, noku ku linga, nokwazi oku senhliziyweni yako, uma u ya kuzigcina izimemezelo zake, noma a ku yi ku ba njalo na.
3 Wa ku tobisa, wenza ukuba u lambe, wa ku pa imana, o wa u nga lazi, nela li ngaziwa oyihlo benu; ukuba a kwazise ukuti umuntu a ka pili ngesinkwa sodwa, kodwa u pila ngawo onke amazwi a puma emlonyeni kaJehova.
4 Izingubo zako a zi ku gugelanga nonyawo lwako a lu vuvukalanga, nga leminyaka e ngamashumi amane.
5 U qonde futi enhliziyweni yako, ukuba, njengo muntu e luleka indodana yake, njalo uJehova uTixo wako u ya ku luleka nawe.
6 Ngako u ya kuzigcina izimemezelo zika Jehova uTixo wako, u hambe ngezindhlela zake, u mesabe yena.
7 Ngokuba uJehova uTixo wako u ku ngenisa ezweni elihle, izwe lemifulana yamanzi, lemitombo namanzi a pupuma pansi ezigodini nasezintabeni;
8 Izwe li ka kolweni, nelamabele, namavini, nemiti yamakiwane, namarimoni; izwe lamafuta omgwenya, nezinyosi;
9 Izwe lapo u ya kudhla ukudhla ku nga bi ko ukudinga, a u yi ku silalelwa luto kulo; amatye alo a insimbi na sezintabeni za kona u ngemba itusi.
10 Lapo se u dhlile wesuta, u ya kumbusisa uJehova uTixo wako ngokukunika kwake lelo izwe elihle.
11 Qapela ukuba u nga kohlwa uJehova uTixo wako, ngokungazigcini izimemezelo zake, nokwahlula kwake, nemiteto yake, e ngi ku yala ngako namuhla.
12 Funa lapo se u dhlile wesuta, se u zakile izindhlu ezinhle, u hlala ku zo;
13 Na lapo imihlambi yako yezinkomo neyezimvu se yandile, nesiliva negolide lako se li liningi nako konke o nako se kwandile;
14 Inhliziyo yako i pakame, u kohlwe uJehova uTixo wako, o wa ku kipa ezweni la sEgipite, endhlini yobugqili.
15 O wa ku hola ku lelohlane elikulu nelesabekayo, lapo kwa ku kona izinyoka zomlilo, nofezela, nendhlala, lapo kwa kungeko manzi; o wa ku vezele amanzi etyeni lensimbi;
16 O wa ku pilisa ehlane, ngemana e la li ngaziwa oyihlo benu, ukuze a ku tobise, a ku linge, ukukulungisa ekupeleni kwako;
17 U tyo enhliziyweni yako, u ti, Amandhla ami, namandhla ezandhla zami, a ngi nikile lemfuyo.
18 Kodwa u ya kumkumbula uJehova uTixo wako; ngokuba amandhla okuzuza imfuyo u wa piwa uyena, ukuze a qinisele isivumelwano a si fungayo koyihlo, njenga namuhla.
19 Ku ze ku ti, uma u kohlwa uJehova uTixo wako, u landela ezinye izitixo, u zi konze, u zi dumise, Ngi ya ku fakazela namuhla, ukuba u ya kufa impela.
20 Njengezizwe ezi bulewe uJehova ngapambi kwenu, njalo ni ya kufa nani; ngokuba a ni li lalelanga izwi lika Jehova uTixo wenu.

## ISAHLUKO 9.

YIZWA, O Israeli; u ya kuliwela iJordani namuhla, ukungena nokufuya izizwe ezikulu nezi namandhla ku nawe, imizi emikulu, e nezingange ezi fika ezulwini,
2 Abantu abakulu nabade, abantwana bamaAnakime, e ni baziyo, ne ni zwileyo ngabo, ukuti, Ubani o ngema ngapambi kwabantwana baka Anaki na?
3 Qonda namuhla, ukuba uJehova uTixo wako uye owelayo ngapambi kwako, njengomlilo ovutayo u ya kuba-

bulala, u ya kubawisa pansi ngapambi
kobuso bako; njaloke u ya kubaxotya,
u ba qede masinyane, njengokutyo kuka
Jehova kuwe.
4 U nga cabangi enhliziweni yako,
uJehova e se ba kipile ngapambi kwako,
ukuti, ngokulunga kwami uJehova u
ngi ngenisile ukufuya lelizwe; kodwa
ku ngobubi ba lezi zizwe ukuba uJehova
u ya zi xotya ngapambi kwako.
5 A ku ngokulunga kwako, a ku ngo-
buqoto benhliziyo yako, ukuba u ya
ukulifuye izwe labo; kodwa uJehova
uTixo wako u zi xotya ngapambi kwa-
ko ngenxa yobubi bazo, nokuba uJehova
a feze izwi a li funga koyihlo, uAbraha-
ma, noIsaka, noJakobe.
6 Yazike ukuba uJehova uTixo wako
a ka ku niki lelizwe elihle ukuba u li
fuye ngenxa yokulunga kwako; ngoku-
ba u isizwe esi ntamo lukuni.
7 Kumbulake u nga kohlwa, ukumtu-
kutelisa kwako uJehova uTixo wako
ehlane; ku suka ku lolu suku lokupuma
kwako ezweni la sEgipite, na ze na fika
ku lendawo, kade ni m cunula uJehova.
8 Na seHorebe, na m cunula uJehova
ukuba a tukutele, uJehova wa ni tuku-
telela kwa nga ti a nga ni bulala.
9 Lapo nga ngi kupukele entabeni
ukwamkela amatye, amatye esivume-
lwano e senziwa uJehova kinina. Nga
hlala entabeni izinsuku ezi ngamashumi
amane, nobusuku obu ngamashumi ama-
ne, a ngi dhlanga sinkwa, a ngi puzanga
manzi:
10 uJehova wa ngi nika amatye ama-
bili, e lotywe ngomunwe ka Tixo; na
ku wona kwa lotywa onke amazwi a ku-
lunywa uJehova kinina entabeni nga-
pakati komlilo, ngosuku lokuhlangana.
11 Kwa ti emva kwezinsuku ezi nga-
mashumi amane, nobusuku obu ngama-
shumi amane, uJehova wa ngi nika ama-
tye amabili, amatye esivumelwano.
12 Wa ti uJehova kimina, Suka, we-
hle masinyane; ngokuba abantu bako o
ba kipeleyo Egipite, bonakele; ba cezu-
kile masinyane ngendhlela e nga ba yala
ngayo ba zenzele isitombe esi ncibilike-
siweyo.
13 Futi uJehova wa kuluma kini, wa
ti, Ngi ba bonile lababantu, bheka, ba
ngabantu aba ntamo lukuni.
14 Ngi dedele, ngi ba bulale, ngi li ci-
tye igama labo ngapansi kwezulu; nge-
nze wena u be isizwe esi namandhla nesi-
kulu ku nabo.
15 Nga pendukake ngehla entabeni,
intaba i vuta umlilo; namatye amabili
esivumelwano a e sezandhleni zami zo-
mbili.
16 Nga bheka, nga bona, ukuba nonile
kuJehova uTixo wenu na zenzela inko-
nyana e ncibilikisiweyo; na ni delile
masinyane indhlela e ni yalwa ngayo
uJehova.
17 Nga tata amatye amabili, nga wa
ntyinga pansi, nga wapula emehlweni
enu.
18 Nga wa pansi ngapambi kuka Je-
hova, njenga kuqala, izinsuku ezi nga-
mashumi amane, nobusuku obu ngama-
shumi amane; a ngi dhlanga sinkwa a
ngi puzanga manzi, ngenxa yezono zo-
nke zenu eni zenzileyo, ngokwenza oku-
bi emehlweni ka Jehova, uku m vusa
ulaka.
19 Ngokuba nga ngi lwesaba ulaka
nokutukutela okukulu Jehova a ni tu-
kutelele ngako uku ni bulala, kodwa
uJehova wa ngi zwa na nga lesosikati
futi.
20 uJehova wa m tukutelela kakulu
uAroni kwa nga ti a nga m bulala; nga
m kulekela uAroni futi nga leso sikati.
21 Nga si tata isono senu, inkonyana e
na ni yenzile nga i tyisa ngomlilo, nga i
gxoba, nga i gaya ya ze ya ba njengo-
tuli; utuli lwayo nga lu ponsa emfuleni
o puma entabeni.
22 Na seTabera naseMasa, naseKi-
broth-hatava, na m vusa ulaka uJehova.
23 Na lapa uJehova e ni kipa eKa-
desh-barnea, e ti, kupukani ni li fuye
izwe e ngi ni nikile lona; na sapula isi-
memezelo sika Jehova uTixo wenu, a ni
kolwanga kuye, a ni li lalelanga izwi
lake futi.
24 Kade na ni mona uJehova ku suka
osukwini e nga ni qabuke ngalo.
25 Ngako nga wa pansi ngapambi ku-
ka Jehova izinsuku ezi ngamashumi
amane nobusuku obu ngamashumi ama-
ne, njenga kuqala; ngokuba uJehova
wa e te u za ku ni bulala.
26 Nga kala kuJehova, nga ti, O Je-
hova Tixo, Musa ukubulala abantu bako,
nefa lako, o li kululileyo ngobukulu ba-
ko, no li kipileyo Egipite ngesandhla esi
namandhla.
27 Kumbula izinceku zako, uAbraha-
ma, noIsaka noJakobe; u nga bu bheki
ubutuntu ba laba bantu, nobubi babo,
nezono zabo.
28 Funa izwe o si yisa kulo li ti, Ngo-

kuba uJehova wa e nge namandhla okuba fikisa ezweni o betembisa lona, na ngokuba wa e ba zonda, u ba kipile ukubabulala ehlane.

29 Noko ba ngabantu bako, nefa lako, o li kipileyo ngamandhla ako amakulu, na ngengalo yako e yeluliweyo.

## ISAHLUKO 10.

NGALESOSIKATI uJehova wa ti kimi, Baza amatye amabili njenga wa kuqala, u kupukele kimina entabeni, u zenzele umpongolo womuti.

2 Ngi ya kuloba pezu kwamatye amazwi a e pezu kwamatye a kuqala o wa wapulayo; u wa beke empongolweni.

3 Nga wenza umpongolo ngomuti womshita, nga wa baza amatye amabili, a njenga wa kuqala, nga kupukela entabeni, ngi pete amatye lawo amabili esandhleni sami.

4 Wa loba pezu kwamatye, amazwi a njenga wa kuqala, izimemezelo ezi ishumi, e za kulunywa kinina uJehova entabeni ngapakati komlilo ngosuku lomhlangano; uJehova wa ngi nika wona.

5 Nga penduka, ngehla entabeni nga beka amatye empongolweni e ngi wenzileyo; a kona lapo, njengo ku ngi yaleza kuka Jehova.

6 Abantwana baka Israeli ba hamba besuka eBerote labantwana baka Jakani, ba fika eMosera; Wa fa lapo uAroni, wambelwa kona; uEleazari indodana yake wa ba umpristi esikundhleni sake.

7 Be suka lapo ba ya eGudgoda; besuka eGudgoda ba fika e Jotbate, izwe lemifula yamanzi.

8 Ngalesosikati uJehova wahlukanisa isizwe sakwa Levi, ukutwala umpongolo wesivumelwano sika Jehova, nokuma ngapambi kuka Jehova uku konza noku busisa egameni lake, ku ze ku be namhla nje.

9 Ngako uLevi a ka nalo ifa kubafo wabo; ifa lake li uJehova, njengo kutyo kuka Jehova uTixo wako kuye.

10 Nga hlala entabeni, njenga kuqala izinsuku ezi ngamashumi amane nobusuku obu ngamashumi amane; uJehova wa ngi zwa ngalesosikati, uJehova a ka ni bulalanga.

11 Wa ti uJehova kimi, Suka, u hambe ngapambi kwabantu, ukuba ba ngene ba fuye izwe, e nga funga koyise babo ukuba ngi ba nike lona.

12 Manje, O Israeli, uJehova uTixo wako u funani kuwe, ngapandhle kokuba u mesabe uJehova uTixo wako, nokuhamba ngazo zonke izindhlela zake, noku m tanda, noku m konza uJehova uTixo wako ngayo yonke inhliziyo yako, na ngawo wonke umpefumulo wako.

13 Ukuzigcina izimemezelo zika Jehova, nemiteto yake, e ngi ku yala ngayo namuhla ku be ukusiza kwako.

14 Bheka izulu, nezulu lamazulu li nge lika Jehova uTixo wako, umhlaba futi, nako konke oku kuwo.

15 Kodwa uJehova wa e be namele oyihlo benu uku ba tanda, wa keta inzalo yabo ngasemva kwabo, nina kubantu bonke, njenga namuhla.

16 Sokanike ijwabu lenhliziyo yenu, ni nga be ni sa ba ntamo lukuni.

17 Ngokuba uJehova uTixo wenu u nguTixo wezitixo, inkosi yamakosi uTixo omkulu, o namandhla nosabekayo, o nga ketiyo umuntu, no ngamkeliyo umvuzo.

18 Wenza ukwahlula kongenayise, nomfelokazi, u tanda umhambi, ngokumnika ukudhla nezingubo.

19 Tandanike o isihambi; ngokuba nani na be ni izihambi ezweni la sEgipite.

20 U ya kumesaba uJehova uTixo wako; u m konze yena, u namatele kuye, u funge igama lake.

21 Yena u ngukubusiswa kwako, uTixo wako, okwenzele lezi zinto ezinkulu nezesabekayo, ezi bonwe ngamehlo enu.

22 Oyihlo behlela Egipite abantu aba ngamashumi a isikombiza; manje uJehova uTixo wako, u kwenzile u be njengezinkanyezi zezulu ngobuningi.

## ISAHLUKO 11.

NGAKOKE u ya kumtanda uJehova, uTixo wako, u ku gcine a ku tyoyo, nezimiso zake nokwahlulela kwake, nomteto wake njalo njalo.

2 Yazinike namuhla; ngokuba a ngi kulumi kubantwana benu, a ba ngaziyo, na ba nga ka ku boni ukululeka kuka Jehova uTixo wenu, ubukulu bake, isandhla sake esi namandhla, nengalo yake eyeluliweyo,

3 Nemimangaliso yake, nezenzo zake, a zenzayo ngapakati kweEgipite kuFaro inkosi ya sEgipite, na kulo lonke izwe lake;

4 Na kwenzayo empini ya sEgipite emahashini abo, na sezincweleni zabo;

nokwenza kwake ukuba amanzi olwandhle olubomvu lu ba minze, ekulandeleni kwabo, nokuqedwa kwabo uJehova ku ze ku be namuhla;
5 Nokwenza kwake kinina ehlane, na ze na fika ku lendawo,
6 Na kwenzayo kuDatane, na kuAbiramu, amadodana ka Eliabi indodana ka Rubeni; ngokuvuleka komhlaba, noku minzwa kwabo, nendhlu yonke yabo, notente babo, nako konke o kwabo, ngapakati kwabaIsraeli bonke;
7 Kodwa amehlo enu a zi bonile zonke izenzo ezikulu ezenziwe uJehova.
8 Ngako ni ya kugcina wonke umteto e ngi ni yala ngawo namuhla, ni ze ni be namandhla, ni ngene ni fuye izwe, e ni ya kulo ukuba nake kona.
9 Nokuba zande izinsuku zenu ezweni, ela fungelwe koyihlo benu uJehova uku li nika bona, nenzalo yabo, izwe eli vama ubisi nezinyosi.
10 Ngokuba izwe eni ya kulo uku li fuya, a li njengalo izwe la sEgipite ena puma kulo, lapo be ni hlwanyela kona imbeu yenu, ni yi matisa ngezinyawo zenu, njengensimu yemifino.
11 Kodwa izwe, e ni ya kulo, li izwe lezintaba, nezigodi, li puza amanzi ngemvula yezulu.
12 Izwe eli nakekelwa, uJehova uTixo wenu; amehlo ka Jehova uTixo wako a kulo njalo, ku suka ekuqaleni komyaka ku ze ku gcine.
13 Ku ya kuti, uma ni zi lalela kahle izimemezelo e ngi ni yala ngazo namuhla, uku tanda uJehova uTixo wenu, noku m konza ngayo yonke inhliziyo yenu, na ngawo wonke umpefumulo wenu,
14 Ngi ya kuninika imvula yezwe lenu ngesikati sayo, imvula yokuqala nemvula yokugcina, u ze u vune ukudhla kwako newaini lako, namafuta ako.
15 Ngi ya kupa izinkomo zenu utyani, ematafeni, ukuba u dhle wesute.
16 Hlakanipani, izinhliziyo zenu zi nga kohliseki, ni cezuke ni konze ezinye izitixo, ni zi dumise;
17 Nolaka luka Jehova lu vuke, a vale izulu, i nga bi ko imvula, nezwe li nga be li sa tela izitelo zalo; nokuba ni fe masinyane ezweni elihle eni nikwa lona uJehova uTixo wenu;
18 Ngako ma ni wa gcine lawa mazwi ezinhliziyweni zenu, na semipefumlweni yenu, ni wa bope a be isibonakaliso esandhleni senu ukuba u be izidhlodhlo emkatini yamehlo enu.
19 Ni wa fundise abantwana benu, ni wa kulume ezindhlini zenu, na lapo ni hambayo, lapo ni lalayo, na lapo ni vukayo.
20 Ni wa lobe ezinsikeni zomyango wezindhlu zenu, nasemasangweni enu:
21 Ukuba izinsuku zenu zande, nezinsuku zabantwana benu, ezweni ela fungelwa uJehova koyihlo benu ukuba nika lona, njengezinsuku zezulu emhlabeni.
22 Uma ni londa kahle wonke umteto e ngi ni yala ngawo ukuwenza, ukumtanda uJehova uTixo wenu, nokuhamba ngazo zonke izindhlela zake, noku namatela kuye;
23 Konake uJehova u ya kuzixotya zonke izizwe ngapambi kwenu, ni ya kufuya izizwe ezikulu nezi namandhla ku nani.
24 Yonke indawo lapo ni nyatela kona i ya kuba yenu; ku suka ehlane naseLebanoni, nasemfuleni uUfrati, ku ze ku fike elwandhle lokugcina ku be umqamlo wenu.
25 A ku yi kubako umuntu, o ya kuma ngapambi kwenu; ngokuba uJehova uTixo wenu u ya kwehlisela, ezweni lonke e ni ya kunyatela kulo ukwesaba, nevuso ngani, njengokutyo kwake kinina.
26 Bheka, ngi beka namuhla ngapambi kwenu, isibusiso nesiqalekiso;
27 Isibusiso, uma ni lalela izimemezelo zika Jehova uTixo wenu, e ngi ni yala ngazo namuhla.
28 Nesiqalikiso, uma ni nga laleli izimemezelo zika Jehova uTixo wenu, ni pendukele kwezinye izindhlela, ku ne ngi ni yala ngazo namuhla, uku landela ezinye izitixo, e ni nga zaziyo.
29 Ku ya ku ti lapo uJehova uTixo wenu e ni fikisile ezweni e ni ya kulo ukuba ni li fuye, ni ya kubeka isibusiso pezu kwentaba iGerizimi, nesiqalekiso pezu kwentaba iEbali.
30 Aziko ngapesheya kweJordani, nga sentyonalanga, ezweni lamaKenani a hlala ezintabeni ngaseGilgali, ngasematafeni aseMore na?
31 Ngokuba ni ya kuliwela iJordani ekungeneni kwenu ezweni lenu e ni nikwa lona uJehova uTixo wenu, ni ya kulifuya, ni hlale kulo.
32 Ni qapele ngokuyenza yonke imiteto, nokwahlula e ngi ku beka ngapambi kwenu namuhla.

## ISAHLUKO 12.

ILE imiteto nokwahlula e ni ya ku kwenza ezweni e ni nikwa lona uJehova uTixo wa oyihlo benu ukuba ni li fuye, zonke izinsuku zokupila kwenu emhlabeni.

2 Ni ya kubulala zonke izindawo, lapo izizwe e ni ya kuzifuya, be zi konza izitixo zazo, ezintabeni ezinde nasezintabeni ezincane, na ngapansi kwemiti yonke eluhlaza:

3 Ni ya ku diliza amalati abo, napule izinsika zabo, ni tyise amasimu abo gomlilo; ni qumele pansi izitombe ezibaziweyo zezitixo zabo, ni qede amagama azo ku leyo ndawo.

4 A ni yi kwenze njalo kuJehova uTixo wenu.

5 Kodwa endaweni e ya ku ketwa uJehova uTixo wenu kuzo zonke izizwe zenu uku beka igama lake kona, ni ya kufuna indhlu yake, ni ze kuyo.

6 Na lapo ni ya kuleta iminikelo yenu etyisiweyo, nemihlatyelo yenu, nezinxenyana zeshumi zenu, nezipo eziponsiweyo ngezandhla zenu, nezifungo zenu, nezipo zenu zesihle namazibulo emihlambi yonke yezimvu neyezinkomo.

7 Kona ni ya kudhla ngapambi kuka Jehova uTixo wenu, ni jabula kuko konke e ni kwenzayo, nina nezindhlu zakini, eni busisiwe ngazo uJehova uTixo wenu.

8 A ni yi kwenza njengako konke ukwenza kwetu lapa, namuhla, i lowo njengokutanda kwamehlo ake,

9 Ngokuba a ni ka fiki ekupumuleni nasefeni, eni nikwa lona uJehova uTixo wenu.

10 Kodwa lapo se ni li welile iJordani, nake ezweni eni li nikwa uJehova uTixo wenu, ukuba ni li fuye, na lapo e se ni pumuzile eziteni zonke zenu za kona, se ni hlezi ngokungesabi;

11 Ku ya kutike ku be kona indawo e ya ku ketwa uJehova uTixo wenu, ukuze igama lake li hlale kona; lapo ni ya kuyisa konke e ngi ni yale ngako; iminikelo yenu yokutya, nemihlatyelo yenu, nezinxenyana zenu, zeshumi nomnikelo wenu wokuponsa, nezifungo zonke zenu eziketiweyo e ni zi funga kuJehova.

12 Ni ya kujabula ngapambi kuka Jehova uTixo wenu, nina, namadodana enu, namadodakazi enu, nezinceku zenu, nezincekukazi zenu, nomLevi o pakati kwamasango enu; ngokuba e nge nayo inxenye nefa kinina.

13 Hlakanipake u nga i nikele iminikelo yako yokutya, ezindaweni zonke o zi bonayo;

14 Kodwa endaweni e ya kuketwa uJehova kwesinye isizwe senu, ni ya kuinikela lapo iminikelo yenu yokutya na lapo ni ya kukwenza konke e ngi ni yala ngako.

15 Noko u nga bulala u dhle inyama ngapakati kwawo onke amasango ako, nako konke oku tandwa inhliziyo yako, njengesibusiso sika Jehova uTixo wako a ku nike sona, o ngcolileyo no nga ngcolile a nga ku dhla, njengendhluzele nenye inyamazane,

16 Kodwa a ni yi ku li dhla igazi; ni ya kulicita pansi njengamanzi,

17 A u yi ku i dhla ngapakati kwamasango ako inxenyana yeshumi yombila wako, neyewaini lako, neyamafuta ako, neyomazibulo emihlambi yako yezinkomo neyezimvu, nezifungo o zi fungileyo, nezipo zako zesihle, nesipo sokuponswa ngesandhla sako;

18 Kodwa u ya kukudhla loku ngapambi kuka Jehova uTixo wako endaweni e ya ku ketwa uJehova uTixo wako, wena, nendodana yako, nendodakazi yako, nenceku yako, nencekukazi yako, nomLevi o pakati kwamasango ako; ni jabule ngapambi kuka Jehova uTixo wako kuko konke o ku patayo ngezandhla.

19 Hlakanipa u nga m deli umLevi ngako konke ukupila kwako emhlabeni,

20 Lapo uJehova uTixo wako u ya kwandisa umhlaba wako njengokuqinisa kwake kuwe na lapo u ya kuti wena, ngi ya kudhla inyama, ngokuba inhliziyo yako i ya kanuka inyama, u nga i dhla inyama, nako konke oku kanukwa inhliziyo yako.

21 Uma indawo eketiweyo uJehova uTixo wako ukuba a beke igama lake kona, i kude kakulu kuwe, u ya kuhlaba emihlambini yako yezinkomo neyezimvu o yi piwe uJehova, njengoku ku yala kwami, u dhle ngapakati kwamasango ako konke oku kanukwa inhliziyo yako.

22 U ya ku kudhla, njengokuba ku dhliwa indhluzele nenye inyamazane; o ngcolileyo no nga ngcolile ba ya kudhla kanyekanye.

23 Kodwa qinisa u nga li dhle igazi; ngokuba igazi li ngukupila; u nga ku dhli ukupila kanye nenyama.

24 U nga li dhli; u li cite pansi nje-
ngamanzi.
25 U nga li dhli; ukuba ku be kuhle
kuwe; nakubantwana bako emva kwa-
ko, lapo u ya kwenza okulungileyo eme-
hlweni ka Jehova.
26 Kodwa u ya kutata izinto zako ezi
ingcwele, nezifungo zako, u ye endaweni
e ya ku ketwa uJehova.
27 U nikele iminikelo yako yokutya,
inyama, negazi, pezu kwelati lika Je-
hova uTixo wako; negazi lemihlatyelo
yako li ya kutelwa pezu kwelati lika
Jehova uTixo wako, u dhle inyama.
28 Qonda u wezwe onke lawa mazwi
e ngi ku yala ngawo, ku ze ku be kuhle
kuwe, nakubantwana bako emva kwa-
ko njalo njalo, lapo u kwenza okulungi-
leyo nokuhle emehlweni ka Jehova
uTixo wako.
29 Lapo uJehova uTixo wako u ya
kunquma izizwe ngapambi kwako, lapo
u ya kona ukuzifuye, u zi landele, wake
ezweni lazo;
30 Hlakanipa u nga yengwa uku ba
landela, se be bulewe ngapambi kwako;
u nga buzi na ngezitixo zabo, u ti, Lezi
zizwe za zi konza izitixo zazo kanjani
na? nami ngi ya kwenze njalo.
31 U ngenzi njalo kuJehova uTixo
wako; ngokuba kuJehova zonke izono
a zi zondayo, ba zenzile ezitixweni zabo;
namadodana namadodakazi abo ba wa
tyisele izitixo zabo.
32 Loku e ngi ku yala ngako, ku qo-
nde u kwenze; U nga kwandisi, U nga
ku ncipisi.

## ISAHLUKO 13.

UMA ku vela kinina umazisi, noma
umpupi wamapupo, a ni nike isibo-
nakaliso noma isimangaliso.
2 Nesibonakaliso noma isimangaliso si
vela, njengokutyo kwake kuwe, e ti, ma
si landele izitixo ezinye, o nga zaziyo, si
zi konze;
3 U nga wa laleli amazwi a lomazisi,
na lowo mpupi wamapupo: Ngokuba
uJehova uTixo wenu u ya ni linga,
uku bona uma ni ya m tanda uJehova
uTixo wenu ngenhliziyo yonke yenu na
ngompefumulo wonke wenu na?
4 Ni ya kumlandela uJehova uTixo
wenu, ni mesabe, ni gcine izimemezelo
zake, ni lalele izwi lake, ni m konze, ni
namatele kuye.
5 Lowomazisi nompupi wamapupo u
ya kubulawa; ngokuba u lingile ukune-
dusa kuJehova, uTixo wenu, o ni kipi-
leyo ezweni la sEgipite, no ni kululile-
yo endhlini yobugqili ukunipambukisa
endhleleni e ni yalwa uJehova uTixo
wenu ukuba ni hambe ngayo. Ngako
ni ya kubukipa lobo bubi ngapakati
kwenu.
6 Uma umfo wenu, indodana ka nyo-
ko, noma indodana yako, noma indoda-
kazi yako, noma umkako, o sesifubeni
sako, noma umhlobo wako otandekayo
kakulu, e ku yenga ngasese, e ti, Ma si
hambe si konze ezinye izitixo, o nga zazi-
yo, noyihlo benu;
7 Ngi tyo izitixo zabantu aba ku haqi-
leyo, eduze nawe, noma kude nawe, ku
suke ekuqaleni kwezwe ku ze ku fike
ekugcineni kwezwe.
8 U nga m vumeli, u nga m laleli; u
nga m dabukeli futi, u nga m yeki, u
nga m tukusi.
9 Wo m bulala impela; wo bulawa
isandhla sako kuqala, ngasemva isa-
ndhla sabantu bonke.
10 Wo m gxoba ngamatye, a fe; ngo-
kuba u lingile uku ku hlubukisa kuJe-
hova uTixo wako, o ku kipileyo ezweni
la sEgipite, endhlini yobugqili.
11 Aba ka Israeli bonke ba ya kuzwa,
besabe, ba nga be be sa kwenza okubi lo-
ku kini.
12 Uma u ya kuzwa komunye umuzi
o wu nikwe uJehova uTixo wako ukuba
wake kona, kutiwa,
13 Amanye amadoda abantwana baka
Beliali, a pumile kinina, a kipile aba-
ntu bomuzi wabo, e ti, Ma si hambe
si konze ezinye izitixo, e ni nga zaziyo;
14 U ya kubuza, u hlolisise, u buzi-
sise; ku ti uma ku qinisile loko, na le-
yonto i iqiniso, nokuba leyonto embi ye-
nzakele pakati kwenu;
15 U ya kubulala impela abantu ba lo-
womuzi ngenkemba, u wu qede impela,
nako konke oku pakati, nezinkomo za-
wo, ngenkemba.
16 U yi butele yonke impango yawo
esangweni, u wu tyise umuzi ngomlilo,
nayo yonke impango, yawo ngenxa ka
Jehova uTixo wako; ku be inxiwa nja-
lo; ku nga be ku sakiwa futi.
17 A ku yi kunamatela luto ku le yo-
nto embi ezandhleni zako; ukuze uJe-
hova a penduke ekutukuteleni kwake
okukulu, a be nomusa kuwe, a ku dabu-
kele, a kwandise, njengo ku funga kwa-
ke koyihlo benu;
18 Lapo u ya kulilalela izwi lika Je-

hova uTixo wako, ukugcine zonke izimemezelo e ngi ku yala ngazo, namuhla, ukwenza okulungileyo emehlweni ka Jehova uTixo wako.

ISAHLUKO 14.

NINA ni ngabantwana baka Jehova uTixo wenu; a ni yi ku zinquma, ni pucule emkatini wamehlo enu ngenxa yabafileyo.

2 Ngokuba ni ngabantu aba ngcwele kuJehova uTixo wenu noJehova u ni ketile, ni be ngabaketiweyo kuye ngapezu kwazo zonke izizwe ezi semhlabeni.

3 U nga yi dhli into embi.

4 Ilezi izilwane e ni ya kuzidhla; inkomo, imvu, nembuzi.

5 Indhluzele, nezinhlobo zezinyamazane, nembuzi yasendhle, nenyati, nemvu yasendhle, nezameri.

6 Nazo zonke izilwane, ezi nenselo e ya hlukaneyo, e ya hlukene kabili, nezetyisayo ezilwaneni, loku ni ya kukudhla.

7 Kodwa ezitile na kuzo ezetyisayo a ni yi kuzidhla, na kwezi nenselo e ya hlukaneyo; njengekamelo, nembila, nentenetya; zi yetyisa lezo, kodwa a zi nayo inselo e ya hlukeneyo ngako zi ngcolile kinina.

8 Nengulube, ngokuba i nenselo e ya hlukaneyo, kodwa ka yetyisi, i ngcolile kinina: ni nga yi dhli inyama yayo, ni nga tinti isidumbu sayo esifileyo.

9 I lezi ezilwaneni zonke ezi semanzini e ni ya ku zi dhla, zonke ezi nezimbemba, nenkwetu.

10 Ezi nge nazo izimbemba nenkwetu, a ni yi ku zi dhla, zi into e ngcolileyo kinina.

11 Zonke izinyoni ezi nga ngcolile ni ya kuzidhla.

12 Kodwa lezi e ni nga yi ku zi dhla; ukozi, noperesi noazniya.

13 Neraya no aja, nenqe, izinhlobo ngezinhlobo.

14 Negwababa, izinhlobo ngezinhlobo.

15 Nesikova, nonhloile wasebusuku, neshakafi, nonhloile, izinhlobo ngezinhlobo.

16 Nesikovana, nesikova esikulu, nehansi.

17 Nekaati nokozi, neshalaki.

18 Nokasida, neyanafa, izinhlobo ngezinhlobo, nodukipati, nelulwane.

19 Nako konke okukasayo, okun dizayo ku into e ngcolileyo kinina; a ku yi kudhliwa.

20 Kodwa ezinyonini zonke ezi ngangcolile ni nga zi dhla.

21 A ni yi ku ku dhla okuzifelayo; u ya kukupa isihambi esi ngapakati kwamasango ako, ukuba si ku dhle; u nga tengisa ngako kowezizwe, ngokuba nina ni ngabantu abangcwele kuJehova uTixo wenu, A ni yi ku li peka izinyane lembuzi obisini luka nina.

22 U ya kwahlukanisa impela inxenyana yeshumi yezitelo zako, ezi milayo ensimini iminyaka ngeminyaka.

23 U dhle ngapambi kuka Jehova uTixo wako, endaweni a ya ku i keta ukubeka igama lake kona, inxenyana yeshumi yombila wako, newaini lako, namafuta ako, namazibulo emihlambi yako yezinkomo neyezimvu; u funde ukumesaba uJehova uTixo wako njalo.

24 Uma indhlela i kude kuwe, u pelelwe amandhla ukukutwala loko; noma indawo i kude kakulu ku nawe e ketiweyo uJehova uTixo wako ukubeka igama lake kona, lapo uJehova uTixo wako e se ku busisile:

25 Kona u ya kukupambanisa ngemali loko, u yi songe leyo mali esandhleni sako, u ye kuleyo ndawo e ya ku ketwa uJehova uTixo wako.

26 U tenge nga leyo mali kuko konke oku tandwa inhliziyo yako, noma izinkabi, noma izimvu, noma iwaini, noma utywala obu namadhla, noma ku ngokutandwa inhliziyo yako konke; u dhle lapo ngapambi kuka Jehova uTixo wako, u jabule, wena, nabendhlu yako.

27 NomLevi, o ngapakati kwamasango ako; u nga m shiyi, ngokuba a ka nalo ifa kanye nawe.

28 Ekugcineni kweminyaka emitatu u ya kuleta zonke izinxenyana zeshumi zezitelo zako nga lowomnyaka, u zi bekelele ngapakati kwamasango ako:

29 NomLevi (ngokuba ka nalo ifa kanye nawe), nesihambi, nongenayise, nomfelokazi, aba ngapakati kwamasango ako, ba ya kuza, ba dhle besuti; ukuze uJehova uTixo wako a ku busise, kuwo wonke umsebenzi owenziwa isandhla sako.

ISAHLUKO 15.

EKUGCINENI kweminyaka e isikombisa, ko ba kona ukukululeka.

2 Nokwenziwa kwa loko kukululeka ku ya kuba nje, Bonke aba tyelekileyo komakelwane wabo, ba ya kubakulula ku loko; a ka yi ku ku biza loko kumakelwane wake, noma kumfo wabo; ngo-

kuba ku bizwa ngokuti ukukululeka
kuka Jehova.
3 Kowezizwe u nga ku biza; kodwa
loko okwako oku kumfo wenu, isandhla
sako si ya ku m kulula kuko.
4 Ukuba ku nga bi ko abampofu pa-
kati kwenu ngokuba uJehova u ya ku-
nibusisa kakulu ezweni eni li nikwa
uJehova uTixo wenu ukuba ni li fuye
li be ifa lenu.
5 Uma u lalela kahle izwi lika Jehova
uTixo wako, nokuqapela ukuzenza zo-
nke lezi zimemezelo e ngi ku yala ngazo
namuhla.
6 Ngokuba uJehova uTixo wako u ya
ku busisa, njengokukwetembisa kwake;
wena u ya kutyeleka abezizwe eziningi,
kodwa a wu yi ku tyeleka luto kubona;
u ya kubusa pezu kwezizwe eziningi, ko-
dwa zona a zi yi ku ku busa.
7 Uma ku kona omunye ompomfu ku-
bafo wenu ngapakati kwamasango ako
ezweni o li nikwe uJehova uTixo wako,
u ngenzi inhliziyo yako, i be lukuni u
m valele nesandhla sako kumfo wenu
ompomfu.
8 U ya kusivula kakulu isandhla sako
nga kuye, u m tyeleke a kwanele uku-
dinga kwake, kuko a ku sweleyo.
9 Hlakanipa ku nga bi ko umcabango
omubi enhliziyweni yako wokuti, um-
nyaka wesikombisa, umnyaka wenkulu-
leko u se u fikile; neso lako li be libi
kumfo wenu lowo ompomfu, u nga be u
sa m nika luto; a kale kuJehova ngawe,
ku be isono nga kuwe.
10 M nike impela, nenhliziyo yako
i nga katazeki lapo u m nikayo; ngoku-
ba ngenxa ya loko uJehova uTixo wako
u ya kukubusisa emisebenzini yonke
yako, nako konke o beka isandhla sako
kuko.
11 Ngokuba abampomfu a ba yi ku
pela ezweni; ngako ngi ya kuyala, ngi
ti, Vula kakulu isandhla sako kumfo
wenu, na kwabampofu benu, na kwa-
badingayo benu, ezweni lakini.
12 Uma umfo wenu, indoda kumaHe-
beru, noma owesifazana kumaHeberu, e
tengiswa kuwe, a ku sebenzele iminya-
ka e isitupa; ko ti ngomnyaka wesiko-
mbisa u m dedele a pume kuwe ngoku-
kululeka.
13 Lapo u m mukisa e kululekile, a
u yi kumyeka a muke eze.
14 U ya kumnika kakulu emihlambi-
ni wako, na semputyini yako, na sewai-
nini lako, na kuko konke a ku busisi-
leyo ngako uJehova uTixo wako u ya
kumupa.
15 U kumbule ukuba wa u isibotywa
ezweni lasEgipite, noJehova uTixo wa-
ko wa ku kulula; ngako ngi ya kuyala
ngalento namuhla.
16 Ko ti uma e ti kuwe, a ngi yi ku-
kushiya; ngokuba e ku tanda nendhlu
yako, na ngokuba e pilile kahle kuwe;
17 U ya kutatake usungulu, u bobose
indhlebe yake ngalo emnyango, a be ince-
ku yako njalo njalo, na kowesifazana u
ya kwenze njalo.
18 Ku nga bi lukuni kuwe, lapo u m
mukisa e kululekile ngokuba u se li-
ngene nezinceku ezimbili, ngokukuse-
benzela iminyaka e isitupa; noJehova
uTixo wako u ya kukubusisa kuko ko-
nke o kwenzayo.
19 Onke amazibulo amaduna emihla-
mbini yako yezinkomo neyezimvu, u
ya ku wa hlukanisela uJehova uTixo
wako; a ku yi ku sebenza ngamazibulo
ezinkomo ezi amaduna, u nga wa gundi
amazibulo ezimvu zako.
20 U ya kukudhla loko ngapambi ku-
ka Jehova uTixo wako njalo iminyaka
ngeminyaka endaweni e ya ku ketwa
uJehova, wena nabendhlu yako.
21 Uma ku kona icala kulo uma li
xuga, noma li impumputi, noma i nesiga
esibi, u nga li nikela kuJehova uTixo
wako.
22 U ya kulidhla ngapakati kwama-
sango ako; o ngcolileyo no nga ngcolile
ba ya kulidhla, njengendhluzele, nenye
inyamazane.
23 Kodwa a ni yi ku li dhla igazi lalo;
u ya kulicita pansi njengamanzi.

## ISAHLUKO 16.

GCINA inyanga uAbibi, a londa nga-
yo ipasika lika Jehova uTixo wako,
ngokuba ngenyanga uAbibi uJehova
uTixo wako wa ku kipa ezweni lasEgi-
pite ebusuku.
2 Ngako u ya kunikela ipasika kuJe-
hova uTixo wako, emihlambini yezimvu
neyezinkomo, endaweni e ya kuketwa
uJehova ukubeka igama lake kona.
3 U nga si dhli isinkwa esi nembiliso
kanye nalo kodwa izinsuku ezi isiko-
mbisa u ya kudhla isinkwa esi nge na-
mbiliso nalo, isinkwa senhlupeko; ngo-
kuba wa puma ezweni lasEgipite ngo-
kutyetya: ukuze u lu kumbule usuku
lokupuma kwako ezweni lasEgipite zo-
nke izinsuku zokupila kwako.

4 Ma si nga bonakali isinkwa esi nembiliso ezweni lonke lakini izinsuku ezi isikombisa; nenyama o yi nikeleyo ngosuku lokuqala kusihlwa, ma i nga hlali ku ze ku se.

5 Ma ni nga li hlabeli ipasika ngapakati kwamasango ako o wa nikwa uJehova uTixo wako.

6 Kodwa endaweni e ketwa uJehova uTixo wako ukubeka igama lake kona, lapo u ya kuhlaba ipasika kusihlwa, ekutyoneni kwelanga ngesikati sokupuma kwako Egipite.

7 U ya kulipeka u li dhle endaweni e ya ku ketwa uJehova uTixo wako: u penduke kusasa u ye kutente wako.

8 Ngezinsuku ezi isitupa u ya kudhla isinkwa esi nge nambiliso: ngosuku lwesikombisa ku ya kuba kona umhlangano o ingcwele kuJehova uTixo wako; u nga sebenza nga lolo suku.

9 U ya kubala amasonto a isikombisa, u qale ukuwabala ngesikati soku qala kwako ukuvuna amabele.

10 U gcine ukudhla kwamasonto kuJehova uTixo wako ngesipo senhliziyo sesandhla sako, o ya ku si nika uJehova uTixo wako; njengokubusiswa kwako uJehova uTixo wako.

11 U jabule ngapambi kuka Jehova uTixo wako, wena, nendodana yako, nendodakazi yako, nenceku yako, nencekukazi yako, nomLevi o pakati kwamasango ako, nongaziwayo, nongenayise, nomfelokazi, aba pakati kwenu, endaweni e ketiweyo uJehova uTixo wako ukubeka igama lake kuyo.

12 U kumbule ukuba nawe wa u isibotywa Egipite: u qapele ukuzenza lezi zimiso.

13 Ma u gcine ukudhla kwamadokodo izinsuku ezi isikombisa, se u vunile amabele ako newaini lako.

14 U jabule ekudhleni kwako, wena, nendodana yako, nendodakazi yako, nenceku yako, nencekukazi yako, nomLevi, nesihambi nongenayise, nomfelokazi, aba pakati kwamasango ako.

15 Ngezinsuku ezi isikombisa u ya kudhla ukudhla oku ingcwele kuJehova uTixo wako endaweni e ya ku ketwa uJehova; ngokuba uJehova uTixo wako u ya kukubusisa kuyo yonke inzalo yako, na kuyo yonke imisebenzi yezandhla zako, ngako u ya kujabula impela.

16 Katatu ngonyaka ku ya kubonakala bonke abesilisa bakini ngapambi kuka Jehova uTixo wako, endaweni e ya ku ketwa uye; ekudhleni kwesinkwa esinge nambiliso, nasekudhleni kwamasonto, nasekudhleni kwamadokodo ba nga bonakali ngapambi kuka Jehova beze:

17 Ilowo muntu u ya kunika njenga mandhla ake, njengesibusiso sika Jehova uTixo wako, a ku nikileyo sona.

18 U ya kuziketela amakosi nezinduna ngapakati kwawo onke amasango ako o wa nikwa uJehova uTixo wako, ezizweni zonke zakini, ba ya kuteta amacala abantu ngokufaneleyo.

19 Ma u nga pambanisi muntu ecaleni, ma u nga keti muntu futi, u nga samkeli isipo; ngokuba isipo si pumputekisa abahlakanipileyo, sonakalisa namazwi abalungileyo.

20 Loko oku lungileyo kakulu u ya kukulandela, ukuze u pile, u li fuye izwe o li nikwa uJehova uTixo wako.

21 U nga i tyali imiti eduze kwelati lika Jehova uTixo wako, o ya ku zenzela.

22 U nga zimiseli futi isitombe; esi zondwa uJehova uTixo wako.

## ISAHLUKO 17.

MA ni nga m hlabeli uJehova uTixo wenu inkabi noma imvu e necala, noma e nokubi; ngokuba loku ku isinengiso kuJehova uTixo wako.

2 Uma ku tolakala kinina, ngapakati kwamasango ako o wa piwe uJehova uTixo wako, indoda, noma umfazi, okwenzileyo okubi emehlweni ka Jehova uTixo wako ngokwapula isivumelwano sake.

3 Wa hamba wa konza ezinye izitixo, noma ilanga, noma inyanga, noma ko okupezulu, e ngi nga ku yalezanga.

4 U bikelwe u ku zwe, u buzisise ngako, u bone ukuba ku njalo into e qinisileyo, ini ukuba leso sono senzakele impela kwaIsraeli.

5 U i lete leyondoda noma owesifazana o yenzileyo le yonto embi, ngapakati kwamasango enu, leyo ndoda noma isifazana, ni m xobe ngamatye, a ze a fe.

6 Ngomlomo wofakazi ababili, noma abatatu, lowo o fanele ukubulawa ma ka bulawe; kodwa ngomlomo wofakazi munye, ma ka nga bulawa.

7 Izandhla zofakazi zi ya kuqala ukumbulalala ngasemva izandhla zabantu bonke. Nga loko ni ya kukipa lobo bubi kinina.

8 Uma ku vuka indaba ekwahlulayo ngomteto, ngegazi negazi, ngecala necala,

ngokutyaya nokutyaya, izindaba zokuxabana ngapakati kwamasango ako wo suka, u ye endaweni e ya kuketwa uJehova uTixo wako.

9 U fike kubapristi abaLevi, Na kumahluli o kona, nga lezo zinsuku u buze; ba ya kukutyela izwi lokwahlula,

10 U ya kwenza njengezwi o li tyelwa aba kuleyo ndawo e ya ku ketwa uJehova, wenze kahle kuko konke aba ku tyela kona:

11 U ya kwenza njengokwahlula komteto aba ku fundisa kona, na njengomteto aba ku tyela wona; a wu yi ku pambukela nga kwesokuponsa na nga kwesokohlo emtetweni a ba ku kombisa wona.

12 Umuntu o wenza ngokudelela o nga m laleliyo umpristi o miswe ukukonza lapo ngapambi kuka Jehova uTixo wako, noma kumahluli lowo muntu ma ka fe; u qede lobo bubi kwabakaIsraeli.

13 Abantu bonke ba ya kuzwa, besabe, ba nga pindi benze ngokudelela.

14 Lapo se u fikile ezweni o li piwe uJehova uTixo wako, u li fuye, u hlale kulo, u ti, ngi ya kumisa inkosi pezu kwami, njengazo zonke izizwe ezi ngi haqileyo;

15 U m mise a be inkosi pezu kwako, o ya ku ketwa uJehova uTixo wako; u ya kumisa omunye kubafo wenu a be inkosi pezu kwako: u nga m misi o ngaziwayo ngapezu kwako, o nge siye umfo wenu.

16 Kodwa a ka yi ku zandisela amahashi, enzele ukuba abantu ba buyele Egipite, ngokubuta amahashi lawo; ngokuba uJehova u tyilo kinina ukuti, A ni sa yi ku buyela kona.

17 Futi ma ka nga zibuteli abafazi, funa inhliziyo yake i hlubuke; futi ma ka nga zibuteli isiliva negolide,

18 Ku ya kuti lapo e hlezi esihlalweni sake sobukosi, a lobe incwadi ya lomteto encwadini, umteto o njengo ngapambi kwabapristi abaLevi.

19 Ku ya kuti, i be kuye a i funde zonke izinsuku zokupila kwake; a funde ukumesaba uJehova uTixo wake, ukugcina onke amazwi a lomteto na lezi zi memezelo ukuzenza;

20 Ukuba inhliziyo yake i nga kukumali ngapezu kwabafo wabo, nokuba a nga pambuki esimemezelweni, a ye ngakwesokuponsa na ngakwesokohlo; ukuze a zandise izinsuku zake embusweni wake, yena, nabantwana bake, pakati kwabakaIsraeli.

## ISAHLUKO 18.

ABAPRISTI abaLevi, naso sonke isizwe sa kwa Levi, A si yi ku ba nalo ifa kanye nabakaIsraeli; ba ya kudhla iminikelo ka Jehova eyenziwe ngomlilo, nefa lake.

2 Ngako a ba yi ku ba nalo ifa kubafo wabo; ifa labo li uJehova, njengokutyo kwake kubo.

3 Loku ku ya kuba inkokelo yabantu kumpristi, ku bona a benza umnikelo, noma ku inkabi noma imvu; ba ya ku m nika umkono, nemihlati yombili, nenanzi.

4 U ya kumnika futi, izitelo zako zokuqala zombila newaini, namafuta, noboya bokuqala bezimvu zako.

5 Ngokuba uJehova uTixo wako u m ketile yena kuzo zonke izizwe zakini ukuma, nokukonza ngegama lika Jehova, yena namadodana ake, njalo njalo.

6 Noma ku puma umLevi emasangweni ako kubo bonke abakwaIsraeli, lapo e hambela kona, e fika nalo lonke utando lwenhliziyo yake endaweni e ya kuketwa uJehova;

7 U ya kukonza ngegama lika Jehova uTixo wake, njengokwenza kwabafo wabo abaLevi abemayo lapo ngapambi kuka Jehova.

8 Ba ya kudhla okulinganayo, ngapandhle kokuvela ngentengiso yefa lika yise.

9 Lapo se u fikile ezweni o li piwe uJehova uTixo wako, u nga fundi ukwenza okubi kwalezo zizwe.

10 Ma ku nga funyanwa pakati kwenu namunye o wenza indodana noma indodakazi yake i dhlule emlilweni noma o bulayo, nohlola izikati, noinyanga nomuyengi wezinyoka, nesanusi.

11 Nonemilingo, no kuluma nabafileyo, nomtakati, no nemilozi.

12 Ngokuba bonke a benza lezi zinto ba isinengiso kuJehova: na ngazo lezi zinengiso uJehova uTixo wako u ya kubaxotya ngapambi kwako.

13 Ma u pelele kuJehova uTixo wako.

14 Ngokuba lezi zizwe o ya ku zi fuya, za ba lalela abahloli bezikati, naba bulayo; kodwa wena uJehova uTixo wako a ka ku vumeli ukuba wenze loko.

15 uJehova uTixo wako u ya kukuvezela umprofeti wakini kubafo wenu, njengami; ma ni m lalele yena;

16 Ngako konke o wa ku biza kuJehova uTixo wako eHorebe ngosuku lomhlangano, u ti, Ma ngi nga be ngi sa

li zwa izwi lika Jehova uTixo wami, ma
ngi nga be ngi sa wu bona lomlilo omku-
lu futi, funa ngi fe.
17 Wa ti uJehova kimina, ba ku tyilo
kahle, loko aba ku kulumileyo.
18 Ngi ya kubavezela umProfeti ku-
bafo wabo, a be njengawe, ngi ya kube-
ka amazwi ami emlonyeni wake; u ya
kukuluma kubona konke a ku tyelwa
imina.
19 Ku ya kuti, uma e kona o nga wa
laleliyo amazwi ami a wa kulumayo
egameni lami, ngi ya kukubiza kuye.
20 Kodwa umprofeti, o ya kukuluma
izwi ngegama lami, e ngi nga m yaleza-
nga ukuba a li kulume, noma e kuluma
egameni lezinye izitixo, lowo mprofeti
u ya kufa impela.
21 Noma u ti wena enhliziyweni ya-
ko, Si ya kulazi ngani igama eli nga ku-
lunywanga uJehova na?
22 Uma umprofeti e kuluma egameni
lika Jehova, uma le yonto ka i veli, ye-
nzeke le yonto a i kulunywanga uJeho-
va, umprofeti u zikulumele yona; a ni
yi ku mesaba yena.

## ISAHLUKO 19.

LAPO uJehova uTixo wako e se ba
nqumile abantu aba sezweni o li pi-
wa uJehova uTixo wako, nawe u ba la-
ndele, u hlale emizini yabo, nasezindhli-
ni zabo;
2 U ya kuzahlukanisela imizi emitatu
pakati kwezwe, o li nikwa uJehova uTi-
xo wako ukuba u li fuye.
3 U ya kuzilungisela indhlela ahlu-
kanise imincele yezwe lako, o li nikwa
uJehova uTixo wako li be ifa lako, li da-
tyulwe katatu, umbulali a ze a balekele
kona,
4 Le indaba yombulali o ya kubale-
kela kona ukuba a pile; o bulala uma-
kelwane wake ngokungazi, e kade e nga
m zondi ngesikati esidhlulileyo;
5 Njengomuntu o ya ehlatini nomake-
lwane wake ukugaula izinkuni, ingalo
yake i linga ukugaula umuti ngembazo
kodwa imbazo i pume empinini, i m
tyaye umakelwane wake, a fe; u ya
kubalekela komunye wa leyo mizi a
pile;
6 Funa umpindiseli wegazi, a m la-
ndele umbulali, ku sa tyisa enhliziywe-
ni yake, a m fumane ngokuba indhlela
i kude, a m bulale; kanti be ku nga fa-
nele ukuba a bulawe, ngokuba e kade e
nga m zondi esikatini esidhlulileyo,
7 Ngako ngi ya kuyala, ngi ti, U ya
kuzahlukanisela imizi emitatu.
8 Uma uJehova uTixo wako, e landisa
izwe lako, njengokufunga kwake koyi-
hlo, a ku nike lonke izwe a letembisa
oyihlo;
9 Uma u zigcina zonke lezi zimemeze-
lo, e ngi ku yala ngazo namuhla uku m
tanda uJehova uTixo wako, nokuhamba
njalo ngemiteto yake; njalo u ya kwe-
ngezela imizi emitatu futi ngapandhle
kwa lemizi;
10 Ku ze ku ti igazi eli nge nacala li
nga citwa ezweni lako, o li nikwa uJe-
hova uTixo wako li be ifa lako; igazi li
be pezu kwako.
11 Kodwa uma umuntu e zonda uma-
kelwane wake, a m catyele, a m vukele,
a m tyaye ingozi, a fe, a balekele komu-
nye wa lemizi:
12 Konake abakulu bomuzi wakubo ba
ya kumlanda, ba m kipe lapo, ba m nike-
le esandhleni sompindiseli wegazi, a fe.
13 Iso lako a li yi ku m dabukela uku-
ba u suse icala legazi eli nge nacala kwa-
baIsraeli ukuze ku be kuhle kuwe.
14 U nga i suse incwadi yezwe loma-
kelwane wako o wa bekwa abokuqala
efeni lako o ya kulidhla ezweni o li piwe
uJehova uTixo wako ukuba li be e lako.
15 Ufakazi o yedwa a ka yi kumvu-
kela umuntu ngobubi na ngesono a senzi-
leyo; indaba i ya kuqiniswa ngomlomo
wofakazi ababili nabatatu.
16 Uma ufakazi wamanga e vukele
umuntu a m fakazele ngobubi;
17 Konake bobabili labo aba xabeneyo
ba ya kuma ngapambi kuka Jehova nga-
pambi kwabapristi nabahluli abakona
nga lezo zinsuku.
18 Abahluli ba buzisise kahle ku ti
uma ufakazi e ngufakazi wamanga e
qinisela amanga ngomfo wabo,
19 Kona ni ya kwenza kuye njengo-
kuba be ti, u za kwenza kumfo wabo,
njalo ni ya kubususa ububi kinina.
20 Abasalayo ba ya kuzwa, besabe, ba
nga be be sa benza lobu bubi kinina futi.
21 Iso lako li nga haukeli, ukupila ko
mela ukupila, iso li mela iso, nezinyo
izinyo, nesandhla isandhla, nonyawo
unyawo.

## ISAHLUKO 20.

LAPO u pumayo, ukuhlasela izita zako,
u bona amahashi, nezincwele, naba-
ntu aba ku dhlulayo ngobuningi, ma u
nga besabi; ngokuba uJehova uTixo

wako u nawe, o ku kipileyo ezweni lase Egipite.
2 Ku ya kuti, lapo se ni fikile eduze nempi, umpristi a sondele a kulume kubantu,
3 A ti, Yizwa O Israeli, ni sondele namhla ukulwa nezita zenu; Ma zi nga tambi izinhliziyo zenu, ni ngesabi, ni tutumele, netuke ibo.
4 Ngokuba uJehova uTixo wenu u yena o hamba nani, ukunilwela nezita zenu, uku ni sindisa.
5 Izinduna zi ya kukuluma kubantu, zi ti, U mupi umuntu o zakele indhlu entya a ka yahlukanisa na? Ma ka buyele endhlini yake, funa a fe empini, yahlukaniswe omunye umuntu.
6 U mupi o tyale isivini a ka si dhla na? Ma ka buyele endhlini yake funa a fe empini si dhliwa omunye.
7 U mupi umuntu o zekelwayo umfazi, a ka m tati na? ma ka buyele endhlini yake, funa a fe empini, a tatwe enye indoda.
8 Izinduna zi ya kubuze, zi kulume, kubantu zi ti U mupi umuntu o wesabayo onhliziyo e pele amandhla, ma ka buyele endhlini yake funa izinhliziyo zabafo wabo zi pel amandhla njeng e yake.
9 Ku ya kuti lapa izinduna se zi qedile ukukuluma kubantu, zi mise izinduna zempi ukuhola abantu.
10 Ku ya kuti lapo se ni fikile emzini ukulwa nawo, ni memeze ukutula kuwo.
11 Ku ya kuti, uma be ni pendula ngezwi lokutula, be ni vulela, abantuke bonke abapakati ba ya kuba izinceku zenu, ba ni sebenzele.
12 Kodwa uma wala ukwenza ukutula, nawo u ku hlasela, kona u ya kuwu vimbezela.
13 Lapo uJehova uTixo wako e se wu nikele ezandhleni zako, u ya kubulala sonke isilisa kuwo ngenkemba?
14 Kodwa abesifazana, nezingane, nezinkomo, nako konke oku semzini lowo yonke impango yawo u ya ku zitatela kona, u ya kuyidhla impango yezita zako o yi piwe uJehova uTixo wako.
15 Loko u ya ku kwenza kuyo yonke imizi e kude kakulu nawe, e nge siyo imizi ya lezi zizwe.
16 Kodwa emizini ya laba bantu o i nikwa uJehova uTixo wako i be ifa, a wu yi ku sindisa luto ko kupefumlayo.
17 U ya kubaqeda nya; amaHiti, namaJebusi, namaAmori, namaKenani, namaPerizi, namaHivi, njengokukuyala kuka Jehova uTixo wako.
18 Ukuze ba nga ni fundise amanyala abo onke a ba wenzileyo ezitixweni zabo; nani none kuJehova uTixo wenu,
19 Lapo ni vimbezela umuzi isikati eside, ni wu hlasela uku wu tata, ma ni nga i gauli imiti yawo ngembazo; ngokuba mhlaumbe ni nga i dhla ni nga i nqumi, ukusebenza ngayo ekuvimbezeleni ngokuba umuti wensimu u ukupila komuntu, uku m siza empini.
20 Kodwa imiti o yaziyo ukuba asiyo imiti yokudhla u ya kuinquma u i bulale; u ya kwaka izintango ngasemzini o lwa nani, u ze wahluleke.

## ISAHLUKO 21.

UMA ku tolakala umuntu e buleweyo endhle ezweni o li piwe uJehova uTixo wako ukuba u li fuye, ku ngaziwa ombuleleyo:
2 Ba ya kusuka abakulu ba kini nabahluli, ba linganise emizini o m zungezayo o buleweyo:
3 Ku ya kuti, abakulu bomuzi o seduze naye obuleweyo ba tate isitole, e si nga zanga si sebenze, nesi nga bonanga si botyelwe ejokweni.
4 Abakulu ba lowomuzi ba ya kusehlisela leso isitole esigodini esi isiwa e si nga bonanga si linywa si hlwanyelwa ba yapule intamo yesitole lapo esigodini.
5 Nabapristi, amadodana ka Levi, ba ya kusondela; ngokuba ibona a ba ketiweyo uJehova uTixo wako ukuba ba konze, ba busise, ngegama lika Jehova; ku ya kunqanyulwa konke ukuxabana nokutyaya ngezwi labo.
6 Izikulu zonke za lowo muzi o seduze nomuntu obuleweyo, zi ya kuhlanzela izandhla zabo pezu kwesitole esi nqunyelwe ikanda esigodini;
7 Ba ya kupendula ba ti, Izandhla zetu a zi li citanga leligazi, namehlo etu a ka li bonanga.
8 Yiba nomusa, O Jehova, kubantu bako abaIsraeli, o ba sindisileyo, u nga li pindiseli igazi eli nge nacala, kubantu bako abaIsraeli. Igazi ba ya kulitetelelwa.
9 Nga lokoke ni ya kususa indaba yegazi eli nge nacala kinina, lapo nenza okufaneleyo emehlweni ka Jehova.
10 Lapo u pumayo ukulwa nezita zako, uJehova uTixo wako e se zi nikele ezandhleni zako, nawe u su zi tumbile,
11 Uma u bona kwabatunjiweyo owe-

sifazana omuhle, u m tanda, ukuba u
menze a be umkako.
12 U ya kumleta endhlini yako; a pu-
cule ikanda lake, a nqume izinzipo zake.
13 A zi suse izingubo zake zobugqili, a
hlale endhlini yako, a kalele uyise, no-
nina inyanga yonke; na ngasemva kwa
loko u ya kungena kuye, u be indoda
yake, naye a be umkako.
14 Ku ya kuti, uma u nga jabuli nga-
ye, u m dedele a ye lapo e tanda kona;
kodwa u nga tengisi ngaye ngemali, u
nga m pati kabi, ngokuba u m tobisile.
15 Uma indoda i nabafazi ababili, omu-
nye e tandeka, omunye aliwa, ba m za-
lele abantwana bobabili otandekayo, no-
waliwayo, indodana yezibulo i nge yo-
waliwayo;
16 Ku ya kuti lapa e zahlukanisela
amadodana ake ifa a nalo, a nga i dhluli-
sa indodana yotandekayo ngapezu kwe-
ndodana yowaliwayo o ku uyena wama-
zibulo ngempela.
17 Kodwa u ya kuvuma indodana yo-
mfazi o waliwayo ukuba i izibulo, ngo-
kuinika izinxenye ezimbili kuko konke
a nako: ngokuba yona i ngukuqala
kwamadodana ake okufanele izibulo ku
ngo kwayo.
18 Uma umuntu e nendodana e shinga-
yo, embi, e nga vumiyo ukulilalela izwi
lika yise, ne lika nina, noko se be i tya-
yile, i dhlule i nga ba laleli:
19 Uyise nonina ba ya kuibamba, ba i
yise ezikulwini zomuzi, esangweni le-
ndawo yake.
20 Ba ya kuti ezikulwini zomuzi wa-
ke, Lendodana yetu i ya shinga, imbi, a
i li laleli izwi letu; i umpangi, nesida-
kwa.
21 Amadoda onke omuzi wa kubo, a
ya ku m gxoba ngamatye a fe; nga loko
ni ya kususa lobububi kinina; abaIsra-
eli bonke ba ya kuzwa, besabe.
22 Uma umuntu enzile isono esi linge-
nwe ukufa, a be ngo za ku bulawa, ni m
panyeke emtini:
23 Isidumbu sake ma si nga hlali bo-
nke ubusuku emtini, kodwa u ya ku-
mgqiba impela ngalolusuku, (ngokuba
yena o panyekiweyo u isinengiso ku-
Tixo) ukuba li nga ngcoliswa izwe la-
kini o li piwe uJehova uTixo wako li be
ifa lako.

ISAHLUKO 22.

UNGA yi buki inkabi, noma imvu
yomfo wenu yeduka, u i shiye; ma
u i buyisele kumfo wenu.
2 Uma umfo wenu e ngeko eduze na-
we, noma u nga mazi, u ya kuileta
endhlini yako, i hlale nawe a ze a i fune
umfo wenu, u buyisele kuye.
3 Wenze njalo na ngembongolo yake;
na ngezingubo zake, nako konke oku
lahlekayo kumfo wenu, oku tolileyo
wena, u ya kukwenza njalo; u nga zi-
fihli.
4 U nga i buke imbongolo, noma inka-
bi yomfo wenu i wa endhleleni u shiye,
ma u m size impela ekuivuseni.
5 Umfazi ma ka nga ku gqoki okwe-
ndoda, nendoda ma i nga ku gqoki o
komfazi; ngokuba bonke abenza loko
ba isinengiso kuJehova uTixo wako;
6 Uma u bona isidhleke senyoni emti-
ni ngapambi kwako, noma si pansi uma
ku kona amazinyane, noma amaqanda,
noma inyoni i hlezi pezu kwamazinya-
ne, noma pezu kwamaqanda, u nga i tati
inyoni namazinyane.
7 Kodwa ma u i dedele inyoni u tate
amazinyane ukuba ku be kuhle kuwe,
zande nezinsuku zako.
8 Lapo waka indhlu entya u ya kwe-
nza utango opahleni lwako ukuba u nga
vezi igazi pezu kwendhlu yako ngoku-
wa komuntu kona.
9 U nga hlwanyeli isivini sako ngezi-
mbeu ezimbili funa izitelo zembeu yako
o i hlwanyeleyo, nezitelo zesivini zona-
kale.
10 U nga limi ngenkabi i botyelwe
kanye nembongolo.
11 U nga i gqoki ingubo yezinhlobo
ngezinhlobo, njeng eyoboya bezimvu i
xubene nendwangu yelinini.
12 U zitungele ubulwembu emipetweni
emini yengubo yako o i gqokayo.
13 Uma umuntu e tata umfazi, a nge-
ne kuye, a m zonde.
14 Enze ukuba ku vele indaba ngaye,
a beke negama elibi pezu kwake, a ti,
Nga m tata lomfazi, kwa ti e se ngi nge-
nile, nga bona ukuti a siyo intombi;
15 Ma ba suke oyise nonina bentombi,
ba yise izibonakaliso zokuti u intombi
nempela, ezikulwini zomuzi ngapakati
kwesango:
16 Uyise wentombi u ya kuti eziku-
lwini, nga m nika lomuntu umtanami a
be umkake, u se m zonda.
17 U se vusa indaba ngaye, e ti, a ngi
bu fumananga ubuntombi kumtanako;
noko nazi izibonakaliso zobuntombi bo-
mtanami, ba ya kuyendhlala indwangu
ngapambi kwezikulu zomuzi.

18 Izikulu za lowomuzi zi ya kumtata lowo muntu, zi m tyaye,
19 Zi ya kumhlaulisa ngamashekeli esiliva a ikulu, zi wa nike uyise wentombi, ngokuba u veze igama elibi pezu kwentombi yakwa Israeli; i ya kuba umkake; a ka nakuilahla, kuzo zonke izinsuku zake.
20 Kodwa uma lento i qinisile, nezibonakaliso zobuntombi bake, a zi bonakali.
21 Ba ya kuikipela intombi ngasemnyango wendhlu ka yise, namadoda omuzi wa kubo a ya ku i gxoba ngamatye, i ze i fe; ngokuba yenzile okubi kwabaIsraeli, nga lobo bufebe bayo endhlini ka yise; nga loko u ya kususa okubi kinina.
22 Uma umuntu e tolwa, e lele nomfazi wenye indoda, njalo ba ya kufa bobabili, indoda leyo, kanye nomfazi, nga loko u ya kususa lobububi kwabaIsraeli.
23 Uma intombi i miselwe indoda, nomuntu a i fumane emzini, a lale nayo,
24 Ni ya kubakipela esangweni lalowomuzi; bobabili, ni ba gxobe ngamatye ba ze ba fe; intombi ngokuba ka i kalanga, inganti i semzini; nendoda ngokuba i m tobisile umfazi womakelwane wake; njalo u ya kususa ububi kinina.
25 Kodwa uma umuntu e bona intombi e miselweyo endhle a i bambe ngamandhla a lale nayo, uma ku njalo indoda i ya kufa yodwa:
26 Kodwa ni ngenzi luto entombini ngokuba a i naso isono sokufa, loko ku njengomuntu o vukela umakelwane wake, a m bulale:
27 Ngokuba wa i bone i sendhle, ya kala, a kwa bako umutu o nga yi sizayo.
28 Uma indoda i bona umuntu o intombi, o nga ganile, i m bambe, i lale naye, ba bonwe:
29 Njalo leyondoda e lala naye i ya ku nika uyise wentombi amashekeli esiliva a ngamashumi a isihlanu; i be umkake ngokuba u i tobisile, a nge m lahle zonke izinsuku zake.
30 Umuntu a nga m tati umfazi ka yise, a bonakalise ubunquna bake.

## ISAHLUKO 23.

OLIMELE emasendeni, noma e nqunyiwe umtondo, ma ka nga ngeni enhlanganweni ka Jehova.
2 Ibasitele, ma li nga ngeni enhlanganweni ka Jehova; na kuso isizukulwana sake seshumi ma ka nga ngeni enhlanganweni ka Jehova.
3 umAmmoni noma umMoabi, ma ka nga ngeni enhlanganweni ka Jehova, na kuso isizukulwana sabo seshumi ma ba nga ngeni enhlanganweni ka Jehova na nini.
4 Ngokuba ka ba ni hlangabezanga ngesinkwa na ngamanzi endhleleni, lapo ni pumayo Egipite na ngokuba ba kokela uBalami indodana ka Beori wase Pethore waseMesopotami, ukuba a ni qalekise.
5 Noko uJehova uTixo wako a ka m lalelanga uBalami, kodwa uJehova uTixo wako wa pendula isiqalekiso sa ba isibusiso kuwe, ngokuba uJehova uTixo wako wa e ku tanda.
6 U nga funi ukuhlala kahle kwabo nemfuyo yabo, ngezinsuku zonke zako,
7 U nga m zondi umEdomi ngokuba u ngumfo wenu; U nga m zondi o wa sEgipite, ngokuba wa u isihambi ezweni lakubo.
8 Abantwana aba zalwa ibona, ba ya kungena enhlanganweni ka Jehova ngesizukulwana sabo esitatu.
9 Lapo ibandhla li hlasela izita zako, zigcine kuko konke okubi.
10 Uma ku kona kinina umuntu o ngcolileyo ngoku m fikela ngobusuku, ma ka pume ekamwini, a nga ngeni ngapakati kwalo.
11 Ko ti, lapo ku fika ubusuku, a zigeze ngamanzi na lapo se li tyonile ilanga a buyele ekamwini.
12 Ma ku be kona indawo ngapandhle kwekamu, lapo u ya kupumela kona.
13 Ma ku be kona isigxa ezikalini zako; ku ti lapo u nyayo, u mbe ngaso, u penduke u ku sibekele okupumayo kinina;
14 Ngokuba uJehova uTixo wako u ya hamba pakati kwekamu lako, ukukukulula, nokucita izita zako pambi kwako; ngako ikamu lako ma li be ngcwele; a nga ku boni oku ngcolileyo kuwe, a ku fulatele.
15 U nga i buyiseli kumniniyo inceku e balekele kuwe:
16 Ma ka hlale kuwe, pakati kwenu, endaweni a ya kuiketa ngapakati kwamasango ako, lapo e tanda kona; u nga m hlupi.
17 Ma ku nga biko unondindwa amadodakazini a kwa Israeli, na semadodaneni a kwa Israeli.

18 U nga i leti inkokelo ka nondi-
ndwa, nenani lenja, pakati kwendhlu
ka Jehova uTixo wako, ukukokela isi-
fungo; ngokuba kokubili loku ku isi-
nengiso kuJehova uTixo wako.
19 U nga m tyeleki umfo wenu ngo-
kwenzalo; inzalo yemali, nenzalo yo-
kudhla, nenzalo yako konke oku tyele-
kwa ngenzalo.
20 Umuntu wezizwe u nga m tye-
leka ngokwenzalo; kodwa umfo wenu
u nga m tyeleki ngokwenzalo; ukuze
uJehova uTixo wako a ku busise kuko
konke o kwenzayo ezweni o ya kulo
ukulifuya.
21 Uma u funga isifungo kuJehova
uTixo wako, u nga puti ukukoka, ngo-
kuba uJehova uTixo wako u ya kuku-
biza impela kuwe ; ku be isono kuwe.
22 Kodwa uma u nga fungelanga luto,
a ku yi ku bako sono kuwe.
23 Loko o se ku pumile emlonyeni wa-
ko u ya kukugcina ukwenze; noma
ku isipo sentando, njengokufunga kwako
kuJehova uTixo wako, o si qinisile ngo-
mlomo wako.
24 Uma u ngena esivinini somake-
lwane wako, u nga dhla izitelo zaso, we-
sute u dele; kodwa u nga faki luto esi-
tyeni sako.
25 Uma u fika ensimini yombila yo-
makelwane wako, u nga zika izikwebu
ngesandhla sako, kodwa u nga u tinti
ngesikela umbila womakelwane wako.

## ISAHLUKO 24.

LAPO umuntu e tate umfazi, e se m
ganile, ku ti ngasemva a nga ta-
ndeki emehlweni ake, ngenxa yoku-
ngcola a ku fumana kuye, ma ka m
lobele incwadi yesahlukaniso, a m nike
yona esandhleni sake, a m kipe endhlini
yake.
2 Na lapo e se pumile endhlini yake,
a nga hamba, a gane omunye umuntu.
3 Uma leyo ndoda yobubili i m zo-
nda, i m nika incwadi yesahlukaniso
esandhleni sake, i m kipa na sendhlini
yake; noma leyo ndoda yobubili i fa, e
ya i m tatile;
4 Eyokuqala indoda e ya m lahlayo i
nga m tati futi a be umkayo ngokuba u se
ngcolisiwe ngokuba loku ku isinengiso
emehlweni ka Jehova u nga ze wenze
ukuba izwe lone o li nikwa uJehova
uTixo wako li be ifa lako.
5 Lapo umuntu e tatile umfazi omutya
a nga yi empini, a nga be sa nikwa
umsebenzi futi, kodwa a zihlalele ekaya
lake umnyaka u be munye, a tokozise
umkake a m tatileyo.
6 Umuntu a nga tati etyeni lokugaya,
itye eli nga pansi, noma imbokondwe,
ukwenza isitembiso ngalo, ngokuba u
tate ukupila ku be isitembiso.
7 Uma ku funyanwa umuntu o weba-
yo omunye umfo wabo kubantwana ba-
ka Israeli, enze umsebenzi ngaye noma
e tengisa ngaye; lelo sela li ya kufa, u
suse ububi kinina.
8 Hlakanipani esifweni sobulepero, u
bheke kahle, wenze konke o ku fundi-
swa abapristi nabaLevi; njengokubaya-
leza kwami, nani ni kwenze.
9 Kumbula a kwenzayo uJehova uTi-
xo wako kuMiriamu endhleleni, lapo be
se ni pumile Egipite.
10 Lapo u tyeleka umfo wenu uto, u
nga ngeni endhlini yake uku landa isi-
tembiso sake.
11 Wo ma kude; umuntu o m tyele-
kayo, a ku kipele sona.
12 Uma lowo muntu e mpofu, u nga
lali naso isitembiso sake.
13 Ma u si buyisele kuye ekutyoneni
kwelanga, ukuba a lale ngezingubo za-
ke; a ku busise, ku be ukulunga kuwe
ngapambi kuka Jehova uTixo wako. •
14 Ma u nga i sindezeli inceku empofu
ne dingayo, noma e ngumfo wenu, noma
e ngowezizwe ezi sezweni lakini pakati
kwamasango ako;
15 Ngosuku lwake u m kokele imali
yake, ilanga li nga ka tyoni; ngokuba
umpofu yena, u beka inhliziyo yake ku-
ko, funa a kale ngawe kuJehova, ku be
isono kuwe.
16 Abazali ka ba i ku bulawelwa aba-
ntwana, nabantwana ka ba i ku bulawe-
lwa abazali; ilowo muntu u ya kubula-
wa ngesono sake yedwa.
17 Ma u nga deli umcabango wesiha-
mbi nowongenayise; u tate izingubo zo-
mfelokazi zi be isitembiso;
18 Kodwa u kumbule ukuba wa u isi-
botywa Egipite, uJehova uTixo wako
wa ku kulula; ngako ngi ya kuyala
ukuba wenze lento.
19 Lapo u vunayo ensimini yako, u
kohlwa esinye isitungu ensimini, u nga
si landi, ku ya kuba okwesihambi, no-
ngenayise, nomfelokazi; ukuba uJehova
uTixo wako a ku busise, kuyo yonke
imisebenzi yezandhla zako.
20 Lapo u bulayo umuti wako wo-
mgwenya, u nga wa pindi amagatya ka-

bili; ku ya kuba okwesihambi, nonge-
nayise, nomfelokazi.
21 Lapo u vuna izitelo zako zewaini,
u nga kotozi; ngokuba ku ya kuba
okwesihambi, nongenayise, nomfelo-
kazi,
22 U kumbule ukuba wa u isibotywa
ezweni lasEgipite, ngako ngi ya kuyala
ukuba u yenze lento.

## ISAHLUKO 25.

UMA ku vela ukuxabana kubantu, na-
bo ba ye ekwahlulelweni ngapambi
kwamakosi ukuba ku tetwe icala labo;
a ya ku vumela abalungileyo, a lahle
ababi.
2 Ko ti uma lowo omubi e fanele uku-
tyawa, umahluli a m lalise pansi a tya-
we kona ebusweni bake, njengecala lake
imivimbo eminingi;
3 A tyawe imivimbo e amashumi ama-
ne, ku nga dhluli, funa ku ti uma e i
dhlulile leyo, wa m tyaya kakulu umfo
wenu a be mubi kuwe.
4 U nga si faki isifonyo enkabini lapo
i bula umbila.
5 Uma abazalwane be hlezi ndawonye,
omunye wabo e fa e nge namntwana
umkake a nga gani ngapandhle, ko we-
zizwe a ka ngenwe umfo wabo wendoda
yake, a be umfazi wake, enze umsebe-
nzi womfo wabo kuye.
6 Ku ti izibulo la lowo mfazi, li be
umudhli wefa lika yise ofileyo, li nga
peli igama lake kwaIsraeli.
7 Uma umuntu e nga tandi uku m
tata umfazi womfo wabo, lowomfazi ka
kupukele kumalunga esangweni, a ti
kuwo, umfo wabo wendoda yami u yala
ukuvusela umfo wabo igama kwaIsraeli,
u yala ukuwenza umsebenzi womfo wa-
bo indoda yami.
8 Konake amalunga a lomuzi wake a
ya kumbiza, a kulume naye, uma e qini-
sela e ti, a ngi tandi uku m tata.
9 Umfazi womfo wabo u ya kufika ku-
ye ngapambi kwamalunga, a kumule
isicatulo onyaweni, lwake a m fele nga-
mate ebusweni, a pendule a ti, ma kwe-
nziwe njalo kumuntu o walayo uku l
vusa indhlu yomfo wabo.
10 Igama lake li ya kubizwa kwa
Israeli, li tiwe, indhlu yosicatulo sake si
kunyuliwe.
11 Lapo enye indoda i xabana nenye,
nomfazi wenye e sondela ukulamulela
eyayo kuye omtyayayo, a kipe isandhla
sake, a m bambe ngamapambili.
12 U si nqume isandhla sake, iso lako
ma li nga m kaleli.
13 Ma ku nga biko esikwameni sako
amatye okulinganisa amakulu nama-
cinyane.
14 U nga bi nazo, endhlini yako, izili-
nganiso eziningi, esikulu, nesincane.
15 Kodwa ma u be nesilinganiso esilu-
ngileyo, nesifaneleyo, nendinganiso elu-
ngileyo, nefaneleyo, ukuze izinsuku za-
ko zandiswe ezweni o li nikwe uJehova
uTixo wako.
16 Ngokuba bonke a benza loku, nabo
bonke a benza okungalungile, ba isine-
ngiso kuJehova uTixo wako.
17 Kumbula okwenziwa uAmaleki
kuwe endhleleni ekupumeni kwenu Egi-
pite.
18 O wa hlangana nawe endhleleni,
wa tyaya abasemva kwako, bonke aba
be butakataka emva kwako, lapo se
u pela mandhla u katele; e nga mesabi
uTixo.
19 Ko ti lapo uJehova uTixo wako e
se ku pumuzile kuzo zonke izita zako,
ezi ku haqileyo ezweni o li nikwa uJe-
hova, uTixo wako, ukuba u hlale kulo,
li be ifa lako u yesule inkumbulo ka
Amaleki ngapansi kwezulu u nga ku
kohlwa loko.

## ISAHLUKO 26.

KO ti lapo se u fikile ezweni o li ni-
kwa uJehova uTixo wako li be ifa
lako, se wakile u hlale kona.
2 U tate ulibo lwezitelo zonke zomhla-
ba, o ya ku zi leta zezwe o li nikwa uJe-
hova uTixo wako, u ku fake loko eqo-
meni, u ye ku leyondawo e ya ku ketwa
uJehova uTixo wako ukubeka igama
lake kuyo.
3 U ya kuya kumpristi o ya kuba ko-
na nga lezozinsuku, u ti kuye, mina ngi
ya zibika namuhla kuJehova uTixo wa-
ko, ukuba ngi fikile ezweni ela funge-
lwe kobaba betu uJehova ukuba wo si
nike lona.
4 Umpristi u ya kutata iqoma esa-
ndhleni sako, a li beke pansi ngapa-
mbi kwelati lika Jehova uTixo wako;
5 U ya kukuluma, u ti, ngapambi ku-
ka Jehova uTixo wako, Ubaba wa e
ngumuntu wa se Siria, e se za kufa, we-
hlela Egipite, wa hlala kona kanye na-
ba incozana, wa za wa ba isizwe, esiku-
lu, nesi namandhla nesi ningi;
6 AbasEgipite ba si pata kabi, ba si
hlupa, ba setwesa ngobugqili obulukuni;

7 Lapo sa kala kuJehova uTixo wa
obaba betu, uJehova wa li zwa izwi letu,
wa ku bona ukuhlupeka kwetu, nomse-
benzi wetu, nokusindezelwa kwetu;
8 uJehova wa si kipa Egipite ngesa-
ndhla esi namandhla, nangomkono owe-
luliweyo, nangamandhla esabekayo, na-
ngezibonakaliso, nangemimangaliso:
9 U si letile kulendawo, wa si nika le-
lizwe, izwe e li vama ubisi nezinyosi,
10 Manje, bheka, ngi letile izitelo zo-
kuqala zezwe, o ngi pile zona wena Je-
hova, u zi beke ngapambi kuka Jehova
uTixo wako, u dumise ngapambi kuka
Jehova uTixo wako.
11 U jabule ngako konke okuhle o ku
nikiweyo uJehova uTixo wako, kanye
nendhlu yako, wena, nomLevi; no-
mhambi o kinina.
12 Lapo u su gcinile ekwahlukaniseni
okweshumi kwenzuzo yako ngomnyaka
wesitatu o ngumnyaka wokwahlukanisa,
okweshumi u su ku nikile umLevi,
nesihambi, nongenayise, nomfelokazi,
ukuba ba dhle ngapakati kwamasango
ako, besute;
13 U ti pambi kuka Jehova uTixo wa-
ko ngi ku kipile oku ingcwele endhlini
yami ngi ku nikile umLevi, nomhambi,
nongenayise, nomfelokazi, njengeziya-
lezo zonke o ngi yaleze ngazo, a ngi za-
pulanga izimemezelo zako, a ngi zi ko-
hlwanga futi.
14 A ngi ku dhlanga ekulileni kwami
a ngi tatanga luto kuko ngokungcolileyo,
a ngi nikelanga kuko ngofileyo, ngi lalele
izwi lika Jehova uTixo wami, ngenzile
ngako konke o ngi yaleze ngako.
15 Bheka pansi u sendaweni yako eyi-
ngcwele, ezulwini, u busise abantu ba-
ko abaIsraeli, nezwe o si nikileyo lona
njengokufunga kwako kobaba betu, izwe
eli vama ubisi nezinyosi.
16 Namuhla uJehova uTixo wako, u
ku yalezile ukuba wenze lemiteto nemi-
yalo njalo, i gcine u yenze ngayo yonke
inhliziyo yako, na ngawo wonke umpe-
fumulo wako.
17 U m vumile uJehova namuhla uku-
ba a be uTixo wako, u hambe ezindhle-
leni zake, u londa imiteto yake, nezi-
memezelo zake, nemiyalo yake, u li la-
lele izwi lake;
18 uJehova u ni ketile namuhla ni be
abantu abaketiweyo bake njengokufu-
nga kwake, nokuba ni gcine zonke izi-
memezelo zake;
19 Noku nenza ni be bakulu pezu kwe-
zizwe zonke a zenzileyo, ngodumiso;
nangegama, nangokulunga; nokuze ni
be abantu abangcwele kuJehova uTixo
wenu, njengokukuluma kwake.

## ISAHLUKO 27.

UMOSI, nabakulu ba kwa Israeli ba
yala abantu ba ti, gcinani zonke izi-
memezelo e si ni yala ngazo namuhla.
2 Ko ti ngosuku lokuwela kwenu
iJordani, ni ya ezweni eni nikwa lona
uJehova uTixo wenu, ni zi misele ama-
tye amakulu, ni wa nameke ngodaka;
3 Ni lobe kuwona onke amazwi a lo-
mteto, lapo se ni welile, ukuze ni ngene
ezweni eni nikwa lona uJehova uTixo
wenu, izwe eli vama ubisi nezinyosi;
njengoku qinisa kuka Jehova uTixo wa
oyihlo benu kini.
4 Ko ti se ni li welile iJordani, ni mi-
se lawa matye, e ngi ni yala ngawo na-
muhla, entabeni iEbali, ni wa nameke
ngodaka.
5 Kona ni ya kumakela uJehova uTi-
xo wenu, ilati lamatye; ni nga wa tinti
ngento yensimbi.
6 Ni lake ilati lika Jehova uTixo we-
nu ngamatye a peleleyo; ni nikele imi-
nikelo yokutya pezu kwawo kuJehova
uTixo wenu.
7 Nenze neminikelo yokutula, ni dhle
kona, ni jabule pambi kuka Jehova uTi-
xo wenu:
8 Ni lobe kulawo matye onke amaga-
ma a lomteto, a bonakale kahle.
9 uMosi nabapristi abaLevi ba kulu-
ma kubo bonke abaIsraeli ba ti, Qapela-
ni, ni lalele, baIsraeli; namuhla se ni
ngabantu baka Jehova uTixo wenu.
10 Ma ni li laleleke izwi lika Jehova
uTixo wenu, nenze izimemezelo zake,
nemiteto yake, e ngi ni yala ngayo na-
muhla.
11 uMosi wa ba yala abantu ngalolo-
suku, e ti,
12 Laba ba ya kuma entabeni iGerizi-
mu ukubusisa abantu, lapo se ni li we-
lile iJordani, uSimeoni, noLevi, noJu-
da, noIsakari, noJosefa, noBenjamini:
13 Laba ba ya kuma pezu kwentaba
iEbali uku ba qalekisa, uReubeni, noGa-
di, noAsheri, noZebuloni, noDani, no-
Naftali.
14 NabaLevi ba ya kukuluma ngezwi
elikulu kuwo onke amadoda a kwa Isra-
eli ba ti,
15 U qalekisiwe umuntu o wenza
umfanekiso o baziweyo, no ncibilikisi-

weyo, isinengiso kuJehova, umsebenzi wezandhla zomuntu o isisebenzi, a wu beke endaweni esitekileyo. Abantu bonke ba ya kupendula ba ti, Ameni.

16 U qalekisiwe o dela uyise nonina. Abantu bonke ba ya ku ti, Ameni.

17 U qalekisiwe o susayo incwadi yezwe yomakelwane wake. Abantu bonke ba ya kuti, Ameni.

18 U qalekisiwe o wedukisa impumpute endhleleni. Abantu bonke ba ya kuti, Ameni.

19 U qalekisiwe o pendulayo ukwahlulela kwesihambi, nongenayise nomfelokazi. Abantu bonke ba ya kuti, Ameni.

20 U qalekisiwe o lala nomka yise; ngokuba wambuła ingubo ka yise. Abantu bonke ba ya kuti, Ameni.

21 U qalekisiwe o lala nesilwane. Abantu bonke ba ya kuti, Ameni.

22 U qalekisiwe o lala nodade wabo, indodakazi ka yise nendodakazi ka nina. Abantu bonke ba ya kuti, Ameni.

23 U qalekisiwe o lala nomkwekazi wake. Abantu bonke ba ya kuti, Ameni.

24 U qalekiswe o tyaya umakelwane wake ngasese. Abantu bonke ba ya kuti, Ameni.

25 U qalekiswe o wamkela inkokelo ngokubulala umuntu o nge nacala. Abantu bonke ba ya kuti, Ameni.

26 U qalekiswe o nga wa laleliyo onke amazwi a lomteto ukuba a wenze. Abantu bonke ba ya kuti, Ameni.

## ISAHLUKO 28.

KO ti, uma u li lalela kahle izwi lika Jehova uTixo wako, uku qapela nokuzenza zonke izimemezelo engi ku yala ngazo namuhla, uJehova uTixo wako u ya ku kupakamisela, pezu kwezizwe zonke ezi semhlabeni;

2 Zonke lezi zibusiso zi ya kuza pezu kwako, zi ku fikele, uma u li lalela izwi lika Jehova uTixo wako.

3 U ya kubusiswa emzini, u ya kubusiswa nasensimini.

4 I ya kubusiswa inzalo yomzimba wako, nezitelo zomhlabati wako nenzalo yezinkomo zako, nokuzala kwezinkomo zako, nemihlambi yezimvu zako.

5 Li ya kubusiswa iqoma lako, nezitya zako zezinkwa.

6 U ya kubusiswa ekungeneni kwako u ya kubusiswa na sekupumeni kwako.

7 uJehova u ya kwenza ukuba izita zako ezikuvukelayo zi bulawe ngapambi kobuso bako; zi ya kukufikela ngenye indhlela, zi ku balekele ngezindhlela ezi isikombisa.

8 uJehova u ya kumisa isibusiso pezu kwako ezinqolobaneni zako, nakuko konke o beka isandhla sako kukona; u ya kukubusisa na sezweni o li nikwa uJehova uTixo wako.

9 uJehova u ya kukumisa u be isizwe esi ngcwele kuye, njengokufunga kwake kuwe, uma u zi gcina izimemezelo zika Jehova uTixo wako, u hambe ngezindhlela zake.

10 Abantu bonke bomhlaba ba ya kubona ukuba u bizwa ngegama lika Jehova; ba kwesabe.

11 uJehova u ya kuyandisa impahla yako, nenzalo yomzimba wako, nenzalo yezinkomo zako, nezitelo zomhlabati wako, ezweni ela fungelwe koyihlo benu uJehova uku ku nika lona.

12 uJehova u ya kukuvulela okuhle kwake, izulu, ukunika umhlabati wako imvula ngesikati sayo, nokubusisa wonke umsebenzi wezandhla zako; u ya kutyeleka izizwe eziningi, u nga tyeleki wena.

13 uJehova u ya ku kwenza u be inhloko u ngabi umsila; u be pezulu wedwa, u ngabi pansi; uma u zilalela izimemezelo zika Jehova uTixo wako, engi ku yala ngazo namuhla, uku zi qapela nokuzenza:

14 Ma ni nga pambuki na kweli lodwa lamazwi engi ku yala ngawo namuhla ngakwesokuponsa, na ngakwesokohlo, uku landela ezinye izitixo, nokuzikonza.

15 Ko ti, uma u nga li laleli izwi lika Jehova uTixo wako, nokuqapela ukuzenza zonke izimimezelo zake, nemiteto yake engi ku yala ngayo namhla, zonke lezi ziqalekiso zi ya kwehlela, zi fike pezu kwako.

16 U ya kuqalekiswa emzini, nasendhleleni.

17 Li ya kuqalekiswa iqoma lako, nezitya zako zezinkwa.

18 I ya kuqalekiswa inzalo yomzimba wako, nezitelo zezwe lako, nenzalo yezinkomo zako, nemihlambi yezimvu zako.

19 U ya kuqalekiswa ekungeneni kwako, na sekupumeni kwako.

20 uJehova u ya kwehlisela kuwe iziqalekiso nezinhlupeko, nokusolwa kuko konke o beka izandhla zako ukukwenza u ze u qedwe, u fe masinyane

ngenxa yobubi bezenzo zako o ngi delile ngazo.

21 uJehova u ya kwenza izifo, zi namatele kuwe, a ze a ku qede ezweni o ya kulo ukulifuya.

22 uJehova u ya kukutyaya ngokuncipa, na ngomkuhlane, na ngovutayo, na ngokutyisa okukulu, na ngenkemba, na ngomoyawetyisandhlu, na ngokukuta ku ya kukulandela u ze u fe.

23 Izulu eli pezu kwekanda lako li ya kuba itusi nomhlabati o nga pansi kwako, u ya kuba insimbi.

24 uJehova u ya kwenza imvula yezwe lako i be umsizi, notuli; ku ya kwehla ku vela ezulwini, u ze u pele.

25 uJehova u ya kwenza ukuba u bulawe ngapambi kwezita zako; u ya kubahlalela ngenye indhlela, u ba balekele ngezindhlela ezi isikombisa; u qubekiselwe, ezizweni zonke zomhlaba.

26 Isidumbu sako si ya kuba inyama kuzo zonke izinyoni zezulu, na sezilwaneni zomhlaba, a zi yi ku xotywa muntu.

27 uJehova u ya kukutyaya ngamatumba a sEgipite, na ngebuba na ngomuna na ngokwekwe, o nge sinde kuko.

28 uJehova u ya kukutyaya ngokuhlanya, na ngobumpumpute, na ngovalo lwenhliziyo.

29 U puputeke emini, njengokupuputeka kwempumpute ebumnyameni, a u yi ku busa ngezindhlela zako; u ya kuhlutywa, wonakale njalo, u nga sindiswa muntu.

30 U ya kuganwa umfazi a lalwe enye indoda, u ya kwaka indhlu u nga hlali kuyo, u ya kuzityalela isivini u nga ziki izitelo zaso.

31 Inkabi yako i ya kubulawa ngapambi kwemehlo ako, u nga i dhli; imbongolo yako u ya kuyapucwa ebusweni bako, i nga bi sa buyiselwa kuwe; izimvu zako zi ya kunikwa izita zako, a nga biko ozibuyisayo.

32 Amadodana namadodakazi ako a ya ku nikwa abanye abantu, namehlo ako a bheke, a hluleke, ngokuwafisa lonke usuku; ku nga biko amandhla esandhleni sako.

33 Izitelo zezwe lako, nomsebenzi wonke wako, u ya kudhliwa isizwe o nga saziyo; u ya kuhlutywa u cobozwe njalo:

34 U ze u be uhlanya ngenxa yokubonayo ngamehlo ako.

35 uJehova u ya kukutyaya emadolweni nasemilenzeni ngesilonda esibi esi nge nakupoliswa, ku suke ngapansi konyawo lwako ku ze ku fike okakayini lwako.

36 uJehova u ya kukuleta kanye nenkosi yako, o ya ku i misa pezu kwako esizweni o nga saziyo, nesi ngaziwanga oyihlo benu, lapo u ya kukonza ezinye izitixo, imiti, namatye.

37 U ya kuba isimangaliso, nesiga, negama lokuntela ezizweni zonke lapa uJehova e ya ku kuyisa kona.

38 U ya kuhlwanyela imbeu eningi ensimini, kodwa u vune incosana; ngokuba ku ya kudhliwa isikonyana.

39 U ya kutyala izivini, u zi lungise kodwa u nga li puzi iwaini, u nga ziki izinhlamvu; ngokuba zi ya kudhliwa umswenya.

40 U ya kuba nemigwenya emazweni onke ako kodwa a u yi kuzigcoba ngamafuta ayo ngokuba imigwenya yako i vutuluka.

41 U ya kuzala amadodana namadodakazi, kodwa a u yi ku jabula ngawo; ngokuba a ya kutunjwa.

42 Yonke imiti, nezitelo zezwe lako, zi ya kuqedwa isikonyana.

43 Owezizwe opakati kwako u ya kukula a be pezu kwako kakulu, wena wehlele pansi kakulu.

44 U ya kukutyeleka wena u nga m tyeleki, u ya kuba ikanda, wena u be umsila.

45 Futi zonke leziziqalekiso zi ya kukwehlela zi ku landela, zi ku fikele u ze u pele ngokuba a u lalelanga izwi lika Jehova uTixo wako ukugcina izimemezelo zake, nemiteto yake a ku yala ngayo.

46 Zi ya kuba isibonakaliso, nesimangaliso, pezu kwako na pezu kwenzalo yako njalo.

47 Ngokuba a u m konzanga uJehova uTixo wako ngokujabula, nangokutanda kwenhliziyo, ngobuningi bezinto zonke;

48 Ngako u ya kukonza izita zako a ya ku ku tumela zona uJehova, ngokulamba, na ngokoma, na ngobuze bomzimba, na ngokudinga konke; u ya kubeka ijokwe lensimbi entanyeni yako, a ze a ku qede nya.

49 uJehova u ya kukuletela isizwe sakude, sasekugcineni komhlaba, njengokundiza kokozi; nolimi lwaso a u yi ku lu zwa.

50 Isizwe esi nolaka, e si nga yi ku-

kukatalela omdala, nesi nga yi ku siza
nomutya;
51 Si ya kuidhla inzalo yezinkomo
zako, nezitelo zezwe lako, u ze u pele;
a si yi kukushiyela umbila, newaini, na-
mafuta, nenzalo yezinkomo zako, nemi-
hlambi yezimvu zako, si ze si ku qe-
de nya.
52 Si ya kukuvimbezela emasangweni
onke ako zi ze zi we izingange zako ezi-
qinileyo, ezipakemeyo, o wetemba zona,
kulo lonke izwe lako, si ya kukuvimbe-
zela emasangweni onke ako, kulo lonke
izwe lako, o li nikwe Jehova uTixo
wako.
53 U ya kudhla inzalo yomzimba wa-
ko, inyama yamadodana ako ne yamado-
dakazi ako, o wa piwe uJehova uTixo
wako, ekulweni na sekuhlupekeni, o ya
ku hlutywa ngako izita zako:
54 Umuntu wakini obutakataka no nge
namandhla, iso lake li ya kuba libi ku-
mfo wabo, na kumfazi wenhliziyo yako
na kubantwana bake abaseleyo a ya ku
ba shiya:
55 A nga ba niki inyama yabantwa-
na bake, a ba dhlayo ngokuba a ka sale-
lwanga luto empini, nasekuhlupekeni o
hlutywa ngako izita zako emasangweni
onke ako.
56 Umfazi wakini obutakataka o nge
namandhla, o nge beke unyawo lwake
pansi, ngobunene nangobutakataka ba-
ke, iso lake li ya kuba libi endodeni ye-
nhliziyo yake, na sendodaneni yake, na
sendodakazini yake.
57 Na senganeni yake e puma emka-
tini wezinyawo zake, nabantwana bake
a ya ku ba zala; ngokuba u ya kuba-
dhla bona ekudingeni okukulu kwake,
ngasese, empini nasekuhlupekeni, o ya
ku hlutywa ngako izita zako ngapakati
kwamasango ako.
58 Uma u nga qapeli ukuwenza onke
amazwi a lomteto, a lotyiweyo ku le-
newadi, ukulesabe leligama eli ingcwe-
le ne lesabekayo, UJEHOVA UTIXO
WAKO;
59 Konake uJehova u ya kwenza izi-
nhlupeko zako zesabeke, nezinhlupeko
zenzalo yako, izinhlupeko ezinkulu, ne-
zihlala isikati eside, nezifo ezibuhlungu,
ezi hlala isikati eside.
60 U ya ku kwehlisela izifo zonke za-
sEgipite, o wa u zesaba; zi ya kunama-
tela kuwe;
61 Nezifo zonke, nezinhlupeko zonke,
ezi nga lotyiwe encwadini ya lomteto,
uJehova u ya ku zehlisela pezu kwako,
u ze u pele.
62 Ni ya kusala ni be incosana, inga-
nti na ni njengezinkanyezi zezulu ngo-
buningi; ngokuba a ni vumanga ukuli-
lalela izwi lika Jehova uTixo wenu.
63 Ko ti, njenga loku uJehova wa e
jabula ngani, uku ni siza, noku nandisa;
njalo uJehova u ya kujabula ngokuni-
bulala, nokunenza ize; ni ya kunquny-
wa kulo izwe e ni ya kulo ukulifuya.
64 uJehova u ya kunihlakaza kubantu
bonke ku suke ngalapa komhlaba ku ze
ku fike ngapesheya kwawo; na lapo ni
ya kukonza ezinye izitixo, e be ni nga
zazi ne be zi ngaziwa oyihlo benu, imiti,
namatye,
65 Ku lezizizwe a u yi kutola ukupu-
mula, nesitende sonyawo lwako a si yi-
kupumula; kodwa uJehova u ya kuku-
nika kona inhliziyo e tutumelayo, noku-
fipala kwamehlo, nokudabuka kwenhli-
ziyo;
66 Ukupila kwako ku ya kuba sengo-
zini ngapambi kwako u ya kwesaba imi-
ni nobusuku, nokupila kwako u nga be
u sa kwetemba ukupila kwako.
67 Kusasa u ya kuti sengati a ku i
kusihlwa, nakusihlwa u ti, sengati a ku
i kusasa ngokwesaba kwenhliziyo yako
o wesaba ngako na ngokubona kwa-
mehlo ako o ku bonayo.
68 uJehova u ya kukubuyisela Egipite
ngemikumbi, ngendhlela e nga ku tyela
ngayo, a u sa yi ku i bona futi; kona ni
ya kutengiswa eziteni zenu ni be izigqili
nezigqilikazi a ni yi ku tengwa muntu.

## ISAHLUKO 29.

LAWA a ngamazwi esivumelwano,
uJehova a wa yaleza kuMosi ukuwe-
nza nabantwana baka Israeli ezweni lase
Moabi, ngapandhle kwesivumelwano, a
senzayo nabo eHorebe.
2 uMosi wa biza abaIsraeli bonke, wa
ti kubona, Ni ku bonile konke okwenzi-
wa uJehova ngapambi kwamehlo enu
ezweni lasEgipite kuFaro, na kuzo zo-
nke izinceku zake, na kulo lonke izwe
lake,
3 Izilingo ezinkulu eza bonwa amehlo
enu, izibonakaliso, na lezo zimangaliso
ezinkulu:
4 Noko uJehova a ka ni nikanga inhli-
ziyo yokuqonda, namehlo okubona, nezi-
ndhlebe zokuzwa, ku ze ku be namuhla,
5 Ngi ni holile iminyaka e amashumi
amane ehlane; izingubo zenu a zi guga-

nga, nezicatulo zenu a zi guganga, ezinyaweni zenu.

6 A ni si dhlanga izinkwa, a ni li puzanga iwaini utywala obu namandhla, ukuze nazi, ukuba ngi nguJehova uTixo wenu.

7 Ekufikeni kweñu kulendawo, uSihoni inkosi yase Heshbone, noHogi inkosi yase Bashani, ba si hlasela ngempi, sa ba hlula.

8 Sa tata izwe labo, sa li nika amaRubeni la ba ifa lawo namaGadi, nenxenye yesizwe sa kwa Manasa.

9 Londanike amazwi a lesi sivumelwano, ni wenze, ni ze ni be nenhlanhla kuko konke eni kwenzayo.

10 Namuhla ni mi nonke ngapambi kuka Jehova uTixo wenu; izinduna zenu imindeni yenu, abakulu benu, namakosi enu, nabantu bonke ba kwa Israeli,

11 Izingane zenu, nomkenu, nowezizwe o pakati kwekamu lenu, ku suke kumbazi wemiti yenu, ku ze ku fike kumki wamanzi enu;

12 Ukuba ni ngene esivumelwaneni noJehova uTixo wenu, na sesifungweni sake, a senzayo uJehova uTixo wenu kinina namuhla.

13 Ukuba a ni mise namuhla ni be abantu bake, nokuba a be uTixo wenu, njengokutyo kwake kinina, na njengokufunga kwake koyihlo benu, kuAbrahama, kuIsaka, na kuJakobe.

14 Lesi sivumelwano, na lesi sifungo a ngi senzi kinina nodwa;

15 Ngi senza na kuyena omiyo nati lapa namuhla ngapambi kuka Jehova uTixo wetu, na kuye ongeko lapa nati namuhla.

16 (Ngokuba ni ya kwazi ukuhlala kwetu ezweni la sEgipite; nokudabula kwetu ezizweni e na zi dhlulayo:

17 Ni zi bonile ububi bazo, nezitombe zazo, imiti, namatye, isiliva, negolide, okwa ku kuzona.)

18 Funa ku be kona kinina indoda, noma umfazi, noma indhlu noma isizwe, inhliziyo yaso e hlubukayo namuhla kuJehova uTixo wetu, ukuhamba nokukonza izitixo za lezizizwe; funa ku be kona kinina impande e tela inyongo, nomhlonyane.

19 Ku ti lapo ezwayo amazwi a lokuqalekisa a zituse enhliziyweni yake, a ti, Ngi ya kuba nokutula, noko ngi hamba ngemicabango yenhliziyo yami, ukwelekela ukudakwa ekomeni.

20 uJehova a ka yi ku ni tetelela, ulaka luka Jehova, nomona wake, lu ya kuvuta kulowo muntu, neziqaleqiso zonke ezi lotyiweyo kulencwadi zi ya kuba pezu kwake, uJehova u ya kulesula igama lake ngapansi kwezulu.

21 uJehova u ya kumahlukanisela ububi kuzo zonke izizwe zakwa Israeli, njengazo zonke iziqalekiso zesivumelwano ezi lotyiweyo kulencwadi yomteto:

22 Ukuba isizukulwana esi zayo sabantwana benu esi ya kuvela emva kwenu, nowesizwe o ya kuvela ezweni elikude, ba ti lapo be bona izinhlupeko za lelozwe, nezifo a zi bekayo uJehova pezu kwalo;

23 Izwe lonke la kona li isolufa, nosaoti, nokutyisa; ka li hlwanyeliwe, ka li teli, notyani ka bu mili kona, njengokuwa kweSodoma, neGomora, neAdma, neZebomi okwa wiswa uJehova ngolaka lwake, na ngokutukutela kwake.

24 Zonke izizwe zi ya kuti, u kwenzeleni loku uJehova ku lelizwe na? ku tini ukuvuta kwa lolulaka olukulu na?

25 Abantu ba ya kuti, Ngokuba ba si delile isivumelwano sika Jehova uTixo wa oyise, a senza kubo, ekubakipeni kwake ezweni la sEgipite.

26 Ngokuba ba hamba ba konza ezinye izitixo, ba zi dumisa, izitixo a ba be nga zazi, na nga ba nikanga zona.

27 Ukutukutela kuka Jehova kwa li vukela lelizwe uku lehlisela zonke iziqalekiso ezi lotyiweyo kulencwadi,

28 uJehova wa ba sipula ezweni labo ngolaka, na ngokutukutela, na ngokucunula okukulu, wa ba ponsa kwelinye izwe, njenga namuhla.

29 Okufihliweyo o kuka Jehova uTixo wetu, kodwa okubonakalisiweyo okwetu nabantwana betu njalo, ukuba si wenze onke amazwi a lomteto.

## ISAHLUKO 30.

KO ti, lapo se ni fikelwe ilezizinto zonke, isibusiso, nesiqalekiso engi zi bekileyo ngapambi kwako, u ya kuzikumbula ezizweni zonke lapo u xotyelwe kona uJehova uTixo wako.

2 U buyele kuJehova uTixo wako, u li lalele izwi lake njengako konke engi ku yala ngako namuhla, wena, nabantwana bako, ngayo yonke inhliziyo yako, na ngawo wonke umpefumulo wako.

3 Konake uJehova uTixo wako u ya kupendula ubugqili bako, a ku haukele,

a buye a ku bute ezizweni zonke, lapo ni hlakazelwe kona uJehova uTixo wako.

4 Uma e kona kinina o xotyelwe kude kakulu nezwe, na lapo uJehova uTixo wako u ya kukubuta, na kona lapo u ya kukutata.

5 uJehova uTixo wako u ya kukubuyisela ezweni e la li fuyiwe oyihlo benu, u li fuye; u ya kukusiza, akwandise ngapezu kwa oyihlo.

6 uJehova uTixo wako u ya kusoka inhliziyo yako, nenhliziyo yenzalo yako uku m tanda uJehova uTixo wako, ngenhliziyo yonke yako, na ngompefumulo wonke wako, ukuba u pile.

7 uJehova uTixo wako u ya kubeka zonke lezi ziqalekiso pezu kwezita zako, na kwaba ku zondayo, a ba be ku hlupa.

8 U ya kubuya, u li lalele izwi lika Jehova, u zenze zonke izimemezelo zake engi ku yala ngazo namuhla.

9 uJehova uTixo wako u ya kukwandisa emisebenzini yonke yezandhla zako, nenzalo yomzimba wako na senzalweni yezinkomo zako, nasezitelweni zezwe lako, ukuba ku lunge; ngokuba uJehova u ya kujabula ngawe ngokuhle, njengokuba wa jabula nga oyihlo.

10 Uma u ya li lalela izwi lika Jehova uTixo wako, uku zigcina izimemezelo zake, nemiteto yake elotyiweyo kulencwadi yomteto, uma u pendukela kuJehova uTixo wako, ngenhliziyo yonke yako, na ngompefumulo wonke wako.

11 Ngokuba lesi simemezelo e ngi ku yala ngaso namuhla, a si mangaleki a siko kude.

12 A siko ezulwini, ukuba u ti, Ubani o ya ku si kupukela ezulwini, a si letele sona, ukuba si si zwe, si senze?

13 A siko ngapesheya kolwandhle, ukuba u ti, Ubani o ya ku si welela ulwandhle, a si letele sona, si si zwe, si senze?

14 Kodwa izwi li seduze nawe, emlonyeni wako, nasenhliziyweni yako, ukuze u lenze.

15 Bheka, ngi bekile ngapambi kwako namuhla, ukupila, nokulunga, ukufa, nobubi;

16 Ngaloko ngi ya kuyala namuhla, uku m tanda uJehova uTixo wako, ukuhamba ngezindhlela zake, nokugcina izimemezelo zake, nemiteto yake, nokwahlulela kwake, ukuze u pile wande; uJehova uTixo u ya kukubusisa ezweni oya kulo ukulifuya.

17 Kodwa uma inhliziyo yako i penduka, ukuba u ngezwa, u donswe abanye, u konze ezinye izitixo, u zi dumise;

18 Ngi ya kutyelisisa namuhla, ukuba u ya kububa impela, nokuba a zi yi kwanda izinsuku zako ezweni, o wela iJordani ukuya kulifuya;

19 Ngi ya biza izulu nomhlaba uku ngi fakazela namuhla ngawe, ukuba ngi bekile ngapambi kwako ukupila, nokububa, isibusiso, nesiqalekiso: ngako keta ukupila, ukuba wena, nenzalo yako, ni pile.

20 Ukuba u m tande uJehova uTixo wako nokuba u li lalele izwi lake, nokuba u namatele kuye, ngokuba yena u ngukupila kwako, nobude bezinsuku zako, ukuze u hlale ezweni ela fungelwe koyihlo benu uJehova, uAbrahama, noIsaka, noJakobe, ukubapa lona.

## ISAHLUKO 31.

UMOSI wa hamba, wa kuluma lawa mazwi kwabaIsraeli bonke.

2 Wa ti kubo Namuhla iminyaka yami yokuzalwa i ikulu namashumi amabili; a ngi se nako ukuba ngi pume, ngi ngene uJehova u tyilo kumi ukuti, A u yi ku li wela iJordani;

3 uJehova uTixo wako, u yena o ya ku wela ngapambi kwako, u ya kuzibulala lezi zizwe ngapambi kwako, u zi fuye; uJoshua uyena o ya ku wela ngapambi kwako, njengokutyo kuka Jehova.

4 uJehova u ya kwenza kubo njengokwenza kwake kuSihoni, na kuHogi, amakosi amaAmori na kulo izwe labo, a ba bulalayo.

5 uJehova u ya kubanikela, ngapambi kobuso benu, ukuba nenze kubo njengayo imiteto yonke e ngi ni yala ngayo.

6 Qinani, ni me isibindi, ni ngesabi, ni nga tutumeli pambi kwabo, ngokuba uJehova uTixo wenu, uyena o hamba nawe, a ka yi ku ku dela, a ku shiye.

7 uMosi wa m biza uJoshua, wa ti kuyena emehlweni aba kwaIsraeli bonke, Yiba namandhla u me isibindi; ngokuba u ya kuhamba na lababantu u ye ezweni ela fungelwa koyise babo uJehova uku ba nika lona; wena u ya kwenze ukuba ba li fuye.

8 uJehova, uyena ohamba ngapambi kwako; u ya kuba nawe, a ka yi kukudela, a ka yi kukushiya; u ngesabi, u be novalo.

9 uMosi wa loba lomteto, wa u nika
abapristi amadodana ka Levi, a ba be
twele umpongolo wesivumelwano sika
Jehova, nezikulu zonke zakwa Israeli.
10 uMosi wa ba yala, wa ti, ekupeleni
kweminyaka e isikombisa njalo, ngesi-
kati somhlangano womnyaka wokuku-
lulwa, ngokudhla kwamadokodo.
11 Lapo abaIsraeli bonke be fikile
ukubonakala ngapambi kuka Jehova
uTixo wabo, endaweni a ya ku i keta
yena, u ya kufunda lomteto ngapa-
mbi kwabaIsraeli bonke, ezindhlebeni
zabo.
12 Butela abantu ndawonye amado-
da, nabafazi, nabantwana, nowezizwe
o pakati kwamasango ako, ukuba be
zwe, nokuba, ba mesabe uJehova uTixo
wako, ba qapele ukuwenza onke ama-
zwi a lomteto:
13 Nokuba abantwana babo, a ba nga-
ziyo luto, bezwe, ba funde, uku mesaba
uJehova uTixo wenu, ngokupila konke
kwenu ezweni e ni ya kulo ngapesheya
kweJordani ukulifuya.
14 uJehova wa ti kuMosi, Bheka, se zi
sondele izinsuku zokufa kwako; biza
uJoshua, ni zibonakalise endhlini yo-
mhlangano, ukuba ngi m yale; uMosi,
noJoshua ba hamba, ba zibonakalisa
endhlini yomhlangano.
15 uJehova wa bonakala endhlini ensi-
keni yefu; insika yefu yema nga semnya-
ngo wendhlu.
16 uJehova wa ti kuMosi, Bheka, u ya
kulala noyihlo; lababantu ba ya ku-
suka ba ye ezitixweni zabangaziwayo
ezweni, a ba ya kulo ukuhlala nabo, ba
ngi shiye ba sapule isivumelwano engi
senzileyo nabo.
17 Konake ulaka lwami lu ya kuba-
vukela nga lolosuku, ngi ya kubashiya,
ngi fihle ubuso bami kubo, ba ya ku-
dhliwa ububi nezinhlupeko eziningi zi
ya ku behlela ukuze ba ti nga lolo suku,
Imbala a si fikelwa i lobububi ngokuba
uTixo wetu e ngeko kitina na?
18 Ngi ya kubufihla impela ubuso ba-
mi nga lolosuku, ngenxa yobubi bonke
a ba za kubenza, ngokuba be pendukela
kwezinye izitixo.
19 Manjeke zilobeleni lesisihlabelelo,
ni si fundise abantwana baka Israeli;
ni si beke emilonyeni yabo, ukuba lesi
sihlabelelo si be ufakazi wami ngaba-
ntwana baka Israeli.
20 Ngokuba lapo se ngi ba zisile ezwe-
ni e nga li fungela koyise, eli vama
ubisi nezinyosi; ba dhle basute, ba ku-
lupale; konake ba ya kupendukela kwe-
zinye izitixo, ba zi konze, ba ngi tuku-
telise, ba pule isivumelwano sami.
21 Ko ti, lapo ububi, nezinhlupeko ezi-
ningi se zi behlele, lesi sihlabelelo si fa-
kaze ngabo, ngokuba a si yi kukohleke
emilonyeni yenzalo yabo; ngokuba ngi
ya yazi imicabango a ba yenzayo, ma-
nje, ngi nga ka ba yisi ezweni enga li
fungela kubo.
22 Njalo uMosi wa si loba lesisihlabe-
lelo ngalolosuku, wa si fundisa abantwa-
na baka Israeli.
23 Wa m nika uJoshua indodana ka
Nuni isiyalezo, wa ti, Yiba namandhla,
u me isibindi; ngokuba u ya kubange-
nisa abantwana baka Israeli ezweni
engi li fungele kubo; ngi ya kuba nawe.
24 Kwa ti lapo uMosi e se qedile uku-
loba amazwi a lomteto encwadini, a ze a
pela.
25 uMosi wa yala abaLevi aba be twele
umpongolo wesiwumelwano sika Jehova,
wa ti,
26 Tatani lencwadi yomteto, ni i beke
ngapakati eceleni kompongolo wesiwu-
melwano sika Jehova uTixo wenu, i ze i
be kona i be ufakazi ngani.
27 Ngokuba ngi ya kwazi ukungalaleli
kwako, nentamo yako elukuni; bheka
noma ngi se kona nani namuhla ngi
pilile, na ni meyisa uJehova, ku ya
kuba kakulu kangakanani emva kokufa
kwami na?
28 Ngi butele zonke izikulu zezizwe
zenu, nezinduna zenu, ukuba ngi kulume
lawamazwi ezindhlebeni zazo, ngi bize
izulu nomhlaba uku wa fakazela.
29 Ngokuba ngi yazi ukuti emva ko-
kufa kwami, ni ya kuzingcolisa impela,
ni i shiye indhlela engi ni yala ngayo
ububi bu ni fikele ngezinsuku zenu zoku-
gcina, ngokuba ni ya kwenza okubi
emehlweni ka Jehova uku m vusela ulaka
ngenxa yemisebenzi yezandhla zenu.
30 uMosi wa kuluma ezindhlebeni ze-
bandhla lonke la kwaIsraeli amazwi a
lesi sihlabelelo, a ze a pela.

## ISAHLUKO 32.

BEKANI indhlebe, nina mazulu ngi
ya kukuluma; u zwe nawe mhlaba,
amazwi omlomo wami.
2 Indaba yami i ya kuconsa njengem-
vula, nenkulumo yami i ya kuhlala nje-
ngombete, njengomkemezelo emitini
emincane na njengezihlambi otyanini.

3 Ngokuba ngi ya kulibonga igama lika Jehova; nikani ubukulu kuTixo wetu.

4 U itye, umsebenzi wake u pelele, ngokuba zonke izindhlela zake zi lungile uTixo weqiniso o nge naso isono, u lungile u pelele yena.

5 Ba zonile, ibala labo a silo ibala labantwana bake; ba isizukulwana esipambeneyo nesisontekileyo.

6 Ni pindisa uJehova ka nje na? nina bantu aba iziula naba nga qondile? a siye uyise wenu o ni tengileyo na? a ka nenzanga, wa ni misa na?

7 Kumbula izinsuku za kuqala, kumbula iminyaka yemindeni eminingi; buzani kuyihlo, u ya kunikombisa, nezikulu zenu, zi ya kunityela.

8 Lapo O pezu konke e dabulela izizwe ifa lazo, lapo a hlukanisa amadodana ka Adamu, wa misa imikaulo yabantu njengobuningi babantwana baka Israeli.

9 Ngokuba inxenye ka Jehova i ngabantu bake; uJakobe u isizwe sefa lake.

10 Wa m tola ezweni eli ubala, na sehlane eli ize elesabekayo; wa m hola, wa m fundisa, wa m gcina njengendhlamvu yeso lake.

11 Njengokozi lu hlakaza isidhleke salo, lu hlale pezu kwamazinyane alo, lwenabise amapiko alo, lu wa tate, lu wa twale emapikweni alo.

12 Wa holwa uJehova yedwa, a kwa bako uTixo o ngaziwayo kuye.

13 Wa m kwelisa ezindaweni ezipakemeyo zomhlaba, ukuba a dhle izitelo zamasimu wa m muncisa izinyosi etyeni, namafuta etyeni lensimbi:

14 Amafuta ezinkomo, nobisi lwezimvu, namafuta amacwane, nezimpongo zohlobo lwa seBashani, nezimbuzi kanye namafuta ka kolweni omuhle, wa puza negazi elipeleleyo lezinhlamvu zevini.

15 Kodwa uJeshuruni wa kulupala wa kaba; u su kulupele, u su zimukile, u sibekelwe amafuta; konake wa m lahla uJehova o wa menzayo netye lokupila kwake la ba ize kuye.

16 Ba m vusela umona ngezitixo ezi ngaziwayo, na ngezinengiso ba vusa ulaka lwake.

17 Ba hlabela amademoni, a nge siye uTixo; ezitixweni a ba be nga zazi, *ezitixweni ezitya*, ezi sandu ku vela, e za zi ngesatywa oyihlo benu.

18 A u sa cabangi ngetye ela kwenzayo, u kohliwe uTixo o wa ku bumbayo;

19 Lapo uJehova wa ku bona loku, wa ku zonda ngenxa yokucunula kwamadodana ake, namadodakazi ake.

20 Wa ti, ngi ya kuba fihlela ubuso bami, ngi ya kubona ukugcina kwabo; ngokuba ba isizukulwana esipambukayo, abantwana a ba nge nayo inkolo.

21 Ba ngi vusele umona ngoku nge siko uTixo; ba ngi vusele ulaka ngeze labo; ngi ya kubenza ba be nomona ngaba nge sibo abantu; ngi ya kuvusa ulaka lwabo ngesizwe esi isiula.

22 Ngokuba u penjiwe umlilo olakeni lwami, u ya kutya esihogweni, u qede umhlaba ngokwanda kwawo, u tyise iziqu zezintaba.

23 Ngi ya kubutela izinhlupeko pezu kwabo; ngi qedele imicibityelo yami pezu kwabo.

24 Ba ya kutyiswa indhlala, ba qedwe ukufudumala okuvutayo, na ngokufa okulukuni, ngi ya kutuma futi amazinyo ezilwane kubo, nesihlungu sezinyoka zotuli.

25 Inkemba ngapandhle, nokwesaba pakati, i ya kuibulala insizwa kanye nentombi, noncelayo kanye nempunga.

26 Nga ti, ngi ya kubacita impela nokubacita, ngenze ukukunjulwa kwabo ku pele ebantwini.

27 Uma be ngi nge sabi intukutelo yesita, funa abapambene nabo benze kabi, ba ti, isandhla setu esi pakemeyo a siye uJehova o wenzileyo konke loku;

28 Ngokuba ba isizwe esi nge nayo ingqondo, akuko ukuhlakanipa kubo.

29 Kungati nga be hlakanipile, ba kuzwe loku, ukuba ba cabange ngokugcina kwabo,

30 Kona ku ngati e munye a xotye inkulungwane, nababili ba xotye izinkulungwane ezi ishumi, ku ngokuba itye labo li tengisile ngabo noJehova e ba delile?

31 Ngokuba itye labo a li njengetye letu, nezita zetu zi abahluli.

32 Ngokuba isivini sabo esa seSodomu nesamasimu a seGomora: izinhlamvu zabo zi izinhlamvu zenyongo, nezihleke zabo zi munyu:

33 Isivini sabo si isihlungu sengwenya nenyongo e babayo yebululu.

34 Loku a ku hlalele mina, ku valelwe ezindhlini zengcebo yami na?

35 Okwami ukupindisela, nokuvuza, unyawo lwabo lu ya kutyelela ngesikati salo; ngokuba usuku lokuhlupeka lwabo se lu fikile, izinto ezi ya kubehlela zi tyetye.

36 Ngokuba uJehova u ya kwahlula
abantu bake, a dabukele izinceku zake,
lapo e bona amandhla abo e se pelile,
kungeko namunye wabo o valelweyo,
no shiyiweyo.
37 U ya kuti, Zipi izitixo zabo na?
itye a ba be li temba na?
38 A ba bedhla ukunona kweminikelo
yabo, be puza iwaini leminikelo yabo
yokupuza? Ma ba suke ba ni size, ba
be isivikelo senu.
39 Bheka manje ukuba imina, mina
impela ngi nguye, akako omunye utixo
ngapandhle kwami; ngi ya bulala, ngi
pilise, ngi ya limaza, ngi polise, akako
namunye o nga kululayo esandhleni
sami.
40 Ngokuba ngi pakamisela isandhla
sami ezulwini, ngi ti, ngi pilile ungunapakade.
41 Uma ngi ya i lola inkemba yami
ekanyayo, nesandhla sami si bambelela
ukwahlula ngi ya kuzihlupa izita zami,
ngi pindise kwaba ngi zondayo.
42 Ngi ya kwenza imicibityelo yami i
dakwe igazi, inkemba yami i ya kudhla
inyama negazi lababuleweyo, nelabatunjwayo,
ekuqaleni kokupindisela eziteni.
43 Jabulani, zizwe, nina bantu bake;
ngokuba u ya kulipindisela igazi lezinceku
zake, a hlupe izita zake, a be nomusa
ezweni lake, na kubantu bake.
44 uMosi weza wa kuluma onke amazwi
a lesisihlabelelo ezindhlebeni zabantu,
yena, noJoshua indodana ka
Nuni.
45 uMosi wa gcina ukukuluma onke
lawa mazwi, kubo bonke abakwa Israeli.
46 Wa ti kubona, Qiniselani izinhliziyo
zenu emazwini onke engi wa tyoyo
kini namuhla, eni ya ku wa yaleza abantwana
benu ukuba ba wenze, onke
amazwi a lomteto.
47 Ngokuba a ku siyo into e ize kinina;
ngokuba ku ukupila kwenu; ngalelizwi
ni ya kuzandisa izinsuku zenu
ezweni, eni ya ku li fuya pesheya kwe-Jordani.
48 uJehova wa kuluma kuMosi ngalolosuku,
wa ti,
49 Kupuka u ye kulentaba Abarimu,
iNebo, eli sezweni lase Moabi, eli nga se-Jeriko;
u buke izwe lase Kenani, e ngi
li nika abantwana baka Israeli ukuba
ba li fuye;
50 U fe ku leyontaba o i kupukayo,
welekelwe kubantu ba kini njengokuba
uAroni umfo wenu wa fa entabeni iHori,
welekwa kubantu ba kubo.
51 Ngokuba wa ngona kubantwana
baka Israeli emanzini a seMeriba-Kadeshi,
ehlane laseZini; ngokuba a ni ngahlukanisanga
pakati kwabantwana baka
Israeli.
52 U ya kulibona izwe ngapambi kwako;
kodwa a u yi kuya kona wena,
ezweni engi li nika abantwana baka
Israeli.

## ISAHLUKO 33.

ILESI isibusiso, a ba busisa ngaso abantwana
baka Israeli, uMosi umuntu
ka Tixo, e nga ka fi.
2 Wa ti, uJehova wa vela eSinai, wa
puma eSira wa ya kubona: wa kanya
entabeni iParani, wa fika nabangcwele
aba izinkulungwane ezi ishumi: ngasesandhleni
sake sokuponsa kwa puma
umteto womlilo wabo.
3 Yebo, wa ba tanda abantu; bonke
abangcwele bake ba sesandhleni sako;
ba hlala ezinyaweni zako; bonke ba ya
kwamkela amazwi ako.
4 uMosi wa si yaleza umteto, ifa lebandhla
lika Jakobe.
5 Wa e inkosi eJeshuruni, lapo izinhloko
zabantu, nezizwe za kwa Israeli za zi
butene.
6 Ma ka pile uRubeni a nga fi; ba
ngabi incosana abantu bake.
7 Lesi isibusiso sika Juda wa ti, yizwa
Jehova, izwi lika Juda u m lete kubantu
bake; izandhla zake ma zimanele; u m
size eziteni zake.
8 NgoLevi, wa ti, iTumimi, neUrimi
lako ma li be no ingcwele wako, o wa m
linga eMassa, no walwa naye emanzini
a seMeriba:
9 O wa ti kuyise nonina, a ngi m bonanga;
a ka vumanga abafo wabo, nabantwana
bake ka bazanga; ngokuba bona
ba li qapela izwi lako, ba gcina isimemezelo
sako.
10 Ba ya kufundisa uJakobe ukulunga
kwako, nabakwaIsraeli umteto wako;
ba ya kubeka impepo ngapambi kwako,
nomnikelo otyisiweyo opeleleyo pezu
kwelati lako.
11 Busisa, Jehova, okwake, u wamukele
umsebenzi wezandhla zake; ba hlabe
okalweni bona aba m vukelayo nabo
a ba m zondayo: ukuba ba nga pindi,
ba vuke.
12 NgoBenjamini, wa ti, o tandiweyo
kaJehova u ya kuhlala kahle; uJehova

u ya kumsibekela lonke usuku, a hlale emkatini wamahlombe ake.

13 NgoJosefa, wa ti, Izwe lake lo busiswa uJehova, ngezinto ezi ingcwele zezulu, ngombete, na ngolwandhle olu hamba pansi.

14 Na ngezitelo ezi igugu ezi veziwa ilanga, na ngezinto ezi igugu ezi veziwa inyanga.

15 Na ngezinto ezinkulu zezintaba za kade, na ngezinto ezi igugu zezintatyana e zi ma njalo,

16 Na ngezinto ezi igugu zomhlaba, nokugcwala kwawo, na ngentando elungileyo yake o wa e hlezi ehlatini: isibusiso ma si ze pezu kwekanda lika Josefa, na pezu kwekanda lake o wa hlukanisiwe nabafo wabo.

17 Udumo lwake lu njengezibulo lenkomo yake, nezimpondo zake zi njengezimpondo zezinyati: ngazo u ya kuqubela abantu ekugcineni komhlaba; ba izinkulungwane ezishumi zakwa Efraimi nezinkulungwane zakwa Manassa.

18 NgoZebuloni wa ti, jabula Zebuloni ekupumeni kwako nawe Isaka kotente bako.

19 Ba ya kubizela abantu entabeni; lapo ba ya kunikela iminikelo yokulunga, ngokuba ba ya kudhla kokuningi kolwandhle, namagugu a fihliweyo esihlabatini.

20 NgoGadi, wa ti, U busisiwe yena o kulisayo uGadi u hlezi njengebubesi, wapula ingalo kanye, nokakayi lwekanda.

21 Wa za hlukanisela inxenye yokuqala yena, ngokuba lapo wa e hlezi kona e ngu m niki womteto; wa fika kanye nezinhloko zabantu, wa feza imiteto ka Jehova, nokwahlula kwake kwaba ka Israeli.

22 NgoDani wa ti, uDani u iundhlu lebubesi, u ya kweqa e vela eBashani.

23 NgoNaftali wa ti, O Naftali, u koliwe umusa, u suti isibusiso sika Jehova; yidhla intyonalanga neningezimu wena.

24 NgoAsheri, wa ti, Ma ka busiswe uAsheri ngabantwana, ma ka tandeke kubafo wabo, ma ka cwilise unyawo lwake emafuteni,

25 Izicatulo zako zi ya kuba insimbi, netusi; njengezinsuku zako o ba njalo namandhla ako,

26 A ka ko o fana noTixo ka Jeshuruni, o kwela pezu kwezulu ekunisizeni, na ngobukulu bake pezu kwamafu.

27 uTixo ongenakupela u inqaba yako, ngapansi ku kona izingalo ezi ngunapade, u ya kukipa isita ngapambi kwako; a ti bulalani.

28 uIsraeli u ya kuhlala kahle e yedwa; umtombo ka Jakobe u ya kuba sezweni lombila newaini; amazulu ake a ya kuconsisa umbete.

29 U ya jabula wena Israeli; ubani o njengawe na? nina bantu aba sindisisweyo uJehova, isihlangu sokunisiza, o inkemba yokulunga kwako! izita zako zi ya kufunyanwa zi ngabaqambamanga kuwe; u ya kunyatela izindawo zabo ezipakemeyo.

## ISAHLUKO 34.

UMOSI we suka ematafeni a seMoabi wa ya entabeni iNebo, nga pezu kwePisga, eli bekene neJeriko, uJehova wa m kombisa lonke izwe la seGiladi, ku ze ku fike kuDani.

2 Nalo lonke iNafatali, nezwe la seEfraimi, neManasa, nalo lonke izwe la seJuda, ku ze ku fike ekugcineni kolwandhle.

3 Naseningezimu, netafa lesigodi seJeriko, umuzi wemiti yesundu, ku ze ku fike eZoa.

4 Wa ti, uJehova kuye Nanti izwe e nga li fungela kuAbraham, noIsaka, noJakobe, nga ti, ngi ya kulinika inzalo yenu; Ngenzile ukuba u li bone ngamehlo ako, kodwa a u yi ku welela kulo.

5 Njalo uMosi inceku ka Jehova wa fa kona ezweni lase Moabi, njengezwi lika Jehova.

6 Wa m gqiba esigodini ezweni lase Moabi nga se Beth-peori: kodwa amuko muntu olaziyo ituna lake ku ze ku be namuhla.

7 Iminyaka ka Mosi ya ikulu namashumi amabili ekufeni kwake; iso lake la li nga fipele, namandhla ake a e nga ka peli.

8 Abantwana baka Israeli ba m kalela uMosi ematafeni a seMoabi izinsuku ezi ngamashumi amatatu: njalo izinsuku zokukala nokulilela uMosi za pela.

9 uJoshua indodana ka Nuni wa e gcwele inhliziyo yokuhlakanipa; ngokuba uMosi wa e bekile izandhla zake pezu kwake; nabantwana baka Israeli ba m lalela, benza njengokuyaleza kuka Jehova kuMosi.

10 A ku velanga namunye umprofeti emva kwa loko o njengoMosi, o wa be aziwa uJehova ngobuso.

11 Ngezibonakaliso zonke nemima-
ngaliso, a m tumela yona uJehova, ezwe-
ni la sEgipite kuFaro, na sezincekwini
zonke zake, na kulo lonke izwe lake.

12 Na ngesandhla sonke esi nama-
ndhla nangokwesabeka konke okukulu,
o kwenziwa uMosi emehlweni abo bonke
abaIsraeli.

# INCWADI KA JOSHUA.

## ISAHLUKO 1.

KWA ti ngasemva kokufa kuka Mosi,
inceku ka Jehova, uJehova wa tyo
kuJoshua indodana ka Nuni, induna ka
Mosi, wa ti,
2 uMosi inceku yami, u file, suka we-
na u wele leliJordani, wena na lababantu
bonke, ni ye ezweni, e ngi ba nika lona,
bona abantwana baka Israeli.
3 Izindawo zonke, ezi ya kunyatelwa
izinyawo zenu, ngi ni nikile zona, nje-
ngokutyo kwami kuMosi.
4 Ku suka ehlane, na ku leliLebano-
ni, ku ze ku fike emfuleni omkulu,
umfula uUfrate, izwe lonke labaHiti;
ku ze ku fike kulo ulwandhle olukulu
ngasentyonalanga, ku za kuba umkaulo
wenu.
5 A ku yi ku ba kona umuntu o nge-
ma pambi kwako izinsuku zonke zoku-
hamba kwako; njengaloku nga ngi na-
ye uMosi, ngi ya kuba nawe; a ngi yi
ku kudela, ngi ku shiye.
6 Qina u me isibindi, ngokuba u ya ku-
babela lababantu izwe, e nga funga nga-
lo koyise, nga ti, ngi ya kubanika lona.
7 Kepa qina u me isibindi impela,
ukuba u gcine umteto wonke, a ku ni-
ka wona uMosi, inceku yami; u nga pa-
mbuki kuwo ukuya ngakwesokunene
na ngakwesokohlo, ukuba u buse ezi-
ndaweni zonke o hambela kuzo.
8 Lencwadi yomteto ma i nga suki
emlonyeni wako; zindhla kuyona emi-
ni na sebusuku, ukuba u gcine konke
okulotyiweyo kuyo; kona u ya kuba
nenhlanhla ekuhambeni kwako, kona u
ya kubusa.
9 A ngi ku yalile na? qina u be nesi-
bindi; u ngesabi, wetuke; ngokuba uJe-
hova uTixo wako u nawe ezindaweni zo-
nke ohambela kuzo.
10 Kona uJoshua wa yala izinduna za-
bantu, wa ti,
11 Dabulani ekamu, ni ba yale abantu,
ni ti, zilungiseleni ukudhla, ngokuba
emva kwezinsuku ezintatu ni ya ku we-
la leliJordani, ni ngene ni lamkele izwe,
uJehova uTixo wenu a ni nike lona, ni
lamkele.
12 uJoshua wa tyo kwa baka Rubeni,
na kwa baka Gadi, na kuyo inxenye ye-
sizwe sika Manasa, wa ti,
13 Kumbulani izwi a li tyoyo uMosi
kini, inceku ka Jehova, ukuti, uJeho-
va, uTixo wenu, u ya nakisa, u ni ni-
kile lelizwe.
14 Abafazi benu, nabantwana benu,
nezinkomo zenu zi ya kuhlala ezweni, a
ni nika lona uMosi nganeno kweJor-
dani; kepa nina ni ya kuwela pambi
kwabafo wenu, ni hlomile, bonke aba
namandhla empini, ni ba size;
15 uJehova a ze a bakise abafo wenu
njengani, ba lamkele izwe, a ba nika
lona uJehova uTixo wenu; kona ni ya
ku buyela ezweni e na belwa lona, ni la-
mkele izwe a ni nika lona uMosi, ince-
ku ka Jehova nganeno kweJordani,
ngasempumalanga.
16 Ba m pendula uJoshua, be ti, Ko-
nke o ku tyoyo si ya ku kwenza, na se-
zindaweni zonke o si tumela kuzo, si ya
kuya kona.
17 Njengokuba sa m lalela uMosi ezi-
ntweni zonke, so ku lalela nawe; kepa
uJehova uTixo wako ka be nawe nje-
ngokuba wa ye noMosi.
18 Lowo ohlubukayo kuwo umyalo
wako e nga laleli amazwi ako kuko ko-
nke o ku tyoyo kuye, u ya kubulawa;
kepa qina u me isibindi.

## ISAHLUKO 2.

UJOSHUA indodana ka Nuni wa tu-
ma ngasese abantu ababili be suka
eShitimu, be izinhloli, wa ti, Hambani
ni bone izwe, neJeriko. Ba ya ba ngena
endhlini yesifebe, igama laso uRahabi,
ba lala kona.
2 Kwa tyiwo enkosini yaseJeriko,
kwa tiwa, Bheka, kwa fika lapa nga
lobubusuku abantu kuwo amadodana ka
Israeli, beza ukuba ba hlole izwe.

3 Inkosi yaseJeriko ya tumela kuRahabi, ya ti, kipa labobantu aba fike kuwe, aba ngene endhlini yako, ngokuba be zile ukuhlola izwe lonke.

4 Umfazi wa tabata lababantu ababili, wa ba tukusa, wa ti, Ku qinisile, abantu beza kimi, kepa be ngi ngazi lapo be vela kona;

5 Kwa ti ukuvalwa kwesango, se ku hlwile, ba puma abantu; a ngazi lapo ba ye kona abantu, tyetyani ni ba lande, ngoba ni ya kubafumanisa.

6 Kodwa wa e benyusele pezu kwendhlu, wa ba tukusa etyanini belineni, a be se zihlelele lona pezu kwendhlu.

7 Abantu ba ba landela ngendhlela e ya eJordani emazibukweni; ba vala isango be sa puma aba ba landelayo.

8 Be nga ka lali, wenyuka wa ya kubo pezu kwendhlu;

9 Wa ti kubantu, Ngi yazi uJehova u ni nikile izwe, si novalo ngani, abantu bonke bezwe ba pela amandhla ngenxa yenu.

10 Ngokuba si zwile ku tiwa uJehova wa womisa amanzi olwandhle olubomvu pambi kwenu ekupumeni kwenu Egipite; si zwile na loko e na kwenzayo kuwo amakosi amabili amaAmori a e ngapesheya kweJordani, uSihoni noHogi e na ba citayo.

11 Sa ti ukuzwa loku izinhliziyo zetu za ncibilika; a ku seko sibindi kumuntu ngenxa yenu; ngokuba uJehova uTixo wenu u nguTixo ezulwini ngapezulu na semhlabeni ngapansi.

12 Njalo, a ke ni funge uJehova kimi, loku ngi nenzele ubunene ukuti ni ya ku yenzela indhlu ka baba ubunene ni ngi nike isiboniso seqiniso;

13 Ni sindise ubaba, nomame, nabafo wetu, nodade wetu, nako konke aba nako ni si sindise ekufeni.

14 Abantu ba m pendula ba ti, Si ya kufa, ni sinde! Nxa ni nga wazisi lomsebenzi wetu, kona ku za kuti, uJehova e se si nikele izwe, si ya ku kwenzela ubunene neqiniso.

15 Wa behlisa ngentambo ngasesibukweni; ngokuba indhlu ya i sodongeni lomuzi; wa ye akile odongeni;

16 Wa ti kubo, Sukani ni ye entabani, funa aba ni landelayo ba ni fumane; catyani kona izinsuku ezintatu, ba ze ba buye aba ni landelayo; kona ni ya kuhamba ni ye ngendhlela yenu.

17 Abantu ba ti kuye a si nacala nga lesi sifungiso sako o si fungisile sona.

18 Bheka, ukufika kwetu ezweni u ya kutekezela lentambo ebomvu esibukweni o sehlise ngaso; uyihlo, nonyoko, nabafo wenu, nendhlu yonke ka yihlo u ya ku i butela ekaya kuwe.

19 Ku za kuti, lowo opuma eminyango yendhlu yako a ye pandhle, igazi lake li za kuba pezu kwekanda lake, tina si nga bi nacala; kodwa lowo o nawe endhlini, igazi lake li za kuba pezu kwekanda letu, uma si kona isandhla pezu kwake.

20 Uma u wazisa lomsebenzi wetu, a si nacala ngesifungiso sako o si fungisa sona.

21 Wa ti, A ku be njengokutyo kwenu. Wa ba mukisa, ba hamba. Wa tekeleza intambo ebomvu esibukweni.

22 Ba suka ba ya entabeni, ba hlala kona izinsuku ezintatu, ba ze ba buya ababalandelayo; ababalandelayo ba ba funa indhlela yonke, kepa a ba ba fumanisanga.

23 Ba buyake lababantu ababili, behla entabeni, ba wela ba ya kuJoshua indodana ka Nuni, ba m landisa konke okwa behlela.

24 Ba ti kuJoshua, u nikile ezandhleni zetu izwe lonke; bonke abantu bezwe ba pela amandhla ngenxa yetu.

## ISAHLUKO 3.

UJOSHUA wa vuka ekuseni; ba suka eShitimu, beza eJordani, yena nabo bonke abantwana baka Israeli, ba lala kona, be nga ka weli.

2 Kwa ti ekupeleni kwezinsuku ezintatu, izinduna za ya empini;

3 Za ba yala abantu za ti, Nxa ni bona umpongolo wesivumelwano ka Jehova uTixo wenu, nabapristi naba Levi be u twele, kona ni ya kusuka, endaweni yenu, ni u landele.

4 Kepa a ku be ibanga pakati kwenu nawo, ku nga ti amakubiti a izinkulungwane ezimbili ngokulinganisa; ni nga sondeli kuwo ukuba ni yazi indhlela eni ya kuhamba ngayo; ngokuba a ni bonanga ni dhlula nga lendhlela.

5 uJoshua wa ti kubantu, Zihlambululeni; ngokuba ngomso uJehova u ya kuzenza izimangaliso pakati kwenu.

6 uJoshua wa tyo kubapristi, wa ti, Tabatani umpongolo wesivumelwano, ni wele pambi kwabantu, Ba tabata umpongolo wesivumelwano, ba hamba pambi kwabantu.

7 uJehova wa ti kuJoshua, Namhla ngi ya kuqala ngi ku kulise emehlweni aba-

Israeli bonke, ukuba bazi ukuti, njengo-
kuba nga ngi naye uMosi ngi ya kuba
nawe.
8 Yityo kubapristi aba pata umpongolo
wesivumelwano, u ti, Nxa ni fikile ogwini
lwamanzi a seJordani, yimani eJordani.
9 uJoshua wa ti kwa baka Israeli, So-
ndelani lapa, ni zwe amazwi ka Jehova
uTixo wenu.
10 uJoshua wa ti, Ngaloku ni ya kwazi
ukuti uTixo opilileyo u kona pakati
kwenu, nokuti, u ya kuxotya nokuxo-
tya pambi kwenu amaKenani, namaHi-
ti, namaHivi, namaPerizi, namaGirga-
shi, namaAmori, namaJebusi.
11 Bheka umpongolo wesivumelwano
seNkosi yezwe lonke u wela iJordani
pambi kwenu:
12 Tabatani abantu aba ishumi na-
mbili ezizweni zika Israeli, ku be ileso
sizwe a be munye.
13 Ku za kuti, nxa izinyawo zabapri-
sti aba pata umpongolo ka Jehova, Inko-
si yezwe lonke, zi nyatela emanzini a
seJordani a ya kunqanyulwa, amanzi
a vela ngasenhla, e me udonga.
14 Kwa ti, abantu be sa suka emate-
nteni abo ukuwela iJordani, nabapristi
aba pata umpongolo wesivumelwano pa-
mbi kwabantu;
15 Lapo se be fikile eJordani aba twala
umpongolo izinyawo zabapristi aba twa-
la umpongolo se zi ngenile ogwini lwa-
manzi, (iJordani leqa izindonga zonke
zalo, isikati sonke sokuvuna,)
16 Kwa ti, amanzi a vela ngasendhla
e ma, e nyuka a ba udonga, kude kakulu
nga seAdamu, umuzi o nga seZereta; na
lawa e ukayo, e ya nga selwandhle lwa
seAraba, ulwandhle luka Saoti, a nqa-
nyulwa impela; abantu ba wela be bhe-
kene neJeriko.
17 Abapristi aba pata umpongolo wesi-
vumelwano sika Jehova, bema ba qina
emhlabatini ngapakati kweJordani, aba-
Israeli bonke ba wela emhlabatini, sa za
sa wela iJordani isizwe sonke, sa pelela.

## ISAHLUKO 4.

KWA ti, isizwe se si welile iJordani,
si pelele, uJehova wa tyo kuJoshua,
wa ti,
2 Tabatani abantu aba ishumi nambili
ebantwini ku be ileso sizwe a be munye.
3 Ni ba yale, ni ti, Tabatani lapo pa-
kati kweJordani, endaweni lapa zi me
kona zi qinile izinyawo zabapristi, ama-
tye a ishumi nambili, ni wele nawo, ni
wa beke endaweni lapo ni yakulala ko-
na namhla.
4 Kona uJoshua wa biza abantu aba
ishumi nambili, a be se ba ketile, kwa
baka Israeli, kwa ba ileso sizwe wa ba
munye.
5 uJoshua wa ti kubo, Hambani pa-
mbi kompongolo ka Jehova, uTixo we
nu, ni ye ngapakati kweJordani, ni taba-
te amatye, ilowo a tabate itye a li beke
ehlombe, ku lingane nezizwe za baka
Israeli ngokubalwa;
6 Ukuba loku ku be isiboniso pakati
kwenu, nxa abantwana benu be buza
ngesikati esizayo, be ti, a ini lawa ma-
tye na?
7 Kona ni ya kuti kubo, amanzi a se-
Jordani a nqanyulwa pambi kompongolo
wesivumelwano sika Jehova; u sa wela
iJordani amanzi a seJordani a nqanyu-
lwa; lawa matye a za kuba ufakazi kwa
baka Israeli ku ze ku be pakade.
8 Abantwana baka Israeli benza njalo
njengokuyala kuka Joshua; ba tabata
amatye a ishumi nambili ngapakati
kweJordani, njengokutyo kuka Jehova
kuJoshua, a lingene nezizwe zaba ka
Israeli ngokubalwa ba wela nawo, ba ya
endaweni yokulala, ba wa beka kona.
9 uJoshua wa misa amatye a ishumi
nambili ngapakati kweJordani, lapo be-
ma kona abapristi aba pata umpongolo
wesivumelwano, a kona na namhla.
10 Abapristi aba twala umpongolo be-
ma ngapakati kweJordani kwa za kwa
pelela konke uJehova a m yala uJoshua
ukuba a ku tyo kubantu njengako ko-
nke uMosi a ku tyoyo kuJoshua; aba-
ntu ba tyetya, ba wela.
11 Kwa ti, se be welile abantu be pe-
lele, kwa wela umpongolo ka Jehova
nabapristi pambi kwabantu.
12 Ba wela nabaka Rubeni, nabaka
Gadi, nenxenye yesizwe sika Manasa be
hlomile, pambi kwabaka Israeli, njengo-
kutyo kuka Mosi kubo.
13 Ba wela pambi kuka Jehova ukulwa
abahlomileyo, ku nga ti, aba izinkulu-
ngwane ezi amashumi amane, ba fika
ezimfundeni za seJeriko.
14 Nga lolosuku uJehova wa kulisa
uJoshua emehlweni abaIsraeli bonke;
ba m hlonipa, njengokuba ba m hlo-
nipa uMosi izinsuku zonke zokuhamba
kwake.
15 uJehova wa tyo kuJoshua, wa ti,
16 Ba yale abapristi aba twala umpo-
ngolo womteto, ba kupuke eJordani.

17 Kona uJoshua wa ba yala abapristi, wa ti, Kupukani eJordani.
18 Kwa ti, abapristi aba twala umpongolo wesivumelwano sika Jehova se be kupukile ngapakati kweJordani, izinyawo zabapristi se zi pumele emhlabatini, amanzi a seJordani a buyela endaweni yawo, eqa izindonga zonke zalo njengakuqala.
19 Abantu ba kupuka eJordani ngosuku lweshumi lwenyanga yokuqala, ba ngenisa eGilgali, emkaulweni wa seJeriko nga sempumalanga.
20 Lawomatye a ishumi nambili, aba wa tatayo eJordani, uJoshua wa wa misa eGilgali.
21 Wa tyo kubantwana baka Israeli, wa ti, Nxa abantwana benu be buza oyise babo ngesikati esizayo, be ti, A ini lawamatye?
22 Kona ni ya kubazisa abantwana benu, ni ti, abaIsraeli ba wela leliJordani emhlabatini.
23 Ngokuba uJehova uTixo wenu wa womisa amanzi a seJordani ngapambi kwenu, na za na wela, njengaloko a kwenzayo uJehova uTixo wenu elwandhle Olubomvu, a lomisayo pambi kwetu sa za sa wela;
24 Ukuba izizwe zonke zomhlaba zi sazi isandhla sika Jehova, ukuti si namandhla, ukuba ni m hlonipe uJehova uTixo wenu izikati zonke.

## ISAHLUKO 5.

KWA ti, amakosi onke amaAmori, a ngapesheya kweJordani, nga sentyonalanga, namakosi onke amaKenani, a nga selwandhle, e sezwa ukuba uJehova wa womisa amanzi a seJordani ngapambi kwabaka Israeli, ba za ba wela, izinhliziyo zawo za pela amandhla; kwa ku nga seko isibindi kuwo, ngenxa yabakwa Israeli.
2 Nga lesosikati uJehova wa ti kuJoshua, Yenza omese bamatye, u pinde u soke abantwana baka Israeli ngokwesibili.
3 Kona uJoshua wa benza omese bamatye, wa soka abantwana baka Israeli eMango-wamajwabu.
4 uJoshua wa soka ngokuba abantu bonke aba puma Egipite, aba isilisa, bonke aba ngamabuto ba fa ehlane, endhleleni, se be pumile Egipite.
5 Ba be sokiwe abantu bonke aba puma Egipite, kepa abantu bonke aba zalwa ehlane, endhleleni, ekumukeni kwabo Egipite, ka ba ba sokanga.
6 AbakaIsraeli ba hamba iminyaka emashumi amane ehlane, ba za ba pela abantu bonke; abantu aba be ngamabuto, aba pumayo Egipite, ngokuba be nga lalelanga izwi lika Jehova, a funga kubo uJehova, ngokuti, ka yi kubabonisa izwe, a funga ngalo uJehova koyise, e ti, u ya kusinika lona, izwe eli vama ubisi nezinyosi.
7 Abantwana babo, a ba vusayo endaweni yabo, laba uJoshua wa ba soka, ngokuba ka ba ba sokanga endhleleni.
8 Kwa ti, se be qedile ukusoka abantu bonke, ba hlala ezindaweni zabo ekamu, ba za ba pola.
9 uJehova wa ti kuJoshua, Namhla ngi letulile ihlazo la sEgipite. Ngako igama la leyondawo la tiwa iGilgali kwa za kwa ba namhla.
10 AbakaIsraeli ba ngenisa eGilgali, ba gcina ipasika kusihlwa, ngosuku lweshumi nane lwenyanga, emfundeni ya seJeriko.
11 Ba dhla izitelo zezwe nga ngomso emva kwepasika, isinkwa esi nga vutyelwe, nezikwebu ezosiweyo, nga lolosuku.
12 Imana la nqamuka nga ngomso, se be dhlile izitelo zezwe; abantwana baka Israeli a ba pindanga ba be nalo imana; ba dhla izitelo zezwe la seKenani nga lowomnyaka.
13 Kwa ti, uJoshua e nga seJeriko, wa lulamisa amehlo, wa kangela, bheka, kwa ku mi umuntu pambi kwake, inkemba yake i kityiwe, i sesandhleni sake; uJoshua wa ya kuye, wa ti kuye U vuna ubani, tina nezita zetu na?
14 Wa ti, Qa, kodwa ngi ze kaloku, ngi induna yempi ka Jehova, uJoshua wa kotama pansi ngobuso bake, wa m dumisa, wa ti kuye, I tini inkosi yami, encekwini yayo?
15 Induna yempi ka Jehova ya ti kuJoshua, kumula isicatulo sako onyaweni lwako, ngokuba indawo o mi kuyo i ingcwele; wenza njalo uJoshua.

## ISAHLUKO 6.

IJERIKO la valwa ngenxa yabakaIsraeli; a ku pumanga muntu, a ku ngenanga muntu.
2 uJehova wa ti kuJoshua, Bheka, ngi nikile esandhleni sako iJeriko, nenkosi yalo, namaqawe empini.
3 Haqani umuzi, mabuto onke, ni zungeze umuzi kanye; yenza njalo izinsuku ezi isitupa.

4 Abapristi aba isikombisa ma ba pate pambi kompongolo amatilongo a isikombisa okuhlaba umkosi: ngosuku lwesikombisa zungezani umuzi kakombisa, abapristi ba tyaye amatilongo.

5 Ma ku ti, nxa li tyaywa itilongo lokumemeza, nxa ni zwa izwi letilongo, abantu bonke ma ba memeze nokumemeza kakulu; udonga lomuzi lu ya kuwa pansi, ba kupuke bonke abantu, be qonda pambili.

6 uJoshua indodana ka Nuni, wa biza abapristi, wa ti kubo, Tabatani umpongolo wesivumelwano, abapristi aba isikombisa ma ba pate pambi kompongolo ka Jehova amatilongo okumemeza a isikombisa.

7 Ba ti kubantu, Dhlulani, ni zungeze umuzi, abahlomileyo ka ba dhlule pambi kompongolo ka Jehova.

8 Kwa ti, uJoshua se e tyilo kubantu, abapristi aba isikombisa abapata amatilongo okumemeza a isikombisa ba dhlula pambi kuka Jehova, ba tyaya amatilongo; umpongolo wesivumelwano ka Jehova wa ba landela.

9 Abahlomileyo ba hamba pambi kwabapristi aba tyaya amatilongo, isigaba sa semva sa landela umpongolo; ba hamba be tyaya amatilongo.

10 uJoshua wa ba yala abantu, wa ti, Ni nga memezi, ma li ngezwakali izwi lenu, li nga pumi igama emlonyeni wenu, ku ze ku fike usuku engi za kuti kini ngalo, memezani, kona ni ya kumemeza.

11 Umpongolo ka Jehova wa zungeza umuzi, wa ya kanye; ba buyela ekamu, ba lala ekamu.

12 uJoshua wa vuka ekuseni; abapristi ba tabata umpongolo ka Jehova.

13 Abapristi aba isikombisa abapata amatilongo a isikombisa okuhlaba umkosi pambi kompongolo ka Jehova, ba hamba njalo, ba tyaya amatilongo; abahlomileyo ba hamba pambi kwabo; isigaba sa semva sa landela umpongolo ka Jehova; ba hamba be tyaya amatilongo.

14 Ngosuku lwesibili ba zungeza umuzi kanye, ba buyela ekamu, benza njalo izinsuku ezi isitupa.

15 Kwa ti ngosuku lwesikombisa, ba vuka kusasa, ku sa qala ukusa, ba zungeza umuzi ngokunjalo ka kombisa ngalolo suku lodwa ba zungeza umuzi ka kombisa.

16 Kwa ti ngokwesikombisa, abapristi be sa tyaya amatilongo, uJoshua wa ti kubantu, Memezani, ngokuba uJehova u ni nikile umuzi.

17 Umuzi wo citwa uJehova wona nako konke oku kuwo, uRahabi yedwa isifebe u ya kusinda, yena nako konke oku kuye endhlini, ngokuba wa zi tukusa izigijimi, esa zi tumayo.

18 Kodwa zigcineni kuko okuqalekisiweyo, funa ni zenze abaqalekisiweyo, uma ni pata okuqalekisiweyo ni lenze ikamu lika Israeli li be into e qalekisiweyo ni lone.

19 Isiliva lonke, negolide, nezitya zetusi, nezensimbi, zi ingcwele kuJehova a zi ye emfuyweni ka Jehova.

20 Abantu ba memeza, ba tyaya amatilongo; kwa ti, abantu be se zwa ukukala kwetilongo, abantu be sa memeza nokumemeza kakulu, udonga lwa wa pansi, abantu bonke ba kupukela emzini, ba qonda pambili, ba tabata umuzi.

21 Ba cita konke oku semzini ngobukali benkemba, isilisa nesifazana, abatya nabadala, izinkomo, nezimvu, nezimbongolo.

22 Kepa uJoshua wa e tyilo ku labobantu ababili aba hlola izwe, wa ti, Ngenani endhlini yomfazi o isifebe, ni m kipe kona umfazi, nako konke a nako, njengokufunga kwenu kuye.

23 Izinsizwa eza zi izinhloli za ngena, za kipa uRahabi, noyise, nonina, nabafo wabo, nako konke a nako; nabo bonke abakubo, za ba beka ngapandhle kwekamu lika Israeli.

24 Ba tyisa umuzi ngomlilo nako konke oku kuwo: kodwa isiliva, negolide, nezitya zetusi nezensimbi, ba zi beka emfuyweni yendhlu ka Jehova.

25 uJoshua wa sindisa uRahabi, isifebe, nendhlu ka yise nako konke a nako; wakile kwaIsraeli na namhla; ngokuba wa tukusa izigijimi a zi tumayo uJoshua ukuba zi hlole iJeriko.

26 uJoshua wa ba fungisa nga lesosikati, wa ti, Ka tukwe pambi kuka Jehova lowo muntu o za kusuka ake lomuzi iJeriko; u ya kuusekela ngowamazibulo wake, a mise amasango awo ngomncinyane wake.

27 uJehova wa e naye uJoshua, udumo lwake lwa lu kona ezweni lonke.

ISAHLUKO 7.

KODWA abaka Israeli beqa ngezinto eziqalekisiweyo; uAkana, indodana ka Karmi, indodana ka Zabdi, indodana ka Zera, wesizwe sika Juda, wa zi tabata

izinto eziqalekisiweyo; ulaka luka Jehova lwa vutela abantwana baka Israeli.

2 uJoshua wa tuma abantu be suka eJeriko ba ya eHai, eli nga seBetaveni, nga sempumalanga kwa seBeteli; wa tyo kubo, wa ti, Kupukani ni hlole izwe. Abantu ba kupuka, ba hlola iHai.

3 Ba buyela kuJoshua, ba ti kuye, Ma ba nga kupuki abantu bonke; ma ba kupuke abantu, aba izinkulugwane ezimbili nokuba izinkulungwane ezintatu, ba cite iHai; u nga ba katazi abantu bonke ngokubayisa kona; ngokuba ba incozana.

4 Ba kupukela kona abantu, aba izinkulungwane ezintatu; ba baleka pambi kwabantu ba seHai.

5 Abantu ba seHai ba ba bulala abantu kubo aba ngamashumi amatatu nesitupa: ba ba landela, be suka ngapambi kwesango, ba za ba fika eShebarimu; ba ba bulala ekwehleni; izinhliziyo zabantu za pela amandhla, za ba njengamanzi.

6 uJoshua wa dabula izingubo zake, wa wa pansi ngobuso pambi kompongolo ka Jehova kwa za kwa hlwa, yena namalunga ka Israeli, ba tela utuli emakanda abo.

7 uJoshua wa ti, Au! Nkosi Jehova, wa ba weliselani lababantu iJordani,ukuba u si nikele esandhleni samaAmori, a si bulale? Yeka u ba sa vuma ukuhlala ngapesheya kweJordani.

8 E, Nkosi yami, ngi za kutini lapa abaIsraeli se be fulatela izita zabo.

9 AmaKenani nabo bonke abakileyo ezweni ba ya kuzwa, ba si haqe ba citye igama letu emhlabeni; u ya kulenzelani igama lako elikulu?

10 uJehova wa ti kuJoshua, Suka u me; u lalelani kanye pansi ngobuso bako?

11 Bonile abaIsraeli, beqile isivumelwano sami, enga ba yala ngaso; futi ba tabatile okuqalekisiweyo, bebile, ba kohlisa ba ku beka kweyabo impahla.

12 Ngako abantwana baka Israeli ba be nge nakuma pambi kwezita zabo, kepa ba fulatela izita zabo, ngokuba ba into eqalekisiweyo; a ngi yi kupinda ngi be nani, uma ni nga qedi loku okunikelweyo, ku pele kini.

13 Sukani, ni hlambulule abantu, ni ti, Zihlambululeleni ingomso, ngokuba uJehova uTixo ka Israeli u ti, Ku kona pakati kwenu okuqalekisiweyo, baIsraeli; a ni yi kuba namandhla okuma pambi kwezita zenu, ni nga ka susi kini loku okuqalekisiweyo.

14 Kusasa ni ya kusondela izizwe ngezizwe; ku za kuti, isizwe esidhliwa uJehova si ya kusondela imideni ngemideni; umdeni o dhliwa uJehova u ya kusondela abantu ngabantu.

15 Ku ya kuti o dhliwayo, e nokunikelweyo, u ya kutyiswa ngomlilo, yena nako konke a nako, ngokuba weqile isivumelwano sika Jehova, na ngokuba wenzile okubi kwaIsraeli.

16 uJoshua wa vuka ekuseni, wa ba sondeza abaIsraeli izizwe ngezizwe; isizwe sika Juda sa dhliwa;

17 Wa sondeza imideni ka Juda; wa dhliwa umdeni ka Zarhi; wa sondeza umdeni ka Zarhi, abantu ngabantu, wa dhliwa uZabdi;

18 Wa sondeza indhlu yake abantu ngabantu, wa dhliwa uAkana, indodana ka Karmi, indodana ka Zabdi, indodana ka Zera, wesizwe sika Juda.

19 uJoshua wa ti kuAkana, Ndodana yami, m bonge uJehova uTixo ka Israeli, u m dumise; u ngi tyele o kwenzileyo, u nga ngi fihleli.

20 uAkana wa m pendula uJoshua, wa ti, Ku qinisile, ngonile kuJehova uTixo ka Israeli, ngenzile ukuti nokuti.

21 Nga bona ezintweni ezipangiweyo ingubo enhle ya seShinari, namashekeli amakulu amabili esiliva, noti lwegolide lu ngamashekeli amashumi amahlanu ngokulinganiswa; nga ku fisa, nga ku tabata; bheka, ku tukusiwe emhlabatini pakati kwetente lami, nesiliva li pansi kwayo.

22 uJoshua wa tuma izigijimi, za gijimela etenteni, bheka, ya i tukusiwe etenteni lake, isiliva li pansi kwayo.

23 Za ku kipa etenteni, za ku yisa kuJoshua na kubo bonke abantwana baka Israeli, za ku beka pambi kuka Jehova.

24 uJoshua kanye nabo bonke baka-Israeli ba tabata uAkana, indodana ka Zera, nesiliva, nengubo, noti lwegolide, namadodana ake, namantombazana ake, nezinkomo zake, nezimbongolo zake, nezimvu zake, netente lake, nako konke a nako, ba ku yisa esigodini sa seAkori.

25 uJoshua wa ti, U si hlupelani na? uJehova wo ku hlupa namhla. abaIsraeli bonke ba m kanda ngamatye, ba ba tyisa ngomlilo, ba ba tyaya ngamatye.

26 Ba misa pezu kwake inqwaba enkulu yamatye, i kona na namhla.

uJehova wa guquka olakeni lwake olukulu: ngako igama la leyondawo la tiwa, Isigodi sa seAkori, kwa za kwa ba namhla.

## ISAHLUKO 8.

UJEHOVA wa ti kuJoshua, U ngesabi wetuke; tabata bonke abantu bempi, u suke, u kupukele eHai; bheka, ngi nikele esandhleni sako inkosi ya seHai, nabantu bayo, nomuzi wayo, nezwe lake.

2 U ya kwenza eHai na senkosini yalo njengaloku wenza eJeriko na senkosini yalo; kodwa impango yalo, nezinkomo zalo, ni ya kuzipangela zona; ba beke abantu emva komuzi, ba u lalele.

3 Wesuka uJoshua nabo bonke abantu bempi ukwenyukela nga seHai; uJoshua wa keta abantu aba izinkulungwane ezi amashumi amatatu, amaqawe a namandhla, wa ba tuma ebusuku.

4 Wa ba yala, wa ti, Bhekani, no lalela nga semzini, ngasemva komuzi, ni nga yi kude kakulu nomuzi, ni hlale ni lungile nonke;

5 Mina, nabantu bonke aba nami, si ya kusondela emzini; ku za kuti, nxa be pumela kitina njenga kuqala, si ya kubaleka pambi kwabo.

6 Ba ya kupuma ba si landele, si ze si ba kipe emzini; ngokuba ba ya kuti, si ya baleka pambi kwabo njenga kuqala; si ya kubaleka pambi kwabo.

7 Kona ni ya kusuka ekulaleleni, ni tabate umuzi; uJehova uTixo wenu u ya kuunikela esandhleni senu.

8 Ku za kuti, se ni tabatile umuzi, ni ya kutyisa umuzi ngomlilo; ni ya kwenza njengokutyo kuka Jehova. Bhekani, ngi ni yalile.

9 uJoshua wa ba tuma; ba suka ba ya ukulalela; ba hlala pakati kweBeteli neHai, ngasentyonalanga kwa seHai; kepa uJoshua wa lala ebantwini ngalobobusuku.

10 Wa vuka ekuseni uJoshua, wa ba bala abantu, wa kupuka yena namalunga ka Israeli ukuya eHai.

11 Ba kupuka bonke abantu bempi aba be naye, ba sondela, ba ya ngapambi komuzi, ba ngenisa nga senyakato kweHai; isigodi sa si pakati kwabo neHai.

12 Wa tabata abantu ku nga ti ba izinkulungwane ezi isihlanu, wa ba beka ukuba ba lalele ngapakati kweBeteli neHai, ngasentyonalanga komuzi.

13 Kwa bekwa abantu, ikamu lonke eli nga senyakato komuzi, nabalaleli babo nga sentyonalanga komuzi, uJoshua wa ya esigodini nga lobobusuku.

14 Kwa ti, inkosi ya seHai i sa bona, ba tyetya ba vuka kusasa, abantu bomuzi ba pumela kuIsraeli ukulwa, yona nabantu bonke bayo, endaweni emisiweyo, pambi kwemfunda; ya i ngazi ukuti ba kona abailalelayo ngasemva komuzi.

15 uJoshua nabaIsraeli bonke benza se nga ti bahluliwe pambi kwabo, ba baleka ngendhlela ya sehlane.

16 Ba menywa abantu bonke aba seHai, ukuba ba ba landele; ba m landela uJoshua, ba kitywa emzini.

17 A ku salanga muntu eHai na seBeteli o nga ba landelanga abaIsraeli; ba u shiya umuzi u vuliwe, ba ba landela abaIsraeli.

18 uJehova wa ti kuJoshua, Yelula umkonto o sesandhleni sako nga seHai; ngokuba ngi ya kulinikela esandhleni sako, uJoshua welula umkonto o sesandhleni sake nga semzini.

19 Abalaleli ba suka masinyane endaweni yabo, ba gijima e sa selula isandhla sake; ba ngena emzini, ba u tabata; ba tyetya ba tyisa umuzi ngomlilo.

20 Abantu ba seHai ba penduka ba bona umusi womuzi wenyukela ezulwini, ba be nge namandhla ukubaleka lapa na lapo; abantu aba be balekela nga sehlane ba ba pendukela aba ba landelayo.

21 uJoshua nabo bonke abaIsraeli ba bona ukuti abalaleli se be tabatile umuzi, nokuti umusi womuzi u yenyuka, ba buya, ba ba bulala abantu ba seHai.

22 Abanye ba puma emzini ukuya kubo; ba be pakati kwabaIsraeli, abanye ngalapa abanye ngalapaya; ba ba bulala, a ba shiyanga namunye owa salayo wa sinda.

23 Ba i bamba inkosi ya seHai ba i yisa kuJoshua.

24 Kwa ti abaIsraeli, se be qedile ukubulala bonke abakileyo eHai, aba ngasendhle, ehlane, lapo ba be ba xotyele kona, se be wile bonke ngenkemba, ba za ba pela, abaIsraeli bonke ba buyela eHai, ba li qeda ngenkemba.

25 Kwa ti, bonke aba wa nga lolosuku, abesilisa na besifazana, ba be izinkulungwane ezi ishumi nambili, abantu bonke ba seHai.

26 uJoshua a ka buyisanga isandhla sake, a selulayo nomkonto, e nga ka qedi bonke abakileyo eHai.
27 Izinkomo zodwa nezinto ezipangiweyo za lowo muzi ba zitabatela abaIsraeli, njengezwi lika Jehova, a m yala ngalo uJoshua.
28 uJoshua wa tyisa iHai, wa lenza la ba igquma ku ze ku be pakade, li citekile ku ze ku be namhla.
29 Wa panyeka inkosi ya seHai emtini kwa za kwa hlwa; se li tyonile ilanga, uJoshua wa yala ukuba ba sehlise isidumbu sake emtini, ba si tyinge nga sesangweni lomuzi, ba mise pezu kwaso inqwaba enkulu yamatye, i kona na namhla.
30 Kona uJoshua wa m akela uJehova uTixo kaIsraeli ilati entabeni ya seBali.
31 Njengoloku uMosi, inceku ka Jehova wa e yalile abakaIsraeli, njengokulotyiweyo encwadini yomteto ka Mosi, Ilati lamatye a nga baziwe, a nga tintwanga muntu ngensimbi; ba nikela pezu kwalo iminikelo yokutya kuJehova, ba hlaba imihlatyelo yokutula.
32 Wa loba kona ematyeni isipindwa somteto ka Mosi, a u lobayo ebusweni babaka Israeli.
33 AbaIsraeli bonke, namalunga abo, namakosi abo, nabahluli babo, ba bemi ngalapa kompongolo na ngalapaya kwawo, pambi kwabapristi, abaLevi aba twalayo umpongolo wesivumelwano sika Jehova, owesizwe kanye nowa kubo; inxenye yabo ya bhekana nentaba ya seGerizimu, nenxenya yabo ya bhekana nentaba ya seEbali, njengokuba uMosi inceku ka Jehova wa e yalile, ukuba ba busise abantu bakaIsraeli kuqala.
34 Ngasemva wa funda amazwi onke omteto, ukubusisa nokuqalekisa, njengako konke okulotyiweyo encwadini yomteto.
35 La li ngcko izwi kuko konke a ku yalelayo uMosi, a nga li fundanga uJoshua pambi kwesizwe sonke sakwa Israeli, abesifazana, nabantwana, nabezizwe abahambelayo pakati kwabo.

## ISAHLUKO 9.

KWA ti, amakosi onke, a e ngapesheya kweJordani, ezintabeni, na sematafeni, na nga sogwini lolwandhle olukulu, olu bhekana neLebanoni, amaHiti, namaAmori, namaKenani, namaPerizi, namaHivi, namaJebusi, se e zwile loku.
2 A butana ndawonye ukulwa noJoshua nabaIsraeli, nganhliziyonye.
3 Abakileyo eGibeoni, se be zwile loko a be kwenzile uJoshua eJeriko na seHai,
4 Ba suka benza ngobuqili, nabo ba ya ba zilungisela ukudhla, ba tabata ezimbongolweni zabo amasaka a gugileyo, nezimvaba zewaini ezigugileyo, zi dabukile, zi botyiwe;
5 Nezicatulo ezigugileyo, zi iziziba, ezinyaweni zabo, nezingubo ezigugileyo pezu kwabo; ukudhla konke kompako kwa komile, ku imvutu.
6 Ba ya kuJoshua ekamu la se Gilgali, ba ti kuye na kubantu bakaIsraeli, Si vela ezweni eli kude; a ke nenze isivumelwano nati.
7 Abantu baka Israeli ba ti kuwo amaHivi, Mhlaumbe nakile pakati kwetu, si ngenza kanjani isivumelwano nani.
8 Ba ti kuJoshua, Si izinceku zako. uJoshua wa ti kubo, Ni ngobani? ni vela ngapi?
9 Ba ti kuye, Izinceku zako zi vela ezweni eli kude kakulu, ngenxa yegama lika Jehova uTixo wako; ngokuba si zwile udumo lwake, nako konke a kwenzayo Egipite,
10 Nako konke a kwenzayo kuwo amakosi amabili amaAmori a e ngapesheya kweJordani, uSihoni inkosi ya Heshbone, noHogi inkosi ya seBashani, eya i kona eAshtaroti.
11 Abadala ba kiti, nabo bonke abakileyo ezweni la kiti ba tyo kiti, ba ti, Tabatani ezandhleni zenu umpako wendhlela, ni ye ni ba hlangabeze, ni ti kubo, Si izinceku zenu; a ke nenze isivumelwano nati.
12 Lokukudhla kwetu kompako, sa ku tabata, ku tyisa, ezindhlini zetu, ngosuku esa puma ngalo ukuza kini; kepa kaloku, bheka, komile, ku imvutu;
13 Lezizimvaba zewaini esa zi gcwalisa zi zintya, kepa, bheka, zi dabukile; na lezizingubo nezicatulo zetu se zi gugile ngenxa yendhlela ende kakulu.
14 Abantu ba tabata umpako wabo, a ba buzanga intando ka Jehova.
15 uJoshua wa ba vumela, wenza isivumelwano nabo ukuba ba pile; izinduna zesizwe za funga kubo.
16 Kwa ti ngasemva kwezinsuku ezintatu, se be senzile isivumelwano nabo, bezwa ukuti bakelene nabo, ba hlezi pakati kwabo.

17 Abantwana baka Israeli ba suka, ba
fika emizini yabo ngosuku lwesitatu.
Imizi yabo ya i iGibeoni, neKepira, ne-
Berota, neKirjatijearimu.
18 Abaka Israeli a ba ba bulalanga,
ngokuba izinduna zomhlangano za zi
fungile kubo uJehova uTixo ka Israeli.
Umhlangano wonke wa sola izinduna.
19 Izinduna zonke za ti kuso sonke
isizwe; Si fungile kubo uJehova uTixo
ka Israeli, a si se nakubatinta.
20 Si ya kwenza loku, si ya ba yeka,
ba pile, funa sehlelwe ulaka ngenxa ye-
sifungo esa funga ngaso kubo.
21 Izinduna za ti kubo, Ma ba pile.
Ba ba abagauli bemiti nabaki bamanzi
kuso sonke isizwe, njengokutyo kwezi-
nduna kubo:
22 uJoshua wa ba biza, wa tyo kubo,
wa ti, Ni si kohliseleni, ngokuti, Si hla-
la kude kakulu nani, kepa nakile pakati
kwetu.
23 Ngako se ni tukiwe; a ku yi ku nqa-
muki kini aba izigqili, nabagauli bemiti,
nabaki bamanzi kuyo indhlu ka Tixo
wami.
24 Ba m pendula uJoshua ba ti, Impe-
la izinceku zako za tyelwa ukuti, uJeho-
va uTixo wako wa yala uMosi inceku
yake, ukuba a ni nike izwe lonke, no-
kuba a ba cite pambi kwenu bonke aba-
kileyo ezweni; be si novalo olukulu
ngani, funa si fe, senza loku.
25 Kaloku, bheka, si sesandhleni sa-
ko; yenza kitina okulungileyo nokufane-
leyo ngokubona kwako.
26 Wenza njalo kubo; wa ba sindisa
esandhleni sabaka Israeli, a ba ba bula-
langa.
27 Ngalolosuku uJoshua wa benza aba-
gauli bemiti nabaki bamanzi emhlanga-
nweni, na selatini lika Jehova, ku ze ku
be namhla, endaweni e ya kuketwa uye.

ISAHLUKO 10.

KWA ti, uAdonizedeki inkosi ya se
Jerusalema, se e zwile ukuti, uJo-
shua wa e tabatile iHai, wa li qeda, nje-
ngaloku wa enzile eJeriko na senkosini
yalo, wa enzile njalo eHai na senkosini
yalo; nokuti abantu ba seGibeoni ba be
hlangene nabaIsraeli, nokuti se be kona
pakati kwabo;
2 Ba besaba kakulu, ngokuba iGibeoni
la li umuzi omkulu, njengemizi yama-
kosi, na ngokuba wa u mkulu ku neHai;
abantu bonke bawo ba be ngamaqawe.
3 uAdonizedeki inkosi ya seJerusale-
ma wa tumela kuHohamu inkosi ya se-
Hebroni, na kuPiramu inkosi ya seJar-
muta, na kuJafia inkosi ya seLakisha,
na kuDebiri inkosi ya seHegloni, wa
ti,
4 Kupukelani kimi, ni ngi size, si li
cite iGibeoni; ngokuba li hlangene no-
Joshua nabantwana baka Israeli.
5 Amakosi amahlanu amaAmori, inko-
si ya seJerusalema, inkosi ya seHebroni,
inkosi ya seJarmuta, inkosi ya seLaki-
sha, inkosi ya se Hegloni, a butana, enyu-
ka, wona namabuto onke awo, a ngenisa
nga seGibeoni, a lwa nalo.
6 Abantu ba seGibeoni ba tumela ku-
Joshua ekamu eGilali, ba ti, U nga shiyi
izinceku zako; tyetya u kupukele kiti-
na, u si sindise, u si size; ngokuba ama-
kosi onke amaAmori akileyo ezintabeni
a si hlanganyele.
7 uJoshua wa kupuka eGilgali, yena
nabantu bonke bempi, namaqawe onke.
8 uJehova wa ti kuJoshua, U nga be-
sabi; ngokuba ngi ba nikile esandhleni
sako; a ku ko muntu kubo o nge ma
pambi kwako.
9 uJoshua wa ba zuma; wa kupuka
eGilgali ubusuku bonke.
10 uJehova wa ba cita pambi kwaba-
Israeli, ba bulala abaningi nga seGibeo-
ni, wa ba xotya ngendhlela e kupukela
eBetihoroni, wa ba bulala ba za ba fika
eAzeka na seMakeda.
11 Kwa ti, be sa balekela abaIsraeli,
be sehla eBetihoroni, uJehova wa ponsa
pezu kwabo amatye amakulu, ehla ezu-
lwini, ba za ba fika eAzeka, ba fa; ba be
baningi abafayo ngesicoto ku nababula-
wa abaIsraeli ngenkemba.
12 Nga lesosikati uJoshua wa tyo ku-
Jehova, ngosuku uJehova a wa nikela
ngalo amaAmori pambi kwabantwana
bakaIsraeli, wa ti emehlweni kaIsraeli;
Langa, yima eGibeoni, nawe nyanga,
emfundeni ya seAjaloni.
13 Ilanga lema, nenyanga ya hlala,
abantu ba za ba zipindisela eziteni zabo.
Loku a ku lotyiwe ini encwadini ka
Jasheri. Ilanga lema pezulu ezulwini,
a li tyetyanga ukutyona kungati usuku
lu pelele.
14 A lu bonanga lu ba kona usuku olu
njengalo, ngapambili kwalo na ngase-
mva kwalo, ukuba uTixo a lalele izwi
lomuntu; ngokuba uJehova wa ba lwe-
la abaIsraeli.
15 uJoshua nabo bonke abaIsraeli ba
buyela ekamu eGilgali.

16 Lawa amakosi amahlanu a baleka
a catya emhumeni eMakeda.
17 Kwa bikwa kuJoshua ukuti, Lawa
amakosi amahlanu a funyanisiwe a ca-
tyile emhumeni eMakeda.
18 uJoshua wa ti, Gingqelani amatye
amakulu emlonyeni womhume, ni beke
abantu kuwo, ukuba ba ba linde;
19 Ni nga libali; zi landeleni izita ze-
nu, ni zi bulale ezi nga semva; ni nga zi
vumeli ukuba zi ngene emizini yabo;
ngokuba uJehova uTixo wenu u ba ni-
kile esandhleni senu.
20 Kwa ti, uJoshua nabaka Israeli se
be qedile ukubabulala ngokubulala oku-
kulu, ba za ba pela, kepa abasindileyo
ba baleka, ba ngena emizini ebiyelweyo.
21 Abantu bonke ba buyela kahle eka-
mu kuJoshua eMakeda, kwa ku nge ko
namunye owa kombayo ngolimi lwake
kumuntu wakwabaka Israeli.
22 uJoshua wa ti, Vulani umnyango
womhume, ni kipe lawa amakosi ama-
hlanu emhumeni ni wa zisi kimi,
23 Benza njalo, ba kipa lawa amakosi
amahlanu emhumeni, ba wa zisa kuye;
inkosi ya seJerusalema, inkosi ya seHe-
broni, inkosi ya seJarmuta, inkosi ya
seLakisha, inkosi ya seHegloni.
24 Kwa ti, se be wa kipele kuJoshua la-
wa amakosi, uJoshua wa ba biza abantu
bonke bakaIsraeli, wa ti ezinduneni za-
bantu bempi, eza hamba naye, Sondelani,
ni beke izinyawo zenu ezintanyeni za
lawa amakosi. Ba sondela ba beka izi-
nyawo zabo ezintanyeni zawo.
25 uJoshua wa ti kubo, Ni nga sabi,
netuke; qinani, ni me isibindi; ngoku-
ba uJehova u ya kwenza njalo kuzo zo-
nke izita eni lwa nazo.
26 Emva kwa loko uJoshua wa wa
tyaya, wa wa bulala, wa wa panyeka
emitini e isihlanu; a lenga emitini kwa
za kwa hlwa.
27 Kwa ti, ngesikati sokutyona kwela-
nga, uJoshua wa yala, ba wehlisa emi-
tini, ba wa ponsa emhumeni lapa ba be
catyile kona; ba beka amatye amakulu
emlonyeni womhume, a kona na na-
mhla.
28 Nga lolosuku uJoshua wa li nqoba
iMakeda, wa li cita ngenkemba; wa i
bulala inkosi yalo, yona nabantu bonke
aba kulo, ka shiyanga namunye owa-
salayo, wenza enkosini ya seMakeda
njengaloku wa enzile enkosini ya se-
Jeriko.
29 uJoshua wa suka eMakeda nabo
bonke abaIsraeli, ba ya eLibna; wa lwa
neLibna.
30 uJehova wa nikela nalo, nenkosi
yalo, esandhleni sika Israeli; wa li cita
ngenkemba, nabantu bonke aba kulo;
ka shiyanga namunye kulo o wa salayo;
wenza enkosini yalo njengokuba wa
enzile enkosini ya seJeriko.
31 uJoshua wa suka eLibna nabo bo-
nke abaIsraeli, ba ya eLakisha, ba nge-
nisa kulo, ba lwa nalo.
32 uJehova wa nikela iLakisha esa-
ndhleni sabaIsraeli; ba li nqoba ngosu-
ku lwesibili, ba li cita ngenkemba, na-
bantu bonke aba kulo, njengako konke
ba be kwenzile eLibna.
33 Nga lesosikati uHoramu inkosi ya
seGezeri wa kupuka, ukuba a li size
eLakisha; uJoshua wa m bulala yena
nabantu bake; ka m shiyelanga namu-
nye o wa salayo.
34 uJoshua wa suka eLakisha nabo
bonke abaIsraeli, ba ya eHegloni; ba
ngenisa kulo, ba lwa nalo.
35 Ba li nqoba nga lolosuku, ba li cita
ngenkemba; abantu bonke aba kulo wa
ba qeda nga lolosuku, njengako konke a
e kwenzile eLakisha.
36 uJoshua wa suka eHegloni nabo
bonke abaIsraeli, ba ya eHebroni; ba
lwa nalo;
37 Ba li nqoba ba li cita ngenkemba,
nenkosi yalo, nemizi yonke yalo, naba-
ntu bonke aba kulo; ka shiyanga namu-
nye o wa salayo, njengako konke a e
kwenzile eHegloni, wa li qeda nabantu
bonke aba kulo.
38 uJoshua wa buyela eDebiri nabo
bonke abaIsraeli, wa lwa nalo;
39 Wa li nqoba, nenkosi yalo, nemizi
yonke yalo; ba i cita ngenkemba, ba
qeda abantu bonke aba kulo; ka shiya-
nga namunye o seleyo; njengokuba wa
enzile eHebroni wenza njalo na seDebiri,
na senkosini yalo, njengokuba wa enzile
eLibna na senkosi yalo.
40 uJoshua wa cita izwe lonke lezinta-
ba nela seningizimu, nelemfunda nele-
zigodi, namakosi onke awo; ka shiyanga
namunye, wa ba qeda bonke abapefu-
mlayo njengokuyala kuka Jehova uTixo
ka Israeli.
41 uJoshua wa ba cita ku suka eKa-
deshi kwa za kwa fika eGaza, nezwe
lonke la seGosheni kwa za kwa fika
eGibeoni.
42 Amakosi onke lawo nezwe lawo
uJoshua wa wa nqoba ngasikati sinye;

ngokuba uJehova uTixo ka Israeli wa ba lwela abaIsraeli.

43 uJoshua wa buyela ekamu eGilgali, nabo bonke abaIsraeli.

## ISAHLUKO 11.

KWA ti, uJabini inkosi ya seHazori e sezwa loko, wa tuma kuJobabe inkosi ya seMadoni, na senkosini ya seShimroni, na senkosini ya seAkshafa.

2 Na semakosini a senyakato, ezintabeni, na semfundeni nga seningizimu kweKinerota, na sesihlanjeni, na sezintabeni za seDori nga sempumalanga.

3 Na kuwo amaKenani nga sempumalanga na nga sentyonalanga, na kuwo amaAmori, namaHiti, namaPerizi, namaJebusi, ezintabeni, namaHivi nga pansi kweHermoni ezweni la seMizpa.

4 Ba puma, bona namabuto abo; abantu abaningi, njengesihlabati esi sogwini lolwandhle ngobuningi, namahashi, nezinqola eziningi.

5 A butana lawo makosi onke, eza a ngenisa ndawonye nga semanzini a seMeroma, ukuba a lwe nabaIsraeli.

6 uJehova wa ti kuJoshua, U ngesabi ngenxa yabo; ngokuba ngomso nga lesisikati, ngi ya kubanikela, be bulewe, pambi kuka Israeli; u ya kunquma imisipa yamahashi abo, u tyise izinqola zabo ngomlilo.

7 Wa fika uJoshua nabo bonke abantu bempi, ba ba zuma nga semanzini a seMeroma, ba ba dumela.

8 uJehova wa ba nikela esandhleni sabaIsraeli; ba ba bulala, ba ba xotya ba za ba fika eZidoni elikulu, na seMisrefotamaima, na semfundeni ya seMizpa nga sempumalanga; ba ba bulala; a ba shiyanga namunye o wa salayo.

9 uJoshua wenza kubo njengokutyo kuka Jehova kuye; wa nquma imisipa yamahashi abo, wa tyisa izinqola zabo ngomlilo.

10 Wa buya uJoshua nga lesosikati, wa nqoba iHazori, wa bulala inkosi yalo ngenkemba; ngokuba iHazori la li inhloko yemibuso yonke ngapambili.

11 Ba bulala abantu bonke aba kulo, ba ba qeda; ka salanga namunye opefumlayo; wa tyisa iHazori ngomlilo.

12 uJoshua wa nqoba imizi yonke ya lawo makosi, namakosi onke ayo, wa wa bulala ngobukali benkemba, wa wa qeda, njengokuyala kuka Mosi, inceku ka Jehova.

13 Kepa abaIsraeli ka ba tyisanga namunye umuzi owa u mi entabeni ngapandhle kweHazori; uJoshua wa tyisa lowo kupela.

14 Abaka Israeli ba zipangela imfuyo yonke ya lemizi nezinkomo; kepa ba bulala abantu bonke ngenkemba, ba za ba ba qeda; a ba shiyanga namunye opefumlayo.

15 Njengaloku uJehova wa m yala uMosi, inceku yake, uMosi wa m yala uJoshua; wenza njalo uJoshua; ka yekanga into kuko konke uJehova a m yala uMosi ngako.

16 uJoshua wa li nqoba lelozwe lonke, izintaba, nezwe lonke la seningizimu, nezwe lonke la seGosheni, nesihlambo, nemfunda, nezintaba zika Israeli, nezihlambo zazo;

17 Ku suka entabeni ya seHalaka, enyukelayo eSira, ku ze ku fike eBalgadi, emfundeni ya seLebanoni, ngapansi kwentaba ya seHermoni; wa bamba amakosi onke abo, wa wa bulala, wa wa qeda.

18 uJoshua wa lwa na lawo makosi onke isikati eside.

19 Wa u nge ko umuzi owa hlangana nabaka Israeli, ngapandhle kwamaHivi, abantu ba seGibeoni; ba i nqoba yonke eminye ngokulwa.

20 Ngokuba kwa ku ngokuka Jehova ukuqinisa izinhliziyo zabo, ukuba ba hlasele kubaIsraeli, ukuba a ba qede, ba be nge nakuhaukelwa, kodwa a ba qede njengokuba uJehova wa m yala uMosi.

21 Nga lesosikati uJoshua weza, wa cita amaAnakime ezintabeni, eHebroni, eDebiri, eHanabi, na sezintabeni zonke za kwaJuda, na sezintabeni zonke za kwaIsraeli; uJoshua wa wa qeda kanye nemizi yawo.

22 Ka shiywanga amaAnakime ezweni labaka Israeli; a sala eGaza, na seGati, na seAshdodi kupela.

23 uJoshua wa tabata izwe lonke njengako konke a ku tyoyo uJehova kuMosi; uJoshua wa ba nika abaIsraeli lona, ukuba ba li fuye, njengokwabelwa kwabo ngezizwe zabo. Izwe la pumula ekulweni.

## ISAHLUKO 12.

LAWA a ngamakosi ezwe, aba wa bulalayo abaka Israeli, ba fuya izwe lawo, ngapesheya kweJordani, nga sempumalanga, ku suka emfuleni wa seArnoni ku ze ku fike entabeni ya seHer-

moni, na semfundeni ya sempumala-
nga;
2 uSihoni inkosi yamaAmori, owaka
eHeshbone, e busa izwe eli suka eHaro-
heri, eli nga sogwini lomfula wa seAr-
noni, na pakati komfula, nenxenye ye-
Giladi, li fika na seJaboki, umfula o
ngumkaulo wabaka Amoni;
3 Nemfunda ku ze ku fike elwandhle
lwa seKineroti nga sempumalanga, na
selwandhle lwa semfundeni, ulwandhle
luka Saoti, nga sempumalanga, endhle-
leni e ya eBetejeshimoti, na nga seni-
ngizimu pansi kwezigodi za sePisga.
4 Nezwe lika Hogi inkosi yeBashani,
owensalo yamaRafa, owaka eAshtaroti,
na seEdrei,
5 Wa busa entabeni ya seHermoni, na
seSalka, na seBashani lonke, ku ze ku
fike emkaulweni wamaGeshuri nama-
Makati, nenxenye yeGiladi, umkaulo ka
Sihoni inkosi ya seHeshbone.
6 uMosi, inceku ka Jehova, nabantwa-
na baka Israeli ba ba bulala; uMosi,
inceku ka Jehova, wa li nika kuwo
amaRubeni namaGadi nenxenye yesi-
zwe sika Manasa, li be izwe labo.
7 Lawa a ngamakosi ezwe aba wa bu-
lalayo oJoshua nabaka Israeli, ngape-
sheya kweJordani, ngasentyonalanga,
ku suka eBalgadi emfundeni yaseLe-
banoni, ku ze ku fike entabeni ya seHa-
laka, enyukela eSira. uJoshua a zi nika
lona izizwe zika Israeli, ukuba zi li fuye,
njengokwabelwa kwazo;
8 Ezintabeni, na sezihlanjeni, na se-
zimfundeni, na sezigodini, na sehlane,
na seningizimu, amaHiti, namaAmori,
namaKenani, namaPerizi, namaHivi,
namaJebusi;
9 Inkosi ya seJeriko, inye; Inkosi ya
seHai, eli nga seBeteli, inye;
10 Inkosi ya seJerusalema, inye; Inko-
si ya seHebroni, inye;
11 Inkosi ya seJarmuta, inye; Inkosi
ya seLakisha, inye;
12 Inkosi ya seHegloni, inye; Inkosi
ya seGezeri, inye;
13 Inkosi ya seDebiri, inye; Inkosi ya
seGederi, inye;
14 Inkosi ya seHorma, inye; Inkosi
ya seHaradi, inye;
15 Inkosi ya seLibna, inye; Inkosi ya
seHadulamu, inye;
16 Inkosi ya seMakeda, inye; Inkosi
ya seBeteli, inye;
17 Inkosi ya seTapua, inye; Inkosi ya
seHeferi, inye;
18 Inkosi ya seAfeki, inye; Inkosi ya
seLasharoni, inye;
19 Inkosi ya seMadoni, inye; Inkosi
ya seHazori, inye;
20 Inkosi ya seShimrone-meroni, inye;
Inkosi ya seAkshafa, inye;
21 Inkosi ya seTanaki, inye; Inkosi
ya seMegido, inye;
22 Inkosi ya seKedeshi, inye; Inkosi
ya seJokneamu, eKarmeli, inye;
23 Inkosi ya seDori, Nafotidori, inye;
Inkosi yezizwe, eGilali, inye;
24 Inkosi ya seTireza, inye; Amakosi
onke a e ngamashumi amatatu nanye.

## ISAHLUKO 13.

UJOSHUA wa e semdala e nezinsuku;
uJehova wa ti kuye, Wena u su m da-
la, u nezinsuku, kepa izwe lokudhliwa
eli seleyo li kulu kakulu.
2 Leli li izwe eliseleyo; amazwe onke
amaFilisti, nalo lonke iGeshuri,
3 Ku suka eSihori, eli nga pambili
kwEgipite, ku ze ku fike emkaulweni
wa seHekroni, nga senyakato, izwe eli
tiwa elamaKenani; amakosi amahlanu
amaFilisti; amaGaza, namaAshdodi, na-
maAshkeloni, amaGiti, namaHekroni,
namaHavi;
4 Nga seningizimu; izwe lonke lama-
Kenani, neMehara, eli ngelamaZidoni,
ku ze ku fike eAfeki, ku ze ku fike
emkaulweni wamaAmori;
5 Nezwe lamaGibli, nalo lonke iLeba-
noni, nga sempumalanga, ku suka eBal-
gadi pansi kwentaba ya seHermoni ku
ze ku ngene eHamati.
6 Abantu bonke ba sezintabeni, ku su-
ka eLebanoni ku ze ku fike eMisrefot-
maima, namaZidoni onke, ngi ya ku wa
xotya pambi kwabakaIsraeli; kepa ba
babele abaIsraeli izwe ngenkato, ba li
fuye njengokukuyala kwami.
7 Zabeleke izizwe ezi shiyagalolunye
nenxenye yesizwe sika Manasa lelizwe,
zi li fuye.
8 AmaRubeni namaGadi kanye nayo a
lamkela izwe labo, a wa nika lona uMosi
ngapesheya kweJordani ngasempuma-
langa, njengokuba uMosi, inceku ka Je-
hova, wa wa nika;
9 Ku suka eHaroeri, eli nga sogwini
lomfula iArnoni, nomuzi o pakati ko-
mfula, netafa lonke la seMedeba ku ze
ku fike eDibone;
10 Nemizi yonke ka Sihoni, inkosi
yamaAmori, owa busa eHeshbone ku ze
ku fike emkaulweni wabaka Amoni;

11 NeGiladi, nomkaulo wamaGeshuri
namaMaka, nayo yonke intaba, iHer-
moni, neBashani lonke ku ze ku fike
eSalka;
12 Umbuso wonke ka Hogi eBashani,
owa busa eAstarote na seEdrei; yena
wa sala kuyo insalo yamaRafa; lawo
uMosi a wa bulala, wa wa xotya.
13 Kepa abaka Israeli a ba xotyanga
amaGeshuri namaMaka; amaGeshuri
namaMaka akile pakati kwabaIsraeli
ku ze ku be namhla.
14 Kodwa isizwe sika Levi ka si nika-
nga izwe: iminikelo ka Jehova uTixo
ka Israeli i imfuyo yaso, njengokutyo
kwake kuso.
15 uMosi wa si nika isizwe sabaka Ru-
beni ngenzalo yabo.
16 Umkaulo wabo wa suka eAroeri,
eli nga sogwini lomfula iArnoni, nomu-
zi o pakati komfula, netafa lonke la se-
Medeba;
17 iHeshbone, nemizi yonke yalo e se-
tafeni, iDibone, neBamotebali, neBete-
balmeoni,
18 neJahaza, neKedemoti, neMafati,
19 neKirjathaimi, neSibma, neZareti-
shahari entabeni ya sesihlanjeni,
20 neBeth-peori, nesigodi za sePisga,
neBeth-jesimote,
21 Nemizi yonke yetafa, nombuso wo-
nke ka Sihoni, inkosi yamaAmori, owa
busa eHeshbone, a m bulalayo uMosi,
kanye namakosana a seMidiani, uEvi,
noRekemu, noZuri, noHuri, noReba, izi-
nduna zika Sihoni, zakile ezweni.
22 Naye uBalami, indodana ka Beori,
isanusi, ba m bulala abantwana baka
Israeli ngenkemba kanye nabo ababula-
wa ibo.
23 Umkaulo wabaka Rubeni wa u
iJordani, nomkaulo walo. Leli la li
izwe labantwana baka Rubeni, nge-
nzalo yabo, imizi nemizana yabo.
24 uMosi wa si nika isizwe sika Gadi,
abantwana baka Gadi, ngenzalo yabo.
25 Umkaulo wabo wa u iJazeri, nemizi
yonke ya seGiladi, nenxenye yezwe la-
bantwana baka Amoni ku ze ku fike
eAroeri eli nga pambili kweRaba;
26 Ku suka eHeshbone ku ze ku fike
eRamatimizpa, neBetonimi; ku suka
eMahanami ku ze ku fike emkaulweni
wa seDebiri;
27 Na sesihlanjeni, iBetaramu, ne-
Bethnimra, neSukoti, neZafoni, nensalo
yombuso ka Sihoni, inkosi ya seHeshbo-
ne, iJordani nomkaulo walo, ku ze ku
fike ekupeleni kolwandhle lwa seKine-
reti, nga pesheya kweJordani nga se-
mpumalanga.
28 Leli li izwe labantwana baka Gadi,
ngenzalo yabo, imizi nemizana yabo.
29 uMosi wa i nika inxenye yesizwe
sika Manasa izwe, la li elenxenye yesi-
zwe sabaka Manasa ngenzalo yabo.
30 Umkaulo wabo wa suka eMaha-
nami, iBashani lonke, umbuso wonke
ka Hogi, inkosi wa seBashani, nayo yo-
nke imizi ka Jaire, e seBashani, imizi
emashumi a isitupa.
31 Nenxenye yeGiladi, neAstarote,
neEdrei, imizi yombuso ka Hogi, eBa-
shani, ya i eyabantwana baka Makiri,
indodana ka Manasa, eyenxenye yabaka
Makiri ngenzalo yabo.
32 Lawa a ngamazwe a wabayo uMosi
ematafeni ka Moabi, nga pesheya kwe-
Jordani, nga seJeriko, nga sempuma-
langa.
33 Kepa uMosi ka si nikanga isizwe
sika Levi izwe; uJehova uTixo ka Isra-
eli u imfuyo yabo, njengokutyo kwake
kubo.

## ISAHLUKO 14.

LAWA a ngamazwe a amkelwa abaka
Israeli, ezweni la seKenani, aba ba-
bela wona oEleazari umpristi, noJoshua
indodana ka Nuni, nezikulu za oyise be-
zizwe zabaka Israeli;
2 Ngenkato yezwe labo, njengokuyala
kuka Jehova ngesandhla sika Mosi, ele-
zizwe ezishiyagalolunye nenxenye ye-
sizwe.
3 Ngokuba uMosi wa e zi nikile izi-
zwe ezimbili nenxenye yesizwe izwe pe-
sheya kweJordani, kodwa ka ba nika-
nga abaLevi izwe.
4 Ngokuba abaka Josefa ba be izizwe
ezibili, uManasa noEfraimi; a ba ba ni-
kanga abaLevi isabelo ezweni; kupela
imizi yokuhlala, namadhlelo ayo, eye-
mihlambi yabo, neyemfuyo yabo.
5 Njengaloku uJehova wa yala uMo-
si, benza njalo abakaIsraeli; ba labela
izwe.
6 Abaka Juda beza kuJoshua eGilgali;
uKalebi indodana ka Jefuna, umKena-
zi, wa ti kuye, U yazi wena izwi a li
tyoyo uJehova kuMosi, umuntu ka Tixo,
ngami na ngawe, eKadesh-barnea.
7 Be ngi neminyaka emashumi amane
ubudala bami, lapo uMosi inceku ka
Jehova, wa ngi tuma ngi suka eKadesh-
barnea ukuya kuhlola izwe; nga bu-
ya nezwi njengoku senhliziyweni yami.

8 Kepa abafo wetu, aba kupuka nami,
ba ncibilikisa inhliziyo yabantu; ko-
dwa mina nga m landela uJehova, uTixo
wami nempela.
9 uMosi wa funga ngalolosuku, wa ti,
Ngi ya qinisa, umhlabati, ezi nyatele
kuwo izinyawo zako, u ya kuba izwe la-
ko, nelabantwana bako ku ze ku be pa-
kade, ngokuba u landele uJehova uTixo
wami.
10 Kaloku, bheka, uJehova u ngi pi-
lisile, njengokutyo kwake, leminyaka
emashumi amane nesihlanu, iloku uJe-
hova wa tyo lelizwi kuMosi, abaIsraeli
be sa hamba ehlane; kaloku, bheka, se
ngi neminyaka emashumi a shiyagalo-
mbili nesihlanu ubudala bami.
11 Ngi se namandhla namhla njenga
ngosuku uMosi a ngi tuma ngalo; nje-
ngamandhla ami ngalesosikati, a njalo
kaloku, ekulweni, na sekupumeni na se-
kungeneni.
12 Kaloku a ku ngi nike lentaba, a
kuluma ngayo uJehova nga lolosuku,
ngokuba wezwa wena nga lolosuku uku-
ti, amaAnakime a e kona nemizi emikulu
e biyelweyo; mhlaumbe uJehova u ya
kuba nami, kona ngi ya kuwaxotya,
njengokutyo kuka Jehova.
13 uJoshua wa m busisa, wa m nika
uKalebi indodana ka Jefuna iHebroni li
be izwe lake.
14 Ngako iHebroni la ba izwe lika Ka-
lebi, indodana ka Jefuna, umKenazi,
ku ze ku be namhla; ngokuba wa m la-
ndela uJehova uTixo ka Israeli ne-
mpela.
15 Kuqala igama leHebroni la li iKir-
jatarba; yena uArba wa e ngumuntu
omkulu pakati kwamaAnakime. Izwe
la pumula ekulweni.

## ISAHLUKO 15.

IZWE lesizwe sabaka Juda ngenzalo
yabo la li semkaulweni wa sEdomi,
ihlane la seZini nga seningizimu, nga
sekugcineni kwezwe la seningizimu.
2 Umkaulo wabo nga seningizimu wa
suka ekugcineni kolwandhle luka Saoti,
etekwini eli bheka nga seningizimu.
3 Wa ya ecaleni la seningizimu ekwe-
nyukeni kwa seAkrabimi, wa dhlula wa
ya eZini, wenyukela eceleni la seningi-
zimu la seKadesh-barnea, wa dhlula wa
ya eHezroni, wenyukela eAdari, wa pe-
nduka wa ya eKarka;
4 Wa dhlula wa ya nga seAzmoni, wa
ya emfuleni wa sEgipite; ukugcina ko-
mkaulo kwa ku selwandhle; lo u ya
kuba umkaulo wenu nga seningizimu.
5 Umkaulo nga sempumulanga wa u
ulwandhle luka Saoti, ku ze ku fike eku-
gcineni kweJordani; umkaulo ngase-
nyakato wa suka etekwini lolwandhle,
ekugcineni kweJordani;
6 Umkaulo wenyukela eBethogla, wa
dhlula wa ya nga senyakato kweBeta-
raba; umkaulo wenyukela etyeni lika
Bohanu, indodana ka Rubeni.
7 Umkaulo wenyukela nga seDebiri,
u suka esihlanjeni sa seAkori; wa pe-
ndukela nga senyakato, nga seGilgali,
eli bhekana nokwenyukela eAdumi, eli
nga seningizimu komfula; umkaulo wa
dhlulela emanzini a seEnshemeshi;
ukugcina kwawo kwa ku nga seEn-
rogeli;
8 Umkaulo wenyukela esihlanjeni se-
ndodana ka Hinomi, nga seceleni eli
nga seningizimu, kweJebusi; leli li iJe-
rusalema; umkaulo wenyukela esihlo-
kweni sentaba e nga pambili kwesihla-
mbo sika Hinomi nga sentyonalanga, esi
sekugcineni kwesihlambo samaRafa nga
senyakato:
9 Umkaulo wa datyulwa, wa suka esi-
hlokweni sentaba wa ya emtonjeni wa-
manzi a seNeftoa, wa ya emizini ya se-
ntabeni ya seEfroni; umkaulo wa da-
tyulwa wa ya eBala, li iKirjatijearimi;
10 Umkaulo wa penduka eBala, wa ya
nga sentyonalanga entabeni ya seSira,
wa dhlulela eceleni leHarjearimi nga
senyakato, li iKesaloni, wehlela eBe-
tishemeshi, wa dhlulela eTimna;
11 Umkaulo wa ya eceleni la seEkro-
ni nga senyakato; umkaulo wa datyu-
lwa wa ya eShikroni, wa dhlulela enta-
beni ya seBala, wa ya eJabneli; uku-
gcina komkaulo kwa ku solwandhle.
12 Umkaulo nga sentyonalanga wa u
ulwandhle olukulu nomkaulo walo. Lo
umkaulo wabaka Juda inxa zonke nge-
nzalo yabo.
13 Wa m nika uKalebi, indodana ka
Jefuna, isabelo pakati kwabantwana ba-
ka Juda ngokutyo kuka Jehova kuJo-
shua, wa m nika umuzi ka Arba, uyise
ka Anaki, lomuzi u iHebroni.
14 uKalebi wa xotya kona amadodana
amatatu ka Anaki, uSheshai, noAhi-
mani, noTalmai, amadodana ka Anaki.
15 Wa kupuka kona wa ya ebantwini
ba seDebiri; kuqala igama leDebiri la li
iKirjatiseferi.
16 uKalebi wa ti, Lowo o cita iKirjati-

seferi, a li tabate, ngi ya kumnika
uHaksa, intombazana yami i be umkake.
17 Wa suka uOtnieli, indodana ka
Kenazi, umfo wabo ka Kalebi, wa li ta-
bata; wa m nika uHaksa intombazana
yake wa ba umkake.
18 Kwa ti ekuzeni kwake, wa m vusa
ukuba a cele izwe kuyise; wehla embo-
ngolweni; uKalebi wa ti kuye, U funa-
ni na?
19 Wa ti, Ngi pe isibusiso; ngokuba u
ngi nikile izwe la seningizimu; ngi nike
nemitombo yamanzi; wa m nika imito-
mbo ya senhla, nemitombo ya senzansi.
20 Leli li izwe lesizwe sabaka Juda
ngenzalo yabo.
21 Imizi, e sekugcineni kwesizwe sa-
baka Juda nga semkaulweni wa seEdo-
mi nga seningizimu, ya i iKabzeli, ne-
Ederi, neJaguri,
22 neKina, neDimona, neHadada,
23 neKedeshi, neHazori, neItnani,
24 neZifi, neTelemu, neBealoti,
25 neHazor-hadata, neKeriothezroni, li
iHazori,
26 iAmamu, neShema, neMolada,
27 neHazargada, neHeshmoni, neBeth-
paleti,
28 neHazarshuali, neBeresheba, neBi-
zjotija,
29 iBala, neIimi, neAzema,
30 neEltoladi, neKesili, neHorma,
31 neZiklagi, neMadmana, neSansana,
32 neLebaoti, neShilhimi, neAine, ne-
Rimoni; imizi yonke i ngamashumi
amabili neshiyagalolunye, nemizana
yayo.
33 Na sesihlanjeni, iEshtaoli, neZora,
neAshna,
34 neZanoa, neEnganimi, neTapua,
neHenamu,
35 iJarmuta, neAdulamu, neSoko, ne-
Hazeka,
36 neSharaimi, neHaditaimi, neGede-
ra, neGederotaimi; imizi e ishumi na-
ne, nemizana yayo.
37 iZenani, neHadasha, neMigdalgadi.
38 neDileani, neMizpa, neJokteli,
39 iLakisha, neBozkati, neEgloni,
40 neKaboni, neLamami, neKitlishi,
41 neGederoti, iBetdagoni, neNama,
neMakeda; imizi e ishumi nesitupa ne-
mizana yayo;
42 iLibna, neHeteri, neAshani,
43 neJifta, neAshna, neNezibi,
44 neKehila, neAkizbi, neMaresha;
imizi eshiyagalolunye nemizana yayo;
45 iEkroni, nemizi nemizana yalo;
46 Ku suka eHebroni na nga sentyo-
nalanga, konke oku nga seAshdodi ne-
mizana yalo.
47 iAshdodi, imizi yalo nemizana ya-
lo; iGaza, imizi yalo nemizana yalo, ku
ze ku fike emfuleni wa sEgipite, nolwa-
ndhle olukulu, nomkaulo walo.
48 Na sezintabeni, iShamiri, neJatiri,
neSoko,
49 neDana, neKirjatsana, eli iDebiri,
50 neHanabi, neEshtemo, neHanimi,
51 neGosheni, neHoloni, neGilo; imizi
e ishumi nanye; nemizana yayo.
52 iArabi, neDuma, neEsheani,
53 neJanumi, neBettapua, neAfeka,
54 neHumta, neKirjatarba, eli iHebro-
ni, neZiori; imizi eshiyagalolunye ne-
mizi yayo.
55 iMaoni, iKarmeli, neZifi, neJuta,
56 neJezreli, neJokdeamu, neZanoa,
57 iKani, iGibea, neTimna, imizi e
ishumi, nemizana yayo;
58 iHalhuli, iBetzuri, neGedori,
59 neMarati, neBetanoti, neEltekoni;
imizi e isitupa, nemizana yayo;
60 iKirjatbali, eli iKirjatjearimi, ne-
Reba; imizi emibili nemizana yayo.
61 Ehlane, iBetaraba, iMidini, neSe-
kaka,
62 neNibshani, nomuzi ka Saoti, ne-
Engedi, imizi e isitupa, nemizana
yayo.
63 Kodwa amaJebusi, abantu ba se-
Jerusalema, abaka Juda ba be nge naku-
waxotya; amaJebusi akile eJerusalema
nabaka Juda ku ze ku be namhla.

## ISAHLUKO 16.

IZWE ababelwa lona abaka Josefa, la
suka eJordani nga seJeriko, emanzini
a seJeriko, nga sempumalanga, la ya
ehlane elenyuka eJeriko ukuya entabeni
ya seBeteli,
2 La suka eBeteli, la ya eLuzi, la dhlu-
lela emkaulweni wamaArki eAtarote,
3 Lehlela nga sentyonalanga emkau-
lweni wamaJafleti, la za la fika emkau-
lweni wa seBetihoroni la senzansi, na
seGazeri; ukugcina kwalo kwa ku se-
lwandhle.
4 Kwa njalo abantwana baka Josefa,
uManasa noEfraimi, ba lamkela izwe
labo.
5 Umkaulo wabaka Efraimi wa u nge-
nzalo yabo; umkaulo wezwe labo nga
sempumalanga wa u iHatarotadari, la za
la fika eBetihoroni, la senhla,
6 Umkaulo wa pumela nga selwandhle

eMikmeta eceleni nga seningizimu; umkaulo wa penduka wa ya nga sempumalanga eTanatshilo, wa li dhlula nga sempumalanga wa ya eJanoha;

7 Wehla eJanoha wa ya eAtarote, na seNarati, wa fika eJeriko, wa pumela eJordani.

8 Umkaulo wa suka eTapua wa ya nga sempumalanga emfuleni wa seKana; ukugcina kwawo kwa ku selwandhle; leli li izwe lesizwe sabaka Efraimi ngenzalo yabo;

9 Nayo imizi eya ketelwa abaka Efraimi pakati kwezwe labaka Manasa, imizi yonke nemizana yayo.

10 Kodwa a ba xotyanga amaKenani a akile eGezeri; amaKenani akile pakati kwamaEfraimi na namhla, a konza ngokusebenza.

## ISAHLUKO 17.

KWA ku kona izwe lesizwe sika Manasa; ngokuba yena wa e ngowamazibulo ka Josefa; ukuti, elika Makiri owamazibulo ka Manasa, uyise kaGiladi, ngokuba wa e ngumuntu wempi; wa e neGiladi neBashani.

2 Kwa ku kona izwe labanye abaka Manasa ngenzalo yabo; elabantwana baka Abiezeri, nelabantwana baka Heleki, nelabantwana baka Asrieli, nelabantwana baka Shekemi, nelabantwana baka Heferi, nelabantwana baka Shemida; laba ba be ngabantwana besilisa baka Manasa, indodana ka Josefa, ngenzalo yabo.

3 uZelofehade, indodana ka Heferi, indodana ka Giladi, indodana ka Makiri, indodana ka Manasa, we e nge nabafana, wa e namantombazana odwa; lawa a ngamagama amantombazana ake, uMala, noNoa, uHogla, uMilka, noTirza.

4 Ba ya ba sondela pambi kuka Elezari umpristi, na pambi kuka Joshua indodana ka Nuni, na pambi kwamakosi, ba ti, uJehova wa yala uMosi ukuba a si nike izwe pakati kwabafo wetu; ngako wa ba nika izwe pakati kwabafo wabo baka yise njengokutyo kuka Jehova.

5 uManasa wamkeliswa izabelo ezi ishumi, ngapandhle kwezwe la seGiladi neBashani, eli ngapesheya kweJordani;

6 Ngokuba amadodakazi ka Manasa amkeliswa izwe pakati kwamadodana ake; amanye amadodana ka Manasa a e nezwe la seGiladi.

7 Umkaulo ka Manasa wa suka eAsheri wa ya eMikmeta, eli ngapambi kweShekemi; umkaulo wa ya ngakwesokunene ebantwini ba seEntapua.

8 uManasa wa e nezwe la seTapua; kepa iTapua, eli semkaulweni ka Manasa ba be nalo abantwana baka Efraimi;

9 Umkaulo wehlela emfuleni wa seKana, nga seningizimu komfula. Lemizi ya i eka Efraimi, pakati kwemizi ka Manasa; umkaulo ka Manasa wa u kona na nga senyakato komfula; ukugcina kwawo kwa ku selwandhle.

10 Nga seningizimu kwa ku izwe lika Efraimi, nga senyakato kwa ku elika Manasa; ulwandhle lwa lu umkaulo wake; ba fikela kwaAsheri nga senyakato, na kwaIsakari nga sempumalanga.

11 KwaIsakari na kwaAsheri uManasa wa e neBetshani nemizana yalo, neIblamu nemizana yalo, nabantu ba seDori nemizana yalo, nabantu ba seEndori nemizana yalo, nabantu ba seTahanaki nemizana yalo, nabantu ba seMegido nemizana yalo, imizi emitatu epakamileyo.

12 Abaka Manasa ba be nge namandhla okwahlula leyomizi; amaKenani a tanda ukuhlala ku lelozwe.

13 Kwa ti, abaka Israeli, lapo se be namandhla, ba wa telisa amaKenani ukuba a konze ngokusebenza; a ba wa xotyanga.

14 Abaka Josefa ba tyo kuJoshua, ba ti, U ngi nikeleni isabelo sinye, izwe lami li be linye kupela, loku ngi isizwe esikulu, loku uJehova u ngi busisile ku ze ku be manje?

15 uJoshua wa ti kubo, Uma u isizwe esikulu suka u ye ehlatini, u zigaulele kona ezweni lamaPerizi nelamaRafa, uma intaba ka Efraimi i nga kwanela.

16 Abaka Josefa ba ti, Lentaba a i saneli; amaKenani onke akileyo ezweni la sesihlanjeni a nezinqola zensimbi, lawo a seBetshani nemizi yalo, na lawo a sesihlanjeni sa seJezreli.

17 uJoshua wa tyo kwabaka Josefa, kuEfraimi na kuManasa, wa ti, U isizwe esikulu, u namandhla amakulu, a u yi kuba nezwe linye kupela;

18 Kepa intaba yo ba eyako; i ihlati; wo li gaula; izinkalo zalo zo ba ezako; ngokuba u ya kuxotya amaKenani, noma e nezinqola zensimbi, noma e namandhla kakulu.

## ISAHLUKO 18.

ISIZWE sonke sabaka Israeli sa butana eShilo, ba misa kona itabanekele lokuhlangana; izwe la nqotywa ibo.

2 Kwa ku sele kwabaka Israeli izizwe ezi isikombisa ezi ngabelwanga amazwe azo.

3 uJoshua wa ti kwabaka Israeli, Ni ya kulibala ku ze ku be nini ukuya kutabata izwe a ni nikile lona uJehova, uTixo wa oyihlo?

4 Kipani kini abantu abatatu izizwe ngezizwe; ngi ya kubatuma, ukuba besuke, ba hambele ezweni, ba li lobe ngefa labo, ba buyele kimi.

5 A ba li dabule li be izabelo ezi isikombisa; abaka Juda ba ya kuhlala ezweni labo nga seningizimu; nabakaJosefa ba ya kuhlala ezweni labo nga senyakato.

6 A no loba izwe, ku be izabelo ezi isikombisa, ni ku lete lapa kimi; ukuba ngi nenzele inkato lapa pambi kuka Jehova uTixo wetu.

7 Kepa abaLevi a ba naso isabelo pakati kwenu; ubupristi buka Jehova bu ifa labo; oGadi, noRubeni, nenxenye yesizwe sika Manasa bamkeliswe ifa labo ngapesheya kweJordani nga sempumalanga, a ba nika lona uMosi, inceku ka Jehova.

8 Labobantu besuka, ba hamba; uJoshua wa ba yala abahambayo ukuba ba lobe izwe, wa ti, Hambani ni ye ni hambele ezweni, ni li lobe, ni buyele kimi, ukuba ngi nenzele inkato lapa pambi kuka Jehova eShilo.

9 Abantu ba hamba, ba dhlula ezweni, ba li loba ngemizi, kwa ba izabelo ezi isikombisa encwadini, ba buya beza kuJoshua ekamu eShilo.

10 uJoshua wa benzela inkato eShilo pambi kuka Jehova; uJoshua wa babela kona abaka Israeli izwe njengezabelo zabo.

11 Isabelo sesizwe sabaka Benjamini sa si ngezindhlu zabo; umkaulo wesabelo sabo wa dabula pakati kwabaka Juda nabaka Josefa.

12 Umkaulo wabo nga senyakato wesuka eJordani; umkaulo wenyukela ngaseJeriko nga senyakato, wenyukela entabeni nga sentyonalanga; ukugcina kwawo kwa ku ngasehlani la seBetaveni.

13 Umkaulo wesuka lapo wa ya ngaseLuzi, nga seceleni la seLuzi (eli iBeteli) nga seningizimu; umkaulo wehlela eAtarotadari, nga sentabeni e nga seningizimu kweBetihoroni la senzansi;

14 Umkaulo wa dhlula, wa pendukela ngasecaleni la sentyonalanga nga seningizimu; u suka entabeni e ngapambi kwa seBetihoroni nga seningizimu; ukugcina kwawo kwa ku seKirjatbali, eli iKirjatjearimi, umuzi wabaka Juda; lo wa u umkaulo wa nga sentyonalanga.

15 Icala la seningizimu la suka ekugcineni kweKirjatjearimi; umkaulo wa ya nga sentyonalanga, wa ya emtonjeni wamanzi a seNeftoa.

16 Umkaulo wehlela ekugcineni kwentaba e ngapambi kwesihlambo sendodana ka Hinomi, esi sesihlanjeni samaRefa nga senyakato, wehlela esihlanjeni sika Hinomi, ecaleni la seJebusi nga seningizimu, wehlela eEnrogeli,

17 Wa dhlula nga senyakato, wa ya eEnshemeshi, wa ya ngaseGelioti, eli ngapambi kokwenyuka ukuya eAdumimi, wehlela etyeni lika Bohanu indodana ka Rubeni,

18 Wa dhlula wa ya nga secaleni eli ngapambi kwa seAraba nga senyakato, wehlela eAraba;

19 Umkaulo wa dhlula wa ya ecaleni leBethogla nga senyakato; ukugcina komkaulo kwa ku setekwini la senyakato lolwandhle luka Saoti ekugcineni kweJordani nga seningizimu. Lo wa umkaulo wa nga seningizimu.

20 iJordani la li umkaulo nga sempumalanga. Leli li izwe labaka Benjamini ngemikaulo yalo inxa zonke, ngezindhlu zabo.

21 Imizi yesizwe sabaka Benjamini, ngezindhlu zabo, ya i iJeriko, neBethogla, neEmekkezizi,

22 neBetaraba, neZemaraimi, neBeteli.

23 neAvimi, nePara, neOfra,

24 neKefarhamonai, neOfni, neGaba; imizi e ishumi nambili nemizana yayo.

25 neGibeoni, neRama, neBeroti,

26 neMizpa, neKefira, neMoza,

27 neRekemu, neIrpeli, neTarala,

28 neZela, neElefa, neJebusi, (eli iJerusalema,) neGibeati, neKirjati; imizi e ishumi nane nemizana yayo. Leli li izwe labaka Benjamini ngezindhlu zabo.

## ISAHLUKO 19.

ISABELO sesibili sa si esika Simeoni, esesizwe sabaka Simeoni ngezindhlu zabo; izwe labo la li ngapakati kwezwe labaka Juda.

2 Ezweni labo ba be neBeresheba, neSheba, neMolada,

3 neHazarshuali, neBala, neAzema,
4 neEltoladi, neBetuli, neHorma,
5 neZiklagi, neBetmarkaboti, neHezarsusa,
6 neBetlebaoti, neSharuheni; imizi e ishumi nantatu nemizana yayo.
7 neAine, neRimoni, neHeteri, neAshani; imizi emine nemizana yayo;
8 Nemizana yonke eya i kona e nga kulemizi kwa za kwa fika eBalatberi, eRama la seningizimu. Leli li izwe lesizwe sabaka Simeoni ngezindhlu zabo.
9 Izwe labaka Simeoni la vela esabelweni sabaka Juda; ngokuba isabelo sabaka Juda sa si sikulu, ka ba sanela; ngako abaka Simeoni babelwa izwe pakati kwezwe labo.
10 Isabelo sesitatu sa si esabaka Zebuloni ngezindhlu zabo; umkaulo wezwe labo wa fika eSeride,
11 Umkaulo wabo wenyukela nga sentyonalanga na seMarala, wa finyelela eDabashete, wa finyelela na semfuleni o ngapambi kweJokneamu;
12 Wa penduka eSaride ngapambili, nga sempumalanga, wa ya emkaulweni wa seKislottabori, wesuka wa ya eDaberati, wenyukela eJafia,
13 Wesuka lapo, wa dhlulela pambili, nga sempumalanga, wa ya eGitaheferi, naseItakazini, wa ya eRemonitoari na seNea;
14 Umkaulo wa pendukela kulo ngasenyakato, wa ya eHanatoni; ukugcina kwawo kwa ku sesihlanjeni sa seJiftaheli;
15 neKatati, neNahalali, neShimroni, neIdala, neBetlehema; imizi e ishumi nambili nemizana yayo.
16 Leli li izwe labaka Zebuloni ngezindhlu zabo, lemizi nemizana yalo.
17 Isabelo sesine sa si e sika Isakari, e sabaka Isakari ngezindhlu zabo.
18 Umkaulo wabo wa u ngaseJezreli, na seKesuloti, na seShunemu,
19 Na seHafaraimi, na seShihoni, na seAnaharati,
20 Na seRabiti, na seKishioni, na seAbezi,
21 Na seRemeti, na seEnganimi, na seEnhada, na seBetpazezi;
22 Umkaulo wa finyelela eTabori, na seShahazima, na seBetishemeshi; ukugcina komkaulo wabo kwa ku nga seJordani; imizi e ishumi nesitupa nemizana yayo.
23 Leli li izwe lesizwe sabaka Isakari ngezindhlu zabo, imizi nemizana yayo.
24 Isabelo sesihlanu sa si e sesizwe sabaka Asheri ngezindhlu zabo.
25 Umkaulo wabo wa u iHelkati, neHali, neBeteni, neAkshafa,
26 neAlameleki, neAmadi, neMisheali, wa finyela eKarmeli nga sentyonalanga, na seShihorlibnati;
27 Wa pendukela nga sempumalanga, wa ya eBetdagoni, wa finyelela eZebuloni, na sesihlanjeni seJiftaheli nga senyakato kweBetemeki, neNeyeli, wa ya eKabuli ngasekohlo,
28 Na seHebroni, na seRehobi, na seHamoni, na seKana, wa za wa fika eZidoni elikulu;
29 Umkaulo wa pendukela eRama, na seTire umuzi o inqaba; umkaulo wa pendukela eHosa; ukugcina kwawo kwa ku selwandhle ezweni la seAkzibi,
30 Na seUma, na seAfeki, na seRehobi; imizi emashumi amabili nambili nemizana yayo.
31 Leli li izwe lesizwe sabaka Asheri ngezindhlu zabo, lemizi nemizana yayo.
32 Isabelo sesitupa sa si e sabaka Naftali, e sabaka Naftali ngezindhlu zabo.
33 Umkaulo wabo wa u seHelefi na seAloni, la seZanamini, na seAdami, na seNekebi, na seJabneli, wa za wa fika eLakumi; ukugcina kwawo kwa ku seJordani;
34 Umkaulo wa pendukela nga sentyonalanga, wa ya eAznottabori, wesuka lapo wa ya eHukoki, wa finyelela eZebuloni nga seningizimu, wa finyelela eAsheri nga sentyonalanga, na kwa Juda eJordani nga sempumalanga.
35 Imizi evikelweyo iZidimi, neZeri, neHamati, neRakati, neKineroti,
36 neAdama, neRama, neHazori,
37 neKedeshi, neEdrei, neEnhazori,
38 neIroni, neMigdaleli, neHoremi, neBetanati, neBetishemeshi; imizi e ishumi nesishiyagalolunye nemizana yayo.
39 Leli li izwe lesizwe sabaka Naftali ngezindhlu zabo, imizi nemizana yayo.
40 Isabelo sesikombisa sa si e sesizwe sabaka Dani ngezindhlu zabo.
41 Umkaulo wezwe labo wa u iZora, neEshtaoli, neIrshemeshi,
42 neShalabini, neAjaloni, neJetla,
43 neEloni, neTimnata, neEkroni,
44 neElteke, neGibetoni, neBalati,
45 neJehudi, neBeneberaki, neGatrimoni,

46 neMejarkoni, neRakoni, kanye no-
mkaulo pambi kweJafo.
47 Umkaulo wabaka Dani wa puma
kubo; abaka Dani benyuka, ba hlasela
eLeshemu, ba li tabata, ba li cita nge-
nkemba, ba li dhla, baka kulo, ba qamba
iLeshemu iDani ngegama lika Dani,
uyise wabo.
48 Leli li izwe lesizwe sabaka Dani
ngezindhlu zabo, lemizi nemizana yayo.
49 Se be qedile ukubabela izwe, aba-
kaIsraeli ba m nika uJoshua indodana
ka Nuni izwe pakati kwabo.
50 Ngokutyo kuka Jehova ba m nika
umuzi a u celayo, iTimnatsera, entabe-
ni ka Efraimi; waka umuzi, wa hlala
kuwo.
51 Lawa a ngamazwe, uEleazari um-
pristi, noJoshua indodana ka Nuni, ne-
zikulu za oyise bezizwe zabaka Israeli,
aba wabayo ngenkato, eShilo pambi ku-
ka Jehova, emnyango wetabanekele lo-
kuhlangana. Ba qeda ukwaba izwe.

## ISAHLUKO 20.

UJEHOVA wa tyo kuJoshua, wa ti,
2 Yityo kwabaka Israeli, u ti, Zimi-
seleni imizi yokubalekela, enga kuluma
ngayo kini ngoMosi,
3 Ukuba umbulali o bulala umuntu
ngengozi na ngokungazi a balekele ku-
yo; yo ba imizi yenu yokupepa ni nga
bulawa umpindisi wegazi.
4 Uma umuntu e balekela komunye
umuzi kuleyo mizi, e me nga sesangweni
lomuzi, a kulume amazwi ake ezindhle-
beni zamalunga a lomuzi, a ya kuma-
mkela emzini kuwo, a m nike indawo,
ukuba a hlale kubo.
5 Nxa umpindisi wegazi e m landa,
ka nga m nikeli esandhleni sake umbu-
lali; ngokuba wa m bulala umuntu nge-
ngozi, kade e nga m zondi.
6 U ya kuhlala kulowo muzi a ze e me
pambi kwesizwe ukuba ku tetwe icala,
ku ze ku fe umpristi omkulu wa lezo-
zinsuku; kona umbulali a nga buya eze
emzini wa kubo, na sendhlini yake,
emzini a baleka kuwo.
7 Ba se be misa iKedeshi, eGalile enta-
beni ka Naftali, neShekemi entabeni
ka Efraimi, neKirjatarba, (eli iHebroni)
entabeni ya kwaJuda;
8 Na ngapesheya kweJordani ngase-
Jeriko, nga sempumalanga, ba misa iBe-
zeri ehlane etafeni esizweni sikaRubeni,
neRemoti eGiladi esizweni sika Gadi,
neGolani eBashani esizweni sika Manasa.
9 Le ya i imizi e miselwe abaka Isra-
eli bonke, nabezizwe aba hlezi kubo,
ukuba o bulele umuntu ngengozi a ba-
lekele kona, a nga fi ngesandhla sompi-
ndisi wegazi, e nga kemi pambi kwesi-
zwe.

## ISAHLUKO 21.

KWA se ku sondela izikulu za oyise
babaLevi beza kuEleazari umpristi,
na kuJoshua indodana ka Nuni, na ku-
zo izikulu zezizwe zabaka Israeli;
2 Za tyo kubo eShilo ezweni la se-
Kenani, za ti, uJehova wa tyo ngaye
uMosi ukuba si piwe imizi, si hlale
kuyo, namadhlelo ayo a be awezinko-
mo zetu.
3 AbakaIsraeli ba se be ba pa ezweni
labo lemizi namadhlelo ayo njengokutyo
kuka Jehova.
4 Kwa puma inkato yezindhlu zabaka
Kohati; abaka Aroni, umpristi, ba kwa-
Levi, babelwa ngenkato esizweni sa kwa-
Juda, na sesizweni sa kwaSimeoni, na
sesizweni sa kwaBenjamini, imizi e
ishumi nantatu.
5 Abaseleyo kwabaka Kohati babelwa
ngenkato ezindhlini zesizwe sa kwa
Efraimi, na sesizweni sika Dani, na se-
sizweni sika Manasa, imizi e ishumi.
6 Abaka Gershoni babelwa ngenkato
ezindhlini zesizwe sika Isakari, na sesi-
zweni sika Asheri, na sesizweni sika
Naftali, na kuyo inxenye yesizwe sika
Manasa eBashani, imizi e ishumi na-
ntatu.
7 Abaka Merari ngezindhlu zabo ba-
belwa esizweni sika Rubeni, na sesizwe-
ni sika Gadi, na sesizweni sika Zebulo-
ni, imizi e ishumi nambili.
8 Abaka Israeli ba babela ngenkato
abaLevi lemizi namadhlelo ayo, njengo-
kutyo kuka Jehova ngoMosi.
9 Kwabelwa esizweni sabaka Juda,
na sesizweni sika Simeoni, lemizi e tyiwo
lapa ngamagama,
10 Ababelwa yona abaka Aroni, bezi-
ndhlu zabaka Kohati, baka Levi; ngo-
kuba inkato yokuqala ya i ngeyabo.
11 Ba ba nika nomuzi ka Arba, uyise
ka Anaki, o iHebroni entabeni ya kwa-
Juda, namadhlelo awo a ngakona.
12 Kepa amasimu omuzi nemizana ya-
wo ba i nika uKalebi indodana ka Jefu-
na, ku be owake.
13 Ba ba nika abaka Aroni iHebroni
namadhlelo alo, li be umuzi wokuba
ku balekele umbulali, neLibna nama-
dhlelo alo,

14 neJatiri namadhlelo alo, neEshtemoa namadhlelo alo,
15 neHoloni namadhlelo alo, uDebiri namadhlelo alo.
16 neAine namadhlelo alo, neJuta namadhlelo alo, neBetshemeshi namadhlelo alo, imizi eshiyangalolunye kulezozizwe ezibili;
17 Na sesizweni sika Benjamini iGibeoni namadhlelo alo, neGeba namadhlelo alo,
18 neAnatoti namadhlelo alo, neAlmoni namadhlelo alo; imizi emine.
19 Imizi yonke yabaka Aroni, abapristi, ya i imizi e ishumi nantatu namadhlelo ayo.
20 Abezindhlu zabaka Kohati, abaLevi abaseleyo kwabaka Kohati, ba be nemizi yenkato yabo esizweni sika Efraimi.
21 Ba ba nika neShekemi namadhlelo alo entabeni ka Efraimi, li be umuzi wokuba ku balekele umbulali; neGezeri namadhlelo alo,
22 neKibzaimi namadhlelo alo, neBetihoroni namadhlelo alo; imizi emine;
23 Na sesizweni sika Dani, iElteke namadhlelo alo, neGibetoni namadhlelo alo,
24 iAjaloni namadhlelo alo, neGatrimoni namadhlelo alo; imizi emine;
25 Na kuyo inxenye yesizwe sika Manasa, iTanaki namadhlelo alo, neGatrimoni namadhlelo alo; imizi emibili.
26 Imizi yonke ya i ishumi namadhlelo ayo yezindhlu eziseleyo zabaka Kohati.
27 Na kuyo inxenye yesizwe sika Manasa, ba ba nika abaka Gershoni iGolani eBashani namadhlelo alo, li be umuzi wokuba ku balekele umbulali, neBeshtera namadhlelo alo; imizi emibili;
28 Na sesizweni sika Isakari, iKishoni namadhlelo alo, neDaberati namadhlelo alo,
29 neJarmuta namadhlelo alo, neEnganimi namadhlelo alo; imizi emine;
30 Na sesizweni sika Asheri, iMishali namadhlelo alo, neAbdoni namadhlelo alo,
31 neHelkati namadhlelo alo, neRehobi namadhlelo alo; imizi emine;
32 Na sesizweni sika Naftali, iKedeshi eGalile, namadhlelo alo, li be umuzi wokuba ku balekele umbulali; neHamotdori namadhlelo alo, neKartani namadhlelo alo; imizi emitatu.
33 Imizi yonke yabaka Geshoni, ngezindhlu zabo, ya i imizi e ishumi nantatu namadhlelo ayo.
34 Na sesizweni sika Zebuloni, ba ba nika abaka Merari, abaseleyo kubaLevi, iJokneamu namadhlelo alo, neKarta namadhlelo alo,
35 neDimna namadhlelo alo, neNahalali namadhlelo alo; imizi emine;
36 Na sesizweni sika Rubeni, iBezeri namadhlelo alo, neJahaza namadhlelo alo,
37 neKedemoti namadhlelo alo, neMefati namadhlelo alo, imizi emine;
38 Na sesizweni sika Gadi, iRamoti eGiladi namadhlelo alo, li be umuzi wokuba ku balekele umbulali, neMahanaimi namadhlelo alo,
39 neHeshbone namadhlelo alo, neJazeri namadhlelo alo; i yonke i imizi emine.
40 Imizi yonke yabaka Merari ngezindhlu zabo, abaseleyo ezindhlini zabaLevi, ya i imizi e ishumi nambili ngenkato yayo.
41 Imizi yonke yabaLevi e sezweni labaka Israeli ya i imizi emashumi amane nashiyagalombili namadhlelo ayo.
42 Lemizi ya i namadhlelo a ngakona kuyo, imizi ngemizi. Kwa ku njalo kuyo yonke lemizi.
43 uJehova wa ba nika abaka Israeli izwe lonke a e fungile ngalo ukubanika oyise babo lona; ba lamkela, ba hlala kulo.
44 uJehova wa ba pumuza inxa zonke, njengako konke a be fungile ngako koyise babo; kwa ku nge ko muntu ezitenі zonke zabo o wema pambi kwabo.
45 A ku putanga uto kuko konke okulungileyo a ku tyoyo uJehova kwabaka Israeli; kwa pelela konke.

## ISAHLUKO 22.

KONA uJoshua wa biza abaka Rubeni, nabaka Gadi, nenxenye yesizwe sika Manasa,
2 Wa ti kubo, Ni gcinile konke a ku tyoyo kini uMosi, inceku ka Jehova, ni ngi lalele ngako konke engi ku tyilo kini;
3 A ni shiyanga abafo wenu ngalezizinsuku ezinіngi ku ze ku be namhla; ni gcinile umyalo ka Jehova uTixo wenu.
4 Manje uJehova uTixo wenu u pumuzile abafo wenu, njengokutyo kwake kubo; ngako buyani, ni ye kotente be-

nu, ezweni lenu, a ni nika lona uMosi, inceku kaJehova pesheya kweJordani.

5 Kepa qapelani kahle ukuba nenze umyalo nomteto, a ni yala ngawo uMosi inceku ka Jehova, ukuba ni tande uJehova uTixo wenu, ni hambe ngezindhlela zake, ni gcine imiyalo yake, ni namatele kuye, ni m konze ngenhliziyo yonke, na ngompefumlo wonke.

6 uJoshua wa e se ba busisa, wa ba mukisa; ba ya kotente babo.

7 uMosi wa e nikile inxenye yesizwe sika Manasa izwe eBashani; uJoshua wa nika inxenye yaso izwe pakati kwabafo wabo nganeno kweJordani nga sentyonalanga. Na lapo uJoshua e se ba mukisa ukuba ba ye kotente babo, wa ba busisa,

8 Wa tyo kubo, wa ti, Buyani nemfuyo eningi, ni ye kotente benu, nezinkomo ezininingi kakulu, nesiliva, negolide, netusi, nensimbi, nezingubo eziningi; yabelanani nabafo wenu eni ku pangileyo eziteni zenu.

9 Abaka Rubeni, nabaka Gadi, nenxenye yesizwe sika Manasa, ba buya, bemuka kwabaka Israeli, eShilo, eli sezweni la seKenani, ukuya ezweni la seGiladi, ezweni labo, ababelwa lona njengokutyo kuka Jehova ngoMosi.

10 Se be fikile ezweni la seJordani, eli sezweni la seKenani, abaka Rubeni, nabaka Gadi, nenxenye yesizwe sika Manasa, baka kona ngaseJordani ilati elikulu uma li bonwa.

11 Abaka Israeli bezwa ku tiwa, Bheka, abaka Rubeni, nabaka Gadi, nenxenye yesizwe sika Manasa bakile ilati ngapambi kwezwe la seKenani, ezweni la seJordani ngapambi kwabaka Israeli.

12 Abaka Israeli se be zwile loko, isizwe sonke sabaka Israeli sa butana eShilo, ukuba ba hlasele kubo.

13 Abaka Israeli ba tuma kwabaka Rubeni, na kwabaka Gadi na kuyo inxenye yesizwe sika Manasa, uFinehasi indodana ka Eleazari, umpristi,

14 Nezikulu ezi ishumi kanye naye, ileyondhlu enkulu isikulu kuzo zonke izizwe zika Israeli, kwa ba ileso sa si inhloko yendhlu kayise ezinkulungwaneni zabakwaIsraeli.

15 Beza kwabaka Rubeni, na kwabaka Gadi, na kuyo inxenye yesizwe sika Manasa, ezweni la seGiladi, ba kuluma nabo, ba ti,

16 Si tyo isizwe sonke sika Jehova, si ti, Icala lini leli eni lenzileyo kuTixo ka Israeli ngokubuyela emva namhla ni nga m landeli uJehova, loku nakile ilati, ukuba ni hlubuke uJehova namhla?

17 Ukona kwa sePeori ku neinyane ini kitina, esi nga ka hlanjululwa kuko na namhla, nesifo sa si kona esizweni sika Jehova,

18 Kepa ni buyela emva namhla ni nga ni landeli uJehova? Ku za kuti, loku ni hlubuka uJehova namhla, ngomso u ya kutukutelela isizwe sonke sika Israeli.

19 Uma izwe lenu li ngcolile, welani ni ye ezweni lika Jehova, lapo ku mi kona itabanekele lika Jehova, ni tole izwe pakati kwetu; ni nga hlubuki uJehova, ni nga si hlubuki nati, ngokwaka ilati nga selatini lika Jehova, uTixo wetu.

20 uAkani indodana ka Zera a kenzanga icala ini ngento enikelweyo, isizwe sonke sika Israeli sehlelwa ulaka? ka fanga lomuntu yedwa ekoneni kwake.

21 Abaka Rubeni, nabaka Gadi, nenxenye yesizwe sika Manasa ba pendula, ba ti kuzo izikulu zezinkulungwane zabakwaIsraeli,

22 uTixo, uTixo uJehova, uTixo, uTixo uJehova u yazi yena, nabaIsraeli ba yakwazi uma sa hlubuka, noma senza icala kuJehova, (u nga si sindisi namhla,)

23 Ngokwaka ilati ukuba si buyele emva si nga m landeli uJehova, si nikele kulo umnikelo wokutyiswa, nomnikelo wempupu, si nikele kulo imihlatyelo yokutula, ka bone uJehova;

24 Noma si ngenzanga ngokwesaba ngalento, si ti, Ngesikati esizayo abantwana benu ba ya kutyo kubantwana betu, ba ti, Ni nomsebenzi muni kuJehova, uTixo ka Israeli?

25 uJehova wenzile iJordani umkaulo pakati kwetu nani, nina baka Rubeni nabaka Gadi; a ni nasabelo kuJehova; Abantwana benu ba ya kwenza abantwana betu ukuba ba yeke ukumesaba uJehova.

26 Ngako sa ti, Ma si zenzele, sake ilati, li nga bi elomnikelo wokutyiswa nelomhlatyelo;

27 Kepa a li be ufakazi pakati kwetu nani na pakati kwenzalo yetu emva kwetu, ukuba senze inkonzo ka Jehova pambi kwake ngeminikelo yetu yokutyiswa, na ngemihlatyelo yetu, na ngeminikelo yokutula, ukuba abantwana benu ba nga tyo kubantwana betu nge-

sikati esizayo, ba ti, A ni nasabelo ku-
Jehova.
28 Ngako sa ti, ku za ku ti, nxa be tyo
loku kitina na kuyo inzalo yetu ngesi-
kati esizayo, si ya kuti, Bhekani ufuzo
lwelati lika Jehova, aba lenzayo obaba
betu, li nga bi eleminikelo yokutyiswa
nelemihlatyelo; kepa li ufakazi pakati
kwetu nani.
29 Amanga, a si m hlubuki uJehova,
a si buyeli emva namhla si nga m la-
ndeli uJehova, ngokwaka ilati lemini-
kelo yokutyiswa, neleminikelo yempu-
pu, nelemihlatyelo, nga selatini lika Je-
hova uTixo wetu, eli ngapambi kweta-
banekele.
30 uFinehasi umpristi, nezikulu zesi-
zwe, nezinhloko zezinkulungwane eza
zi naye, se be zwile amazwi aba wa
tyoyo abaka Rubeni, nabaka Gadi, na-
baka Manasa, kwa ku kuhle kubo.
31 uFinehasi indodana ka Eleazari
umpristi, wa ti kwabaka Rubeni, na
kwabaka Gadi, na kwabaka Manasa,
Namhla si ya bona ukuti, uJehova u
kona pakati kwetu, ngokuba a nenza-
nga lelicala kuJehova; se ni sindisile
abaka Israeli esandhleni sika Jehova.
32 uFinehasi indodana ka Eleazari
umpristi, nezikulu, ba buya kwabaka
Rubeni na kwabaka Gadi, na sezweni la
se Giladi, ba buyela ezweni la seKenani,
kwabaka Israeli, ba ba landisa amazwi.
33 Kwa tokozisa abaka Israeli; aba-
ka Israeli ba bonga uTixo; a ba be
be sa tyo ukuti ba za kukupuka ba hla-
sele kubo, ukuba ba cite izwe aba be
hlezi kulo abaka Rubeni, nabaka Gadi.
34 Abaka Rubeni nabaka Gadi ba qa-
mba ilati ba ti, Li ufakazi pakati kwetu
wokuti uJehova u nguTixo.

## ISAHLUKO 23.

KWA ti, se ku dhlulile isikati eside
emva kokupumuza kuka Jehova
abaka Israeli eziteni zonke zabo inxa zo-
nke, uJoshua wa e guqa e nemiyaka
eminingi.
2 uJoshua wa mema abaIsraeli bonke,
amalunga abo, nezinhloko zabo, naba-
hluli babo, nezinduna zabo, wa ti kubo,
Se ngi gugile, ngi neminyaka eminingi;
3 Ni bonile konke uJehova uTixo we-
nu a kwenzileyo kuzo zonke lezizizwe
ngenxa yenu; ngokuba ku nguJehova
uTixo wenu o ni lweleyo.
4 Bhekani ngi nabele lezizizwe ezise-
leyo zi be ifa lezizwe zenu, ku suka eJor-
dani, kanye nezizwe zonke engi zi citi-
leyo, ku ze ku fike elwandhle olukulu
nga sentyonalanga.
5 uJehova uTixo wenu u ya kuzixotya
pambi kwenu, a zi suse pambi kwenu;
ni ya kufuya izwe labo njengokutyo ku-
ka Jehova uTixo wenu kini.
6 Qinisani kakulu ukuba ni gcine ne-
nze konke okulotyiweyo encwadini yo-
mteto ka Mosi, ukuba ni ngeduki kuwo
ukuya na ngakwesokunene na ngakwe-
sokohlo;
7 Ukuba ni nga hlangani nalezizizwe,
lezi eziseleyo pakati kwenu; ni nga bizi
igama lotixo babo, ni nga fungisi ngabo,
ni nga ba konzi, ni nga kotameli kubo;
8 Kepa namatelani kuJehova, njenga-
loku nenzile ku ze ku be namhla.
9 uJehova u xotyile pambi kwenu izi-
zwe ezikulu nezi namandhla; kepa be
ku nge ko muntu o be nokuma pambi
kwenu ku ze ku be namhla.
10 Umuntu munye wa kini u ya xotya
inkulungwane; ngokuba ku nguJehova
uTixo wenu o ni lwelela njengokutyo
kwake kini.
11 Qapelani kahle ukuba ni m tande
kahle uJehova uTixo wenu.
12 Ngokuba uma ni buyela emva, ni
namatele kulezizizwe eziseleyo, lezi ezi-
seleyo pakati kwenu, ni ganane nazo, ni
hlangane nazo,
13 Yazini impela ukuti, uJehova uTixo
wenu ka sa yi kuxotya lezizizwe pambi
kwenu, kepa zi ya kuba ugibe, nefolo
kini, noswazi ezinhlangotini zenu, na-
meva emehlweni enu, ni ze ni bube ku-
lelizwe elihle a ni nikile lona uJehova
uTixo wenu.
14 Bheka, namhla ngi hamba nge-
ndhlela yezwe lonke; ni yazi ngezinhli-
ziyo zonke zenu, na ngemipefumlo yo-
nke yenu ukuti, a ku putanga uto kuko
konke okuhle a ku tyoyo ngani uJehova
uTixo; konke ku pelele kini; a ku puta-
nga uto kuko.
15 Ku za kuti njengaloku ku pelele
kini konke okuhle a ku tyoyo kini uJe-
hova, ku njalo uJehova u ya kunehlisela
okubi konke, a ze a ni qede kulelizwe
elihle a ni nike lona uJehova uTixo
wenu.
16 Nxa ni pula isivumelwano sika Je-
hova uTixo wenu, a si tyoyo kini, ni ye
ni konze abanye otixo, ni kotamele ku-
bo, ulaka luka Jehova lu ya kunivuse-
lwa, ni ya kububa masinyane kulelizwe
elihle a ni nikile lona.

ISAHLUKO 24.

UJOSHUA wa butela izizwe zonke za-
kwa Israeli eShekemi, wa mema
amalunga a kwaIsraeli, nezinhloko za-
bo, nabahluli babo, nezinduna zabo, beza
bema pambi kuka Tixo.

2 uJoshua wa ti kubantu bonke, U tyo
uJehova uTixo wabaIsraeli, u ti, Oyihlo
benu ba hlala ngapesheya komfula endu-
lo, uTera, uyise ka Abrahama, noyise ka
Nahori; ba konza abanye otixo.

3 Nga tabata uyihlo uAbrahama nga-
pesheya komfula, nga m hambisa ezwe-
ni lonke la seKenani, ngandisa inzalo
yake, nga m nika uIsaka.

4 Nga m nika uIsaka uJakobe no-
Esau; nga m nika uEsau iSira intaba i
be eyake; kepa uJakobe nabantwana
bake behla ba ya Egipite.

5 Nga tuma uMosi noAroni, nga tya-
ya aba sEgipite njengaloko enga kwe-
nzayo kuwo; ngasemva nga ni kipa.

6 Nga kipa oyihlo benu Egipite; na
fika elwandhle; abasEgipite ba xotya
oyihlo ngezinqola na ngabamahashi a za
a fika elwandhle Olubomvu.

7 Lapo be sa kala kuJehova wa beka
ubumnyama pakati kwenu nabasEgi-
pite, wa yisa ulwandhle pezu kwabo, wa
ba sibekela; na bona ngamehlo enu loko
enga kwenzayo Egipite; na hlala ehlane
isikati eside.

8 Nga ni yisa ezweni lamaAmori, a
hlala pesheya kweJordani; a lwa nani;
nga wa nikela esandhleni senu; namke-
la izwe labo; nga ba cita pambi kwenu.

9 uBalaki indodana ka Zipore, inkosi
ya seMoabi, wesuka wa lwa nabaIsraeli;
wa tuma wa biza uBalami indodana ka
Beori ukuba eze a ni tuke;

10 Kodwa a ngi vumanga ukumlalela
uBalami; ngako wa e se ni busisa; nga
ni sindisa esandhleni sake.

11 Na wela iJordani, na fika eJeriko;
abaseJeriko ba lwa nani, namaAmori,
namaPerizi, namaKenani, namaHiti,
namaGirgashi, namaHivi, namaJebusi;
nga ba nikela esandhleni senu.

12 Nga tuma iminyovu pambi kwenu;
ya ba xotya pambi kwenu; amakosi
amabili amaAmori; ku nge ngenkemba
yako, ku nge ngomcibityolo wako.

13 Ngi ni nikile izwe eni nga sebenza-
nga kulo, nemizi eni nga yakanga, ni ya
hlala kuyo; ni ya dhla izitelo zezivini
nezezihlwati, eni nga si tyalanga.

14 Manje yesabani uJehova, ni m ko-
nze ngokupelela na ngeqiniso; ni suse
otixo aba ba konzayo oyihlo ngapesheya
komfula, na sEgipite, ni konze uJehova.

15 Kepa uma ku kubi kini ukumko-
nza uJehova, ketani namhla yena eni
ya kumkonza, noma otixo aba ba konza-
yo oyihlo, aba ngapesheya komfula, no-
ma otixo bamaAmori, eni hlezi ezweni
lawo; kepa mina nendhlu yami si ya ku-
konza uJehova.

16 Abantu ba pendula ba ti, Amanga,
a si yi kumshiya uJehova, si ye si konze
abanye otixo.

17 Ngokuba u nguJehova uTixo wetu
owa si kipa tina nobaba betu ezweni la
sEgipite, endhlini yezigqili, owa zenza-
yo pambi kwetu lezozibonakaliso ezi-
nkulu, wa si londoloza endhleleni yo-
nke esa hamba ngayo, na kubantu bo-
nke esa dhlula kubo.

18 uJehova wa xotya pambi kwetu
abantu bonke, namaAmori a e hlala
ezweni; na ti si ya kumkonza uJehova;
ngokuba yena u nguTixo wetu.

19 uJoshua wa e se ti kubantu, Ni nge
m konze uJehova ngokuba u nguTixo
ongcwele yena; u nguTixo o nomona; a
ka yi kunitetelela amacala enu, nezono
zenu.

20 Nxa ni m shiya uJehova ni ye ni
konze otixo bezizwe, kona u ya kuguqu-
ka, a nenzele okubi, a ni qede, e se ne-
nzele okuhle.

.21 Abantu ba ti kuJoshua, Ai, kepa si
ya kumkonza uJehova.

22 uJoshua wa ti kubantu, Ni ngofa-
kazi nina bokuti, ni m ketile uJehova,
ukuba ni m konze. Ba ti, Si ngofakazi.

23 Wa ti, Manje susani otixo bezizwe
aba kona pakati kwenu, ni bheke nge-
nhliziyo kuJehova uTixo ka Israeli.

24 Abantu ba ti kuJoshua, Si ya ku-
mkonza uJehova, si lalele izwi lake.

25 Kona uJoshua wenza isivumelwa-
no ngalolo suku, wa ba misela umteto
nomyalo eShekemi.

26 uJoshua wa loba lawamazwi encwa-
dini yomteto ka Tixo, wa tabata itye eli-
kulu, wa li misa kona pansi komala o
sendaweni engcwele ka Jehova.

27 uJoshua wa ti kubantu bonke,
Bhekani, lelitye li ya kuba ufakazi ki-
tina, ngokuba li zwile amazwi onke ka
Jehova, a wa tyiloyo kiti; li ya kuba
ufakazi na kinina, funa ni pike uTixo
wenu.

28 uJoshua wa ba mukisa abantu, kwa
ba ilowo wa ya ezweni lake.

29 Kwa ti emva kwaloku uJoshua,

indodana ka Nuni, inceku ka Jehova,
wa fa, e neminyaka e ikulu neshumi.
30 Ba m mbela emkaulweni wezwe la-
ke eTimnatsera, eli sentabeni ka Efrai-
mi, entabeni iGashi nga senyakato.
31 abaIsraeli ba konza uJehova izinsu-
ku zonke zika Joshua, nezinsuku zonke
zamalunga, a dhlula a zi pila emva kuka
Joshua, a yaziyo imisebenzi yonke ka
Jehova, a be e yenzele abaIsraeli.
32 Amatambo ka Josefa, aba kupuka
nawo Egipite abaka Israeli, ba wa mbela
eShekemi, ezweni lelo, a li tengayo uJa-
kobe kwabaka Hamori, uyise ka Sheke-
mi, ngamakesita a ikulu; kwa ba ifa
labaka Josefa.
33 Wa fa noEleazari indodana ka Aro-
ni; wa mbelwa entabeni ka Finehasi,
indodana yake, a be nikiwe yona enta-
beni ka Efraimi.

---

# INCWADI YABAHLULI.

---

## ISAHLUKO 1.

KWA ti emva kokufa kuka Joshua
abaka Israeli ba m buza uJehova, be
ti, Ubani o ya kusikupukela kuqala uku-
ya kumaKenani ukulwa nawo.
2 uJehova wa ti, uJuda u ya kukupu-
ka; bheka, ngi nikele izwe esandhleni
sake.
3 uJuda wa ti kuSimeoni umfo wabo,
Kupuka nami si ye ezweni lami, si lwe
namaKenani; kona ngi ya kuya nawe
ezweni lako. Wesuka uSimeoni wa ha-
mba naye.
4 uJuda wa kupuka; uJehova wa wa
nikela amaKenani namaPerizi esandhle-
ni sabo; ba ba bulala eBezeki abantu
aba izinkulungwane ezi ishumi.
5 Ba fumana uAdonibezeki eBezeki,
ba lwa naye, ba wa bulala amaKenani
namaPerizi.
6 uAdonibezeki wa baleka; ba m xo-
tya, ba m bamba, ba nquma izitupa za-
ke, nezinzwane zake ezinkulu.
7 uAdonibezeki wa ti, Amakosi a nga-
mashumi a isikombisa, e nqunyiwe izi-
tupa nezinzwane ezinkulu, a buta uku-
dhla kwabo pansi kwetebula lami, nje-
ngaloku ngenzile uTixo u pindisile
kimi. Ba m yisa eJerusalema, wa fa
kona.
8 Kepa abakaJuda ba lwa neJerusa-
lema, ba li nqoba, ba li tyaya ngobukali
benkemba, ba tyisa umuzi ngomlilo.
9 Kona abakaJuda besuka ba ya uku-
lwa namaKenani akileyo ezintabeni, na
seningizimu, na sezihlanjeni.
10 uJuda wesuka wa ya kuwo ama-
Kenani a seHebroni; (kepa igama leHe-
broni la li iKirjatarba kuqala;) ba bulala
oSheshai, noAhimani, noTalmai.
11 Wemuka kona wa ya kwaba seDe-
biri; igama leDebiri la li iKirjatseferi
kuqala;
12 uKalebi wa ti, Lowo o za kutyaya
iKirjatseferi, a li nqobe, ngi ya kumnika
uHaksa indodakazi yami a be umkake.
13 uOtnieli indodana ka Kenazi, umna-
we ka Kalebi, wesuka wa li nqoba; wa
m nika uHaksa indodakazi yake, a be
umkake.
14 Kwa ti, ekuzeni kwake, wa m vusa
ukuba a cele kuyise izwe; wehla embo-
ngolweni yake; uKalebi wa ti kuye, U
tini na?
15 Wa ti kuye, Ngi nike isibusiso,
ngokuba u ngi nikile izwe la seningi-
zimu, ngako ngi nike imitombo yama-
nzi. uKalebi wa m nika imitombo ya
senhla nemitombo ya senzansi.
16 AbomKeni, uyise womka Mosi, be-
nyuka emzini wemitemari nabakaJuda,
ba ya ehlane la kwaJuda eli nga seningi-
zimu kwa seAradi; ba ya ba hlala nala-
bobantu.
17 uJuda wesuka wa ya noSimeoni
umfo wabo, ba bulala amaKenani a se-
Zefati, ba li qeda. Igama lomuzi la tiwa
iHorma.
18 uJuda wa nqoba iGaza nezwe lalo,
neAshkeloni nezwe lalo, neEkroni ne-
zwe lalo.
19 uJehova wa e noJuda, wa xotya
abakileyo ezintabeni, kepa abakileyo esi-
hlanjeni ba be nge nakuxotywa, ngoku-
ba ba be nezinqola zensimbi.
20 Ba m nika uKalebi iHebroni, nje-
ngokutyo kuka Mosi; wa xotya kona
amadodana omatatu ka Anaki.
21 Kepa abakaBenjamini a ba xotya-
nga abaJebusi ba seJerusalema; kodwa
abaJebusi ba hlala nabakaBenjamini na
namhla.

22 Abendhlu kaJosefa benyukela eBeteli; uJehova wa e nabo.

23 Abendhlu ka Josefa ba hlola eBeteli; igama la lomuzi la li iLuzi kuqala.

24 Izinhloli za bona umuntu e puma emzini, ba ti kuye, Si tyengiseke indawo yokungena emzini, si ya kukupata kahle.

25 Wa ba tyengisa indawo yokungena emzini; ba tyaya umuzi ngobukali benkemba; kepa ba yeka lowomuntu nendhlu yonke yake.

26 Lowomuntu wa ya ezweni lamaHiti, waka kona umuzi, wa qamba igama lawo, iLuzi, eli igama lawo na namhla.

27 Kepa uManasa ka xotyanga abantu ba seBetshani nemizana yalo, naba seTanaki nemizana yalo, naba seDori nemizani yalo, naba seIblamu nemizana yalo, naba seMegido nemizana yalo; kodwa amaKenani a e tanda ukuhlala kulelozwe.

28 Kwa ti, nxa uIsraeli e se namandhla, ba wa telisa amaKenani; kepa a ba ba xotyanga impela.

29 Naye uEfraimi ka wa xotyanga amaKenani akileyo eGezeri; kepa amaKenani a hlala eGezeri pakati kwabo.

30 uZebuloni ka xotyanga aba seKitroni, naba seNahaloli; kepa amaKenani a hlala pakati kwabo; ba teliswa.

31 uAsheri ka xotyanga aba seAko, naba seZidoni, naba seAlabi, naba seAkzibi, naba seHelba, naba seAfeki, naba seRehobi;

32 Kepa amaAsheri a hlala pakati kwamaKenani, abantu bezwe; ngokuba a ba wa xotyanga.

33 uNaftali ka xotyanga aba seBetshemeshi, naba seBetanati; kepa wa hlala pakati kwamaKenani, abantu bezwe; aba seBetshemeshi naba seBatanati ba teliswa ibo.

34 Kwa ti amaAmori a ba qubela abaka Dani ezintabeni; ngokuba a ba ba vumelanga ukuba behlele esihlanjeni.

35 Kodwa amaAmori a linga ukuhlala entabeni ya seHeresi, na seAjaloni, na seShalbimu; isandhla sendhlu ka Josefa sa ba namandhla, ba teliswa.

36 Umkaulo wamaAmori wesuka ekukupukeni kweAkrabimi, na seSela na ngasenhla.

## ISAHLUKO 2.

KWENYUKA ingelosi ka Jehova eGilgali, ya ya eBokimi, ya ti, Nga ni kupula Egipite, ngi ni zisile ezweni, enga funga ngalo koyihlo benu, nga ti, A ngi sa yi kwapula isivumelwano sami nani.

2 Kepa ni ngenzi isivumelwano nabantu ba lelizwe; a no bidhliza amalati abo: kodwa a ni lalelanga izwi lami. Ku ini loku eni kwenzileyo na?

3 Nga buya nga ti, A ngi yi kubaxotya pambi kwenu; kepa ba ya kuba njengameva ezinhlangotini zenu; otixo babo ba ya kuba umgibe kini.

4 Kwa ti, ingelosi ka Jehova se i tyilo lawamazwi kubo bonke abaka Israeli, abantu ba dazuluka ba kala.

5 Ba qamba igama la leyondawo iBokimi; ba m hlabela uJehova kona.

6 uJoshua wa ba mukisa abantu, abaka Israeli bemuka kwa ba ilowo wa ya efeni lake ukuba a fuye izwe.

7 Abantu ba konza uJehova izinsuku zonke zika Joshua, nezinsuku zonke zamalunga, uJoshua a wa shiyayo e kona, a e bonile imisebenzi yonke emikulu ka Jehova, a yenzela uIsraeli.

8 uJoshua indodana ka Nuni, inceku ka Jehova, wa fa e neminyaka e ikulu neshumi.

9 Ba mbela ezweni lefa lake eTimnatsera, ezintabeni za kwa Efraimi, ngasenyakato kwentaba yeGashi.

10 Naso sonke lesosizukulwana sa butelwa koyise baso; kwa vela esinye isizukulwana emva kwabo, esi nga m aziyo uJehova, nemisebenzi a be yenzele abakaIsraeli.

11 AbakaIsraeli benza okubi pambi kuka Jehova, ba konza oBali;

12 Ba m shiya uJehova uTixo wa oyise, owa ba kipa ezweni la sEgipite, ba landela abanye otixo, otixo bezizwe eza zi ngakona kubo, ba kotama pambi kwabo, ba tukutelisa uJehova.

13 Yebo ba m shiya uJehova, ba konza uBali noAstarote.

14 uJehova wa tukutelela abakaIsraeli, wa ba nikela esandhleni sabapangayo, ba ba panga, wa ba nikela esandhleni sezita zabo eza zi ngakona, aba be be sa ba nakuma pambi kwezita zabo.

15 Ezindaweni zonke aba pumela kuzo, isandhla sika Jehova sa si pezu kwabo ukubenzela okubi, njengokutyo kuka Jehova, na njengokufunga kwake kubo, ba hlupeka kakulu.

16 uJehova wa ba vusa abahluli, ba ba sindisa esandhleni, saba ba pangayo.

17 Kepa a ba lalelanga ababusi babo, ba ya ba pinga nabanye otixo, ba kotama

pambi kwabo; ba pambuka masinyane endhleleni, aba hamba ngayo oyise, ngokulalela imiyalo ka Jehova; kepa a benze njalo bona.
18 Nxa uJehova e ba vusela ababusi, uJehova wa e nomahluli, wa ba sindisa esandhleni sezita zabo izinsuku zonke zomahluli; ngokuba uJehova wa dabuka ngokukala kwabo, ngenxa yababahlupayo nababazingelayo.
19 Kepa kwa ti ekufeni komahluli, ba hlubuka ba zonakalisa ku noyise babo ngokulandela abanye otixo, ukuba ba ba konze, ba kotame pambi kwabo; a ba yekanga imisebenzi yabo nendhlela yabo yenkani.
20 uJehova wa tukutelela abakaIsraeli, wa ti, Ngokuba lababantu beqile isivumelwano sami, enga ba yala oyise ngaso a ba lalelanga izwi lami;
21 Nami a ngi yi kupinda ngi xotye muntu pambi kwenu kulezozizwe a zi shiyayo uJoshua ekufeni kwake;
22 Ukuze ngi linge ngabo abakaIsraeli ukuba ba ya kugcina ini indhlela ka Jehova ngokuhamba ngayo, njengoyise ba i gcina, nokuba a ba yi kuigcina.
23 uJehova wa zi yeka lezizizwe, ukuba zi nga xotywa masinyane, ka zi nikelanga esandhleni sika Joshua.

ISAHLUKO 3.

LEZI zi izizwe a zi yekayo uJehova, ukuba a linge abakaIsraeli ngazo, (bonke abakaIsraeli aba be ngazi ukulwa konke kwa seKenani;
2 Kupela ukuze izizukulwana zabaka Israeli zi kwazi, zi fundiswe ukulwa, ukulwa eza zi nga kwazi ngapambili;)
3 Amakosi amahlanu amaFilisti, namaKenani onke, namaSidoni, namaHivi, akileyo entabeni yeLebenoni, ku suka entabeni yeBalhermoni ku ze ku fike eHamati.
4 Za zi kona ukuba abakaIsraeli ba lingwe ngazo ukuze kwaziwe ukuba ba za kulalela imiyalo ka Jehova, a ba yala oyise ngayo, ngesandhla sika Mosi.
5 Abaka Israeli ba hlala pakati kwamaKenani, namaHiti, namaAmori, namaPerizi, namaHivi, namaJebusi;
6 Ba tabata izintombi zabo, zi be omkabo, ba nika amadodana abo izintombi zabo, ba konza otixo babo.
7 Abaka Israeli benza okubi pambi kuka Jehova, ba kohlwa uJehova uTixo wabo, ba konza uBali noAshera.
8 uJehova wa tukutelela abakaIsraeli, wa ba nikela esandhleni sika Kushanrishataimi, inkosi ya seMesopotamia; abaka Israeli ba m konza uKushanrishataimi iminyaka eshiyagalombili.
9 Abaka Israeli ba kala kuJehova, uJehova wa ba vusela abaka Israeli umsindisi, wa ba sindisa, uOtnieli indodana ka Kenazi, umnawe ka Kalebi.
10 Umoya ka Jehova wa e pezu kwake, wahlula abaka Israeli, wa hlasela; uJehova wa nikela uKushanrishataimi, inkosi ya seMesopotamia, esandhleni sake; isandhla sake sa ba namandhla pezu kuka Kushanrishataimi.
11 Izwe la hlala li tule iminyaka emashumi amane; uOtnieli indodana ka Kenazi wa fa.
12 Abaka Israeli ba pinda benza okubi pambi kuka Jehova; uJehova wa m quba uEgloni inkosi yamaMoabi ukulwa nabakaIsraeli, ngokuba ba benzile okubi pambi kuka Jehova.
13 Wesuka wa hlangana nabaka Amoni nabaka Amaleki, wa ya wa tyaya abaka Israeli, ba nqoba umuzi wemitemari.
14 Abaka Israeli ba m konza uEgloni inkosi yamaMoabi iminyaka e ishumi na shiyagalombili.
15 Abaka Israeli ba kala kuJehova, uJehova wa ba vusela umsindisi, uEhudi, indodana ka Gera, umBenjamini, umuntu o inxele; abaka Israeli ba tuma isipo ngaye kuEgloni inkosi yamaMoabi.
16 uEhudi wa zenzela inkemba, e bukali ezinhlangoti zombili, ubude bayo ba bu ikubiti; wa i bopa pansi kwengubo yake etangeni lokunene.
17 Wa yisa isipo kuEgloni inkosi yamaMoabi; uEgloni wa e ngumuntu okulupeleyo.
18 Kwa ti e se qedile ukumnika isipo, wa mukisa abantu aba be si twele isipo.
19 Kepa yena wa buya ePesilimi eli nga seGilgali, wa ti, Nkosi ngi nendaba engi ya kukubikela yona ngasese; Wa ti, A ku tule. Kona bonke aba bemi naye ba puma.
20 uEhudi wa sondela kuye; wa e hlezi endhlini epezulu epolileyo; uEhudi wa ti, Ngi nendaba ka Tixo kuwe. Kona wesuka esihlalweni.
21 uEhudi wa selula isandhla sake sokohlo, wa tabata inkemba etangeni lake lokunene, wa m gwaza esiswini ngayo;
22 Isandhla sayo sa ngena nenkemba,

amafuta a hlangana enkembeni, ngokuba ka i kipanga inkemba esiswini, ya puma esinqeni.

23 uEhudi wa pumela ebalkonini, wa vala izicaba zendhlu e pezulu emva kwake, wa zi hlutulela.

24 Nxa e se pumile yena, izinceku zake ze za, za cinga, bheka, izicaba zendhlu e pezulu za zi hlutululwe, za ti, Impela u yembesa izinyawo zake endhlini yake epolileyo.

25 Ba hlala ba ze ba jaba; bheka, izicaba zendhlu epezulu a zi vulwanga muntu; ngako ba tabata isihlutulelo ba zi vula; bheka, inkosi yabo ya i wile pansi i file.

26 Kepa uEhudi wa baleka, be sa libala, wa e se dhlulile ePesilimi, wa balekela eSira.

27 Kwa ti ekufikeni kwake, wa tyaya itilongo ezintabeni za kwaEfraimi, abaka Israeli behla, naye ezintabeni, e hamba pambi kwabo.

28 Wa ti kubo, Tyetyani emva kwami, ngokuba uJehova u nikele izita zenu amaMoabi esandhleni senu. Behla emva kwake, ba vimba emazibukweni a seJordani, nga seMoabi, a ba vumanga ukuba ku wele muntu.

29 Ba bulala amaMoabi ngalesosikati, ku nga ti abantu aba izingulungwane ezi ishumi, abakulupeleyo bonke, be ngamaqawe bonke, a ka sindanga umuntu.

30 Kwa njalo amaMoabi a nqotywa abaka Israeli ngalolosuku; izwe la hlala li tule iminyaka emashumi ashiyagalolunye.

31 Na semva kwake wa e kona uShamgari indodana ka Anati; yena wa bulala amaFilisti amakulu a isitupa ngoti lwezinkabi, naye wa sindisa abaka Israeli.

ISAHLUKO 4.

ABAKA Israeli ba pinda benza okubi pambi kuka Jehova, e se file uEhudi.

2 uJehova wa ba nikela esandhleni sika Jabini inkosi ya seKenani owa busa eHazori, induna yempi yake ya i nguSisera, owa hlala eHaosheti labezizwe.

3 Abaka Israeli ba kala kuJehova; ngokuba wa e nezinqola zensimbi ezimakulu ashiyagalolunye, wa ba cindezela abaka Israeli ngamandhla iminyaka emashumi amabili.

4 uDebora, umprofeti, umka Lapidoti, wahlula abaka Israeli ngalesosikati.

5 Wa e hlala pansi komtemari ka Debora, pakati kweRama neBeteli, entabeni ya' kwaEfraimi; abaka Israeli ba kupukela kuye ekwahluleni.

6 Wa tuma wa m biza uBaraki indodana ka Abinoami wa seKedeshnaftali, wa ti kuye, uJehova uTixo ka Israeli ka ku yalanga ini ngokuti, Hamba u qonde entabeni yeTabori, u ye nabantu aba izinkulungwane ezi ishumi, abaka Naftali, nabaka Zebuloni?

7 Ngi ya kumholela kuwe, emfuleni weKishoni, uSisera induna yempi ka Jabini, nezinqola zake nempi yake; ngi m nikele esandhleni sako?

8 uBaraki wa ti, Uma u hamba nami, ngi ya kuhamba, kepa uma u nga hambi nami, a ngi yi kuhamba.

9 Wa ti, Impela ngi ya kuhamba nawe; kodwa a u yi kutola udumo ngomsebenzi o hamba ngawo, ngokuba uJehova u ya kumnikela uSisera esandhleni somfazi. uDebora wesuka, wa ya eKedeshi noBaraki.

10 uBaraki wa biza oZebuloni noNaftali ukuba beze eKedeshi; wa kupuka nabantu aba izinkulungwane ezi ishumi aba m landelayo; naye uDebora wa kupuka.

11 uHeberu umKeni, owabaka Hobabi uyise womka Mosi, wa e hlubukile kumaKeni, wa misa utente wake ngaseAloni laseZanaimi, eli ngaseKedeshi.

12 Kwa bikwa kuSisera ukuti, uBaraki indodana ka Abinoami u kupukile ukuya entabeni yeTabori.

13 uSisera wa mema izinqola zonke zake, izinqola ezimakulu a shiyagalolunye zensimbi, nabantu bonke aba naye ku suke eHarosheti lezizwe ku ze ku fike emfuleni weKishoni.

14 uDebora wa ti kuBaraki, Suka, ngokuba namhla ku usuku uJehova a nikela ngalo uSisera esandhleni sako; uJehova ka hambi pambi kwako na? uBaraki wesuka wehla entabeni yeTabori, nabantu aba izinkulungwane ezi ishumi abamlandelayo.

15 uJehova wa pitizisa uSisera, nezinqola zonke, nempi yonke, ngobukali benkemba pambi kuka Baraki; uSisera wehlika enqoleni yake, wa baleka ngezinyawo.

16 uBaraki wa xotya izinqola nempi wa za wa fika eHarosheti lezizwe; impi yonke ka Sisera ya wa ebukalini benkemba; akwa sala muntu.

17 Kepa uSisera wa baleka ngezinya-

wo, wa fika kutente ka Jaeli umka Heberu umKeni; ngokuba kwa ku kona ukuhlangana pakati kuka Jabini inkosi ya seHazori nendhlu ka Heberu umKeni.
18 uJaeli wa puma ukumhlangabeza uSisera, wa ti kuye, Pambukela, nkosi yami, pambukela kimi, u ngesabi; wa pambukela kuye, kutente, wa m embesa ngengubo.
19 Wa ti kuye, A ku ngi puzise incozana yamanzi, ngokuba ngomile. Wa vumbula igaba lobisi, wa m puzisa, wa m embesa.
20 Wa ti kuye, Yima emnyango ka tente, ku ya kuti, nxa ku fika umuntu a buze kuwe, a ti, Ku kona umuntu lapa na? wo ti, A ku ko muntu.
21 uJaeli umka Heberu wa tabata isikonkwane sika tente, wa tabata isando ngesandhla, wa ngena kahle kuye, wa m betela esikaleni sendhlebe ngesikonkwane, sa dhlula sa ngena emhlabatini, ngokuba wa e lela ubutongo, e diniwe. Kwa njalo wa fa.
22 Bheka, uBaraki wa m xotya uSisera, uJaeli wa pumela ukumhlangabeza, wa ti kuye, Wo za, ngi ya kukubonisa umuntu o m funayo. Wa ngena kuye, bheka, uSisera wa e lele, e file; isikonkwane si sesikaleni sendhlebe.
23 Kwa njalo ngalolosuku uTixo wa nqoba uJabini inkosi ya seKenani pambi kwabaka Israeli.
24 Isandhla sabaka Israeli sa qubeka sa ba nzima pezu kuka Jabini inkosi ya seKenani ba za ba m qeda uJabini inkosi ya seKenani.

ISAHLUKO 5.

KONA wa hlabelela uDebora noBaraki indodana ka Abinoami ngalolosuku, ba ti,
2 Ngokuhola kwabaholeli kwaIsraeli, ngokuzinikela kwabantu, bongani uTixo.
3 Yizwani, nina makosi; lalelani, nina zikulu; mina ngi ya kuhlabelela kuJehova, ngi ya kugwaba kuJehova, uTixo ka Israeli.
4 Jehova, ekupumeni kwako eSira, ekusukeni kwako ezweni la kwaEdomi, umhlaba wa zamazama, nezulu la tonsa, yebo amafu a tonsa amanzi.
5 Izintaba za tutumela pambi kuka Jehova, leliSinai pambi kuka Jehova, uTixo ka Israeli.
6 Ezinsukwini zika Shamgari, indodana ka Anati, ezinsukwini zika Jaeli, izindhlela za shiywa, izihambi za hamba ngezindhlela ezimazombezombe.
7 Kwa pela ababusi kwaIsraeli, ba pela nga za nga vuka mina Debora, nga vuka ngi unina kwaIsraeli.
8 Ba be ketile otixo abatya; ngako kwa ku kona impi emasangweni abo; kwa bonwa ini isihlangu nomkonto kuzo izinkulungwane ezimashumi amane za kwaIsraeli.
9 Inhliziyo yami ya i nabahluli ba kwaIsraeli, aba zinikelayo ba sebantwini; bongani uJehova.
10 Nina bakwelayo izimbongolo ezimhlope, nina bahlalayo emacansini, nani bahambayo endhleleni, hlabelelani.
11 Ezindaweni zomsindo wabemicibityolo emitonjeni, ba ya tusa kona ukulunga kuka Jehova, ukulunga kokubusa kwake kwaIsraeli, kona abantu baka Jehova ba ya kwehlela emasangweni.
12 Vuka, vuka, Debora, vuka, vuka, u qambe igama; Suka, Baraki, u hambe nabatunjiweyo bako, wena ndodana ka Abinoami.
13 Kona abaseleyo behlela kwabanamandhla, abantu baka Jehova behlela nami kumaqawe.
14 Kwa vela kuEfraimi uhlanga lwabalwayo noAmaleki, emva kwako uBenjamini ebantwini bako, abahluli ba vela kuMakiri, na kuZebuloni abapata uti lombali.
15 Nezikulu za kwaIsakari za zi kona noDebora, yebo, uIsakari wa e isisekelo sika Baraki; wa ziponsa emfuleni emva kwake; kepa nga semfuleni ka Rubeni kwa ku kona ukuceba okukulu kwenhliziyo.
16 Wa hlalelani nga sezibayeni u lalela amavenge emihlambi; nga semifuleni ka Rubeni kwa ku kona ukucinga okukulu kwenhliziyo.
17 uGiladi wa hlala pesheya kweJordani; noDani wa hlalelani nga semikunjini; uAsheri wema ngasoqwini lolwandhle, wa hlala kahle nga sematekwini ake.
18 Kepa uZebuloni noNaftali, abantu aba zidela ezindaweni ezipakemeyo.
19 Amakosi eza, a lwa; kona amakosi a seKenani a lwa eTanaki nga semanzini a seMegido; a ba i tabatanga inzuzo yemali.
20 Kwa liwa ezulwini, izinkanyezi ezindhleleni zazo za lwa noSisera.
21 Umfula weKishoni wa ba kukula,

umfula wokusiza umfula weKishoni. Mpefumlo wami, nyatela ngamandhla.

22 Kona izinselo zamahashi za tyaya pansi ngokubaleka, ukubaleka kwamaqawe a wa kweleyo.

23 Tukani iMerozi, ya tyo ingelosi ka Jehova, tukani kakulu abantu balo, ngokuba a bezanga ukumsiza uJehova, ukumsiza uJehova ukulwa namaqawe.

24 Wo busiswa kwabesifazana uJaeli umka Heberu umKeni, wo busiswa kwabesifazana botente.

25 Wa cela amanzi, wa m nika ubisi, wa leta amasi ngesitya senkosi.

26 Wa tabata isikonkonkwane ngesandhla, nesando sezisebenzi ngesandhla sokunene; wa m tyaya uSisera, wa gwaza ikanda, wa m hlaba, wa m betela esikaleni sendhlebe.

27 Nga sezinyaweni zake wa zi fingqa, wa wa, wa lala; nga sezinyaweni zake wa zifingqa, wa wa, e sa zifingqa wa wa, ebulewe.

28 Unina ka Sisera wa bheka esibukweni, wa memeza entubeni, wa ti, Inqola yake i libalelani ukuza? amasondo ezinqola zake a libaziswa ini?

29 Amakosazana ake aqondileyo a pendula, yebo, wa zipendula;

30 A ba yi kutola ini, ba zabele impango, ku be ilowo abelwe intombi, noma zimbili; uSisera impango yezingubo ezi nemibala, impango yezingubo ezi nemibala, zi feketisiwe, ileyontamo yabapangiweyo yabelwe ingubo e nemibala, ezimbili ezifeketisiweyo.

31 Kanjalo ma zi bube izita zonke zako, Jehova; kepa abamtandayo a ba be njengokupuma kwelanga emandhleni alo: Izwe la hlala li tule iminyaka emashumi amane.

## ISAHLUKO 6.

KEPA abaka Israeli benza okubi pambi kuka Jehova, uJehova wa ba nikela esandhleni samaMidiani iminyaka e isikombisa.

2 Isandhla samaMidiani sa si namandhla pezu kuka Israeli; ngenxa yamaMidiani abaka Israeli ba zenzela imihume e sezintabeni, nemibalu, nezinqaba.

3 Kwa ti, nxa abakaIsraeli se be limile, kwa kupuka amaMidiani, nama-Amaleki, naba sempumalanga, ba kupukela kubo;

4 Ba misa ngakubo, ba cita izitelo zomhlaba ku ze ku fike eGaza; ka ba shiyanga ukudhla kwaIsraeli, nezimvu, nezinkomo, nezimbongolo.

5 Ngokuba ba kupuka nezinkomo zabo notente babo, beza njengesikonyane ngobuningi; ba be nge nakubalwa bona namakamelo abo; ba ngena ezweni ukuba ba li cite.

6 Ba ti abakaIsraeli ba pela amandhla kakulu ngenxa yamaMidiani; abaka Israeli ba kala kuJehova.

7 Kwa ti, nxa abaka Israeli be sa kala kuJehova ngenxa yamaMidiani,

8 uJehova wa tuma umprofeti kwabakaIsraeli, owa ti kubo, U tyo uJehova uTixo ka Israeli, u ti, Nga ni kupula ezweni la sEgipite, nga ni kipa endhlini yezigqili,

9 Nga ni kulula esandhleni sabaEgipite, na sesandhleni sabo bonke aba ni hlupayo, nga ba xotya pambi kwenu, nga ni nika izwe labo;

10 Nga ti kini, Ngi nguJehova uTixo wenu; ni nga hlonipi otixo bamaAmori, eni hlezi ezweni lawo; kepa a ni lalelanga izwi lami.

11 Kwa fika ingelosi ka Jehova, ya hlala pansi komala o seOfra lika Joashi, umAbiezeri; uGideoni indodana yake wa e bula ukolweni esikamweni sevini, ukuba a m tukuse kumaMidiani.

12 Ingelosi ka Jehova ya bonakala kuye, ya ti kuye, uJehova u nawe, wena qawe eli namandhla.

13 uGideoni wa ti kuyo, E, nkosi yami, uma uJehova e nati, konke loku ku sehlele ngani na? zi pi izimangaliso zake aba si tyela ngazo obaba, be ti, uJehova ka si kupulanga Egipite na? kepa manje u si lahlile wa si nikela esandhleni samaMidiani.

14 uJehova wa m bheka, wa ti, Hamba ngalawa mandhla ako, u sindise abakaIsraeli esandhleni samaMidiani; a ngi ku tumanga na?

15 Wa ti kuye, E nkosi yami, ngi ya kusindisa abakaIsraeli ngani? bheka, indhlu yami impofana kwaManasa, nami ngi ngomncinyane endhlini ka baba.

16 uJehova wa ti kuye, Impela ngi ya kuba nawe, u ya kuwatyaya amaMidiani ku nga ti umuntu munye.

17 Wa ti kuye, Uma ngi fumene umusa emehlweni ako, u ngi nike isiboniso sokuti u nguwena o kuluma nami.

18 U ngemuki lapa ngi ze ngi buyele kuwe, ngi lete umnikelo wami, ngi u beke pambi kwako. Wa ti, Ngi ya kuhlala u ze u buye.

19 uGideoni wesuka wa ya, wa lungisa izinyane lembuzi nezinkwana ezi nga vutyelwe zeefa lempupu; inyama wa i beka kubaskiti, nomhluzi wa u beka ebodweni, wa ku yisa kuye pansi komala, wa ku nikela.

20 Ingelosi ka Tixo ya ti kuye, Tabata inyama nezinkwana, ezi nga vutyelwe, u zi beke kulelitye, u tulule umhluzi. Wenze njalo.

21 Ingelosi ka Jehova yelula isihloko senduku eya i sesandhleni, ya tinta inyama nezinkwana ezi nga vutyelwe, kwa puma umlilo etyeni; wa qeda inyama nezinkwana ezi nga vutyelwe. Kona ingelosi ka Jehova yemuka emehlweni ake.

22 uGideoni wa bona ukuti ku ingelosi ka Jehova, uGideoni, wa ti, Au, Nkosi, Jehova! ngokuba ngi bonile ingelosi ka Jehova, nga bhekana nayo.

23 uJehova wa ti kuye, Ukutula a ku be kuwe, u ngesabi; a u yi kufa.

24 uGideoni wa m akela kona uJehova ilati, wa li qamba uJehova-shalomi; na namhla li kona eOfra lamaAbiezeri.

25 Kwa ti ngalobobusuku uJehova wa ti kuye, Tabata inkabi ka yihlo, nenkabi yesibili e neminyaka e isikombisa, u bidhlize ilati lika Bali, a nalo uyihlo, u gaule uAshera o pezu kwalo;

26 U m akele uJehova uTixo wako ilati kulenqaba pezulu, ngokuhlela, u tabate inkabi yesibili, u nikele umnikelo wokutyiswa ngezinkuni zika Ashera o za kumgaula.

27 uGideoni wa tabata abantu aba ishumi ezisebenzini zake wenza njengokutyo kuka Jehova kuye; kepa ngokuba wesaba ukwenza emini, ngenxa yabendhlu ka yise nabantu bomuzi, wenza ebusuku.

28 Ngokuvuka kwabantu bomuzi ekuseni, bheka, ilati lika Bali la li bidhliziwe, noAshera owa pezu kwalo wa e gauliwe, nenkabi yesibili ya i nikelwe elatini ela lakiwe.

29 Ba kuluma bodwa ba ti, Kwenziwe ubani loku na? Ba buza ba cinga, ba ti, uGideoni indodana ka Joashi u kwenzile loku.

30 Kona abantu bomuzi ba ti, kuJoashi, Kipa indodana yako ukuba i fe, ngokuba u bidhlizile ilati lika Bali, na ngokuba u gaule uAshera owa e pezu kwalo.

31 uJoashi wa ti kubo bonke aba be lwa naye, Ni ya kumlwela uBali na? ni ya kumsindisa na? lowo o m lwelayo uBali ka fe; a si hlale ku ze ku se; uma e utixo, ka zipikele, ngokuba u bidhlizile ilati lake.

32 Ngako ngalolosuku ba m qamba uJerubali, be ti, uBali ka pikisane naye, ngokuba u bidhlizile ilati lake.

33 Kwa butana amaMidiani, namaAmaleki, naba sempumalanga, ba wela, ba misa esihlanjeni sa seJezreli.

34 Umoya ka Jehova wa fika kuGideoni, wa tyaya itilongo; kwa hlangana naye amaAbiezeri.

35 Wa tuma izigijimi kubo bonke abakaManasa; nabo ba hlangana naye; wa tuma izigijimi na kumaAsheri, na kumaZebuloni; na kumaNaftali, a kupuka ukuhlangana nabo.

36 uGideoni wa ti kuTixo, Uma u za kusindisa abakaIsraeli ngesandhla sami njengokutyo kwako,

37 Bheka, ngi ya beka uboya bemvu esibuyeni sokubula, uma ku kona amazolo eboyeni bodwa, kome emhlabatini wonke, ngi ya kwazi ukuti, u ya kusindisa abakaIsraeli ngesandhla sami njengokutyo kwako.

38 Kwa njalo, ngangomso ngokuvuka kwake ekuseni, wa kama uboya, wa kipa amazolo eboyeni, kwa gcwala isitya amanzi.

39 uGideoni wa ti kuTixo, Ma u nga ngi tukuteleli, ngi ya kukuluma kanye kupela; ma ngi linge ngoboya kanye kupela; a ku hlale komile eboyeni bodwa, ku be kona amazolo emhlabatini wonke.

40 Wenza njalo uTixo ngalobobusuku; kwa komile eboyeni bodwa, kepa kwa ku kona amazolo emhlabatini wonke.

## ISAHLUKO 7.

WA vuka ekuseni uJerubali, o nguGideoni, nabantu bonke aba be naye, ba misa ngaseEnharodi; ikamu lamaMidiani la li ngasenyakato kwake, ngasentabeni ka Mora, esihlanjeni.

2 uJehova wa ti kuGideoni, Ba ningi abantu aba nawe ukuba ngi wa nikele amaMidiani esandhleni sabo, funa abakaIsraeli ba zigabise kimi, be ti, Isandhla sami si ngi sindisile.

3 Ngako memezake ezinhlebeni zabantu, u ti, Lowo o sabayo e novalo, ka buye, amuke entabeni yeGiladi. Kwa buya abantu aba izinkulungwane ezimashumi amabili; kwa sala aba izinkulungwane ezi ishumi.

4 uJehova wa ti kuGideoni, Abantu
ba se baningi; behlisele ngasemanzini,
ngo ku lingela bona kona; a ku ti, lowo
engi ya kutyo ngaye kuwe ukuti, Lo u
ya kuhamba nawe, yena wo hamba na-
we; na lowo engi ya kutyo ngaye kuwe
ukuti, Lo ka yi kuhamba nawe, yena ka
nga hambi.
5 Wa behlisela ngasemanzini; uJeho-
va wa ti kuGideoni, Bonke aba xapa
amanzi ngolimi njengokuxapa kwenja,
ba beke bodwa; nabo bonke aba guqa
ngamadolo ukuba ba puze.
6 Ukuma kwabaxapayo, be beka isa-
ndhla emlonyeni, kwa ku ngabantu
amakulu amatatu; bonke abanye aba-
ntu ba guqa ngamadolo ukuba ba puze
amanzi.
7 uJehova wa ti kuGideoni, Ngalaba-
bantu abamakulu amatatu, ngi ya kuku-
sindisa, ngi wa nikele amaMidiani esa-
ndhleni sako, ma ba hambe bonke abanye
abantu, ku be ilowo a ye endaweni yake.
8 Besuka ba pata umpako wabantu
esandhleni sabo, namatilongo; bonke
abanye abantu baka Israeli wa ba buyi-
sela kwa ba ilowo kutente wake, kwa sala
labobantu abamakulu amatatu. Ika-
mu lamaMidiani la li ngasenzansi kwa-
ke esihlanjeni.
9 Kwa ti ngalobobusuku, uJehova wa
ti kuye, Suka, wehle u ye ekamu, ngo-
kuba ngi li nikile esandhleni sako.
10 Kepa uma wesaba ukwehla, yehla
wena noFura inceku yako, ni ye ekamu.
11 U ya kuzwa aba ku tyoyo; kona
izandhla zako zi ya kuqiniswa, ukuba
wehlele ekamu. We suka wehla yena,
noFura inceku yake, wa ya ecaleni kwa-
bahlomileyo aba ngasekamu.
12 AmaMidiani, namaAmaleki, nabo
bonke aba sempumalanga, ba be hlezi
kona esihlanjeni njengesikonyane ngo-
buningi, amakamelo abo a e nge naku-
balwa, e njengesihlabati esi sogwini lo-
lwandhle ngobuningi.
13 Ngokufika kwake uGideoni, bheka,
umuntu wa e landa ipupo kowazana na-
ye, wa ti, Bheka, nga pupa ipupo; bhe-
ka isinkwana sebarle sa gingqikela eka-
mu lamaMidiani, sa fika kutente, sa m
tyaya wa za wa wa, sa m gumbuqela,
wa za wa lala pansi utente.
14 Owazana naye wa pendula wa ti,
Loku a ku sinto, kupela inkemba ka
Gideoni indodana ka Joashi, umuntu ka
Israeli; uTixo u nikele esandhleni sake
amaMidiani nekamu lonke.
15 Kwa ti, uGideoni e sezwa ukula-
ndwa kwepupo nokucasiselwa kwalo,
wa kuleka, wesuka wa buyela ekamu
lika Israeli, wa ti, Sukani ngokuba uJe-
hova u nikele esandhleni senu ikamu
lamaMidiani.
16 Wa bahlukanisa labobantu abama-
kulu amatatu wa benza izigaba ezi-
tatu, wa ba nika kwa ba ilowo itilongo
esandhleni sake, nesitya esize, nobaqa
lu sesityeni.
17 Wa ti kubo, Bhekani kimi, nenze
njalo, bhekani, nxa ngi fika ecaleni kwe-
kamu, ko ti, njengaloku ngenza, a no
kwenza njalo.
18 Nxa ngi tyaya itilongo, mina nabo
bonke aba nami, a no tyaya itilongo nani
inxa zonke zekamu, ni ti, Inkemba ka
Jehova neka Gideoni.
19 uGideoni nabantu aba ikulu aba be
naye ba fika ecaleni kwekamu ekuqale-
ni komlindo o pakati kobusuku, abalindi
ba be sa qedukubekwa; ba tyaya amati-
longo, ba zapula izitya aba zi patayo.
20 Abezigaba ezintatu ba tyaya ama-
tilongo bapula izitya, ba pata izimbaqa
ngezandhla zokohlo, namatilongo ngeza-
ndhla zokunene, ukuba ba wa tyaye, ba
memeza ba ti, Inkemba ka Jehova neka
Gideoni.
21 Bema kwa ba ilowo endaweni yake,
be haqa ikamu; bonke aba sekamu ba
gijima, ba kala, ba baleka.
22 Kepa labobantu abamakulu ama-
tatu ba tyaya amatilongo, uJehova wa
benza ukuba ba gwazana ngenkemba
kulo lonke ikamu; ikamu la baleka la
za la fika eBetshita ngase Zerera ku ze
ku fike ecaleni leAbelmehola, ngase-
Tabati.
23 Abantu baka Israeli ba butana, aba
kwaNaftali, naba kwaAsheri, nabo bo-
nke ba kwaManasa, ba wa xotya ama-
Midiani.
24 uGideoni wa tuma izigijimi entabe-
ni yonke ya kwaEfraimi, wa ti, Yehlani
ni ze kumaMidiani, ni ba vimbele ema-
nzini a pambi kwabo ku ze ku fike
eBetabara, neJordani. Bonke abakwa
Efraimi ba butana, ba vimbela amanzi
ku ze ku fike eBetabara neJordani.
25 Ba bamba izikulu ezibili zamaMidi-
ani, uOrebi noZebi; ba m bulala uOrebi
edwaleni lika Orebi; ba m bulala uZebi
esikamweni sevini sika Zebi, ba xotya
amaMidiani; ba leta inhloko ka Orebi
neka Zebi kuGideoni be buya nazo pe-
sheya kweJordani.

## ISAHLUKO 8.

ABANTU ba kwaEfraimi ba ti kuye, Ku ini loku o kwenzileyo kitina, loku a u si bizanga, u ti u za kuya ukulwa namaMidiani? ba pikisana naye ngamandhla.

2 Wa ti kubo, Ngenzeni mina uma ku linganiswa nokwenu? ukukotoza kwamaEfraimi a ku lungile ini ku nokuvuna kwamaAbiezeri?

3 uJehova u nikele ezandhleni zenu izikulu zamaMidiani, uOrebi noZebi; nga ngi ngenzani uma ku linganiswa nokwenu na? Konake ukumtukutelela kwa bohla, e sa tyo loko.

4 uGideoni weza eJordani wa wela, yena nabantu abamakulu amatatu aba be naye, be lambile, be xotya noko.

5 Wa ti kubantu ba seSukoti, A ke ni ba pe abantu aba hamba nami izinkwa, ngokuba ba lambile, ngi ya ba xotya oZeba noZalmuna, amakosi amaMidiani.

6 Kepa izikulu za seSukoti za ti, Izandhla zika Zeba noZalmuna se zi sesandhleni sako na, ukuba si nike impi yako ukudhla?

7 uGideoni wa ti, Ngako nxa uJehova e se ba nikele oZeba noZalmuna esandhleni sami, ngi ya kubula imizimba yenu ngameva a sehlane na ngamabarekani.

8 Wa kupuka kona wa ya ePanili, wa kuluma kubo ngokunjalo; abantu ba sePanili ba m pendula njengaloku ba m pendula abantu ba seSukoti.

9 Wa kuluma kubantu ba sePanili, wa ti, Nxa ngi buya kahle, ngi ya kubidhliza lenqaba.

10 uZeba noZalmuna ba be seKarkori, nempi yabo ya i kona nabo, ku nga ti aba izinkulungwane ezi ishumi nesihlanu, bonke aba be sele empini yaba sempumalanga; kwa ku wile abantu aba hloma inkemba aba izinkulungwane ezi ikulu namashumi amabili.

11 uGideoni wa kupuka ngendhlela yabahlala kotente, nga sempumalanga kweNoba neJogbeha, wa nqoba impi, impi i sa ti i gcinekile.

12 uZeba noZalmuna ba baleka, kepa wa ba xotya, wa wa bamba amakosi omabili amaMidiani, uZeba noZalmuna, wetusa impi yonke.

13 uGideoni indodana ka Joashi wa buya ekulweni nga sekwenyukeni kwelanga.

14 Wa bamba umfana wa sebantwini ba seSukoti, wa buza kuye; yena wa m lobela izikulu za seSukoti, namalunga alo, abantu abamashumi a isikombisa nesikombisa.

15 Weza kubantu ba seSukoti, wa ti, Namba oZeba noZalmuna, ena ngeisa ngabo, na ti, Isandhla sika Zeba nesika Zalmuna se zi sesandhleni sako, ukuba si ba pe abantu bako abalambileyo ukudhla.

16 Wa tabata amalunga omuzi, nameva ehlane, namabarekani, wa ba fundisa ngawo abantu ba seSukoti.

17 Wa bidhliza inqaba ya sePanili, wa bulala abantu bomuzi.

18 Wa ti kuZeba na kuZalmuna, Ba be njani labobantu ena ba bulala eTabori? Ba ti, Ba be njengawe; kwa ba ilowo wa fana nomntwana wenkosi.

19 Wa ti, Ba be ngabafo wetu, amadodana ka mame; Jehova, uma be ni ba gcinile bona ba sinda be ngi nga yi kunibulala.

20 Wa ti kuJeteri owamazibulo wake, Suka u ba bulale. Kepa umfana ka hoshanga inkemba yake, ngokuba wa e umfana.

21 Kona uZeba noZalmuna ba ti, Suka wena, u si bulale; ngokuba njengendoda a njalo amandhla ayo. Wa se e suka uGideoni wa bulala uZeba noZalmuna, wa tabata izinyangana eza zi sezintanyeni zamakamelo abo.

22 Abantu baka Israeli ba ti kuGideoni, Yiba inkosi yetu, wena, nendodana yako, nendodana yendodana yako; ngokuba u si sindisile esandhleni samaMidiani.

23 uGideoni wa ti kubo, A ngi yi kuba inkosi yenu, nendodana yami a i yi kuba inkosi yenu; uJehova u ya kuba inkosi yenu.

24 uGideoni wa ti kubo, Ma ngi kuleke into kini; ngi nikeni ku be ilowo izindandato zempango yake. (Ba be nezindandato zegolide, loku ba be amaIshmaeli.)

25 Ba ti, Si ya kuzinika ngesihle. Ba yeneka ingubo, ba ponsa kona, kwa ba ilowo izindandato zempango yake.

26 Insindo yezindandato zegolide, a zi celayo, ya i ngamashekeli egolide a inkulungwane namakulu a isikombisa, ngapandhle kwezinyangana, neziqaza, nezingubo ezibomvu, eza zembetwe amakosi amaMidiani, ngapandhle kwemigexo eya i sezintanyeni zamakamelo.

27 uGideoni wa lenza iefodi ngazo, wa

li beka emzini wake, eOfra; besuka aba kwaIsraeli bonke ba pinga nalo; la ba umgibe kuGideoni nendhlu yake.

28 Kepa amaMidiani a nqotywa pambi kwabaka Israeli; a ba pindanga ba pakamise ikanda labo. Izwe la hlala li tule iminyaka emashumi amane ezinsukwini zika Gideoni.

29 uJerubali indodana ka Joashi wa ya wa hlala endhlini yake.

30 uGideoni wa e namadodana amashumi a isikombisa, a zalwa uye; ngokuba wa e nabafazi abaningi.

31 Isincinzakazi sake esa si eShekemi, naso sa m zalela indodana, wa qamba igama layo uAbimeleki.

32 uGideoni indodana ka Joashi wafa e se mdala, wembelwa etuneni lika Joashi uyise, eOfra lamaAbiezeri.

33 Kwa ti, e se file uGideoni, abaka Israeli ba buya ba pinga noBali, ba menza uBalberoti a be utixo wabo.

34 AbakaIsraeli a ba m kumbulanga uJehova uTixo wabo, owa ba sindisa eziteni zabo inxa zonke;

35 A benzanga ubunene kuyo indhlu ka Jerubali, uGideoni, njengako konke ukulunga a be kwenzile kuIsraeli.

## ISAHLUKO 9.

WESUKA uAbimeleki indodana ka Jerubali wa ya eShekemi kubafo wabo baka nina, wa kuluma kubo, na kubo bonke ba sekaya kuyise ka nina, wa ti,

2 Kulumanike ezindhlebeni zabo bonke aba seShekemi, ni ti, Kupi okulungileye kinina, ukuba abantu abamashumi a isikombisa, bonke be ngamadodana ka Jerubali, ba be amakosi enu, nokuba umuntu munye a be inkosi yenu? kumbulani ukuti, mina ngi itambo lenu, nenyama yenu.

3 Abafo wabo ka nina ba kuluma ngaye ezindhlebeni zabo bonke aba seShekemi lawamazwi onke; izindhliziyo zabo za bheka kuAbimaleki; ngokuba ba ti, U umfo wetu.

4 Ba m nika izinhlamvu zesiliva ezimashumi a isikombisa, ezendhlu ka Balberoti; uAbimeleki wa tola ngazo abafokazana nezidenge; ba m landela.

5 Wesuka wa ya endhlini ka yise, eOfra, wa bulala abafo wabo, amadodana ka Jerubali, abantu abamashumi a isikombisa, etyeni linye; kepa kwa sala uJotamu, indodana encinyane ka Jerubali, ngokuba wa catya.

6 Kwa butana bonke aba seShekemi, nabo bonke a ba seBetmilo, ba ya ba m enza uAbimeleki inkosi, ngaseEloni lensika, eli ngaseShekemi.

7 Kwa bikwa kuJotamu, yena wa ya wema pezulu entabeni yeGerizimu, wa dazuluka, wa memeza, wa ti kubo, Ngi laleleni, nina ba seShekemi, ukuba uTixo a ni lalele.

8 Imiti ya ke ya ya ukuzigcobela inkosi; ya ti emhlwatini, Yiba inkosi yetu.

9 Kepa umhlwati wa ti kuyo, Nga ngi yeka amafuta ami, abe engi bongwa uTixo nabantu ngawo, ngi ye ngi zule pezu kwemiti?

10 Imiti ya buya ya ti emkiwaneni, Wo za u be inkosi yetu.

11 Kepa umkiwane wa ti kuyo, Nga ngi yeka ubumnandi bami, nezitelo zami ezinhle, ngi ye ngi zule pezu kwemiti?

12 Imiti ya buya ya ti kulo ivini, Wo za wena u be inkosi yetu.

13 Ivini la ti, Nga ngi yeka iwaini lami eli tokozisa uTixo nabantu, ngi ye ngi zule pezu kwemiti?

14 Ya se i ti imiti yonke emtolweni, Wo za wena, u be inkosi yetu,

15 Umtolo wa ti kuyo imiti, Uma ni ngi gcoba impela ngi be inkosi yenu, yizani ni ngene emtunzini wami; kepa uma ku nge njalo, a ku pume umlilo emtolweni, u qede imisedari ya seLebanoni.

16 Ngakoke uma nenzile ngokufaneleyo na ngokulungileyo, ngokumenza uAbimeleki inkosi, uma ni m patile kahle uJerubali nendhlu yake, uma nenzile kuye ngokufanele izandhla zake;

17 (Ngokuba ubaba wa ni lwela, wa zidela, wa ni sindisa ésandhleni samaMidiani;

18 Kepa ni i vukele indhlu ka Baba namhla, ni bulele amadodana ake, abantu abamashumi a isikombisa, etyeni linye, uAbimeleki, indodana yencekukazi yake, ni m enzile inkosi yaba seShekemi, ngokuba u umfo wenu;)

19 Uma ni m patile uJerubali nendhlu yake ngokufaneleyo na ngokulunga namhla, jabulani kuAbimeleki, naye ka jabule kini;

20 Kodwa uma ku nge njalo, a ku pume umlilo kuAbimeleki u dhle aba seShekemi neBetmilo; nomlilo a u pume kwaba seShekemi na kulo iBetmilo u dhle uAbimeleki.

21 uJotamu wa tyetya wa baleka, wa

ya eBeeri, wa hlala kona, ngenxa ka Abimeleki umfo wabo.

22 uAbimeleki wa busa abakaIsraeli iminyaka emitatu.

23 uTixo wa tuma umoya omubi pakati koAbimeleki nabantu ba seShekemi; aba seShekemi ba m pata uAbimeleki ngenkohliso;

24 Ukuba usizi, o be lwenziwe kuwo amadodana amashumi a isikombisa ka Jerubali, lu fike, negazi labo li bekwe pezu kuka Abimeleki umfo wabo, owa ba bulalayo, na pezu kwaba seShekemi, aba qinisa izandhla zake ukuba a ba bulale abafo wabo.

25 Aba seShekemi ba m bekela abalaleli ezintabeni pezulu; ba panga bonke aba be dhlula kubo ngendhlela; kwa bikwa kuAbimeleki.

26 Kwa fika uGali indodana ka Ebedi nabafo wabo, wa dhlulela eShekemi; aba seShekemi ba m etemba.

27 Ba pumela emasimini, ba vuna izivini, ba wa nyatela amavini, benza imikosi, ba ngena endhlini yotixo wabo, ba dhla, ba puza, ba tuka uAbimeleki.

28 uGali indodana ka Ebedi wa ti, Ubani uAbimeleki, ubani uShekemi, ukuba si m konze? a si indodana ka Jerubali? uZebuli a siyo induna yake? konzani abantu baka Hamori uyise ka Shekemi; si ya kumkonzelani na?

29 Se nga ti lababantu nga be sesandhleni sami! be ngi ya kumsusa uAbimeleki. Wa ti kuAbimeleki, Kulisa impi yako, u pume.

30 uZebuli induna yomuzi wezwa amazwi ka Gali indodana ka Ebedi, wa tukutela.

31 Wa tuma izigijimi kuAbimeleki ngasese, wa ti, Bheka, uGali indodana ka Ebedi, nabafo wabo, ba fikile eShekemi; ba ku vusela umuzi.

32 Ngako sukake ebusuku, wena nabantu aba nawe; u lalele endhle;

33 Ku za kuti kusasa, li sa puma ilanga, wo vuka, u hlasele emzini; bheka, yena nabantu aba naye ba ya kupumela kuwe, kona u ya kwenza kuye njengokubona kwako.

34 uAbimeleki nabantu bonke aba be naye besuka ebusuku ba ya ba lalela ngaseShekemi ngezigaba ezine.

35 Wa puma uGali indodana ka Ebedi wema esangweni lomuzi; wesuka no-Abimeleki, nabantu aba be naye, endaweni yokulalela.

36 uGali wa bona abantu, wa ti kuye, Bheka, abantu ba yehla ezintabeni pezulu. uZebuli wa ti kuye, U bona amatunzi ezintaba ku nga ti abantu.

37 uGali wa se pinda wa kuluma, wa ti, Bheka, abantu ba yehla ezweni eli pezulu; nesinye isigaba si yeza ngendhlela ya seEloni-Mehonenimi.

38 uZebuli wa se e ti kuye, Po, u pi manje umlomo wako, owa tyo ngawo ukuti, Ubani uAbimeleki, ukuba si m konze? a sibo labobantu owa beisayo na? Pumake, u lwe nabo.

39 uGali wa puma e hamba pambi kwaba seShekemi wa lwa noAbimeleki.

40 uAbimeleki wa m xotya, wa baleka pambi kwake; abaningi ba wa be bulewe, ku ze ku fike na sesangweni.

41 uAbimeleki wa hlala eAruma: uZebuli wa m xotya uGali nabafo wabo, ukuba ba nga hlali eShekemi.

42 Kwa ti ngangomso abantu ba ya endhle; kwa bikwa kuAbimeleki.

43 Wa se e tabata abantu, wa bahlukanisa wa benza izigaba ezitatu, wa lalela endhle; wa kangela, bheka abantu be sa puma emzini; wa ba vukela, wa ba bulala.

44 uAbimeleki nesigaba esa si naye, sesuka sa ya sema esangweni lomuzi; ezinye izigaba ezibili zesuka za ya kubo bonke aba be sendhle, ba ba bulala.

45 uAbimeleki wa lwa nomuzi ngalolosuku lonke; wa nqoba umuzi, wa bulala abantu aba be kuwo, wa u bidhliza umuzi, wa hlwanyela usaoti kuwo.

46 Ngokuzwa loko bonke abenqaba ya seShekemi, ba ngena enqabeni yendhlu ka Elberiti.

47 Kwa bikwa kuAbimeleki kwa tiwa, bonke abenqaba ya seShekemi ba butene kona.

48 uAbimeleki wa se e kupukela entabeni yeZalmoni, yena nabantu bonke aba be naye; uAbimeleki wa tabata imbazo ngesandhla, wa gaula igatya emitini, wa li tabata, wa li beka ehlombe, wa ti kubantu aba be naye, Loku eni bona ngi kwenza tyetyani ni kwenze njengami.

49 Abantu bonke ba gaula, kwa ba ilowo igatya lake, ba m landela uAbimeleki, ba wa beka enqabeni, ba i tyisa inqaba ngomlilo pezu kwabo; ba fa nabo bonke abenqaba ya seShekemi, ku nga ti, aba inkulungwane, abesilisa nabesifazana.

50 Kona uAbimeleki wa ya eTebezi, wa li haqa iTebezi, wa li nqoba.

51 Kepa kwa ku kona inqaba e namandhla pakati komuzi, ba balekela kona bonke abesilisa nabesifazana, nabo bonke abomuzi, ba zivalela pakati, ba kupuka ba ya pezulu enqabeni.

52 uAbimeleki wa ya enqabeni, wa lwa nayo, wa sondela emnyango wenqaba ukuba a i tyise ngomlilo.

53 Kepa umfazi otile wa ponsa itye la pezulu lokusila pezu kwekanda lika Abimeleki, wa coboza ikanda lake.

54 Wa se e tyetya e biza insizwa eya pata izikali zake, wa ti Kipa inkemba yako u ngi bulale, funa ku tiwe, Wa bulawa umfazi. Insizwa yake ya m gwaza, wa fa.

55 Aba kwaIsraeli se be bonile ukuti uAbimeleki u file, besuka kwa ba ilowo wa ya endaweni yake.

56 Kwa njalo uTixo wa buyisa ububi buka Abimeleki, a be e benzile kuyise, ngokubulala abafo wabo abamashumi a isikombisa.

57 Nobubi bonke babo aba seShekemi wa bu buyisela pezu kwamakanda abo; behlelwa isituko sika Jotamu indodana ka Jerubali.

## ISAHLUKO 10.

KWA vuka, emva kuka Abimeleki ukusindisa abaka Israeli, uTola indodana ka Pua, indodana ka Dodo, wa kwaIsakari; wa e hlala eShamiri, entabeni ya kwa Efraimi.

2 Wahlula uIsraeli iminyaka emashumi amabili nantatu, wa fa, wembelwa eShamiri.

3 Kwa vuka emva kwake uJaire, umGiladi, wahlula abakaIsraeli iminyaka emashumi amabili nambili.

4 Wa e namadodana amashumi amatatu, a kwela ezimbongolweni ezimashumi amatatu, a e nemizi emashumi amatatu, e tiwa iHavotijaire na namhla, e sezweni la seGiladi.

5 uJaire wa fa, wembelwa eKamoni.

6 AbakaIsraeli ba pinda benza okubi pambi kuka Jehova, ba konza oBali noAshtarote, notixo ba seSiria, notixo ba seZidoni, notixo ba seMoabi, notixo babaka Amoni, notixo bamaFilisti, ba m dela uJehova, a ba m konza.

7 uJehova wa tukutelela abakaIsraeli, wa ba nikela esandhleni samaFilisti na sesandhleni sabaka Amoni.

8 Ba ba kataza, ba ba cindezela abaka Israeli ngalomnyaka; iminyaka e ishumi na shiyagalombili ba cindezela bonke abaka Israeli aba ngapesheya kweJordani, ezweni lamaAmori, eli seGiladi.

9 Futi; abaka Amoni ba wela iJordani, ukuba ba lwe noJuda, noBenjamini, nendhlu kaEfraimi; ba hlupeka kakulu abakaIsraeli.

10 Abaka Israeli ba kala kuJehova, ba ti, Sonile kuwe, ngokuba si m shiyile uTixo wetu, si ba konzile oBali.

11 uJehova wa ti kwabaka Israeli, A ngi ni sindisanga ini kubo aba sEgipite, na kumaAmori, na kwabaka Amoni, na kumaFilisti?

12 amaZidoni, namaAmaleki, namaMaoni a ni hlupa, na za na kala kimi, kona nga ni sindisa esandhleni sawo.

13 Ni ngi delile, na konza abanye otixo noko; ngako a ngi yi kupinda ngi ni sindise.

14 Hambani, ni kale kotixo eni ba ketileyo; ka ba ni sindise ngesikati sokuhlupeka kwenu.

15 Abaka Israeli ba ti kuJehova, Sonile; yenza kitini okufaneleyo ngokubona kwako; kodwa a ke u si sindise namhla.

16 Ba susa otixo bezizwe ba konza uJehova; inhliziyo yake yahluleka ngokuhlupeka kwabo.

17 Abaka Amoni ba menywa ba misa eGiladi; abaka Israeli ba butana ba misa eMizpa.

18 Abantu, izikulu za seGiladi, ba kuluma bodwa, ba ti, U mupi umuntu o ya kuqala ukulwa nabaka Amoni? yena u ya kuba inhloko yabantu bonke ba seGiladi.

## ISAHLUKO 11.

UJEFETA, umGiladi, wa e iqawe eli namandhla, wa e indodana yesifebe; uGiladi wa zala uJefeta.

2 Umka Giladi wa m zalela amadodana; amadodana omkake a kula, a m xotya uJefeta, a ti kuye, A u yi kulidhla ifa endhlini ka baba, ngokuba u indodana yomfazi omunye.

3 uJefeta wa se e baleka, e suka kubafo wabo, wa hlala ezweni la seTobi; kwa butana kuJefeta abantu aba imihambima, ba puma naye.

4 Kwa ti emva kwesikati abaka Amoni besuka ba lwa nabaka Israeli.

5 Kwa ti, abaka Amoni be sa lwa nabakaIsraeli, amalunga a seGiladi a ya ukumtabata uJefeta ezweni la seTobi;

6 A ti kuJefeta, Woza, yiba umahluli wetu, a si lwe nabaka Amoni.

7 uJefeta wa ti kumalunga a seGiladi, A ni ngi zondanga, na ngi xotya endhlini ka baba na? ni zelani kimi manje ekuhlupekeni kwenu?

8 Amalunga a seGiladi a ti kuJefeta, Ngako si buyela kuwe kaloku, ukuba u hambe nati, u lwe nabaka Amoni, u be inhloko yetu pezu kwabantu bonke ba seGiladi.

9 uJefeta wa ti kumalunga a seGiladi, Uma ni ngi buyisa, ukuba ngi lwe nabaka Amoni, uma uJehova e ba nikela pambi kwami, kona ngi ya kuba inhloko yenu.

10 Amalunga a seGiladi a ti kuJefeta, uJehova ka be ufakazi pakati kwetu, uma si ngenzi njengezwi lako.

11 uJefeta wa e se hamba namalunga a seGiladi, abantu ba m enza a be inhloko nomahluli pezu kwabo; uJefeta wa kuluma onke amazwi ake pambi kuka Jehova, eMizpa.

12 uJefeta wa tuma izigijimi enkosini yabaka Amoni, wa ti, U nomsebenzi muni kimi, ukuba u ze kimi ukulwa ezweni lami?

13 Inkosi yabaka Amoni ya ti kuzo izigijimi zika Jefeta abakaIsraeli, ekukupukeni kwabo Egipite, ba ngamuka izwe, ku suka eArnoni ku ze ku fike eJaboki na seJordani; buyisake lawamazwe ku tule.

14 uJefeta wa pinda wa tuma izigijimi enkosini yabaka Amoni,

15 Wa ti kuye, U tyo uJefeta, u ti, abakaIsraeli ka ba tabatanga izwe la seMoabi, nezwe labaka Amoni;

16 Ngokuba ekukupukeni kwabo, aba kaIsraeli ba hamba ehlane ba za ba fika elwandhle Olubomvu, wa fika eKadeshi.

17 AbakaIsraeli ba tuma izigijimi enkosini ya seEdomi, ba ti, A ke ngi dhlule ezweni lako; kepa inkosi ya seEdomi ka i lalelanga; kanjalo ba tuma enkosini ya seMoabi, kepa ka i vumanga. Aba kaIsraeli ba hlala eKadeshi.

18 Ba hamba ehlane, ba zekelela izwe la seEdomi, nezwe la seMoabi, beza ngasempumalanga kwezwe la seMoabi, ba misa pesheya kweArnoni, kepa ka ba ngenanga ezweni la seMoabi; ngokuba iArnoni li umkaulo weMoabi.

19 AbakaIsraeli ba tuma izigijimi kuSihoni inkosi yamaAmori, inkosi ya seHeshbone; aba kaIsraeli ba ti kuye, A ke si dhlule ezweni lako, si ye endaweni yami.

20 Kepa uSihoni ka m etembanga ukuba a dhlule ezweni lake; kodwa uSihoni wa buta abantu bonke bake, ba misa eJahazi, wa lwa naba kaIsraeli.

21 uJehova, uTixo ka Israeli, wa nikela uSihoni nabantu bonke bake esandhleni sika Israeli; ba bahlula; Aba kaIsraeli ba nqoba izwe lonke lamaAmori, abantu ba lelozwe.

22 Ba nqoba izwe lonke lamaAmori, ku suka eArnoni ku ze ku fike eJaboki, ku suka ehlane ku ze ku fike eJordani.

23 Kanjalo uJehova, uTixo ka Israeli, u xotyile amaAmori pambi kwabantu bake, abaka kaIsraeli; wena u ya kubamuka izwe na?

24 A u yi kufuya lelo, uKemoshi utixo wako a ku nika lona ukuba u li fuye na? Kanjalo konke uJehova uTixo wetu a si nika kona ukuba si ku fuye, loko si ya kukufuya.

25 U lungile ini wena ku noBalaki indodana ka Zipori, inkosi ya seMoabi? yena wa ke wa pikisana nabakaIsraeli, wa ke wa lwa nabo na?

26 Iloku abakaIsraeli ba hlala eHeshbone nemizana yalo, na seAroeri nemizana yalo, na semizini yonke ngaseArnoni, iminyaka emakulu amatatu; po a u buyisanga ngani lawamazwe ngalesosikati na?

27 A ngonanga kuwe, kepa wena u ya ngenzela okubi ngokulwa nami; uJehova ka hlule namhla pakati kwabaka Israeli nabaka Amoni.

28 Kodwa inkosi yabaka Amoni ka i lalelanga amazwi ka Jefeta, a wa tumayo kuyo.

29 Kona umoya ka Jehova weza kuJefeta, wa dhlula eGiladi na seManasa; wa dhlula na seMizpa la seGiladi, wesuka eMizpa la seGiladi, wa dhlulela kwabaka Amoni.

30 uJefeta wa zibopa kuJehova ngesibopo, wa ti, Uma u nikela abaka Amoni esandhleni sami impela,

31 Kona ku za kuti, loko oku pumayo emnyango wendhlu yami ukuza kungihlangabeza, nxa ngi buya kahle kwabaka Amoni, ko ba okuka Jehova, e ngi ya kukunikela ku be umnikelo wokutyiswa.

32 Kwa njalo uJefeta wa dhlulela kwabaka Amoni ukulwa nabo; uJehova wa ba nikela esandhleni sake.

33 Wa ba bulala ku suka eAroeri ku ze ku fike eMiniti, imizi emashumi amabili, ku ze ku fike eAbelkeramimi, ngo-

kubulala okukulu. Kwa njalo abaka
Amoni ba nqotywa abaka Israeli.
34 uJefeta weza eMizpa endhlini yake,
bheka, kwa puma intombi yake uku-
mhlangabeza, i za nezigubu nokusina;
ya i ukupela komntwana wake, ngapa-
ndhle kwayo wa e nge nandodana na-
ntombi.
35 Kwa ti, e sa i bona, wa hxebula izi-
ngubo zake, wa ti, Au, mntanami, u ya
ngi tobisa kakulu; u ngowaba ngi hlu-
payo; ngi vulile umlomo wami kuJe-
hova, ngi nge buye.
36 Ya ti kuye, Baba, uma u vulile
umlomo wako kuJehova, yenza kimi
njengokupumileyo emlonyeni wako, lo-
ku uJehova u ku pindisele eziteni zako,
abaka Amoni.
37 Ya ti kuyise, Ma ngenzelwe loku,
ngi yeke izinyanga ezimbili ukuba ngi
ye ngehlele ezintabeni, ngi lilele ubu-
ntombi bami, mina nabazana nami.
38 Wa se e ti, Hamba. Wa i mukisa
izinyanga ezimbili; ya hamba nabaza-
na nayo, ya lilela ubuntombi bayo ezi-
ntabeni.
39 Kwa ti ekupeleni kwezinyanga ezi-
mbili ya buyela kuyise, owenza kuyo
njengesibambo sake, a be zibambile nga-
so; ya i nga yazi indoda. Kwa ba isi-
miso kwaIsraeli,
40 Sokuti izintombi za kwaIsraeli za
ya iminyaka ngeminyaka ukuitusa into-
mbi ka Jefeta umGiladi izinsuku ezine
ngomnyaka.

## ISAHLUKO 12.

ABA kwaEfraimi ba butana ba ya nga-
senyakato, ba ti kuJefeta, Wa dhlule-
lani ukuya kulwa nabaka Amoni, u nga
si bizanga ukuba si ye nawe? si ya kui-
tyisa indhlu yako ngomlilo.
2 uJefeta wa ti kubo, Mina nabantu
bami sa si lwa kakulu nabaka Amoni,
nga ni biza, kepa a ni ngi sindisanga
esandhleni sabo.
3 Nxa se ngi bonile ukuti a ni ngi si-
ndisanga, nga bheka umpefumlo wami
esandhleni sami, nga dhlulela kwabaka
Amoni, uJehova wa ba nikela esandhle-
ni sami; po, ni kupukeleni namhla, ni
ze kimi ukulwa nami?
4 uJefeta wa buta abantu bonke ba se-
Giladi, wa lwa namaEfraimi; abantu
ba seGiladi ba wahlula amaEfraimi, ngo-
kuba ba be ti, Ni ngabasindileyo bama-
Efraimi nina maGiladi, kwaEfraimi na
kwaManasa.
5 A ti amaGiladi a vimba amazibuko a
seJordani pambi kwamaEfraimi; kwa
ti, nxa abasindileyo bamaEfraimi be ti,
Ma ngi wele; abantu ba seGiladi ba
ti, kuye, U ngumEfraimi na? Uma e
ti, Qa,
6 Kona ba ti kuye, Yityoke, iShibo-
leti; wa ti, iSiboleti, ngokuba wahlule-
ka ukulipimisa kahle. Kona ba m ba-
mba, ba m bulala ngasemazibukweni a
seJordani. Kwa wa ngalesosikati ama-
Efraimi a izinkulungwane ezimashumi
amane nambili.
7 uJefeta wahlula abakaIsraeli imi-
nyaka e isitupa. Wa fa uJefeta umGi-
ladi, wembelwa emzini wa seGiladi;
8 Emva kwake uIbzani wa seBetlehe-
ma wahlula abakaIsraeli.
9 Wa e namadodana amashumi ama-
tatu, nezintombi ezimashumi amatatu
wa zendisa; wa tabatela amadodana ake
izintombi ezimashumi amatatu. Wa-
hlula abakaIsraeli iminyaka e isiko-
mbisa.
10 uIbzani wa fa, wembelwa eBetle-
hema.
11 Emva kwake uElone, umZebuloni,
wahlula abakaIsraeli, wahlula abaka-
Israeli iminyaka e ishumi.
12 uElone umZebuloni wa fa, wembe-
lwa eAjaloni ezweni la kwaZebuloni.
13 Emva kwake uAbdoni indodana
ka Hileli, umPiratoni, wahlula abaka-
Israeli.
14 Wa e namadodana amashumi ama-
ne, namadodana amadodana ake ama-
shumi amatatu, a kwela ezimbongolwe-
ni ezimashumi a isikombisa; wahlula
abakaIsraeli iminyaka eshiyagalombili.
15 Wa fa uAbdoni indodana ka Hileli
umPiratoni, wembelwa ePiratoni ezweni
la kwaEfraimi, entabeni yamaAmaleki.

## ISAHLUKO 13.

ABAKA Israeli ba pinda benza okubi
pambi kuka Jehova; uJehova wa
ba nikela esandhleni samaFilisti imi-
nyaka emashumi amane.
2 Kwa ku kona umuntu otile wa se-
Zora, wa sesizalweni samaDani, ogama
lake la li nguManoa; umkake wa e
inyumba, ka zalanga.
3 Ya ti ingelosi kaJehova ya bonaka-
la kulomfazi, ya ti kuye, Bhekake, u
inyumba, a u zali nokuzala; kepa u ya
kukulelwa, u zale indodana.
4 Qapelake manje, u nga puzi iwaini,
notywala, u nga dhli uto olungcolileyo;

5 Ngokuba bheka, u ya kukulelwa, u zale indodana; impuco a i yi kubekwa ekanda layo; ngokuba umntwana u ya kuba umNazareti ka Tixo iloku e zalwa; u ya kuqala ukusindisa abakaIsraeli esandhleni samaFilisti.

6 Umfazi weza wa bika endodeni yake, wa ti, Kwa fika kimi umuntu ka Tixo, wa bonakalisa okwengelosi ka Tixo, wesabeka kakulu; a ngi m buzanga ukuba wa velapi, naye ka ngi tyelanga igama lake.

7 Wa ti kimi, Bheka u ya kukulelwa, u zale indodana; manje u nga puzi iwaini notywala, u nga dhli uto olungcolileyo, ngokuba umntwana u ya kuba umNazareti ka Tixo iloku wa zalwa a ze a fe.

8 uManoa wa kuleka kuJehova, wa ti, E, Nkosi, lomuntu ka Tixo owa m tumayo ka buyele kitina, a si fundise esi ya kukwenza kumntwana o za kuzalwa.

9 uTixo wa lalela izwi lika Manoa; ingelosi ka Tixo ya buyela kumfazi e sa hlezi endhle; kepa uManoa indoda yake wa e nge naye.

10 Umfazi wa tyetya, wa gijima, wa ya, wa i tyela indoda yake, wa ti, Bheka, u bonakele kimi lowomuntu owa fika kimi ngalolosuku.

11 uManoa wesuka, wa landela umkake, wa fika ku lowo muntu, wa ti kuye, Wena u lowo muntu owa kuluma nomfazi na? Wa ti, Ngi uye.

12 uManoa wa ti kuye, Nxa se kwenzekile namazwi ako, ku za kuba njani ukuma komntwana nomsebenzi wake.

13 Ingelosi ka Jehova ya ti kuManoa, Konke enga ku tyoyo kumfazi, ka ku gcine.

14 Ka nga dhli uto olu vela evinini, ka nga puzi iwaini notywala, ka nga dhli uto olungcolileyo; konke enga m yala ngako ka ku gcine.

15 uManoa wa ti kuyo ingelosi ka Jehova, A ke si ku libazise, si ze si ku lungisele izinyane lembuzi.

16 Ingelosi ka Jehova ya ti kuManoa, Noma u ngi libazise, a ngi yi kudhla ukudhla kwako; uma u lungisa umnikelo wokutyiswa, u nikele kuJehova. Ngokuba uManoa wa e ngazi ukuti wa e ingelosi ka Jehova.

17 uManoa wa ti kuyo ingelosi ka Jehova, Ubani igama lako, ukuba si ku tuse, nxa se kwenzekile izwi lako.

18 Ingelosi ka Jehova ya ti kuye, U buzelani igama lami, li yesabeka.

19 uMañoa wa li tabata izinyane lembuzi, nomnikelo wempupu, wa ku nikela kuJehova etyeni; ya kwenza okumangalisayo, uManoa nomkake ba bukela.

20 Kwa ti, ilangabi li sa puma elatini lenyukela ngasezulwini, ingelosi ka Jehova yenyuka elangabini lelati, uManoa nomkake ba bukela, ba wa pansi ngobuso.

21 Ingelosi ka Jehova ka i pindanga ya bonakala kuManoa nomkake. Kona uManoa wa m azi ukuti, wa e ingelosi ka Jehova.

22 uManoa wa ti kumkake, Impela si ya kufa, ngokuba si m bonile uTixo.

23 Kepa umkake wa ti kuye, Uma uJehova e tanda ukusibulala, nga e nga wamkelanga esandhleni setu umnikelo wokutyiswa, nomnikelo wempupu, nga e nga si bonisanga konke loku, nga e nga si tyelanga okunjalo ngalesisikati.

24 Umfazi wa zala indodana, wa i qamba igama layo uSamsoni. Wa kula umntwana, wa busiswa uJehova.

25 Umoya ka Jehova wa qala ukumvusa eMahanedani pakati kweZora ne-Eshtaoli.

## ISAHLUKO 14.

USAMSONI wehla wa ya eTimnati, wa bona isifazana eTimnati sa sezintombini zamaFilisti.

2 Wa kupuka wa ba tyela oyise nonina, wa ti, Ngi bonile isifazana eTimnati sa sezintombini zamaFilisti; a ke ni ngi tabatele sona si be umkami.

3 Ba ti kuye oyise nonina, A ku ko ini isifazana ezintombini zabafo wenu, na sebantwini bonke bami, ukuba u ye kutabata umfazi kumaFilisti a nga sokileyo? uSamsoni wa ti kuyise, Ngi tabatele yona, ngokuba i fanele emehlweni ami.

4 Ba be ngazi oyise nonina ukuti, loku kwa vela kuJehova, ukuti wa e funa ituba lokulwa namaFilisti; ngokuba ngalesosikati amaFilisti a e busa pezu kuka Israeli.

5 Wehla uSamsoni noyise nonina ba ya eTimnati, ba fika ezivinini za seTimnati, bheka, ingonyama entya ya puma ukumhlangabeza, i bodhla.

6 Umoya ka Tixo wa mehlela, wa i hxebula njengomuntu e li hxebula izinyane lembuzi, wa e nge naluto esandhleni sake; ka ba tyelanga oyise nonina a be kwenzile.

7 Wehla, wa kuluma nalesosifazana;
sa si sihle emehlweni ka Samsoni.
8 Emva kwesikati wa buya ukuba a m
tabate; wa pambuka ukuya kubona isi-
dumbu sengonyama; bheka kwa ku ko-
na iqulo lezinyosi noju esidunjini sengo-
nyama.
9 Wa hlepulela izinyosi ezandhleni,
wa hamba, e dhla, wa fika kuyise noni-
na, wa ba pa, ba dhla nabo; kepa ka ba
tyelanga ukuti wa hlepula izinyosi esi-
dunjini sengonyama.
10 Wa e sehla uyise wa ya kuso isifaza-
na; uSamsoni wenza umtimba, ngokuba
izinsizwa zenza njalo.
11 Kwa ti, nxa se be m bonile, ba m
tabatela abameli abamashumi amatatu,
ukuba ba be naye.
12 uSamsoni wa ti kubo, Ngi ya kuni-
nika inqandelo; uma ni i casisela kahle
kimi ngezinsuku ezi isikombisa zomti-
mba, ni i qonde, ngi ya kuninika ama-
yembe amashumi amatatu, nezingubo
zokuguqulana ezimashumi amatatu;
13 Kepa uma nahluleka ukuicasisela
kimi, ni ya kunginika amayembe ama-
shumi amatatu, nezingubo zokuguqula-
na ezimashumi amatau. Ba ti kuye, Si
nike inqandelo yako, si i zwe.
14 Wa ti kubo, Kwa puma ukudhla
kokudhlayo, na koku namandhla kwa
puma okumnandi. Bahluleka ukucasi-
sela inqandelo ngezinsuku ezintatu.
15 Kwa ti ngosuku lwesikombisa, ba
ti kumka Samsoni, M ncenge umyeni
wako ukuba a si tyele leyonqandelo funa
si ku tyise wena nendhlu ka yihlo ngo-
mlilo. Ni si memile ukuba ni si dhle na?
a ku njalo na?
16 Umka Samsoni wa kala pambi
kwake, wa ti, U ya ngi zonda, a u ngi
tandi; u nikile abakiti inqandelo, a u
ngi tyelanga yona. Wa ti kuye, Bheka,
a ngi ba tyelanga obaba nomame, ngi za
kukutyela wena na?
17 Wa kala pambi kwake lezozinsuku
ezi isikombisa zomtimba wabo; kwa ti
ngosuku lwesikombisa, wa m tyela, ngo-
kuba wa m cindezela; wa ba tyela aba-
kubo inqandelo.
18 Abantu bomuzi ba ti kuye ngolwe-
sikombisa, ilanga li nga ka tyoni, Ku ini
okumnandi ku nezinyosi? ku ini oku
namandhla ku nengonyama? Wa ti
kubo, Uma be ni nga limanga ngesitole
sami nga be ni nga qondanga inqandelo
yami.
19 Umoya ka Jehova weza kuye, we-
hla wa ya eAshkeloni, wa bulala aba-
ntu abamashumi amatatu kubona, wa
tabata izivato zabo, wa ba pa aba casi-
sela inqandelo izingubo zokuguqulana.
Wa tukutela, wa kupuka wa ya emzini
ka yise.
20 Umka Samsoni wa nikwa kummeli
wake owa e m mele.

## ISAHLUKO 15.

KWA ti emva kwesikati, ngesikati so-
kuvuna ukolweni, uSamsoni wa ya
kubona umkake, e hamba nezinyane le-
mbuzi; Wa ti, Ngi ya kungena kumka-
mi endhlini yake. Kodwa uyise ka vu-
manga ukuba a ngene.
2 Uyise wa ti, Be ngi ti u m zondile
impela, ngako nga m nika kummeli wa-
ko; udade wabo omncinyane ka muhle
kunaye na? m tabateke endaweni yake.
3 uSamsoni wa ti kubo, Manje a ngi
yi kutola icala kumaFilisti noma ngi
benzela okubi.
4 uSamsoni wesuka wa bamba ama-
nkentyane amakulu amatatu, wa tabata
izimbaqa, wa wa fulatelisana ukuba imi-
sila i bhekane, wa lu beka ubaqa pakati
kwemisila yombili.
5 Wa zi tungela izimbaqa ngomlilo,
wa wa qubela pakati kokolweni o nga
ka vunwa wamaFilisti, wa tyisa nezita
nokolweni o nga ka vutwa, kanye nezi-
vini nezihlwati.
6 A ti amaFilisti, Loku kwenziwe
ubani na? Kwa tiwa, NguSamsoni,
umkwenyana womTimni, ngokuba wa
tabata umkake, wa m nika kummeli
wake. A kupuka amaFilisti, a m tyisa
yena nendhlu ka yise.
7 uSamsoni wa ti kubo, Uma nenza
njalo, ngi ya qinisa ngi ya kupindisa
kini, kona ngi ya kuyeka.
8 Wa ba bulala umlenze netanga ngo-
kubulala okukulu. Wehla wa hlala efe-
ni lwedwala leEtamu.
9 A kupuka amaFilisti, a misa nga-
kwaJuda, a qubekela eLehi.
10 AbakwaJuda ba ti, Ni kupukelani
ukuza kitina na? Ba ti, Si kupukile
ukuba si bope uSamsoni, senze kuye nje-
ngaloku enzile kitina.
11 Ba se besuka abakwaJuda aba izi-
nkulungwane ezintatu, behlela efeni
lwedwala leEtamu, ba ti kuSamsoni, A
wazi ini ukuti amaFilisti a busa pezu
kwetu? ku ini loku o kwenzileyo kitina
na? Wa ti kubo, Njengaloku benza ki-
mi, ngi kwenzile njalo kubona.

12 Ba ti kuye, Sehlile ukuba si ku
bope, si ku nikele esandhleni samaFili-
sti. uSamsoni wa ti kubo, Fungani ki-
mi ukuti ka ni yi ku ngi bulala mina.
13 Ba tyo kuye, ba ti, Ai, kodwa si
ya kukubopa, si ku nikele esandhleni
sabo, kepa a si yi kukubulala. Ba m
bopa ngezintambo ezimbili ezintya, ba
m kupula edwaleni.
14 Nxa e fikile eLehi amaFilisti a ha-
lalisa pambi kwake; umoya ka Jehova
wa m ehlela, izintambo eza zi sezinga-
lweni za ba njengeflaksi eli tyileyo ngo-
mlilo, nezibopo zake za ncibilika zesuka
ezandhleni zake.
15 Wa fumana umhlati omutya we-
mbongolo, welula isandhla sake, wa u
tabata, wa bulala abantu aba inkulu-
ngwane ngawo.
16 uSamsoni wa ti, Ngomhlati wembo-
ngolo, incwaba, yebo izincwaba ezimbili,
ngomhlati wembongolo ngi bulele aba-
ntu aba inkulungwane.
17 Kwa ti, e se qedile ukukuluma, wa
lahla umhlati; ba qamba leyondawo
iRamatlehi.
18 Wa e omile kakulu, wa kala kuJe-
hova, wa ti, Wenzile lokukusindisa oku-
kulu ngesandhla senceku yako, kepa
manje ngi za kufa ngokoma, ngi we esa-
ndhleni sabangasokile na?
19 uTixo wa dabula isisele esa si se-
Lehi, kwa puma amanzi kuso; wa puza,
umoya wake wa buya, wa pila. Ngako
ba qamba igama lawo iEnhakore, eli se-
Lehi na namhla.
20 Wahlula aba kaIsraeli ezinsukwini
zamaFilisti iminyaka emashumi ama-
bili.

ISAHLUKO 16.

USAMSONI wa ya eGaza, wa bona
kona isifebe, wa ngena kuso.
2 Kwa bikwa kumaGaza, kwa tiwa,
uSamsoni u fikile lapa. Ba m haqa, ba
m lalela ubusuku bonke ngasesangweni
lomuzi; kepa ba tula ubusuku bonke,
ba ti, Nxa ku sile ekuseni si ya kumbu-
lala.
3 uSamsoni wa lala kwa za kwa ba
pakati kobusuku; wesuka pakati kobu-
suku, wa bamba izicaba zesango lomuzi,
nezinsika zombili, wa zi ncotula kanye
nomvalo, wa zi beka emahlombe ake,
wa zi kupulela pezulu entabeni e bhe-
kana neHebroni.
4 Kwa ti emva kwaloku, wa tanda isi-
fazana esigodini seSoreki, igama laso la
li nguDelila.
5 Amakosi amaFilisti e za kuso, a ti
kuso, M ncenge, u bone ukuba ku ma pi
amandhla ake amakulu, nokuba si nga
m ahlula ngani, ukuze si m bope, si m
nqobe; si ya kukunika sonke ngabanye
izinhlamvu zesiliva ezi inkulungwane
nekulu.
6 uDelila wa ti kuSamsoni, A ku ngi
tyele ukuba ku ma pi amandhla ako
amakulu, nokuba u nga botywa ngani u
nqotywe.
7 uSamsoni wa ti kuye, Uma be ngi
bopa ngezintambo ezi isikombisa ezima-
nzi, ezi nga komi ngi ya kuba butaka-
taka, ngi be njengomunye muntu.
8 Kona amakosi amaFilisti a leta ku-
ye izintambo ezi isikombisa ezimanzi
ezi nga komi, wa m bopa ngazo.
9 (Abalaleli ba be hlezi kuye endhlini.)
Wa ti kuye, amaFilisti a pezu kwako,
Samsoni. Wa gqabula izintambo nje-
ngentambo yeflaksi i qatyulwa nxa i
zwa umlilo. Kwa ku ngaziwa amandhla
ake.
10 uDelila wa ti kuSamsoni, Bheka,
u ngi kohlisile, wa ngi tyela amanga;
kaloku a ku ngi tyele ukuba u nga bo-
tywa ngani.
11 Wa ti kuye, Uma be ngi bopa ngezi-
ntambo ezintya, oku nga setyenzwanga
ngazo, ngi ya kuba butakataka, ngi be
njengabanye abantu.
12 uDelila wa se e tabata izintambo
ezintya, wa m bopa ngazo, wa ti kuye,
amaFilisti a pezu kwako, Samsoni (Aba-
laleli ba be hlezi kuye endhlini.) Wa
zi gqabula ezingalweni zake, ku nga ti
intanjana.
13 uDelila wa ti kuSamsoni, Ku ze ku
be manje u ngi kohlisile, wa ngi tyela
amanga; ngi tyele ukuba u nga botywa
ngani. Wa ti kuye, Uma waluka izitu-
ngu ezi isikombisa zekanda lami nezi-
ntambo.
14 Wa zi betela ngesikonkwane, wa ti
kuye, amaFilisti a pezu kwako, Samsoni.
Wa papama ebutongweni, wa ncotula
isikonkwane sesaluko, nezintambo.
15 Wa ti kuye, U nga tyo kanjani uku-
ti, Ngi ya ku tanda nxa inhliziyo yako
i nga hlangani nami? U ngi kohlisile
katatu, a u ngi tyelanga ukuba ku ma pi
amandhla ako.
16 Kwa ti, nxa e m cindezele ngama-
zwi ake imihla ngemihla, e m quba wa
za wa katazeka umpefumlo wake, e se za
kufa.
17 Kona wa m tyela inhliziyo yonke

yake, wa ti kuye, Impuco a i zanga i fika
ekanda lami; ngokuba be ngi umNazare-
ti kuTixo iloku nga zalwa umame. Uma
ngi puculwa, amandhla ami a ya ku-
muka kimi, ngi ya kuba butakataka, ngi
be njengabantu bonke.
18 uDelila wa bona ukuti wa e m tye-
lile inhliziyo yake, wa tuma wa biza
amakosi amaFilisti, e ti, kupukani kalo-
ku, u ngi tyelile inhliziyo yonke yake.
Kona amaFilisti a kupukela kuye, a
pata imali esandhleni sabo.
19 Wa m lalisa ubutongo emadolweni
ake, wa biza umuntu, wa pucula izi-
tungu ezi isikombisa zekanda lake; wa
qala ukumnqoba, amandhla ake a muka
kuye.
20 Wa ti, amaFilisti a pezu kwako,
Samsoni. Wa papama ebutongweni, wa
ti, Ngi ya kupuma njenga kwezinye izi-
kati, ngi zikulule. Wa e ngazi ukuti
uJehova wa e mukile kuye.
21 A m bamba amaFilisti, a kipa ame-
hlo ake, a m ehlisela eGaza, a m bo-
pa ngamaketango etusi; wa sila etilo-
ngweni.
22 Kodwa izinwele zekanda lake za
qala ukuhluma, e se puculiwe.
23 Amakosi amaFilisti a butana, ukuba
a m hlabele uDagoni utixo wabo umhla-
tyelo omkulu, nokuba a tokoze, ngokuba
ba ti, utixo wetu u nikele uSamsoni isi-
ta setu esandhleni setu.
24 Abantu ba m bona, ba tusa utixo
wabo; ngokuba ba ti, Utixo wetu u ni-
kele esandhleni setu isita setu, nocitayo
izwe letu, owa bulala abaningi ba kiti.
25 Kwa ti, nxa izinhliziyo zabo se zi
tokoza, a ti, M bizeni uSamsoni, ukuba
a si dhlalele. Besuka ba m biza uSam-
soni e setilongweni; wa dhlala pambi
kwabo; ba m bheka pakati kwezi-
nsika.
26 uSamsoni wa ti kumfana owa m
pata ngesandhla, Ngi yeke ukuba ngi
pate izinsika ezi pasa indhlu, ngencike
kuzo.
27 Indhlu ya i gcwele abesilisa nabe-
sifazana; namakosi onke amaFilisti a e
kona; na pezu kwendhlu ba be kona
ku nga ti aba izinkulungwane ezintatu
abesilisa nabesifazana aba be bukela uku-
dhlala kuka Samsoni.
28 uSamsoni wa kuleka kuJehova, wa
ti, E Nkosi Jehova, ngi kumbule, ngi
size kalokunje kupela, Tixo, ukuba ngi
pindise kanye kumaFilisti ngenxa ya-
mehlo ami omabili.
29 uSamsoni wa bamba izinsika zo-
mbili za pakati, ezi pasa indhlu, wenci-
ka kuzo, kwenye ngesandhla sokunene,
na kwenye ngesandhla sokohlo.
30 uSamsoni wa ti, ma ngi fe na-
maFilisti. Wa kotama ngamandhla;
indhlu ya wa pezu kwamakosi, na pezu
kwabantu bonke aba be kuyo. Kwa
njalo abafileyo a ba bulalayo ekufeni
kwake ba be baningi ku nabo a ba bula-
layo ekupileni kwake.
31 Kwehla abafo wabo nayo yonke
indhlu ka yise, ba m tabata, ba kupuka
naye, ba m mbela pakati kweZora ne-
Eshtaoli emafipeni ka Manoa uyise.
Wahlula abakaIsraeli iminyaka ema-
shumi amabili.

## ISAHLUKO 17.

KWA ku kona umuntu wa sentabe-
ni ya kwaEfraimi, ogama lake la li
nguMika.
2 Wa ti kunina, Lawo mashekeli esi-
liva a inkulungwane nekulu, a suswa
kuwe, owa tuka ngawo, wa kuluma
ngawo ezindhlebeni zami, bheka, nansi
imali i kimi; nga i tabata. Unina wa ti,
U busisiwe kuJehova, ndodana yami.
3 Wa buyisela kunina lawo mashekeli
esiliva a inkulungwane nekulu; unina
wa ti, Impela ngi ya ngcwelisa lemali
kuJehova i vela esandhleni sami, i be
eyendodana yami, ukuba kwenziwe nga-
yo isitombe esibaziweyo nesitombe esi-
pekiweyo; ngako se ngi i buyisela
kuwe.
4 Kepa wa i buyisela imali kunina;
unina wa tabata amashekeli esiliva ama-
kulu amabili, wa wa nika kumpeki we-
nsimbi, owenza ngawo isitombe esibazi-
weyo nesitombe esipekiweyo; za zi ko-
na endhlini ka Mika.
5 Lowo muntu uMika wa e nendhlu
ka Tixo, wa lenza iefodi, neterafimi,
wa beka enye indodana yake, i be
umpristi wake.
6 Ngalezozinsuku ya i nge ko inkosi
kwabakwaIsraeli; bonke benza ngoku-
faneleyo emehlweni abo.
7 Kwa ku kona insizwa ya seBetle-
hemjuda, yesizalo sika Juda, eya i ngum-
Levi, ya i hlezi kona.
8 Lowo muntu wemuka emzini, eBet-
lehemjuda, ukuya kuhambela lapo e ya
kutolwa kona; ekuhambeni kwake wa
fika entabeni ya kwaEfraimi, emzini ka
Mika.
9 uMika wa ti kuye, U vela pi na?

Wa ti kuye, Ngi ngumLevi wa seBetle-
hemjuda, ngi ya hamba ukuya kuhlala
lapo ngi za kutolwa kona.
10 uMika wa ti kuye, Hlala nami, u
be ubaba wami nompristi wami, ngi ya
kukunika amashekeli a ishumi ngo-
mnyaka, nezingubo zokwambata, no-
kudhla kwako ; umLevi wa ngena.
11 Wa vuma umLevi ukuhlala na lo-
wo muntu ; leyo nsizwa ya ba kuye nje-
ngendodana yake.
12 uMika wa m beka umLevi, ya ti
leyo nsizwa ya ba umpristi wake, ya i
kona emzini wake.
13 Wa ti uMika, Kaloku ngi yazi uku-
ti uJehova u ya kungenzela okuhle, lo-
ku umLevi u umpristi wami.

ISAHLUKO 18.

NGALEZOZINSUKU kwa ku nge ko
inkosi kwabaka Israeli ; na ngale-
zozinsuku isizwe samaDani sa zifunela
izwe lokwaka ; ngokuba ngalolosuku ba
be nga kamkeliswa izwe ezizweni zika
Israeli.
2 Abaka Dani ba tuma abantu aba-
hlanu ba sesizalweni sakubo, kuso so-
nke isizwe sakubo, abantu aba ngama-
qawe, ba seZora na seEshtaoli, ukuya
kuhlola izwe nokulibona ; ba ti kubo,
Hambani, ni bone izwe. Ba fika enta-
beni ya kwa Efraimi, endhlini ka Mika,
ba ngenisa kona.
3 Nxa se be kona ngasendhlini ka
Mika, ba lazi izwi lensizwa e ngumLevi ;
ba pambukela kona, ba ti kuye, Wa yi-
swa ubani lapa? wenzani kulendawo?
u nani lapa?
4 Wa ti kubo, uMika u ya ngenzela
ukuti nokuti, wa ngi tola, nga ba umpri-
sti wake.
5 Ba ti kuye, Buza kuTixo, ukuze sazi
ukuba indhlela esi hamba ngayo i ya
kuba nenhlanhla.
6 Umpristi wa ti kubo, Hambani ka-
hle, i pambi kuka Jehova indhlela yenu
eni hamba ngayo.
7 Besuka labobantu aba isihlanu, ba
ya ba fika eLaisha, ba bona abantu aba
pakati kwalo, be sa hlezi be nge nalo
uvalo, njengokuma kwamaZidoni, be tu-
la, be nge navalo ; kwa ku nge ko ezwe-
ni umbusi onqobayo o ba hlupayo nga-
luto, ba be kude namaZidoni, be nge
namsebenzi nabanye abantu.
8 Ba buya ba fika kubafo wabo eZora
na seEshtaoli ; abafo wabo ba ti kubo,
Ni tini na?
9 Ba ti, Sukani, a si kupukele kubo ;
ngokuba si bonile izwe ; bheka, li hle
kakulu ; ni ya tula ini? ni nga nqeni
ukuhamba ukuya kufuya izwe.
10 Nxa ni hamba ni ya kufika kuba-
ntu aba nge nalo'uvalo, na sezweni eli-
kulu ; uTixo u li nikele esandhleni se-
nu ; indawo e nga sweli luto olu se-
zweni.
11 Besuka kona aba sesizalweni sa-
maDani, eZora na seEshtaoli, abantu
abamakulu a isitupa aba be hlomile izi-
kali zokulwa.
12 Ba kupuka, ba misa eKirjatjearimi,
kwaJuda ; ngako ba biza leyondawo
ngokuti iMahanedani na namhla ; bhe-
ka, li ngasemva kweKirjatjearimi.
13 Ba dhlula kona ba ya entabeni ya
kwaEfraimi, ba fika endhlini ka Mika.
14 Labobantu aba isihlanu, aba ya
ukuhlola izwe la seLaisha, ba kuluma
ba ti kubafo wabo, Ni yazi ini ukuti ku
kona ku lezizindhlu iefodi, neterafimi,
nesitombe esibaziweyo, nesitombe esipe-
kiweyo? ngako qondani kaloku ukuba
ni ya kwenzani.
15 Besuka ba pambukela kona, ba fika
endhlini yensizwa e ngumLevi, endhli-
ni ka Mika, ba m bingelela.
16 Labobantu abamakulu a isitupa aba
be hlomile izikali zokulwa, aba kwaba-
ka Dani, be ma esangweni.
17 Abantu aba isihlanu aba ya uku-
hlola izwe, benyuka, ba ngena kona, ba
tabata isitombe esibaziweyo, neefodi, ne-
terafimi, nesitombe esipekiweyo ; umpri-
sti we ma esangweni nabantu abamaku-
lu a isitupa aba hlomile izikali zokulwa.
18 Labo se be ngenile endhlini ka Mi-
ka, ba tabata isitombe esibaziweyo, nee-
fodi, neterafimi, nesitombe esipekiweyo,
umpristi wa ti kubo, Nenzani na?
19 Ba ti kuye, Tula, beka isandhla
emlonyeni, u hambe nati, u be ubaba
wetu nompristi wetu. Ku hle ini ukuba
u be umpristi wendhlu yomuntu mu-
nye, ku nokuba u be umpristi wesizwe
nowesizalo kwaIsraeli?
20 Inhliziyo yompristi ya tokoza, wa
tabata iefodi, neterafimi, nesitombe esi-
baziweyo, wa ngena pakati kwabantu.
21 Ba penduka, be muka, ba beka aba-
ntwana, nezinkomo, nempahla pambi
kwabo.
22 Se be hambile kude nendhlu ka
Mika, abantu, aba be sezindhlini eza zi
kufupi nendhlu ka Mika, ba butana, ba
ya ba fumana abaka Dani.

23 Ba memeza kwabaka Dani. Ba
penduka ba ti kuMika, U nani, ni bute-
ne ngani na?
24 Wa ti, Ni tabatile otixo bami enga
benzayo, nompristi, nemuka; ngi se na-
ni na? ku ini loku eni ku tyoyo kimi,
ni ti, U nani na?
25 Abaka Dani ba ti kuye, Izwi lako
ma li nga zwiwa pakati kwetu, funa
abantu aba nolaka ba kwehlele, u zibu-
lale wena nabendhlu yako.
26 Abaka Dani ba hamba ngendhlela
yabo; uMika wa bona ukuti ba nama-
ndhla ku naye, wa penduka wa buyela
endhlini yake.
27 Ba tabata a be kwenzile uMika, no-
mpristi a e naye, be za eLaisha, kubantu
abahleziyo be tula be nge nalo uvalo, ba
ba bulala ngobukali benkemba, ba tyisa
umuzi ngomlilo.
28 Kwa ku nge ko umsindisi, ngoku-
ba wa u kude neZidoni; ba be nge na-
msebenzi nabanye abantu; wa u sesi-
hlanjeni esi ngaseBetrehobi. Ba waka
umuzi, ba hlala kuwo.
29 Ba qamba igama lomuzi iDani,
ngegama lika Dani, uyise wabo, owa za-
lwa kuIsraeli; kepa igama lomuzi la li
iLaisha kuqala.
30 Abaka Dani ba zimisela isitombe
esibaziweyo; uJonatani, indodana ka
Gershomi, indodana ka Mosi, yena na-
madodana ake ba be ngabapristi esizwe-
ni sika Dani kwa za kwa fika usuku lo-
kutunjwa kwezwe.
31 Ba misa isitombe esibaziweyo sika
Mika, a be senzile, izinsuku zonke
indhlu ka Tixo eya i kona eShilo ngazo.

ISAHLUKO 19.

KWA ti ngalezozinsuku, loku kwa ku
nge ko inkosi kwaIsraeli, wa e kona
umLevi e hlezi entabeni ya kwaEfraimi
ngasemva, owa tabata umfazi o ipilege-
shi eBetlehemjuda.
2 Ipilegeshi lake la hlubuka kuye
ngokupinga, lemuka kuye, la ya endhli-
ni ka yise eBetlehemjuda, la li kona isi-
kati, izinyanga ezine.
3 Umyeni walo wesuka, wa li landa,
ukuba a kulume kahle kulo, a li buyise,
e hamba nenceku yake nezimbongolo
ezimbili; la m ngenisa endhlini kuye:
nxa uyise wesifazana se e m bonile wa
tokoza ukuhlangana naye.
4 Umkwe wake, uyise wesifazana, wa
m libazisa, wa hlala naye izinsuku ezi-
ntatu; ba dhla, ba puza, ba lala kona.
5 Kwa ti ngosuku lwesine ba vuka
kusasa, wesuka ukuba a hambe; kepa
uyise wesifazana wa ti kumkwenyana
wake, Qinisa inhliziyo yako ngesinkwa-
na, kona ni ya kuhamba.
6 Ba hlala ba dhla ba puza ndawonye
bobabili; uyise wesifazana wa ti kumu-
ntu, Vuma, u lale, i tokoze inhliziyo
yako.
7 Wesuka umuntu ukuba a hambe,
kepa, umkwe wake wa m ncenga: nga-
ko wa buya wa lala kona.
8 Wa vuka kusasa ngosuku lwesihla-
nu ukuba a hambe; uyise wesifazana
wa ti, Ka u qinise inhliziyo yako. Ba
libala kwa za kwantambama, ba dhla
bobabili.
9 Wesuka umuntu ukuba a hamba,
yena nepilegeshi lake nenceku yake,
kepa umkwe wake, uyise wesifazana,
wa ti kuye, Bhekake, se ku za kuhlwa,
ma u lale bheka, li ya tyona, ma u lale
lapa, i tokoze inhliziyo yako; ni ya ku-
vuka kusasa ngomuso ni hambe, ukuba
u ye kutente wako:
10 Kodwa umuntu ka vumanga uku-
lala; wesuka wa hamba; wa fika pambi
kweJebusi; eli iJerusalema: kwa ku ko-
na naye izimbongolo ezimbili zi nezi-
hlalo, nepilegeshi lake la li naye.
11 Nxa be ngaseJebusi la se li tyona;
ya ti inceku enkosini yayo, A si suke si
pambukele kulomuzi wamaJebusi, si
lale kuwo.
12 Inkosi yayo ya ti kuyo, A si yi ku-
pambukela emzini wabezizwe, o nge
siwo wabaka Israeli; si ya kudhlula si
fike eGibea.
13 Wa ti encekwini yake, A si qubeke,
si sondele komunye kuleyo mizi, si lale
eGibea, noma eRama.
14 Ba dhlula, ba hamba; ilanga la
tyona be ngaseGibea la kwaBenjamini.
15 Ba pambukela kona, ukuba ba ngene
ba lale eGibea: e se ngenile, wa hlala
esitalatini somuzi: kwa ku nge ko mu-
ntu owa bamkela endhlini ukuba ba
lale.
16 Kepa bheka, kwa fika ixegu li buya
kusihlwa ekusebenzeni ensimini, umu-
ntu wa sentabeni ya kwaEfraimi; wa e
hlezi eGibea; kepa abantu ba leyonda-
wo ba be ngaba kwaBenjamini.
17 Wa bheka, wa bona isihambi si se-
sitalatini somuzi: umuntu omdala wa ti,
U ya ngapi? u vela ngapi?
18 Wa ti kuye, Si ya dhlula, si vela
eBetlehemJuda, si ya entabeni ya kwa-

Efraimi ngasemva; nga vela kona: nga ya eBetlehemjuda, kepa kaloku ngi sa ya endhlini ka Jehova, kodwa a ngamkeliswa muntu endhlini.

19 Si notyani nokudhla kwezimbongolo zetu, si nesinkwa newaini elanela mina, nencekukazi yako, nomfana o hamba nezinceku zako: a ku sweleki uto.

20 Umuntu omdala wa ti, A ku be nokutula; kodwa konke o ku swelayo a ku be pezu kwami; u nga lali esitalatini kodwa.

21 Wa m ngenisa endhlini yake, wa zi nika izimbongolo ukudhla: ba geza izinyawo zabo, ba dhla ba puza.

22 Nxa be sa tokozisa izinhliziyo zabo, bheka, abantu bomuzi abantu ababi, ba haqa indhlu, ba qongqota emnyango, ba kuluma kumninindhlu ixegu ba ti; Kipa lomuntu owa ngena endhlini yako, ukuba si m azi.

23 Lomuntu, umninindhlu wa pumela kubo, wa ti kubo, Ai, bafo wetu, musani ukwenza okubi; loku lomuntu u ngenile endhlini yami musani ukwenza lento embi.

24 Nansi intombi yami, intombi epeleleyo, nepelegeshi lake; ma ngi kipe bona, ni bone, nenze kubo okuhle ngokubona kwenu: kepa kulomuntu ma ni ngenzi lento embi.

25 Kepa abantu ka ba vumanga ukumlalela: kona lomuntu wa bamba ipelegeshi lake, wa li kipela kubo; ba lazi, ba lona ubusuku bonke kwa za kwa sa: ba li yeka ekuseni.

26 Kona weza umfazi ekuseni wa wa emnyango wendhlu yomuntu, lapo ya i kona inkosi yake, wa lala kona kwa za kwa kanya.

27 Inkosi yesuka kusasa, ya vula emnyango wendhlu, ya puma ukuba i hambe ngendhlela yayo kepa bheka, umfazi, ipilegeshi layo, wa e wile emnyango wendhlu, izandhla zake za zi pezu kombundu.

28 Wa ti kuye, Suka, a si hambe. Kepa ka pendulanga muntu. Kona wa m tabata wa m beka embongolweni, wesuka umuntu, wa ya endaweni yake.

29 E se fikile endhlini yake, wa tabata umese, wa bamba ipilegeshi lake, wa li hlahlela ngokwamatambo alo, wenza izincezu ezi ishumi nambili, wa li tuma ezweni lonke lakwa Israeli.

30 Kwa ti, bonke aba ku bonayo ba ti, A ku zanga kwenziwa okunje, a ku zanga ku bonwa, iloku abaka Israeli ba puma ezweni la sEgipite ku ze ku be namhla ku qondeni, ni cebe, ni kulume.

ISAHLUKO 20.

KONA abaka Israeli bonke ba puma, isizwe sa butana ku nga ti umuntu munye, ku suka eDani ku ze ku fike eBeresheba, nezwe la seGiladi, kuJehova eMizpa.

2 Amakosi abantu bonke, ezizwe zonke zika Israeli, ema emhlanganweni wabantu baka Tixo, abantu aba hamba ngezinyawo ba be izinkulungwane ezimakulu amane aba hloma inkemba.

3 (Kepa abaka Benjamini bezwa ku tiwa abaka Israeli ba kupukele eMizpa.) Kona abaka Israeli ba ti, Si tyeleni ukuba lesisono senziwa kanjani.

4 Wa pendula umuntu, umLevi, indoda yomfazi owa e bulewe, wa ti, Nga fika eGibea la kwaBenjamini, mina nepilegeshi lami, ukuba si lale.

5 Aba seGibea ba ngi vukela, ba ngi haqa endhlini ebusuku, ba ti ba za kungibulala: ipilegeshi lami ba lona la za la fa.

6 Nga tabata ipilegeshi lami, nga li hlahlela, nga li tuma ezweni lonke lefa la kwaIsraeli; ngokuba benzile isono nento embi kwaIsraeli.

7 Bhekani, nina nonke ni ngabaka Israeli; vezani lapa izwi necebo.

8 Besuka abantu bonke ku nga ti umuntu munye, ba ti, A si yi kuya namunye kutente wake, a si yi kupambukela namunye endhlini yake.

9 Kepake loku esi ya kukwenza eGibea; si ya kukwenza kulo ngenkato;

10 Si ya kutabata abantu aba ishumi ekulwini kuzo zonke izizwe za kwaIsraeli, aba ikulu enkulungwaneni, aba inkulungwane ezinkulungwaneni ezi ishumi, ukuba ba tabatela abantu ukudhla, benze, ngokufika kwabo eGibea la kwaBenjamini, ngako konke ukona aba kwenzileyo kwaIsraeli.

11 Kwa njalo abantu bonke ba kwaIsraeli ba butana emzini, be hlangene ku nga ti umuntu munye.

12 Izizwe za kwaIsraeli za tuma abantu ezizweni zonke za kwaBenjamini, za ti, Bu ini lobububi obenziweyo pakati kwenu?

13 Ngakoke kipani labobantu, abantu ababi, aba seGibea, ukuba si ba bulale, si suse okubi kwaIsraeli. Kodwa abaka Benjamini ka ba vumanga ukulalela izwi labafo wabo abaka Israeli.

14 Abaka Benjamini ba puma emizini
ba butana eGibea, ukuba ba pume, ba
lwe nabaka Israeli.
15 Kwa balwa ngalesosikati abaka
Benjamini aba vela emizini, izinkulu-
ngwane ezimashumi amabili nesitupa
aba hloma inkemba, ngapandhle kwa-
bantu ba seGibea, aba balwa be nga-
makulu a isikombisa abantu abaketi-
weyo.
16 Kwa ku kona pakati kwa lababa-
ntu bonke abantu abaketiweyo abama-
kulu a isikombisa, amanxele; bonke la-
bo bazi ukuponsa amatye, be nga be-
ki pansi, na sonweleni.
17 Abantu ba kwaIsraeli, ngapandhle
kwabakwa Benjamini, ba balwa be izi-
nkulungwane ezimakulu amane zaba-
ntu aba hloma inkemba; bonke labo ba
be ngabantu bempi.
18 Abaka Israeli besuka ba kupukela
endhlini ka Tixo, ba buza kuTixo, ba ti,
Ubani o ya kusikupukela kuqala ukuya
kulwa nabaka Benjamini? uJehova wa
ti, Ku ya kukupuka uJuda kuqala.
19 Abaka Israeli besuka kusasa, ba mi-
sa eGibea.
20 Abantu ba kwaIsraeli ba puma
ukuya kulwa nabakwa Benjamini; aba-
ntu bakwaIsraeli ba zihlela ukulwa na-
ba seGibea.
21 Abaka Benjamini ba puma eGibea,
ba bulala pansi ngalolosuku abantu ba
kwaIsraeli aba izinkulungwane ezima-
shumi amabili nambili.
22 Kepa abantu, abantu bakwaIsraeli,
ba be nesibindi, ba buya ba hlela impi
endaweni aba zihlela kuyo ngosuku lo-
kuqala.
23 (Abaka Israeli ba kupuka, ba kala
pambi kuka Jehova kwa za kwa hlwa,
ba buza kuJehova, ba ti, Ngi ya kupi-
nda, ngi sondele ukulwa nabaka Benja-
mini, umfo wetu na? uJehova wa ti,
Kupukelani kuye.
24 Abaka Israeli ba sondela kwabaka
Benjamini ngosuku lwesibili.
25 Abakwa Benjamini ba puma eGi-
bea ba hlangana nabo ngosuku lwesibi-
li, ba bulala pansi futi abakwaIsraeli
abantu aba izinkulungwane ezi ishumi
na shiyagalombili; labo bonke a ba hlo-
ma inkemba.
26 Kona bonke abakaIsraeli, nabantu
bonke, ba kupuka, ba ya endhlini ka
Tixo, ba kala, ba hlala kona pambi kuka
Jehova, ba zila ukudhla ngalolosuku
kwa za kwa hlwa, ba nikela iminikelo
yokutyiswa, neminikelo yokutula pa-
mbi kuka Jehova.
27 Abaka Israeli ba buza kuJehova,
(ngokuba umpongolo wesivumelwano
sika Tixo wa u kona ngalezozinsuku,
28 uFinehasi, indodana ka Eleazari,
indodana ka Aroni, wema pambi kwawo
ngalezozinsuku,) ba ti, Ngi ya buza uku-
ba ngi ya kupinda futi, ngi pume ukuya
kulwa nabaka Benjamini umfo wetu,
nokuba ngi za kuyeka? uJehova wa ti,
Kupukani, ngokuba ngomso ngi ya ku-
banikela esandhleni sako.
29 AbakaIsraeli ba beka abalaleli, ba
haqa iGibea.
30 Abaka Israeli ba kupukela kwaba-
ka Benjamini ngosuku lwesitatu, ba zi-
hlela eGibea, njenga kwezinye izikati.
31 Abaka Benjamini ba puma ukuya
kuhlangana nabantu, ba holwa be suka
emzini; ba qala ukunqoba abantu, be
bulewe, njenga kwezinye izikati, ezi-
ndhleleni, enye yenyuka ukuya endhli-
ni ka Tixo, nenye i ya eGibea la se-
ndhle, ku nga ti abantu abamashumi
amatatu kwabaka Israeli.
32 Abaka Benjamini ba ti, Si ba nqo-
bile njengokuqala. Kepa abaka Israeli
ba ti, A si baleke, si ba hole, ba suke
emzini, ba ye ezindhleleni.
33 Abantu bonke ba kwaIsraeli besu-
ka endaweni yabo, ba zihlela eBalta-
mari: kanjalo abalaleli ba kwaIsraeli
besuka endaweni yabo, egcekeni la se-
Gibea.
34 Beza pambi kweGibea abantu aba
izinkulungwane ezi ishumi abaketiweyo
kubo bonke ba kwaIsraeli; ukulwa kwa
kunzima: kepa ba be ngazi ukuti ububi
ba bu sondele kubo.
35 uJehova wa nqoba uBenjamini pa-
mbi kuka Israeli: abaka Israeli ba bu-
lala ngalolosuku abantu bakwaBenja-
mini aba izinkulungwane ezimashumi
amabili nanhlanu nekulu: labo bonke
a ba hloma inkemba.
36 Abaka Benjamini ba be bonile ukuti
(abaka Israeli) ba nqotyiwe; kepa abantu
ba kwaIsraeli ba dedela aba kwaBenja-
mini ngokuba betemba abalaleli a be ba
bekile ngaseGibea.
37 Abalaleli ba tyetya, ba gijimela eGi-
bea; abalaleli ba qubeka, ba nqoba umu-
zi wonke ngobukali benkemba.
38 Isiboniso esimisiweyo abantu ba
kwa Israeli nabalaleli sa si ilesi soku-
ba ba tunqise umusi omkulu wenyuke
emzini.

39 Abantu bakwa Israeli ba buyela emva ekulweni, aba kwaBenjamini ba qala ukunqoba be bulewe kubantu ba kwaIsraeli ku nga ti abantu abamashumi amatatu; ngokuba ba ti, Impela ba nqotyiwe pambi kwetu njenga se kulweni kwa kuqala.

40 Nxa se ku qalile ukutunqa emzini insika yomusi, aba kwaBenjamini ba bheka emva, bheka, umusi wonke wenyukela ezulwini.

41 Abantu baka Israeli ba penduka, abantu ba kwaBenjamini ba jaba; ngokuba ba bona ukuti behlelwe ububi.

42 Ngako ba penduka pambi kwabantu ba kwaIsraeli ba ya ngendhlela ya sehlane; kodwa ukulwa kwa ba landela; ba ba bulala pakati kwayo aba semizini.

43 Ba haqa aba kwaBenjamini, ba ba xotya, be sa pumula, ba ba nyatela, ba za ba fika pambi kweGibea ngasempumalanga.

44 Ba wa abantu ba kwaBenjamini aba izinkulungwane ezi ishumi na shiyagalombili; labo bonke ba be ngamaqawe.

45 Ba penduka, ba baleka ba bheka ehlane, edwaleni leRimoni: ba ba kotoza kubo ezindhleleni abantu aba izinkulungwane ezi isihlanu; ba ba xotya ba za ba fika eGidomi, ba bulala abantu aba izinkulungwane ezimbili kubo.

46 Kwa njalo bonke abakwaBenjamini aba wayo ngalolosuku ba be izinkulungwane ezimashumi amabili nesihlanu zabantu aba hloma inkemba; labo bonke ba be ngamaqawe.

47 Kepa abantu abamakulu a isitupa ba penduka, ba balekela ehlane, edwaleni leRimoni, ba hlala edwaleni leRimoni izinyanga ezine.

48 Abantu baka Israeli ba buyela kwabaka Benjamini, ba ba bulala ngobukali benkemba, konke okwa semzini, nezinkomo, nako konke okwa funyaniswa: ba i tyisa ngomlilo imizi yonke eya funyaniswayo.

## ISAHLUKO 21.

ABANTU ba kwaIsraeli ba be fungile, be ti, A ku nga bi ko muntu wa kiti o za kunika intombi yake kuBenjamini ukuba i gane.

2 Abantu ba ya endhlini ka Tixo, ba hlala kona kwa za kwa hlwa pambi kuka Tixo, ba dazuluka, ba kala kakulu.

3 Ba ti, E, Jehova, Tixo ka Israeli, kwenzelweni loku kwaIsraeli, kokuba ku sweleke namhla esinye isizwe sa kwaIsraeli.

4 Kwa ti ngangomso, abantu ba vuka kusasa, ba laka kona ilati, ba nikela iminikelo yokutyiswa, neminikelo yokutula.

5 Abaka Israeli ba ti, Ubani kuzo zonke izizwe zika Israeli o nga kupukanga nomhlangano ukuya kuJehova? Ngokuba kwa ku kona isifungo esikulu ngaye o nga kupukanga ukuya kuJehova eMizpa, kwa tiwa, U ya kufa impela.

6 Abaka Israeli ba dabukela uBenjamini umfo wabo, ba ti, Ku nqunyiwe namhla esinye isizwe sa kwaIsraeli.

7 Si ya kwenzani ukuba abaseleyo ba be nabafazi, loku si m fungile uJehova ngokuti, a si yi kubanika izintombi zetu, zi gane kubo.

8 Ba ti, I si pi kuzo izizwe zika Israeli esi ngakupukelanga kuJehova eMizpa? Bheka, a ku fikanga muntu ekamu e vela eJabeshgiladi ukuya emhlanganweni.

9 Abantu ba balwa, bheka, kwa ku nge ko muntu kwaba seJabeshgiladi.

10 Umhlangano wa tuma kona abantu aba izinkulungwane ezi ishumi nambili aba amaqawe, wa ba yala, wa ti, Hambani, ni ba bulale abantu ba seJabeshgiladi ngobukali benkemba, nabafazi, nabantwana.

11 Iko loku eni ya kukwenza, Bonke abesilisa, nabo bonke abesifazana aba ke ba lala nendoda, a no ba bulala impela.

12 Ba fumana kubantu ba seJabeshgiladi amantombazana amakulu amane, izintombi, eza zi nga yazanga indoda ngokulala nowesilisa: ba zi yisa ekamu, eShilo eli sezweni la seKenani.

13 Umhlangano wonke wa tuma abantu ukuba ba kulume kwabaka Benjamini aba be sedwaleni leRimoni, ba ba shumayeza ukutula.

14 Aba kwaBenjamini ba buya ngalesosikati; ba ba nika isifazana, aba be si pilisile kwabesifazana sa seJabeshgiladi: kepa a ba banelanga.

15 Abantu ba ba dabukela aba kwaBenjamini ngokuba uJehova wa e senzile isikala ezizweni zika Israeli.

16 Amalunga omhlangano a ti, Si ya kwenzani ukuba abaseleyo ba be nabafazi, loku abesifazana ba bulewe kwaBenjamini?

17 A ti li kona izwe labasindileyo ba kwaBenjamini, isizwe a 'si yi kuciteka kwaIsraeli.

18 Kodwa tina a si nakubanika abafazi ezintombini zetu; ngokuba abaka Israeli ba fungile, ba ti, Ka tukwe o nika uBenjamini umfazi.

19 A ti, Bheka, ku kona umkosi ka Jehova iminyaka ngeminyaka eShilo, eli ngasenyakato kweBeteli, ngasempumalanga kwendhlela e kupuka eBeteli e ya eShekemi, ngaseningizimu kweLebona.

20 A ba yala abaka Benjamini, a ti, Hambani, ni lalele ezivinini,

21 Ni qapele; bhekani, nxa izintombi za seShilo zi puma ukusina ekusineni, a no puma ezivinini, ku be ilowo a zibambele umfazi ezintombini za seShilo, ni ye ezweni la kwaBenjamini.

22 Ku za kuti, nxa oyise, nabafo wabo beza kitina, ukuba ba sole si ya kuti kubo, Si nikeni zona ngomusa; ngokuba a si tabatanga, kwa ba ilowo umfazi ekulweni; ngokuba a ni ba nikanga zona, kona nga be ni tolile icala.

23 Benza njalo abaka Benjamini, ba tabata abafazi ngobuningi babo, kwabasinayo, aba ba bambayo: bemuka, ba buyela ezweni labo, ba yaka imizi, ba hlala kuyo.

24 Abaka Israeli bemuka kona ngalesosikati, kwa ba ilowo wa ya esizweni sa kubo, na sesizalweni sa kubo, ba puma kona, kwa ba ilowo wa ya ezweni lake.

25 Ngalezozinsuku kwa ku nge ko inkosi kwa Israeli; kwa ba ilowo wenza okufaneleyo emehlweni ake.

---

# INCWADI KA RUTE.

## ISAHLUKO 1.

KWA ti ngezinsuku aba hlula ngazo abahluli, kwa ku kona indhlala ezweni. Wemuka umuntu wa seBetlehemjuda, wa ya kuhlala ezweni la seMoabi, yena, nomkake, namadodana ake amabili.

2 Igama lomuntu la li nguElimeleki, igama lomkake la li nguNaomi, amagama amadodana ake amabili a e nguMaloni noKilioni, ba be amaEfraimi a seBetlehemjuda: Ba ya ezweni la seMoabi ba hlala kona.

3 uElimeleki umyeni ka Naomi wa fa; wa sala yena namadodana ake omabili.

4 Ba tabata abafazi kuwo amaMoabi; igama lomunye la li nguOrpa, igama lomunye la li nguRute; ba hlala kona ku nga ti iminyaka e ishumi.

5 Kona ba fa oMaloni noKilioni, labo bobabili; umfazi wa sala kuwo amadodana ake omabili nomyeni wake.

6 Wesuka nomalokazana bake, wa buya ezweni la seMoabi; ngokuba wa e zwile ezweni la seMoabi ku tiwa, uJehova wa e ba kumbule abantu ba kubo ngokubapa ukudhla.

7 Wa puma ku leyondawo lapo wa e hlezi kona, nomalokazana bake bobabili; ba hamba ukuya kubuyela ezweni la kwaJuda.

8 uNaomi wa ti komalokazana bake bobabili, Hambani, ni buyele ezindhlini zonyoko nobabili: uJehova ka ni pate kahle njengaloku na ni pata kahle abafileyo nami.

9 uJehova ka ni nike ukuba ni fumane ukupumula ezindhlini zabayeni benu nobabili. Wa banga, ba dazuluka, ba kala.

10 Ba ti kuye, Si ya kubuya nawe, si ye ezweni la kini.

11 uNaomi wa ti, Buyani, madodakazi ami: ni ya kuhambelani nami? a se kona ini amanye amadodana esiswini sami, ukuba a be abayeni benu.

12 Buyani, madodakazi ami; hambani; ngi mdala ukuba ngi gane indoda; noma ngi ti ngi netemba, uma ngi gana indoda lobubusuku, ngi zale amadodana.

13 Ni ya kuwahlalela a ze a kule na? ni ya kuzivimbela ni nga gani indoda na? ai madodakazi ami; ngi ya hlupeka kakulu ku nani, loku isandhla sika Jehova si pumele kimi.

14 Ba dazuluka, ba kala futi. uOrpa wa manga uninazala wake; kepa uRute wa namatela kuye.

15 Wa ti, Bheka, umka mfo wenu u se buyele kwaba kubo, na kutixo wa kubo: buya nawe, u m landele umka mfo wenu.

16 Kepa uRute wa ti, U nga ngi ncengi ukuba ngi ku shiye, ngi buye ngi nga ku landeli; ngokuba lapo u ya kona, ngi ya

kuya nami; na lapo u hlala kona, ngi
ya kuhlala nami abantu bako ba nga-
bantu bami, uTixo wako u nguTixo
wami;
17 Lapo u fa kona ngi ya kufa kona
nami, ngi mbelwe kona: uJehova a ke-
nze njalo kimi, a kwenezelele; ngi ya
kwahlukaniswa nawe ngokufa kupela.
18 Se e bonile ukuti wa e qinisa uku-
hamba naye, wa yeka ukukuluma kuye.
19 Ba hamba bobabili ba za ba fika
eBetlehema. Kwa ti, be sa fika eBetle-
hema, kwa nyakaziswa umuzi wonke
ngabo, ba ti, Lo u uNaomi na?
20 Wa se e ti kubo, Ni nga ngi bizi
ngokuti, uNaomi; ngi bizeni ngokuti,
uMara: ngokuba uSomandhla u nge-
nzele usizi olukulu.
21 Ngemuka ngi gcwele, kepa uJeho-
va u ngi buyisile ngi ze: ni ngi bize-
lani ngokuti, uNaomi, loku uJehova u
ngi lahlile, uSomandhla u ngenzele
okubi?
22 Kwa njalo uNaomi wa buya, no-
Rute wa seMoabi, umalokazana wake,
kanye naye, e buya ezweni la seMoabi:
ba fika eBetlehema ekuqaleni kokuvu-
na ibarle.

## ISAHLUKO 2.

UNAOMI wa e nesihlobo somnyeni
wake, e iqawe, wa sesizalweni sika
Elimeleki, igama lake uBoazi.
2 uRute wa seMoabi wa ti kuNaomi,
Ma ngi ye ensimini, ngi kotoze izikwe-
bu emva kwalowo engi ya kufumana
umusa emehlweni ake. Wa ti kuye,
Hamba, mntanami.
3 Wa hamba, wa ya wa kotoza ensi-
mini emva kwabavuni: wa fika ensimi-
ni ka Boazi owesizalo sika Elimeleki, e
be ngazi ekabani.
4 Bheka, uBoazi wa fika, e vela eBet-
lehema, wa ti kubavuni, uJehova ka
be nani: ba ti kuye, uJehova ka ku
busisa.
5 uBoazi wa ti encekwini yake, eya i
misiwe pezu kwabavuni, Esika bani le-
sisifazana na?
6 Inceku, eya i misiwe pezu kwaba-
vuni, ya pendula, ya ti, U isifazana sa
seMoabi, esa buya noNaomi ezweni la
seMoabi;
7 Sa ti, Ma ngi kotoze, ngi bute pakati
kwezitungu emva kwabavuni: wa se e
fika, u be kona iloku kwa sa ku ze ku
be manje, wa hlala isikatyana endhlini
kupela.
8 uBoazi wa ti kuRute, A u zwa ini,
mtanami? U nga yi ukukotoza kwe-
nye insimu, u nga suki lapa, kepa u na-
matele lapa kwabesifazana bami;
9 Amehlo ako ka bheke insimu aba i
vunayo, u ba landele: a ngi ba yalanga
ini abafana ukuba ba nga ku katazi?
nxa womile, hamba u ye ezityeni, u puze
loku aba ku kileyo abafana.
10 Wa se e wa ngobuso, wa kotama
pansi, wa ti kuye, Ngi tolile ngani
umusa emehlweni ako, ukuba u ngi bhe-
ke, loku ngi ngowezizwe?
11 uBoazi wa pendula wa ti kuye, Se
ku bikiwe kimi konke o kwenzileyo ku-
nyokozala iloku wa fa umyeni wako, no-
kuti u shiyile uyihlo, nonyoko, nezwe
lokuzalwa kwako, weza kubantu o nga
bazanga ngapambili.
12 uJehova ka ku vuze ngomsebenzi
wako; uJehova, uTixo ka Israeli, o ze
ukwetemba pansi kwamapiko ake, a ku
nike umvuzo opeleleyo.
13 Wa ti, ma ngi fumane umusa eme-
hlweni ako, nkosi yami, ngokuba u ngi
tokozisile, u kulumile kahle kuyo ince-
kukazi yako, noma ngi nge njengezince-
kukazi zako.
14 uBoazi wa ti kuye, Ngesikati soku-
dhla, woza lapa, u dhle ukudhla, u gco-
bozele isinkwana sako emtutyini. Wa
hlala ngasecaleni kwabavuni: wa m
nika amabeli osiweyo, wa suta, wa wa
shiya.
15 Se e sukile ukuya kukotoza, uBoazi
wa yala abafana bake, wa ti, Ka kotoze
na pakati kwezitungu, ni nga m hlupi:
16 Ni ke ni m kipele okunye ezitu-
ngwini, ni ku shiye ukuba a ku kotoze,
ni nga m soli.
17 Kwa njalo wa kotoza kwa za kwa
hlwa, wa bula a be ku kotozile: kwa ku
nga ti iefa lebarle.
18 Wa ku tabata, wa ya emzini: uni-
nazala wa bona loko a be ku kotozile: wa
kipa wa m nika loko a be ku shiyile, e
se suti.
19 Uninazala wake wa ti, Wa koto-
zapi namhla na? wa sebenzapi? ka bu-
siswe lowo owa ku bhekayo. Wa m
tyela uninazala wake ukuba wa sebenza
kubani; wa ti, Igama lomuntu enga se-
benza ku ye namhla li nguBoazi.
20 uNaomi wa ti kumalokazana wake,
Ka busiswe uJehova, o nga yekanga
umusa wake kwabapilileyo na kwabafi-
leyo. uNaomi wa ti kuye, Lomuntu u
isihlobo setu, u ngowa kiti.

21 uRute wa seMoabi wa ti, futi, wa ti
kimi, Wo namatela kubantu bami ba ze
ba qede ukuvuna konke kwami.
22 uNaomi wa ti kuRute, umalokaza-
na wake, Kuhle, mtanami, ukuba u pu-
me nabesifazana bake, u nga hlutywa
kwenye insimu.
23 Kwa njalo wa bambelela kwabesi-
fazana sika Boazi, ukuba a kotoze, kwa
za kwa pela ukuvuna ibarle nokolweni;
kona wa hlala noninazala wake.

## ISAHLUKO 3.

UNAOMI uninazala wa ti kuye, Mta-
nami, ma ngi nga ku funeli ukupu-
mula, ukuba ku be kuhle kuwe na?
2 uBoazi, o bu nesifazana sake, a siso
isihlobo setu na? Bheka, u yela ibarle
ngalobubusuku esibuyeni.
3 Ngako hamba u geze, u gcobe, u
gqoke, u ye esibuyeni: kepa u nga za-
zisi kulowomuntu u nga ka qedi ukudhla
nokupuza.
4 Ku za kuti, nxa e sa lala, wo qonda
indawo a za kulala kuyo, u ngene, wa-
mbule ezinyaweni zake, u lale; u ya ku-
kutyela loko o za kukwenza.
5 Wa ti kuye, Konke o ku tyoyo ngi
ya kukwenza.
6 Wesuka, wehla, wa ya esibuyeni,
wenza konke a m yala ngako uninazala
wake.
7 uBoazi wa dhla, wa puza, ya tokoza
inhliziyo yake, wa ya ukulala ekugci-
neni kwenqwaba yamabele; wa ngena
kahle, wambula ezinyaweni zake, wa
lala.
8 Kwa ti pakati kobusuku, wetuka
umuntu, wa penduka, bheka, isifazana
sa si lele ezinyaweni zake.
9 Wa ti, Ubani wena na? Wa ti ngi
uRute, incekukazi yako; yembesake
incekukazi yako ngengubo yako; ngo-
kuba u umhlengi.
10 Wa ti, Ka u busiswe nguJehova,
mtanami; wenzile ku be kuhle ububele
bako ba semva ku nobokuqala, loku u
nga zi landelanga izinsizwa, noma zi
mpofu noma zi cebile.
11 Kepa, mtanami, u ngesabi; ngi ya
ku kwenzela konke o ku tyoyo: ngoku-
ba umuzi wonke wabantu bakiti u yazi
ukuti, u ngumfazi olungileyo.
12 Na manje ku qinisile, ngi umhle-
ngi: kepa u kona umhlengi omkulu ku
nami.
13 Hlala nga lobubusuku, ku za kuti
kusasa, uma e ku hlenga, kuhle, ka hle-
nge: kepa uma e nga tandi ukukuhle-
nga, ngi ya kukuhlenga, Jehova: lala
ku ze ku se.
14 Wa lala ngasezinyaweni zake kwa
za kwa sa. Wa vuka be nga kazani aba-
ntu. Ngokuba wa ti, A ku ngaziwa
ukuti, umfazi wa ngena esibuyeni.
15 Wa ti, Leta ingubo o yambatayo, u
i bambe. Wa i bamba; wa linganisa izi-
linganiso ezi isitupa zebarle, wa zi beka
pezu kwake; wesuka wa ya emzini.
16 Wa fika kuninazala; yena wa ti, U
ubani wena, mtanami? wa m tyela ko-
nke a be m enzele kona lowomuntu.
17 Wa ti, Wa ngi nika lezizilinganiso
ezi isitupa zebarle; ngokuba wa ti kimi,
U nga yi kunyokozala, u nga pete uto.
18 Wa ti, Hlala kahle, mtanami, u ze
wazi ukuba ku petelapi; ngokuba lomu-
ntu ka yi ku hlala, e nga ka qedi lomse-
benzi namhla.

## ISAHLUKO 4.

UBOAZI wa kupuka wa ya esangweni,
wa hlala kona: bheka, umhlengi, a
kuluma ngaye uBoazi, wa dhlula: wa ti
kuye, We, pambuka, u hlale lapa, wena
lo. Wa pambuka, wa hlala.
2 Wa tabata abantu aba ishumi kuwo
amalunga omuzi, wa ti, Hlalani lapa.
Ba hlala.
3 Wa ti kumhlengi, uNaomi, owa buya
ezweni la seMoabi, u ya tengisa ngezwe,
ela li elika Elimeleki umfo wetu.
4 Be ngi ti ngi za kutyo kuwe ngi ti,
Li tenge pambi kwabahleziyo na pambi
kwamalunga abantu ba kiti. Uma u li
hlenga, li hlenge; kepa uma u nga li
hlengi, ngi tyele, ukuba ngazi: ngokuba
ka ku se ko omunye o nga li hlenga nga-
pandhle kwako; nami ngi semva kwa-
ko. Wa ti, Ngi ya kulihlenga.
5 uBoazi wa ti, Msukwana u li tenga
izwe esandhleni sika Naomi, u li tenga
kuRute wa seMoabi, umfazi wofileyo,
ukuba u li vuse igama lofileyo efeni lake.
6 Umhlengi wa ti, A ngi nakuzihle-
ngela, funa ngi lona ifa lami: zihlengele
wena izwe lokuhlenga kwami; ngokuba
angi nakuzihlengela.
7 Loku kwa ku umteto kwaIsraeli ku-
qala ngokuhlenga na ngokwenana, uku-
ba ku qiniswe imisebenzi yonke; umu-
ntu wa kumula isicatulo sake, wa si nika
kowazana naye: loku kwa ku ubufakazi
kwaIsraeli.
8 Umhlengi wa ti kuBoazi, Zitengele.
Wa kumula isicatulo.

9 uBoazi wa ti kumalunga, na kubantu, Ni ngofakazi namhla bokuti, ngi tengile konke okwa ku okuka Elimeleki, nako konke okwa ku okuka Kilioni nokuka Maloni, esandhleni sika Naomi.
10 uRute wa seMoabi, umka Maloni, ngi m tengile naye a be umkami, ukuba li vuswe igama lofileyo efeni lake, ukuba igama lofileyo li nga nqunywa kubafo wabo na sesangweni la lendawo: ni ngofakazi namhla.
11 Abantu bonke aba be sesangweni, namalunga, ba ti, Si ngofakazi. uJehova ma kenze lomfazi ofikayo endhlini yako a be njengoRakeli na njengoLea, aba yakayo indhlu ka Israeli labobabili; ma u fuye wena eEfrata, u zuze igama eBetlehema:
12 Indhlu yako ma i be njengendhlu ka Perezi, uTamari a m zalela uJuda, ngenzalo uJehova a ya kukunika yona ngalomfazi.
13 Kwa njalo uBoazi wa m tabata uRute, wa ba umkake: wa ngena kuye, uJehova wa m nika ukukulelwa, wa zala indodana.
14 Abafazi ba ti kuNaomi, Ma ka bongwe uJehova, o nga ku shiyanga namhla u nga bi namhlengi, igama lake ma li dume kwaIsraeli.
15 Ma ka buyise ukupila kwako, a kondhle ebudaleni bako: ngokuba umalokazana wako, o ku tandayo, omuhle kuwe kunamadodana a isikombisa, u m zele.
16 uNaomi wa tabata umntwana, wa m bheka esifubeni sake, wa ba umzanyana wake.
17 Abafazi abakelene naye ba qamba igama lokuti, Ku zelwe indodana kuNaomi; ba biza igama lake ngokuti, uObedi: yena u nguyise ka Jese, uyise ka Davida.
18 Lezi zi izizukulwane zika Perezi: uPerezi wa zala uHezroni,
19 uHezroni wa zala uRamu, uRamu wa zala uAminadabi,
20 uAminadabi wa zala uNashoni, uNashoni wa zala uSalmoni,
21 uSalmoni wa zala uBoazi, uBoazi wa zala uObedi,
22 uObedi wa zala uJese, uJese wa zala uDavida.

---

INCWADI YOKUQALA KA

# SAMUELI.

## ISAHLUKO 1.

KWA ku kona umuntu wa seRamataimzofini, entabeni iEfraimi, igama lake la li nguElkana, indodana ka Jerohamu, indodana ka Elihu, indodana ka Tohu, indodana ka Zufi e ngowakwa Efraimi.
2 Wa e nabafazi ababili; igama lomunye la li nguHana, igama lomunye la li nguPenina; uPenina wa e nabantwana, kepa uHana wa e nge nabantwana.
3 Lowomuntu wa puma emzini wake wenyuka iminyaka ngeminyaka ukuba a kuleke a hlabele uJehova wemikosi eShilo. Amadodana omabili ka Eli, uHofni noFinehasi, a e kona e ngabapristi baka Jehova.
4 Kwa ti, ngosuku a hlaba ngalo uElkana, wa nika uPenina umkake, namadodana onke ake, namantombazana ake izabelo;
5 Kepa wa m nika uHana isabelo sa pindwa kabili, ngokuba wa m tanda uHana, kodwa uJehova wa e si valile isisu sake.
6 Isita sake sa m cunula nokumcunula ukuba a m tukutelise, ngokuba uJehova wa e si valile isisu sake.
7 Kwa ba njalo iminyaka ngeminyaka; nxa e nyukela endhlini ka Jehova wa m cunula kanjalo, ngako wa kala, e nga dhli luto.
8 uElkana umyeni wake wa se e ti kuye, Hana, u kalelani? a u dhli ngani na? inhliziyo yako i dabukeleni na? a ngi wa dhluli ini amadodana a ishumi kuwe na?
9 uHana wesuka, e se dhlile eShilo, e se puzile. uEli umpristi wa e hlezi esihlalweni, ngasempundwini yetempeli lika Jehova.
10 Wa e dabukile emoyeni, wa kuleka kuJehova wa kala nokukala.
11 Wa funga isifungo, wa ti, Jehova

wemikosi, uma u bheka ukuhlupeka
kwencekukazi yako, u ngi kumbule, u
nga kohlwa incekukazi yako, u nike
incekukazi yako umntwana wesilisa,
ngi ya kumnika uJehova a be owake
izinsuku zonke zokupila kwake, impuco
a i yi kubekwa ekanda lake.
12 Kwa ti, e senezelela ukukuleka
kwake kuJehova, uEli wa bheka umlo-
mo wake.
13 uHana wa kuluma enhliziyweni
yake, umlomo wake wa zamazama ko-
dwa, izwi lake a li zwakalanga; uEli
wa ti u dakiwe.
14 uEli wa ti kuye, U ya kudakwa ku
ze ku be nini na? susa iwaini lako
kuwe.
15 uHana wa pendula wa ti, Ai, nkosi
yami, ngi umfazi womoya o dabukileyo;
a ngi puzanga iwaini notywala; nga
tulula umpefumlo wami pambi kuka
Jehova.
16 Musa ukulinganisa incekukazi yako
nomfazi omubi: ngokuba ngobuningi
bokuhlupeka kwami nomunyu wami
ngi kulumile ku ze ku be manje.
17 uEli wa pendula wa ti kuye, Hamba
kahle; uTixo ka Israeli a ku nike loko
o ku kulekileyo kuye.
18 Wa ti kuye, Incekukazi yako ma i
tole umusa emehlweni ako. Wa se e
suka lowomfazi, wa hamba, wa dhla;
ubuso bake a ba be bu sa nyukumala.
19 Ba vuka kusasa, ba kuleka pambi
kuka Jehova, ba buya ba ya ekaya labo
eRama, uElkana wa mazi uHana umka-
ke; uJehova wa m kumbula.
20 Kwa ti, se zi pelele izinsuku, uHana
wa kulelwa, wa zala indodana, wa qa-
mba igama layo uSamueli. Ngokuba
wa ti, Nga m cela kuJehova.
21 Wenyuka lowomuntu, uElkana,
nendhlu yonke yake, ukuya kunikela
kuJehova umnikelo weminyaka ngemi-
nyaka, nesifungo sake.
22 Kepa uHana kenyukanga; ngo-
kuba wa ti kumyeni wake, Ngi ya ku-
hlala a ze a lunyulwe umntwana, kona
ngi ya kumyisa, ukuba a bonakale pambi
kuka Jehova, a hlale kona njalonjalo.
23 uElkana umyeni wake wa ti kuye,
Yenza okuhle emehlweni ako; hlala u
ze u m lumule; kepa uJehova ma qinise
izwi lake. Kwa njalo wa hlala umfazi,
wa i ncelisa indodana yake wa za wa i
lumula.
24 E se m lumulile, wenyuka naye,
namatole amatatu, neefa lempupu, ne-
gaba lewaini, wa m yisa endhlini ka
Jehova, eShilo; umntwana wa e se
mncane.
25 Ba hlaba itole, ba m yisa umntwana
kuEli.
26 Wa ti, E nkosi yami, ukupila ko-
mpefumlo wako, nkosi yami, ngi umfazi
o wema kuwe lapa, e kuleka kuJehova.
27 Nga kuleka lomntwana; uJehova
wa ngi nika e nga ku cela kuye.
28 Ngako nami ngi m nikile kuJe-
hova: izinsuku zonke zokupila kwake
u nikiwe kuJehova. Wa bonga uJe-
hova kona.

## ISAHLUKO 2.

UHANA wa kuleka, wa ti, Inhliziyo
yami i ya tokoza, upondo lwami lu
pakeme kuJehova; umlomo wami u
banzi pezu kwezita zami, ngokuba ngi
jabula ngokusindisa kwako.
2 Amuko o ingcwele njengoJehova,
ngokuba akuko namunye ngapandhle
kwako, aliko netye eli njengoTixo wetu.
3 Ni ngandisi ukukuluma ngokuzidhla
okukulu, ku nga pumi ukuziqenya emlo-
nyeni wenu: ngokuba uJehova u ngu-
Tixo wokwazi, imisebenzi i linganiswa
uye.
4 Imicibityelo yamaqawe yapuliwe,
kepa be kubeka ba binqiswe ngama-
ndhla.
5 Aba be suti ba sebenzela isinkwa,
kepa aba be lambile ba peza ukusebe-
nza: naye o wa e inyumba u zele aba
isikombisa, kepa o nabantwana abaningi
u se pela 'mandhla.
6 uJehova u ya bulala, a pilise; u ye-
hlisela eSheoli u yenyusa.
7 uJehova u ya puca, u ya fuyisa; u
ya tobisa, u ya pakamisa.
8 U ya vusa ompofu otulini, u ya pa-
kamisa odingayo ezaleni, a ba hlalise
nezikulu, a ba nike isihlalo sobukosi:
ngokuba izinsika zomhlaba zi e zika
Jehova, wa beka umhlaba pezu kwazo.
9 U ya kugcina izinyawo zabangcwele
bake, kepa ababi ba ya kutula ebumnya-
meni; ngokuba umuntu ka yi kwahlula
ngamandhla.
10 Aba m pikayo uJehova ba ya kuco-
bozeka; u ya kuduma ezulwini pezu
kwabo uJehova u ya kwahlula imikaulo
yezwe, a nike inkosi amandhla, a paka-
mise upondo logcotyiweyo wake.
11 uElkana wesuka wa ya eRama eka-
ya lake. Umntwana wa konza uJehova
pambi kuka Eli umpristi.

12 Amadodana ka Eli a e ngabantu
ababi; ba be nga mazi uJehova.
13 Ngomteto wabapristi kubantu nxa
umuntu e nikela umhlatyelo, inceku
yompristi ya i za, inyama i sa pekwa, i
pete imfoloko e namazinyo amatatu,
14 I hlabe ngayo esocweni, nokuba
embizeni, nokuba ekanzini, nokuba ebo-
dweni; konke e ku kipayo imfoloko, a
ku tabate umpristi ku be okwake. Be-
nze njalo eShilo kubo bonke abaIsraeli
a ba beza kona.
15 Ku nga ka tyiswa amanoni, ya i za
inceku yompristi, i ti kumuntu o hla-
bayo, Leta inyama yokoselwa umpristi;
ngokuba ka yi kutabata kuwe inyama
epekiweyo, kodwa eluhlaza.
16 Uma lowomuntu e ti kuyo, Impela
ba ya kutyisa amanoni kaloku, kona u
nga tabati njengokutanda kwako, ya i
ti, Ai, wo ngi nika yona manje; uma u
nga ngi niki, ngi ya ku yi tabata nga-
mandhla.
17 Kwa njalo isono sezinsizwa sa si si-
kulu kakulu pambi kuka Jehova; ngo-
kuba abantu ba be nengwa umnikelo
kaJehova.
18 uSamueli wa konza pambi kuka
Jehova, e se umntwana, e bincile iefodi
lebadi.
19 Unina wa m enzela ibantyi elinci-
nyane ituniki wa li yisa kuye iminyaka
ngeminyaka, e senyuka nomyeni wake
ukuya kunikela umhlatyelo weminyaka
ngeminyaka.
20 uEli wa busisa uElkana nomkake,
wa ti, uJehova a ku nike ngalomfazi
inzalo ngesipo a piwa sona uJehova. Ba
goduka.
21 uJehova wa kumbula uHana, wa
kulelwa, wa zala amadodana amatatu
namantombazana amabili, umntwana
uSamueli wa kula pambi kuka Jehova.
22 uEli wa e semdala kakulu, wezwa
konke a kwenzayo amadodana ake kubo
bonke abaIsraeli, nokuti a e lala nabesi-
fazana aba be konza emnyango wetente
wokuhlangana.
23 Wa ti kuwo, Nenzelani okunje?
ngokubą ngi zwa imisebenzi yenu emibi
ku lababantu bonke.
24 Ai, madodana ami; a ku siyo inda-
ba elungileyo e ngi yi zwayo; ni ya be-
nza abantu baka Jehova bone.
25 Nxa umuntu ona umuntu uTixo u
ya kumahlula; kepa nxa umuntu ona
kuJehova u ya kumelwa ubani na? Ko-
dwa abalalelanga izwi lika yise, ngoku-
ba kwa ku intando ka Jehova ukuba a
ba bulale.
26 Umntwana uSamueli wa kula wa
muhle kuJehova nakubantu.
27 Kwa fika umuntu ka Tixo kuEli,
wa ti kuye, U tyo uJehova, u ti, Impela
nga bonakala ini endhlini ka yihlo, be
se kona Egipite, emzini ka Faro na?
28 Nga m keta kuzo zonke izizwe za
kwaIsraeli, a be umpristi wami, a nikele
elatini lami, a tyise impepo, a fake iefodi
pambi kwami, nga i nika indhlu ka
yihlo iminikelo yokutyiswa yabaka
Israeli.
29 Ni nyatelelani umhlatyelo wami,
nomnikelo wami, e ngi yi yalile endhli-
ni yami, u tuse amadodana ako kunami,
ni zikulupalise ngobuhle beminikelo yo-
nke yabaIsraeli abantu bami.
30 Ngako u tyo uJehova uTixo kaIsra-
eli, u ti, Nga tyo impela nga ti, Indhlu
yako, nendhlu ka yihlo yo hamba pambi
kwami njalonjalo; kepa kaloku u tyo
uJehova, u ti, Qa; ngokuba aba ngi tu-
sayo, ngi ya kubatusa; aba ngi delelayo
ba ya kweyiswa.
31 Bheka, zi yeza izinsuku e ngi ya
kunquma ngazo ingalo yako, nengalo
yendhlu ka yihlo, ku nga bi ko ixegu
enhlini yako.
32 U ya kubona ukuhlupeka kwe-
ndhlu kuko konke obwenza okuhle kwa
Israeli; a ku yi kubako ixegu endhlini
yako ku ze ku be nini.
33 Kepa a ngi yi kukunqumela bonke
elatini lami, ukuba amehlo ako a qedwe,
umpefumlo wako u pele amandhla; bo-
nke abenzalo yako ba ya kufa be se
amadoda.
34 Loku ku ya kuba isiboniso kuwe;
oku ya kwehlela amadodana ako ama-
bili, uHofni noFinehasi: ba ya kufa bo-
babili ngosuku lunye.
35 Ngi ya kuzivusela umpristi oqinisi-
leyo, o za kwenza okwenhliziyo yami
nokompefumlo wami: ngi ya kumakela
indhlu eqinisileyo; u ya kuhamba pa-
mbi kogcotyiweyo wami izinsuku zonke.
36 Ku za kuti lowo oseleyo endhlini
yako u ya kuza, a kuleke kuye imalana
nesinkwana, a ti, A ke u ngi gcobe ngi
be umpristi, ukuba ngi dhle ucezwana
lwesikwa.

ISAHLUKO 3.

UMNTWANA uSamueli wa konza
uJehova pambi kuka Eli. Izwi li-
ka Jehova la li nga vami ngalezozinsu-
ku; kwa ku nge ko isiboniso ebantwini.

2 Kwa ti ngalesosikati uEli wa e lele
endaweni yake, amehlo ake a qala uku-
fipala, e nga bonisisi;
3 Ikandela lika Tixo la li nga ka
cimi, uSamueli wa e lele etempelini li-
ka Jehova, lapo kwa ku kona umpongo-
lo ka Jehova;
4 uJehova wa biza uSamueli; wa ti,
Ngi lapa.
5 Wa gijima wa ya kuEli, wa ti, Ngi
lapa, ngokuba u ngi bizile, Wa ti, A ngi
ku bizanga; buya u lale. Wa ya, wa
lala.
6 uJehova wa pinda wa m biza uSa-
mueli futi. uSamueli wesuka wa ya ku-
Eli, wa ti, Ngi lapa, ngokuba u ngi bi-
zile. Wa ti, a ngi ku bizanga, mntana-
mi, buya, u lale.
7 Kepa uSamueli wa e nga ka mazi
uJehova; izwi lika Jehova la li nga ke-
mbulwa kuye.
8 uJehova wa pinda wa m biza uSa-
mueli ngokwesitatu. Wesuka wa ya ku-
Eli, wa ti, Ngi lapa, ngokuba u ngi bi-
zile. uEli wa bona ukuti umntwana wa
e bizwa uJehova.
9 uEli wa ti kuSamueli, Hamba, u la-
le; ku za kuti, uma u bizwa, wo ti, Ku-
luma, Jehova, ngokuba inceku yako i
yezwa. uSamueli wa ya wa lala enda-
weni yake.
10 uJehova weza wema, wa biza nje-
nga kuqala, wa ti, Samueli, Samueli,
Samueli, wa ti, Kuluma, ngokuba ince-
ku i yezwa.
11 uJehova wa ti kuSamueli, Bheka,
ngi za kwenza into kwaIsraeli, izindhle-
be zombili zabo bonke abezwayo zi ya
kukenceza.
12 Ngalolosuku ngi ya kwenza kuEli
konke e ngi ku tyiloyo ngendhlu yake,
ngi qale ngi ze ngi qede.
13 Nga m tyela ukuti, ngi za kwahlu-
la indhlu yake njalonjalo ngokona: ngo-
kuba wazi ukuti amadodana ake a e ze-
hlisela ukutukwa, kepa ka wa kuzanga.
14 Ngako ngi fungile ngayo indhlu ka
Eli ngokuti, u kona kwendhlu ka Eli a
ku yi kutetelelwa ngomhlatyelo nango-
mnikelo ku ze ku be pakade.
15 uSamueli wa lala kwa za kwa sa;
kona wa vula iminyango yendhlu ka
Jehova. Kepa uSamueli wesaba uku-
mtyela uEli lesisiboniso.
16 uEli wa biza uSamueli, wa ti, Sa-
mueli, mntanami, Wa ti, Ngi lapa.
17 Wa ti, Ku intoni a ku tyoyo kuwe
na? u nga i fihli kimi. uTixo a kenze
njalo kuwe e nezelele, uma u fihla uto
kimi kuko konke a ku tyoyo kuwe.
18 uSamueli wa m tyela konke; ka m
fihlelanga luto. Wa ti, U nguJehova; a
kenze okuhle emehlweni ake.
19 uSamueli wa kula; uJehova wa e
naye, ka li wisanga pansi nalinye izwi
kuwo onke amazwi ake.
20 Kwaziwa abaIsraeli bonke, ku su-
ka eDani ku ze ku fike eBeresheba, ukuti
uSamueli wa e qinisiwe a be umprofeti
ka Jehova.
21 uJehova wa pinda wa bonakala
eShilo; ngokuba uJehova wa bonakala
kuSamueli eShilo ngezwi lika Jehova.

## ISAHLUKO 4.

IZWI lika Samueli leza kubo bonke
abaIsraeli ba puma ba ya kulwa na-
maFilisti, ba misa ngaseEbenezeri; ama-
Filisti a misa Afeki.
2 AmaFilisti a zihlela ukuya kuhla-
ngana nabaIsraeli: ba lwa; abaIsraeli
bahlulwa amaFilisti a ba bulala empini
endhle abantu ku nga ti aba izinkulu-
ngwane ezine.
3 Abantu ba ngena ekamu, amalunga
a kwaIsraeli a ti, uJehova u si bulaleleni
namhla pambi kwamaFilisti? Si ya ku-
tabata umpongolo wesivumelwano, sika
Jehova wemikosi eShilo si u lete lapa ki-
ti, u ya kuza pakati kwetu, u si sindise
esandhleni sezita zetu.
4 Abantu ba tuma eShilo ba u tabata
kona umpongolo wesivumelwano sika
Jehova wemikosi, o hlezi kuwo amake-
rubi; amadodana amabili ka Eli, uHofni
noFinehasi, a e kona nompongolo wesi-
vumelwano sika Tixo.
5 Kwa ti umpongolo wesivumelwano
sika Jehova u sa fika ekamu, abaIsraeli
bonke ba halalisa kakulu, kwa zamaza-
ma umhlaba.
6 AmaFilisti ezwa umsindo wokuha-
lalisa, a ti, Ku tini umsindo wa lokuku-
halalisa okukulu ekamu lamaHeberu?
A bona ukuti umpongolo ka Jehova wa
u fikile ekamu.
7 AmaFilisti esaba, ngokuba a ti, uTi-
xo u fikile ekamu. A ti, Nako kitina!
ngokuba a ku bonanga ku be kona oku-
njalo ngapambili.
8 Nako kitina! ubani o ya kusisindisa
esandhleni salaba otixo aba namandhla?
ilaba otixo aba bulala abasEgipite ngezi-
fo zonke ehlane.
9 Qinisani, ni be amadoda, nina ma-
Filisti, ni nga konzi amaHeberu, njenga-

loku e ni konzile; a no ba amadoda, ni
lwe.
10 AmaFilisti a lwa, abaIsraeli bahlu-
lwa, ba baleka bonke, ba ya kotente
babo; ukubulawa kwa ku kulu kakulu,
kwa wa kubaIsraeli abantu aba hamba
pansi aba izinkulungwane ezimashumi
matatu.
11 Umpongolo ka Tixo wa tatyatwa, a
fa amadodana amabili ka Eli, uHofni
noFinehasi.
12 Kwa puma umuntu wa kwa Benja-
mini empini, wa gijima wa ya eShilo
ngalolosuku, izingubo zake zi dabukile,
umhlabati u sekanda.
13 Wa fika, bheka, uEli wa e hlezi esi-
hlalweni ngasendhleleni, e linda; ngo-
kuba inhliziyo yake ya i tutumela ngo-
mpongolo ka Tixo. Lowomuntu weza
ukuba a bike emzini: umuzi wonke wa
kala.
14 uEli wezwa umsindo wokukala,
wa ti, U tini lomsindo na? Lowomu-
ntu wa tyetya wa ngena wa m tyela
uEli.
15 uEli wa e neminyaka emashumi
ashiyagalolunye nashiyagalombili, ame-
hlo ake a e mi, e nge nakubona.
16 Lowomuntu wa ti kuEli, Ngi uye
owa puma empini, nga baleka empini
namhla. Wa ti, kunjani, mntanami?
17 Isigijimi sa pendula sa ti abaIsraeli
ba balekile pambi kwamaFilisti, kwa ku
kona ukubulawa okukulu ebantwini, na-
madodana ako omabili uHofni noFine-
hasi, se be file, nompongolo ka Tixo wa
tatyatwa.
18 Kwa ti, e sa kuluma ngompongolo
ka Tixo, wa wa nyovane esihlalweni
ngasesangweni, kwa puka intamo yake,
wa fa; ngokuba wa e umuntu omdala
enzima: wa e bahlulile abaIsraeli imi-
nyaka emashumi mane.
19 Umalokazana wake, umka Fineha-
si, wa e kulelwe, e se za kubeleta, e se
zwile lezozindaba, ukuti umpongolo ka
Tixo u tatyatiwe, nokuti u file uyise no-
myeni wake, wa kotama wa beleta, ngo-
kuba wa fikelwa innemba.
20 Ngesikati sokufa kwake abafazi
abemiyo naye ba ti, U ngesabi, ngoku-
ba u zele indodana. Kepa ka pendula-
nga, ka bekanga inhliziyo yake.
21 Wa qamba umntwana uIkabodi, e
ti, Ubukosi bu tunjiwe kwaIsraeli ngo-
kutatyatwa kompongolo ka Tixo na ngo-
yise nomyeni.
22 Wa ti, Ubukosi bu tunjiwe kwa-
Israeli, ngokuba umpongolo ka Tixo u
tatyatiwe.

ISAHLUKO 5.

AMAFILISTI a tabata umpongolo ka
Tixo, a u susa eEbenezeri a u yisa
eAshdodi.
2 AmaFilisti a u tabata umpongolo ka
Tixo, a u yisa endhlini ka Dagoni, a u
misa ngakuye uDagoni.
3 Aba seAshdodi ba vuka kusasa nga-
ngomso, bheka, uDagoni wa e wile pansi
ngobuso pambi kompongolo ka Jehova.
Ba m tabata uDagoni, ba m buyisela
endaweni yake.
4 Ba vuka kusasa ngangomso, bheka,
uDagoni wa e wile pansi ngobuso pa-
mbi kompongolo ka Jehova; kwa ku
nqamukile ikanda lika Dagoni nezandhla
zake zombili embundwini; wa sala uDa-
goni yedwa uqobo lwake.
5 Ngako abapristi baka Dagoni, naba
ngenayo endhlini ka Dagoni, a ba nya-
teli embundwini ka Dagoni na namhla.
6 Isandhla sika Jehova sa si nzima
pezu kwaba seAshdodi, wa ba bubisa,
wa ba bulala ngamatumba, iAshdodi
nezwe la kona.
7 Abantu ba seAshdodi ba bona ukuti
kunjalo, ba ti, umpongolo ka Tixo ka
Israeli a u nga hlali kitina, ngokuba isa-
ndhla sake si lukuni pezu kwetu, na pe-
zu kuka Dagoni uTixo wetu.
8 Ba tuma ba butela kubo onke ama-
Filisti, ba ti, Si ya kwenzani ngompo-
ngolo ka Tixo ka Israeli? A ti, umpo-
golo ka Tixo ka Israeli a u suselwe
eGati. Ba u susela eGati umpongolo ka
Tixo ka Israeli.
9 Kwa ti se be u susile kona, isandhla
sika Jehova sa si ku lowomuzi; kwa ku
kona isipitipiti esikulu kakulu; wa ba
bulala abantu bomuzi, abancinyane na-
bakulu, amatumba a mila kubo.
10 Ba yisa umpongolo ka Tixo eEkro-
ni. Kwa ti, umpongolo ka Tixo u sa fika
eEkroni, aba seEkroni ba kala ba ti, Ba
letile kiti umpongolo ka Tixo ka Israeli,
ukuba u si bulale tina nabantu betu.
11 Ba se be buta amakosi onke ama-
Filisti, ba ti, U suseni umpongolo ka
Tixo ka Israeli, u buyele endaweni ya-
wo, u nga si bulali tina nabantu betu;
ngokuba kwa ku kona emzini wonke
isipitipiti sokufa; isandhla sika Tixo sa
si nzima kakulu kona.
12 Abantu aba nga fanga ba kwelwa
amatumba; ukukala komuzi kwenyu-
kela ezulwini.

## ISAHLUKO 6.

UMPONGOLO ka Jehova wa u kona
ezweni lamaFilisti izinyanga ezi isi-
kombisa.
2 AmaFilisti a biza abapristi nezanusi,
a ti, Si ya kwenzani ngompongolo ka
Jehova? Si tyeleni ukuba si nga u bu-
yisela kanjani endaweni yawo.
3 Ba ti, Uma ni buyisa umpongolo ka
Tixo ka Israeli, ni nga u buyisi uze; ke-
pa a no buyisela kuye umnikelo wecala;
kona ni ya kusindiswa, ni ya kwaziswa
ukuba isandhla sake si nga suswa kini
ngani.
4 Ba ti, U ya kuba yini umnikelo
wecala e si nga u buyisela kuye? Ba ti,
Amatumba a isihlanu egolide, namagu-
ndane a isihlanu egolide, njengokuma
kwamakosi amaFilisti; ngokuba ku
ukufa kunye pezu kwenu nonke na pe-
zu kwamakosi enu.
5 A no yenza imifanekiso yamatumba
enu, nemifanekiso yamagundane enu a
citayo izwe; a no bonga uTixo ka Isra-
eli; mhlaumbe u ya kususa isandhla sa-
ke pezu kwenu, na pezu kotixo benu, na
pezu kwezwe lenu.
6 Ni ya kuzenzelani zi be lukuni izi-
nhliziyo zenu, njengaloku abasEgipite
noFaro benza izinhliziyo zabo za ba lu-
kuni? lapo wenza izimangaliso pakati
kwabo, a ba ba dedelanga ini, be muka?
7 Tabatani kaloku inqola entya, ni i
lungise, nezinkomazi ezimbili ezi nceli-
sayo, ezi nga bonanga zi botyelwa ngejo-
kwe, ni zi bopele enqoleni ni suse izi-
nkonyana zazo, ni zi shiye ekaya;
8 Ni tabate umpongoio ka Jehova, ni
u beke enqoleni, nemifanekiso yegolide,
eni i buyisela kuye, i be umnikelo we-
cala, ni i fake empongolweni o sohla-
ngotini lwayo, ni i tume, i hambe.
9 Ni ya kubona, uma yenyuka nge-
ndhlela ya sezweni lake ukuya eBetishe-
meshi, nguye o senzele lobububi obuku-
lu; kepa uma i ngenyukeli kona, si ya
kukwazi ukuti a siso isandhla sake esa
si bulalayo; sehlelwe ingozi.
10 Abantu benza njalo, ba tabata izi-
nkomazi ezincelisayo, ba zi bopela enqo-
leni, ba zi valela izinkonyana zazo
ekaya;
11 Ba beka umpongolo ka Jehova
enqoleni, nompongolo namagundane
egolide, nemifanekiso yamatumba.
12 Izinkomo za qonda za hamba nge-
ndhlela e ya eBetishemeshi, za hamba
ngomendo munye, zi hamba zi kala, zi
nga pambukeli ngakwesokunene na nga-
kwesokohlo; amakosi amaFilisti a zi
landela, a za a fika emkaulweni weBeti-
shemeshi.
13 Aba seBetishemeshi ba be vuna
ukolweni esihlanjeni. Ba bheka, ba bo-
na umpongolo, ba tokoza ukuwubona.
14 Inqola ya ngena ensimini ka Jo-
shua wa seBetishemeshi, yema kona lapo,
la li kona itye elikulu; ba banda imiti
yenqola, ba zi nikela izinkomo zi be
umnikelo kuJehova.
15 AbaLevi betula umpongolo ka Je-
hova, nompongolo owa u nawo, kuyo
imifanekiso yegolide, ba ku beka pezu
kwalelolitye elikulu; abantu ba seBeti-
shemeshi ba nikela iminikelo yoku-
tyiswa, ba hlaba imihlatyelo kuJehova
ngalolosuku.
16 Amakosi omahlanu amaFilisti a
ku bona, a buyela eEkroni ngalolosuku.
17 Lawa a amatumba egolide, amaFi-
listi a wa buyisayo a be umnikelo weca-
la kuJehova; elinye eleAshdodi, elinye
eleGaza, elinye eleAshkeloni, elinye ele-
Gati, elinye eleEkroni.
18 Amagundane egolide a e njengoku-
ma kwemizi yamaFilisti yamakosi oma-
hlanu, imizi ebiyelweyo nemizana ya
ngapandhle na kulo itye elikulu, lika
Abeli, aba bheka kuli umpongolo ka
Jehova, li kona na namhla ensimini ka
Joshua wa seBetishemeshi.
19 Wa ba bulala aba seBetishemeshi
ngokuba ba buka umpongolo ka Jehova,
wa bulala abantu aba izinkulungwane
ezi amashumi a isihlanu namashumi a
isikombisa; abantu ba kala ngokuba
uJehova wa e bulele abantu ngokubula-
la okukulu.
20 Abantu ba seBetishemeshi ba ti,
ubani o ngema pambi kuka Jehova, lo-
Tixo ongcwele? u ya kwenyukela ku-
bani, e suke kitina?
21 Ba tuma izigijimi kubantu ba se-
Kirjatjearimi, be ti, amaFilisti a buyi-
sile umpongolo ka Jehova; yehlani, ni
u kupulele kini.

## ISAHLUKO 7.

ABANTU ba seKirjatjearimi beza ba
kupula umpongolo ka Jehova, ba u
ngenisa endhlini ka Abinadabi entabe-
ni, ba m ngcwelisa uEliezari indodana
yake, ukuba a gcine umpongolo ka Je-
hova.
2 Kwa ti, isikati sokuhlala kompongo-
lo eKirjatjearimi sa si isikati eside, sa si

iminyaka emashumi mabili; indhlu yonke ka Israeli ya kalela uJehova;
3 uSamueli wa kuluma kuyo yonke
indhlu ka Israeli, wa ti, Uma ni buyela kuJehova ngenhliziyo yonke, susani kini otixo bezizwe, oAstarote, ni beke inhliziyo kuJehova, ni m konze yena yedwa; u ya kunisindisa esandhleni samaFilisti.
4 Kona abakaIsraeli ba susa uBali no-
Astarote, ba konza uJehova yedwa.
5 uSamueli wa ti, Butelani abakaIsra-
eli bonke eMizpa, ngi ya kunikulekela kuJehova.
6 Ba butana eMizpa; ba ka amanzi,
ba wa tela pambi kuka Jehova, ba ti kona, Sonile kuJehova. uSamueli wa hlula abaka Israeli eMizpa.
7 AmaFilisti se e zwile kutiwa abaka
Israeli ba butene eMizpa, amakosi ama-Filisti a kupukela kuba Israeli, abaka Israeli se be zwile loko besaba ama-Filisti.
8 Abaka Israeli ba ti kuSamueli, U
nga yeki ukusikulekela kuJehova, uTixo wetu, ukuba a si sindise esandhleni samaFilisti.
9 uSamueli wa tabata izinyane lemvu,
elincelayo wa li nikela li be umnikelo opeleleyo wokutyiswa kuJehova: uSamueli wa ba kalela abakaIsraeli kuJehova; uJehova wa mu zwa.
10 uSamueli e sa nikela umnikelo wo-
kutyiswa, amaFilisti a sondela ukulwa nabaIsraeli; uJehova wa duma ngomsindo omkulu ngalolosuku pezu kwamaFilisti, wa wa cita, a bulawa abaka Israeli.
11 Abantu ba kwa Israeli ba puma
eMizpa, ba xotya amaFilisti, ba wa bulala ba za ba fika ezansi kweBetkari.
12 uSamueli wa tabata itye wa li misa
pakati kweMizpa neSheni, wa qamba igama lalo iEbenezeri, wa ti, uJehova u si sizile ku ze ku be manje.
13 AmaFilisti ahlulwa, a be sa pinda
ukungena ezweni la kwa Israeli: isandhla sika Jehova sa si kuwo ama-Filisti izinsuku zonke zika Samueli.
14 Imizi amaFilisti a be i tabatile
kubaIsraeli ya buyiselwa kubaIsraeli, ku suka eEkroni ku ze ku fike eGati; namazwe ayo abakaIsraeli ba wa kipa esandhleni samaFilisti. Kwa ku kona ukutula pakati kwabakaIsraeli nama-Amori.
15 uSamueli wa bahlula abakaIsraeli
izinsuku zonke zokupila kwake.
16 Wa hamba iminyaka ngeminyaka
wa zungeza wa ya eBeteli, na se Gilgali, na se izpa, wa bahlula abakaIsraeli kuzo zonke lezozindawo.
17 Wa buyela eRama, ngokuba la li
kona ikaya lake; wa bahlula abaka-Israeli kona; wa makela kona uJehova ilati.

ISAHLUKO 8.

KWA ti, uSamueli e semdala, wa beka amadodana ake, a be abahluli baba Israeli.
2 Igama lendodana yake yamazibulo
la li nguJoeli; igama leyesibili la li ngu-Abija; ba be abahluli eBeresheba.
3 Kepa amadodana ake ka hambanga
ngendhlela yake; a pambuka ukuba a pange, a tenge, a pambukisa umteto.
4 Amalunga onke a kwaIsraeli a bu-
tana eza kuSamueli eRama,
5 A ti kuye, Bheka, u su mdala; ama-
dodana ako a hambi ngendhlela yako; si misele inkosi, i sahlule njengezizwe zonke.
6 Kepa loku kwa ku kubi emehlweni
kaSamueli, lapo be ti, Si nike inkosi i sahlule. uSamueli wa kuleka kuJehova.
7 uJehova wa ti kuSamueli, Lalela
izwi labantu ngako konke aba ku tyoyo kuwe, a si wena aba m delayo, kodwa ba dele mina, ukuba ngi nga bi inkosi yabo.
8 Njengemisebenzi yonke aba yenzi-
leyo iloku nga ba kupula Egipite ku ze ku be namhla, be ngi shiya, be konza abanye otixo, benza njalo na kuwe.
9 Manjeke lalela izwi labo; kepa ba
yale impela, u ba tyele ukuma kwenkosi e ya kubusa pezu kwabo.
10 uSamueli wa ba tyela abantu aba ce-
la inkosi kuye amazwi onke ka Jehova.
11 Wa ti, Loku ku ya kuba ukuma
kwenkosi e ya kubusa pezu kwenu; i ya kutabata amadodana enu, i zibekele wona enqoleni yayo na semahashini ayo, a ya kugijima pambi kwenqola yayo.
12 I ya kuzibekela woma a be izinduna
zezinkulungwane, nezinduna zamashumi amahlanu, amanye i ya kuwabeka ukuba a lime umhlabati wayo, a vune ukudhla kwayo, enze izikali zokulwa, nempahla yezinqola zayo.
13 I ya kutabata izintombi zenu, zi be
izisebenzi zamaka, nabapeki, nabapeki besinkwa.
14 I ya kutabata namasimu enu nezi-
vine zenu, nezihlwati zenu, ezinhle, i zi nike izinceku zayo.
15 I ya kutabata okweshumi kwembeu

yenu, nokwesivine senu, i ku nike izi-
nduna zayo, nezinceku zayo.
16 I ya kutabata izigqili zenu zesilisa
nezesifazana, nezinkabi zenu ezinhle,
nezimbongolo zenu, zi sebenze imisebe-
nzi yayo.
17 I kutabate okweshumi kwezimvu
zenu; ni ya kuba izigqili zayo.
18 Ni ya kukala ngalolosuku ngenkosi
yenu ena be ni ziketele yona, kepa uJe-
hova ka yi kunizwa ngalolosuku.
19 Abantu bala ukulalela izwi lika Sa-
mueli. Ba ti, Qa, inkosi i ya kuba pezu
kwetu;
20 Si ya kuba njengezizwe zonke;
inkosi yetu i ya kusahlula, i pume pa-
mbi kwetu, i lwe ekulweni kwetu.
21 uSamueli wezwa amazwi onke aba-
ntu, wa wa kuluma ezindhlebeni zika
Jehova.
22 uJehova wa ti kuSamueli, Lalela
izwi labo, u ba nike inkosi, uSamueli wa
ti kubantu ba kwaIsraeli, Hambani, ni
ye emzini yenu.

## ISAHLUKO 9.

KWA ku kona umuntu wa kwaBenja-
mini, igama lake la li ngu Kishi,
indodana ka Abieli, indodana ka Zerori,
indodana ka Bekorati, indodana ka Afia,
owa kwaBenjamini, iqawe elikulu.
2 Wa e nendodana, igama layo la li
nguSauli, e insizwa emuhle; kwa ku
ngeko umuntu kwabakaIsraeli omuhle
kunaye; wa e mude ku nabo bonke
abantu ku suka emahlombe ku ya pe-
zulu.
3 Kwa lahleka izinjomane zika Kishi,
uyise ka Sauli. uKishi wa ti kuSauli,
indodana yake, Tabata inceku u suke, u
ye kufuna izimbongolo.
4 Wa suka wa dhlulela ezintabeni za
kwa Efraimi, wa dhlulela ezweni la se-
Shalisa, kepa a ba zi fumananga; ba
dhlulela ezweni la seShalimi, za zi nge
ko kona; ba dhlulela ezweni la kwa-
Benjamini, ka ba zi tola.
5 Ba fika ezweni la seZufi, uSauli wa
ti encekwini yake e ya i naye, Woza, a
si buye, funa ubaba a kohlwe izimbo-
ngolo, a be novalo ngati.
6 Wa ti kuye, Bheka, u kona ku lo-
muzi umuntu ka Tixo, umuntu otuse-
kayo; konke a ku tyoyo ku ya kwe-
nzeka; a si ye kona; mhlaumbe u ya ku-
sityela indhlela e nga si hamba ngayo.
7 uSauli wa ti encekwini yake, Kepa,
bheka, uma si ya kona, si ya kumni-
kani lomuntu? ngokuba ukudhla ku pe-
lile ezityeni zetu; a i ko into e si ya
kumnika yona umuntu ka Tixo; si na-
ni na?
8 Inceku ya pinda ya m pendula
uSauli, ya ti, Bheka, ku kona lapa esa-
ndhleni sami okwesine kweshekeli lesi-
liva, ngi ya kumnika umuntu ka Tixo
loku, ukuba a si tyele indhlela.
9 Kuqala kwaIsraeli, nxa umuntu e
ya kubuza kuTixo, wa e ti, Wo za a si
ye kumboni: ngokuba lo o tiwa umpro-
feti namhla kuqala wa e ngumboni.
10 uSauli wa ti encekwini, Lihle izwi
lako; Wo za a si ye. Besuka ba ya
emzini lapo wa e kona umuntu ka Tixo.
11 Be sa kupuka emmangweni woku-
ya emzini, ba fumana amantombazana
e ya kuka amanzi, ba ti kuwo, U kona
umboni na?
12 A ba pendula, a ti U kona; nangu
pambi kwako; tyetyake; ngokuba u
fikile namhla emzini; ngokuba u kona
namhla umhlatyelo wabantu endaweni
epakamileyo.
13 Nxa ni ngenile emzini kona ni ya
kumfumana, e nga ka kupukeli enda-
weni epakamileyo ukuya kudhla; ngo-
kuba abantu a ba yi kudhla e nga ka
fiki, ngokuba u yena o busisa umhlatye-
lo: andu u ba ba dhle abamenyiweyo.
Kupukani kaloku, ngokuba ni ya ku-
mfumana ngalesisikati.
14 Ba kupukela emzini. Be sa ngena
emzini, bheka, uSamueli wa e pumela
kubo, ukuya kukupukela endaweni epa-
kamileyo.
15 uJehova wa e m tyelile uSamueli
ngosuku olu ngapambili kokufika kwa-
ke, wa ti,
16 Nga lesisikati ngomuso ngi ya ku-
tuma kuwe umuntu wa sezweni la kwa-
Benjamini, u ya kumgcoba, a be inkosi
yabantu bami abaIsraeli; u ya kusindi-
sa abantu bami esandhleni samaFilisti:
ngokuba ngi bonile abantu bami; uka-
kala kwabo ku fikile kimi.
17 uSamueli wa bona uSauli, uJehova
wa ti kuye, Nangu umuntu enga kulu-
ma ngaye kuwe, nga ti, lo u ya kubusa
abantu bami.
18 uSauli wa sondela kuSamueli esa-
ngweni, wa ti, A ke u ngi tyele ukuba i
pi indhlu yomboni.
19 uSamueli wa m pendula uSauli, wa
ti, Imina umboni; hamba pambi kwa-
mi u ye endaweni epakamileyo; ni ya
kudhla nami namhla; ngi ya kukumu-

kisa kusasa, ngi ku tyele konke oku se-
nhliziyweni yako.
20 Izimbongolo zako, e se zi nezinsu-
ku ezintatu zi lahlekile, u nga katazi
inhliziyo yako kuzo ; ngokuba zi toliwe.
Okukabani konke okutandekayo kuka
Israeli? a si ko okwako nokwendhlu
yonke ka yihlo?
21 uSauli wa pendula wa ti, A ngi siye
owa kwaBenjamini kwesincinyane kuzo
zonke izizwe zika Israeli? nendhlu ya
kwetu incinyane kuzo zonke, izindhlu
zesizwe sika Benjamini? u kulumelani
okunje kimi?
22 uSamueli wa hamba noSauli nence-
ku yake, wa ba ngenisa endhlini yoku-
dhla, wa ba nika indawo pambi kwa-
bamenyiweyo, ku nga ti abamashumi
amatatu.
23 uSamueli wa ti kumpeki, Leta
ukudhla e nga ku nika, e nga tyo kuwe
ngako, nga ti, ku londoloze.
24 Umpeki wa tabata umlenze nokwa
ku pezu kwawo, wa ku beka pambi ku-
ka Sauli; wa ti, Naku okuseleyo ku be-
kiwe pambi kwako, yidhla, ngokuba ku
londolozelwe wena ku ze ku fike lesi-
sikati, iloku nga ti, Ngi memile aba-
ntu. uSauli wa dhla no Samueli ngalo-
losuku.
25 Behla endaweni epakamileyo, be-
za emzini, wa kuluma noSauli pezu
kwendhlu.
26 Ba vuka kusasa; kwa ti, se ku sa,
uSamueli wa biza uSauli e pezu kwe-
ndhlu, wa ti, Suka, ngi ku mukise.
uSauli wesuka, ba puma bobabili, yena
noSamueli, ba ya esitalatini.
27 Be sehlela ekugcineni komuzi, uSa-
mueli wa ti kuSauli, Yityo encekwini
yako ukuba i dhlulele pambili (ya dhlu-
la,) kepa mana lapa isikati; ngi ya ku-
kutyela izwi lika Tixo.

ISAHLUKO 10.

USAMUELI wa tabata umfuma wa-
mafuta, wa wa tela ekanda lake, wa
m anga, wa ti, A ku ngokuba uJehova
u ku gcobile ukuba u be inkosi yefa
lake na?
2 Nxa u mukile kimi namhla, u ya
kufumana abantu ababili etuneni lika
Rakeli, ezweni la kwa Benjamini, eZel-
za, ba ya kuti kuwe, Izimbongolo owa ya
ukuzifuna, zi toliwe; bheka, uyihlo u
kohliwe izimbongolo, u kalela wena, u
ti, Ngi ya kwenzenjani ngomntanami?
3 U ya kudhlula kona, u ye pambili, u
fike eEloni la seTabori; lapo u ya ku-
fumana abantu abatatu, be kupukela ku-
Tixo eBeteli, omunye e pete amazinyane
amatatu embuzi, omunye e pete izinkwa
ezitatu, omunye e pete igaba lewaini.
4 Ba ya kukubingelela, ba ku nike izi-
nkwa ezibili, o ya kuzamkela ezandhle-
ni zabo.
5 Emva kwaloko u ya kufika entabeni
ka Tixo, lapo li kona ikamu lamaFi-
listi; ku za kuti nxa u fikile emzini, u
ya kuhlangana nebandhla labaprofiti,
behla endaweni epakamileyo, ku dhlula
pambi kwabo ugubu, nenkohlisa, nesi-
gubu, nomtyingo be profeta;
6 Umoya ka Jehova u ya kukwehlela;
u ya kuprofeta nabo, u pendulwe u be
omunye umuntu.
7 Nxa ku fikile kuwe leziziboniso, ye-
nza esi ku fumanayo isandhla sako;
ngokuba uTixo u nawe.
8 Yehla pambi kwami ukuya eGilgali,
bheka, ngi ya kwehlela kuwe, ukuba
ngi nikele iminikelo yokutyiswa, ngi
hlabe imihlatyelo yokutula; hlala izi-
nsuku ezi isikombisa ngi ze ngi fike ku-
we, ngi ku tyele o za kukwenza.
9 Kwa ti, e se fulatele e muka kuSa-
mueli, uTixo wa pendula inhliziyo yake
i be enye: kwa fika leziziboniso zonke
ngalolosuku.
10 Se be fikile lapo entabeni, bheka,
ibandhla labaprofeti la hlangana naye,
umoya ka Tixo wa m ehlela, wa profeta
pakati kwabo.
11 Kwa ti, bonke aba be mazi kuqala
se be bonile ukuti, bheka wa e profeta
pakati kwabaprofeti, abantu ba ti, omu-
nye komunye, Ku ini loku okwehlele
indodana ka Kishi? naye uSauli u pa-
kati kwabaprofeti na?
12 Umuntu wa kona wa pendula, wa
ti, Ubani uyise wabo? Ngako kwa vela
isiga sokuti, Naye uSauli u pakati kwa-
baprofeti na?
13 Se qedile ukuprofeta, wa ya enda-
weni epakamileyo.
14 Uyisekazi ka Sauli wa ti kuye na
kuzo izinceku zake, Na ya ngapi na?
Wa ti, Sa ya ukufuna izimbongolo; la-
po se si bonile ukuti a zi ko sa ya kuSa-
mueli.
15 Uyisekazi ka Sauli wa ti, A ku ngi
tyele, wa tini uSamueli kini?
16 uSauli wa ti kuyisekazi, Wa si tyela
ukuti zi toliwe izimbongolo. Kodwa a
m tyelanga indaba yombuso, a kuluma
ngayo uSamueli.

17 uSamueli wa mema abantu ukuba ba butane kuJehova eMizpa.

18 Wa ti kubantu bakwaIsraeli, U tyo uJehova uTixo ka Israeli, u ti, Nga kipa abaka Israeli Egipite, nga ni sindisa esandhleni saba sEgipite, na sesandhleni sezizwe zonke eza ni hlupayo.

19 Kepa ni m lahlile uTixo wenu namhla, yena owa ni sindisayo ebubini bonke benu na sezinsizini zenu, ni tyilo, na ti, Qa, kepa, beka inkosi pezu kwetu. Manje yimani pambi kuka Jehova ngezizwe zenu ngezinkulungwane zenu.

20 uSamueli wa sondeza izizwe zonke zika Israeli; kwa dhliwa isizwe sika Benjamini

21 Wa sondeza isizwe sika Benjamini ngezizalo zaso; kwa dhliwa isizalo sika Matri. uSauli indodana ka Kishi wa dhliwa; wa m funa kepa wa e nge nakufunyanwa.

22 Ba buya ba buza kuJehova ukuba lomuntu u be se za ku fika na? uJehova wa ti, Nangu, u catyile empahleni.

23 Ba gijima ba m tabata kona, wema pakati kwabantu, wa ba dhlula abantu bonke ngobude bake ku suka emahlombe ku ya pezulu.

24 uSamueli wa ti kubantu bonke, M bhekeni a m ketileyo uJehova; ka ko o njengaye kubantu bonke. Ba memeza abantu bonke ba ti, Ma i pile inkosi.

25 uSamueli wa ba tyela abantu ukuma kombuso, wa loba encwadini, wa ku beka pambi kuka Jehova. uSamueli wa ba mukisa abantu bonke, ba ya emakaya abo.

26 Naye uSauli wa ya ekaya eGibea; kwa hamba naye abantu bempi aba nhliziyo zabo be zi vusiwe uTixo.

27 Kepa abantu ababi ba ti, Lomuntu u ya kusisindisa kanjani na? Ba m eisa, a ba m nikanga luto. Kepa wa zitulela.

ISAHLUKO 11.

UNAHASHI wa kwaAmoni wenyuka, wa misa eJabesh-Giladi; abantu bonke ba seJabeshi ba ti kuNahashi, Yenza isivumelwano nati, si ya kukukonza.

2 uNahashi wa kwa Amoni wa ti kubo, Ngaloku ngi ya kwenza isivumelwano nani, kokuti a ngi kipe amehlo onke enu okunene, ngi ku beke ku be ihlazo kuso sonke isizwe sika Israeli.

3 Amalunga a seJabeshi a ti kuye, Si yeke izinsuku ezi isikombisa, ukuba si tume izigijimi ezweni lonke lakwa Israeli, uma ku nge ko muntu wokusisindisa si ya kupumela kuwe.

4 Izigijimi za fika eGibea kwaSauli za wa landa lawamazwi ezindhlebeni zabantu; abantu bonke ba dazuluka, ba kala.

5 Bheka, uSauli wa e landela izinkabi, e vela ensimini. uSauli wa ti, Abantu ba nani, ba kalelani? Ba m landisa amazwi abantu ba seJabeshi.

6 Umoya ka Tixo wa m ehlela uSauli e se zwile lawamazwi, wa tukutela kakulu.

7 Wa tabata izinkabi ezimbili, wa zi hlahlela, wa zi tuma ezweni lonke lika Israeli ngesandhla sezigijimi, e ti, Lowo o nga landeli uSauli noSamueli, ku ya kwenziwa njalo ezinkabini zake. Abantu behlelwa uvalo ngaye uJehova, ba puma kungati ba muntu munye.

8 Wa ba bala eBezeki, abaka Israeli ba be izinkulungwane ezimakulu amatatu, abantu ba kwa Juda ba be izinkulungwane ezimashumi matatu.

9 Ba ti kuzo izigijimi eza fikayo, A no tyo kubantu ba seJabesh-Giladi, ni ti, Ngomuso ngesikati sokubalela kwelanga ni ya kuba nokusindiswa. Izigijimi za fika za ba tyela abantu ba seJabeshi, ba tokoza.

10 Abantu ba seJabeshi ba ti, Ngomuso si ya kupumela kini, ni ngenza kitina konke okuhle ngokubona kwenu.

11 Kwa ti ngangomso uSauli wa nquma abantu ba ba izigaba ezitatu; ba fika pakati kwempi ngomlindo wakusasa, ba bulala amaAmoni la za la balela; kwa ti abaseleyo ba hlakazeka, be nga hambi ababili ndawonye.

12 Abantu ba ti kuSamueli, Ubani owa ti, uSauli u ya kuba inkosi yetu na? ba leteni lapa labobantu, ukuba si ba bulale.

13 uSauli wa ti a ku yi kubulawa muntu ngalolosuku; ngokuba namhla uJehova wenzile ukusindiswa kwa Israeli.

14 uSamueli wa ti kubantu, Wozani, a si ye eGilgali, si vuse umbuso kona.

15 Abantu bonke ba ya eGilgali, ba m enza uSauli inkosi kona pambi kuka Jehova eGilgali, ba hlaba imihlatyelo yokutula kona pambi kuka Jehova; uSauli wa jabula kona, nabantu bonke ba kwaIsraeli, kakulu.

ISAHLUKO 12.

USAMUELI wa ti kubo bonke abaIsraeli, Bhekani, ngi lalele izwi lenu

ngako konke eni ku tyoyo kimi, ngi
bekile inkosi pezu kwenu.
2 Manje, bhekani, inkosi i ya kuha-
mba pambi kwenu; mina ngi mdala, ngi
impunga; amadodana ami, bhekani, a
kini; ngi hambile pambi kwenu iloku
nga zalwayo ku ze ku be namhla.
3 Bhekani, ngi lapa. Fakazani ngami
pambi kuka Jehova, na pambi kogcotyi-
weyo wake: ngi tate inkabi ka bani?
ngi tate imbongolo ka bani? ngi dhle
ubani? ngamkele intengo esandhleni
sika bani, ukuba ngambese amehlo ami
ngayo? ngi ya kukubuyisela kini.
4 Ba ti, A u si kohlisanga, a u si hlu-
panga, a wamukelanga uto esandhleni
somuntu.
5 Wa ti kubo, uJehova u ufakazi kini,
nogcotyiweyo wake u ufakazi namhla
wokuti, a ni tolanga uto esandhleni sa-
mi. Ba ti, U ufakazi.
6 uSamueli wa ti kubantu uJehova
owa beka uMosi noAroni, nowa kipa
oyihlo ezweni la seEgipite.
7 Kaloku, yimani, ngi ya kukupuki-
sana nani pambi kuka Jehova ngokulu-
nga konke kuka Jehova, a kwenzileyo
kini na koyihlo.
8 Lapo uJakobe wa fika Egipite, oyi-
hlo ba kala kuJehova, kona uJehova wa
tuma uMosi noAroni, ba kipa oyihlo
Egipite, ba ba hlalisa ku lendawo.
9 Ba kohlwa uJehova uTixo wabo,
wa tengisa ngabo esandhleni sika Sise-
ra, induna yempi ka Hazori, na sesa-
ndhleni samaFilisti, na sesandhleni se-
nkosi ka Moabi, ba lwa nabo.
10 Ba kala kuJehova, ba ti, Sonile,
ngokuba si m shiyile uJehova, sa konza
uBali noAstarote; kodwa kaloku si ku-
lule esandhleni sezita zetu, si ya ku-
kukonza.
11 uJehova wa tuma uJerubali, noBe-
dani, noJefta, noSamueli, wa ni kulula
esandhleni sezita zenu inxa zonke, na
hlala kahle.
12 Kepa lapo se ni bonile uNahashi
inkosi yabaka Amoni e za kini, na ti
kimi, Qa, kepa inkosi i ya kubusa pezu
kwetu, inganti uJehova wa e inkosi yenu.
13 Nansike inkosi eni i ketileyo, eni i
celayo; bhekani, uJehova u bekile inko-
si pezu kwenu.
14 Uma ni m esaba uJehova, ni m ko-
nze, ni lalele izwi lake, ni nga hlubuki
emtetweni ka Jehova; uma nina ne-
nkosi yenu e busa pezu kwenu ni lande-
la uJehova uTixo wenu, kuhle.
15 Kodwa uma ni nga laleli izwi, uma
ni hlubuka umteto ka Jehova, isandhla
sika Jehova si ya kuba kini, njengaloku
sa si kona koyihlo.
16 Yimanike, ni bone lento enkulu, a
ya kuyenza uJehova pambi kwamehlo
enu.
17 A ku siso isikati sokuvuna ukolwe-
ni namhla na? Ngi ya kukuleka kuJe-
hova, u ya kutuma ukuduma nemvula,
ukuba nazi, ni bone ukuti ukona kwenu
kukulu eni kwenzileyo emehlweni ka
Jehova ngokucela inkosi.
18 uSamueli wa kuleka kuJehova;
uJehova wa tuma ukuduma nemvula
ngalolosuku; abantu bonke ba m esaba
uJehova noSamueli kakulu.
19 Abantu bonke ba ti kuSamueli, Zi
kulekele izinceku zako kuJehova uTixo
wako ukuba zi nga fi; ngokuba seneze-
lele lobububi kuzo zonke izono zetu ngo-
kuzicelela inkosi.
20 uSamueli wa ti kubantu, Ni ngesa-
bi. Nenzile lokukona konke; kepa ni
nga pambuki ekumlandeleni uJehova;
m konzeni uJehova ngenhliziyo yonke.
21 Ni nga pambukeli ezintweni ezi ize,
ezi nge nakusiza, ezi nge nakukulula,
ngokuba zi ize.
22 Ngokuba uJehova ka yi kushiya
abantu bake ngenxa yegama lake eliku-
lu; ngokuba kwa ku kuhle kuJehova
ukuba a nenze ni be abantu bake.
23 Nami ngi ngone kuJehova ngoku-
yeka ukunikulekela; kepa ngi ya kuni-
fundisa indhlela elungileyo neqondileyo.
24 Kodwa yesabani uJehova, ni m ko-
nze ngeqiniso ngenhliziyo yonke; ngo-
kuba, bhekani, okukulu a nenzile kona.
25 Kepa uma nenza ukona ni ya kubu-
jiswa, nina nenkosi yenu.

ISAHLUKO 13.

USAULI wa busa umnyaka wa ba
munye; e se busile iminyaka emi-
bili kwaIsraeli,
2 uSauli wa ziketela abantu aba izi-
nkulungwane ezintatu kwaIsraeli, izi-
nkulungwane ezimbili za zi noSauli
eMikmashi na sezintabeni za seBeteli;
inkulungwane enye ya i noJonatani
eGibea la kwa Benjamini; abanye aba-
ntu wa ba mukisa ba ya kotente babo.
3 uJonatani wa hlula ikamu lamaFi-
listini ela li seGeba; kwaziwa amaFili-
sti. uSauli wa tyaya itilongo ezweni lo-
nke, e ti, ma kezwe amaHeberu.
4 AbaIsraeli bonke bezwa ku tiwa,

uSauli wahlulile ikamu lamaFilisti, no-
kuti abaIsraeli ba ya nengeka kuwo
amaFilisti. Abantu ba bizwa ukuba ba
m landele uSauli ba ye eGilgali.
5 AmaFilisti a butana ukuba a lwe
naþaIsraeli: izinqola ezi izinkulungwa-
ne ezimashumi matatu, nabamahashi
aba izinkulungwane ezi isitupa, nabantu
aba njengesihlabati esi sogwini lolwa-
ndhle ngobuningi; benyuka, bemisa
eMikmashi, ngasempumalanga kweBe-
taveni.
6 Abantu ba kwa Israeli ba bona ukuti
ba sengcingweni, (ngokuba abantu ba
katazeka,) abantu ba catya emihumeni,
na semahlatini, na sematyeni, na sezi-
nqabeni, na semigodini.
7 AmaHeberu a wela iJordani, a ya
ezweni la kwa Gadi nela kwa Giladi;
uSauli wa e seGilgali; abantu bonke ba
m landela, be tutumela.
8 Wa hlala izinsuku ezi isikombisa,
isikati esimisiweyo uSamueli; kepa uSa-
mueli a kezanga eGilgali: abantu ba hla-
kazeka kuye.
9 uSauli wa ti, Letani kimi umnikelo
wokutyiswa, neminikelo yokutula.
10 Wa nikela umnikelo wokutyiswa.
Kwa ti e se qedile ukunikela umnikelo
wokutyiswa, bheka, uSamueli wa fika;
uSauli wa puma ukuya kumhlangabeza,
ukuba a m bingelele.
11 uSamueli wa ti, Wenzani? uSauli
wa ti, Nga bona ukuti abantu ba hlaka-
zekile kimi, nokuti a u fikanga ngesi-
kati esimisiweyo, nokuti amaFilisti a
butene eMikmashi,
12 Nga ti, Kaloku amaFilisti a ya
kwehlela kimi eGilgali, ngi nga kuleka-
nga kuJehova, nga ziqinisa nga nikela
umnikelo wokutyiswa.
13 uSamueli wa ti kuSauli, Wenze
kabi, loku a u gcinanga umyalo kaJeho-
va, uTixo wako, a ku yala ngawo; ngo-
kuba uJehova nga e se qinisile umbuso
wako kwa Israeli njalonjalo.
14 Kepa manje umbuso wako a u yi
kuma; uJehova u zifunele umuntu o
njengenhliziyo yake, uJehova u m mi-
sile yena a be inkosi yabantu bake,
ngokuba a u gcinanga loku a ku yala
ngako uJehova.
15 uSamueli wesuka, wa kupuka eGil-
gali wa ya eGibea la kwaBenjamini.
uSauli wa bala abantu aba be kona naye,
ku nga ti abantu abamakulu a isitupa.
16 uSauli noJonatani indodana yake
nabantu aba be kona nabo ba hlala eGi-
bea la kwaBenjamini, kepa amaFilisti a
misa eMikmashi.
17 Abacitayo ba puma ekamu lamaFi-
listi ngezigaba ezitatu: esinye isigaba sa
hamba ngendhlela e ya eOfra, ezweni la
seShuali;
18 Esinye sa hamba ngendhlela e ya
eBetihoroni; esinye isigaba sa hamba nge
ya ezweni eli bheka esihlanjeni sa seZe-
bomi ngasehlane.
19 Kepa kwa ku nge ko umkandi
ezweni lonke la kwa Israeli; ngokuba
amaFilisti a ti, Funa amaHeberu a ze-
nzela izinkemba, nemikonto.
20 Bonke abaIsraeli behla ba ya kuwo
amaFilisti kwa ba ilowo wa e ya kulola
impumlo nomese wegeja lake, nembazo
yake, negeja lake,
21 (Kwa ku butuntu imilomo, nemi-
mese, nezimfoloko,) nokubaza izinti zo-
kuhlaba.
22 Kwa ti ngosuku lokulwa kwa ku
nge ko inkemba nomkonto esandhleni
somuntu owa e noSauli noJonatani; ko-
dwa kwa ku kona kuSauli na kuJona-
tani indodana yake.
23 Ba puma abekamu lamaFilisti ba
ya esangweni la seMikmashi.

## ISAHLUKO 14.

KWA ti ngosuku olutile uJonatani
indodana kaSauli wa ti kumfana o
pete izikali zake, Wo za, a si wele si ye
ekamu lamaFilisti, eli ngapesheya. Ka
m tyela uyise.
2 uSauli wa e hlezi ekugcineni kwe-
Gibea pansi komrimoni eMigroni; abantu
aba be naye be nga ti amakulu a isitupa.
3 uAhiya, indodana ka Ahitubi umfo
wabo ka Ikabodi, indodana ka Finehasi,
indodana ka Eli, umpristi ka Jehova
eShilo, embete iefodi. Abantu ba be
ngazi ukuti, uJonatani wa e hambile.
4 Pakati kwamazibuko, uJonatani a
funa ukuwela ngawo ukuya ekamu la-
maFilisti, kwa ku kona itye elibukali
ngalapa, netye elibukali ngalapa; igama
lelinye la li nguBozeze negama lelinye
la li nguSene.
5 Elinye itye la li insika ngasenyakato
pambi kweMikmashi, elinye ngaseningi-
zimu pambi kweGibea.
6 uJonatani wa ti kumfana o pete izi-
kali zake, Wo za a si wele si ye ekamu
la labo aba nga sokile; mhlaumbe uJe-
hova u ya kusisebenzela; ngokuba a
ku ko okumtiyayo uJehova ukuba a si-
ndise ngabaningi noma ngaba incozana.

7 O pete izikali zake wa ti kuye, Enza
konke oku senhliziyweni yako, hamba-
ke; bheka, ngi nawe njengenhliziyo
yako.
8 uJonatani wa ti, Bheka, si ya kuwe-
la, si ye kulabobantu, si zibonakalise
kubo.
9 Uma be ti kitina, Yimani lapo si
ze si fike kini, kona si ya kuma enda-
weni yetu si nga nyukeli kubo.
10 Kodwa uma be ti, Kupukelani ki-
tina, si ya kukupuka, ngokuba uJehova
u ba nikele esandhleni setu; loku ku
ya kuba isiboniso kitina.
11 Besuka bobabili ba zibonakalisa
ekamu lamaFilisti; amaFilisti a ti, Na-
nga amaHeberu a puma emigodini a e
catye kuyo.
12 Abantu bekamu ba m pendula uJo-
natani nopete izikali zake, ba ti, Ku-
pukelani kitina, si ya kunityela inda-
ba. uJonatani wa ti kopete izikali zake,
Kupuka emva kwami, ngokuba uJe-
hova u ba nikele esandhleni sika Israeli.
13 uJonatani wa kupuka ngezandhla
na ngezinyawo, nopete izikali zake wa
bulala emva kwake.
14 Labo aba bulawa kuqala, a ba bu-
lawa uJonatani nopete izikali zake, ba
be ngabantu ku nga ti amashumi ama-
bili, ibanga li nga ti inxenye yesoi le-
ndima yesimu.
15 Kwa ku kona ukututumela ekamu,
endhle na kubantu bonke, ba tutume-
la aba sekamu nabapangayo, kwa za-
mazama umhlaba, kwa ba ukututumela
oku vela kuTixo.
16 Abalindi baka Sauli eGibea la kwa-
Benjamini ba bona, bheka, isixuku sa
hlakazeka ngalapa na ngalapa.
17 uSauli wa ti kubantu aba be naye,
Balani, ni bone ukuba ubani omukileyo
kitina. Ba bala, bheka uJonatani nope-
te izikali zake ba be nge ko.
18 uSauli wa ti kuAhiya, Leta umpo-
ngolo ka Tixo; ngokuba umpongolo
ka Tixo wa u kona ngalesosikati nabaka
Israeli.
19 Kwa ti, uSauli e sa kuluma ku-
mpristi, umsindo owa u sekamu lama-
Filisti wanda: uSauli wa ti kumpristi,
Susa isandhla sako.
20 uSauli nabantu bonke aba be naye
ba butana ba ya ekulweni; bheka ba
tyayana ngenkemba, kwa ku kona isi-
pitipiti esikulu.
21 AmaHeberu a be kona namaFi-
listi njengakuqala, a kupukela nawo
ekamu, nawo a pendukela kuba Israeli,
a ba be noSauli noJonatani.
22 Nabantu bonke ba kwa Israeli aba
be catyile entabeni ya kwaEfraimi be-
zwa ku tiwa, amaFilisti a balekile, ba
wa xotya ekulweni.
23 uJehova wa sindisa abakaIsraeli
ngalolosuku. Ukulwa kwa dhlulela
eBetaveni.
24 Abantu ba kwa Israeli ba hlupeka
ngalolosuku. uSauli wa fungisa abantu,
wa ti, Ma tukwe lowo o dhlayo uku-
dhla ku nga ka hlwi, ukuba ngi zipi-
ndisele eziteni zami. A kwa ba ko mu-
ntu owezwa ukudhla.
25 Izwe lonke leza ehlatini; kwa ku
kona izinyosi pansi.
26 Abantu ba fika ehlatini, bheka,
kwa vama izinyosi; kepa a kwa bi ko
muntu owa beka isandhla emlonyeni,
ngokuba abantu besaba isifungo.
27 Kodwa uJonatani a kezwanga lapo
uyise wa fungisa abantu, wa selula isi-
hloko senduku a i peteyo, wa si faka
ezinyosini, wa beka isandhla emlonyeni,
amehlo ake a qabuka.
28 Omunye kubantu wa kuluma wa
ti, Uyihlo wa fungisa abantu, wa ti, Ma
tukwe lowo odhlayo ukudhla namhla.
Abantu ba pela 'mandhla.
29 uJonatani wa ti, Ubaba u katazile
izwe, bhekanike, amehlo ami a se qa-
bukile, ngokuba ngezwa incosana ye-
zinyosi.
30 Kakulu uma abantu be be dhlile
impango namhla yezita zabo aba i fu-
manayo! ngokuba manje nga e nga se
bulewe kakulu amaFilisti na?
31 Ba bulala amaFilisti ngalolosuku
ku suka eMikmashi ku ze ku fike
Ajaloni. Abantu ba pela 'mandhla ka-
kulu.
32 Abantu ba gijimela empangweni,
ba tata izimvu, nezinkabi, namatole, ba
zi hlaba emhlabatini; abantu ba zi dhla
kanye negazi.
33 Ba bika kuSauli, ba ti, Bheka,
abantu ba yona kuJehova ngokuzidhla
kanye negazi. Wa ti, Nonile; gingqe-
lani kimi namhla itye elikulu.
34 uSauli wa ti, Hlakazekelani eba-
ntwini, ni ti kubo, A ku be ilowo a lete
inkabi yake kimi na lowo imvu yake,
ni zi hlabe lapa, ni dhle, ni ngoni kuJe-
hova ngokudhla kanye negazi. Abantu
bonke ba leta ngalobobusuku, kwa ba
ilowo inkabi yake e sesandhleni sake,
ba zi hlaba kona.

35 uSauli wa makela uJehova ilati;
leli la li ilati lokuqala a makela lona
uJehova.
36 uSauli wa ti, A sehle si wa landele
amaFilisti ngobusuku, si wa pange ku
ze ku se, si nga shiyi noyedwa kuwo.
Ba ti, Enza konke okuhle emehlweni
ako. Umpristi wa ti, A si sondele lapa
kuTixo.
37 uSauli wa buza kuTixo, wa ti, Ngehle
ngi wa landele amaFilisti na? u ya
kuwanikela esandhleni sika Israeli na?
Ka m pendulanga ngalolosuku.
38 uSauli wa ti, Sondelani lapa nina
nonke zikulu zabantu, ni qonde, ni bone
ukuba si pi isono sa namhla.
39 Ngokuba, Jehova opilayo, o sindisa
uIsraeli, noma si kuJonatani indodana
yami, u ya kufa nokufa. Kepa a kwa
ba ko noyedwa ebantwini owa m pendulayo.
40 Wa ti kubo bonke abaIsraeli, Buyelani
nganhlanye nina, mina noJonatani
si ya kubuyela nganhlanye. Abantu ba
ti kuSauli, Enza okuhle emehlweni ako.
41 uSauli wa ti kuJehova uTixo ka
Israeli, Nika inkato e iqiniso. Kwa
dhliwa uJonatani noSauli; abantu ba
sinda.
42 uSauli wa ti, Enzani inkato pakati
kwami noJonatani indodana yami. Wa
dhliwa uJonatani.
43 uSauli wa ti kuJonatani, Ngi tyele
o kwenzileyo. Wa ti uJonatani ngezwa
incosana yezinyosi ngesihloko senduku
e be ngi i pete, bheka, se ngi ya kufa.
44 uSauli wa ti, uTixo a kenze njalo,
nakakulu, u ya kufa impela, Jonatani.
45 Kepa abantu ba ti kuSauli, U ya kufa
uJonatani o kwenzile lokukusindisa
okukulu kwa Israeli na? Amanga; Jehova
opilayo, a ku yi kuwa pansi nolulodwa
unwele lwekanda lake, ngokuba u
sebenzile noTixo namhla. Kwa njalo
abantu ba m kulala uJonatani, ka za fa.
46 uSauli wenyuka wa buya ekulandeleni
amaFilisti; amaFilisti a ya endaweni
yawo.
47 Kwa njalo uSauli wamkela umbuso
pezu kweIsraeli, wa lwa nezita zonke
zake inxa zonke, noMoabi, nabaka Amoni,
noEdomi, namakosi a seZoba, namaFilisti;
na sezindaweni zonke a bheka
kuzo wa nqoba.
48 Wa duma ngobuqawe, wa nqoba
uAmeleki, wa kulula abaIsraeli esandhleni
sabapangayo.
49 Amadodana ka Sauli a e ngoJonatani,
noIsui, noMelkishua; amagama
amadodakazi ake amabili; igama lenkulu
la li nguMerabi, igama lencane la li
nguMikali.
50 Igama lomka Sauli la li ngu Ahinoami,
indodakazi ka Ahimazi: igama
lenduna yempi yake la li nguAbneri,
indodana ka Neri uyisekazi ka Sauli.
51 uKishi uyise ka Sauli, noNeri uyise
ka Abneri ba be ngamadodana ka Abieli.
52 Kwa ku kona ukulwa okunzima
namaFilisti izinsuku zonke zika Sauli;
uSauli wa be e bona umuntu o namandhla
no iqawe, a ba butele kuye.

## ISAHLUKO 15.

USAMUELI wa ti kuSauli, uJehova
wa ngi tumȧ ukuba ngi ku gcobe u
be inkosi yabantu bake, abaIsraeli; lalelake
izwi lika Jehova.
2 U tyo uJehova wemikosi, u ti, Ngi
qondile loko a kwenzayo uAmaleki ku-
Israeli, ukuti wa m mela endhleleni ekukupukeni
kwake Egipite.
3 A ku hambe, u nqobe uAmaleki, ni
qede konke a nako, u nga m haukeli, u
bulale abesilisa nabesifazana, izingane
nezincelayo, izinkabi nezimvu; amakameli
nezimbongolo.
4 uSauli wa mema abantu, wa ba bala
eTelaimi, izinkulungwane ezimakulu
amabili zaba hamba pansi, nezinkulungwane
ezi ishumi zabantu ba kwa Juda.
5 uSauli wa ya emzini ka Amaleki, wa
beka abalaleli esigodini.
6 uSauli wa ti kuwo amaKeni, Hambani,
ni muke, nehle ni suke kuwo
amaAmaleki, funa ngi ni cite kanye nawo;
ngokuba na ba pata kahle abaIsraeli
bonke ekukupukeni kwabo Egipite.
Kona amaKeni emuka kumaAmaleki.
7 uSauli wa nqoba amaAmaleki, ku
suka eHavila, ku ze ku fike eShuri, eli
bhekene neEgipite.
8 Wa bamba uAgagi inkosi yamaAmaleki
epilile; bonke abantu wa ba qeda
ngobukali benkemba.
9 Kepa uSauli nabantu ba yeka uAgagi,
nezinhle izimvu nezinkabi, nezilungileyo
namaundhlu, nako konke okuhle
ba be nga vumi ukukuqeda impela;
kepa izinto zonke ezimbi nezi namacala,
ba zi qeda impela.
10 Izwi lika Jehova leza kuSamueli,
li ti,
11 Se ngi zisola ngokuba ngi bekile
uSauli a be inkosi; ngokuba u ngi hlubukile,
ka wa gcinanga amazwi ami.

Wa dabuka uSamueli, wa kala kuJehova
ubusuku bonke.
12 uSamueli wa vuka kusasa ukuya
kumhlangabeza uSauli ekuseni; kwa
bikwa ku Samueli, kwa tiwa, uSauli wa
fika eKarmeli, bheka wa zimisela inku-
mbuzo, wesuka, wa dhlula, wehla wa ya
eGilgali.
13 uSamueli wesuka wa ya kuSauli;
uSauli wa ti kuye, Ma u busiswe uJeho-
va; ngi li fezile izwi lika Jehova.
14 uSamueli wa ti, Ku ini lokukukala
kwezimvu ezindhlebeni zami, nokukala
kwezinkabi e ngi ku zwayo?
15 uSauli wa ti, Ba buya nazo kuwo
amaAmaleki; ngokuba abantu ba yeka
oku izona ezinhle izimvu nezinkabi,
ukuba ba m hlabele uJehova uTixo wa-
ko; ezinye si zi qedile impela.
16 uSamueli wa ti kuSauli, Yekake,
ngi ku tyele loku a ku tyiloyo kimi
uJehova ngalobubusuku. Wa ti kuye,
Kulumake.
17 uSamueli wa ti, Lapo wa u semnca-
ne ngokuzibona kwako, a wenziwanga
ini u be inhloko yezizwe za kwa Israeli;
uJehova wa ku gcoba u be inkosi ya kwa
Israeli?
18 uJehova wa ku tuma endhleleni,
wa ti, Hamba u ye u qede impela izoni
amaAmaleki, u lwe nabo ba ze ba pele.
19 A u lalelanga ngani izwi lika Jeho-
va? kepa wa gijimela empangweni, we-
nza okubi emehlweni ka Jehova.
20 uSauli, wa ti kuSamueli, Ngi li
lalele izwi lika Jehova, ngi hambile nge-
ndhlela a ngi tuma ngayo uJehova, ngi
m letile uAgagi inkosi yamaAmaleki,
nga qeda amaAmaleki impela.
21 Abantu ba tabata impango izimvu
nezinkabi, nempahla oku i yona ya yi
yinhle e nga ba i qeda ukuba ba m
hlabele uJehova uTixo wako eGilgali.
22 uSamueli wa ti, Iminikelo nemi-
hlatyelo i ya m tokozisa ini uJehova
njengokuba ku lalelwe izwi lika Jehova?
Bheka, ukulalela kuhle ku nomhlatyelo;
ukuqapela kuhle ku namanoni ezinqa-
ma.
23 Ngokuba ukutakata ku isono soku-
hlubuka, ukukonza imifanekiso nezito-
mbe ku ubuula. Ngokuba u li delile
izwi lika Jehova, naye u ku delile uku-
ba u nga bi inkosi.
24 uSauli wa ti, kuSamueli, Ngonile,
ngokuba ngi dhlulile umteto namazwi
ako ngokuba ngesaba abantu, nga lalela
izwi labo.
25 Manjeke sale u su ngi tetelela isono
sami, u buye nami, ukuba ngi m dumise
uJehova.
26 uSamueli wa ti kuSauli, A ngi yi
kubuya nawe; ngokuba u delile izwi
lika Jehova; uJehova u ku delile uku-
ba u nga bi inkosi ya kwa Israeli.
27 uSamueli e sa penduka ukuba a ha-
mbe, wa bamba umpeto wengubo yake,
ya dabuka.
28 uSamueli wa ti kuye, uJehova u
kwamukile umbuso wa kwa Israeli na-
mhla, u u nikile umhlobo wako olungi-
leyo kunawe.
29 Futi Itemba lika Israeli a li yi ku-
guquka; ngokuba a si ye umuntu uku-
ba a nga guquka.
30 Wa ti, Ngonile; noko ngi tuse ma-
nje pambi kwamalunga abantu bami, na
pambi kuka Israeli, u buye nami, ngi
dumise uJehova uTixo wako.
31 uSamueli wa buya wa m landela
uSauli; uSauli wa m dumisa uJehova.
32 uSauli wa ti, Letani kimi uAgagi
inkosi yamaAmaleki. uAgagi wa fika
kuye e sasile. uAgagi wa ti, Impela
ukubaba ku dhlulile.
33 uSamueli wa ti, Njengaloku inke-
mba yako i bamukile abafazi abantwa-
na, unyoko u ya kwamukwa abantwana
kunabafazi. uSamueli wa m hlahlela
uAgagi pambi kuka Jehova eGilgali.
34 uSamueli wesuka wa ya eRama:
uSauli wa kupuka wa ya ekaya eGibea
lika eGilgali.
35 uSamueli ka pindanga a be sa m
bona uSauli wa za wa fa; kepa uSamu-
eli wa m kalela uSauli. uJehova wa zi-
sola ngokuba wa e m enzile uSauli a be
inkosi ya kwa Israeli.

## ISAHLUKO 16.

UJEHOVA wa ti kuSamueli, U ya ku-
mkalela uSauli ku ze ku be nini, lo-
ku ngi m delile a nga bi inkosi ya kwa
Israeli? Gcwalisa upondo lwako nga-
mafuta, u hambe, ngi ya kukutuma ku-
Jese wa seBetlehema, ngokuba ngi zibo-
nele inkosi emadodaneni ake.
2 uSamueli wa ti, Ngi hambe kanjani?
Uma uSauli e ku zwa, u ya kungibulala.
uJehova wa ti, Hamba netokazi, u ti,
Ngi ze ukumhlabela uJehova.
3 M bize uJese eze ekuhlatyelweni,
ngi ya kukwazisa o ya kukwenza; wo
ngi gcobela lowo e ngi ya kumutyo
kuwe.
4 uSamueli wenza loko a ku tyoyo

uJehova, wa ya eBetlehema. Amalunga
omuzi a m hlangabeza e tutumela, a ti,
U ze ngokuhle na?
5 Wa ti, Ngokuhle. Ngi ze ukumhla-
bela uJehova; zingcwelisení, ni ze nami
ekuhlatyelweni, wa ba ngcwelisa oJese
namadodana ake, wa ba biza ukuba beze
ekuhlatyelweni.
6 Kwa ti, ekufikeni kwabo, wa bheka
uEliabi, wa ti Impela, ogcotyiweyo ka-
Jehova u pambi kwake.
7 uJehova wa ti kuSamueli, U nga
bheki ukuma kwake nobude bomzimba
wake, ngokuba ngi m alile; ngokuba
uJehova a bhekisi okomuntu; umuntu
u bheka amehlo, kodwa uJehova u bhe-
ka inhliziyo.
8 uJese wa biza uAbinadabi, wa m
dhlulisa pambi kuka Samueli. Wa ti,
uJehova ka m ketanga na lona.
9 uJese wa dhlulisa uShama. Wa ti,
uJehova ka m ketanga na lo.
10 uJese wa dhlulisa amadodana ake
a isikombisa pambi kuka Samueli. uSa-
mueli wa ti kuJese, uJehova ka wa ke-
tanga lawa.
11 uSamueli wa ti kuJese, Ba pelele
abantwana na? Wa ti, ku sa sele omnci-
nyane; bheka, u ya lusa izimvu. uSa-
mueli wa ti kuJese, Tuma u m tate;
ngokuba a si yi kuhlala e nga ka fiki
lapa.
12 Wa tuma wa m leta. Wa e bo-
mvu, e namehlo amahle, wa e bukeka.
uJehova wa ti, Suka u m gcobe; ngo-
kuba lo u uye.
13 uSamueli wa tata upondo lwama-
futa wa m gcoba pakati kwabafo wabo.
Umoya kaTixo wa hlala kuDavida nja-
lonjalo ku suka ku lolosuku. uSamueli
wesuka wa ya eRama.
14 Umoya kaJehova wemuka kuSauli,
umoya omubi u vela kuJehova wa m
zuma.
15 Izinceku zika Sauli za ti kuye, Bhe-
kake umoya omubi ka Tixo u ya ku-
zuma.
16 Ma i tyo inkosi yetu ukuba izince-
ku ezi pambi kwako zi fune umuntu
owaziyo ukubeta ugubu; ku za kuti,
nxa wehlelwe umoya omubi ka Tixo, u
ya kubeta ngesandhla sake, ko ba kuhle
kuwe.
17 uSauli wa ti ezincekwini zake, Ngi
boneleni umuntu obetayo kahle, ni m
lete kimi.
18 Ya pendula enye insizwa ya ti,
Bheka, ngi bonile indodana kaJese, wa
seBetlehema, e yaziyo ukubeta, iqawe
eli namandhla, umuntu wempi, ohlaka-
nipileyo ezindabeni, umuntu obukekayo,
uJehova u naye.
19 uSauli wa tuma izigijimi kuJese,
wa ti, Tuma kimi uDavida indodana
yako, e sezimvwini.
20 uJese wa tata imbongolo i twele
isinkwa, nemvaba yewaini, nezinyane
lembuzi, wa ku yisa kuSauli ngesa-
ndhla sika Davida indodana yake.
21 uDavida weza kuSauli, wema pa-
mbi kwake, wa m tanda kakulu, wa ba
umpati wezikali zake.
22 uSauli wa tuma kuJese, wa ti, uDa-
vida a keme pambi kwami, ngokuba u
fumene umusa emehlweni ami.
23 Kwa ti, nxa uSauli ehlelwe umoya
omubi ka Tixo, uDavida wa tata ugubu,
wa beta ngesandhla, uSauli wa piliswa,
wa lunga, umoya omubi wemuka kuye.

## ISAHLUKO 17.

AMAFILISTI a buta impi yawo uku-
ba a lwe, a butana eShoko la kwa
Juda, a misa pakati kweShoko neAze-
ka eEfesdamimi.
2 uSauli naba kwa Israeli ba butana,
bemisa esihlanjeni sa seEla, ba hlela
impi ukuba ba lwe namaFilisti.
3 AmaFilisti a e mi entabeni nganxa-
nye, naba Israeli ba be mi entabeni nga-
nxanye, isigodi si pakati kwabo.
4 Kwa puma iqawe ekamu lamaFi-
listi, igama lalo la li nguGolia, wa seGati,
ubude bake ba bu ngamakubiti a isitupa
nesandhla.
5 Wa e nesigqoko setusi ekanda, wa
faka ibantyi lensimbi; isisindo sebantyi
sa si ngamashekeli etusi a izinkulu-
ngwane ezi isihlanu.
6 Wa faka amabulukwe etusi emile-
nzeni, nesinqindi setusi pakati kwama-
hlombe.
7 Uti lomkonto wake lwa lu ngangoti
lwabaluki; isihloko somkonto wake sa
si ngamashekeli amakulu a isitupa ensi-
mbi; umuntu o pete isihlangu wa ha-
mba pambi kwake.
8 Wema wa memeza empini ya kwa
Israeli, wa ti, kuyo, Ni pumelani ni
hlele impi? a ngi siye umFilisti, nina
ni izinceku zika Sauli na? ziketeleni
umuntu ehle eze kimi.
9 Uma e namandhla okulwa nami no-
kungibulala, si ya kuba izigqili zenu;
kepa uma ngi m ahlula, ngi m bulale,
ni ya kuba izigqili zetu, ni si konze.

10 UmFilisti, wa ti, Ngi dhlelesela
impi ya kwaIsraeli namhla; ngi nikeni
umuntu, ngi lwe naye.
11 uSauli nabo bonke aba kwa Israeli
bezwa lawomazwi omFilisti, behlelwa
uvalo, besaba kakulu.
12 uDavida wa e indodana ya lomEfra-
ti wa seBetlehem-juda, igama lake uJe-
se; wa e namadodana ashiyagalombili;
lowomuntu, ezinsukwini zika Sauli, wa
e mdala kubantu.
13 Amadodana amatatu ka Jese ama-
dala a m landela uSauli empini; ama-
gama amadodana ake amatatu a e yile
empini uEliabi owamazibulo, eyesibili ya
i uAbinadabi, neyesitatu ya i uShama.
14 uDavida kwa ku uyena omnci-
nyane; abakulu abatatu ba m landela
uSauli.
15 uDavida wa buya kuSauli wa ya
kwalusa izimvu zika yise eBetlehema.
16 UmFilisti wa sondela kusasa na
kusihlwa e ma kwa ba izinsuku ezi-
mashumi amane.
17 uJese wa ti kuDavida indodana
yake, Ba patele abafo wenu iefa la le-
nhlosa, na lezizinkwa ezi ishumi, u tye-
tye u ye ekamu labafo wenu.
18 Na lawamakekebana a ishumi ama-
si wa patela induna yenkulungwane, u
beke amehlo kubafo wenu ukuba ba hle-
zi kahle, u buye nezwi labo.
19 uSauli nabantu bonke ba kwaIsra-
eli ba be sesihlanjeni sa seEla, be lwa
namaFilisti.
20 uDavida wa vuka ekuseni, wa shiya
izimvu nomalusi, wa tabata wa hamba,
njengaloku a be m yalile uJese: wa fika
enqabeni yezinqola, impi i sa puma
ukuya kuhlelwa, ba hlaba ihubo lempi.
21 AbaIsraeli namaFilisti ba hlela
impi, ba bhekana.
22 uDavida wetulela impahla yake
esandhleni somlindi wempahla, wa giji-
mela empini, wa fika wa buza ukuba ba
hlezi kahle abafo wabo.
23 E sa kuluma nabo, bheka, kwa ku-
puka iqawe, igama lalo la li uGolia
umFilisti wa seGati, e puma empini
yamaFilisti, wa kuluma lawomazwi, wa
wezwa uDavida.
24 Abantu bonke ba kwa Israeli, se be
m bonile lomuntu, ba m balekela, besa-
ba kakulu.
25 Aba kwa Israeli ba ti, Ni bonile
lomuntu o kupukileyo na? ngokuba u
kupukile ukuba a dhlelisele abaIsraeli;
ku za kuti, lowomuntu o m bulalayo,
inkosi i ya kumcebisa ngomcebo omku-
lu, i m nike indodakazi yayo, i yenze
indhlu ka yise i be e kululekile kwa
Israeli.
26 uDavida wa kuluma kubantu abe
be mi naye, wa ti, Ku ya kwenziwa nto-
ni ku lomuntu o za kubulala lomFilisti,
a suse ihlazo kwa Israeli? ngokuba uba-
ni lomFilisti o nga sokile ukuba a dhle-
lesele impi ka Tixo opilayo.
27 Abantu ba m pendula nga loko ba
ti, Ku ya kwenziwa njalo ku lowomu-
ntu a ya kumbulala.
28 uEliabi umfo wabo omkulu wezwa
e sa kuluma kubantu, uEliabi wa m tu-
kutelela uDavida, wa ti, Wehleleni na?
Wa zi shiya nobani lezizimvana ezinge-
ngakanani ehlane na? Ngi ya kwazi
ukuzidhla kwako nokubi kwenhliziyo
yako; ngokuba wehlile ukuba u bone
impi.
29 uDavida wa ti, Se ngenzeni? a silo
izwi nje?
30 Wa m fulatela, wa bheka omunye,
wa kuluma lona lelozwi, abantu ba buya
ba m pendula njenga kuqala.
31 Kwezwakala amazwi a be wa kulu-
mile uDavida; ba wa landa pambi kuka
Sauli: wa m biza.
32 uDavida wa ti kuSauli, Ma ku nga-
hluleki inhliziyo yomuntu ngaye; ince-
ku yako i ya kuya i lwe na lomFilisti.
33 uSauli wa ti kuDavida, A u nama-
ndhla okuya ku lomFilisti, u lwe naye;
u umfana wena, yena u ngumuntu we-
mpi iloku wa zalwa.
34 uDavida wa ti kuSauli, Inceku ya-
ko ya i zalusa izimvu zika yise, kwa
fika ingonyama nebere, la tabata imvu
emhlambini;
35 Nga li landela, nga lahlula, nga i
kipa emlonyeni walo; lapo la ngi vuke-
la, nga li bamba ngompimbo, nga lahlu-
la, nga li bulala.
36 Inceku yako ya bulala kokubili
ingonyama nebere, na lomFilisti o nga
sokile u ya kuba njengenye yazo, loku
u dhlelesele impi kaTixo opilayo.
37 Wa ti uDavida, uJehova owa ngi
kipa esandhleni sengonyama na sesa-
ndhleni sebere, u ya kungikipa esa-
ndhleni somFilisti. uSauli wa ti ku-
Davida, Hamba, uJehova ka be nawe.
38 uSauli wa m ambatisa uDavida izi-
vato zake, wa beka isigqoko setusi eka-
nda lake, wa m ambatisa ibantyi lensi-
mbi.
39 uDavida wa binqa inkemba yake

ezivatweni zake, wa zama ukuhamba, ngokuba wa e nga ka lingani. uDavida wa ti kuSauli, Ngi nge hambe na lezi, ngokuba a zi ngi lingani. uDavida wa zi kumula.

40 Wa tabata induku yake ngesandhla, wa ziketela amatye amahlanu a butyelezi emfuleni, wa wa faka esakeni labalusi a e nalo, (ukuti esikwameni;) ilengiso lake la li sesandhleni sake; wa sondela kumFilisti.

41 UmFilisti wa hamba wa ya wa sondela kuDavida, umuntu opete isihlangu wa hamba pambi kwake.

42 UmFilisti wa bheka, wa bona uDavida, wa m eisa, ngokuba wa e umfana, ebomvu, e muhle.

43 UmFilisti wa ti kuDavida, Ngi inja ini ukuba u ze u ngi patele izinduku? umFilisti wa m tuka uDavida ngotixo bake.

44 UmFilisti wa ti kuDavida, Woza kimi, ngi nike izinyoni zezulu nezilwane za sendhle inyama yako.

45 uDavida wa ti kumFilisti, Wena u ze kimi nekemba, nomkonto, nesinqindi, kepa mina ngi ze kuwe ngegama lika Jehova wemikosi, uTixo wempi ka Israeli, o m dhleleseleyo.

46 Namhla uJehova u ya kukunikela esandhleni sami, ngi ku bulale, ngi nqume ikanda lako, ngi nike namhla izinyoni zezulu nezilwane zomhlaba izidumbu zempi yamaFilisti, ukuba izwe lonke lazi ukuti u kona uTixo kwa Israeli.

47 Lababantu bonke ba ya kwazi ukuti uJehova ka sindisi ngenkemba na ngomkonto; ngokuba ukulwa ku okuka Jehova; u ya kuninika esandhleni setu.

48 Kwa ti, umFilisti wesuka wa ya wa sondela ukuhlangana noDavida, naye uDavida wa tyetya wa gijimela ngasempini ukuhlangana nomFilisti.

49 uDavida wa faka isandhla sake esikwameni, wa tata itye, wa li ponsa, wa m tyaya umFilisti ebunzini, itye la tyona ebunzini, wa wa pansi ngobuso.

50 uDavida wa m ahlula umFilisti ngelengiso na ngetye, wa m tyaya umFilisti wa m bulala; ya i nge ko inkemba esandhleni sika Davida.

51 uDavida wa gijima, wema pezu komFilisti wa tata inkemba yake, wa i kipa esikwameni sayo, wa m bulala, wa nquma ikanda lake ngayo, amaFilisti a bona ukuti iqawe lawo li file, a baleka.

52 Besuka abantu ba kwa Israeli naba kwa Juda, ba halalisa, ba wa xotya amaFilisti ngendhlela ya seSharaimi a za a fika eGati na seEkroni. Abalimeleyo bamaFilisti ba wa endhleleni ya seSharaimi kwa za kwa fika eGati na seEkroni.

53 Abaka Israeli ba buya ekuxotyeni amaFilisti, ba panga amakamu awo.

54 uDavida wa tata ikanda lomFilisti, wa li yisa eJerusalema; wa beka izikali zake kutente wake.

55 uSauli, lapo se e m bonile uDavida e ya kuhlangana nomFilisti, wa ti kuAbneri, induna yempi yake, Indodana kabani lensizwa, Abneri? uAbneri wa ti Ukupila kompefumlo wako, nkosi, a ngazi.

56 Inkosi ya ti, Buza wena ukuba indodana kabani lensizwa.

57 uDavida e sa buya ekubulaleni umFilisti, uAbneri wa m tata wa m yisa pambi kuka Sauli, ikanda lomFilisti li sesandhleni sake.

58 uSauli wa ti kuye, U indodana kabani, nsizwa? uDavida wa ti, Ngi indodana ka Jese wa seBetlehema.

## ISAHLUKO 18.

KWA ti, e se qedile ukukuluma noSauli, inhliziyo ka Jonatani ya bambelela enhliziyweni ka Davida, uJonatani wa m tanda njengokuzitanda kwake.

2 uSauli wa m tata ngololosuku, wa e nga vumi ukuba a buyele ekaya lika yise.

3 uJonatani noDavida benza isivumelwano, ngokuba wa m tanda njengokuzitanda kwake.

4 uJonatani wa kumula ingubo e ya i kuye, wa i nika uDavida, nezivato zake, nenkemba yake, nomcibityelo wake, nebande lake.

5 uDavida wa pumake, wa e nenhlanhla kuko konke uSauli a m tuma kuko. uSauli wa m beka pezu kwamabuto, wa e lungile emehlweni abantu bonke, nasemehlweni ezinceku zika Sauli.

6 Kwa ti ekufikeni kwabo, uDavida e se buyile ekubulaleni umFilisti, kwa puma abesifazana emizini yonke ya kwa Israeli, ngokuhlabelela na ngokusina, ukuba ba m hlangabeze uSauli inkosi, ngezingubu, na ngokutokoza, na ngemityingo.

7 Abesifazana ba pendulana, be sa sina, ba ti, uSauli u bulele izinkulungwa-

ne zake, uDavida izinkulungwane zake
ezi ishumi.
8 uSauli wa tukutela kakulu, lelozwi
la libi emehlweni ake, wa ti, Ba m niki-
le uDavida izinkulungwane ezi ishumi,
kepa ba ngi nikile izinkulungwane zo-
dwa; se ku m salele umbuso wodwa.
9 uSauli wa m bheka uDavida ngalo-
losuku na njalonjalo.
10 Kwa ti ngangomso umoya omubi
ka Tixo wa m ehlela uSauli, wa hlanya
endhlini: uDavida wa e beta ugubu nge-
sandhla njengeziuye izikati, umkonto
wa u sesandhleni sika Sauli.
11 uSauli wa linganisa ngomkonto, wa
ti, Ngi ya kumbetela uDavida odongeni.
Kepa uDavida wa pepa ebusweni bake
kabili.
12 uSauli wa m esaba uDavida, ngo-
kuba uJehova wa e naye, kepa wa e
mukile kuSauli.
13 uSauli wa m susa kuye, wa m misa
a be induna yenkulungwane; wa puma
wa ngena pambi kwabantu.
14 uDavida wa e nenhlanhla ekuha-
mbeni konke kwake, uJehova wa e
naye.
15 uSauli wa bona ukuti wa e ne-
nhlanhla enkulu, wa m esaba.
16 Kepa bonke aba kwa Israeli naba
kwa Juda ba m tanda uDavida, ngokuba
wa puma wa ngena pambi kwabantu.
17 uSauli wa ti kuDavida, Nansi into-
mbi yami enkulu, uMerabi, ngi ya ku-
kunika yona i be umkako: kupela u be
iqawe lami, u lwe ukulwa kuka Jehova.
uSauli wa ti, Isandhla sami ma si nga bi
pezu kwake, kepa isandhla samaFilisti
a si be pezu kwake.
18 uDavida wa ti kuSauli, Mina ngi
ngubani na? ku ini ukupila kwami,
indhlu ka baba kwa Israeli, ukuba ngi
be umkwenyana wenkosi?
19 Kepa kwa ti ngesikati uMerabi,
intombi ka Sauli, a be za kunikwa ngaso
kuDavida, wa nikwa kuAdrieli, wa se-
Mahola, a be umkake.
20 uMikali, intombi ka Sauli, wa m
tanda uDavida; kwa bikwa kuSauli;
kwa ku kuhle kuye.
21 uSauli wa ti, Ngi ya kumnika yena,
ukuba a m cupe, isandhla samaFilisti si
be pezu kwake. uSauli wa ti kuDavida
ngokwesibili, U ya kuba umkwenyana
wami namhla.
22 uSauli wa yala izinceku zake, wa
ti, Kulumani noDavida ngasese, ni ti,
Bheka, inkosi yenamile ngawe, nezince-
ku zonke zayo zi ya kutanda; ngakoke
yiba umkwenyana wenkosi.
23 Izinceku zika Sauli za kuluma la-
womazwi ezindhlebeni zika Davida. Wa
ti uDavida, ku lula ini emehlweni enu
ukuba ngi be umkwenyana wenkosi,
loku ngi umuntu ompofu noweiswayo?
24 Izinceku zika Sauli za m tyela, za
ti, I lawamazwi a wa tyoyo uDavida.
25 uSauli wa ti, A no tyo kuDavida,
ni ti, Inkosi ka i tandi ukulobolisa, i fu-
na amajwabu amaFilisti a ikulu, uku-
ba ku pindiswe eziteni zenkosi. Kepa
uSauli wa ti u za kuwisa uDavida nge-
sandhla samaFilisti.
26 Izinceku zake za m tyela uDavida
lawamazwi; kwa ku kuhle kuDavida
ukuba a be umkwenyana wenkosi; kepa
izinsuku za zi nga ka peleli.
27 uDavida wesuka wa ya, yena naba-
ntu bake, wa bulala amaFilisti amaku-
lu amabili, uDavida wa leta amajwabu
awo, ba wa yisa enkosini e pelele, uku-
ba a be umkwenyana wenkosi. uSauli
wa m nika uMikali, intombi yake, a be
umkake.
28 uSauli wa bona wazi ukuti uJeho-
va wa e noDavida; uMikali, intombi ka
Sauli wa m tanda.
29 uSauli wa m esaba uDavida kaku-
lu; uSauli wa e isita sika Davida njalo-
njalo.
30 Kwa puma izikulu zamaFilisti.
Kwa ti, nxa zi pumile, uDavida wa e
nenhlanhla ku nazo zonke izinceku zika
Sauli, la za la duma kakulu igama lake.

## ISAHLUKO 19.

USAULI wa kuluma kuJonatani indo-
dana yake, na kuzo zonke izince-
ku zake, ngokumbulalala uDavida. Kepa
uJonatani indodani ka Sauli wa m tanda
uDavida kakulu.
2 uJonatani wa m tyela uDavida wa
ti, uSauli, ubaba, u funa ukukubulalala;
wo xwaya kusasa, u hlale e sita, u catye:
3 Ngi ya kupuma, ngi me nga kubaba
endhle, lapo u kona wena, ngi ya ku-
kuluma kubaba ngawe; ngi ya kubona
ukuba u tini, ngi ku tyele.
4 Jonatani wa kuluma okuhle ngoDa-
vida kuSauli uyise, wa ti kuye, Inkosi
a i ngoni kuyo, inceku yayo, kuDavi-
da; ngokuba akonanga kuwe; imisebe-
nzi yake kuwe i lungile kakulu.
5 Wa beka ukupila kwake esandhleni
sake, wa bulala umFilisti, uJehova wa
benzela aba Israeli bonke ukusindiswa

okukulu; wena wa ku bona, wa tokoza; u ya konelani egazini eli nge nacala, u m bulale uDavida ngeze?
6 uSauli wa lalela izwi lika Jonatani, uSauli wa funga, wa ti, Jehova opilayo ka yi kubulawa.
7 uJonatani wa m biza uDavida; uJonatani wa m tyela konke loko. uJonatani wa m yisa uDavida kuSauli, wa e kona pambi kwake njenga kuqala.
8 Kwa pinda kwaliwa: uDavida wa puma wa lwa namaFilisti, wa wa bulala kakulu, a m balekela.
9 Umoya omubi ka Jehova wa m ehlela uSauli; wa e hlezi endhlini yake, umkonto wake wa u sesandhleni sake; uDavida wa e beta ngesandhla.
10 uSauli wa funa ukumbetela uDavida odongeni ngomkonto, kepa weqa wa puma pambi kuka Sauli, wa gwaza ngomkonto odońgeni, uDavida wa baleka, wa sinda ngalobobusuku.
11 uSauli wa tuma izigijimi ukuya endhlini ka Davida, zi m linde, zi m bulale ekuseni, uMikali umka Davida, wa m tyela wa ti, Uma u nga zisindisi ngalobubusuku, ngomso u ya kubulawa.
12 uMikali wa m ehlisa uDavida esibukweni, wa hamba, wa baleka, wa sinda.
13 uMikali wa tata iterafimi, wa m beka embedeni, wa beka isicamelo soboya bezimbuzi ekanda lake, wa m embesa ngendwangu.
14 Lapo uSauli se tumile izigijimi ukumtabata uDavida, wa ti, U ya fa.
15 uSauli wa tuma izigijimi ukumbona uDavida, e ti, Kupukani naye ni m twele ngombede, ukuba ngi m bulale.
16 Izigijimi za ngena, bheka, iterafimi i sembedeni nesicamelo soboya bezimbuzi si sekanda lake.
17 uSauli wa ti kuMikali, U ngi kohliselani kangaka, u dedele isita sami si sinde? uMikali wa ti kuSauli, Wa ti kimi, Ngi dedele; ngo ku bulalelani?
18 uDavida wa baleka wa sinda, wa ya kuSamueli eRama, wa m tyela konke uSauli a be kwenzile kuye. Yena noSamueli ba ya ba hlala eNaioti.
19 Kwa bikwa kuSauli, kwa tiwa, uDavida u seNaioti eRama.
20 uSauli wa tuma izigijimi zokumtabata uDavida; kwa ti, se zi bonile ibandhla labaprofeti be profeta, noSamueli e mi e misiwe pezu kwabo, umoya ka Tixo wa zehlela izigijimi zika Sauli, nazo za profeta.
21 Kwa bikwa kuSauli, wa tuma ezinye izigijimi, nazo za profeta. uSauli wa pinda wa tuma izigijimi ngokwesitatu, nazo za profeta.
22 Naye wa ya eRama, wa fika emtonjeni omkulu o seSeku. Wa buza wa ti, Bapi oSamueli noDavida? Kwa tiwa, Nampaya eNaioti nga seRama.
23 Wa ya kona eNaioti ngaseRama; umoya ka Tixo wa m ehlela naye, wa hamba wa profeta wa za wa fika eNaioti ngaseRama.
24 Naye wa kumula izingubo zake, wa profeta naye, pambi kuka Samueli, wa lala pansi e bunqunu ngalolosuku lonke na ngalobobusuku bonke. Ngako kwa tiwa, Naye uSauli u kona kubaprofeti na.

## ISAHLUKO 20.

UDAVIDA wa baleka eNaioti ngaseRama, wa ya pambi kuka Jonatani, wa ti, Ngenzeni na? Ini icala lami, ini isono sami pambi kuka yihlo ukuba a fune ukungibulala.
2 Wa ti kuye, Qa, a u yi kufa: bheka, ubaba ka yi kwenza uto nolukulu noluncinyane e nga ngi tyelile; po, ubaba u ya kufihlelani loku kimi? a ku njalo.
3 uDavida wa buya wa funga, wa ti, Uyihlo u yazi impela ukuti, ngi fumene umusa emehlweni ako, u ti, uJonatani ma ngazi loku funa a dabuke. Kepa, Jehova opilayo, mpefumlo wako opilayo, ku kona unyatelo pakati kwami nokufa kupela.
4 uJonatani wa ti kuDavida, Loko e ku tandayo inhliziyo yako ngi ya kukwenza kona.
5 uDavida wa ti kuJonatani, Bheka, i ya kutwasa ngomso, nga ngi hlala nokuhlala nenkosi ekudhleni; kepa ngi dedele ngi catye endhle ku ze ku hlwe ngosuku lobutatu.
6 Nxa uyihlo e bona ngi nge ko, wo ti, uDavida wa cela kimi ukuba a gijimele eBetlehema, umuzi wa kubo, ngokuba ku kona lapo umhlatyelo weminyaka ngeminyaka o wenzelwa bonke aba kubo.
7 Uma e tyo e ti, Ku lungile; kona inceku yako i ya kuba nokutula: kepa uma e tukutela, yazi ukuti u nxanele okubi.
8 Wo pata kahle inceku yako, ngokuba u ngenisile inceku yako esivumelwaneni sika Jehova kanye nawe: kepa uma ku kona okubi kimi, ngi bulale,

wena; ngokuba u ya kungiyiselani ku-
yihlo.
9 uJonatani wa ti, Qa; ngokuba uma
ngazi ukuti, ubaba u nxanele ukuba
wehlelwe okubi, be ngi nga yi kuku-
tyela na?
10 uDavida wa ti kuJonatani, Ubani
o ya kungityela? u tini uma uyihlo e
ku pendula kabi?
11 uJonatani wa ti kuDavida, Woza
si ye endhle, Ba puma bobabili ba ya
endhle.
12 uJonatani wa ti kuDavida, Jehova,
Tixo kaIsraeli, nxa ngi m hlolile ubaba
ngalesosikati ngomuso, mhlaumbe ngo-
mhlomunye, bheka, uma ku kuhle ku-
Davida, ngi nga tumi kuwe ngi ku-
tyele,
13 uJehova a kenze njalo kuJonatani
na kakulu! Kepa uma ku kuhle kuba-
ba ukuba a kwenzele okubi, ngi ya ku
kutyela, ngi ku dedele ukuba u hambe
kahle; uJehova ka be nawe njengaloku
wa e nobaba.
14 Sengati nxa ngi se kona, wo ngi
pata ngomusa ka Jehova; nxa ngi fa,
15 U nga nqumi umusa wako kwaba
kiti njalonjalo, ai, nanxa uJehova e
nqumile izita zika Davida zonke ebu-
sweni bomhlaba.
16 uJonatani wenza isivumelwano ne-
ndhlu ka Davida; uJehova wa ku biza
esandhleni sezita zika Davida.
17 uJonatani wa pinda wa m fungi-
sa uDavida ngokumtanda kwake, ngo-
kuba wa m tanda njengokuzitanda.
18 uJonatani wa ti kuye, Ngomso i
ya kutwasa, u ya kufunyaniswa u nge
ko, ngokuba isihlalo sako si ya kuba ize.
19 Ngosuku lwesitatu yehla masinya-
ne, u ye kuleyondawo owa catya kuyo
ngomhla womsebenzi, u hlale ngasetye-
ni la seEzeli.
20 Ngi ya kucibityela imicibityelo
emitatu ngasecaleni kwalo, kungati ngi
cibityela encwadini.
21 Bheka, ngi ya kutuma umfana, ngi
ti, Hamba u fune imicibityelo. Uma
ngi ti kumfana, Nanso, imicibityelo nga-
neno kwako, i tabate, woza kimi, ngo-
kuba ku kuhle kuwe, a ku ko ndaba,
Jehova opilayo.
22 Kodwa uma ngi tyo ngi ti, Nanso
imicibityelo ngalapaya kwako, wo ha-
mba, ngokuba uJehova u ku dedele.
23 Ngaleyondaba esa kuluma ngayo
mina nawe, uJehova ka be pakati kwa-
mi nawe njalonjalo.
24 uDavida wa catya endhle; se i twa-
sile inyanga, inkosi ya hlala ekudhleni
ukuba i dhle.
25 Inkosi ya hlala esihlalweni sayo
njenga semisukwini, esihlalweni sa so-
dongeni; wesuka uJonatani, uAbneri
wa hlala ngasecaleni kuka Sauli, inda-
wo ka Davida ya funyanwa ize.
26 uSauli a kulumanga luto ngalolosu-
ku, ngokuba wa ti wehlelwe ingozi,
ka hlambululekile, impela ka hlambulu-
lekile.
27 Kwa ti ngangomso, ngolwesibili
lwenyanga indawo ka Davida ya funya-
nwa ize; uSauli wa ti kuJonatani indo-
dana yake, Indodana ka Jese a i fika-
nga ngani ekudhleni na izolo na na-
mhla?
28 uJonatani wa m pendula uSauli wa
ti, uDavida wa cela nokucela kimi uku-
ba a ye eBetlehema;
29 Wa ti, Ngi dedele ngokuba abakiti
ba nomhlangano emzini, umfo wetu u
ngi yalile; manjeke uma ngi fumene
umusa emehlweni ako, ma ngi suke ngi
ye ngi bone umfo wetu. Ngako keza-
nga ekudhleni kwenkosi.
30 Kona uSauli wa m tukutelela uJo-
natani, wa ti kuye, Wena ndodana yo-
mfazi omubi ohlubukileyo, a ngazi ini
ukuti u hlangene nendodana ka Jese
ku be ihlazo lako nehlazo lobunqunu
buka nyoko?
31 Ngokuba nxa indodana ka Jese i
pilayo emhlabeni a u yi kuqiniswa wena
nombuso wako. Manjeke tuma u m lete
kimi, ngokuba u ya kufa.
32 uJonatani wa pendula uSauli uyi-
se wa ti kuye, U ya kubulawelani? we-
nzeni;
33 uSauli wa m gema ngomkonto uku-
ba a m gwaze; wazi uJonatani ukuti
uyise wa e nxanele ukubulala uDavida.
34 uJonatani wesuka etebuleni e tuku-
tele kakulu, ka dhlanga kudhla ngosu-
ku lwesibili lwenyanga, e m dabukela
uDavida, ngokuba uyise wa m eisa.
35 Kwa ti, se ku sile, uJonatani wa
puma wa ya endhle ngesikati esimisi-
weyo kanye noDavida, umfana omnci-
nyane e naye.
36 Wa ti kumfana wake, Gijima u
fune imicibityelo e ngi i cibityeleyo.
Umfana e sa gijima, wa cibityela umci-
bityelo ngapambili kwake.
37 Umfana e se fikile endaweni yo-
mcibityelo, uJonatani a be u cibitye-
le, uJonatani wa memeza emva komfa-

na wa ti, Umcibityelo a u ngapambili
kwako na?
38 uJonatani wa memeza emva ko-
mfana, wa ti, Tyetya, kauleza, u ngemi.
Umfana ka Jonatani wa buta imicibi-
tyelo, weza enkosini yake.
39 Kepa umfana wa e ngazi luto; uJo-
natani noDavida ba be yazi leyondaba.
40 uJonatani wa nika umfana wake
izikali zake, wa ti kuye, Hamba nazo u
ye emzini.
41 Umfana e se mukile, uDavida we-
suka ngaseningizimu, wa wa pansi ngo-
buso bake, wa kotama katatu; banga-
na, ba kalelana, wa za wa kala kakulu
uDavida.
42 uJonatani wa ti kuDavida, Hamba
kahle, loku si fungile sobabili igama
lika Jehova si ti, uJehova ka be pakati
kwami nawe, na pakati kwenzalo yami
nenzalo yako njalonjalo. Wesuka wa
hamba; uJonatani wa ya emzini.

## ISAHLUKO 21.

UDAVIDA wa ya eNobi kuAhimeleki
umpristi. uAhimeleki wa ya ku-
mhlangabeza uDavida e novalo, wa ti
kuye, U wedwa ngani, e nge ko umuntu
nawe?
2 uDavida wa ti kuAhimeleki umpri-
sti, Inkosi i ngi yalile ngendaba, ya ti
kimi, Ma ku ngazi muntu ngalendaba
e ngi ku tuma ngayo, ne ngi ku yalile
ngayo; izinsizwa ngi zi bonisile indawo
etile.
3 Ngakoke ku intoni pansi kwesa-
ndhla sako? ngi nike esandhleni sami
izinkwa ezi isihlanu, nokunje okunye
oku kona.
4 Umpristi wa m pendula uDavida wa
ti, A siko isinkwa nje sabantu pansi
kwesandhla sami, kepa si kona isinkwa
esingcwele; uma izinsizwa zi zigcinile
esifazaneni kupela.
5 uDavida wa pendula umpristi wa ti
kuye, Ehe, abesifazana ba nqatyelwe
ukuza kitina izolo na kutangi iloku nga
pumayo; nezitya zezinsizwa zingcwele;
lendhlela a i ngcwele, kepa i ngcweliswa
ngesitya.
6 Umpristi wa m nika isinkwa esi-
ngcwele; ngokuba sa si ngeko isinkwa
kupela isinkwa sokubhekwa, e be si su-
siwe pambi kuka Jehova, ukuba si be-
kwe isinkwa esityisayo ngosuku esa su-
swa ngalo.
7 Kwa ku kona ngalolosuku umuntu
wezinceku zika Sauli, e bambekile pa-
mbi kuka Jehova, igama lake uDoegi wa
kwa Edomi, isikulu sabalusi baka Sauli.
8 uDavida wa ti kuAhimeleki, akuko
lapa pansi kwesandhla sako umkonto
noma inkemba? ngokuba a ngi fikanga
nenkemba yami nezikali zami, ngokuba
indaba yenkosi ya i pangiswa.
9 Umpristi wa ti, Inkemba ka Golia
umFilisti, owa m bulalayo esihlanjeni sa
seEla, nansi si songiwe ngengubo nga-
semva kweefodi; uma u yi tabata, i ta-
bate, ngokuba a i ko enye lapa ngapa-
ndhle kwayo. uDavida wa ti, A i ko
enye e njengayo; ngi nike yona.
10 uDavida wesuka wa baleka ngalolo-
suku pambi kuka Sauli, wa ya kuAkishi
inkosi ya seGati.
11 Izinceku zika Akishi za ti kuye, Lo
a siye uDavida inkosi yezwe? a ba vu-
manga ini ngaye be sina be ti, uSauli u
bulele izinkulungwane zake, uDavida
izinkulungwane ezi ishumi?
12 uDavida wa beka lawamazwi enhli-
ziyweni yake, wa m esaba uAkishi inko-
si ya seGati.
13 Wa pendula ukuqonda kwake eme-
hlweni abantu; wa zenzisa uhlanya eza-
ndhleni zabo, wa dweba ezivalweni zesa-
ngo, wehlisela amate esilevini.
14 uAkishi wa ti ezincekwini zake,
Bhekani, ni ya bona ukuti lomuntu u
uhlanya; ni m letelani kimi?
15 Ngi swele izinhlanya ini, ukuba ni
m lete lo ukuba a zenzise uhlanya kimi?
lo u ya kungena endhlini yami?

## ISAHLUKO 22.

UDAVIDA weuka lapo, wa balekela
wa ya emhumeni wa seAdulamu;
ba ku zwa abafo wabo nabo abendhlu ka
yise, behlela kona kuye.
2 Kwa butana kuye abantu bonke aba
nabo, bonke aba be namacala, nabo bo-
nke aba benhliziyo i hlupekayo; wa ba
inkosi pezu kwabo; ba be kona naye
kungati abantu abamakulu mane.
3 uDavida wesuka lapo wa ya eMizpa
la seMoabi, wa ti enkosini ya seMoabi,
Ma beze obaba nomame ba hlale kuwe
ngi ze ngazi ukuba uTixo u ya kwenza-
ni kimi.
4 Wa ba beka enkosini ya seMoabi,
ba hlala nayo izinsuku zonke zokuhlala
kuka Davida enqabeni.
5 uGadi umprofeti wu ti kuDavida, U
nga hlali enqabeni, hamba u ye ezweni
la kwa Juda. Wesuka uDavida wa ya
ehlatini la seHareti.

6 uSauli wezwa ukuti uDavida u yaziwa nabantu aba be naye; uSauli wa e hlezi eGibea pansi komesheli entatyaneni, a pete umkonto wake, nezinceku zake zi mi naye.

7 uSauli wa ti ezincekwini zake ezi naye, Yizwani, nina ba kwa Benjamini, Indodana ka Jese i ya kuninika nina nonke amasimu nezivini, i nenze nina nonke ni be izinduna zezinkulungwane neziduna zamakulu,

8 Ngokuba ni cebile ngami nina nonke, ka ko o ngi tyelayo ukuti indodana yami yenzile isivumelwano nendodana ka Jese, ka ko kini o ngi dabukelayo, no ngi tyelayo ukuti indodana yami i ngi vusele inceku yami ukuba i ngi hlomele njenga namhla?

9 Wa pendula uDoegi wa kwa Edomi, owa e misiwe pezu kwezinceku zika Sauli, wa ti, Nga bona indodana ka Jese i za eNobi kuAhimeleki indodana ka Ahitubi.

10 Wa m buzela kuJehova, wa m nika umpako, wa m nika nenkemba ka Golia umFilisti.

11 Inkosi ya tuma ukubiza uAhimeleki umpristi indodana ka Ahitubi, nabo bonke abendhlu kayise, abapristi aba be seNobi beza bonke enkosini.

12 uSauli wa ti, Yizwake, ndodana ka Ahitubi. Wa ti, Ngi lapa, nkosi yami.

13 uSauli wa ti kuye, Ni cebeleni ngami, wena nendodana ka Jese; u i nikile ukudhla nenkemba; u i buzele kuTixo, ukuba i ngi vukele i ngi hlomele njenga namhla?

14 uAhimeleki wa pendula inkosi wa ti, Ubani kuzo zonke izinceku zako otembekayo njengoDavida, umkwenyana wenkosi, o ku lalelayo notuswayo endhlini yako.

15 Nga qala ini ngalolosuku ukumbuzela kuTixo? Qa; inkosi ma i nga beki icala encekwini yayo, na kuyo yonke indhlu kababa, ngokuba inceku yako be i ngazi luto kuleyondaba yonke, noluncane nolukulu.

16 Inkosi ya ti, U ya kufa nokufa, Ahimeleki, wena nabo bonke abendhlu ka yihlo.

17 Inkosi ya ti kuzo izigijimi ezi mi nayo, Sondelani ni bulale abapristi baka Jehova; ngokuba isandhla sabo si naye uDavida; na ngokuba bazi ukuti uDavida wa baleka, kepa a ba ngi tyelanga. Kepa izinceku zenkosi a zi vumanga ukwelula isandhla sazo ukuba zi bulale abapristi baka Jehova.

18 Inkosi ya ti kuDoegi, Sondela wena, u bulale abapristi: uDoegi wa kwa Edomi wa sondela, wa behlela abapristi, wa bulala ngalolosuku abamashumi ashiyagalombili nesihlanu abambete iefodi lelineni.

19 iNobi, umuzi wabapristi, wa li nqoba ngobukali benkemba, amadoda nabafazi, abantwana nabancelayo, nezinkabi nezimbongolo, nezimvu, wa zi bulala ngobukali benkemba.

20 Omunye kumadodana ka Ahimeleki indodana ka Ahitubi, igama lake li nguAbiatari wa baleka, wa m landela uDavida.

21 uAbiatari wa m tyela uDavida ukuti uSauli u bulele abapristi baka Jehova.

22 uDavida wa ti kuAbiatari, Ngazi ngalolosuku, lapo uDoegi wa kwa Edomi wa e kona, ukuti u za kutyela uSauli; imina o bangela ukuba ba fe abantu bonke bendhlu ka yihlo.

23 Hlala nami, u ngesabi; ngokuba o funa ukubulala mina, u funa ukubulala wena; kodwa u ya kugcinwa nxa u kona nami.

## ISAHLUKO 23.

KWA bikwa kuDavida kwa tiwa, Bheka, amaFilisti a hlasela eKeila, a ya panga izibuya.

2 uDavida wa buza kuJehova, wa ti, Ma ngi ye ngi bulale amaFilisti, na? uJehova wa ti kuDavida, Hamba u bulale amaFilisti, u sindise iKeila.

3 Abantu baka Davida ba ti kuye, Bheka, si yesaba lapa kwa Juda; kangakanani po uma si ya eKeila, si lwa namaFilisti.

4 uDavida wa pinda wa buza kuJehova. uJehova wa m pendula wa ti, Suka wehlele eKeila, ngokuba ngi ya kunikela amaFilisti esandhleni sako.

5 uDavida nabantu bake ba ya eKeila ba lwa namaFilisti, ba tumba izinkomo zawo, ba wa bulala kakulu; uDavida wa sindisa abantu ba seKeila.

6 Kwa ti, lapo uAbiatari indodana ka Ahimeleki wa balekela kuDavida eKeila, wehla iefodi li sesandhleni sake.

7 Kwa bikwa kuSauli kwa tiwa, uDavida u fikile eKeila. uSauli wa ti uTixo u m lahlele esandhleni sami, ngokuba u valelwe ngokungena emzini o namasango nemivalo.

8 uSauli wa mema abantu bonke uku-
ba ba lwe, behlele eKeila, ba haqe uDa-
vida nabantu bake.

9 uDavida wazi ukuti uSauli wa m
cebela okubi, wa ti kuAbiatari umpristi,
Leta iefodi.

10 uDavida wa ti, E, Jehova, Tixo ka
Israeli, inceku yako i zwile ukuti uSauli
u ya funa ukuza eKeila ukuba a cite
umuzi ngenxa yami.

11 Abantu ba seKeila ba ya kunginikela esandhleni sake na? uSauli u ya kwehla njengokuzwa kwenceku yako? Jehova, Tixo ka Israeli, i tyele inceku yako. uJehova wa ti, U ya kwehla.

12 uDavida wa ti, Abantu ba seKeila ba ya kunginikela mina nabantu bami esandhleni sake na? uJehova wa ti, Ba ya kukunikela.

13 uDavida nabantu bake, kungati abamakulu a isitupa, besuka ba puma eKeila, ba hambahamba lapo ba be nokuhamba kona. Kwa bikwa kuSauli kwa tiwa uDavida u balekile eKeila; wa yeka ukupuma.

14 uDavida wa hlala ehlane ezinqabeni, wa hlala entabeni e sehlane la seZifi. uSauli wa m funa imihla ngemihla, kepa uTixo a m nikelanga esandhleni sake.

15 uDavida wa bona ukuti uSauli u pumile u funa ukumbulalala; uDavida wa e sehlane la seZifi ehlatini.

16 uJonatani indodana ka Sauli, wesuka wa ya kuDavida ehlatini, wa qinisa isandhla sake ngoTixo,

17 Wa ti kuye, U ngesabi ngokuba isandhla sika Sauli ubaba a si yi kukufumana: wena u ya kuba inkosi kwaIsraeli, mina ngi ku landele ngi be owesibili ebukosini; na loku u ya kwazi uSauli ubaba.

18 Labo bobabili benza isivumelwano pambi kuka Tixo. uDavida wa hlala ehlatini, uJonatani wa ya ekaya.

19 Kwa se kwenyuka aba seZifi ba ya kuSauli eGibea, ba ti, uDavida ka catyi ini kiti ezinqabeni ehlatini, entabeni ya seHakila, eli nga seningizimu kwehlane?

20 Ngakoke yehla, nkosi, njengokufisa konke kwenhliziyo yako kokwehla, tina si ya kumnikela esandhleni senkosi.

21 uSauli wa ti, Ma ni busiswe uJehova, ngokuba ni ya ngi haukela.

22 Hambanike, ni qonde, nazi, ni bone indawo yake lapo ku kona unyawo lwake: ubani o m bonileyo kona; ngokuba ku bikwa kimi ku tiwa u nobuqili.

23 Bhekani izindawo zonke zokucatya a catyela kuzo, ni buyele kimi neqiniso; ngi ya kuhamba nani; ko ti uma e kona ezweni, ngi ya kumfumanisa ezizukulwaneni zonke za kwa Juda.

24 Besuka pambi kuka Sauli ba ya eZifi; kepa uDavida nabantu ba be sehlane la seMaoni, etafeni ngaseningizimu kwehlane.

25 uSauli nabantu ba ya kumfuna. Kwa bikwa kuDavida; wehla edwaleni, wa hlala ehlane la seMaoni.

26 uSauli wa ya ngalapa kwentaba, uDavida nabantu bake ba ya ngalapa kwentaba; uDavida wa tyetya ukumuka ngenxa ka Sauli; uSauli nabantu bake ba haqa uDavida nabantu bake ukuba ba ba bambe.

27 Kwa fika isigijimi kuSauli, si ti, Tyetya u ze, ngokuba amaFilisti a hlasele ezweni.

28 uSauli wa buya ekumlandeleni uDavida, wa ya kuhlangana namaFilisti. Ngakoke ba qamba leyondawo iSelamahelekoti.

29 uDavida wa kupuka lapo, wa ya hlala ezinqabeni za seEngedi.

## ISAHLUKO 24.

KWA ti, uSauli e se buyile ekulandeleni amaFilisti, kwa bikwa kuye kwa tiwa, Bheka, uDavida u sehlane la seEngedi.

2 uSauli wa tata abantu a ba izinkulungwane ezintatu aba ketiweyo kubo bonke abaIsraeli, wa ya kufuna uDavida nabantu bake emadwaleni ezinyamazane.

3 Wa fika ezibayeni zezimvu endhleleni; kwa ku kona umhume; uSauli wa ngena ukuba a mbese izinyawo zake; uDavida nabantu bake ba be hlezi emacaleni omhume.

4 Abantu baka Davida ba ti kuye, Nantu usuku uJehova a tyo kuwe ngalo, wa ti, Bheka, ngi ya kunikela esandhleni sako isita sako, ukuba wenze kuso okuhle ngokubona kwako. uDavida wesuka wa sika ngasese umpeto wengubo ka Sauli.

5 Kwa ti ngasemva kwaloko uDavida wa tyaywa uvalo, ngoba wa e sikile umpeto wengubo ka Sauli.

6 Wa ti kubantu bake, Ma ku nga bi njalo Nkosi, ngi kwenza loku enkosini yami, ogcotyiweyo ka Jehova, ngelule isandhla sami kuye, loku u ngogcotyiweyo ka Jehova.

7 Kwa njalo uDavida wa ba sola aba-
ntu bake ngalawamazwi, ka ba vume-
langa ukuba ba m vukele uSauli. uSa-
uli wesuka emhumeni wa hamba.
8 NoDavida wesuka ngasemva, wa pu-
ma emhumeni, wa memeza uSauli, e ti,
Nkosi yami, Nkosi. uSauli e se bhe-
kile emva, uDavida wa ti mbo ngobuso
bake emhlabatini, wa kotama.
9 uDavida wa ti kuSauli, U wa lale-
lelani amazwi abantu a ba ti, bheka:
uDavida u funa ukulinyazwa kwako?
10 Bheka, namhla amehlo ako a bo-
nile ukunikelwa kwako namhla Nkosi
esandhleni sami emhumeni; abanye ba
ti ma ngi ku bulale, kepa iso lami la ku
haukela; nga ti a ngi yi kuselula isa-
ndhla sami enkosini yami, ngokuba ye-
na u ngogcotyiweyo ka Jehova.
11 Futi, Baba, bheka, yebo, umpeto
wengubo yako esandhleni sami, ngoku-
ba ngi nqume umpeto wengubo yako a
nga ku bulala, yazi wena u bone ukuba
akuko 'sono nobubi esandhleni sami, a
ngi konanga ngaluto, noko u zingela
umpefumlo wami ukuba u wu tate.
12 uJehova ma ka hlulele pakati kwa-
ko nami; uJehova ma ka ngi pindisele
kuwe, kodwa isandhla sami a si yi ku
ba pezu kwako.
13 Njengesaga sabadala e si ti ububi
bu vela kwababi; kepake isandhla sami
a si yi kuba pezu kwako.
14 Inkosi ya kwa Israeli i pumela 'ba-
ni na? I landela 'bani na? I landela
inja efileyo na? noma intwakumba na?
15 uJehova ma ka hlulele, a bele pa-
kati kwako nami, a ngi mele mina a ngi
kulule esandhleni sako.
16 Kwa ti uDavida e se gcinile ukuku-
luma lawa mazwi kuSauli. uSauli wa ti,
izwi lako leli ndodana yami Davida
na? uSauli wa pakamisa izwi lake, wa
kala.
17 Wa ti kuDavida, wena u lungile
ku nami, ngokuba wena u ngi pindisele
ngokuhle, kepa mina ngi ku pindisele
ngokubi.
18 U bonakalisile namhla ukuba u ngi
pate kahle mina; ngokuba lapo Inkosi i
ngi nikele esandhleni sako, a u ngi bu-
lalanga.
19 Uma umuntu e fumene isita sake,
u ya kusidedela na? Ngakoke uJeho-
va ma ku vuze kahle ngokwenzileyo
kimina namhla.
20 Na manje bheka, ngi yazi kahle,
ukuba wo ba inkosi impela, nombuso
wakwa Israeli u ya ku qiniswa esa-
ndhleni sako.
21 Fungake kimina manje ngoJehova
ukuba a wu yi ku nquma inzalo yami
emva kwami, nokuba a wu ku li cita
igama lami endhlini ka baba.
22 uDavida wa funga kuSauli. uSauli
wa goduka, kepa uDavida nabantu bake
ba ya enqabeni.

ISAHLUKO 25.

USAMUELI wa fa, abaIsraeli bonke
ba butana, ba m kalela, ba m gqiba
endhlini yake eRama. uDavida wesu-
ka, wehlela ehlane lase Parani.
2 Kwa ku kona indoda eMaoni e mfu-
yo yayo ya i seKameli. Leyo 'ndoda ya
yi isikulu esikulu, ya i nezimvu ezi izi-
nkulungwane ezintatu, nezimbuzi ezi
inkulungwane, ya i gunda izimvu zayo
eKameli.
3 Igama la leyo 'ndoda la li ngu Na-
bali, negama lomkayo uAbigaili; wa e
umfazi o nokuqonda okuhle, nokubuke-
ka okuhle, kodwa indoda ya i nonya no-
bubi emisebenzini yayo, ya yi ngeye-
ndhlu ya se Kalebi.
4 uDavida wezwa ehlane ukuba uNa-
bali u gunda izimvu zake.
5 uDavida wa tuma izinsizwa ezi ishu-
mi, wa ti, uDavida kuzona, kupukani ni
ye eKameli, ni ye kuNabali, ni m binge-
lele egameni lami.
6 Kopilayo, ni ya kuti, ukutula ma
ku be kuwe, nokutula ma ku be endhli-
ni yako, nokutula ma ku be kuko ko-
nke o nako.
7 Manje ngi zwile ukuba u nabagundi,
abalusi bako aba be nati, a si ba limaza-
nga, a kwa lahleka luto kubona, sonke
isikati loku ba be seKameli.
8 Buza ezinsizweni zako, zo ku tyela.
Ngakoke yi ba nomusa ezinsizweni, ngo-
kuba si fika ngosuku oluhle, yipake,
ngi ya kunxusa abantu bako, nendoda-
na yako uDavida kuko oku sesandhleni
sako.
9 Lapo izinsizwa zika Davida se zi
fikile, za kuluma kuNabali onke la-
wamazwi egameni lika Davida, za pe-
za.
10 Nabali wa pendula izinceku zika
Davida, wa ti, ubani uDavida na? I
ubani indodana ka Jese na? Nga lezi
zinsuku, zi kona izinceku ezi ningi e
zeqa emakosini azo.
11 Au! ngi tate isinkwa sami nama-
nzi ami nenyama e ngi yi bulalele aba-

gundi bami, ngi nike abantu e ngi nga
baziyo noma aba pi na?
12 Ngako izinsizwa zika Davida za pe-
nduka za buyela za fika za m tyela onke
lawamazwi.
13 uDavida wa ti kubantu bake, hlo-
mani nonke, ku be ilowo inkemba yake.
Ba hloma inkemba zabo. uDavida naye
wa hloma e yake inkemba. Abalandela
uDavida ba be amakulu amane; ama-
kulu amabili a sala empahleni.
14 Kodwa enye yezinsizwa ya m tyela
uAbigaili umka Nabali, ya ti, bheka,
uDavida wa tuma izigijimi ehlane uku-
bingelela inkosi yetu, ya zi vukela.
15 Kodwa amadoda a si pata kahle a
si limalanga, a ku lahlekanga luto kiti-
na, ngaso sonke isikati e be si kuluma
nawo ngaso, si sehlane.
16 A be udonga ki tina emini nasebu-
suku, ngaso sonke, isikati be si nabo si
linda izimvu.
17 Manjeke yazi, u qonde o za ku
kwenza, ngokuba ububi se bu miselwe
inkosi yetu nabendhlu yayo yonke, ngo-
kuba u yindodana ka Beliali kangaka
ukuba umuntu a nge kulume kuyena.
18 Konake uAbigaili wa tyetya wa ta-
bata izinkwana ezi ngamakulu amabili,
namagaba ewaini amabili, nezimvu ezi
isihlanu ezi hlatyiweyo, nezilinganiso
ezi isihlanu zombila owosiweyo, nezi-
gaxa zezinhlamvu zevine ezi ikulu, nezi-
gaxana zamakiwane ezi ngamakulu
amabili, wa zi twesa izinjomane.
19 Wa ti ezincekwini zake, hambani
ngapambili kwami; mina ngi ni lande-
le. Kepake a yi tyelanga indoda yake
uNabali.
20 Kwa ba njalo, e sa kwele embongo-
lweni wehla entabeni e sitele, kwa tike
uDavida nabantu bake behlela kuye wa
hlangana nabo.
21 Wa be e tyilo uDavida ukuti impe-
la ngi kugcinele ize, konke lomuntu o
nako ehlane, ukuba a ku lahlekanga
luto, kanti u ngi pendulele okubi ngo-
kuhle.
22 uTixo ma kenze njalo nokudhlula-
yo futi, kuzo izita zika Davida, nxa ngi
shiya kubo bonke a nabo ekupumeni
kwelanga, kwa ba puma beme ngasodo-
ngeni.
23 Lapo uAbigaili wa bona uDavida,
wa tyetya wehlika embongolweni, wa ti
mbo pansi ngobuso ngapambi kuka Da-
vida, wa zi kotamisela emhlabatini.
24 Wa wa ngasezinyaweni zake, wa ti,
lobububi ma bu be pezu kwami Nkosi
yami ngi ya kuncenga. Umntwana wa-
ko ma ka kulume ezindhlebeni zako, u
zwe nawe incekukazi yako.
25 Ngi ya ku ncenga, Nkosi yami
ma i nga nakekeli lendoda ka Beliali,
uNabali, ngokuba njengegama lake u
njalo yena; uNabali u yigama lake no-
buula bu kuye; kodwa mina ncekukazi
yako a ngi zi bonanga izinsizwa zenkosi
yami e ya zi tumayo.
26 Ngakoke nkosi yami, ngokupila
kwenkosi, nangokupila kompefumlo
wako, njengaloku inkosi i ku vimbele
ekuzeni kwako ukucita igazi nasekuzi-
pindiseleni ngesandhla sako, manje izita
zako, naba funela inkosi yami ububi, ma
ba be njengoNabali.
27 Lesi 'sibusisoke e si letwa inceku-
kazi yako enkosini yami, ma si nikwe
izinsizwa ezi landela inkosi yami.
28 Ngi ya kunxusa, yekela ukona
kwencekukazi yako, ngokuba uJehova
u ya kuyenzela inkosi yami indhlu eqi-
nileyo impela, ngokuba inkosi yami i
lwa impi ka Jehova: nobubi a bu ka
tolwa kuwe ezinsukwini zako zonke.
29 Noko indoda i vukile uku ku lande-
la, nokufuna umpefumlo wenkosi yami
u ya kubotywa esigaxeni sokupila ka-
nye noJehova inkosi yako, nemipefu-
mlo yezita zako, yena, u ya ku yi jiki-
jela, kungati i pakati kwelengiso.
30 Ku ya kuti, lapo uJehova e se kwe-
nzile enkosini yami konke okuhle a ku
kulumileyo ngawe, e se ku misile futi u
be umbusi pezu kuka Israeli.
31 Ku ti loku ku nga ku dabukisi we-
na, ku nga i hlupi futi inhliziyo yenkosi
yami, noma u citile igazi ngeze, noma
inkosi yami i zi pindisele, kodwa lapo
uJehova e senzile kahle enkosini yami,
lapoke, u kumbule incekukazi yako.
32 uDavida wa ti kuAbigaili, Ma ku
bongwe uJehova inkosi yakwa Israeli
e ku tumileyo namhla ukuhlangana
nami.
33 Ma ku bongwe nokululeka kwako,
ma u bongwe nawe o ngi vimbele na-
mhla ekuzeni ukucita igazi, nasekuzi-
pindiseleni ngesandhla sami.
34 Ngokuba ngeqiniso ngokupila ku-
ka Jehova inkosi yakwa Israeli e ngi
vimbele mina ekukulimazeni nxa u nga
tyetyanga ukuza 'kuhlangana nami,
impela nga ku nga salanga kuNabali
ekuseni namunye noyedwa kwaba pu-
ma beme odongeni.

35 Njaloke uDavida wa kwamkela konke esandhleni sake loko a ku letela yena, wa ti kuye, kupukela endhlini yako ngokujabula, bheka, ngi li lalele izwi lako, ngi vumile futi nobuso bako.

36 uAbigaili wa ya kuNabali, bheka, wenza idili elikulu endhlini yake, njengedili lenkosi, inhliziyo kaNabali ya i jabula pakati kwake, ngokuba wa e dakiwe kakulu, ngako a ka m tyelanga luto neze kwa za kwa sa.

37 Kodwa kwa ti kusasa, iwaini se li pumile kuNabali, nomkake e se m tyelile lezi 'zinto, inhliziyo yake ya fa pakati kwake wa ba njengetye.

38 Kwa ti ngasemva kwezinsuku ezi ishumi uJehova wa m tyaya uNabali, wa fa.

39 uDavida e se zwile ukuba uNabali u file, wa ti, ma ka bongwe uJehova o mele isici sehlazo lami esandhleni sika Nabali o vimbele inceku yake ebubini, ngokuba uJehova u buyisele ububi buka Nabali ekanda lake. uDavida wa tuma, wa kuluma noAbigaili ukuze a m tate, a be umkake.

40 Se zi fikile izinceku zika Davida kuAbigaili eKameli za kuluma kuye, za ti, uDavida u si tumile kuwe ukuba si ku tate u be umkake.

41 Wesuka wa ti mbo ngobuso emhlabatini, wa ti, bhekani, Incekukazi yake ma i be inceku yokugeza izinyawo zezinceku zenkosi yami.

42 uAbigaili wa tyetya, wasuka, wa kwela pezu kwembongolo, kanye namantombazana ake a isihlanu, a e m landela, wa landela izitunywa zika Davida wa ba umkake.

43 uDavida wa tata futi uAhinoamu waseJezrili ba ba omkake bobabili.

44 Kodwa uSauli wa e se nike uMikali indodakazi yake umka Davida kuFalti indodana ka Laishe waseGalimi.

## ISAHLUKO 26.

ABA seZifi be za kuSauli eGibea, be ti uDavida a bacile ini entabeni iHakila e nga pambi kweJeshimone?

2 Wesuka uSauli, wehlela ehlane laseZifi, e namadoda a ketiweyo a kwa Israeli a izinkulungwane ezintatu ukufuna uDavida ehlane laseZifi.

3 uSauli wa ngenisa entabeni iHakila, e nga pambi kweJeshimone, endhleleni, kodwa uDavida wa hlala ehlane wa bona ukuba uSauli u ya m landela kona ehlane.

4 uDavida wa kipa izinhloli, wezwa ukuti uSauli u fikile impela.

5 Wesuka uDavida, wa fika endaweni lapo uSauli e ngenise kona, uDavida wa bona indawo lapo uSauli e lele kona. uAbneri indodana ka Neri induna yesixuku sake, noSauli wa e lele emseleni nabantu be misa ba m haqa.

6 uDavida wa pendula wa ti kuAhimeleki umHiti, naku Abishai indodana ka Zeruia, umfo wabo ka Joabi, e ti, ubani o za kwehlela nami kuSauli ekamu na? uAbishai wa ti imina ngi za kwehla nawe.

7 uDavida noAbishai ba fika kubantu ebusuku, bheka uSauli e lele pakati komsele nomkonto wake u gxinyekiwe emhlabatini ngasesicamelweni sake, kodwa uAbneri nabantu ba be lele be m haqile.

8 uAbishai wa ti kuDavida, uTixo u se nikele isita sako esandhleni sako namhla, manje, ngi ya kunxusa, ma ngi m gwaze kanye ngomkonto u fike emhlabatini ngi nga m pindi.

9 uDavida wa ti kuAbishai, U nga m bulali, ngokuba ubani o ngelula isandhla sake kogcotyiweyo kaJehova, a nga bi nacala na?

10 uDavida wa ti futi, ukupila kuka Jehova, uJehova u ya kumtyaya, noma ku fika usuku lwake lokufa, noma ehlele empini, a fe.

11 uJehova menqabe ukuba ngelulele isandhla sami kogcotyiweyo ka Jehova, kodwa ngi ya kunxusa, tata wena manje umkonto o sesicamelweni sake nesitya samanzi, si hambe.

12 uDavida wa tata umkonto, nesitya samanzi ngasesicamelweni sika Sauli, be muka a kwa bonwa muntu, a kwaziwa muntu, a kwavuka muntu, ngokuba ba be lele bonke, ngokuba ubutongo obukulu obu vela kuJehova ba bu behlele.

13 uDavida wa welela ngapesheya wema pezu kwentaba, kude ba hlukana ibanga elikulu.

14 uDavida wa memeza abantu noAbneri, indodana ka Neri wa ti, a u penduli wena Abneri na? uAbneri wa pendula wa ti u ubani wena o kala enkosini na?

15 uDavida wa ti kuAbneri, a u silo iqawe wena na? Ubani o njengawe kuba Israeli na? yini a u londanga inkosi yako, e inkosi na? Ngokuba kwa ngena omunye kubantu ukubulala inkosi yako.

16 Lento a yi lungile o yenzileyo.
Ukupila kuka Jehova, ni fanele ukufa
ngokuba a ni lindanga umnini wenu o
gcotyiweyo ka Jehova, na manje bheka
lapo umkonto u kona nesitya samanzi
e sa si sesicamelweni sake.
17 uSauli wa lazi izwi lika Davida wa
ti, izwi lako leli ndodana yami Davida
na? uDavida wa ti, Li izwi lami nkosi
yami, e nkosi.
18 Wa ti, Inkosi yami i yi landelelani
njalo inceku yayo na? Ngokuba ngenze-
ni mina? Intoni embi e sesandhleni sami
na?
19 Manje ngi ya kunxusa nkosi yami,
inkosi ma i zwe amazwi enceku yayo.
Uma uJehova e ku nyakazisele mina,
ma ka mkele umnikelo, kodwa uma ku
ngabantwana babantu, ma ba be abaqa-
lekisiweyo pambi kuka Jehova, ngoku-
ba ba ngi xotyile namhla ekudhleni ifa
lika Jehova be ti, hamba, u dumise otixo
abanye.
20 Manje igazi lami ma li nga citeki
emhlabatini pambi kuka Johova, ngo-
kuba inkosi yabaIsraeli i pumela uku-
funa intwakumba, njengomuntu e zinge-
la isikwehle ezintabeni.
21 uSauli wa ti, ngonile, buya ndoda-
na yami, Davida, ngokuba a ngi sa yi
ku kuhlupa, ngokuba umpefumlo wami
wa u igugu emehlweni ako, namhla
bheka ngenzile okwesiula, ngonile ka-
kulu.
22 uDavida wa pendula, wa ti, bheka
umkonto wenkosi! dedela enye insizwa
i zo wu tata.
23 uJehova a bele kubantu bonke ku
be kulowo ukulunga kwake nokukoleka
kwake, ngokuba uJehova u ku nikele
esandhleni sami namhla, kodwa a ngi
selulanga isandhla sami kogcotyiweyo
ka Jehova.
24 Bheka! ngokuba ukupila kwako
kwa ku igugu elikulu namhla emehlwe-
ni ami, ngako ukupila kwami ma ku be
igugu elikulu emehlweni ka Jehova, ma
ka ngi kulule kuzo zonke izinhlupeko.
25 uSauli wa ti kuDavida, Ma u busi-
swe wena ndodana yami Davida, u ya
kwenza izinto ezinkulu u me njalo futi.
uDavida wa hamba ngendhlela yake,
noSauli wa buyela endaweni yake.

## ISAHLUKO 27.

UDAVIDA wa ti enhliziyweni yake
ngi za kufa ngolunye usuku ngesa-
ndhla sika Sauli. Akuko oku ngi lunge-
leyo ku nokuba ngeqele ezweni lamaFi-
listi, uSauli wo lahla itemba ngami, a
nga be e sa ngi funa futi, emkaulweni
wabaIsraeli, ngi sinde kanjalo esandhle-
ni sake.
2 uDavida wesuka weqa namadoda a
ngamakulu a isitupa a e naye, wa ya ku
Akishi, indodana ka Maoke, inkosi ya-
seGati.
3 uDavida wa hlala noAkishi eGati,
yena nabantu bake i lowomuntu nomuzi
wake. uDavida nabafazi bake ababili,
uAhinoami waseJezrili, noAbigaili wase-
Kameli, umka Nabali.
4 Kwa tyelwa uSauli, ukuba uDavida
a balekele eGati, a ka be sa m funa futi.
5 uDavida wa ti kuAkishi, Uma ngi
tolile manje umusa emehlweni, ako, ma
ba ngi nike indawo emzini osemapa-
ndhleni, ukuba ngi hlale kona, ngokuba
ku ngani ukuba inceku yako i hlale na-
we emzini wobukosi na?
6 uAkishi wa m nika iZiklagi ngalo-
lo' suku, ngako iZiklagi elamakosi a se-
Juda ku ze ku be namhla.
7 Isikati sokuhlala kuka Davida ema-
pandhleni kumaFilisti, sa si umnyaka
munye nezinyanga ezine.
8 uDavida nabantu bake ba kupuka
ba hlasela amaGeshuri, namaGezeri,
namaAmaleki, ngokuba laba ba be aba-
ntu ba lelozwe kwasendulweni, nge-
nhlela e ya eShuri ku ze ku fike ezweni
laseEgipite.
9 uDavida wa li tyaya izwe a ka shi-
yanga muntu e pilile owesilisa nowesi-
fazana, wa muka nezimvu nezinkabi
nezimbongolo, namakamelo nezingubo,
wa buya, we za kuAkishi.
10 Wa ti uAkishi, u hlaselepi namhla
na? uDavida wa ti, be ngi hlasele enza-
ntsi kweJuda, nangenzantsi kweJerame-
li, nangenzantsi kwamaKeni.
11 uDavida a ka shiyanga ndoda no-
wesifazana e pilile ukuya ku bika eGati,
e ti funa ba si cebe, be ti, Wenze nje
uDavida ku zo ba njalo ukwenza kwake
sonke isikati a hlala ngaso ezweni lama-
Filisti.
12 uAkishi wa kolwa uDavida, e ti,
wenzile abantu bake abaIsraeli ukuba
ba m zonde, ngako u ya kuba inceku
yami njalonjalo.

## ISAHLUKO 28.

KWA ti ngalezo 'zinsuku, amaFilisti
a buta amabuto awo empini ukulwa
nabaIsraeli. uAkishi wa ti kuDavida,

yazi impela ukuba u ya kupuma nami
impi, wena nabantu bako.
2 uDavida wa ti kuAkishi, Impela u
ya ku kwazi oku ngenziwa inceku yako.
uAkishi wa ti kuDavida, ngako ngi za
ku kwenza u be umlindi wekanda lami
njalonjalo.
3 Kepa uSamueli wa e se file, naba-
Israeli bonke ba be m kalela, ba m gqiba
eRama emzini wake. uSauli wa e se
xotyile amadhlozi nezanusi ezweni.
4 AmaFilisti a butana, e za a ngenisa
eShunemu, noSauli wa buta abaIsraeli
bonke, ba ngenisa eGibea.
5 Lapo uSauli e bona isixuku sama-
Filisti, wesaba, nenhliziyo yake ya tutu-
mela kakulu.
6 uSauli wa buza kuJehova, uJehova
a ka m pendulanga nangamapupo, na-
ngeUrimi nangabaprofeti.
7 Wa e se ti uSauli ezincekwini zake
ngi funeleni isifazana esi nedhlozi ukuba
ngi ye kuye, ngi buze kuye. Izinceku
zake za ti ku yena, bheka ku kona owe-
sifazana onedhlozi eEndori.
8 uSauli wa zifihla wa faka ezinye izi-
ngubo, wa hamba namadoda amabili, ba
fika kowesifazana ebusuku, wa ti, ngi
ya kunxusa, ngi tyele ngedhlozi, u ngi
vusele e ngi za ku m tyo kuwe.
9 Isifazana sa ti kuye, bheka u yazi
okwenziwe uSauli, ukunquma kwake
aba namadhlozi nezanusi ezweni, ngako
ini ukuba u ngi bekele isihibe, ukuba
ngi fe na?
10 uSauli wa funga kuye ngoJehova,
wa ti, ukupila kuka Jehova, a u yi kufi-
kelwa okubi wena ngalokukwenza.
11 Wa ti owesifazana ngi zo kuvu-
sela ubani na? Wa ti, ngi vusele uSa-
mueli.
12 Lapo owesifazana wa bona uSamu-
eli, wa kala ngezwi elikulu, nowesifaza-
na wa kuluma kuSauli, e ti, u ngi ko-
hliselani na? ngokuba u nguSauli wena.
13 Inkosi ya ti kuye, u ngesabi: kepa
u boneni na? Owesifazana wa ti kuSa-
uli, nga bona isitixo si kupuka si puma
emhlabatini.
14 Wa ti kuye si nesimo sini sona na?
Wa ti yena, Ixegu li ya kupuka li mbo-
zwe ngengubo. uSauli wa bona ukuba
li uSamueli, wa ti mbo ngobuso emhla-
batini, wa zi kotamisa.
15 uSamueli wa ti kuSauli, u ngi za-
maziselani ukungivusa na? uSauli wa
pendula wa ti ngi ya hlupeka kakulu
ngokuba amaFilisti a yalwa nami, uTi-
xo u ngi shiyile, a sa ngi penduli ngaba-
profeti, nangamapupo, ngako ngi ku bi-
zile ukuze u ngi tyele e ngi za ku kwenza.
16 uSamueli wa ti, u buzelani kimi
uma uJehova e se ku shiyile e se isita
sako na?
17 uJehova wa zenzela njengaloku wa
kuluma ngami, ngokuba u kwapucile
umbuso, wa u nika umakelwane wako
uDavida.
18 Ngokuba a wu lalelanga izwi lika
Jehova, a wenzanga ulaka lwake oluvu-
tayo pezu kuka Amaleki, ngako uJeho-
va u kwenzile loku kuwe namhla.
19 Futi uJehova u ya kunikela aba-
Israeli kanye nawe esandhleni samaFi-
listi ngomso u ya kuba nami wena na-
madodana ako: uJehova u ya kunikela
impi yabaIsraeli esandhleni samaFilisti.
20 Wa e se wa njalo uSauli emhlabati-
ni, wesaba kakulu ngenxa yamazwi ka
Samueli, wa pel'amandhla ngokuba a si
dhlanga isinkwa ngalolo 'suku lonke
nangabo bonke lobo 'busuku.
21 Owesifazana wa fika kuSauli wa
bona ukuba, wa hlupeka kakulu, wa ti
kuye, bheka, incekukazi yako i li lalele
izwi lako, ngi bekile futi ukupila kwami
esandhleni sami, nga lalela amazwi ako
o wa kulumileyo kimi.
22 Manjeke ngi ya kunxusa, lalela
wena izwi lencekukazi yako, ngi dedele,
ngi beke isinkwana pambi kwako u dhle
ukuze u tole amandhla lapo u hamba
endhleleni yako.
23 Kodwa wala e ti, a ngi yi kudhla.
Kodwa izinceku zake kanye nowesifaza-
na ba m cindezela, wa li lalela izwi labo.
Wa e se vuka emhlabatini wa hlala pezu
kombede.
24 Owesifazana wa e netole elinonile-
yo endhlini, wa tyetya wa li bulala, wa
tata impupu wa yi xova wa peka isi-
nkwa esingabilile.
25 Wa si leta kuSauli nasezincekwini
zake, ba dhla. Ba se be vuka ba hamba
ngalobo 'busuku.

## ISAHLUKO 29.

AMAFILISTI a butela onke amabuto
awo eAfeki, abakwaIsraeli ba nge-
nisa eduze nomtombo o seJezrili.
2 Amakosi amaFilisti a dhlula nga-
makulu, nangezinkulungwane, kodwa
uDavida nabantu bake ba dhlula emva
kanye noAkishi.
3 Za ti izinduna zamaFilisti, Enzani
lawa maHeberu lapa na? uAkishi wa ti

ezinduneni zamaFilisti, A si ye uDavida lowo inceku kaSauli inkosi yaba kwa Israeli o kade e nami nga lezi 'zinsuku, nanga leminyaka, a ngi bonanga icala kuyena, se loku e za kimi ku ze ku be namhla.
4 Izinduna zamaFilisti za m tukutelela, nezinduna zamaFilisti za ti kuye, buyisa lomuntu, a buyele endaweni yake o m nike yona, a nga yi nati empini, funa kanti empini a be isita setu, ngokuba u ya kuzihlangula ngani enkosini yake. Ku nge be ngamakanda a lawa'madoda na?
5 A si ye uDavida lo na? aba be sina ngaye, be ti, uSauli u bulele izinkulungwane zake, uDavida izinkulungwane ezi ngamashumi na?
6 uAkishi wa biza uDavida wa ti kuye, Impela, ngokupila kukaJehova u lungile wena, nokupuma kwako nokungena kwako nami esixukwini, ku lungile emehlweni ami, ngokuba a ngi bonanga uto olubi ku wena se loku wa fika kimina ku ze ku be namhla, noko amakosi a u ku tandi.
7 Ngako buya manje u hambe kahle, ukuze u nga vusi amakosi amaFilisti.
8 uDavida wa ti kuAkishi, ngenzeni na? u boneni encekwini yako se loku nga hlala nawe ku ze ku be namhla, ukuba ngi nga yi ukulwa nezita zenkosi yami, nkosi na?
9 uAkishi wa pendula, wa ti kuDavida, ngi yazi, u lungile emehlweni ami, njengengelosi ka Tixo, noko izikulu zamaFilisti zi tyilo ukuti, yena a ka yi ku kupuka a ye nati empini.
10 Ngako vuka ekuseni kanye nezinceku zomnumuzana wako e zi fikileyo nawe, ni hambe ekuvukeni kwenu kusasa se ku kanya.
11 Ngako uDavida nabantu bake ba vuka ekuseni ba hamba ukubuyela ezweni lamaFilisti, amaFilisti a kupukela eJezrili.

ISAHLUKO 30.

KWA ti uDavida nabantu bake se be fikile eZiklagi ngosuku lobutatu, amaAmaleki e kade e hlasele enzantsi, kweZiklagi a li tyaya a li tyisa ngomlilo.
2 A tumba abesifazana aba be pakati, e nga bulalanga 'muntu kwabakulu nabancane, kodwa e muka nabo, a hamba ngendhlela yawo.
3 uDavida nabantu bake ba fika emzini, bheka! wa u tyiswe ngomlilo, nabafazi babo, namadodana abo, namadodakazi abo a e tunjiwe.
4 uDavida nabantu a ba be naye ba pakamisa izwi labo, ba kala, kwa za kwa pela 'mandhla okukala.
5 Abafazi baka Davida ababili ba be tunjiwe, uAhinoami waseJezrili noAbigaili, umka Nabali waseKameli.
6 uDavida wa e nosizi olukulu, ngokuba abantu ba kuluma ngokumkanda ngamatye, ngokuba izinhliziyo zabantu bonke za zi dabukile, ilowo 'muntu ngamadodana ake namadodakazi ake, kodwa uDavida wa ziqinisa ngoJehova, uTixo wake.
7 uDavida wa ti kuAbiata umpristi, indodana ka Ahimeleki, ngi ya kunxusa, u ngi letele iefodi, uAbiata wa li leta iefodi kuDavida.
8 uDavida wa buza kuJehova, wa ti, ngi zo yi landela leyo 'mpi na? Ngi zo yi fumana na? Wa pendula wa ti, yi landele ngokuba u za kuyifumana, u buyise konke impela.
9 uDavida wa hamba yena, namadoda a ngamakulu a isitupa a e naye, wa fika emfuleni otiwa iBesori, lapo kwa hlala kona abasala emva.
10 uDavida wa landela, yena, namakulu amane amadoda, ngokuba amakulu amabili a hluleka ukuwela umfulana iBesori, e dangele.
11 Ba fumana umuntu wasEgipite ensimini, ba m leta kuDavida, ba m nika isinkwa, wa dhla, ba m puzisa amanzi.
12 Ba m nika futi ucezu lwesinkwa samakiwane nezigaxa ezibili zevine, na lapo e se dhlile kwa buyela amandhla ake, ngokuba e nga dhlanga isinkwa, e nga puzanga amanzi izinsuku ezintatu nobusuku obutatu.
13 uDavida wa ti kuye u ngo ka bani na? Wa ti yena ngi insizwa yasEgipite inceku yomuntu waseAmaleki, inkosi yami ya ngi shiya ngoba nga gula, izinsuku ezintatu ngolwanamhla.
14 Sa hlasela ngasenzantsi kwama-Keriti, na kwe lakwaJuda, nasenzantsi kweKalebi sa tyisa iZiklagi ngomlilo.
15 uDavida wa ti kuye, u nga ngehlisela kulempi na? Wa ti funga kimi ngoTixo, ukuba a u yi kungibulala, nokunginikela ezandhleni zenkosi yami, ngo kwehlisela kuleyo 'mpi.
16 Lapo e se m ehlisele bheka; ba be

hlakazekile ezweni lonke, be dhla, be
puza, be sina ngenxa yempango enkulu
aba be yi tatile ezweni lamaFilisti nase-
zweni lakwa Juda.
17 uDavida wa ba hlasela wa qala ku-
sasa kwa za kwa ikusihlwa, ngangomso
a kwa sinda muntu ku bona, kupela izi-
nsizwa ezi ngamakulu amane, e za zi
kwela pezu kwamakamelo za baleka.
18 uDavida wa buyisa konke okwa ta-
twa amaAmaleki, uDavida wa sindisa
abafazi bake ababili.
19 A kwa sala 'luto ku bona nolunca-
ne nolukulu namadodana abo namado-
dakazi abo, nempango yabo nako konke
okwa ku tatiwe ku bona. uDavida wa
ku buyisa konke.
20 uDavida wa tata yonke imihla-
mbi, a ba be yi quba ngapambili kwe-
zinkomo ezinye be ti, impango ka Da-
vida le.
21 uDavida wa fika kuwo amadoda a
ngamakulu amabili, a e katele, e ngena-
mandhla oku m landela uDavida, a ba
be ba hlalisile emfuleni iBesori, ba pu-
ma ukuhlangabeza uDavida nokuhla-
ngabeza abantu aba be naye: Lapo uDa-
vida se fikile eduze na labo 'bantu wa
ba bingelela.
22 A pendula onke amadoda amabi
ka Beliali aba be noDavida, ba ti, ngo-
kuba ka ba hambanga nati, a si yi ku-
banika luto empangweni e si yi buyisi-
leyo kupela ku be i leyo 'ndoda umkayo
nabantwana bayo ba ba qube, ba hambe.
23 Wa ti uDavida a ni yi kukwenza
loko, bafo wetu, ngaloko, e si kunikiwe
uJehova o si londileyo empini e ya hla-
sela esandhleni setu.
24 Ubani o ya ku ni zwa kulendaba?
Ngokuba inxenye yo be yile empini, i ya
ku lingana nenxenye yo be hlezi, ngase-
mpahleni ba ya kwahlukaniselwa ku
lingane.
25 Kwa ba njaloke emva kwa leso
'sikati, wenza umteto nesimiso kuba-
Israeli ku ze ku be namhla.
26 uDavida e se fikile eZiklagi wa tu-
ma enye impango ezikulwini zakwa
Juda, izihlobo zake, e ti naso isipo sami,
empangweni yezita zika Jehova.
27 Kwa ba be seBeteli kwa ba be senza-
nsi kweRemote na kwaba ba seJattiri.
28 Na kwaba be seAroeri, na kwaba
be seSifmote, na kwaba be seEshtemoa.
29 Na kwaba be seRakali na kwaba
be semizini yamaJerameli na kwaba be
semizini yamaKeni.
30 Na kwaba be seHorma na kwaba be
seKoashani na kwaba be seAtaki.
31 Na kwaba be seHebroni na sezinda-
weni zonke lapo uDavida nabantu bake
ba be jayele ukuhamba kona.

## ISAHLUKO 31.

AMAFILISTI a lwa nabakwa Israeli,
namadoda a bakwa Israeli a baleke-
la amaFilisti, a wa pansi e bulewe enta-
beni yaseGibea.
2 AmaFilisti a landela uSauli nama-
dodana ngamandhla. amaFilisti a bu-
lala uJonatani, noAbinadabi, noMelki-
shua, amadodana ka Sauli.
3 Impi ya ba nzima kuSauli, abemici-
bityelo ba m hlaba. Wa limala kakulu
ngabemicibityelo.
4 Wa ti uSauli kumpati wezikali zake,
hotya inkemba yako, u ngi gwaze nga-
yo, funa laba abangasokile, ba fike ba
ngi gwaze, ba ngone kodwa umpati we-
zikali zake wala, ngokuba wa yesaba,
ngako uSauli wa tata inkemba yake wa
wa pezu kwayo.
5 Lapo umpati wezikali, e bona uku-
ba uSauli u file, wa wa naye pezu kwe-
nkemba yake wa fa kanye naye.
6 Njalo wa fa uSauli namadodana ake
amatatu nompati wezikali zake nabantu
bonke bake ngalolo 'suku kanye kanye.
7 Lapo abantu bakwa Israeli ba be nga-
pesheya kwesigodi, naba be ngapesheya
kweJordani be bona ukuba abantu ba-
kwa Israeli ba balekile nokuba uSauli
namadodana ake ba file, ba yi shiya imizi
ba baleka, amaFilisti a fika a hlala kuyo.
8 Kwa ti ngomso lapo amaFilisti a
fika ukupanga abafileyo ba bona uSauli
namadodana ake amatatu be file entabe-
ni yaseGilboa.
9 Ba nquma ikanda lake ba panga izi-
kali zake. Ba zi tuma ezweni lonke la-
maFilisti, ukuze kwazeke endhlini ye-
zintombi zabo na kubantu.
10 Ba beka izikali zake endhlini ka
Astarote, ba betela isidumbu sake odo-
ngeni lwaseBethshani.
11 Lapo abantu ba seJabesh-giladi be
zwa ngokwenziwa amaFilisti kuSauli.
12 Onke amadoda, a namandhla a vu-
ka, a hamba ubusuku bonke a tata isidu-
mbu sika Sauli, nezidumbu zamadodana
ake odongeni lwaseBethshani, a fika
eJabesh-giladi a zi tyisa kona.
13 A tata amatambo abo a wa gqiba
ngapansi komuti eJabeshi a zila izinsu-
ku ezi isikombisa.

INCWADI YESIBILI KA

# SAMUELI.

---

ISAHLUKO 1.

EMVA kokufa kuka Sauli, uDavida e
se buyile ekuhlaseleni kwake ama-
Amaleki, uDavida e hlezi izinsuku ezi-
mbili eZiklagi;
2 Kwa ti, ngosuku lwesitatu, bheka
umuntu wa puma, ekamu lika Sauli izi-
ngubo zake zi datyuliwe nomhlabati u
sekanda lake, kwa ti e se fikile kuDa-
vida wa ti mbo pansi wa kuleka.
3 uDavida wa ti kuye, U velapi na?
Wa pendula wa ti kuye, ngi punyuke
ekamu labaIsraeli.
4 uDavida wa ti kuye, Ku yini loku
na? Ngi tyele pela, Wa pendula wa ti,
abantu ba balekile empini, abaningi aba-
ntu ba file, uSauli noJonatani, indodana
yake, ba file nabo.
5 uDavida wa ti ku leyo 'nsizwa e ya
m tyela loko, wazi ngani ukuba uSauli
noJonatani indodana yake ba file na?
6 Insizwa leyo ya ti, kwa ti ngi senta-
beni yaseGilboa, bheka uSauli e ncika
ngomkonto wake; kwa ti futi abezinqola
nabamahashi ba m landela ngamandhla.
7 Lapo e buka emva, wa ngi bona, wa
ngi biza.
8 Wa ti kimi, U ngubani wena na?
Nga pendula, nga ti, Ngi ngowakwa-
Amaleki.
9 Wa tike, yima eduze nami, u ngi
bulale, ngokuba inhlupeko i ngehlele
ngenxa yokupila oku kimina.
10 Ngako ngema eduze naye, nga m
bulala, ngokuba nga bona ukuti a ka yi
kupila, e se wile, nga tata umcele, o wa
u sekanda lake, ngi u letile lapa kuyo
inkosi yami.
11 uDavida wa zi bamba izingubo za-
ke, wa zi dabula, nawo onke amadoda a
e naye, enza njalo futi.
12 Ba lila, ba kala, ba zila, kwa ze kwa
hlwa, ngenxa kaSauli noJonatani indo-
dana yake nangabantu baka Jehova na-
ngendhlu kaIsraeli, ngokuba be wile
ngenkemba.
13 uDavida wa ti kuyo insizwa e m
tyelile, u ngowapi na? Ya pendula ya
ti, ngi indodana yomuntu wesizwe sa-
kwaAmaleki.
14 uDavida wa ti kuye, a wesabanga
ngani ukwelula isandhla sako ukubulala
ogcotyiweyo ka Jehova na?
15 uDavida wa biza enye insizwa, wa
ti, sondela, u we pezu kwake. Ya m
tyaya, wa ze wa fa.
16 uDavida wa ti igazi lako ma li be
pezu kwekanda lako ngokuba umlomo
wako u ufakazi ngawe, wa ti, mina, ngi
bulele ogcotyiweyo ka Jehova.
17 uDavida wa lila ngalesi 'sililo ngo-
Sauli, na ngoJonatani indodana yake.
18 Wa ba yala ukuba ba fundise aba-
ntwana bakwaJuda ingoma yomcibitye-
lo, (bheka ku lotyiwe encwadini ka
Jasheri)—
19 Ubuhle buka Israeli bu bulewe ezi-
ndaweni ezi pakamileyo zako; amaqa-
we a we kanjani na?
20 Ma ku nga kulunywa eGati, ma ku
nga tyelisiswa ezindhleleni zakwa Ash-
keloni, funa amadodakazi amaFilisti a
jabule, funa amadodakazi abo abangaso-
kile a hleke!
21 Nina zintaba zaseGilboa ma u nga
bi ko umbete nemvula pezu kwenu, na
pezu kwamasimu a telayo, ngokuba lapo
isihlangu samaqawe si ntyingwe kabi,
isihlangu sika Sauli, kwangati a si gco-
tywanga ngamafuta.
22 Egazini lababuleweyo nasemafute-
ni amaqawe, umcibityelo ka Jonatani a
u pindelanga emuva, nenkemba kaSauli
a i buyelanga, i ize.
23 uSauli noJonatani, ba be tandeka,
be bahle ekupileni kwabo, nasekufeni
kwabo ka ba hlukaniswanga, ba be ne-
jubane ku nokozi, ba be namandhla ku
namabubesi.
24 Nina madodakazi ka Israeli, Kale-
lani uSauli o ni gqokise ngokubomvu
nangenjabulo enye, o hlobise izingubo
zenu ngegolide.
25 Au! ukuwa kwamaqawe pakati
kwempi! Au Jonatani! U bulewe we-
na ezindaweni ezi pakamileyo zako!
26 Ku ngehlele ngawe mfo wetu Jona-
tani! wena u bu ngi jabulise kakulu,
utando lwako kimina lwa lwesabeka, lu
hlula notando lwesifazana.
27 Yeka ukuwa kwamaqawe nokupela
kwezikali zokulwa!

## ISAHLUKO 2.

KWA ti emva kwaloku uDavida wa
buza kuJehova, wa ti, ngi zo kupu-
ka emzini wakwaJuda na? uJehova
wa ti kuye, kupuka. uDavida wa ti ngi
zo kupukela ku yipi 'ndawo na? Wa ti
kuye, kuHebroni.
2 uDavida wa kupukela lapo kanye
nabafazi bake ababili uAhinoami wa-
kwa Jezrili noAbigaili umka Nabali wa-
seKameli.
3 Abantu bake a ba be naye, uDavida
wa kupuka i leyo 'ndoda nomuzi wayo
ba hlala emuzini waseHebroni.
4 Amadoda a kwa Juda a fika lapo: a
m gcoba uDavida a m enza inkosi pezu
kwendhlu kaJuda, ba m tyela uDavida
ba ti, amadoda akwaJabeshgiladi i wo-
na a m gqibayo uSauli.
5 uDavida wa tuma izigijimi kuwo
amadoda akwaJabeshgiladi, wa ti ku-
wo, ni ya busiswa uJehova, ngokuba ni
bonakalisile lolutando enkosini yenu,
kuSauli, na m gqiba.
6 Manje uJehova a ni pe umusa neqi-
niso, nami ngo buyisela kinina lomusa,
ngokuba ni yenzile leyo 'nto.
7 Ngako ma zi qine izandhla zenu, ni
be nesibindi, ngokuba inkosi yenu uSa-
uli i file, indhlu yakwaJuda i ngi gcobile
ngi be inkosi pezu kwabo.
8 Kodwa uAbneri indodana ka Neri,
induna yesixuku sika Sauli wa tata
uHish-bosheti, indodana ka Sauli, wa m
welisela eMahanaimi.
9 Wa m enza inkosi pezu kweGiladi
na pezu kwabantu baseAshuri, na pezu
kweJezrili, na pezu kweEfraimi, na pe-
zu kweBenjamini, na pezu kwabo bo-
nke abaIsraeli.
10 uHish-bosheti, indodana ka Sauli,
wa e neminyaka engamashumi amane,
lapo e qala ukubusa pezu kwaba Israeli,
Wa busa iminyaka emibili, Indhlu ya-
kwa Juda yodwa ya m landela uDavida.
11 Isikati, uDavida a busa ngaso pe-
zu kwendhlu yakwa Juda, sa si imi-
nyaka e isikombisa nezinyanga ezi
isitupa.
12 uAbneri, indodana ka Neri, kanye
nezinceku zake, zika Hish-bosheti, indo-
dana ka Sauli, ba puma eMahanaimi,
ba ya eGibeoni.
13 uJoabi, indodana ka Zeruia nezi-
nceku zika Davida, ba puma ba hlanga-
na eduze necibi lakwa Gibeoni, ba hlala
pansi, abanye kwelinye icala lecibi, na-
banye kwelinye icala lecibi.
14 Abneri wa ti kuJoabi, izinsizwa
ma zi suke manje, zi qakuzane pambi
kwetu, uJoabi wa ti, Ma zi suke.
15 Kwa se ku suka ishumi nambili za-
kwa Benjamini, za wela, eza zi kwa-
Hish-bosheti, indodana ka Sauli, nezi-
nceku zika Davida ezi ishumi nambili.
16 Ba bambana njalo ngamakanda, ba
gwazana ngenkemba, ba wa kanye,
ngako leyo 'ndawo ya bizwa ngokuti
Helkat-Hazzurimi e ngaseGibeoni.
17 Kwa ku kona impi enzima ngalolo-
suku, uAbneri wa hlulwa abantu bakwa
Israeli, ba balekela izinceku zika Davida.
18 Kwa ku kona amadodana amatatu
ka Zeruia, uJoabi noAbishai noAsaheli;
uAsaheli wa e nejubane njengenyama-
zane yasendhle.
19 uAsaheli wa sukela uAbneri, na
ngokuhamba kwake, a ka cezukanga,
ngakwesokunene nakwesokohlo, eku m
landeleni uAbneri.
20 Konake uAbneri wa lunguza emva
wa ti, U nguAsaheli na? Wa pendula,
wa ti, ngi nguye.
21 uAbneri wa ti, cezuka ngakweso-
kunene, noma kwesokohlo, u bambe
enye yezinsizwa u tate izikali zayo, Bhe-
ka uAsaheli a vumanga ukucezuka eku
m landeleni kwake.
22 uAbneri, wa pinda, wa ti kuAsa-
heli, cezuka ekungilandeleni, ngi zo ku
tyayelani na? Ngi nga m buka kanja-
ni uJoabi umfo wenu na?
23 Kodwa wala ukucezuka ngako
uAbneri wa m tyaya ngenzansi kobambo
lwesihlanu ngesidunu somkonto, kwa
ti umkonto wa puma ngemuva, wa wa
kona lapo, wa fa ku leyo 'ndawo kwa
ti aba fika lapo uAsaheli wa fela kona,
bema.
24 uJoabi noAbishai ba m landela
uAbneri, ilanga la tyona, be sentabani,
iAmma, e nga seGia ngendhlela yase-
hlane kwa Gibeoni.
25 Abantwana baka Benjamini ba bu-
tana, ba hamba noAbneri ba isixuku si-
nye, bema pezulu entabeni.
26 uAbneri wa memeza kuJoabi, wa
ti, Inkemba i ya kudhla njalonjalo na?
A wazi wena ukuba ko ba kona umu-
nyu ekugcineni na? Ko ba isikati esi-
ngakanani u ze u yale abantu ukubuya
ekulandeleni abafo wabo na?
27 uJoabi wa ti ukupila kuka Jehova,
uma u bu ngakulumanga, impela ku-
sasa abantu nga be mukile, ku be i lowo
ekulandeleni kwake umfo wabo.

28 uJoabi wa e se tyaya itilongo, nabantu bonke bema, a ba be sa landela uIsraeli, a ba be be salwa futi.

29 uAbneri namadoda ake ba hamba bonke lobo 'busuka etafeni, a wela iJordani, a dabula lonke e laseBithroni, ba fika eMahanaimi.

30 uJoabi wa buya ekumlandeleni uAbneri, na lapo e se ba butile bonke abantu, kwa sala ezincekwini zika Davida amadoda a yishumi nashiyagalolunye noAsaheli.

31 Kepa izinceku zika Davida za wa tyaya amadoda ka Benjamini noAbneri, ba fa abangamakulu amatatu namashumi a isitupa.

32 Ba tata uAsaheli, ba m mbela etuneni lika yise e li seBetlehema uJoabi namadoda, ba hamba ubusuku bonke, ba fika eHebroni kumpondo zankomo.

ISAHLUKO 3.

KWA ku kona ukulwa isikati eside pakati kwendhlu ka Sauli, nendhlu ka Davida, kodwa uDavida wa kula njalo, nendhlu ka Sauli ya ncipa njalo.

2 Kwa zalelwa uDavida amadodana eHebroni; izibulo la li nguAmnoni, kuAhinoami intombi yaseJezrili.

3 Eyobubili ya i nguKileabi kuAbigaili umka Nabali waseKameli, Eyobutatu uAbsalomu, indodana ka Maka, indodakazi ka Talmai, inkosi yaseGeshuri.

4 Eyobune uAdonija, indodana ka Hagiti, neyesihlanu uShefatia indodana ka Abitali.

5 Eyestupa, uItreamu, kuEgla umka Davida. Lawa a zalelwa uDavida eHebroni.

6 Kwa ti lapo ku kona ukulwa pakati kwendhlu ka Sauli nendhlu ka Davida uAbneri wa qinisa wa i mela indhlu ka Sauli.

7 uSauli wa e nentombi igama layo la li nguRizpa, indodakazi ka Aiya, uHishbosheti wa ti kuAbneri, u ngeneleni wena entombini ka baba na?

8 Konake uAbneri wa tukutela kakulu ngamazwi ka Hish-bosheti, wa ti, ngi ikanda lenja mina na? E nomusa namhla ngakwa Juda endhlini ka Sauli uyihlo kubafo wabo, nasezihlotyeni zake, ngi nga kunikelanga esandhleni sika Davida, ukuba u ngi qale namhla ngento embi nga lesi 'sifazana na?

9 Ma kenze njalo uTixo kuAbneri, a dhlulise futi, njengokufunga kukaJehova kuDavida, nami ngokwenza njalo kuye.

10 Ukuguqula umbuso endhlini ka Sauli nokumisa isihlalo sobukosi sika Davida pezu kuka Israeli na pezu kuka Juda, ku suke kwa Dani, ku ze ku fike eBeresheba.

11 A ka ba nako ukupendula uAbneri ngezwi futi, ngokuba wa ye e m esaba.

12 uAbneri wa tuma izigijimi kuDavida esikundhleni sake e ti, E lika bani izwe na? E ti futi, Hlangana nami, bhekake! isandhla sami si ya kuba nawe ukubutela abaIsraeli bonke kuwe.

13 Wa ti, yeboke; ngi ya kuhlangana nawe, kodwa inye into e ngi ya ku yi dinga kuwe ukuti, a u yi ku bona ubuso bami u nga ka leti uMikali indodakazi ka Sauli, lapo u zayo ukubona ubuso bami.

14 uDavida wa tuma izigijimi kuHishbosheti, indodana ka Sauli, e ti, Ngi nikele umfazi wami uMikali e nga zitengela yena ngamajwabu a ikulu amaFilisti.

15 uHish-bosheti wa tuma, wa m tata endodeni yake, uFaltieli, indodana ka Laishe.

16 Kepa indoda yake ya m landela i kala, wa za wa fika eBahurimu. Wa ti uAbneri kuye, buya. Wa buya.

17 uAbneri wa kulumisana nezikulu zakwa Israeli e ti, na funa uDavida ngezikati ezi dhlulileyo ukuba a be inkosi pezu kwenu.

18 Kwenzenike manje, ngokuba uJehova u kulumile ngoDavida e ti, ngesandhla senceku yami uDavida, ngi ya kukulula abantu bami abaIsraeli esandhleni samaFilisti na sesandhleni sezita zonke zabo.

19 uAbneri wa kuluma futi ezindhlebeni zika Benjamini, uAbneri wa ya futi ukukuluma ezindhlebeni zika Davida eHebroni, konke okungati ku lungile kuIsraeli na sendhlini yonke ka Benjamini.

20 uAbneri wa fika kuDavida eHebroni, e hamba namadoda e ngamashumi amabili, uDavida wenzela uAbneri na lawo 'madoda, a e naye ukudhla.

21 uAbneri wa ti kuDavida, ngi ya kusuka, ngi ye, ngi butele abaIsraeli bonke enkosini yami, ukuze benze isivumelwano nawe, ukuze futi u buse pezu kwako konke oku tandayo enhliziyweni yako, uDavida wa m mukisa uAbneri, wa hamba ngokujabula.

22 Bheka izinceku zika Davida nezika
Joabi za buya ekulandeleni isixuku, za
leta impango enkulu, kodwa uAbneri
wa e ngeko noDavida eHebroni, ngoku-
ba wa e m mukisile, wa hamba ngokuja-
bula.
23 Lapo uJoabi nesixuku e sa si naye,
ba fika, ba m tyela uJoabi, be ti, uAbneri
indodana kaNeri, wa fika enkosini, ya
m mukisa wa hamba ngokujabula.
24 uJoabi wa fika enkosini wa ti, we-
nzeni wena na? bheka; uAbneri wa
fika kuwe, ku ngani ukuba u m mukise,
wa hamba impela na?
25 U ya m azi uAbneri indodana ka-
Neri, ukuba wa fika uku ku kohlisa, no-
kuqapela ukupuma kwako, nokungena
kwako, nokwazi konke okwenzayo.
26 Lapo uJoabi e se pumile kuDavida,
wa tuma izigijimi ukulandela uAbneri,
za m buyisa emtonjeni waseSira, kepa
uDavida wa e nga kwazi.
27 Lapo uAbneri e se buyele eHebroni
uJoabi wa m buyisela ecaleni esangweni
ukuba a kulume naye kancane, wa m
gwaza lapo, ngapansi kobambo lwesihla-
nu wa fa ngenxa yegazi lika Asaheli
umfo wabo.
28 Ngasemva lapo uDavida e ku zwile
wa ti, mina nombuso wami a si nacala
ngapambi kuka Jehova ku ze ku be se-
kupeleni ngenxa yegazi lika Abneri
indodana ka Neri.
29 Ma li be pezu kwekanda lika Joabi
na pezu kwayo yonke indhlu ka yise.
Ma ku nga puti endhlini ka Joabi na-
munye o nesizalo no nelepero, no zime-
lela ngoti nowelayo pezu kwenkemba,
noswele isinkwa.
30 Ngako uJoabi noAbishai umfo wa-
bo, ba bulala uAbneri ngokuba wa bula-
la umfo wabo uAsaheli eGibeoni empini.
31 uDavida wa ti kuJoabi nakubantu
bonke aba be naye, dabulani izingubo
zenu ni bince ngamasaka, ni kalele
uAbneri, naye uDavida inkosi wa la-
ndela uhlaka.
32 Ba m gqiba uAbneri eHebroni
inkosi ya pakamisa izwi layo, ya kala
etuneni lika Abneri, nabantu bonke ba
kala.
33 Inkosi ya m lilela uAbneri ya ti, wa
fa uAbneri, njengokufa kwesiula na?
34 Izandhla zako za zi nga botyiwe,
nezinyawo zake za zi nga banjiwe nge-
nsimbi, wa fa wena njengomuntu o wayo
pambi kwabantu ababi. Abantu bonke
ba pinda ba m kalela.
35 Lapo abantu bonke ba fika kuDavi-
da uku m dhlisa inyama, ku sa kanya,
uDavida wa funga wa ti, uTixo ma ke-
nze njalo kimi, a dhlulise futi, uma ngi
dhla isinkwa, nokunye li ze li tyone
ilanga.
36 Abantu bonke ba bhekisisa kulo-
ku, kwa ba jabulisa njengokwenza ko-
nke kwenkosi kwa jabulisa abantu bo-
nke.
37 Ngokuba abantu bonke nabaIsraeli
bonke, bazi ngalolo 'suku ukuba kwa
ku nge siko okwenkosi ukubulala uAb-
neri indodana kaNeri.
38 Inkosi ya ti ezincekwini zayo, ka
nazi nina ukuti inkosi umuntu omkulu
i file namhla kwaba kwa Israeli na?
39 Nami ngi butakataka namhla, no-
ko ngi inkosi egcotyiweyo; laba 'bantu,
amadodana kaZeruia ba ya ngahlula.
uJehova u ya kupindisa kowenza okubi,
njengokubi a kwenzayo.

ISAHLUKO 4.

KWA ti indodana ka Sauli se i zwile
ukuba uAbneri u file eHebroni, iza-
ndhla zayo za ba butakataka, nabo bo-
nke abaIsraeli ba katazeka.
2 Indodana ka Sauli ya i namadoda
amabili a be izinduna zamabuto, igama
lenye, la li ngu Baana, negama lenye la
li nguRekabi, amadodana ka Rimmoni
waseBerote, o wabantwana baka Benja-
mini (ngokuba uBerote wa e balelwe ku-
Benjamini:)
3 Aba seBerote ba balekela eGitaimu
ba hlala kona ku ze ku be namhla.
4 uJonatani indodana ka Sauli wa e
nendodana e ya i unyonga ezinyaweni
zayo. Ya i neminyaka e isihlanu, lapo
kwa fika indaba ngoSauli noJonatani i
puma eJezrili, umzanyana wayo, wa i
tata, wa baleka ya wa ya ba unyonga.
Igama layo la li nguMefibosheti.
5 Amadodana ka Rimmoni waseBe-
rote, uRekabi noBaana ba ya, ba fika se
li tyisa ilanga, endhlini ka Hish-boshe-
ti, o wa e lele embedeni emini.
6 Ba fika kona ngapakati kwendhlu,
kwa ngati ba lande ukolweni, ba m tya-
ya ngapansi kobambo lwesihlanu: uRa-
kabi noBaana umfo wabo ba baleka.
7 Ngokuba ekungeneni kwabo endhli-
ni, wa e lele embedeni wake endhlini
yake yokulala, ba m tyaya ba m bulala,
ba m nquma ikanda ba li tata bamuka,
ba dabula etafeni ubusuku bonke.
8 Ba leta ikanda lika Hish-bosheti ku-

Davida, eHebroni, ba ti, enkosini bheka
ikanda lika Hish-bosheti, indodana ka
Sauli, isita sako, e sa funa ubomi bako,
uJehova u pindisile namhla, inkosi ya-
mi inkosi, kuSauli na senzalweni yake.
9 uDavida wa pendula uRekabi no-
Baana, umfo wabo, amadodana ka Rim-
moni, waseBerote, wa ti kubo, ukupila
kuka Jehova, o wa kulula umpefumlo
wami kuzo zonke izinhlupeko;
10 Lapo omunye wa ngi tyela wa ti,
bheka uSauli u file e cabanga ukuti, u
letile amazwi amahle, mina nga m ba-
mba, nga m bulala eZiklagi, e caba-
nga ukuba ngi ya kumnika umvuzo
ngamazwi.
11 Kakulu kangakani lapo abantu aba-
bi be bulele umuntu olungileyo endhlini
yake embedeni wake, imbala a ngi yi
kupindisela igazi lake ezandhleni zenu,
ngi ni suse nina emhlabeni na?
12 uDavida wa yalela izinsizwa zake,
za ba bulala, za ba nquma izandhla ne-
zinyawo za zi panyeka ecibini eHebro-
ni, kodwa ba li tata ikanda lika Hish-
bosheti ba li mbela etuneni lika Ab-
neri eHebroni.

## ISAHLUKO 5.

KWA se ku za izizwe zonke za kwa
Israeli kuDavida eHebroni. Za ti,
bheka, si itambo lako nenyama yako.
2 Futi ngesikati esidhlulileyo, lapo
uSauli e inkosi pezu kwetu, kwa ku
uwe o wa kipa no wa ngenisa uIsraeli,
uJehova wa ti kuwe, wena u ya ko-
ndhla abantu bami abaIsraeli, u be
induna pezu kuka Israeli.
3 Ngako, zonke izikulu zakwa Israeli
za fika enkosini eHebroni, inkosi uDa-
vida wenza isivumelwano nazo eHebro-
ni ngapambi kuka Jehova ba m gcoba
uDavida a be inkosi pezu kuka Israeli.
4 uDavida wa e neminyaka e ngama-
shumi amatatu lapo e qala ukubusa; wa
busa iminyaka e ngamashumi amane.
5 Wa busa eHebroni pezu kweJuda
iminyaka e yisikombisa nezinyanga ezi
isitupa, eJerusalema wa busa iminyaka
e ngamashumi amatatu nantatu pezu
kweIsraeli lonke neJuda.
6 Inkosi nabantu bayo ba ya eJerusa-
lema kumaJebusi, abantu ba ku lelo
'zwe, ba kuluma kuDavida be ti, a u so
ze wa ngena lapa, aba izimpumpute na-
bagugayo, ba za ku vimbela, be caba-
nga ukuti, uDavida a namandhla uku-
ngena.
7 Noko uDavida wa nqoba inqaba e
lukuni eZioni; e li ngumuzi ka Davida.
8 Wa ti uDavida ngalolo 'suku bona
aba fikela ngasezintubeni zamanzi, be
bulala amaJebusi naba gugileyo naba
izimpumpute aba zondwa umpefumlo
ka Davida yena u za kuba induna, nga-
ko bona ba ti, aba izimpumpute naba-
gugileyo a ba yi kungena endhlini.
9 uDavida wa hlala enqabeni, wa i
biza ngokuti umuzi ka Davida, uDavi-
da wa waka kona wa qala eMilo na-
ngapakati.
10 uDavida wa qubeka njalo wa ba
'mkulu, uJehova inkosi yamabandhla
wa e naye.
11 uHiramu, inkosi yaseTire wa tuma
izigijimi kuDavida nemiti yesedare na-
babazi nabaka ngesitini, bakela uDavida
indhlu.
12 uDavida wa bona ukuba uJehova
u m misile a be inkosi pezu kuka Isra-
eli, nokuba u kulisile umbuso wake
ngenxa yabantu bake abaIsraeli.
13 uDavida wa pinda wa tata izinto-
mbi nabafazi eJerusalema, e se buyile
eHebroni, wa zalelwa amadodana, na-
madodakazi uDavida.
14 Amagama abo aba zalelwa yena
eJerusalema a e nguShamua noShobabi,
noNatani noSolomona.
15 NoIbha, noElishua, noNefegi, no-
Jafia.
16 NoElishama, noEliada, noElifaleti.
17 Lapo amaFilisti e se zwile ukuba
ba m gcobile a be inkosi pezu kweIsra-
eli, onke amaFilisti a kupuka ukufuna
uDavida. uDavida e se zwile loko, we-
hlela enqabeni.
18 AmaFilisti e za, a hlakazeka esigo-
dini sonke sa seRefa.
19 uDavida wa buza kuJehova, wa ti,
ngi kupukele kumaFilisti na? U ya
kuba nikela esandhleni sami na? uJe-
hova wa ti kuDavida kupuka, ngokuba
impela ngi ya kubanikela esandhleni
sako.
20 uDavida wa fika eBaal-perazimu.
uDavida wa ba tyaya kona, wa ti uJe-
hova u bobokele eziteni zami, ngapambi
kwami njengokuboboka kwamanzi, nga-
ko wa i biza leyo 'ndawo iBaal-pera-
zimu.
21 Ba shiya izitombe zabo lapo, uDa-
vida nabantu bake ba zi tyisa.
22 AmaFilisti a kupuka futi, a hlaka-
zeka esigodini saseRefa.
23 Lapo uDavida e buza kuJehova, wa

ti yena, a u yi kukupuka, kodwa ba
nqamlele ngemuva, u fike kubo ngase-
mitini yamajikijolo;
24 Ukuze ku ti lapo u zwa umsindo
wokuhamba ezihlokweni zemiti yama-
jikijolo, konake u zi hlomise, ngokuba
ngaleso 'sikati uJehova u ya kunandu-
lela ukubulala isixuku samaFilisti.
25 uDavida wa kwenza loko, njengo-
kutyo kukaJehova, wa bulala amaFili-
sti, ku suka eGeba ku ze ku fike eGezeri.

ISAHLUKO 6.

UDAVIDA wa buta bonke abaketiwe-
yo bakwa Israeli, izinkulungwane
ezi ngamashumi amatatu.
2 uDavida wesuka wa hamba nabantu
bonke aba be naye, be vela eBala, lase-
Juda, be ya ku kupula kona umpongolo
kaTixo, ogama lawo li bizwa ngegama
likaJehova wamabandhla o hlala pakati
kwamakerubi.
3 Ba beka umpongolo ka Tixo pezu
kwengqukumbane entya, ba wu kipa
endhlini ka Abinadabi e ya i seGibea.
uUza noAhio, amadodana ka Abinadabi
a tyayela ingqukumbane entya.
4 Ba wu kipa endhlini ka Abinadabi
e ya i seGibea, ba pelekezela umpongolo
ka Tixo, uAhio wa hamba ngapambili
kompongolo.
5 uDavida nendhlu yonke ka Israeli
ba tyaya ngapambi kuka Jehova izi-
nhlobo zonke zezingubu e zenziwe nge-
miti yefire, ngamarubo nangemiqanga-
la, nangemityingo nangezinkoka, na-
ngobuxaka.
6 Kwa ti se be fikile esibuyeni sika
Nekoni, uUza we lula isandhla empo-
ngolweni ka Tixo, wa u bamba ngokuba
izinkabi za zi u zamazisa.
7 Ulaka luka Jehova lwa vuta kuUza,
uTixo wa m tyaya ngenxa yesono sa-
ke, wa fa kona lapo eduze nompongolo
ka Tixo.
8 uDavida wa dabuka ngokuba uJe-
hova wenza isibobo kuUza, wa qamba
leyo 'ndawo ngokuti Perizuza ku ze ku
be namhla.
9 uDavida wesaba uJehova ngalolo
'suku, wa ti, umpongolo ka Tixo u ya
kuya kanjani kimina na?
10 Ngako uDavida ka u qubelanga
umpongolo ka Jehova emzini ka Davida,
kodwa uDavida wa u buyisela ecaleni,
endhlini ka Obed-Edomi, umGiti.
11 Umpongolo ka Jehova wa hlala
endhlini ka Obed-Edomi umGiti izi-
nyanga ezintatu, uJehova wa busisa
uObed-Edomi nayo yonke indhlu yake.
12 Kwa tyelwa inkosi uDavida, ukuti
uJehova u busisile indhlu ka Obed-Edo-
mi nako konke okwake ngenxa yompo-
ngolo kaTixo, ngako uDavida wa ha-
mba, wa kupula umpongolo ka Tixo
endhlini ka Obed-Edomi wa u yisa
emzini ka Davida ngokujabula.
13 Kwa ba njalo lapo se be twele
umpongolo ka Jehova ibangana, wa hla-
ba izinkabi, namatole.
14 uDavida wa sina ngapambi kuka
Jehova ngamandhla onke ake, uDavida
wa e gqoke iefodi lelineni.
15 Ngako uDavida nendhlu yonke ka
Israeli ba kupula umpongolo ka Jeho-
va, ngokumemeza nangomsindo weti-
longo.
16 Kwa ti lapo u ngenayo umpongolo
ka Jehova emzini ka Davida, uMikali,
indodakazi ka Sauli wa lunguza esibu-
kweni, wa bona inkosi uDavida i ngqi-
bita, i sina ngapambi kuka Jehova, wa
m dela enhliziyweni yake.
17 Ba ngenisa umpongolo ka Jehova,
ba u beka endaweni yawo, ngapakati
kwetabanekele elenzelwe wona uDavi-
da, wa nikela iminikelo etyisiweyo, ne-
minikelo yokutula, ngapambi kuka Je-
hova.
18 Kwa ti uDavida e se qedile imini-
kelo etyisiweyo, neminikelo yokutula
ngapambi kuka Jehova, wa busisa aba-
ntu egameni lika Jehova wamabandhla.
19 Wa babela bonke abantu esixukwi-
ni sonke sakwa Israeli abesifazana ka-
nye namadoda kwa ilowo ucezu lwesi-
nkwa, nenyama, nekomityi lewaini,
ngako abantu bonke ba buyela kwa ilo-
wo endhlini yake.
20 Wa se buya uDavida ukubusisa
indhlu yake, noMikali indodakazi ka
Sauli wa puma ukuhlangabeza uDavida,
wa ti, ya dunyiswa kakulu namhla inko-
si yakwa Israeli e ya zikumula namhla
izingubo zayo emehlweni ezintombi ze-
zinceku zayo, ya zikumula njengomu-
nye o ziqenyayo kabi.
21 uDavida wa ti kuMikali kwa ku
ngapambi kuka Jehova o wa ngi keta
kuqala ku noyihlo, nangapambi kwe-
ndhlu yake yonke ukungimisa ngi be
umbusi pezu kwabantu bonke baka Je-
hova, pezu kweIsraeli ngako ngi zo
dhlala pambi kuka Jehova.
22 Ngi ya kuqubeka futi ngobubi ku
naloku, ngi mubi nasemehlweni ami,

nasemehlweni ezintombi, o kuluma ngazo, kuzona ngi ya ku dunyiswa.
23 Ngako uMikali, indodakazi ka Sauli a ka zalanga umntwana kwa za kwaba usuku lokufa kwake.

## ISAHLUKO 7.

KWA tike lapo inkosi i hlezi endhlini yayo noJehova e yi pumuzile ezindaweni zonke eziteni zayo.
2 Kwa ti inkosi ya ti kuNatani umprofiti, bheka manje, ngi hlezi endhlini e yakiwe ngesedare, kodwa umpongolo ka Tixo u hlezi ngapakati kwezindwangu.
3 Wa ti uNatani enkosini hamba, wenze konke oku senhliziyweni yako, ngokuba uJehova u nawe.
4 Kwa ti ngalobo 'busuku izwi lika Jehova la fika kuNatani, li ti,
5 Hamba u tyele inceku yami uDavida, u ti, uJehova U ya kungakela indhlu, ukuba ngi hlale kuyo na?
6 Ngokuba a ngi hlalanga endhlini se loku nga kupula abantwana baka Israeli Egipite, ku ze ku be namhla, kodwa ngi hambile etenteni na sopahleni kupela.
7 Kuzo zonke izindawo e ngi hambe kuzo, nabo bonke abantwana, baka Israeli, ngake nga kuluma izwi kuyo imindeni yakwa Israeli e nga tyo kuyo ukuti, ma i nike abantu bami uIsraeli ukudhla nga ti a ni ngakeli ngani indhlu yesedare na?
8 Ngakoke u ya kutyo encekwini yami uDavida, u ti, u tyo njalo uJehova wamabandhla, nga ku kipa esibayeni sezimvu, nasekulandeleni izimvu ukuba u be inkosi pezu kwabantu bami, pezu kweIsraeli.
9 Futi, nga ngi nawe kuyo yonke indawo o wa hamba kuyo, nga nquma zonke izita zako emehlweni ako, nga kwenza u be negama elikulu njengegama labantu abakulu aba semhlabeni.
10 Futi ngi ya kumisa indawo yabantu bami uIsraeli, ngi ba tyele ukuba ba hlale endaweni yabo, ba nga be be sa qubeka, ba nga be be sa hlutywa abantwana bobubi, futi njengakuqala.
11 Se loku kwa qala ngesikati e nga misa ngaso ababusi pezu kwabantu bami abaIsraeli, ngi kwenzile ukuba u pumele kuzo zonke izita zako. Futi uJehova, u ya kutyela ukuba u ya kukwenzela indhlu.
12 Lapo izinsuku zako se zi pelile, u ya kulala noyihlo nawe, ngi ya kumisa inzalo yako emva kwako e ya ku puma ematunjini ako, futi ngi ya kuqinisa umbuso wake.
13 U ya kwakela igama lami indhlu, futi ngi ya kuqinisa isihlalo sobukosi sombuso wake ku ze ku be pakade.
14 Ngi ya kuba uyise, naye u ya kuba indodana yami: uma enza okubi, ngi ya kumtyaya ngenduku yabantu nangemivimbo yabantwana babantu.
15 Kodwa umusa wami a u yi kusuka kuye njengokususa kwami umusa kuSauli e nga m susa ngapambi kwako.
16 Indhlu yako nombuso wako u ya kumiswa njalo ngapambi kwako, ubukosi bako bu ya kuma ku ze ku be pakade.
17 Njengawo onke lawamazwi, nanjangaso sonke lesi 'sibonakaliso, uNatani wa kuluma kuDavida.
18 Ya se i ngena inkosi uDavida ya hlala ngapambi kuka Jehova, ya ti, ngi ubani mina Jehova, Tixo, nendhlu yami i yini, ukuze u ngi lete lapa?
19 Loku kwa ku into encane emehlweni ako Jehova, Nkosi, kodwa u kulumile futi ngendhlu yenceku yako ku ze ku be isikati eside esizayo, ku umkuba wabantu Jehova, Tixo, na?
20 uDavida a nga tini futi kuwe na? ngokuba wena Jehova, Tixo, u ya yazi inceku yako.
21 Ngenxa yegama lako nangenhliziyo yako wenzile zonke lezi 'zinto ezinkulu ukwenza inceku yako ukuba i zazi.
22 Ngako umkulu Jehova Tixo ngokuba akuko o fana nawe; ayiko futi enye inkosi ngapambi kwako njengako konke e si ku zwileyo ngezindhlebe zetu.
23 I si pi isizwe nesi sodwa emhlabeni esi njengabantu bako, bona abakwa Israeli, aba kululwa Inkosi ukuba ba be abantu bayo, noku m enzela igama, nokukwenzela izinto ezinkulu nezesabekayo, ngenxa yezwe lako, ngapambi kwabantu bako o wa ba kululayo wena Egipite, ezizweni na sezitombeni zazo.
24 Ngokuba wa ziqinisela abantu bako abaIsraeli ukuba ba be abako ku ze ku be pakade: wena, Jehova u zenzile u be uTixo wabo.
25 Manje Nkosi Tixo, izwi o li kulumileyo ngenceku yako, nangendhlu yayo li qinise ku be ngunapakade, wenze njengokutyo kwako.

26 Wenze igama lako li be likulu njalo, li ti, uJehova wamabandhla u Inkosi pezu kweIsraeli: nendhlu yenceku yako uDavida i me njalo, ngapambi kwako.

27 Ngokuba wena, Jehova wamabandhla Tixo ka Israeli, u tyilo encekwini yako, wa ti, ngi ya kukwakela indhlu: ngako inceku yako i tolile enhliziyweni yayo ukukuleka loku kuwe.

28 Manje Jehova Tixo, wena u inkosi namazwi ako a qinile, u tembisile loku okuhle encekwini yako.

29 Ngako manje ma u busise indhlu yenceku yako ukuba i me njalo ngapambi kwako, ngokuba wena Jehova Tixo u ku kulumile njengesibusiso sako, indhlu yenceku yako ma i busiswe ku ze ku be pakade.

## ISAHLUKO 8.

KWA ti ngasemva kwaloku uDavida wa tyaya amaFilisti, wa wa hlula, uDavida wa tata iMeteg-Amma esandhleni samaFilisti.

2 Wa tyaya iMoabi, wa ba linganisa ngentambo, wa ba lalisa emhlabatini wa ba linganisa ngezintambo ezimbili ukubabulala nangentambo enye e peleleyo, ukuba pilisa. Ngako aba seMoabi ba ba izinceku zika Davida ba leta izipo.

3 uDavida wa tyaya uHadadeza, indodana ka Rehobi, inkosi yaseZoba, ekuhambeni kwake ukuhlasela emfuleni uUfrate.

4 uDavida wa tata kuye, izinqola ezi inkulungwane, naba kwel 'amahashi aba ngamakulu a isikombisa, naba hamba ngezinyawo izinkulungwane ezi ngamashumi amabili, uDavida wa nquma imisipa yawo onke amahashi ezinqola, kodwa wa shiya kuwo a nele izinqola ezi ikulu.

5 Lapo amaSiria aseDamaseku a fika ukusiza uHadadeza, inkosi yaseZoba, uDavida wa bulala abantu aba izinkulungwane ezi ngamashumi amabili nambili kumaSiria.

6 uDavida wa ngenisa amabuto eSiria laseDamaseku, amaSiria a ba izinceku zika Davida, a leta izipo. uJehova wa m londa uDavida kuyo yonke indhlela a hamba ngayo.

7 uDavida wa tata izihlangu zegolide eza zi sezincekwini zika Hadadeza, wa zi leta eJerusalema.

8 uDavida inkosi wa tata itusi eliningi eBeta naseBerotai imizi ka Hadadeza.

9 Lapo uToi inkosi yaseHamati, e zwa ukuti, uDavida u bulele yonke impi yakwa Hadadeza.

10 uToi wa tuma uJoramu indodana yake kuDavida inkosi, ukumbingelela nokumbusisa, ngokuba wa e lwile noHadadeza wa mahlula, ngokuba uHadadeza wa e kade e lwa noToi. uJoramu wa pata izitya zesiliva, nezitya zegolide nezitya zetusi.

11 uDavida, inkosi, a zi nika uJehova kanye nesiliva negolide a e li tatile kuzo zonke izizwe a e za hlulile;

12 eSiria naseMoabi, nakubantwana baka Amoni, nakumaFilisti na seAmaleki; nempango ka Hadadeza indodana ka Rehobi, inkosi yaseZoba.

13 uDavida wa zenzela igama ekubuyeni kwake ukubulala amaSiria esigodini sika saoti, be ngamadoda a izinkulungwane ezi ishumi nesishiyagalombili.

14 Wa beka amabuto eEdomi, kulo iEdomi lonke wa beka amabuto, nabo bonke aba seEdomi ba ba izinceku zika Davida, uJehova wa busisa uDavida konke lapa e ya kona.

15 uDavida wa busa abaIsraeli bonke, uDavida wenza ukwahlula nokulunga kubantu bonke bake.

16 uJoabi, indodana ka Zeruia wa e pezu kwempi noJehoshafati, indodana ka Ahiludi wa e umbali.

17 uZadoki indodana ka Ahitubi no-Ahimeleki, indodana ka Abiata ba be abapristi, uSeraia wa e umbali.

18 uBenaia indodana ka Jehoida wa e pezu kwamaKereti, namaPeleti, namadodana ka Davida a e izinduna ezinkulu.

## ISAHLUKO 9.

WA ti uDavida, u se kona oseleyo endhlini ka Sauli, ukuba ngi be nomusa kuye, ngenxa ka Jonatani na?

2 Kwa ku kona o wendhlu ka Sauli inceku igama layo la li nguZiba. Lapo se be m bizele kuDavida, inkosi ya ti kuye u nguZiba wena na? Wa pendula wa ti, Inceku yako i nguye.

3 Ya ti inkosi amuko omunye wendhlu ka Sauli ukuba ngenze umusa ka Tixo kuye na? uZiba wa ti enkosini, uJonatani u nendodana e unyonga ezinyaweni zayo.

4 Ya ti inkosi, u pi na? uZiba wa ti enkosini bheka u sendhlini kaMakiri indodana ka Ammieli, eLodeba.

5 uDavida inkosi wa tuma wa m kipa endhlini ka Makiri indodana ka Ammieli eLodeba.

6 Lapo uMefibosheti, indodana ka Jo-
natani indodana ka Sauli e fika kuDavi-
da, wa wa ebusweni bake, wa bonga.
uDavida wa ti, Mefibosheti, Wa pendu-
la, wa ti, bheka inceku yako!
7 uDavida wa ti kuye, u ngesabi, ngo-
kuba impela ngi ya kuba nomusa kuwe
ngenxa ka Jonatani uyihlo, ngo buyise-
la kuwe lonke izwe lika Sauli uyihlo, u
ya kudhla isinkwa etebuleni lami njalo
njalo.
8 Wa zikotamisa wa ti, i yini inceku
yako ukuba u bheke inja e fileyo, nje-
ngami na?
9 Inkosi ya se biza uZiba, inceku ka
Sauli ya ti kuye, ngi nikele indodana ye-
nkosi yako konke o kuka Sauli no kwe-
ndhlu yake yonke.
10 Wena namadodana ako nezinceku
zako ni ya ku m limela umhlabati, u ya
kuleta izitelo ukuze indodana yenkosi
yako i be nokudhla kokudhla, kodwa
uMefibosheti indodana yenkosi yako u
ya kudhla isinkwa njalo njalo etebuleni
lami. uZiba wa e namadodana a ishu-
mi nesihlanu nezinceku ezingamashumi
amabili.
11 uZiba wa ti enkosini, inceku yako
i ya kwenza njengako konke eku tyiwo
inkosi yami, inkosi, encekwini yayo,
Ya ti inkosi kodwa uMefibosheti u ya
kudhla etebuleni lami njengenye yama-
dodana enkosi.
12 uMefibosheti wa e nendodana enci-
nyane igama layo, la li nguMika, bonke
aba be hlala endhlini ka Ziba ba be izi-
nceku zika Mefibosheti.
13 uMefibosheti wa hlala eJerusalema,
ngokuba wa dhla njalo etebaleni lenko-
si, e unyonga ezinyaweni zake zombili.

## ISAHLUKO 10.

KWA ti emva kwaloku inkosi yaba-
ntwana bakwa Amoni ya fa. uHa-
nuni indodana yake, wa busa esiku-
ndhleni sake.
2 Wa ti uDavida ngi ya kuba nomusa
ku Hanuni, indodana ka Nahashi nje-
ngaloku uyise wenza umusa kimina,
uDavida wa tumela izinceku zake uku-
mduduza ngenxa ka Yise. Izinceku
zika Davida za fika ezweni labantwana
bakwa Amoni.
3 Amakosana abantwana bakwa Am-
oni a ti kuHanuni, inkosi yawo, u ti
wena uDavida u ya m dumisa uyi-
hlo ngokutumela abaduduzi kuwe na?
Imbala uDavida a tumanga izinceku
zake kuwe ukubhekisisa umuzi noku-
wuhlola, nokuwudiliza na?
4 Ngako uHanuni wa tabata izinceku
zika Davida wa zi gunda inxenye yezi-
levu zazo, wa zi nquma izingubo zazo
pakati, kwa ze kwa fika ezinkabeni, wa
zi mukisa.
5 Se be m tyelile uDavida loku, wa
tuma abokuhlangabeza, ngokuba lawo
'madoda a e namahloni kakulu. Inkosi
ya ti, hlalani eJeriko ku ze ku hlume
izilevu zenu, be se ni ya buya.
6 Lapo abantwana bakwa Amoni be
bona ukuba ba ya nuka ngapambi kuka
Davida, abantwana bakwa Amoni ba
tuma, ba biza ngokutela amaSiria a se-
Zoba, aba hamba ngezinyawo be izinku-
lungwane ezi ngamashumi amabili, na
benkosi uMeka amadoda a inkulungwa-
ne, nabaka Ish-tobi amadoda a izinku-
lungwane ezi ishumi nambili.
7 uDavida se e zwile loku, wa tuma
uJoabi nempi yonke yamaqawe.
8 Abantwana bakwa Amoni ba pu-
ma, ba hlela impi ekungeneni kwesa-
ngo, amaSiria a seZoba naba seRehobi,
nabakwa Ish-tobi, nabakwa Meka ba be
bodwa endhle.
9 Lapo uJoabi e bona ukuba izimpo-
ndo zempi zi m raqile ngapambili, na-
ngasemva, wa keta amadoda a qinileyo
kubo bonke abakwa Israeli, wa ba misa,
ba bhekana namaSiria.
10 Abantu abaseleyo wa ba nikela esa-
ndhleni sika Abishai umfo wabo, ukuba
a ba mise ba bhekane nabantwana ba-
ka Amoni.
11 Wa ti, Uma amaSiria e ngahlu-
la, wena u ya ku ngi siza, kodwa uma
abantwana baka Amoni be kwahlula,
ngi ya kufika ngi ku size.
12 Qinani, ni bonakalise amandhla
enu, ngabantu bakiti, nemizi ka Tixo
wetu, uJehova u za kwenza okuhle
kuye.
13 uJoabi wa sondela nabantu aba be
naye, e ya kulwa namaSiria, a m ba-
lekela.
14 Lapo abantwana baka Amoni be
bona ukuba amaSiria a balekile, ba
baleka nabo pambi kuka Abishai, ba
ngena emuzini. uJoabi wa buya ku-
bantwana baka Amoni, weza eJerusa-
lema.
15 AmaSiria e se bonile ukuba a tya-
yiwe pambi kuka Israeli a butana nda-
wonye.
16 uHadareza wa tuma, wa leta ama-

Siria, a e ngapesheya komfula, a fika
eHelamu, noShobaki induna yempi ka
Hadareza, wa hamba pambi kwabo.
17 Lepo e se tyeliwe uDavida, wa buta
aba kaIsraeli bonke, wa wela iJordani,
wa fika eHelamu, amaSiria a zi hlela a
lwa noDavida.
18 AmaSiria a ba balekela abakaIsra-
eli uDavida wa bulala amadoda ezinqola
a seSiria amakulu a isikombisa nabantu
bamahashi a ba izinkulungwane ezinga-
mashumi amane, wa m tyaya uShobaki,
induna yempi yabo, wa fa kona lapo.
19 Lapo onke amakosi a e izinceku
zika Hadareza, e bona ukuba a hluliwe,
pambi kuka Israeli, a tela kwabakwa
Israeli, a konza kubo. Ngako amaSi-
ria e saba ukusiza abantwana baka
Amoni futi.

## ISAHLUKO 11.

KWA ti, emva kokupela komnyaka,
ngesikati sokuhlasela kwamakosi,
uDavida wa tuma uJoabi nezinceku za-
ke kanye naye abakaIsraeli bonke, ba
bulala abantwana baka Amoni, ba vi-
mbezela iRaba. Kepa uDavida wa hlala
eJerusalema.
2 Kwa ti kusihlwa, uDavida wa vu-
ka embedeni wake, wa hamba pezu ko-
pahla lwendhlu yenkosi, e se pezulu
kopahla, wa bona o wesifazana, e geza,
o wesifazana wa e muhle kakulu, eku-
bukekeni.
3 uDavida wa tuma, wa buza ngo-
mfazi. Omunye wa ti a si ye uBatshe-
ba indodakazi ka Eliamu umka Uria
umHiti na?
4 uDavida wa tuma izigijimi, wa m
tata, wa ngena kuye, wa lala naye;
yenake e se hlambululekile ebubini ba-
ke, wa buyela ekaya.
5 Wa kulelwa umfazi, wa tuma wa
m tyela uDavida wa ti, se ngi kulelwe.
6 uDavida wa tuma kuJoabi wa ti,
ngi tumele uUria umHiti, uJoabi wa tu-
ma uUria kuDavida.
7 E se fikile uUria kuye, uDavida wa
m buza ukuba uJoabi u njani nabantu
ba njani nokuba impi yenze njani.
8 uDavida wa ti kuUria, ehlela endhli-
ni yako, u geze izinyawo zako, uUria wa
puma endhlini yenkosi wa landelwa
ukudhla ku vela enkosini.
9 Kepake uUria wa lala emnyango
wendhlu yenkosi kanye nezinceku zo-
nke zenkosi yake a kehlelanga endhlini
yake.
10 Lapo se be m tyelile uDavida, be
ti, uUria a kehlelanga endhlini yake,
uDavida wa ti kuUria, a u buyanga eku-
hambeni kwako, a wehlelanga ngani
endhlini yako na?
11 uUria wa ti kuDavida, Umpongolo
wenkosi noIsraeli noJuda ba hlezi ko-
tente, nenkosi yami uJoabi nezinceku
zenkosi yami zi hlezi obala endhle, ngi
ya kuya endhlini yami, ukudhla noku-
puza nokulala nomfazi wami na? uku-
pila kwako nokupila kompefumlo wako
a ngi yi kuyenza lento.
12 uDavida wa ti kuye uUria, hlala
lapa namhla ngomuso ngi ya kukude-
dela. Ngako uUria wa hlala eJerusa-
lema ngalolo 'suku nangangomso futi.
13 Lapo uDavida e m bizile, wa dhla,
wa puza pambi kwake, wa dakwa, kusi-
hlwa wa puma ukulala embedeni wake
kanye nezinceku zenkosi yake, kepa a
kehlelanga endhlini yake.
14 Kwa ti kusasa uDavida wa loba
incwadi kuJoabi wa i tumela ngesa-
ndhla sika Uria.
15 Wa loba encwadini wa ti, misa
uUria pambili, lapo impi i tyisa kona,
nina ni buyele emva ni m shiye ukuze a
tyaywe a fe.
16 Kwa ti uJoabi e se u bhekisisile
umuzi, wa m misa uUria endaweni lapo
azi ukuti, ku kona amaqawe.
17 Amadoda omuzi a puma a lwa no-
Joabi, kwa wa abanye abantu bezinceku
zika Davida uUria umHiti wa fa naye.
18 uJoabi wa tuma wa m bikela uDa-
vida konke okwenzekileyo empini.
19 Wa ti esigijimini, lapo u su gci-
nile ukuyityela inkosi ngezindaba ze-
mpi,
20 Nxa lu vuka ulaka lwenkosi, i ti
kuwe, ni sondeleleni kangaka emuzini
ekulweni kwenu na? Be ni ngazi ini
ukuba ba nga cibityela be sodongeni
na?
21 uAbimeleki, indodana ka Jerube-
sheti wa bulawa ubani na? A ka bula-
wanga o wesifazana, e ponsa itye pezu
kwake esodongeni, wa wa eTebezi na?
ni sondeleleni odongeni na? u tike we-
na, uUria umHiti inceku yako, u file
naye.
22 Sa hamba isigijimi, sa m tyela uDa-
vida konke e sa si kutunyelwe uJoabi.
23 Isigijimi sa ti kuDavida amadoda
a sehlulile, a si fikela endhle, nati sa
ba seduze nabo, sa za sa fika ekunge-
neni kwesango.

kwezindini; amaasi amasondo a be hla-
ngene nesikondo ukusuka kwesondo li
linye kwa ku ikubiti li linye nenxe-
nye.
33 Ukudabula kwamasondo kwa fana
nesondo lenqola, amaasi awo, amabande
awo, namafelange, nezipokwe, konke
kwa ku futwa.
34 Kwa ku kona izinti ezine, kuwo
amagumbi amane esikondweni sinye,
izinti za zi puma ku lesosikondo uqobo
lwaso.
35 Nga pezu kwesikondo kwa ku ko-
na okuizindilinga, inxenye yekubiti ngo-
bude: pezu kwesikondo izindini zaso
nezinsiko zaso, kwa ku njalo futi.
36 Esitebeni sezinsiko, na sezindinini
zazo, wa ku feketisa ngamakerubi, na-
mabubesi, nemiti yesundu, njengokuba-
za kwazo zonke, namaqele azungezayo.
37 Kanjalo wa zenza izikondo ezi
ishumi, za fana za ti du, ngokudabula
kunye nangobukulu bunye.
38 Futi wa zenza izitya zokuhlambela
ezi ishumi; isitya sokuhlambela si si-
nye si namabate a ishumi: isitya soku-
hlambela sinye si ngamakubiti amane:
kuzo lezozikondo ezi ishumi ezinye nge-
zinye sa si kona isitya sokuhlambela.
39 Wa beka izikondo ezi isihlanu nga-
secaleni lokunene lendhlu, nezinhlanu
ngasokohlo lendhlu: ulwandhle wa lu
beka ngasecaleni lokunene lendhlu, nga-
sempumalanga, nga kwaseningizimu.
40 uHiramu wa zenza izitya zokuhla-
mbela, namafosholo, nezinkamba. Ka-
njalo uHiramu, wa qeda imisebenzi yo-
nke yendhlu kaJehova a be yenzela
inkosi uSolomona.
41 Izinsika ezimbili, namagobongo
amabili ezinhloko pezu kwazo lezizinsi-
ka ezimbili; amahluzo amabili ukube-
kela amagobongo amabili ezinhloko nga-
pezu kwezinsika;
42 Amarimoni a ngamakulu amane
emahluzweni amabili, izindwendwe ezi-
mbili zamarimoni, zehluzo li linye, uku-
sibekela amagobongo amabili ezinhloko
pezu kwezinsika;
43 Izikondo ezi ishumi, nezitya zoku-
hlambela ezi ishumi pezu kwezikondo;
44 Ulwandhle lu lunye, nezinkabi zi
ishumi pansi kolwandhle;
45 Nezimbiza, namafosholo, nezinka-
mba, zonke lezizitya zendhlu ka Jehova
uHiramu azenzelayo inkosi uSolomona,
za zi itusi elikazimulayo.
46 Etafeni la seJoredani inkosi ya zi
futa, emhlabatini webumba pakati kwe-
Sukoti neZartani.
47 uSolomona wa yeka zonke izitya,
ka zi linganisanga, ngokuba za zi zini-
ngi kakulu, nesisindo setusi be si nga
saziwa.
48 uSolomona wa zenza zonke izitya
zendhlu kaJehova: ilati legolide, nete-
bula legolide, lapo kwa bekwa izinkwa
zokubhekwa ku lona.
49 Izinti zezibane zegolide elihle, zi
isihlanu ecaleni lokunene, zi isihlanu
ecaleni la sokohlo, ngapambili kuka de-
bire, kanye nembali, namalampe, no-
dhlau lwegolide.
50 Namagobongo, nesizenze, nezinka-
mba nezinkezo, neziko, kwegolide elihle;
neziguqulo ezi igolide zezicaba zendhlu
ya pakati, indawo e yingcwele, nezicaba
zendhlu, itempeli.
51 Kanjalo kwa pela umsebenzi wonke
inkosi uSolomona a wenzeleyo indhlu
ka Jehova. uSolomona wa zi ngenisa
izinto eza miswa uDavida uyise; isi-
liva, negolide, nezitya, wa zi beka zonke
kuyo imfuyo yendhlu ka Jehova.

## ISAHLUKO 8.

NGA semva kwaloko uSolomona wa
hlanganisa amalunga onke abaIsra-
eli, kanye namakunzana ezizwe, ama-
kosi oyise babantwana baka Israeli,
enkosini uSolomona eJerusalema, ukuze
ba kupule umpongolo wesivumelwano
ka Jehova emuzini ka Davida, okutiwa
iZioni.
2 Amadoda onke aka Israeli a zihla-
nganisela enkosini uSolomona emhla-
nganweni wenyanga ka Etanimu, ukuti
inyanga yesikombisa.
3 Eza onke amalunga abaIsraeli, aba-
pristi a u tata umpongolo.
4 Ba kupuka nompongolo ka Jehova,
kanye netente lomhlangano, nezitya zo-
nke ezi yingcwele eza zi kona etenteni,
abapristi nabaLevi ba kupuka nazo lezo.
5 Inkosi uSolomona, nomhlangano
wabo bonke abaIsraeli a ba be hlangene
kuye, ba be naye pambi kompongolo;
ba nikela izimvu nezinkabi, ezi nge na-
kubalwa nokuqondwa ngobuningi bazo.
6 Abapristi ba wu ngenisa umpongolo
wesivumelwano ka Jehova endaweni ya-
wo, kudebire endhlini, endaweni e yi-
ngcwele, ngapansi kwamapiko amake-
rubi.
7 Ngokuba amakerubi a olula amapi-
ko awo amabili ngapezulu kwendawo

yompongolo, amakerubi a sita umpo-
ngolo nezindondolo zawo ngapezulu.
8 Ba kipa izindondolo, kwa ti izinhlo-
ko zezindodolo za bonakala endaweni e
yingcwele ngapambili kuka debire, be zi
nga bonakali ngapandhle: zi kona lapo
ku ze ku be namhlanje.
9 Kwa ku nge ko luto empongolweni
kupela amatye amabili, a be a bekwa
kona uMosi eHorebi, loku uJehova wa
senza isivumelwano nabantwana baka
Israeli, ekupumeni kwabo ezweni la
sEgipite.
10 Kwa ti, abapristi se be pumile
endaweni e yingcwele ifu la gcwalisa
indhlu ka Jehova.
11 Abapristi ba be nge nako ukuma ba
konze ngenxa yefu, ngokuba ukukazi-
mula kuka Jehova kwa gcwalisa indhlu
ka Jehova.
12 uSolomona wa shumayela, wa ti
uJehova u ya kuhlala ebumnyameni
obunzima.
13 Impela ngi kwakele indhlu yoku-
hlala, indawo eqinileko yokuhlala kwa-
ko ku ze ku be pakade.
14 Inkosi ya penduka, ya busisa
umhlangano wonke wabaIsraeli: um-
hlangano wonke wabaIsraeli wema;
15 Wa ti, Ma ka bongwe uJehova uTi-
xo ka Israeli, o wa kuluma ngomlomo
wake kuDavida ubaba, na ngesandhla
sake u ku qinisile, e ti,
16 Iloku nga pumisa abantu bami aba-
Israeli Egipite, a ngi ketanga umuzi ezi-
zweni zonke zabaIsraeli ukwaka indhlu,
ukuba igama lami li be kona, kodwa
nga m keta uDavida a be pezu kwaba-
ntu bami abaIsraeli.
17 Kwa ku senhliziyweni ka Davida
ubaba ukwakela igama lika Jehova uTi-
xo ka Israeli indhlu.
18 uJehova wa ti kubaba uDavida,
Njengokuba kwa ku senhliziyweni ya-
ko ukwakela igama lami indhlu, wenze
kahle ngokuba kwa ku kona loko enhli-
ziyweni yako.
19 Noko, indhlu leyo a i yi kwakiwa
uwe, kodwa indodana yako e za kupuma
okalweni lwako, yona i ya kwakela iga-
ma lami indhlu.
20 uJehova u se gcwalisile izwi lake a
li tyoyo, mina se ngi ngenile esikundhle-
ni sika Davida ubaba, ngi hlale esihla-
lweni sobukosi sa kwa Israeli, njengo-
kutyo kuka Jehova, ngakele igama lika
Jehova uTixo ka Israeli indhlu.
21 Ngi misile indawo yompongolo, la-
po ku kona isivumelwano sika Jehova,
owa senza nobaba betu, ngesikati soku-
bapumisa kwake ezweni la sEgipite.
22 uSolomona wema pambi kwelati
lika Jehova emehlweni omhlangano
wonke wabaIsraeli, wa zolula izandhla
zake nga sezulwini.
23 Wa ti, Jehova Tixo ka Israeli, ka
muko uTixo o njengawe, ezulwini pezu-
lu, na semhlabeni pansi, o gcine isivu-
melwano nobubele nezinceku zako zona
ezi hambayo pambi kwako ngenhliziyo
yonke yazo.
24 Wena u gcine nenceku yako uDa-
vida ubaba loko owa ku tyoyo; futi loko
owa ku tyoyo ngomlomo wako, u kwe-
nzile ngesandhla sako, njengokuba ku
njalo namhlanje.
25 Ngako kaloku, Jehova Tixo ka Isra-
eli, ku gcine encekwini yako uDavida
ubaba loko owa ku tyoyo kuyena, ukuti,
A ku yi kusweleka muntu ebusweni ba-
mi, a hlale esihlalweni sobukosi sa kwa
Israeli; uma abantwana bako ba gcine
indhlela yabo, ba hambe pambi kwami
njengokuba wena u hambile pambi
kwami.
26 Kaloku, Tixo ka Israeli, izwi lako
ma li qiniseke, owa li tyoyo kuDavida
ubaba inceku yako.
27 Imbala uTixo u ya kuhlala emhla-
beni na? Bheka, izulu nezulu lamazulu
a li nako ukwanela, po, lendhlu engi ya-
kileyo incane kangakanani?
28 Kepa ma u bheke umtandazo wence-
ku yako, nokunxusa kwayo, Jehova Ti-
xo wami, u zwe ukukala nokukuleka, e
ku kulekayo inceku yako pambi kwako
namhlanje.
29 Ukuba amehlo ako a bheke lendhlu
ebusuku na semini, lendawo o wa ti nga-
yo, Igama lami li ya kuba kona: u ze u
lalele ukukuleka o kuya kukulunywa
inceku yako ku lendawo.
30 Ma u zwe ukunxusa kwenceku ya-
ko, nokwabantu bako, abaIsraeli mzu-
kwana be kuleka ku lendawo; u zwe
ezulwini ekaya lako, u su zwile, u te-
telele.
31 Uma umuntu otile e ncala kuye
owakelene naye, a fungiswe, isifungo si
vela pambi kwelati lako ku lendhlu:
32 Ma u zwe ezulwini, wenze njalo, u
tete icala lezinceku zako, u lahle icala
lonayo, ukupindisele ukwenza kwake
ekanda lake; u tetelele icala lake yena
olungileyo, u m nike njengokulunga
kwake.

33 Mzukwana abantu bako abaIsraeli
bahluliwe izita zabo, ngokuba bonile ku-
we, ba ze ba pindele kuwe, ba vumele
igama lako, ba tandaze, ba kuleke kuwe
ku lendhlu:
34 Ma u zwe ezulwini, u tetelele isono
sabantu bako abaIsraeli, u ba buyisele
ezweni o wa li nika okoko babo.
35 Mzukwana izulu li valiwe, imvula i
nge ko, ngokuba bonile kuwe; uma be
kuleka nga ku lendawo, ba bonge igama
lako, ba guquke esonweni sabo, ngoba
wena u ba jezisile;
36 Ma u zwe ezulwini, u tetelele isono
sezinceku zako, naso esabantu bako aba-
Israeli, u ba fundise indhlela elungileyo,
oku fanele ba hambe kuyo, u nise imvu-
la ezweni lako, o wa li nika kubantu ba-
ko li be ifa labo.
37 Uma ku kona indhlala ezweni, uma
ku kona nokufa, nokuputa, amabalana,
izinkumbi, uma ku kona isihlava, uma
izita zabo zi ba haqa ezweni eli buswa
ibo; ezinhlupweni zonke, na sezifweni
zonke;
38 Ukukuleka nokutandaza konke
kwabantu bonke, abantu bonke bako
abaIsraeli, abaziyo ku ngulowo ukuhlu-
pa okusenhliziyweni yake, e zelula iza-
ndhla ku lendhlu:
39 Ma u zwe ezulwini ekaya lako, u
tetelele, wenze, u pe kubantu bonke ku
be ilowo njengokuhamba kwake, inhli-
ziyo yake o yaziyo; (ngokuba uwe wena
wedwa, ozaziyo izinhliziyo zabantwana
bonke babantu.)
40 Ukuba ba kwesabe izinsuku zonke
zokuhlala kwabo ezweni o wa li nikayo
oyise babo.
41 Futi, naye umdingi, o nge siye omu-
nye wabantu bako abaIsraeli, kodwa e
puma ezweni elikude ngenxa yegama
lako:
42 (Ngokuba ba ya ku zwa ngalo iga-
ma lako elikulu, na ngaso isandhla sako
samandhla, na ngayo ingalo yako eyelu-
liweko:) mzukwana eza e kuleka endhli-
ni le;
43 Ma u zwe ezulwini ekaya lako, we-
nze njengako konke lomdingi a ku celi-
leyo kuwe; ukuze bonke abantu emhla-
beni ba lazi igama lako, ba kwesabe
njengabantu bako abaIsraeli; ukuba ba-
zi ukuti lendhlu engi yakileyo i ya tiwa
ngegama lako.
44 Uma nxa abantu bako be suka be
ya kuhlasela eziteni zabo, lapo u ba tu-
ma kona, ba kuleke kuJehova, nga ku
lomuzi o wu ketileyo, na nga ku lendhlu
engi yakeleyo igama lako:
45 Ma u zwe ezulwini ukukuleka
kwabo nomtandazo wabo, u ba vune.
46 Uma nxa bone kuwe, (ngokuba ka
muko o ngoniyo,) u ba tukutelela, u ba
nike eziteni zabo, zona zi ba telise ezwe-
ni lezita zabo, nokuba ku kude, nokuba
ku seduze;
47 Uma inhliziyo i kumbule ezweni
lapo ba teliswa, kona ba guquke, ba ku-
leke kuwe ezweni labo aba ba telisayo,
be ti, Sonile, senzile kabi, senza ukona;
48 Njaloke ba buyele kuwe ngayo yo-
nke inhliziyo yabo, na ngawo wonke
umpefumlo wabo, ezweni lezita zabo bo-
na aba ba telisayo, ba kuleke kuwe nga-
sezweni la kubo, ela piwa uwe koyise
babo, umuzi oketwe uwe, nendhlu engi
yakeleyo igama lako.
49 Ma u zwe ukukuleka kwabo no-
kutandaza kwabo kona ezulwini ekaya
lako, u ba vune.
50 U ba tetelele abantu bako abonileyo
kuwe, nezono zabo zonke abonile ngazo
kuwe, u ba pate ngomusa kubo aba ba
telisayo, ukuba ba ba pate ngomusa.
51 Ngokuba be ngabantu bako, nefa
lako, o wa ba kipa ezweni la sEgipite, na
ngapakati kweziko lensimbi:
52 Ukuba amehlo ako a bheke ukuku-
leka kwenceku yako, nokukuleka kwa-
bantu bako abaIsraeli, ukubezwa kuko
konke aba ku celayo kuwe.
53 Ngokuba wa ba hlukanisa kubo bo-
nke abantu bomhlaba, ukuba ba be ifa
lako, njengokuba wa kuluma ngesandhla
senceku yako uMosi, mzukwana u ba
kipa okoko betu ezweni la sEgipite, Je-
hova Tixo wetu.
54 Kwa ti, uSolomona e se qedile uku-
kuleka kuJehova konke lokukukuleka
nokunxusa, wa suka pambi kwelati lika
Jehova, lapo e be guqa ngamadolo ake,
izandhla zi pakanyiswe nga sezulwini.
55 Wema wa wu busisa umhlangano
wonke wabaIsraeli ngezwi elikulu, wa
ti:
56 Ma ka dunyiswe uJehova, o niki-
leyo ukupumula kubantu bake abaIsra-
eli, njengokutembisa kwake kubona: ka
li citwanga nazwi linye lokutembisa
kwake okulungileyo, a ku tembisa nge-
sandhla sika Mosi inceku yake.
57 uJehova uTixo wetu ma ka be nati,
njengokuba wa e nabo okoko betu; ma
ka nga si shiyi, ma ka nga kohlwa itina.
58 Ukuze a donse izinhliziyo zetu zi

bheke kuye, si hambe ngezindhlela zo-
nke zake, si gcine izimemezelo zake, ne-
miyalo yake, nezimiso zake a ku yala
okoko betu.
59 Lamazwi engi wa kulekayo pambi
kuka Jehova, ma wa hlale kuJehova
uTixo wetu emini na sebusuku, ukuba a
vune inceku yake, a vune nabantu bake
abaIsraeli ngezikati zonke, njengoku-
swela kwabo:
60 Ukuze bonke abantu emhlabe i
bazi ukuba uJehova u nguTixo, ka mu-
ko omunye.
61 Inhliziyo yenu ma i hlale i nge na-
cala pambi kuka Jehova uTixo wetu,
ukuhamba njengemiyalo yake, nokugci-
na izimemezelo zake, njenga namhla-
nje.
62 Inkosi, kanye nabaIsraeli bonke, ba
nikela umnikelo pambi kuka Jehova.
63 uSolomona wa nikela umnikelo wo-
kutula, a ku nikelayo kuJehova, izinka-
bi ezi izinkulungwane ezi ngamashumi
amabili, nezimvu ezi izinkulungwane
ezi ikulu namashumi amabili, kunjalo
inkosi nabantwana bonke baka Israeli
ba vula indhlu ka Jehova.
64 Nga lolusuku inkosi ya senza si be
ngcwele isihonqa sapakati, esi ngapa-
mbi kwendhlu ka Jehova, ngokuba
lapo wa nikela iminikelo yokutya, ne-
minikelo yokudhla, namafuta eminike-
lo yokutula; ngokuba ilati letusi e la li
kona pambi kuka Jehova la li lincane
la li nge nako ukulingana neminikelo
yokutya, neminikelo yokudhla namafu-
ta eminikelo yokutula.
65 Nga lesosikati uSolomona wa me-
ma umhlangano kanye naba Israeli bo-
nke, umhlangano omkulu, kwa suka
nga sekungeneni eHamati ku ze ku be
semfuleni wa sEgipite, pambi kuka Je-
hova uTixo wetu, izinsuku ezi isiko-
mbisa nezinsuku ezi isikombisa, ukuti
izinsuku ezi ishumi nane.
66 Ngosuku lwesishiyagalombili wa
ba mukisa abantu; ba yi babaza inkosi,
ba ya ematenteni abo, be tokoza be jabu-
la ezinhliziyweni zabo ngenxa yobubele
bonke uJehova a be pete ngabo uDavida
inceku yake, nabo abaIsraeli abantu
bake.

## ISAHLUKO 9.

KWA ti, uSolomona lapo e se qedile
ukwaka indhlu ka Jehova, kanye
nendhlu yenkosi, nako konke uSolomo-
na a be fisa ukukwenza,
2 uJehova wa bonakala kuSolomona
okwesibili, njengokuba a be bonakele
kuye eGibeoni.
3 uJehova wa ti kuye, Ngi zwile
umtandazo wako nokukuleka kwako
pambi kwami: ngenzile i be ngcwele
lendhlu, o yakileyo, ukubeka kona iga-
ma lami ku ze ku be pakade; namehlo
ami nenhliziyo yami i ya kuba kona
njalo.
4 Uma u hamba pambi kwami, nje-
ngokuhamba kuka Davida uyihlo, nge-
nhliziyo elungileko, na ngokufanele,
wenze konke engi ku yala ngako u
gcine imiyalo yami; nezimiso zami.
5 Ngi ya kuqinisa isihlalo sobukosi
sombuso wako kwa Israeli ku ze ku
be pakade, njengokutembisa kwami
kuDavida uyihlo, nga ti, A ku yi ku-
sweleka muntu esihlalweni sobukosi
kwa Israeli.
6 Kepa uma ni yeka ukungilandela,
nina nabantwana benu, ni nga gcini izi-
memezelo zami nemiyalo yami engi yi
bekileyo pambi kwenu, kepa ni hambe
ni dumise izitixo ezinye, ni zi konze.
7 Ngi ya kucita aba Israeli ezweni
engi ba nikile lona; nendhlu le engi yi
hlukanisele igama lami, ngi ya kuyila-
hla nga sebusweni bami; abaIsraeli ba
ya kuba into yokuhlekwa nezwi lokuqa-
nga aba sezizweni zonke.
8 Ku lendhlu, epakamileyo kangaka,
bonke abadhlulayo kuyo ba ya kuma-
ngala, ba hleke usulu, ba ya kuti, uJe-
hova wenzelani okunjalo ku lelizwe, na
ku lendhlu na?
9 Ku ya kutiwa, Ngokuba ba m shiya
uJehova uTixo wabo, yena owa pumisa
oyise babo ezweni la sEgipite, ba bambe-
lele kuzo izitixo ezinye, ba zi dumisile,
ba zi konzile: ngako uJehova u zisile
pezu kwabo bonke lobububi.
10 Kwa ti ekupeleni kweminyaka e
ngamashumi amabili, lapo uSolomona e
be se zakile izindhlu ezimbili, ukuti
indhlu ka Jehova, futi nendhlu ye-
nkosi,
11 (uHiramu inkosi ya seTire, wa be e
m sizile uSolomona ngemiti yesedare na
ngemiti yefire, na ngegolide, njengoku-
tanda konke kwake,) inkosi uSolomona
ya mu pa uHiramu imizi e ngamashumi
amabili ezweni la seGalile.
12 uHiramu wa puma eTire ukuyibo-
na lemizi a yi piweyo uSolomona; ya i
nga m tokozisi.
13 Wa ti, Imizi mini le o ngi niki-
leyo, mfo wetu? Wa yi qamba ngoku-

ti izwe la seKabuli ku ze ku be na-
mhlanje.
14 uHiramu wa tuma enkosini amata-
lenta egolide a ikulu namashumi ama-
bili.
15 Kwa ku ngaloko ukuba uSolomona
wenza izibalo kubantu; ngokuba e be
za kwaka indhlu ka Jehova, nendhlu
yake, kanye neMilo, notango lwa seJe-
rusalema, neHazo, neMegido, neGazeri.
16 uFaro inkosi ya sEgipite u be ku-
pukile, wa li tata iGazeri, wa li tyisa
ngomlilo, wa bulala amaKanani ahle-
ziyo ku lomuzi, wa li nika umka Solo-
mona, indodakazi yake.
17 uSolomona waka iGazeri, neBeti-
horoni ngasenzansi;
18 NeBalati, neTadmo nga sehlane,
ezweni,
19 Nemizi yonke yokubekela a nayo
uSolomona, nemizi yezinqola zake, ne-
mizi yamahashi okukwela, nako konke
uSolomona a be tanda ukukwaka kona
eJerusalema, na seLebanoni, na sezwe-
ni lonke ela buswa uye.
20 Abantu bonke abaseleyo kuwo ama-
Amori, nabaHiti, namaPerizi, nama-
Hivi, namaJebusi, laba aba nge sibo aba-
ntwana baka Israeli,
21 Abantwana ba laba abaseleyo ku
lelozwe, abantwana bakaIsraeli ba be
nge namandhla ukubaqeda ba ti nya,
kulaba uSolomona wenza izibalo zoku-
sebenza ku ze ku be namhlanje.
22 Kodwa kubantwana baka Israeli za
zi nge ko izibalo, bona ba be amabuto
ake, nezinceku zake, namakunzana ake,
nezinduna zake, nababusi bezinqola za-
ke, nabakweli bamahashi ake.
23 Laba ba be aba izikulu zezinduna
eza miselwa imisebenzi ka Solomona, ba
ngamakulu a isihlanu namashumi ama-
hlanu abalindayo abantu aba izisebenzi.
24 Indodakazi ka Solomona ya kupu-
ka emuzini ka Davida yeza endhlini
yayo uSolomona e be yakele yona: nga
lesosikati wa laka iMilo.
25 Katatu ngomnyaka uSolomona wa
nikela iminikelo yokutya neminikelo
yokutula elatini, a be lakele uJehova,
wa tyisa impepo elatini pambi kuka Je-
hova. Kanjalo wa yi qeda indhlu.
26 uSolomona inkosi wenza imiku-
mbi eEziongaba, eli nga seEloti, osebeni
lolwandhle olubomvu, ezweni la se-
Edomi.
27 uHiramu wa tuma izinceku zake
emikunjini leyo, amadoda emikumbi, a
be lwaziyo ulwandhle, kanye nezinceku
zika Solomona.
28 Beza eOfire, ba leta ngakona igoli-
de, amatalenta a ngamakulu amane na-
mashumi amabili, ba li leta kuyo inkosi
uSolomona.

## ISAHLUKO 10.

INKOSIKAZI ya seSheba lapo i si
zwile udumo luka Solomona ngegama
lika Jehova, yeza ukumlinga ngemibuzo
elukuni.
2 Yeza eJerusalema nehele elikulu ka-
kulu, amakamelo e twele amaka, nego-
lide elininji, namatye a nenani; ekufi-
keni kwayo kuSolomona, ya kuluma
naye ngako konke okwa ku senhli-
ziyweni yayo.
3 uSolomona wa pendula imibuzo yo-
nke yake; kwa ku ngeko luto olufihli-
weyo enkosini, e nga yi casiselanga
yona.
4 Inkosikazi ya seSheba i si bonile
ukuhlakanipa konke kuka Solomona,
nendhlu a be yakile.
5 Nokudhla esitebeni sake, nokuhlala
kwezinceku zake, nokuma kwabakonzi
bake, nokugqoka kwabo, nabapata izi-
tya zake, nokukupuka kwake ukuya
endhlini ka Jehova; kwa pela ama-
ndhla ayo.
6 Ya ti enkosini, Za zi qinisile lezozi-
ndaba enga zi zwa ezweni lami, ngama-
zwi ako na ngokuhlakanipa kwako.
7 Kepa, nga ngi nga kolwa ilamazwi,
nga ze nga fika, ngi ku bonile ngamehlo
ami: bheka, nga ngi nga tyelwa inxe-
nye yako; ukuhlakanipa kwako, nobu-
cebi bako ku ya dhlula udumo enga lu
zwayo.
8 Ba busisiwe abantu bako! zi busisi-
we nezinceku zako lezi, ezi mi njalo
pambi kwako, ezi zwa ukuhlakanipa
kwako!
9 Ma ka bongwe uJehova uTixo wako,
owa tokoza ngawe, ukuba a ku mise esi-
hlalweni sobukosi sa kwa Israeli; ngo-
kuba uJehova wa ba tanda abaIsraeli na
pakade, ngako wa ku misa u be inkosi,
nokuteta amacala, nokwenza ukulunga.
10 Ya yi nika inkosi amatalenta ego-
lide a ikulu namashumi amabili, nobu-
ningi bamaka, namatye a nenani: A ku
za nge ku vela futi ubuningi bamaka
njengawo lamaka uSolomona a piwa
wona inkosikazi ya seSheba.
11 Futi nemikumbi ka Hiramu, eya
tuta igolide eli vela eOfire, ya tuta nga-

kona futi imiti yealmuge eminingi, namatye a nenani.

12 Ngemiti yealmuge inkosi yenzela indhlu ka Jehovan endhlu yenkosi izinsika, nezingubu, nezinkoka zabahlabelelayo: a i zanga i fike imiti yealmuge e njena, ka yi bonwanga ku ze ku be namhlanje.

13 Inkosi uSolomona wa yi nika inkosikazi ya seSheba konke e ku tandayo, konke e ku celayo, ngapandhle kwako konke e ku piwayo nguSolomona ngemfuyo yake yobukosi, ya buya ya pindela ezweni la kubo, yona kanye nezinceku zayo.

14 Isisindo segolide e la fika kuSolomona ngomnyaka munye kwa ku amatalenta egolide a ngamakulu a isitupa, namashumi a isitupa nesitupa,

15 Ngapandhle kwa lelo a li tatileyo kubatengi, na kubatengi bamaka, namakosi onke a seArabia, nababusi bezwe.

16 Inkosi uSolomona wenza izihlangu za ngamakulu amabili zegolide elikandiweyo; amashekeli a ngamakulu a isitupa kuso isihlangu si sinye.

17 Wenza amahau egolide elikandiweyo a ngamakulu amatatu, izilinganiso ezintatu zegolide kulo ihau li linye: inkosi ya wa beka endhlini ya sehlane eLebanoni.

18 Futi, inkosi ya senza isihlalo sobukosi ngezimpondo zendhlovu, ya si nameka ngegolide elihle kakulu.

19 Isihlalo lesi sa si nezikwelo ezisitupa ngapezulu sa si indilinga ngasemva; ya i kona imikono emacaleni amabili esihlalweni, amabubesi amabili ema nga secaleni lemikono.

20 A miswa amabubesi a ishumi nambili, ngalapa na ngalapaya kwezikwelo ezisitupa; kwa ku ngeko okunjalo emibusweni yonke yomhlaba.

21 Izitya zonke zokupuza zayo inkosi uSolomona za zi igolide, nezitya zonke zendhlu ya sehlane eLebanoni za zi igolide elihle, za zi ngeko e zesiliva; kwa tiwa isiliva li ize nje emihleni ka Solomona.

22 Ngokuba inkosi ya i nemikumbi ya seTarshishe elwandhle nayo imikumbi ka Hiramu; kanye ngeminyaka emitatu yeza imikumbi ya seTarshishe, ya tuta igolide, nesiliva, nezimpondo zendhlovu, nezimfene, nezinyoni zezulu.

23 Kanjalo inkosi uSolomona wa wa dhlula amakosi onke omhlaba ngobucebi na ngokuhlakanipa.

24 Abantu ezweni lonke beza kuSolomona, ukuzwa ukwazi kwake, uTixo a ku bekileyo enhliziyweni yake.

25 Ba leta ku i lowo isipo sake, izitya zesiliva, nezitya zegolide, nezingubo, nezikali, namaka, namahashi, nezinjomane, iminyaka ngeminyaka.

26 uSolomona wa buta izinqola, namahashi okukwelwa; wa e nezinqola ezi inkulungwane namakulu amane, nabakweli bamahashi a izinkulungwane ezi ishumi nambili, wa ba beka emizini yezinqola, na senkosini eJerusalema.

27 Inkosi yenza isiliva la seJerusalema li be njengamatye nje, namasedare njengemiti yesikamore emfundeni, ngobuningi.

28 uSolomona wa e namahashi a vela Egipite, nezintambo zelineni abatengi benkosi ba zi tata izintambo zelineni ngemali e tize.

29 Kwa kupuka kwa puma inqola Egipite yamashekeli esiliva a ngamakulu a isitupa, nehashi lamashekeli a ikulu namashumi amahlanu, kwa ku njalo a leta onke amakosi amaHiti, namakosi amaSiria, ngesandhla sawo.

## ISAHLUKO 11.

KEPA uSolomona wa ba tanda abafazi abaningi bezinye izizwe, ngapandhle kwendodakazi ka Faro, abafazi aba ngamaMoabikazi, namaAmonikazi, namaEdomikazi, namaZidoniakazi, namaHitikazi;

2 A bezizwe uJehova a be tyilo ngazo kubantwana baka Israeli, ukuti, Musani ukungena kuzona, futi nazo ma zi nga ngeni kinina: ngokuba impela zi ya kupambukisa izinhliziyo zenu zi landele izitixo zazo: uSolomona wa ba qoma laba bafazi.

3 Wa e nabafazi aba ngamakulu a isikombisa, amakosikazi, nezincinzakazi ezi ngamakulu amatatu: abafazi bake bedukisa inhliziyo yake.

4 Kwa ti, lapo wa e se gugile uSolomona, abafazi bake bedukisa inhliziyo yake i landele izitixo ezinye: inhliziyo yake ya i nga lungile kuJehova uTixo wake, njengenhliziyo ka yise uDavida.

5 Ngokuba uSolomona wa m konza uAshterote isitixo sabaZidonia, noMilkoma ububi bamaAmoni.

6 uSolomona wenza okubi emehlweni ka Jehova, ka m landelanga uJehova nempela, njengoyise uDavida.

7 uSolomona wa yaka indawo epakamileyo yokukonza uKemosha, ububi bamaMoabi, entabeni e ngapambi kweJerusalema, noMoloko, ububi babantwana baka Amoni.

8 Futi wenzela okunjalo abafazi bake bezizwe ezinye, bona ba tyisa impepo ba nikela kuzo izitixo zabo.

9 uJehova wa e tukutelela uSolomona, ngokuba inhliziyo yake ya m shiya uJehova uTixo ka Israeli, o be e bonakele kuya kabili,

10 O be e m yalile nga leyonto, ukuba a nga dumisi izitixo ezinye: kepa ka gcinanga loko a ku yalelayo uJehova.

11 Ngako uJehova wa ti kuSolomona, ngokuba wenzile leyonto wena, a ku gcinanga isivumelwano sami nemiyalo yami e nga ku yala ngayo, iqiniso ngi ya kukwapuca umbuso wako, ngi ya kuwunika encekwini yako.

12 Kodwa, a ngi yi kukwenza loko emihleni yako, ngenxa ka Davida uyihlo; kodwa ngi ya kuwapuca esandhleni sendodana yako.

13 Kodwa, a ngi yi kwapuca umbuso wonke; ngi ya kunika isizwe si be sinye kuyo indodana yako, ngenxa ka Davida inceku yami, na ngenxa yeJerusalema engi li ketileyo.

14 uJehova wa m vusela uSolomona isita, uHadade umEdomi: yena wa e inzalo yenkosi ya seEdomi.

15 Ngokuba kwa ti, ngesikati sokuhlala kuka Davida eEdomi, uJoabi induna yamabuto wa e kupukele ukumbela ababuleweyo, be bulewe aba isilisa bonke ba seEdomi;

16 (Izinyanga ezi isitupa uJoabi wa e hlezi kona kanye naba Israeli, wa ze wa ba qeda bonke aba isilisa eEdomi.)

17 Nga lesosikati wa baleka uHadade, kanye namaEdomi atize, izinceku zika yise, ba ya Egipite; uHadade wa e se umntwana.

18 Ba suka eMidiani, beza eParani: ba fumana eParani amadoda, beza nawo Egipite, enkosini ya sEgipite uFaro; yena wa m nika indhlu, wa mondhla, wa m nika nezwe.

19 uHadade wa zuza inhlanhla enkulu emehlweni ka Faro, ngako wa m nika umlamu wake a be umkake, udade wabo ka Tapenesa inkosikazi yake.

20 Udade wabo ka Tapenesa wa m zalela uGenubate indodana yake, wa lunyulwa uTapenesa endhlini ka Faro, uGenubate wa e sendhlini ka Faro kanye namadodana ka Faro.

21 uHadade e se zwile kona Egipite ukuba uDavida u be se lele nokoko bake, ukuba uJoabi induna yamabuto wa e se file, uHadade wa ti kuFaro, Ngi yeke ngi hambe, ngi ye ezweni la kiti,

22 uFaro wa ti kuye, Konje u bu swele ntoni na lapa, ukuze, u tanda ukuya ezweni la kini? Wa pendula, A ngi swelanga luto; noko, ngi yeke ngi hambe.

23 uTixo wa m vusela esinye isita futi, uRezina indodana ka Eliada, owa balekela inkosi yake uHadedeza inkosi ya seZoba:

24 Wa butela abantu kuye, wa e induna yempi, uDavida wa ba bulala aba seZoba; ba ya eDamaseku, ba hlala kona, ba busa eDamaseku.

25 Wa e isita sabaIsraeli emihleni yonke ka Solomona, ngapandhle kokubi okwenziwa nguHadade: wa zonda abaIsraeli, wa busa eSiria.

26 uJeroboamu indodana ka Nebati, umEfrata wa seZereda, inceku ka Solomona, igama lika nina lali nguZerua, umfelokazi, yena naye wa m vukela uSolomona.

27 Kwenziwa ngaloko ukuba wa yi vukela inkosi: kokuti uSolomona waka iMilo, wa lungisa izikala zomuzi ka Davida uyise.

28 Lendoda uJeroboamu wa e indoda eya qunga isibindi: uSolomona e se bonile ukuba leyonsizwa ya i kutele kakulu, wa yi misa i linde zonke izinto endhlini ka Josefa.

29 Kwa ti nga lesosikati uma uJeroboamu wa e se pumile eJerusalema, umprofeti uAhija umShilo wa m fumana endhleleni; wa zambatisa ingubo entya: laba bobabili ba be bodwa endhle.

30 uAhija wa bamba lengubo entya e be yembete, wa yi hxebula ezizibeni ezi ishumi nambili.

31 Wa ti kuJeroboamu, Wena ma u tate iziziba ezi ishumi: ngokuba uti uJehova, uTixo ka Israeli, Bheka, ngi ya kwapuca umbuso esandhleni sika Solomona, ngi nike izizwe ezi ishumi kuwena.

32 (Kodwa yena u ya kusala nesizwe si be sinye ngenxa ka Davida inceku yami, na ngenxa yeJerusalema, umuzi engi wu ketileyo ezizweni zonke zabaIsraeli:)

33 Ngokuba zi ngi shiyile, za m dumisa uAsheterote isitixo samaZidonia, no-

Kemosha isitixo samaMoabi, uMilkoma isitixo sabantwana baka Amoni, a hambanga ezindhleleni zami, enzanga loko okufaneleyo emehlweni ami, ukugcina imiyalo yami nezimiso zami, njengoyise uDavida.

34 Kodwa, a ngi yi kukipa umbuso wonke esandhleni sake; ngi ya kumenza a be ikunzana emihleni yonke yokuhlala kwake ngenxa ka Davida inceku yami, e nga m ketayo, ngokuba wa gcina izimemezelo zami nemimiso yami:

35 Kodwa ngi ya kukipa umbuso esandhleni sendodana yake, ngi ya kuwunika wena, ukuti izizwe ezi ishumi.

36 Endodaneni yake ngi ya kunika isizwe si be sinye, ukuze uDavida inceku yami a be nokukanya njalo pambi kwami eJerusalema, umuzi engi wu ketileyo ukubeka kona igama lami.

37 Ngi ya kukutata, u za kubusa njengokutanda konke kwenhliziyo yako, u za kuba inkosi yabaIsraeli.

38 Ku za kuti, uma u lalele konke engi ku yalayo, kona u ya kuhamba ezindhleleni zami, wenze loko okufaneleyo emehlweni ami, u gcine izimiso zami nezimemezelo zami, njengokwenza kuka Davida inceku yami; ngi ya kuba nawe, ngi kwakele indhlu eqinileyo, njengokuba ngamakela uDavida, ngi ku nike abaIsraeli.

39 Ngenxa yaloko ngi ya kujezisa inzalo ka Davida, kodwa a ku yi kuba ngunapakade.

40 Ngako uSolomona wa funa ukumbulala uJeroboamu; uJeroboamu wesuka, wa baleka wa ya Egipite, kuShishaki inkosi ya sEgipite, wa hlala Egipite kwa za kwa ba sekufeni kuka Solomona.

41 Imisebenzi eminye ka Solomona, nokwenza konke kwake, nokuhlakanipa kwake, a ku lotyiwe yini encwadini yemisebenzi yemihla ngemihla ka Solomona?

42 Isikati sokubusa kuka Solomona abaIsraeli eJerusalema sa si iminyaka engamashumi amane.

43 uSolomona wa lala nokoko bake, wa mbelwa emuzini ka Davida uyise; uReoboamu indodana yake wa busa esikundhleni sake.

## ISAHLUKO 12.

UREOBOAMU wa ya eShekemu: ngokuba abaIsraeli bonke ba be zile eShekemu ukummisa a be inkosi.

2 Kwa ti, uJeroboamu indodana ka Nebati, e se sEgipite, wezwa loko, (ngokuba wa e balekela ubuso buka Solomona inkosi, uJeroboamu wa e hlezi Egipite;)

3 Ba tuma ba m biza, uJeroboamu kanye nebandhla lonke labaIsraeli beza, ba kuluma kuReoboamu, be ti,

4 Uyihlo wa lenza ijokwe letu la sinda pezu kwetu: kaloku wena ma wenze umsebenzi ka yihlo onzima, nejokwe lake elisindayo a si bopileyo ngalo, li be lula, kona tina si ya kukukonza.

5 Wa ti kubona, Sukani ni hambe izinsuku zi be ntatu, ni buye ni buyele kimi. Abantu besuka.

6 Inkosi uReoboamu wa kuluma nawo amadoda amadala a be mi pambi kuka yise uSolomona e se kona, wa ti, Nina ni ti ku fanele ngi pendule ngi tini ku lababantu na?

7 Ba pendula kuye, be ti, Uma wena u ya kuba inceku ya lababantu namhla, u ba size, u ba pendule, u kulume amazwi amahle, bona ba ya kukukonza njalo.

8 Kodwa wa lahla amazwi amadoda amadala lawa, a be wa kuluma, wa buza ezinsizweni ezi intanga yake, ezi miyo pambi kwake:

9 Wa ti kuzona, Ni ti ku fanele ngi pendule ngi tini kulababantu, aba kulumileyo kimi, be ti, Ma wenze li be lula ijokwe uyihlo a si bopileyo ngalo?

10 Izinsizwa, intanga yake za pendula kuye, za ti, Ku fanele u pendule ku lababantu abakulumileyo be ti, uyihlo wenza li be nzima ijokwe letu, wena ma u lenze li be lula kitina; yityo kubona, Ucikicane wami mkulu ku nalo ukalo luka baba.

11 Na njengokuba ubaba wa ni twalisa ijokwe elisindayo, mina ngi ya kwandisa lelojokwe lenu: ubaba wa ni tyaya ngeziswebu, kodwa mina ngi ya kunityaya ngofezela.

12 Njalo uJeroboamu nabantu bonke beza kuReoboamu ngosuku lwesitatu, njengokutyo kwenkosi, ya ti, Ma ni buye ni ze kimi ngosuku lwesitatu.

13 Inkosi ya pendula kubantu ngolaka, ya lahla amazwi abadala aba be kuluma wona;

14 Ya ba pendula njengawo amazwi ezinsizwa, ya ti, Ubaba wa lenza ijokwe lenu li sinde, mina ngi ya kulandisa ijokwe lenu: ubaba wa ni tyaya ngeziswebu, mina ngi ya kunityaya ngofezela.

15 Inkosi a yi lalelanga kubantu, ngo-
kuba kwa vela kuJehova loko, ukuze ku
ze ukutyo kwake, okwa kulunywa uJe-
hova ngoAhija umShilo ka Jeroboamu
indodana ka Nebati.
16 Njaloke aba Israeli bonke se be bo-
nile ukuba inkosi a yi ba lalelanga, aba-
ntu ba pendula enkosini, ba ti, Si nesa-
belo sini kuDavida? tina futi a si nalo
nefa endodaneni ka Jese: hambani ni
ye ematenteni enu, nina baIsraeli: Li-
nda indhlu yako, Davida. Njalo aba-
Israeli besuka ba ya ematenteni abo.
17 Kodwa abantwana baka Israeli aba-
kileyo emizini ya kwa Juda, uReoboa-
mu wa busa bona.
18 Inkosi uReoboamu wa m tuma
uAdoramu, owa miselwa imali etelwa-
yo; aba Israeli bonke ba m kanda nga-
matye, wa za wa fa. Ngako inkosi uRe-
oboamu wa tyetya wa kwela enqoleni
yake, wa baleka wa ya eJerusalema.
19 Kanjalo abaIsraeli ba hlubukile ku-
yo indhlu ka Davida ku ze ku be na-
mhlanje.
20 Kwa ti abaIsraeli bonke se be zwile
ukuba uJeroboamu wa e se buyile, ba
tuma ba m biza emhlanganisweni wo-
nke, ba m misa a be inkosi yabaIsraeli
bonke; kwa ku nge ko muntu owa ko-
nza indhlu ka Davida, isizwe sika Juda
kupela.
21 uReoboamu e se fikile eJerusalema,
wa hlanganisa indhlu yonke ka Juda,
kanye naso isizwe sika Benjamini, izi-
nkulungwane ezi ikulu namashumi a
shiyagalombili amadoda a ketiweyo, a
ngamaqawe, ukulwa nabendhlu ka Isra-
eli, ukubuyisela umbuso kuReoboamu
indodana ka Solomona.
22 Kodwa izwi lika Tixo leza ku She-
maia umuntu ka Tixo, lokuti,
23 Yityo kuReoboamu indodana ka-
Solomona, inkosi yabaJuda, na kuyo
indhlu yonke ka Juda neka Benjamini,
na kuyo inzalo yabantu, ngokuti,
24 U ti uJehova, A ni yi ku kupuka,
ni lwe nabafo wenu abantwana baka
Israeli; pindelani nonke ni ye ezindhli-
ni zenu: ngokuba leyonto yenziwa imi-
na, ngako ba li lalela izwi likaJehova,
ba buya ba goduka, njengokutyo kuka
Jehova.
25 Nga lesosikati uJereboamu waka
eShekemi entabeni ya kwa Efraimi, wa
hlala kona; wa suka kona, waka iPe-
nueli.
26 uJeroboamu wa ti enhliziyweni ya-
ke, Manje umbuso u ya kupindela kuyo
indhlu ka Davida.
27 Uma labababantu ba kupuka ukuni-
kela endhlini ka Jehova eJerusalema,
izinhliziyo za lababantu zi ya kubuya zi
tande inkosi yabo, uReoboamu inkosi
yabaJuda, ba ya kungibulala mina, ba
buyele kuReoboamu inkosi yaba Juda.
28 Ngaloko inkosi ya hlakanipa, ye-
nza amatole amabili egolide, ya ti kubo,
Ka ku sizi luto ukuba ni kupuke ni ye
eJerusalema; bhekani nazi izitixo zenu,
nina baIsraeli, eza ni pumisa ezweni la
sEgipite.
29 Elinye ya li beka eBeteli, elinye ya
li beka eDani.
30 Leyonto ya i isono: ngokuba aba-
ntu ba ya ukudumisa elinye, ela li se-
Dani.
31 Wa zaka izindhlu ezindaweni ezi-
pakamileyo, wa benza abapristi kubafo-
kazana babantu, aba nge siwo amadoda-
na ka Levi.
32 uJeroboamu wa mema umhlangano
ngenyanga yesishiyagalombili, ngosu-
ku lweshumi nanhlanu lwenyanga, nje-
ngomhlangano wa kwa Juda, wa nikela
elatini. Futi wenza njalo eBeteli, wa
nikela kuwo amatole a be wenzile: wa
misa eBeteli abapristi bezindawo ezipa-
kamileyo a be zenzile.
33 Njalo wa nikela elatini a be lakile
eBeteli ngosuku lweshumi nesihlanu
lwenyanga e isishiyagalombili, inyanga
e yi ketileyo inhliziyo yake nje; wa
mema umhlangano kubantwana baka
Israeli: wa nikela elatini, wa tyisa im-
pepo.

ISAHLUKO 13.

KWA ti, kwa vela kwa Juda umuntu
ka Tixo ngezwi lika Jehova, weza
eBeteli: uJeroboamu wa e mi elatini e
tyisa impepo kona.
2 Wa memeza elatini ngezwi lika Je-
hova, wa ti, We lati, lati! u ti uJehova;
Bheka, ku za ku zalwa kuyo indhlu ka
Davida umtwana, uJosia igama lake;
pezu kwako u za kunikela abapristi be-
zindawo ezipakamileyo abatyisayo im-
pepo pezu kwako, namatambo abantu u
za kuwatyisa pezu kwako.
3 Wa ba nika isiboniso nga lobubusu-
ku, wa ti, Nasi isiboniso ukuti, u kulu-
mile uJehova; Bheka, ilati li ya kubi-
dhlika, nomlota pezu kwalo u za kuci-
teka.
4 Kwa ti inkosi uJeroboamu e se zwile
ukutyo komuntu ka Tixo, a be kala nga-

ko elatini la seBeteli, wa solula isandhla
sake nga kulo ilati, wa ti, M bambeni.
Isandhla sake a solulayo kuye, sa shwa-
bana, wa e nge namandhla ukusibuyi-
sela kuye.
5 Nelati la bidhlika, nomlota welati
wa citeka elatini, njengesiboniso esa ni-
kwa ngumuntu ka Tixo ngezwi lika Je-
hova.
6 Inkosi ya pendula kumuntu ka Ti-
xo, ya ti, Ma u nxuse ebusweni buka Je-
hova uTixo wako, u ngi kulekele, ukuba
isandhla sami si sinde. Umuntu ka Ti-
xo wa nxusa uJehova, isandhla senkosi
sa sinda, sa buya sa ba njengakuqala.
7 Inkosi ya ti kumuntu ka Tixo, A
ke u goduke nami, u pumule, ngi ya
kukukokela.
8 Wa ti umuntu ka Tixo enkosini,
Nokuba u bu ngi nikile inxenye yendhlu
yako, a ngi yi kungena nawe kona, futi
a ngi yi kudhla ukudhla ngi puze nama-
nzi ku lendawo:
9 Ngokuba nga yalwa njalo ngezwi
lika Jehova, ukuti, U nga dhli ukudhla,
u nga puzi namanzi, u nga buyi nga le-
ndhlela o ze ngayo.
10 Njaloke wa ya ngenye indhlela, ka
pindanga ngendhlela e be zile ngayo
eBeteli.
11 Kwa hlala eBeteli umprofeti omda-
la; amadodana ake eza a m tyela imise-
benzi yonke eyenziwa umuntu ka Tixo
ukuba nga lolusuku eBeteli, amazwi a be
wa kulumile enkosini, wona nawo a wa
lande kuyise.
12 Uyise wa ti kubo, Wa ya nga yipi
indhlela na? ngokuba amadodana ake a
be bonile indhlela umuntu ka Tixo a ha-
mba ngayo e vela kwa Juda.
13 Wa ti kumadodana ake, Bopani
imbongolo. Ba yi bopela imbongolo:
wa yi kwela.
14 Wa m landela umuntu ka Tixo, wa
m fumana e hlezi ngapansi komkoba:
wa ti kuye, Wena u nguye lomuntu ka
Tixo owa vela kwa Juda na? Wa ti,
ngi nguye mina.
15 Wa ti kuye, Woza u goduke nami,
u dhle ukudhla.
16 Wa ti, A ngi nako ukubuya nawe,
a ngi nako ukungena endhlini yako
nawe; futi a ngi yi kudhla ukudhla ngi
puze amanzi kanye nawe ku lendawo:
17 Ngokuba kwa tyiwo kimi ngezwi
lika Jehova, ukuti, U nga dhli ukudhla,
u nga puzi namanzi kona, u nga pindeli
nga lendhlela o ze ngayo.
18 Wa ti kuye, Mina ngi ngumpro-
feti njengawe; ingelosi ya kuluma nami
ngalo izwi lika Jehova, ya ti, M buyise e
ze endhlini yako, ukuze a dhle isinkwa
a puze namanzi. Kodwa wa m qambela
amanga.
19 Ngako wa buya naye, wa dhla uku-
dhla endhlini yake wa puza amanzi
kona.
20 Kwa ti, be sa hlezi esitebeni, izwi
lika Jehova leza ku lomprofeti o m bu-
yisileyo:
21 Wa memeza kumuntu ka Tixo owa
vela kwa Juda, wa ti, U ti uJehova, ngo-
kuba a u kwenzanga loko oku yaleziwe-
yo ngomlomo ka Jehova, a u kwenzanga
njengokutyo kwake uJehova uTixo wa-
ko a ku yala kona.
22 Kodwa u buyile, u dhlile ukudhla,
u puzile namanzi kulendawo, ngayo
uJehova wa ti kuwe, U nga dhli uku-
dhla, u nga puzi namanzi kona; isi-
dumbu sako ka si yi kubekwa etuneni
lokoko bako.
23 Kwa ti, e se dhlile ukudhla, e se pu-
zile, ba m bopela imbongolo yake, ukuti,
yena umprofeti a be m buyisile.
24 E se hambile, ibubesi la hlangana
naye endhleleni, la m bulala: isidumbu
sake sa ntyingwa endhleleni, imbongolo
yema ecaleni laso, futi nebubesi lema
eduze nesidumbu.
25 Kwa ti, abantu abadhlulayo kona,
ba bona isidumbu si lahlwe endhleleni,
ibubesi li mi eduze nesidumbu; beza ba
landa lendaba emuzini lapo lomprofeti
omdala e be hlezi kona.
26 E se zwile loko, umprofeti o be m
buyisile endhleleni wa ti, Ku ngumu-
ntu ka Tixo, o nga lalelanga izwi lika
Jehova; ngako uJehova u m nikeze
kulo ibubesi, la m hlepula, la m bulala,
njengalo izwi lika Jehova, a li tyoyo
kuye.
27 Wa kuluma emadodaneni ake, wa
ti, Bopelani imbongolo, ba yi bopela.
28 Wa ya wa fumana isidumbu sake si
lahlwe endhleleni, imbongolo nebubesi
li mi eduze nesidumbu: ibubesi la be li
nga dhlanga isidumbu, la be li nga hle-
pulanga nembongolo.
29 Umprofeti wa tata isidumbu somu-
ntu ka Tixo, wa si beka pezu kwembo-
ngolo, wa si buyisa; umprofeti omdala
weza emuzini, ukulila noku m mbela.
30 Wa si beka isidumbu sake etuneni
lake; ba m kalela, ba ti, Maye, mfo
wetu!

31 Kwa ti, e se m mbele, wa kuluma
emadodaneni ake, wa ti, Lapo se ngi file
nami, ma ni ngi lahle kulelituna lapo
umuntu ka Tixo e lahlwe kona; bekani
amatambo ami ndawonye namatambo
ake:
32 Ngokuba loko a ku memezayo nge-
zwi lika Jehova kulo ilati eli seBeteli,
na kuzo izindhlu zonke zezindawo ezi-
pakamileyo ezi semizini ya seSamaria,
ku za kuza impela.
33 Ngasemva kwa loko uJeroboamu
ka yi shiyanga indhlela yake embi, ko-
dwa wa tata abafokazi babantu wa ba
misa ba be abapristi bezindawo ezipaka-
mileyo; lowo otandayo wa m misa, a
be umpristi ezindaweni ezipakamileyo.
34 Loko kwa ba isono kuyo indhlu ka
Jeroboamu, ukuyicita, nokuyiqeda i pele
ebusweni bomhlaba.

ISAHLUKO 14.

NGA lesosikati uAhija indodana ka Je-
roboamu wa e gula.
2 uJeroboamu wa ti kumkake, A ke u
suke, u zifihle, ukuze ku nga bonakali
ukuba u ngumfazi ka Jeroboamu; ha-
mba u ye eShilo: bheka, ku kona lapo
uAhija umprofeti, yena owa tyo ngami
ukuti, ngi za kuba inkosi ya laba bantu.
3 U tate izinkwa ezi ishumi, u hambe
nazo, kanye namacwecwana, nopiso lwe-
zinyosi, u ye kuye: yena u za kuku-
tyela loko oku ya kuvela kumtwana.
4 Umka Jeroboamu wenza njalo, wa
suka, wa ya eShilo weza endhlini ka
Ahija. uAhija wa e nge nakubona;
ngokuba amehlo ake a be noncwazi nge-
nxa yobudala bake.
5 uJehova wa ti kuAhija, Bheka, na-
ngu umfazi ka Jeroboamu e za ukubuza
kuwe ngayo indodana yake; ngokuba i
ya gula; wo m pendula ngokuti na ngo-
kuti; ngokuba ku za kuti, ekungeneni
kwake, u ya kuzenza njengomunye
muntu.
6 Kwa ku njalo, uAhija lapo e zwa
izigqi zezinyawo zake, ekungeneni kwa-
ke, emnyango, wa ti, Ngena, wena mfa-
zi ka Jeroboamu; u zenzelani njengo-
munye muntu na? ngokuba ngi tunyi-
we kuwe ngi nezindaba ezisindayo.
7 Hamba, u m tyele uJeroboamu, U ti
uJehova uTixo ka Israeli, ngokuba ngi
ku ketile ngi ku pakamisile pakati kwa-
bantu, ngi kwenzile u be ikunzana la laba
bantu bami abaIsraeli,
8 Ngapuca indhlu ka Davida umbuso,
nga wu nika wena; kepa a wenzanga
njengayo inceku yami uDavida, owa
gcina izimemezelo zami, wa ngi landela
ngenhliziyo yonke yake, enze loko oku-
faneleyo emehlweni ami;
9 Kodwa wenzile okubi okukulu ku
nabo bonke aba ngapambili kwako;
ngokuba wa zenzela izitixo ezinye, ne-
mifanekiso ekandwayo, ukungivusa ngi
tukutele, u ngi delile u ngi fulatele:
10 Ngako bheka, ngi ya kuleta okubi
kuyo indhlu ka Jeroboamu, ngi ya ku-
susa kuJeroboamu yena o nobudoda,
naye o valiwe oseleyo kwa Israeli, ngi
ya kususa okuseleyo kwendhlu ka Jero-
boamu, njengokuba umuntu e susa ubu-
longwe, bu ze bu pele.
11 Yena wa kwa Jeroboamu ofayo emu-
zini, u za kudhliwa izinja; naye ofayo
endhle u za kudhliwa izinyoni ezindi-
zayo; ngokuba uJehova u tyilo.
12 Suka ngako, u ye kwako; ekunge-
neni kwezinyawo zako emuzini, u ya
kufa umtwana.
13 Ba ya kumkalela bonke abaIsraeli,
ba ya kummbela ngokuba u yena yedwa
inzalo ka Jeroboamu o ya kungcwatywa,
ngokuba ku funyanwa kuyena ukulu-
nga emehlweni ka Jehova uTixo ka
Israeli, endhlini ka Jeroboamu.
14 Futi, uJehova u ya kumisa inkosi
yabaIsraeli, i ya kunquma indhlu ka Je-
roboamu nga lolusuku; kodwa yini na?
Kona manje ke.
15 Ngokuba uJehova u ya kunqoba
abaIsraeli, njengohlanga lu zanyazanyi-
swa emanzini, u ya kusipula abaIsraeli
ku lelizwe elihle, a li nikayo oyise babo,
u ya kubahlakaza ngapambili komfula,
ngokuba benzile uAshera ba vusa ulaka
luka Jehova.
16 U ya kushiya abaIsraeli ngenxa ye-
zono zika Jeroboamu, owona, owenza
abaIsraeli bone.
17 Wa suka umka Jeroboamu, wa ha-
mba, weza eTirza, e se fikile emgulugu-
lwini emnyango, umtwana wa fa:
18 Ba m mbela, bonke abaIsraeli, ba
m kalela, njengalo izwi likaJehova, a li
kulumayo ngaye uAhija umprofeti ince-
ku yake.
19 Imisebenzi eminye ka Jeroboamu,
ukulwa kwake, nokubusa kwake, bheka,
ku lotyiwe encwadini yemisebenzi yemi-
hla ngemihla yamakosi abaIsraeli.
20 Imihla yokubusa kuka Jeroboamu
ya yi iminyaka e ngamashumi amabili
nambili; wa lala nokoko bake; uNada-

bi indodana yake wa busa esikundhleni sake.

21 uReoboamu indodana ka Solomona wa busa kwa Juda. Ekuqaleni kwake ukubusa uReoboamu wa e neminyaka i ngamashumi amane nanye; wa busa iminyaka e ishumi nesikombisa eJerusalema, umuzi a wu ketileyo uJehova pakati kwezizwe zonke zabaIsraeli, ukuze a beke kona igama lake: igama likanina la li nguNama umAmoni.

22 AbaJuda benza okubi emehlwini ka Jehova, ba m vusela umona ngezono zabo aba zenzileyo, nga pezu kwako konke aba kwenzileyo okoko babo.

23 Ngokuba ba zakela izindawo ezipakamileyo, nezitombe noAshera, ezintabeni zonke ezipakamileyo, nangapansi kwemiti yonke eluhlaza.

24 Futi a be kona amaSodoma ku lelozwe; benza bona njengobubi bonke bezizwe uJehova a zi xotyileyo pambi kwabantwana baka Israeli.

25 Kwa ti ngomnyaka wesihlanu wenkosi uReoboamu, uShishaka inkosi ya sEgipite wenyuka ukuhlasela eJerusalema;

26 Wa susa imfuyo yendhlu ka Jehova, nemfuyo yendhlu yenkosi; wa susa konke nje: wa susa amahau egolide a be enziwe nguSolomona.

27 Inkosi uReoboamu wenza amahau etusi ezikundhleni zawo, wa wa nika ezandhleni zezinduna zabalindi, abalindayo umnyango wendhlu yenkosi.

28 Kwa ti, ekungeneni kwenkosi endhlini ka Jehova, abalindi ba wa twala, ba wa buyisela egumbini labalindi.

29 Imisebenzi eminye ka Reoboamu, nako konke a kwenzayo, ka ku lotyiwe ini encwadini yemisebenzi yemihla ngemihla yamakosi abaJuda?

30 Kwa ku kona ukulwa, ba lwa oReoboamu noJeroboamu imihla yonke yabo.

31 uReoboamu wa lala nokoko bake, wa mbelwa ndawonye noyise emuzini ka Davida. Igama lika nina la li nguNama umAmoni. uAbijamu indodana yake wa busa esikundhleni sake.

## ISAHLUKO 15.

NGOMNYAKA weshumi nesishiyangalombili wenkosi uJeroboamu indodana ka Nebati eAbijamu wa busa kwa Juda.

2 Wa busa iminyaka emitatu eJerusalema. Igama lika nina la li nguMaka, indodakazi ka Abishalomu.

3 Wa hamba ezonweni zonke zika yise, a zenzileyo kuqala: inhliziyo yake ya yi nga lungile kuJehova uTixo wake, njengenhliziyo ka Davida uyise.

4 Kodwa, uJehova uTixo wake wa m nika isibane eJerusalema, ngenxa ka Davida, ukumisa indodana yake ngasemva kwake, ukuqinisa iJerusalema:

5 Ngokuba uDavida wenza okufaneleyo emehlweni ka Jehova, izinsuku zonke zokuhamba kwake, ka pambukanga ngaluto a m yalelayo lona, kupela endabeni ka Uria umHiti.

6 Kwa ku kona ukulwa ba lwa oReoboamu noJeroboamu imihla yonke yabo.

7 Imisebenzi eminye ka Abijamu, nako konke akwenzayo, ka ku lotyiwe ini encwadini yemisebenzi yemihla ngemihla yamakosi abaJuda? Kwa ku kona ukulwa pakati kuka Abijamu noJeroboamu.

8 uAbijamu wa lala nokoko bake; ba m mbela emuzini ka Davida; uAsa indodana yake wa busa esikundhleni sake.

9 Ngomnyaka o ngamashumi amabili ka Jeroboamu inkosi yaba Israeli uAsa wa busa kwa Juda.

10 Wa busa eJerusalema iminyaka e ngamashumi amane nanye. Igama lika nina la li nguMaka, indodakazi ka Abishalomu.

11 uAsa wenza okufaneleyo emehlweni ka Jehova, njengoyise uDavida.

12 Wa susa amaSodoma ezweni, wa susa nezitombe zonke eza be zenziwe oyise.

13 Futi wa m kipa uMaka unina, ebukosikazini, ngokuba wa senza isitombe sika Ashera, uAsa wa bulala isitombe sake, wa si tyisa ecibini iKidroni.

14 Kodwa izindawo ezipakamileyo za zi nga suswa; kepa inhliziyo ka Asa ya i lungile kuJehova imihla yonke yake.

15 Wa ngenisa endhlini ka Jehova izinto ezingcwele zika yise, kanye nezinto ezingcwele zake, isiliva, negolide, nezitya.

16 Kwa ku kona ukulwa pakati kuka Asa noBasha inkosi yaba Israeli imihla yonke yabo.

17 uBasha inkosi yabaIsraeli wa kupuka ukuhlasela kwa Juda, waka iRama, ukuvimbela abantu ba nga pumi, ba nga ngeni enkosini yabaJuda uAsa.

18 uAsa wa tata isiliva lonke kanye negolide ela be li sele emfuyweni yendhlu ka Jehova nemfuyo yendhlu yenkosi, wa ku nika ezandhleni zezi-

nceku zake: Inkosi uAsa wa ku tumela
ku Benhadade, indodana ka Tabrimona,
indodana ka Heziona, inkosi ya seSiria,
e hlezi eDamaseku, e ti,
19 Si kona isivumelwano pakati kwa-
mi nawe, pakati kobaba noyihlo; bhe-
ka ngi ku tumele isipo, sesiliva nego-
lide; woza u sapule isivumelwano sako
noBasha inkosi yabaIsraeli, ukuze a
muke kimi.
20 Njalo uBenhadade wa lalela uAsa
inkosi wa tuma izinduna zempi yake
ukuhlasela emizini yabaIsraeli, wa nqo-
ba iIjoni, neDani, neAbelebetemaka,
neKinerota lonke, nezwe lonke laba-
Nafetali.
21 Kwa ti, uBasha e se zwile loko, wa
peza ukwaka iRama, wa hlala eTirza.
22 Ngasemva kwa lesisikati inkosi
uAsa wa mema abaJuda bonke; kwa
ku nge ko muntu okululekileyo: ba
susa amatye a seRama, nemiti yalo,
uBasha a be akile ngayo; inkosi yaka
ngayo iGeba kwa Benjamini, neMizpa.
23 Imisebenzi yonke eminye ka Asa,
namandhla onke ake, nako konke a
kwenzayo, nemizi a yakayo, ka ku lo-
tyiwe yini encwadini yemisebenzi ye-
mihla ngemihla yamakosi abaJuda? Ko-
dwa ngesikati sobudala bake wa e naso
isifo ezinyaweni zake.
24 uAsa wa lala nokoko bake, wa mbe-
lwa kanye nokoko bake emuzini ka Da-
vida uyise; uJehoshafati indodana yake
wa busa esikundhleni sake.
25 uNadabi indodana ka Jeroboamu
wa qala ukubusa kwa Israeli ngomnya-
ka wesibili ka Asa inkosi yabaJuda, wa
busa kwa Israeli iminyaka emibili.
26 Wenza okubi emehlweni ka Jeho-
va, wa hamba endhleleni ka yise, na se-
sonweni sake ngaso wa bonisa abaIsraeli.
27 uBasha indodana ka Abija, umu-
ntu wendhlu ka Isakari, wenza icebo
kuye uBasha, wa m nqoba eGibetoni,
umuzi wabaFilisti; ngokuba uNadabi
nabaIsraeli bonke ba haqa iGibetoni.
28 Ngomnyaka wesitatu ka Asa inkosi
yabaJuda uBasha wa m bulala, wa busa
esikundhleni sake.
29 Kwa ti, lapo e se busa, wa bulala
indhlu yonke ka Jeroboamu, ka shiya-
nga kuJeroboamu namunye opefumla-
yo, wa za wa m bulala, njengokutyo ku-
ka Jehova, a ku kulumayo ngenceku
yake uAhija wa seShilo?
30 Ngenxa yezono zika Jeroboamu a
be ona ngazo, wenza abaIsraeli bone
ngazo, na ngokuhlupa kwake ngako a
be vusile ulaka luka Jehova uTixo ka
Israeli.
31 Imisebenzi eminye ka Nadabi, no-
kwenza konke kwake, ka ku lotyiwe
yini encwadini yemisebenzi yemihla
ngemihla yamakosi abaIsraeli?
32 Kwa ku kona ukulwa pakati kuka
Asa naye uBasha inkosi yabaIsraeli izi-
nsuku zonke zabo.
33 Ngomnyaka wesitatu ka Asa inkosi
yabaJuda uBasha indodana ka Ahija wa
qala ukubusa abaIsraeli bonke eTirza,
iminyaka e ngamashumi amabili nane.
34 Wenza okubi emehlweni ka Je-
hova, wa hamba endhleleni ka Jero-
boamu, na sesonweni sake ngaso a be
benzile abaIsraeli bone.

ISAHLUKO 16.

LEZA izwi lika Jehova kuJehu indo-
dana ka Hanani lokucita uBasha.
ukuti,
2 Ngokuba nga ku pakamisa nga so-
tulini, nga kwenza u be inkosi yaba-
ntu bami abaIsraeli, u hambile kodwa
endhleleni ka Jeroboamu, wenzile aba-
ntu bami abaIsraeli bone, u ngi vusile
ulaka ngezono zabo;
3 Bheka, ngi ya kususa inzalo ka
Basha, nenzalo yendhlu yake; ngi ya
kwenza indhlu yako i be njengayo
indhlu ka Jeroboamu indodana ka Ne-
bati.
4 Yena ofayo ka Basha emuzini u ya
kudhliwa izinja: yena kwaba kwake
ofayo endhle, u ya kudhliwa izinyoni.
5 Imisebenzi eminye ka Basha, no-
kwenza kwake, namandhla ake, a ku
lotyiwe yini encwadini yemisebenzi ye-
mihla ngemihla yamakosi abaIsraeli?
6 uBasha wa lala nokoko bake wa m
belwa eTirza: uEla indodana yake wa
busa esikundhleni sake.
7 Futi kwa fika izwi ngaye uJehu
umprofeti indodana ka Hanani kuBa-
sha, nakuyo indhlu yake, ngenxa yoku-
bi konke a be kwenzile emehlweni ka
Jehova, ngokumvusela ulaka ngomsebe-
nzi wezandhla zake, nokufana nendhlu
ka Jeroboamu, ngokuba wa m bulala.
8 Ngomnyaka o ngamashumi amabili
nesitupa ka Asa inkosi yabaJuda wa
qala uEla indodana ka Basha ukubusa
kwa Israeli eTirza, iminyaka emibili,
9 Inceku yake uZimri, induna yenxe-
nye yezinqola zake, wa menzela icebo,
lapo e be e seTirza, e puza a ze a dakwe

endhlini ka Arza, umlindi wendhlu
yake eTirza.
10 uZimri wa ngena wa m bulala, wa
ze wa fa, ngomnyaka wamashumi
amabili nesikombisa ka Asa inkosi ya-
baJuda, wa busa esikundhleni sake.
11 Kwa ti, ekuqaleni kwake uku-
busa, qede a hlale esihlalweni sake so-
bukosi, wa bulala indhlu yonke ka Ba-
sha: ka m shiyanga namunye o nobu-
doda, kwaba kwabo, na kuzo izihlobo
zake.
12 Njaloke uZimri wa qeda indhlu yo-
nke ka Basha, njengalo izwi lika Je-
hova, a li tyoyo kuBasha, ngoJehu
umprofeti,
13 Ngenxa yezono zonke zika Basha,
nezono zika Ela indodana yake, a bone
ngazo, benza abaIsraeli bone nagazo,
ngokuvusa ulaka luka Jehova uTixo
wabaIsraeli ngokuzidhla kwabo,
14 Imisebenzi eminye ka Ela, nako
konke a kwenzayo, ka ku lotyiwe yini
encwadini yemisebenzi yemihla ngemi-
hla yamakosi abaIsraeli?
15 Ngomnyaka wamashumi amabili
nesikombisa ka Asa, inkosi yabaJuda
uZimri wa busa eTirza izinsuku ezi isi-
kombisa. Abantu ba be haqa iGibetoni,
umuzi wamaFilisti.
16 Abantu aba haqayo kona bezwa ku
tiwa, uZimri wenzile icebo, futi u bulele
inkosi: ngako abaIsraeli bonke ba m
misa uOmri, induna yamabuto, a be
inkosi yabaIsraeli nga lolusuku kona
ekamu.
17 uOmri wa kupuka nga seGibetoni,
kanye nabaIsraeli bonke, ba haqa
iTirza.
18 Kwa ti, uZimri e se bonile ukuba
umuzi wa u nqotyiwe, wa ngena esigo-
dhlweni sendhlu yenkosi, wa yi tyisa
indhlu yenkosi ngomlilo e kona pakati,
wa fa kona.
19 Ngenxa yezono zake ona ngazo
ngokwenza okubi emehlweni ka Jehova,
ngokuhamba endhleleni ka Jeroboamu,
ngesono sake, wonisa abaIsraeli.
20 Imisebenzi eminye ka Zimri, no-
kuhlubuka kwake, ka ku lotyiwe yini
encwadini yemisebenzi yemihla ngemi-
hla yamakosi aba Israeli.
21 Kona abantu abaIsraeli ba hluka-
niswa kabili; abanye ba landela uTibni
indodana ka Ginate, ba m misa a be
inkosi; abanye ba landela uOmri.
22 Kodwa abantu aba be landela uOm-
ri ba bahlula abantu aba be landela uTib-
ni indodana ka Ginate; njalo uTibni wa
fa, uOmri wa busa.
23 Ngomnyaka o ngamashumi amata-
tu nanye ka Asa inkosi yabaJuda uOmri
wa qala ukubusa kwa Israeli, iminyaka
e ishumi nambili, iminyaka e isitupa
wa busa eTirza.
24 Wa tenga intaba iSamaria kuShe-
mare ngamatalenta amabili esiliva, waka
emangweni, wa qamba igama lomuzi a
wakileyo, ngegama lika Shemare umni-
niyo intaba, ukuti iSamaria.
25 Kodwa uOmri wenza kabi eme-
hlweni ka Jehova, wona ku nabo bonke
aba ngapambili kwake.
26 Ngokuba wa hamba ngendhlela yo-
nke ka Jeroboamu indodana ka Nebati,
na sesonweni sake ngaso wonisa abaIsra-
eli, ukuvusa ulaka luka Jehova uTixo ka
Israeli ngokuzindhla kwabo.
27 Imisebenzi eminye ka Omri a ye-
nzileyo, namandhla ake a wa bonakali-
sayo, a ku lotyiwe yini encwadini yemi-
sebenzi yemihla ngemihla yamakosi
abaIsraeli.
28 uOmri wa lala nokoko bake, wa
mbelwa eSamaria: uAhabi indodana
yake wa busa esikundhleni sake.
29 Ngomnyaka o ngamashumi amata-
tu neshiyagalombili ka Asa inkosi yaba-
Juda uAhabi indodana ka Omri wa qala
ukubusa kwa Israeli: uAhabi indodana
ka Omri wa busa kwa Israeli eSamaria
iminyaka e ngamashumi amabili na-
mbili.
30 uAhabi indodana ka Omri wenza
okubi emehlweni ka Jehova ku nabo bo-
nke aba be ngapambili kwake.
31 Kwa ti futi, (kwa ku ize yini uku-
ba wa hamba ezonweni zika Jeroboamu
indodana ka Nebati?) wa tata uJezebeli
indodakazi ka Etebali inkosi yamaZido-
nia, a be umfazi wake, wa ya wa dumisa
uBali, wa m konza.
32 Wa m misela uBali ilati endhlini
ka Bali, a be yakile eSamaria.
33 uAhabi wenza umfanekiso ka Ashe-
ra; njaloke uAhabi wa vama imisebenzi
yokuvusa ulaka luka Jehova uTixo wa-
baIsraeli ku nawo wonke amakosi aba-
Israeli a be ngapambili kwake.
34 Ngesikati sake uHieli wa seBeteli
waka iJeriko: wa beka isisekelo endo-
daneni yake uAbiramu o ngowamazi-
bulo ake, wa misa amasango endodane-
ni yake yamageino uSegubi, njengalo
izwi lika Jehova, a li tyoyo ngoJoshua
indodana ka Nuni.

## ISAHLUKO 17.

UELIJA umTishebe, wa seGiladi, wa
ti kuAhabi, Ukona uJehova uTixo
ka Israeli, engi mi pambi kwake, a
ku yi kuba kona namazolo nemvula ku
leminyaka, kupela njengezwi lami.
2 Izwi lika Jehova leza kuye, la ti,
3 Suka lapa, u ye ngasempumalanga,
u catye nga semfuleni oku tiwa iKerite,
eli ngapambili kweJordani.
4 Ku za kuti, u ya ku puza emfuleni
lowo, ngi yalile amagwababa a ku pe
ukudhla kona.
5 Njalo wa ya wenza njengokutyo ku-
ka Jehova; wa ya wa hlala nga semfu-
leni iKerite, o ngapambili kweJordani.
6 Amagwababa a m zisela isinkwa ne-
nyama kusasa, nesinkwa nenyama ku-
sihlwa; wa puza amanzi emfuleni.
7 Kwa ti ekupeleni kwezinsuku, ama-
nzi omfula a tya ngokuba la be li nga ni
izulu ku lelozwe.
8 Izwi lika Jehova leza kuye, la ti,
9 Suka, u ye eZarefate, umuzi wa se-
Zidoni, u hlale kona; ngi yalile umfelo-
kazi wa lapo ukukondhla.
10 Wa suka wa ya eZarefate. Ekufi-
keni kwake esangweni lomuzi, bheka,
lomfelokazi wa e cakatya kona: wa m
biza, wa ti, A ke u ngi letele incozana
amanzi esityeni, ngi puze.
11 E se hamba ukuwatata, wa m me-
meza, wa ti, Wo ngi letela, nocezu lwe-
sinkwa esandhleni sako.
12 Wa ti, U kona uJehova uTixo wa-
ko, impela a ngi naso isinkwa, kodwa
i kona incozana impupu esityeni, nama-
futa a incozana opisweni, bheka ngi ca-
katya izinkuni ezimbili, ukuze ngi nge-
ne ngi zipekele mina nendodana yami,
ukuze si dhle, si fe.
13 uElija wa ti kuye, U ngesabi; ha-
mba wenze loko o ku tyoyo: kepa wo
ngenzela isinkwana sami kuqala, u si
lete kimi, ngasemva wo zipekela kanye
nendodana yako.
14 Ngokuba wa ti uJehova uTixo ka
Israeli, Isitya sempupu a ku yi kupela,
futi nopiso lwamafuta a lu yi kupela,
ku ze ku fike usuku lapo uTixo a za
kunisa imvula emhlabatini.
15 Wa hamba wenza njengokutyo ku-
ka Elija: naye, kanye noElija, nabantu
bomfelokazi, ba dhla izinsuku eziningi.
16 Umpongolo wempupu a wu pela-
nga, upiso lwamafuta a lu pelanga, nje-
ngezwi lika Jehova, a li shumayelayo
ngoElija.
17 Kwa ti ngasemva kwa lezo zinto,
indodana ya lomfelokazi, umnikazi-
ndhlu ya gula, ukufa kwayo kwa ku
namandhla, ukuba ya fa.
18 Wa ti kuElija, Ngi namsebenzi
muni nawe na, wena muntu ka Tixo?
U ze lapa kimi yini ukungikumbuza
isono sami, nokubulala indodana ya-
mi na?
19 Wa ti kuye, Ngi nike indodana
yako. Wa yi tata ngasesifubeni sake,
wa kupuka nayo egumbini pezulu la-
po e be hlezi kona, wa yi beka embe-
deni wake.
20 Wa kuleka kuJehova, wa ti, E Je-
hova Tixo wami, nembala u m enzele
okubi lomfelokazi engi hlezi kwake,
ngokubulala indodana yake na?
21 Wa zeleka pezu komtwana kata-
tu, wa kuleka kuJehova, wa ti, E Jeho-
va Tixo wami, umpefumlo wa lomtwana
ma u buye u ze ku yena.
22 uJehova wa lalela izwi lika Elija;
umpefumlo womtwana, wa buya wa
ngena kuye, wa vuka.
23 uElija wa m tata umtwana, we-
hlika naye nga segumbini la pezulu
weza endhlini, wa m beka kunina:
uElija wa ti, Bheka, nansi indodana ya-
ko i vukile.
24 Umfazi wa ti kuElija, Nga loku
ngi yazi ukuba wena u ngumuntu ka
Tixo, nokuba izwi lika Jehova eli semlo-
nyeni wako li iqiniso.

## ISAHLUKO 18.

KWA ti ngasemva kwezinsuku ezi-
ningi, izwi lika Jehova leza kuElija
ngomnyaka wesitatu, la ti, Hamba, u ye
u zibonise kuAhabi; ngi ya kunisa imvu-
la emhlabeni.
2 uElija wa hamba ukuzibonisa ku-
Ahabi. Indhlala ya i nkulu eSamaria.
3 uAhabi wa m biza uObadia, umbusi
wendhlu yake. uObadia lo wa e mesaba
uJehova kakulu.
4 Kwa ti, ngesikati lapo uJezebeli wa
bulala abaprofeti baka Jehova, uObadia,
wa tata abaprofeti aba ikulu, wa ba fihla
emhumeni ngezixukwana ukuti abantu
abangamashumi amahlanu, wa bondhla
ngokudhla namanzi.
5 uAhabi wa ti kuObadia, Hamba u
ye emitonjeni yonke, ezweni lelo, na se-
mifuleni yonke: ku nga be si ya kufu-
mana utyani si sindise amahashi nezi-
mbongolo, ukuze izilwane zi nga fi.
6 Ngako ba hlukaniselana izwe ukuba

ba li nqume: uAhabi wa ya ngenye
indhlela, e yedwa, uObadia naye wa ha-
mba ngenye indhlela e yedwa.

7 uObadia e sendhleleni, wa hlangana
naye uElija, wa m azi, wa wa ebusweni
bake, wa ti, Wena u inkosi yami uElija
yini na?

8 Wa ti kuye, Ngi nguye: hamba u
yi tyele inkosi yako, u ti, Bheka, na-
ngu uElija.

9 Wa ti, Ngoneni mina, ukuba u ta-
nda ukunikela inceku yako esandhleni
sika Ahabi, a ngi bulale?

10 U kona uJehova uTixo wako, ka si
ko isizwe, ka u ko nombuso, lapo inko-
si yami i nga tumanga kona ukuku-
funa: uma nxa ba ti, Ka ko; ya fungi-
sa abombuso nesizwe, ba qinise ukuba a
ba ku fumananga.

11 Kaloku wena u ti, Hamba, u ye u
yi tyele inkosi yako, ukuti, Bheka, uEli-
ja u lapa.

12 Ku za kuti, se ngi sukile kuwe,
umoya ka Jehova u ya kukuyisa enda-
weni engi nga yaziyo; kanjaloke uma
ngi ze ngi m tyele uAhabi, naye e nga
ku fumananga, u za kungibulala; kepa
mina nceku yako ngi m esabe uJehova
kwa sebutyeni bami.

13 Inkosi yami ka i bikelwa yini loko
enga kwenzayo mzukwana uJezebeli wa
ba bulala abaprofeti baka Jehova, ukuti
nga fihla emhumeni abantu aba ikulu
baka Jehova, aba ngabaprofeti, ngezixu-
kwana zabantu aba ngamashumi ama-
hlanu, nga bondhla ngokudhla nama-
nzi?

14 Kaloku wena u ti, Hamba, u ti
enkosini yako, Bheka, nangu uElija: i
ya kungibulala.

15 uElija wa ti, U kona uJehova wa-
mabandhla, engi mi pambi kwake, ngi
ya kuzibonisa kuye namhlanje.

16 Ngako uObadia wa ya ukumhla-
ngabeza uAhabi, wa m tyela; uAhabi
wa ya ukumhlangabeza uElija.

17 Kwa ti, uAhabi e se m bonile uEli-
ja, uAhabi wa ti kuye, Wena u nguye
ohlupayo abaIsraeli yini na?

18 Wa ti, A ngi ba hlupanga abaIsra-
eli; kodwa wena, nendhlu ka yihlo, ni
ba hlupile, ngokuba ni delile imiyalo ka
Jehova, u landele izitombe zika Bali.

19 Kaloku wena ma u tume, u butele
kimi lapa, entabeni okutiwa iKarmeli
abaIsraeli bonke, nabaprofeti baka Bali
a ba amakulu amane namashumi ama-
hlanu, nabaprofeti baka Ashera a ba nga-
makulu amane, abadhlayo esitebeni sika
Jezebeli.

20 Njalo uAhabi wa tumela kubo bo-
nke abantwana baka Israeli, wa butela
abaprofeti entabeni okutiwa iKarmeli.

21 uElija weza kubo bonke abantu, wa
ti, Ku za kuba nini na ni nga keti kuko
ukukolwa okubili? Uma uJehova u
nguTixo, m landeleni: kodwa ukuba
u nguBali, m landeleni njalo. Kepa
abantu a be m pendula nokanci.

22 uElija wa ti kubantu, Yimi nge-
dwa, o salayo e ngumprofeti ka Jehova;
kodwa abaprofeti baka Bali ba ngabantu
aba ngamakulu amane namashumi ama-
hlanu.

23 Kaloku ma ba si nike izinkabi ezi-
mbili; ma ba'zi ketele enye inkabi i be
yabo, ba yi hlahlele, ba i beke pezu
kwezinkuni, be nga wu beki umlilo;
nami ngi ya kulungisa enye inkabi, ngi
yi beke pezu kwezinkuni, ngi nga wu
beki umlilo kodwa;

24 Nina ma ni kuleke ngegama labo
otixo benu, nami ngi ya kukuleka nge-
gama lika Jehova: a ku ti utixo ope-
ndulayo ngomlilo, yena ma a be o ngu-
tixo impela. Abantu bonke ba pendula
ba ti, Kuhle loko.

25 uElija wa ti kubaprofeti baka Bali,
Ketani inkabi enye, ni zilungisele yona
kuqala; ngokuba nina ni baningi; ni
kuleke egameni lotixo benu, ni nga beki
umlilo kodwa.

26 Ba yi tata inkabi, aba piwa yona,
ba yi lungisa, ba kuleka egameni lika
Bali ngasekuseni kwa za kwa semini, be
ti, We Bali, si pendule. Kodwa la li
nge ko nazwi, wa u nge ko nompendulo.
Ba xuma elatini e be lenziwe kona.

27 Kwa ti emini, uElija wa ba binqa,
wa ti, Memezani kakulu; ngoba yena u
ngutixo; mhlaumbe u xoxa indaba,
mhlaumbe u sendhlini, mhlaumbe u ya
hamba, mhlaumbe u lele, ku sweleka a
vuswe.

28 Ba kala, ba zi sika ngemese na nge-
mikonto, njengomkuba wabo kwa ze
kopa igazi labo.

29 Kwa ti, ntambama, ba profeta kwa
za kwa sesikatini somnikelo, kepa la li
nge ko nazwi, kwa ku nge ko mpendu-
lo, nokulalela.

30 uElija wa ti kubantu bonke, Sonde-
lani kimi, abantu bonke ba sondela
kuye. Wa lungisa ilati lika Tixo ela li
dilikile.

31 uElija wa tata amatye a ishumi na-

mbili, njengobuningi bezizwe zamado-
dana ka Jakobe, e leza kuye izwi lika
Jehova, li ti, Igama lako li za kuba
uIsraeli;
32 Waka ilati ngamatye egameni lika
Jehova: wemba umsele nga selatini, o
lingeneyo nezilinganiso ezimbili ze-
mbewu.
33 Wa zelakanyisa izinkuni, wa hla-
hlela inkabi, wa yi beka pezu kwezi-
nkuni, wa ti, Gcwalisani izimbiza ezine
ngamanzi, ni wa tele eminikelweni yo-
kutya, na sezinkunini,
34 Wa ti, Yenzani loko kabili. Ba
kwenza kabili. Wa ti, Yenzani katatu.
Ba kwenza katatu.
35 Amanzi a goboza elatini; wa gcwa-
lisa umsele ngamanzi.
36 Kwa ti ngesikati sokunikela umni-
kelo wokuhlwa, uElija umprofeti wa so-
ndela, wa ti, Jehova Tixo ka Abrahama,
ka Isaka, noka Israeli, ma kwaziwe na-
mhla ukuba wena u nguTixo kwa Isra-
eli, nokuba mina ngi inceku yako, noku-
ba ngenzile konke njengokutyo kwako.
37 Ngi pendule, Jehova, ngi pendule,
ku kona lababantu ba ya kwazi ukuba
wena u nguJehova uTixo, ukuba u bu-
yisile izinhliziyo zabo.
38 Njalo wehla umlilo kuJehova, wa
tyisa umnikelo, kanye nezinkomo, na-
matye, notuli, kwa tya namanzi a se-
mseleni.
39 Abantu bonke se be ku bonile loku,
ba wa ngobuso babo: ba ti, uJehova, u
nguTixo; uJehova, u nguTixo.
40 uElija wa ti kubo, Bambani aba-
profeti baka Bali; ma a nga baleki na-
munye. Ba ba bamba; uElija wa be-
hlisela emfuleni iKedroni, wa ba bulala
kona.
41 uElija wa ti kuAhabi, Suka u ku-
puke, u dhle u puze: ngokuba ku kona
udumo lwemvula eningi.
42 uAhabi wa kupuka ukudhla noku-
puza. uElija wa kupukela entabeni
iKarmeli; wa hlala pansi emhlabatini,
wa nxolombisa,
43 Wa ti encekwini yake, Kupuka, u
bheke nga selwandhle. Wa kupuka, wa
lunguza, wa ti, A ngi boni luto. Wa ti,
Kupuka u pinde izikati ezi isikombisa.
44 Kwa ti ngesikati sesikombisa, wa
ti, Bheka, ku ya kupuka nga selwandhle
ifu elincane, li ngangaso isandhla somu-
ntu. Wa ti, Kupuka, u ti, kuAhabi;
Bopela inqola yako, wehle, funa u vinje-
lwe imvula.
45 Kwa ti ngesikatyana izulu la li gu-
qubele, li namafu nomoya, imvula ya i
nkulu kakulu. uAhabi wa hamba enqo-
leni, wa fika eJezreli.
46 Isandhla sika Jehova sa si kuye
uElija; wa bopa ukalo lwake, wa gijima
pambi kuka Ahabi wa za wa fika esa-
ngweni la seJezreli.

## ISAHLUKO 19.

UAHABI wa m tyela uJezebeli konke
a kwenzileyo uElija, ukuba u ba bu-
lele abaprofeti bonke ngenkemba.
2 uJezebeli wa tuma isigijimi kuElija,
wa ti, Izitixo ma zenze njalo kimi, zene-
zele, uma ngi nga kwenzi wena u be
njengomunye wa labo ngomso nga lesi-
sikati.
3 E se zwile loko, wa suka, wa hamba
ukuze a sinde, weza eBeresheba, la se-
Judia, wa yi shiya kona inceku yake.
4 Kodwa yena wa hamba usuku lwa
lunye ehlane, weza wa hlala pansi ko-
muti werotemu: inhliziyo yake ya ti se
nga ti a nga fa; wa ti, Se kwanele; ka-
loku, Jehova, ma ngi fe mina; ngokuba
a' ngi lungile ku nabo obaba bami.
5 E se lele ubutongo pansi komuti
werotemu, bheka, ingelosi ya m tinta, ya
ti, Vuka u dhle.
6 Wa bheka, wa bona, kwa ku kona isi-
nkwa eziko, nopiso lwamanzi nga seka-
nda lake. Wa dhla wa puza, wa buya
wa lala pansi.
7 Ingelosi ka Jehova ya buya yeza
kuye ngokwesibili, ya m tinta, ya ti,
Vuka u dhle; ngokuba u za kuhamba
kakulu.
8 Wa suka, wa dhla wa puza, wa ha-
mba e nga ku dingi ukudhla izinsuku
ezi ngamashumi amane nobusuku obu
ngamashumi amane weza entabeni ka
Tixo, iHorebe.
9 Wa fika kona emhumeni, wa hlala
kona; izwi lika Jehova leza kuye, la ti
kuye, Wenzani lapa, Elija?
10 Wa ti, Kade nga ngi pityekile nge-
nxa ka Jehova uTixo wamabandhla:
ngokuba abantwana baka Israeli ba pu-
lile isivumelwano sako, ba bidhlizile
amalati ako, ba bulele abaprofeti bako
ngenkemba; mina, ngedwa, ngi sele, ba
ya ngi funa nami, ukuze ba ngi bulale.
11 Wa ti, Puma, u hambe u me enta-
beni pambi kuka Jehova. Kwa ti, uJe-
hova wa dhlula, umoya omkulu o na-
mandhla wa gqibula izintaba, wa bulala
namatye pambi kwake uJehova; kodwa

uJehova wa e nge ko emoyeni; ngase-
mva komoya kwazamazama umhlaba;
kodwa uJehova wa e ngeko ekuzamaza-
meni komhlaba:
12 Ngasemva kokuzamazama ko-
mhlaba wa u kona umlilo; kodwa uJe-
hova wa e nge ko emlilweni; ngasemva
komlilo izwi elincane.
13 Kwa ti, uElija e se li zwile, wa
mboza ubuso bake ngengubo yake, wa
puma, wema emnyango womhume.
Bheka, leza izwi kuye, la ti, Wenzani
lapa, Elija?
14 Wa ti, Kade nga ngi pityekele uJe-
hova uTixo wamabandhla, ngokuba aba-
ntwana baka Israeli bapulile isivume-
lwano sako, ba bidhlizile amalati ako,
ba bulele abaprofeti bako ngenkemba;
mina, ngedwa, ngi sele; ba ya ngi funa
nami ukuba ba ngi bulale.
15 uJehova wa ti kuye, Hamba, u pi-
ndele ngendhlela e ya ehlane la seDa-
maseku: ekufikeni kwako, wo m gcoba
uHazali a be inkosi yamaSiria:
16 uJehu indodana ka Nimshi wo m
gcoba a be inkosi yabaIsraeli: uElisha
indodana ka Shafati wa seAbelmehola
wo m gcoba a be umprofeti esikundhleni
sako.
17 Ku za kuti, yena o balekela inke-
mba ka Hazali wo bulawa uJehu: naye o
balekela inkemba ka Jehu wo bulawa
uElisha.
18 Ngi za kuzilondolozela kubaIsraeli
izinkulungwane ezi isikombisa, bona
aba nga guqile ngamadolo kuBali, ne-
milomo e nga manganga.
19 Njalo wesuka lapo, wa m fumana
uElisha indodana ka Shafati, e lima
ngezinkabi eza botywa ngamajokwe a
ishumi nambili, pambi kwake, yena e
kwezeleshumi nambili, uElija wa dhlula
kuye, wa m fumba ngengubo yake.
20 Wa zi shiya izinkabi, wa gijima wa
m landela uElija, wa ti, Ma ngi ye, ngi
bange obaba nomame, ngi za kubuya
ngi ku landele. Wa ti kuye, Pindela
emva pela: ngi kwenzeni mina?
21 Wa pindela emva, wa tata izinkabi
ezimbili, wa zi hlaba, wa peka inyama
yazo ngempahla yezinkabi, wa ba pa
abantu, ba dhla. Kona wesuka, wa m
landela uElija, wa m konza.

## ISAHLUKO 20.

UBENHADADE inkosi ya seSiria wa
hlanganisa amabuto onke ake: a be
kona naye amakosi a ngamashumi ama-
tatu nambili, kanye namahashi, nezi-
nqola; wa kupuka wa haqa iSamaria,
wa hlasela kona.
2 Wa tuma izigijimi kuAhabi inkosi
yabaIsraeli emuzini, wa ti kuye, U ti
uBenhadade,
3 Isiliva lako negolide lako li ngelami;
abafazi bako nabantwana bako abahle,
ba ngabami.
4 Inkosi yabaIsraeli ya pendula ya ti,
Nkosi yami, nkosi yakiti, njengokutyo
kwako, ngi ngowako, mina kanye nako
konke engi nako.
5 Izigijimi za buya futi, za ti, U ti uBe-
nhadade, Noma ngi tumile kuwe, nga ti,
U za kunginika isiliva lako, negolide
lako, nabafazi bako, nabantwana bako.
6 Noko ngi ya kutuma izinceku zami
kuwena ngomuso nga lesisikati, zi ya
kuhlola endhlini yako, na sezindhlini
zezinceku zako; ku za kuti, konke oku-
hle emehlweni ako, zi ya kukutata nge-
zandhla zazo, zi hambe nako.
7 Njaloke inkosi yabaIsraeli ya biza
onke amalunga ezweni ya ti, A ke ni qa-
pele, ni bone nangu umuntu o funa oku-
bi: ngokuba wa tuma kimi e biza abafazi
bami, nabantwana bami, kanye nesiliva
lami, negolide lami; mina a ngi m nqa-
belanga.
8 Abadala bonke nabantu bonke ba ti
kuye, Musa ukumlalela, musa ukumvu-
mela.
9 Ngako wa ti kuzo izigijimi zika Be-
nhadade, Yi tyele inkosi yami inkosi ya
kiti, Konke owa tumela ngako encekwi-
ni yako kuqala ngi ya kukwenza: ko-
dwa leyonto a ngi nako ukuyenza, izigi-
jimi za hamba, za m buyisela impendulo.
10 uBenhadade wa tuma kuye, wa ti,
Izitixo ma zenze njalo kimi, na ngapezu
kwa loko futi, uma utuli lwa seSamaria
lu ya kwanela izandhla zabantu bonke
aba ngi landelayo.
11 Inkosi yabaIsraeli ya pendula ya ti,
Yityoni, Yena o hloma izikali zake ma
ka nga zikukumezi njengaye o zi be-
kayo.
12 Kwa ti, uBenhadade wezwa leli-
zwi, e puza, yena namakosi ake emate-
nteni, wa ti ezincekweni zake, Hlomani-
ni. A hloma, a kaka umuzi.
13 Bhekani, kweza umprofeti kuAhabi
inkosi yabaIsraeli, wa ti, U ti uJehova, U
bonile lempi enkulu kangaka na? Bhe-
ka, ngi ya kuinika esandhleni sako
namhlanje; u ze wazi ukuba mina ngi
nguJehova.

14 uAhabi wa ti, Ngobani na? Wa ti, U ti, uJehova, Ngabalisa bezinduna zamazwe. Wa ti, Ubani o ya kuqala ukulwa? Wa pendula, Uwe.
15 Wa buya wa bala abafana bezinduna zamazwe ba ngamakulu amabili namashumi amatatu nambili: ngasemva kwabo wa bala abantu bonke, bonke abantwana bakaIsraeli, izinkulungwane ezi isikombisa.
16 Ba puma emini. Kodwa uBenhadade wa e puzile wa ze wa dakwa ematenteni, yena namakosi, namakosi a ngamashumi amatatu nambili a m sizayo.
17 Abafana bezinduna zamazwe ba puma kuqala; uBenhadade wa tuma, ba m tyela, ba ti, Nampa abantu be puma eSamaria.
18 Wa ti, Noma be pumile ba nge siyo impi, ba bambeni bezwa; noma be puma be yimpi, ba bambeni bezwa.
19 Kwa puma emuzini, lababafana bezinduna zamazwe kanye nempi e ba landelayo.
20 Ba bulala ku ngulowo umuntu wake: amaSiria a baleka; abaIsraeli ba wa landela: uBenhadade inkosi yamaSiria wa baleka ehashini kanye nabakweli bamahashi.
21 Inkosi yabaIsraeli ya puma, ya gela amahashi nezinqola, ya bulala amaSiria ngokubulala okukulu.
22 Umprofeti weza enkosini yabaIsraeli, wa ti kuyo, Hamba, u zi qinise, u qonde, u bone loko o kwenzayo; ngokuba umnyaka omunye inkosi yamaSiria i ya kuza i hlasele kuwena.
23 Izinceku zenkosi ya seSiria za ti kuyo, Izitixo zabo zi izitixo zemimango; ngako ba sahlula; kodwa a ke si lwe nabo etafeni, impela si ya ku bahlula.
24 Yenza loku, Susa amakosi onke, ezindaweni zawo, u beke izinduna ezikundhleni zawo.
25 U bale ibuto, njengebuto lelo elacitwayo, ihashi ngehashi, inqola ngenqola; si za kulwa nabo etafeni, impela si ya kubahlula. Wa lalela izwi labo, wenza njalo.
26 Kwa ti mnyaka munye, uBenhadade wa bala amaSiria, wa kupuka wa ya eAfeki ukuhlasela kubaIsraeli.
27 Abantwana baka Israeli ba balwa, ba be kona bonke, ba puma ukuhlasela: abantwana babaIsraeli ba misa amatente abo pambi kwabo njengemihlambi emibili yezimbuzi; kodwa amaSiria a li qeda izwe.
28 Weza umuntu ka Tixo, wa kuluma enkosini yabaIsraeli, wa ti, U ti uJehova, Ngokuba amaSiria a ti, uJehova u nguTixo wemimango, kodwa ka si ye uTixo wezifunda, ngako ngi ya kulinika lonke lelibuto elikulu esandhleni sako, ni ze nazi ukuba mina ngi nguJehova.
29 Ba misa amatente a bekana izinsuku ezi isikombisa. Kwa ti, ngosuku lwesikombisa kwa qala ukulwa: abantwana baka Israeli ba bulala kumaSiria abantu abahamba ngezinyawo aba izinkulungwane ezi ikulu ngosuku lwa lunye.
30 Abaseleyo ba balekela eAfeki emuzini; kona udonga lwa wa pezu kwaba izinkulungwane ezi ngamashumi amabili nesikombisa abaseleyo. uBenhadade wa baleka, wa ngena emuzini, endhlini e ngapakati.
31 Izinceku zake za ti kuye, Bheka, se si zwile ukuti amakosi endhlu ka Israeli a ngamakosi a nomusa: Si ya ku nxusa si hambe si ye enkosini yabaIsraeli, si nezintambo emakanda etu, si vate izindwangu zamasaka okalweni lwetu: kungabe yona i ya kukutetelela u pile.
32 Njalo ba vata okalweni indwangu yamasaka, ba beka izintambo emakanda abo, be za enkosini yabaIsraeli, ba ti, Inceku yako uBenhadade u ti, Ngi nxusa, ngi nga fi. Ya buza, ya ti, Imbala yena u sa pilile na? yena u ngumfo wetu.
33 Lamadoda a qapela kahle amazwi ake a wa bamba amazwi masinyane; a ti, Umfo wenu uBenhadade wa ti, Hambani, ni m lete lapa. Njalo uBenhadade wa puma wa ya kuye; wa m kwelisa enqoleni yake.
34 uBenhadade wa ti kuye, Imizi, ubaba a yi tatayo kuyihlo, ngi ya kuyibuyisa, u ya kuzenzela izindhlela eDamaseku, njengokwenza kuka baba eSamaria. Wa ti uAhabi, Ngi ya kukumukisa ngesivumelwano lesi; njalo wa senza naye isivumelwano, wa m mukisa.
35 Umuntu otize wamadodana abaprofeti wa ti kuye owakelene naye ngezwi lika Jehova, A ku ngi tyaye. Wala lomuntu ukumtyaya.
36 Wa ti kuye, Ngokuba a ku lalelanga izwi lika Jehova, bheka, uma u su sukile kimi, ibubesi li za kukubulala. E se sukile kuye, ibubesi la m fumana, la m bulala.
37 Njalo wa bona omunye umuntu, wa

ti, A ku ngi tyaye. Umuntu wa m tyaya, kwa ingozi.

38 Njalo umprofeti wa suka, wa yi hlalela inkosi endhleleni, wa zi fihla ngomlota ebusweni bake.

39 Inkosi i si dhlula, wa memeza enkosini: wa ti, Inceku yako ya pumela ekuhlaseleni; bheka, umuntu wa pambuka, wa leta kimi umuntu omunye, wa ti, Londa lomuntu: nxa yena u nga m alela, kona u ya kuma esikundhleni sake nokuba u ya kutela italenta lesiliva.

40 Inceku yako i si sebenza ngalapa na ngalapaya, wa nyamalala. Inkosi yabaIsraeli ya ti kuye, Icala lako lo tetwa kanjalo; wena u su tyilo njalo.

41 Wa tyetya, wa hlangula umlota ebusweni bake; inkosi yabaIsraeli ya m bona ukuba u ngomunye wabaprofeti.

42 Wa ti kuye, U ti uJehova, Ngokuba u m yekile a pume esandhleni sako umuntu e nga m misa a qedwe nya, ngako wena u ya kuma esikundhleni sake, nabantu bako ba ya kuba esikundhleni sabantu bake.

43 Inkosi yabaIsraeli ya ya endhlini yayo inhliziyo yayo i dabukile i tukutela, yeza eSamaria.

## ISAHLUKO 21.

KWA ti ngasemva kwa loko, uNaboti umJezreli wa e nensimu yesivini, e ya i kona eJezreli, eduze nendhlu ka Ahabi inkosi ya seSamaria.

2 uAhabi wa kuluma naye uNaboti, wa ti, Ngi pe insimu yako yesivini, ukuba ngi yenza i be insimu yezilimo, ngokuba i seduze nendhlu yami; mina ngi ya kukunika esikundhleni sayo insimu enhle ku na le; noma, u keta loko, ngi ya kukunika imali elingeneyo nayo.

3 uNaboti wa ti kuAhabi, uJehova ma ngi vimbele, ukuba ngi ku nike ifa lami e la vela kobaba bami.

4 uAhabi wa ngena endhlini yake e nenhliziyo e ncane e tukuteleyo ngenxa yezwi a li kulumayo uNaboti umJezreli; ngokuba u be te, A ngi yi ku ku nika ifa lami e la vela kobaba bami. Wa lala pansi embedeni, wa beka emseleni, wa nqaba ukudhla isinkwa.

5 Kepa weza kuye umkake uJezebeli, e ti, Inhliziyo yako i dabukelani na, ukuba u nqaba ukudhla isinkwa?

6 Wa ti kuye, Ngokuba nga kuluma noNaboti umJezreli, nga ti kuye, Ngi nika insimu yako yesivini; Ngi ya kukunika imali, noma u tyo njalo, ngi ya ku ku nika insimu enye esikundhleni sayo: wa pendula, A ngi yi ku ku nika insimu yami yesivine.

7 uJezebeli umkake wa ti kuye, Wena u ya busa embusweni wabaIsraeli kalokunje na? vuka, u dhle isinkwa, inhliziyo yako ma i tokoze: mina ngi ya ku ku nika insimu yesivine yika Naboti umJezreli.

8 Njaloke wa loba izincwadi egameni lika Ahabi, wa beka kuzo upau lwenkosi, wa tuma lezizincwadi kumalunga nakuzo izikulu eza be zi kona emuzini, lapo uNaboti wa yake kona.

9 Wa loba ezincwadini lezi, wa ti, Memani ukuzila ukudhla, ni m beke uNaboti ngapezulu kwabantu bonke:

10 Ni beke abantu ababili, aba ngamashinga, pambi kwake, ukuqinisela ngaye, ngokuti, Wena wa m tuka uTixo, wa yi tuka nenkosi, ni buye ni m pumise, ni m kande ngamatye, a ze a fe.

11 Abantu bomuzi, amalunga naba izikulu abakayo emuzini wa kwabo, benza njengokutyo kuka Jezebeli, njengako loko okubaliweyo ezincwadini a be zi tumele kubona.

12 Ba mema ukuzila kokudhla, ba m beka uNaboti a be ngapezulu kwabantu.

13 Kwa ngena abantu ababili, aba ngamashinga, ba hlala pambi kwake: abantu baka Beliali ba qinisela ngaye, uNaboti, ebusweni babantu, be ti, uNaboti wa m tuka uTixo, wa yi tuka nenkosi. Njalo ba m pumisa emuzini, ba m kanda ngamatye, wa za wa fa.

14 Njalo ba tuma kuJezebeli, ba ti, uNaboti u kandiwe ngamatye, u file.

15 Kwa ti, uJezebeli lapo e se zwile ku tiwa uNaboti u kandiwe ngamatye, u file, uJezebeli wa ti kuAhabi, Suka, hamba u tate insimu yesivine yika Naboti umJezreli, yona le a nqaba ukuyitengisa ngemali: uNaboti ka seko, u file.

16 Kwa ti, uAhabi e se zwile ku tiwa uNaboti u file, uAhabi wa suka ukuba ehle a ye ensimini ka Naboti umJezreli, ukuyitata.

17 Kweza izwi lika Jehova kuElija umTishebe, la ti,

18 Suka, wehle u m hlangabeze uAhabi inkosi yabaIsraeli, u seSamaria: bheka, u sensimini ka Naboti, u se ye kona ukuyitata.

19 Wo kuluma naye, u ti, U tyo uJeho-
va, Wena u bulele yini, u tatile na? Wo
kuluma naye, u ti, U tyo uJehova, Enda-
weni lapo izinja za kota igazi lika Na-
boti, izinja zi ya kukota negazi lako,
yebo elako.
20 uAhabi wa pendula kuElija, Kanti
u su ngi fumene, wena sita sami? Wa
pendula, Ngi ku fumene; ngokuba u
zitengisele ukusebenza okubi emehlweni
ka Jehova.
21 Bheka, ngi ya kutela okubi pezu
kwako, ngi ya kuqeda inzalo yako, ngi
ya kunquma kubantu baka Ahabi bo-
nke aba nobudoda, naye ovaliwe oseleyo
kwa Israeli,
22 Ngi ya kwenza indhlu yako i be
njengendhlu ka Jeroboamu indodana
ka Nebati, na njengayo indhlu ka Ba-
sha indodana ka Ahija, ngokutukutela
wa ngi tukutelisa ngako, ukuze ngi be-
nze abaIsraeli bonakele.
23 Na ngaye uJezebeli wa shumayela
uJehova, wa ti, Izinja zi ya kumdhla,
uJezebeli odongeni lwa seJezreli.
24 Lowo kwabaka Ahabi o fayo emu-
zini u ya kudhliwa izinja; naye o fayo
endhle u ya kudhliwa izinyoni ezindi-
zayo.
25 Impela kwa ku ngeko muntu owa
fana noAhabi, owa zitengisela emisebe-
nzini emibi emehlweni ka Jehova, wa qu-
tywa pambili ngaye umkake uJezebeli.
26 Wenza okubi kakulu ngokulandela
izitombe, njengokwenza konke kwama-
Amori, a wa xotywayo uJehova pambi
kwabantwana baka Israeli.
27 Kwa ti, uAhabi e se zwile lamazwi,
wa hxebula izingubo zake, wa gqoka
indwangu yamasaka, wa zila ukudhla,
wa lala ezindwangwini zamasaka, wa
hamba kancane.
28 Izwi lika Jehova leza kuElija um-
Tishebe, la ti,
29 Imbala wena u bonile ukuba uAha-
bi u ya zitobisa pambi kwami na? Lo-
ku u tobile pambi kwami, A ngi yi ku-
tela okubi emihleni yake: kodwa emi-
hleni yendodana yake ngi ya kutela
okubi endhlini yake.

## ISAHLUKO 22.

KWA dhlula iminyaka emitatu ku
ngeko ukulwa pakati kwamaSiria
nabaIsraeli.
2 Kwa ti ngomnyaka wesitatu, uJe-
hoshafati inkosi yabaJuda wehla wa ya
enkosini yabaIsraeli.
3 Inkosi yabaIsraeli ya ti ezincekwini
zake, Ni yazi ukuba iRamote la seGiladi
li ngeletu, kepa tina si hlezi nje, a si li
kipi esandhleni senkosi ya seSiria?
4 Wa ti kuJehoshafati, U ya vuma
yini ukuya nami si hlasele eRamote Gi-
ladi? uJehoshafati wa ti enkosini yaba-
Israeli, Mina ngi njengawe, abantu ba-
mi ba njengabako, amahashi, ami a
njengawako.
5 uJehoshafati wa ti enkosini yaba-
Israeli, A ke u buze, ngi ya kuncenga
izwi lika Jehova namhla.
6 Njalo inkosi yabaIsraeli ya buta aba-
profeti, abantu abangamakulu amane,
ya ti kubo, Ku fanele yini na ukuba ngi
ye ukuhlasela eRamote Giladi, ku fa-
nele a ngi yi na? Ba ti, Kupuka; uJe-
hova u ya kulinikela esandhleni se-
nkosi.
7 uJehoshafati wa ti, Ka seko lapa
umprofeti ka Jehova, si buze kuye na?
8 Inkosi yabaIsraeli ya ti kuJehosha-
fati, Ku sele umuntu munye, uMikaia
indodana ka Imla, si nga buza kuJe-
hova ngaye: kodwa mina ngi ya m zo-
nda; ngokuba yena ka profeta okulu-
ngileyo ngami, kodwa okubi kupela,
uJehoshafati wa ti, Inkosi ma i nga tyo
njalo.
9 Inkosi yabaIsraeli ya biza inceku, ya
ti, M tyetyise e ze lapa uMikaia indo-
dana ka Imla.
10 Inkosi yabaIsraeli kanye naye uJe-
hoshafati inkosi yabaJuda ba hlala ku
ngu lowo esihlalweni sake sobukosi, be
zigqokile izingubo zabo, ebaleni ekunge-
neni kwesango la seSamaria; abaprofeti
bonke ba profeta pambi kwabo.
11 uZedekia indodana ka Kenana wa
zenzela izimpondo zensimbi: wa ti, U ti
uJehova, Ngazo zona lezizimpondo u ya
kuquba amaSiria, u ze u wa qede.
12 Bonke abaprofeti ba profeta kanja-
lo, be ti, Kupuka u ye uRamote, la se-
Giladi, wename: uJehova u ya kulinika
esandhleni senkosi.
13 Isigijimi e sa be si hambile uku-
mbiza uMikaia sa kuluma naye, sa ti,
Bheka, amazwi abaprofeti a kuluma ngo-
kutokoza enkosini ngomlomo u be mu-
nye pa, izwi lako, ngi ya kuncenga ma
li be njengezwi labo linye, ma u shuma-
yele okutokozisayo.
14 uMikaia wa ti, U kona uJehova,
loko uJehova a za kutyo, ngi ya kushu-
mayela kona.
15 Ngako weza enkosini. Inkosi ya ti

kuye, Mikaia, ku fanele na ukuba si ye
si hlasele eRamote Giladi, ku fanele na
si nga yi? Wa ti kuyo, Hamba, u toko-
ze: uJehova u ya kulinika esandhleni
senkosi.
16 Inkosi ya ti kuye, Ku dingeka ngi
ku tyele izikati ezingaki, ngi ti u nga
ngi penduli luto ngapandhle kweqiniso
egameni lika Jehova na?
17 Wa ti, Nga bona abaIsraeli bonke
be hlakazekile ezintabeni, njengezimvu
ezi nge namalusi: uJehova wa ti, Laba
a ba nayo inkosi: ma ba pindele bonke
ezindhlini zabo ngokutula.
18 Inkosi yabaIsraeli ya ti kuJehosha-
fati, A ngi tyongo yini kuwe ukuti, yena
u za ku profeta okubi ngami?
19 Wa ti, Lalela izwi lika Jehova: Nga
bona uJehova e hlezi esihlalweni sake
sobukosi, nebandhla lonke la sezulwini
lema pambi kwake esandhleni sake so-
kunene na sesandhleni sokohlo.
20 uJehova wa ti, Ubani o ya kumye-
nga uAhabi, a kupuke a fe eRamote Gi-
ladi? Omunye wa pendula ngokuti,
nomunye ngokuti.
21 Kwa suka umoya, wema pambi
kuka Tixo, wa ti, Mina ngi ya ku m
yenga.
22 uJehova wa ti kuye, Ngani na?
Wa ti, Ngi ya kupuma, ngi be umoya
wamanga emilonyeni yabaprofeti bake
bonke. Wa ti, Wo m yenga, futi wo m
ahlula: hamba, u kwenze.
23 Ngako, bheka, uJehova u bekile umo-
ya wamanga emilonyeni yabaprofeti bo-
nke bako, uJehova u kulumile okubi
ngawe.
24 Kodwa uZedekia indodana ka Ke-
nane wa sondela, wa m tyaya uMikaia
esihlatini, wa ti, Umoya ka Jehova wa
suka kimi nga kupi ukukuluma nawe?
25 uMikaia wa ti, Bheka, wo bona
loku mzukwana, u ya kuhamba u catye
egumbini eli ngapakati.
26 Inkosi yabaIsraeli ya ti, M tate
uMikaia, ni m buyisele kuAmona umbu-
si womuzi, na kuJoasha indodana ye-
nkosi?
27 U ti, I ti inkosi, Ma ni m valele
lomfo etilongweni, ni mu pe ukudhla
kokuhlupeka namanzi okuhlupeka, ngi
ze ngi buye ngokutokoza.
28 uMikaia wa ti, Uma wena u buye
ngokutokoza, uJehova ka kulumanga
ngami. Wa ti, Lalelani, nina bantu,
bonke.
29 Njalo inkosi yabaIsraeli kanye no-
Jehoshafati inkosi yabaJuda ba kupuka
ba ya eRamote Giladi.
30 Inkosi yabaIsraeli ya ti kuJehosha-
fati, Ngi ya ku zifihla, ngi fane nomu-
nye muntu, ngi ngene empini; wena
ma u gqoke izingubo zako. Inkosi ya-
baIsraeli ya zifihla njengomunye umu-
ntu, ya ngena empini.
31 Kodwa inkosi yamaSiria ya yala
izinduna zezinqola zazo ezi ngamashumi
amatatu nambili, ya ti, Musani ukulwa
nabancane, nabakulu, kupela ma ni lwe
nenkosi yabaIsraeli.
32 Kwa ti uma izinduna zezinqola zi
m bona uJehoshafati, za ti, Imbala ka si
yo inkosi yabaIsraeli na? ba pambuka
ukulwa naye: uJehoshafati wa kala.
33 Kwa ti, izinduna se zi bonile ukuba
kwa ku nge si yo inkosi yabaIsraeli, ba
peza ukumlandela.
34 Umuntu otize wa komba umcibi-
tyelo wake, wa yi gwaza inkosi yaba-
Israeli esifubeni sengubo yayo yensi-
mbi: ngako ya ti kumtyayeli wenqola
yayo, Penduka u ngi suse empini; ngo-
kuba ngi kutyaziwe.
35 Ukulwa kwanda ngalolusuku: inko-
si ya hlala enqoleni yayo, malungana
namaSiria, ya fa kusihlwa: igazi la pu-
ma enxebeni la palazeka pakati enqo-
leni.
36 Kwa menyezwa izwi lokujabula
empini yonke se ku swelele, kwa tiwa,
Abantu bonke ma ba ye emizini ya ku-
bo, na sezweni la kubo.
37 Ka njalo ya fa inkosi, ya ziswa eSa-
maria; ba yi mbela inkosi eSamaria.
38 Kona umuntu wa hlanza inqola
ecibini la seSamaria, izinja za kota igazi
lake endaweni lapo za geza kona izifebe,
njengalo izwi lika Jehova ela be li kulu-
nywa uye.
39 Imisebenzi eminye ka Ahabi, nako
konke a kwenzileyo, nendhlu yezimpo-
ndo zezindhlovu a yakileyo nemizi, yo-
nke a yakileyo a ku lotyiwe yini encwa-
dini yemisebenzi yemihla ngemihla ya-
makosi abaIsraeli?
40 uAhabi wa lala nokoko bake;
uAhazia indodana yake wa busa esiku-
ndhleni sake.
41 uJehoshafati indodana ka Asa wa
qala ukubusa abaJuda ngomnyaka we-
sine ka Ahabi inkosi yabaIsraeli.
42 uJehoshafati wa e neminyaka e
ngamashumi amatatu nesihlanu ekuqa-
leni kwake ukubusa; wa busa iminyaka
e ngamashumi amabili nesihlanu eJe-

rusalema. Igama lika nina la li ngu-
Azuba indodakazi ka Shili.
43 Wa hamba ezindhleleni zonke zika
yise uAsa; ka pambukanga kuzona, we-
nza okufaneleyo emehlweni ka Jehova;
kepa izindawo ezipakamileyo za zi nga
suswanga: ngokuba abantu ba be sa ni-
kela ba be sa tyisa impepo ezindaweni
ezipakamileyo.
44 uJehoshafati wa hlalisana kahle
nenkosi yabaIsraeli.
45 Imisebenzi eminye ka Jehoshafati,
amandhla ake a wa bonakalisayo, noku-
lwa kwake, ka ku lotywanga yini encwa-
dini yemisebenzi yemihla ngemihla ya-
makosi abaJuda?
46 Insalo yamaSodoma, eya sala emi-
hleni ka yise uAsa, wa yi susa ezwe-
ni.
47 Kwa ku ngeko inkosi Edomi:
induna ya i inkosi kona.
48 uJehoshafati wenza imikumbi ya
seTarshishe ukuya eOfere ukulanda igo-
lide, ka yanga kodwa, imikumbi ya fa
Ezion-gaba.
49 uAhazia indodana ka Ahabi wa ti
kuJehoshafati, Izinceku zami ma zi ha-
mbe nezako emikunjini. Kodwa uJe-
hoshafati wa e nga vuma.
50 uJehoshafati wa lala nokoko bake,
wa mbelwa noyise: emuzini ka Davida
uyise: uJehoramu indodana yake wa
busa esikundhleni sake.
51 uAhazia indodana ka Ahabi wa
qala ukubusa abaIsraeli eSamaria ngo-
mnyaka weshumi nesikombisa ka Jeho-
shafati inkosi yabaJuda, wa busa aba-
Israeli iminyaka emibili.
52 Wenza okubi emehlweni ka Jeho-
va, wa hamba endhleleni ka yise, na se-
ndhleleni ka nina na sendhleleni ka Je-
roboamu indodana ka Nebati, yena owo-
nisa abaIsraeli:
53 Wa konza uBali, wa m dumisa, wa
m tukutelisa uJehova uTixo wabaIsra-
eli, njengokwenza konke kuka yise.

---

INCWADI YESIBILI

# YAMAKOSI.

## ISAHLUKO 1.

ABAMOABI ba hlubuka kubaIsraeli
ngasemva kokufa kuka Ahabi.
2 uAhazia wa wa esibukweni sendhlu
yake e pezulu, ya seSamaria, wa e gula:
wa zi tuma izigijimi, wa ti kuzo, Ha-
mbani ni buze kuBalzebuba utixo wa
seEkroni uma ngi ya ku sinda ku lesi-
sifo na.
3 Kepa ingelosi ka Jehova ya ti ku-
Elija wa seTishebe, Suka u kupuke u
zihlangabeze izigijimi zenkosi ya seSa-
maria u ti kuzo, Ku ngokuba ka muko
uTixo kubaIsraeli ukuba ni ya ukubuza
kuBalzebuba utixo wa seEkroni na?
4 Ngako u ti uJehova, A u yi kusu-
ka embedeni o kwele kuwo, kodwa u za
kufa nokufa. uElija wa muka.
5 Izigijimi za be zi buyele kuye, wa ti
kuzo, Se ni buyeleni na?
6 Za ti kuye, Umuntu wa kupuka
ukusihlangabeza, wa ti kitina, Hamba-
ni, ni buye enkosini e ni tumileyo, ni ti
kuyo, U ti uJehova, Ku ngokuba ka
muko uTixo kubaIsraeli na ukuba u tu-
me ukubuza kuBalzebuba utixo wa se-
Ekroni na? ngako a u yi kusuka ku
lombede o lele kuwo, kodwa u za kufa
nokufa.
7 Wa ti kuzo, Ku be kungumuntu
onjani owa kupuka ukunihlangabeza, o
wa ni tyela lamazwi na?
8 Za m pendula za ti, Be ku ngumu-
ntu o nengubo yoboya, e botywa nge-
mbande lesikumba okalweni lwake.
Wa ti, Ku nguElija wa seTishebe.
9 Kona inkosi ya tuma kuye induna
yamashumi amahlanu namashumi ama-
hlanu ayo. Ya kupuka ukuya kuye;
bheka, wa e hlezi entabeni pezulu, ya ti
kuye, We muntu ka Tixo! i ti inkosi,
Yehla.
10 uElija wa pendula wa ti enduneni
yamashumi amahlanu, Uma ngi ngu-
muntu ka Tixo, ma wehle umlilo ezu-
lwini, u qede wena namashumi amahla-
nu ako. Njalo wehla umlilo ezulwini,
wa qeda yona namashumi amahlanu
ayo.
11 Ya buya ya tuma kuye enye indu-

na yamashumi amahlanu i namashumi
amahlanu ayo, ya kuluma ya ti kuElija,
We muntu ka Tixo! i ti inkosi Tye-
tya wehle.
12 uElija wa pendula wa ti kubo,
Uma ngi ngumuntu ka Tixo mina, ma
wehle umlilo ezulwini u qede wena na-
mashumi amahlanu ako. Njalo umlilo
ka Tixo wehla ezulwini, wa tyisa yona
namashumi amahlanu ayo.
13 Ya buya ya tuma induna ya wesi-
tatu amashumi amahlanu, i namashumi
amahlanu ayo. Induna eyawesitatu a-
mashumi amahlanu ya kupuka yeza ya
guqa ngamadolo pambi kuka Elija ya m
nxusa, ya ti kuye, E muntu ka Tixo!
Ma ke ku tandeke emehlweni ako, uku-
pila kwami nokupila kwa lezizinceku
zako ezi ngamashumi amahlanu.
14 Bheka, kwehla umlilo ezulwini,
wa qeda izinduna zombili zamashumi
amahlanu okuqala, namashumi amahla-
nu azo: kaloku ma ku tandeke eme-
hlweni ako ukupila kwami.
15 Ingelosi ka Jehova ya ti kuElija,
Yehla nayo u nga yesabi. Wa suka,
wehla nayo wa ya enkosini.
16 Wa ti kuyo, U ti uJehova, Loku u
zi tumile izigijimi ukubuza kuBalzebu-
ba utixo wa seEkroni, a ku ngokuba ka
muko uTixo kubaIsraeli yini, ku buzwe
ngezwi lake na? ngaloku a u yi kusu-
ka embedeni o lele kuwo, kodwa u za
kufa nokufa.
17 Njalo ya fa njengokutyo kuka Je-
hova okwa be ku shunyayelwa uElija.
uJehoramu wa busa esikundhleni sake
ngomnyaka wesibili ka Jesoramu indo-
dana ka Jehoshafati inkosi yabaJuda:
ngokuba wa e nge nandodana.
18 Imisebenzi eminye ka Ahazia a ye-
nzayo, a i lotywe yini encwadini yemi-
sebenzi yemihla ngemihla yamakosi
abaIsraeli na?

## ISAHLUKO 2.

KWA ti lapo uJehova e be se za kwe-
nyusa uElija a ye ezulwini ngesi-
vunguvungu, uElija noElisha ba suka
eGilgali.
2 uElija wa ti kuElisha, a ku hlale
lapa; ngokuba uJehova u ngi tumile
eBeteli. uElisha wa ti kuye, u kona
uJehova, u kona wena, a ngi yi kuku-
shiya. Njalo behla ba ya eBeteli.
3 Amadodana abaprofeti a seBeteli a
puma a ya kuElisha a ti kuye, Imbala
u yazi wena, ukuba uJehova u za kusu-
sa inkosi yako enhlokweni yako namhla
na? Wa ti, Yebo, ngi yazi; ma ni tule
nina.
4 uElija wa ti kuElisha, A ku hlale
lapa; ngokuba uJehova u ngi tumile
eJeriko. Wa ti, u kona uJehova, u ko-
na wena, a ngi yi kukushiya. Njalo be
suka ba ya eJeriko.
5 Amadodana abaprofeti a seJeriko,
eza kuElisha, a ti kuye imbala u yazi
ukuba uJehova u za kususa inkosi yako
enhlokweni yako namhla na? Wa ti,
Yebo, ngi yazi; ma ni tule nina.
6 uElija wa ti kuye, a ku hlale lapa;
ngokuba uJehova u ngi tumile eJor-
dani. Wa ti, u kona uJehova, u kona
wena, a ngi yi ku kushiya. Bobabili ba
dhlula.
7 Abantu abangamashumi amahlanu
kumadodana abaprofeti ba ya, bema
nga pesheya: laba babili bema eJor-
dani.
8 uElija wa tata ingubo yake, wa i so-
nga, wa tyaya amanzi, a hlukana nga-
lapa na ngalapa, ba wela bobabili esi-
hlabatini.
9 Kwa ti se be welile, uElija wa ti ku-
Elisha, Cela into engi ya kukwenzela
yona, ngi nga ka suswa kuwe. Wa ti
uElisha, ma ku pindwe kabili kimina
ngomoya wako olungileyo.
10 Wa ti, u celile into elukuni; kepa
noko, uma u ngi bona lapo ngi suswa
kuwe, ku ya kuba njalo kuwe; uma a
u ngi bonanga, a ku yi kuba njalo.
11 Kwa ti be sa hamba njalo, be ku-
luma, bheka kwa ku kona inqola yo-
mlilo, namahashi omlilo, kwa bahluka-
nisa; uElija wenyuka wa ya ezulwini
ngesivunguvungu.
12 uElisha wa ku bona, wa memeza
wa ti, Baba wami, baba wami, inqola ka
Israeli nabamahashi babo! Ka be sa m
boni futi: wa zi bamba izingubo zake,
wa zi hxebula kabili.
13 Wa tata ingubo ka Elija e bi wile
kuye, wa buya, wa ya wema osebeni lwa
seJordani;
14 Wa tata ingubo ka Elisha e bi we
kuye, wa tyaya amanzi, e ti, uJehova
uTixo ka Elija u pi na? Wa tyaya ama-
nzi, ahlukana ngalapa na ngalapa:
uElisha wa wela.
15 Amadodana abaprofeti a seJeriko
ngapesheya, a m bona e kude a ti,
umoya ka Elija u hlezi pezu kuka Eli-
sha. Eza ukumhlangabeza a kotamela
pansi.

16 A ti kuye, Bheka, ba kona nezince-
ku zako abantu aba ngamashumi ama-
hlanu, ba iziqwaga ma ba hambe, ba
fune inkosi yako: funa mhlaumbe umo-
ya ka Jehova u m enyusile, u m lahlele
entabeni e tile, noma ku semfundeni
e tile. Wa ti, Musani ukubatuma.
17 Be m nxusa wa za wa ba nezinhlo-
ni, wa ti, Tumani pela. Ba tuma aba-
ntu abangamashumi amahlanu; ba m
funa izinsuku zantatu, ka ba m fuma-
nanga kodwa.
18 Ekubuyeni kwabo kuye (wa be sa
hlezi eJeriko,) wa ti kubo, Be ngi nga
tyo yini kini, ni nga hambi?
19 Abantu ba lomuzi ba ti kuElisha,
Bheka, indawo yomuzi lowo inhle, nje-
ngokuba inkosi yami i ya bona; kodwa
amanzi mabi, izwe li putile.
20 Wa ti, Ngi letele isitya esitya ni m
beke usaoti kusona. Ba si leta kuye.
21 Wa puma wa ya emtonjeni wama-
nzi, wa m ponsa kona usaoti, wa ti, U ti
uJehova, Ngelapile lamanzi, a ku yi
kubuya ku vele kona ukufa nokuputa
kwezwe.
22 Kwa ku njalo amanzi a lungisiwe
ku ze ku be namhlanje, njengokutyo
kuka Elisha a ku tyoyo.
23 Wenyuka kona wa ya eBeteli: e
senyuka ngendhlela, kwa puma emuzini
abafana abancinyane ba m hleka, ba ti
kuye, Yenyuka, mpandhlandini! Ye-
nyuka, mpandhlandini!
24 Wa bheka ngasemva kwake, wa ba
kangela, wa ba tuka ngegama lika Je-
hova. Kwa puma ehlatini amabere
amabili a hazula kubona abantwana
aba ngamashumi amane nambili.
25 Wa suka kona, wa ya entabeni
eKarmeli, wa suka kona wa buyela
eSamaria.

## ISAHLUKO 3.

UJEHORAMU indodana ka Ahabi wa
ba inkosi yabaIsraeli eSamaria ngo-
mnyaka weshumi nesishiyagalombili ka
Jehoshafati inkosi yabaJuda, wa busa
iminyaka e ishumi nambili.
2 Wenza okubi emehlweni ka Jehova;
kepa kwa ku nge njengoyise na njengo-
nina: wa susa umfanekiso ka Bali a be
wenzile uyise.
3 Kepa wa namatela ezonweni zika
Jeroboamu indodana ka Nebati owonisa
abaIsraeli; a ka pendukanga.
4 uMesha inkosi yabaMoabi wa e fu-
yile izimvu eziningi, wa tela enkosini
yabaIsraeli izimvana ezi izinkulungwa-
ne ezi ikulu, nezinqama ezi izinkulu-
ngwane ezi·ikulu zi noboya bazo.
5 Kwa ti e se file uAhabi, inkosi ya-
baMoabi ya hlubuka enkosini yabaIsra-
eli.
6 Nga lesosikati inkosi uJehoramu wa
puma eSamaria, wa ba bala bonke aba-
Israeli.
7 Wa ya wa tuma kuJehoshafati inko-
si yabaJuda, wa ti, Inkosi yabaMoabi i
hlubukile kimi: wena u ya kuhamba
nami na, ukuba si hlasele kubaMoabi
na? Wa ti, Ngi ya kwenyuka; mina
ngi njengawe, abantu bami ba njenga-
bako, amahashi ami a njenga wako.
8 Wa ti, Si ya kwenyuka nga yipi
indhlela? Wa ti, Ngendhlela yehlane
la seEdomi.
9 Njalo inkosi yabaIsraeli ya hamba,
nenkosi yabaJuda, nenkosi ya seEdomi:
ba zekelela ngendhlela izinsuku za zi
isikombisa: a be nge ko amanzi ukupu-
zisa impi, nokupuzisa izinkomo, ezibala-
ndelayo.
10 Inkosi yabaIsraeli ya ti, Maye! uJe-
hova u bizile lamakosi amatatu, ukuwa-
nikela esandhleni sabaMoabi!
11 Wa ti uJehoshafati, A muko lapa
umprofeti ka Jehova na, ukuba u buze
ngaye kuJehova? Enye inceku yenko-
si yabaIsraeli ya pendula, ya ti, Ku ko-
na uElisha indodana ka Shafati, owa
tela amanzi ezandhleni zika Elija.
12 uJehoshafati wa ti, Li kuye izwi
lika Jehova. Ngako inkosi yabaIsraeli,
naye uJehoshafati, nenkosi ya seEdomi
behlela, ba ya kuye.
13 uElisha wa ti enkosini yabaIsraeli,
Mina ngi namsebenzi muni nawe na?
Hamba u ye kubaprofeti baka yihlo, na-
baprofeti baka nyoko. Inkosi yabaIsra-
eli ya ti kuye, Ai, ngokuba uJehova u
bizile lawa amakosi amatatu, ukuwani-
kela esandhleni sabaMoabi.
14 Wa ti uElisha, U hlezi uJehova wa-
mabandhla engi mi pambi kwake, iqi-
niso, uma ngi be ngi nga boni ubuso
buka Jehoshafati inkosi yabaJuda, ngi
nge ze ngi ku bheke, ngi nge ze ngi ku
qapele.
15 Kepa wo ngi bizela umbeti wogubu.
Kwa ti umbeti e sa beta, se za isandhla
sika Jehova kuye.
16 Wa ti, U ti uJehova, Yenza lemfu-
nda i be nemigodi ngemigodi.
17 Ngokuba u ti uJehova, A ni yi ku-
bona umoya, a ni yi kubona nemvula;

kepa noko lemfunda i ya kugcwala amanzi, ni ya kupuza nina, nezinkomo zenu, nezilwane zenu.

18 Loko ku lula emehlweni ka Jehova; u ya kunikela abaMoabi esandhleni senu futi.

19 Ni ya kucita imizi yonke e biyiwe udonga, nemizi yonke emihle, ni ya kuwisa imiti yonke emihle, ni vimbe yonke imitombo yamanzi, ni zone izindawo zonke ezinhle ngamatye.

20 Kwa ti kusasa, ku sa nikelwa umnikelo, bheka, kwa vela amanzi ngendhlela ya seEdomi, izwe la be li gcwele amanzi.

21 Be zwa abaMoabi bonke, ku tiwa amakosi enyukile ukulwa nabo, ba bizela bonke abantu abahloma izikali, abancinyane nabakulu, be ma emkaulweni.

22 Ba vuka ekuseni, ilanga la kanya emanzini, abaMoabi ba bona amanzi pambi kwabo abomvu njengegazi.

23 Ba ti, Loku ku igazi: impela amakosi a citeka nokuciteka, a bulelene: kaloku ekupangeni baMoabi!

24 Se be fike empini yabaIsraeli, abaIsraeli ba suka, ba tyaya abaMoabi, ba baleka pambi kwabo: ba ngena ezweni labo, be tyaya abaMoabi.

25 Ba cita imizi, na sezindaweni zonke ezinhle ba ponsa bonke ku ngulowo itye lake na lowo itye lake ba zi gcwalise: ba vimba imitombo yamanzi yonke, ba gaula yonke imiti emihle, ba za ba shiya amatye eKirharesete. Kepa abaponsi bamatye ba li zungeza, ba li kanda.

26 Inkosi yabaMoabi i si bonile ukuba ukulwa kwa ku namandhla, ya tata nayo abantu aba ngamakulu a isikombisa aba hlomayo izikali, ba ya nayo, ukufohla ukuze ba fike enkosini ya seEdomi: kodwa bahluleka.

27 Kona ya tata indodana yayo enkulu, eya i za kubusa esikundhleni sayo, ya i nikela i be umnikelo wokutya kona pezu kodonga. Kwa ku kona umsindo omkulu kubaIsraeli; ba suka kuyo inkosi ba buyela ezweni lakubo.

ISAHLUKO 4.

KWA ti umfazi o tize ebafazini bamadodana abaprofeti, wa kala kuElisha, wa ti, Inceku yako, indoda yami i si file; nawe u yazi ukuba inceku yako ya m esaba uJehova: u fikile lo o necala kuye, ukutata amadodana ami amabili, a be izigqili zake.

2 uElisha wa ti kuye, Ngi ya ku kwenzela ntoni na? Ngi tyele, u nani endhlini yako na? Wa ti, Inceku yako a i naluto endhlini, upiso lwamafuta kupela.

3 Wa ti, Hamba, u ye u boleke izitya kubo bonke abakelene nawe, izitya ezize; zi boleke zi be ziningi.

4 U ngene endhlini, u zivalele pakati, wena namadodana ako odwa, u tele ezityeni zonke lezo, u zi beke zona ezi gcwele.

5 Njalo wa suka, wa zivalela pakati, yena namadodana ake odwa; lawa a m letela izitya, naye wa tela kuzo.

6 Kwa ti, izitya se zi gcwele, wa ti endodaneni yake, Ngi nike futi isitya esinye. Ya ti kuye, Isitya ka si se ko. Amafuta a nqamukake.

7 We za, wa m tyela umuntu ka Tixo. Wa ti, Hamba, u tengise ngamafuta, u kipe icala lako, u zondhle wena nabantwana bako ngaseleyo.

8 Kwa ti ngosuku olutile, uElisha wa dhlula, wa ya eShunemu; wa e kona umfazi o isikulu, wa m cindezela ukuba a dhle ukudhla. Kwa ti njalo ekudhluleni kwake, wa pambukela kona, ukuba a dhle ukudhla.

9 Wa ti kuyo indoda yake, Bheka, ngi ya bona ukuba lomuntu ka Tixo o dhlula kiti njalo u ingcwele.

10 Ma senze igumbi elincane ngasodongeni lwendhlu, si m bekele kona umbede, netebula, nesihlalo, noti lwesibane; kuza kuti, ekufikeni kwake kitina a pambukele kona.

11 Kwa ti ngosuku, we za kona wa pambukela egumbini lelo, wa lala kona.

12 Wa ti kuGehazi inceku yake, M bize lomShunemu Wa m biza, wena pambi kwake.

13 Wa ti kuye, A ku ti kuyena, Bheka, wena u si sizile ngokusiza konke loko, u ngenzelwa ntoni na? U ya tanda ukukulunyelwa, noma ku senkosini, noma ku senduneni yempi? Wa ti, Ngi hlezi mina kwabakiti.

14 Wa ti, Po, a ngenzela ntoni na? uGehazi wa ti, Ka namntwana, nendoda yake i si ndala.

15 Wa ti, M bize, wa m biza, wema emnyango.

16 Wa ti, Ngesikati esimisiweyo, ngokutwasa komnyaka, u ya kusingata indodana yako. Wa ti, Ai, nkosi yami, muntu ka Tixo, u nga kulumi amanga encekukazini yako.

17 Umfazi wa kulelwa, wa zala indo-
dana ngesikati esimisiweyo ekutwaseni
komnyaka, njengokutyo kuka Elisha
kuye.
18 Lapo umntwana wa e se kulile,
kwa ti ngosuku olu tize, wa puma wa ya
kuyise kubavuni.
19 Wa ti kuyise, Wo! Ikanda lami!
Wo! Ikanda lami! Wa ti uyise ence-
kwini, M tate, u m yise kunina.
20 Wa m tata, wa m yisa kunina, wa
m singata kwa za kwa semini, wa fa.
21 Wenyuka, wa m beka embedeni wo-
muntu ka Tixo, wa m valela pakati, wa
hamba.
22 Wa biza indoda yake, wa ti, A ke u
ngi tumele inceku nembongolo, ngi giji-
me, ngi ye kumuntu ka Tixo, ngi buye
ngi buye.
23 Ya ti, U yelani kuye namhla na?
A silo usuku lokutwasa kwenyanga,
a silo nesabata. Wa ti, Ku ya kuba
kuhle.
24 Kona wa bopela imbongolo, wa ti
encekwini yake, Tyaya, u hambe; u nga
ngi libazisi ukuhamba, uma ngi nga tyo-
ngo njalo.
25 Wa ya, wa fika kumuntu ka Tixo
entabeni eKarmeli. Kwa ti, umuntu
ka Tixo e se e m bona e kude, wa ti ku-
Gehazi inceku yake, Bheka, nanguya lo
owa seShunemu.
26 Gijima u m hlangabeze, u ti kuye,
U hlezi kahle na? Indoda yako i hlezi
kahle na? Umntwana u hlezi kahle
na? Wa ti, Si hlezi kahle.
27 Se e fikile kumuntu ka Tixo enta-
beni, wa bamba izinyawo zake: kodwa
uGehazi wa sondela ukumxotya. Wa ti
umuntu ka Tixo, U m yeke, ngokuba
inhliziyo yake i ya hlupeka, kepa uJe-
hova u ku fihlile kimi, ka ngi tyelanga.
28 Wa ti, A ngi celanga indodana
enkosini yami na? be ngi nga tyo, U
nga ngi kohlisi?
29 Wa ti uElisha kuGehazi, Bopisisa
izinkalo zako, u pate udondolo lwami
esandhleni sako, u hambe: uma u hla-
ngana nomuntu, u nga m bingeleli: no-
ma umuntu e ku bingelela, u nga vumi:
u ye u beke udondolo lwami ebusweni
bomntwana.
30 Unina womntwana wa ti, U kona
uJehova, u kona wena, A ngi yi kuku-
shiya. Wa suka wa m landela.
31 uGehazi wa dhlula pambi kwa-
bo, wa lu beka udondolo ebusweni bo-
mntwana; kepa kwa ku nge ko ukuku-
luma nokuzwa, ngako wa buya wa ya
ukumhlangabeza, wa bika kuye wa ti,
Ka vukile umntwana.
32 uElisha wa ngena endhlini, bheka,
umntwana u be se file, e lele embedeni
wake.
33 Wa ngena, wa ba valela bobabili
pakati, wa kuleka kuJehova.
34 Wa ya, wa zeleka kumntwana, wa
beka umlomo wake pezu komlomo wa-
ke, namehlo ake pezu kwamehlo ake,
nezandhla zake pezu kwezandhla zake:
wa zelula pezu komntwana; umzimba
womntwana wa fudumala.
35 Wa buya, wa hambahamba kona
endhlini: wa ya wa zeleka pezu kwa-
ke: umntwana wa timula kakombisa,
umntwana wa qabuka.
36 Wa biza uGehazi, wa ti M bize lo
owa seShunemu. Wa ya, wa m biza.
Nxa wa e se fikile kuye, wa ti, I tate
indodana yako.
37 Wa ngena, wa guqa ezinyaweni za-
ke, wa ti mbo ngobuso emhlabatini, wa
tata indodana yake, wa puma.
38 uElisha wa buya we za eGilgali:
ya i kona indhlala ezweni; amadodana
abaprofeti a be hlezi pambi kwake: wa
ti encekwini yake, Beka imbiza enkulu,
u pekele amadodana abaprofeti ukudhla.
39 Kwa suka umuntu wa ya endhle
ukuka imifino; wa fumana umuti wa
sendhle; wa wu ka, wenza umshuqulo
engutyeni yake, weza wa u tela embi-
zeni yokudhla, ngokuba ba be nga wazi.
40 Njalo ba ba pakela abantu ba dhle.
Kwa ti be sa dhla ukudhla, ba kala, ba
ti, We muntu ka Tixo, ku kona ukufa
embizeni! Ba be nga se nako ukudhla.
41 Kona wa ti, Zisani impupu, wa i
tela embizeni; wa ti, Ba pakele abantu,
ba dhle. Kwa dumala okubi okupakati
embizeni.
42 Kwe za umuntu e vela eBalshali-
sha, wa m letela umuntu ka Tixo uku-
dhla kolibo, izinkwa zebarle ezi nga-
mashumi amabili, nezitelo zamasimu
emhlantini wake. Wa ti, Ba pe abantu,
ba dhle.
43 Wa ti umkonzi wake, Konje ngi za
kubekelani loku pambi kwabantu aba
ikulu na? Wa pinda uElisha wa ti, Ba
pe abantu, ba dhle: ngokuba uJehova
u tyo ngokuti, Ba za kudhla, ba ku
shiye.
44 Njaloke wa ku beka pambi kwabo,
ba dhla, ba ku shiya, njengokutyo kuka
Jehova.

## ISAHLUKO 5.

KWA ti uNamana induna yempi yenkosi ya seSiria, wa e umuntu owatandeka emehlweni enkosi yake, e igugu, ngokuba uJehova wa be e nikile ngaye ukwahlula kumaSiria: futi wa be umuntu okuteleyo, kepa wa e ilepero.

2 AmaSiria a be se pumile ngezigaba, a buya ezweni labaIsraeli nentombazana encinyane, yona ya i incekukazi yomka Namana.

3 Ya ti kuyo inkosikazi yayo, Sengati inkosi yami i nga ya kumprofeti o seSamaria! ngoba yena nga e yi polisile kubulepero bayo.

4 Umuntu o tize wa ngena, wa bika enkosini yake, wa ti, Intombazana ya sezweni labaIsraeli i ti loko na loko.

5 Inkosi ya seSiria ya ti, Hamba, ngi ya kutumela incwadi enkosini yabaIsraeli. Wa hamba, wa tata esandhleni sake amatalenta a ishumi esiliva, nezinhlamvu zegolide ezi izinkulungwane ezi isitupa, nezingubo zokuguqula ezi ishumi.

6 Wa yisa incwadi enkosini yabaIsraeli, e ti, A ku bheke! Lapo lencwadi i si fikile kuwe, ngi tumile kuwe uNamana inceku yami, ukuba u m polise kubulepero bake.

7 Kwa ti, inkosi yabaIsraeli i si fundile incwadi, ya hxebula izingubo zayo, ya ti, Ngi nguTixo yini mina, ukubulala nokupilisa, ukuba lo a ngi tumele ngi ye ngi polise umuntu kubulepero bake na? A ke ni qonde, ni bone, ngokuba u ya funa ituba lokuxabana nami.

8 Kwa ti, uElisha umuntu ka Tixo e se zwile ukuba inkosi yabaIsraeli ya hxebula izingubo zayo, wa tuma enkosini, wa ti, U hxebulelani izingubo zako? ma ke ze kimi, kona e ya kuzwa ukuba ku kona umprofeti kubaIsraeli.

9 Weza uNamana namahashi ake, nenqola yake, wema emnyango wendhlu ka Elisha.

10 uElisha wa tuma kuye isigijimi, wa ti, Hamba u geze kakombisa eJordani, ku ya kuti inyama yako, i buye u hlambuluke.

11 Kepa uNamana wa tukutela, wa suka, wa ti, Bheka, impela nga ngi ti, U za kupuma e ze kimi, e me, a kuleke egameni lika Jehova uTixo wake, e beke isandhla sake ku lendawo, a polise ubulepero.

12 uAbana noFarpara, imifula ya seDamaseku, a i si yo imifula emihle kunawo wonke amanzi a kwaIsraeli na? Po! ngi nge geze kuyo, ngi hlambuluke na? Njalo wa penduka wa hamba, e tukutele.

13 Izinceku zake za sondela, za kuluma naye, za ti, Baba, uma nxa umprofeti e be tyilo kuwe into enkulu, u bu nga yenzile na? Kuhle kakulu loku e tyo kuwe, Geza u hlambuluke.

14 Kona wehla, wa ziewilisa eJordani kakombisa, njengokutyo komuntu ka Tixo: Inyama yake ya buya, ya ba njengenyama yomntwana omncinyane, wa hlambuluka.

15 Wa pindela kumuntu ka Tixo, yena nabantu bake bonke, we za, wema, pambi kwake, wa ti, Bheka, manje se ngi yazi ukuba ka muko uTixo emhlabeni wonke ngapandhle kwake wabaIsraeli: A ke wamkele umbongo encekwini yako.

16 Kepa wa ti, U kona uJehova, engi mi pambi kwake, a ngi yi kwamukela luto. Wa m nxusa amkele into; wa nqaba kodwa.

17 Wa ti uNamana, Ma ku nikwe inceku yako umhlabati, umtwalo wezimbongolo ezimbili na? ngokuba inceku yako a i sa yi kupinda ukunikela otixo abanye iminikelo yokutya nomhlabelo, yo m nikela uJehova kupela.

18 Ku leyonto uJehova ma ka tetelele inceku yako, ekuzeni kwenkosi yami endhlini ka Rimoni ukudumisa kona, i ncike esandhleni sami, ngi kotamele endhlini ka Rimoni: lapo ngi kotamele endhlini ka Rimoni uJehova ma ka tetelele inceku yako lento.

19 Wa ti kuye, Hamba kahle; wa suka kuye ikatyana.

20 Kepa uGehazi inceku ka Elisha, umuntu ka Tixo, wa ti, Bheka, inkosi yami i m yekile uNamana, lowo wa seSiria, loku e nga yamkelanga a ku letayo. U kona uJehova, ngi ya kugijima ngi m landele, ngi cele into kuye.

21 Njalo uGehazi wa m landela uNamana. Uma nxa uNamana wa m bona e gijima emva kwake, wehlika enqoleni ukumhlangabeza, wa ti, Ni hlezi kahle na?

22 Wa ti, Si hlezi kahle. Inkosi yami i ngi tumile, i ti, Bheka, manjenje ku fikile kwami izinsizwa ezimbili kumadodana abaprofeti, zi vela entabeni ya sEfraimi: A ku zi nike italenta li be linye lesiliva, nezingubo zokuguqala ezimbili.

23 Wa ti uNamana, Vuma, yamkele
amatalenta amabili. Wa m nxusa, wa
wa bopa amatalenta amabili emihla-
ntini kanye nokuguqula kwezingubo,
wa ku nika ezincekwini zake ezimbili,
za ku twala pambi kwake.
24 E se fikile emangweni, wa ku tata
esandhleni sazo, wa ku beka endhlini:
wa mukisa abantu, ba hamba.
25 Wa ngena wema pambi kwenkosi
yake. uElisha wa ti kuye, U velapi,
Gehazi? Wa ti, Inceku yako ka i ya-
nga ndawo.
26 Wa ti kuye, A i yanga inhliziyo
yami lapo lomuntu wa penduka ngase-
nqoleni yake ukukuhlangabeza na? Ku
isikati yini manje sokwamkela imali,
nokwamkela izingubo, namasimu omn-
qumo, namasimu evine, nezimvu, ne-
zinkabi, nezinceku zesilisa nesifazana?
27 Ubulepero buka Namana, bu ya
kunamatela kuwena, na kuyo inzalo ya-
ko, ku ze ku be nini! uGehazi wa puma
ebusweni bake e ilepero emhlope njengo-
ngqogqwane.

ISAHLUKO 6.

AMADODANA abaprofeti a ti kuEli-
sha, Bheka, indawo lapa si hlezi ko-
na nawe incinyane, ka i si lingene.
2 A ke si ye eJordani, si zitatele, si zi
twalele kona sonke izingongolo, ukuze
si zakele kona indawo yokuhlala. Wa
ti, Hambanike.
3 Omunye wa ti, Ma ku vume u ha-
mbe nezinceku zako. Wa ti, Ngi ya ku-
hamba.
4 Njalo wa ya nabo. Ba fika eJordani,
ba gaula kona imiti.
5 Kwa ti omunye e sa gaula ugongolo,
insimbi yake ya wa emanzini: wa ka-
la, wa ti, Maye, Nkosi! Be i bolekiwe.
6 Wa ti umuntu ka Tixo, I wepi na?
Wa m bonisa indawo. uElisha wa ga-
ula uti, wa lu ponsa kona, insimbi ya
ntanta.
7 Wa ti, I tate. Wolula isandhla sa-
ke, wa i tata.
8 Nga lesosikati kwa suka inkosi ya
seSiria ya lwa nabaIsraeli, yenza icebo
nezinceku zake, ya ti, Impi yami i ya
kungeniswa endaweni e tize ne tize.
9 Umuntu ka Tixo wa tuma enkosini
yabaIsraeli, wa ti, Qapela u nga dhluli
endaweni e tile; ngokuba amaSiria a se-
hlile kona.
10 Inkosi yabaIsraeli ya tuma ku le-
yondawo, a konjiswa yona, umuntu ka
Tixo, wa i pepisa ngayo, ya zisindisa
kona, ku nge kanye, ku nge kabili.
11 Inhliziyo yenkosi ya seSiria ya bi
netwetwe ngenxa ya leyonto: ya biza
izinceku zayo, ya ti kuzo, A ni yi kungi-
tyela. Ubani wa kiti, o vuse inkosi ya-
baIsraeli na?
12 Enye inceku yake ya ti, Ai, nkosi
yami, inkosi ya kiti, kodwa uElisha
umprofeti o kona kwabaIsraeli, u ya i
bonisa inkosi yabaIsraeli amazwi o wa
kulumayo, u segumbini lako lokulala.
13 Ya ti, Hambani ni ye ni bone lapo
e hlezi kona, ukuba ngi tume ngi m ba-
mbe. Wa tyelwa ukuti, U seDotani.
14 Ya tuma kona amahashi nezinqola,
nempi enkulu: ya fika ebusuku, ya ha-
qa umuzi.
15 Ya vuka inceku yomuntu ka Tixo
ekuseni ya puma, bheka umuzi wa ha-
qwa impi, namahashi nezinqola. Ince-
ku yake ya ti kuye, Maye, nkosi yami!
Si ya kwenze njani na?
16 Wa ti, U ngesabi: ngokuba abantu
aba nati baningi kunaba nabo.
17 uElisha wa kuleka, wa ti, E Jeho-
va, ngi ya kunxusa, wambule amehlo
ake a bone. uJehova wambula amehlo
enceku, ya bona; bheka, intaba ya i
gcwele ngamahashi, nezinqola zomlilo,
zi m haqe uElisha.
18 Behlele kuye; uElisha wa kuleka
kuJehova, wa ti, Ba tyaye lababantu
ngobumpumpute, ngi ya kuncenga. Wa
ba tyaya ngobumpumpute, njengokutyo
kuka Elisha.
19 uElisha wa ti kubo, Le a yi siyo
indhlela, lo a siwo umuzi, ngi landeleni,
ngi ya kuniyisa endaweni eni i funayo.
Wa ba yisa eSamaria.
20 Kwa ti se be fikile eSamaria, uEli-
sha wa ti, Jehova, wambule amehlo
a lababantu, ba bone. uJehova wambu-
la amehlo abo; bheka, se be pakati kwe-
Samaria.
21 I si ba bona, ya ti inkosi yaba-
Israeli kuElisha, Baba, ngi ba tyaye na?
Ngi ba tyaye na?
22 Wa ti, U nga ba tyayi. U nga ba
tyaya yini labo u su bahlulile ngenke-
mba yako, na ngomcibityelo wako? Ba
bekele ukudhla namanzi, ba dhle, ba
puze, ba ye enkosini yabo.
23 Wa benzela idili elikulu. Ba dhla,
ba puza, kona wa ba mukisa, ba ya
enkosini yabo. Njaloke amabandhla a
seSiria, ka be sa pinda eza ezweni la-
baIsraeli.

24 Kwa ti ngasemva kwaloko uBe-
nhadade inkosi ya seSiria wa hlangani-
sa impi yonke yake, wa kupuka wa
haqa iSamaria.
25 Kwa ku kona indhlala enkulu eSa-
maria: ba li haqa, kwa za kwa ti neka-
nda lembongolo la tengwa ngamashekeli
esiliva a ngamashumi a shiyagalombili,
neqata lesine lesigaxa somswani weju-
ba, kwa tengwa ngamashekeli a isihla-
nu esiliva.
26 Kwa ti inkosi yabaIsraeli i dhlula
pezu kodonga, wa kala umfazi kuyo,
wa ti, Ngi size, nkosi yami, nkosi ya
kiti.
27 Ya ti, Uma uJehova e nga ku siza-
nga, mina ngi nga ku siza ngani na?
ngamabele na ngewaini?
28 Inkosi ya ti kuye, U nani na? Wa
ti, Lomfazi wa ti kimi, I kipe indodana
yako, si i dhle namhla, ngomso si ya
kudhla indodana yami.
29 Sa i peka indodana yami, sa i dhla,
nga ngomuso mina nga ti kuye, I kipe
indodana yako si i dhle: kepa wa be i
tukusile indodana yake.
30 Kwa ti, inkosi i si zwile lamazwi
omfazi, ya dabula izingubo zayo, ya
dhlula pezu kodonga; abantu ba i buka,
bheka, ya i nendwangu yamasaka nga-
semzimbeni kuyo.
31 Ya ti, uTixo enze njalo kimi ele-
kele kanjalo, uma ikanda lika Elisha,
indodana ka Shafati li ya kuhlala ku-
ye namhlanje.
32 uElisha wa e hlezi endhlini yake,
amalunga a e hlezi naye: inkosi ya tu-
ma umuntu pambi kwayo; kepa isigiji-
mi si nga ka fiki kuye, uElisha, wa ti
kumalunga, Ni ya bona ukuba lendoda-
na yombulali i tumile ukunquma ika-
nda lami na? Kangelani ekufikeni
kwesigijimi. Gwanxani emnyango, ni
si bambe isigijimi ngasemnyango: izi-
gqi zezinyawo zenkosi yaso, ka zi ko
yini ngasemva kwaso na?
33 E sa kuluma nabo, isigijimi sa fika
kuye: wa ti, Bhekani lolusizi lu vela
kuJehova: ngi nga m hlalelani uJehova
futi na?

ISAHLUKO 7.

UELISHA wa ti, Yizwani izwi lika
Jehova. U ti uJehova, Ngomso nga
lesisikati isilinganiso sempupu, si ya ku
tengiswa ngeshekeli, nezilinganiso ezi-
mbili zebarle ngeshekeli esangweni la
seSamaria.
2 Kwa ti, induna inkosi eya bambelela
esandhleni sayo, ya pendula kumuntu
ka Tixo, ya ti, Bheka, uma uJehova e
zenze izituba ezulwini, ku nga ba njalo
na? Wa ti, Wena u ya kukubona
ngamehlo ako, kepa a ku yi kudhla
kona.
3 Kwa ku kona esangweni lomuzi
abantu abane, amalepero. A kulumi-
sana a ti, Si hlalelani lapa, si ze si fe na?
4 Uma si ti, Si ya kungena emuzini,
i kona indhlala emuzini, si ya kufa ko-
na; Noma si hlezi lapa, si ya kufa. A
ke si suke tina, si ye empini amaSiria:
Uma a vume si pile, si ya kupila; uma
e si bulala, si ya kufa.
5 Ngako ba suka ku swelela ba ya
ekamu lamaSiria; kwa ku ngeko mu-
ntu kona.
6 Ngokuba iNkosi i bi zwisile impi
yamaSiria udumo lwezinqola, nodumo
lwamahashi, udumo lwempi enkulu, ba
kulumisana ba ti, Wo, inkosi yabaIsra-
eli i tolile amakosi abaHiti, namakosi a
sEgipite, ukuba a hlasele kitina.
7 Ba suka, ba baleka ku swelela, ba
shiya amatente abo, namahashi abo, ne-
zimbongolo zabo, ikamu li njengokuma
kwalo, ba baleka ukuba ba sinde.
8 Lawa amalepero a ya ekugcineni
kwekamu, a ngena etenteni, a dhla, a
puza, a susa kona isiliva, negolide, ne-
zingubo a ya a ku tukusa, a buya, a
ngena etenteni elinye, a susa okunye,
a ya a ku tukusa.
9 A kulumisana, a ti, Ka ku lungile
ukwenza kwetu: namhla ku usuku lwe-
zindaba ezitokozisayo, tina si ya tula
kodwa: uma si libala ku ze ku se, si ya
kutola icala: a ke si ze belu, ma si pi-
ndele emva si ye, si bike enkosini.
10 Njalo a suka, a ya, a biza umlindi
wesango lomuzi; a m tyela a ti, Sa fika
ekamu lamaSiria, bheka, kwa ku ngeko
muntu, nazwi lomuntu, kodwa a e ko-
na amahashi a botyiwe, nezimbongolo
zi botyiwe, amatenta a njengokuma
kwawo kupela.
11 Wa biza abalindi bamasango, ba
bika lendaba enkosini.
12 Inkosi ya suka ebusuku, ya ti ezi-
ncekwini zayo, Se ngi za ku ni tyela
loko okwenziwe amaSiria kitina. A ya-
zi ukuba si lambile; ngako a sukile eka-
mu, a catyile, a ti, Ba ya kupuma emu-
zini, kona si ya kubabamba be zwa, si
ngene emuzini.
13 Ya pendula enye inceku yayo ya ti,
Ma ba tate amahashi amahlanu, a seleyo

emuzini; (bheka a seleyo kona, a lingana nesixuku sonke sabaIsraeli, ngi ti, a njengesixuku sabaIsraeli sonke esi pilileyo,) a ke si tume, si bone.

14 Kona ba tata amahashi amane ezinqola, inkosi ya tuma izigijimi ukulandela impi yamaSiria, ya ti, Hambani ni bone.

15 Za i landela za za za fika eJordani: bheka, indhlela yonke i bi kitiziwe ngezingubo, nezitya za be zi tyingiwe amaSiria ekubalekeni kwawo. Izigijimi za buya, za bika enkosini.

16 Abantu ba puma, ba panga ikamu lamaSiria. Njalo isilinganiso sempupu sa tengwa ngeshekeli lesiliva, nezilinganiso ezimbili zebarle za tengwa ngeshekeli lesiliva, njengokutyo kuka Jehova.

17 Inkosi ya misa induna eya bambelela esandhleni sayo, ukuba i linde isango: abantu ba i nyatela esangweni, ya fa, njengokutyo komuntu ka Tixo, owa tyo ekwehleni kwenkosi ukuya kuye.

18 Kwa ba njengokutyo komuntu ka Tixo enkosini, owa ti, Izilinganiso ezibili zebarle ngeshekeli, nesilinganiso sempupu ngeshekeli, ku ya kuba ngomuso nga lesisikati esangweni la seSamaria.

19 Lenduna ya pendula kumuntu ka Tixo, ya ti, Bheka, uma uJehova a zenza izituba ezulwini, ku nga ba njalo na? Wa ti uElisha, Bheka, wena u ya kukubona ngamehlo ako, kepa a u yi kudhla kona.

20 Kwa ba njalo kuyo; abantu ba i nyatela esangweni, ya fa.

## ISAHLUKO 8.

WA shumayela uElisha kulomfazi, indodana yake a i vusayo i file, wa ti, Suka u hambe wena nendhlu yako, u hlale lapo u nga hlala kona; ngokuba uJehova u se memezile ukuti, Ma i be kona indhlala; njalo i za kuba kona ezweni iminyaka e isikombisa.

2 Wa suka lomfazi, wenza njengokutyo komuntu ka Tixo, wa hamba yena nendhlu yake, wa hlala ezweni lamaFilisti iminyaka e isikombisa.

3 Kwa ti, ekupeleni kweminyaka e isikombisa, umfazi wa buya ezweni lamaFilisti: wa puma wa ya ukunxusa enkosini, ngenxa yendhlu yake, na ngenxa yezwe lake.

4 Inkosi ya kuluma noGehazi inceku yomuntu ka Tixo, ya ti, A ku ngi tyele zonke izinto ezinkulu a zenzayo uElisha.

5 Kwa ti, e sa yi tyela inkosi ukuba wa be e vusile umuntu ofileyo, bheka, lomfazi indodana yake a be i vusile ekufeni, wa nxusa enkosini ngenxa yendhlu yake, na ngenxa yezwe lake. uGehazi wa ti, Nkosi yami, nkosi ya kiti, nangu lomfazi, nansi nendodana yake, uElisha a i vusayo ekufeni.

6 Kwa ti lapo inkosi ya m buza umfazi, wa i tyela, kona inkosi ya m misela induna e tile, ya ti, Buyisa konke okwake, nokwavunwa emasimini ake, iloku wa suka ezweni, ku ze ku be namhla.

7 uElisha we za eDamaseku; inkosi ya seSiria uBenhadade ya gula; ya tyelwa ukuti, Umuntu ka Tixo u fikile kona lapa.

8 Inkosi ya ti kuHazaeli, Hamba nesipo esandhleni sako, u ye u m hlangabeze lomuntu ka Tixo u buze kuJehova ngaye, u ti, Ngi ya kusinda ku lesisifo na?

9 Njalo uHazaeli wa ya ukumhlangabeza e hamba nesipo sako konke okuhle kwa seDamaseku, imitwalo yamakamelo a ngamashumi amane, we za wema pambi kuka Elisha, wa ti, Indodana yako uBenhadade inkosi ya seSiria u ngi tumile kuwe, u ti, Ngi ya kusinda ku lesisifo na?

10 uElisha wa ti kuye, Hamba u ti kuye, U nga sinda kambe, kepa uJehova u ngi bonisile ukuba u za kufa nokufa.

11 Wa m gqolozela, kwa za kwa pela amandhla: umuntu ka Tixo wa lila.

12 uHazaeli wa ti, Inkosi yami i lilelani na? Wa ti, Ngokuba ngi yazi usizi o za kulwenza kuyo inzalo ka Israeli. Imizi yayo u ya kuityisa ngomlilo, izinsizwa zayo u ya kuzibulala ngezinkemba, izingane zayo u ya kuzipohloza, abafazi bayo abamitiyo, u ya kubaqaqa.

13 Wa ti uHazaeli, Injani inceku yako, ukuze yenze lento enkulu na? Wa ti uElisha, uJehova u ngi bonisile ukuba u za kuba inkosi wena eSiria.

14 Njalo wa suka kuElisha, we za enkosini yake; ya ti kuye, uElisha wa tini kuwe na? Wa ti kimi, u ya kusinda.

15 Kwa ti ngangomso, wa tata indwangu wa i cwilisa emanzini, wa i mboza ubuso bayo, ya fa: uHazaeli wa ba inkosi esikundhleni sayo.

16 Ngomnyaka wesihlanu ka Joramu indodana ka Ahabi inkosi yabaIsraeli, uJehoshafati e inkosi yabaJuda, uJeho-

ramu indodana ka Jehoshafati inkosi yabaJuda wa ba inkosi.

17 Wa qala ukubusa e neminyaka e ngamashumi amatatu nambili: wa busa iminyaka e isishiyagalombili eJerusalema.

18 Wa fuza amakosi abaIsraeli, njengendhlu ka Ahabi: ngokuba umkake wa e indodakazi ka Ahabi; wenza kabi emehlweni ka Jehova.

19 Kepa uJehova wa e nga tandi ukubacita abaJuda, ngenxa ka Davida inceku yake, njengokutyo kwake kuye ngokuti u za kumnika ukukanya, yena nenzalo yake, ku ze ku be njalo.

20 Emihleni yake amaEdomi a hlubuka kubaJuda, a zimisela inkosi.

21 uJoramu wa ya eZaira, nazo izinqola zake zonke: wa suka ebusuku, wa wa bulala amaEdomi a mzungezayo, nezinduna zezinqola: abantu ba baleka, ba ya ematenteni abo.

22 Kepa amaEdomi a hlubukile kubaJuda, ku ze ku be namhlanje. Kona nga lesosikati ba hlubuka aba seSiria futi.

23 Imisebenzi eminye ka Joramu, nako konke a kwenzayo, ka ku lotyiwe yini encwadini yemisebenzi yemihla ngemihla yamakosi abaJuda na?

24 uJoramu wa lala nokoko bake, wa mbelwa nokoko bake emuzini ka Davida; uAhazia indodana yake wa ba inkosi esikundhleni sake.

25 Ngomnyaka weshumi nambili ka Joramu indodana ka Ahabi inkosi yabaIsraeli, uAhazia indodana ka Jehoramu inkosi yabaJuda wa ba inkosi.

26 Ekuqaleni kwake ukubusa uAhazia wa e neminyaka engamashumi amabili; wa busa umnyaka wa ba munye eJerusalema. Igama lika nina la li ngu-Atalia indodakazi ka Omri, inkosi yaba-Israel.

27 Wa fuza indhlu ka Ahabi wenza okubi emehlweni ka Jehova njengayo indhlu ka Ahabi, ngokuba wa e umkwenya wendhlu ka Ahabi.

28 Wa ya kanye noJoramu indodana ka Ahabi ukuhlasela kuHazaeli inkosi ya seSiria eRamote Giladi; amaSiria a m kubaza uJoramu.

29 Inkosi uJoramu wa buya ukuba elatywe eJezreli amanxeba ake, loku wa be kutyaziwe ngamaSiria eRama, ekulweni kwake noHazaeli inkosi ya seSiria. uAhazia indodana ka Jehoramu inkosi yabaJuda wehla wa ya eJezreli ukumbona uJoramu indodana ka Ahabi, ngokuba wa e gula.

## ISAHLUKO 9.

UELISHA umprofeti wa biza omunye wamadodana abaprofeti, wa ti kuye, Bopisisa izinkalo zako, u pate lomfuma wamafuta esandhleni sako, u ye eRamote Giladi.

2 Ekufikeni kwako kona, u ya ku m funa uJehu indodana ka Jehoshafati indodana ka Nimshi, u ngene, u m suse kubafo wabo, u m yise endhlini e pakati;

3 U ze u tate umfuma wamafuta, u wa tele ekanda lake, u ti, U tyo uJehova, Ngi ku gcobile u be inkosi yaba-Israeli. U vule umnyango, u baleke, u nga libali.

4 Leyonsizwa, insizwa e umprofeti, ya ya eRamote Giladi.

5 Ekufikeni kwayo kona, izinduna zempi za zi hlezi; ya ti, E nkosi, ngi nendaba kuwe, uJehu wa ti, Ku yi pi na pakati kwetu? Ya ti, Kuwena, nkosi!

6 Ya suka ya ngena endhlini; ya tela amafuta ekanda lake, ya ti kuye, U ti uJehova uTixo ka Israeli, Ngi ku gcobile u be inkosi yabantu baka Jehova, abaIsraeli.

7 U ya kucita indhlu ka Ahabi inkosi yako, ukuze ngi pindisele igazi lezinceku zami abaprofeti, ngazi lezinceku zonke zika Jehova, esandhleni sika Jezebeli.

8 Indhlu yonke ka Ahabi i ya kupela, ngi ya kunquma kuAhabi lowo o nobudoda, nalowo o valiwe oseleyo kubaIsraeli.

9 Ngi ya kwenza indhlu ka Ahabi i be njengayo indhlu ka Jeroboamu, indodana ka Nebati, na njengayo indhlu ka Basha, indodana ka Ahija.

10 Izinja zi ya kumdhla uJezebeli esigabeni sezwe la seJezreli, ka ku yi kubako muntu o ya kumbela. Wa vula umnyango, wa baleka.

11 uJehu wa pumela ezincekwini zenkosi, enye ya ti kuye, Ku lungile na? Lwezelani loluhlanya kuwe na? Wa ti kubo, Ni ya mazi lomuntu, nendaba yake.

12 Ba ti, Amanga! A ku si tyele. Wa ti, U te kimi ngokuti na ngokuti, e ti, U ti uJehova, Ngi ku gcobile u be inkosi yabaIsraeli.

13 Kona ba tyetya, ba tata bonke izi-

ngubo zabo, ba zi beka pansi kwabo pezulu esikwelweni, ba tyaya amatilongo, ba ti, uJehu u inkosi.

14 Kwa ku njaloke ukuba uJehu indodana ka Jehoshafati wenza icebo kuJoramu. (uJoramu wa linda eRamote Giladi, yena nabo bonke abaIsraeli, ngenxa ka Hazaeli inkosi ya seSiria.

15 Kodwa inkosi uJoramu wa e buyile ukuba elatywe eJezreli amanxeba ake, loku wa be kutyaziwe amaSiria ekulweni kwake noHazaeli inkosi ya seSiria.) uJehu wa ti, Uma nxa ku intando yenu, ma ku nga pumi, obalekayo emuzini, ukuba a ye a bike lendaba eJezreli.

16 uJehu wa kwela enqoleni yake, wa ya eJezreli; ngokuba uJoramu u be lele kona e gula, uAhazia inkosi yabaJuda wa e sehlile ukumbona uJoramu.

17 Wa e mi umlindi embotyongweni pezulu, eJezreli, wa bona ibandhla lika Jehu ekuzeni kwake, wa ti, Ngi ya bona ibandhla. uJoramu wa ti, Biza umkweli wehashi, u m tume ukuba a ba hlangabeze; a ti, Ku tulile na?

18 Ngako wa ya umkweli wehashi ukubahlangabeza, wa ti, I ti inkosi, Ku tulile na? uJehu wa ti, Ukutula ku namsebenzi muni kuwena na? buyela ngasemva kwami. Umlindi wa bika wa ti, Isigijimi se si ye kubona, kepa a si buyanga.

19 Wa buya wa tuma umkweli wehashi owesibili, wa ya kubona, wa ti, Ku tulile yini na? uJehu wa pendula, Ukutula, ku namsebenzi muni kuwena na? Buyela ngasemva kwami.

20 Umlindi wa bika, wa ti, Isigijimi se si fikile kubona, kodwa a si ka buyi; umgqumo wabo ku njengomgqumo waka Jehu indodana ka Nimshi; ngokuba yena u ya futuzela ngamandhla.

21 Wa ti uJoramu, Bopela. Ya botyelwa inqola yake. Wa puma uJoramu inkosi yabaIsraeli, noAhazia inkosi yabaJuda, ba hamba bobabili ezinqoleni zabo, ba puma ukumhlangabeza uJehu, ba m fumanisa ezweni lika Naboti umJezreli.

22 Kwa ti, uJoramu e se m bonile uJehu, wa ti, Jehu, ku tulile na? Wa ti, Ukutula kuni, loku ukupinga kuka nyoko, uJezebeli nokukunkula kwake kungaka!

23 uJoramu wa penduka, wa baleka, wa ti kuAhazia, Ku kona inkohliso, Ahazia!

24 uJehu wa bamba umcibityelo wake, wa m cibityela uJoramu pakati kwamahlombe ake, umcibityelo wa puma ngasenhliziyweni yake; wa wa enqoleni yake.

25 Wa ti, uJehu kuBidkare induna yake, Tata umzimba wake u wu tyinge endaweni ya sezweni lika Naboti wa seJezreli, u kumbule ukuti si sa hamba ndawonye mina nawe ngasemva kuka Ahabi uyise, uJehova wa beka lomtwalo pezu kwake;

26 U ti uJehova, Iqiniso nga bona izolo igazi lika Naboti, negazi lamadodana ake; u ti uJehova, Ngi ya kukupindisela kulendawo. Ngako m tate, u m tyinge kulendawo, njengokutyo kuka Jehova.

27 E se bonile loko, uAhazia inkosi yabaJuda wa baleka ngayo indhlela yendhlu ya seBetgane. uJehu wa m landela, wa ti, M gwazeni naye enqoleni yake. Benze njalo, ba m gwaza ngasekukupukeni ukuya eGure oku nga seIbleamu. Wa baleka wa ya eMegido, wa fa kona.

28 Izinceku zake za m yisa ngenqola yake eJerusalema, za m mbela etuneni lake, ndawonye nokoko bake emuzini ka Davida.

29 Ngomnyaka weshumi nanye ka Joramu indodana ka Ahabi, uAhazia wa ba inkosi yabaJuda.

30 uJehu e se fikile eJezreli, uJezebeli wezwa, wa huqa amehlo ake, wa feketisa ikanda lake, wa lunguza esibukweni.

31 Ekungeneni kuka Jehu esangweni, wa ti, uZimri wa e nokutula yini, yena owa bulala inkosi yake?

32 Wa bheka ngasesibukweni, wa ti, Ubani o nami na? Ubani na? Kwa lunguza kuye izinceku ezimbili nokuba zintatu.

33 Wa ti, M ponseni pansi; ba m ponsa pansi, igazi lake la sapazeka odongeni, na semahashini, wa m nyatela pansi kwezinyawo zake.

34 E se ngenile wa dhla, wa puza, wa ti, A ke ni ye ni bone lomtakatikazi, ni m mbele: ngokuba u yindodakazi yenkosi yena.

35 Ba ya ukumbela: kodwa a ba fumananga luto kuyena, kupela uqobolondo lwekanda, nezinyawo, nezitende zezandhla.

36 Ngako ba buya, be za ba m tyela, wa ti, Li njalo izwi lika Jehova, a li tyoyo ngenceku yake uElija wa seTishebe, e ti, Ezweni la seJezreli, izinja zi ya kudhla inyama ka Jezebeli:

37 Isidumbu sika Jezebeli si ya kuba

njengomquba ebusweni bomhlabati wa
seJezreli: ukuba ku nga tiwa, Nangu
uJezebeli.

## ISAHLUKO 10.

UAHABI wa e namadodana a ngama-
shumi a isikombisa eSamaria, uJehu
wa loba izincwadi, wa zi tuma eSama-
ria, kuzo izikulu za seJezreli, amalunga,
na kubo ababondhlayo abantwana baka
Ahabi, e ti,
2 Ekufikeni kwencwadi le kinina, lo-
ku ni namadodana enkosi yenu, ni nezi-
nqola namahashi, nomuzi o biyiwe udo-
nga, ni nezikali,
3 Ketani olungileyo nofaneleyo kuwo
amadodana enkosi yenu, ni m beke esi-
hlalweni sika yise, ni lwele indhlu ye-
nkosi yenu.
4 Kepa ba besaba kakulu kakulu, ba
ti, Bheka, amakosi amabili a be nge na-
mandhla ukuma pambi kwake; po, tina
si nge ma kanjani?
5 Ngako yena obusayo endhlini, naye
obusayo emuzini, namalunga nabondhli,
ba tuma kuJehu ba ti, Tina si izinceku
zako, konke o za kutyo kitina, si ya
kwenza, a si yi kumisa umuntu a be
inkosi; yenza wena njengokufaneleyo
emehlweni ako.
6 Wa pinda wa loba enye incwadi ku-
bona, wa ti, Uma nina ni ngabami, uma
ni ya kulalela izwi lami, tatani izikulu
zabantu laba, amadodana enkosi yenu,
ni ze kimi eJezreli ngomso nga lesisikati.
Amadodana enkosi a ngamashumi a isi-
kombisa, a be sezikulwini zomuzi ezabo-
ndhlayo.
7 Kwa ti ekufikeni kwa lencwadi,
ba tata amadodana enkosi, ba bulala
abantu aba ngamashumi a isikombisa,
ba beka amakanda abo emaqomeni, ba
wa tuma kuye eJezreli.
8 Sa fika isigijimi kuye, sa ti, Ba fiki-
le namakanda amadodana enkosi. Wa
ti, Wa bekeni a be izinqwaba zi be
mbili ekungeneni kwesango ku ze ku
se.
9 Kwa ti kusasa, wa puma, we ma, wa
ti kubo bonke abantu, Nina ni lungile;
bheka, ngenza icebo mina enkosini ya-
mi nga i bulala: kodwa bonke laba ba
bulewe ubani na?
10 Qondani ngako ukuti a ku yi kuwa
emhlabatini ici lezwi lika Jehova, a li
kulumayo uJehova ngayo indhlu ka
Ahabi: ngokuba uJehova wenzile loko
a ku tyoyo ngenceku yake uElija.
11 Njalo uJehu wa bulala bonke aba-
seleyo bendhlu ka Ahabi eJezreli, nezi-
kulu zake, nabazana naye, nabapristi
bake, kwa za kwa pela nya.
12 We suka, wa hamba, wa ya eSa-
maria e seBetekeda,
13 uJehu wa fumana abafo wabo baka
Ahazia inkosi yabaJuda, wa ti, Nina ni
ngobani na? Ba ti, Tina si ngabafo wa-
bo baka Ahazia; sehle ukubona uma ba
hlezi kahle abantwana benkosi naba-
ntwana benkosikazi.
14 Wa ti, Ba bambeni be sa hamba;
ba ba bamba be sa hamba, ba ba bula-
la emgodini wa seBetekeda, abantu aba-
ngamashumi amane nambili; a ka shi-
yanga muntu kubona.
15 Se e mukile kona, wa m fumana
uJehonadaba indodana ka Rekabi eza
ukumhlangabeza; wa m bingelela, wa
ti kuye, Inhliziyo yako i lungelene ne-
nhliziyo yami, njengenhliziyo yami i
lungelene nenhliziyo yako na? uJeho-
nadaba wa pendula, wa ti, Ehe, uma
ku njalo, ngi nike isandhla. Wa m
nika isandhla, wa m kwelisa enqoleni.
16 Wa ti, Hamba nami u bone uku-
bambelela kwami kuJehova. Njalo ba
m hambisa enqoleni yake.
17 Se e fikile eSamaria, wa ba bulala
bonke abaseleyo baka Ahabi eSamaria,
wa za wa ba qeda, njengokutyo kuka
Jehova, a ku tyoyo kuElija.
18 uJehu wa buta abantu bonke, wa
ti kubo, uAhabi wa m dumisa uBali
incozana; uJehu u ya kumdumisa ka-
kulu.
19 Ngako kaloku ngi bizeleni bo-
nke abaprofeti baka Bali, zonke izince-
ku zake, nabapristi bonke bake; ku
nga sali muntu o ngeko: ngokuba ngi
nomhlabelo omkulu engi za kumhlabe-
la uBali, naye o nga fikanga, u ya kubu-
lawa. Kodwa uJehu wenza ngobugqili,
ukuze a bulale abamdumisayo uBali.
20 Wa ti uJehu, Ma ni meme umhla-
ngano omkulu kuBali; ba wu memа.
21 uJehu wa tuma ezweni lonke laba-
Israeli: nabo bonke abamdumisayo uBa-
li beza: kwa za kwa nga sali muntu o
nge zanga. Ba ngena endhlini ka Bali;
indhlu ka Bali ya gcwala ya ti swi!
22 Wa ti ko be linde indhlu yeziva-
to, Zi lete izivato u ba nike bonke aba-
ntu abamdumisayo uBali. Wa ba lete-
la izivato.
23 uJehu kanye noJehonadaba indo-
dana ka Rekabi wa ngena endhlini ka

Bali, wa ti kubo abamdumisayo uBali, Hlolani, ni bone ukuba ku nga bi kona izinceku zika Jehova lapa, kodwa bona abamdumisayo uBali, kupela.

24 Se be ngenile ukunikela iminikelo yokuhlatywa, neminikelo yokutya, uJehu wa ba misa ngapandhle abantu ba ngamashumi a shiyagalombili, wa ti, Uma ku sinda umuntu kulaba bantu e ngi ba ngenisile ezandhleni zenu, yena lo u ya kuba esikundhleni sa lo o sindayo.

25 Kwa ti se e qedile ukunikela umnikelo wokutya, uJehu wa ti kubalindi na kuzo izinduna, Ngenanini ni ba bulale: ku nga pumi namunye. Ba ba bulala ngohlangoti lwenkemba; abalindi nezinduna, za ba tyinga, ba ya emuzini wendhlu ka Bali.

26 Ba pumisa izitombe endhlini ka Bali, ba zi tyisa.

27 Ba bidhliza isitombe sika Bali, ba bidhliza nendhlu, ba yenza i be indhlu yeze ku ze ku be namhla.

28 Kwa ku njalo uJehu wa m qeda uBali ezweni lonke labaIsraeli.

29 Kodwa izono zika Jeroboamu indodana kaNebati, owonisa abaIsraeli, uJehu ka zi shiyanga, ukuti, amatole egolide a e kona eBeteli, na seDan.

30 Wa ti uJehova kuJehu, Ngokuba wenzile okufaneleyo ngokwenza leyonto e lungile emehlweni ami, wenzile kuyo indhlu ka Ahabi njengako konke oku senhliziyweni yami, amadodana ako ezizukulwaneni ezine a ya kuhlala esihlalweni sobukosi sabaIsraeli.

31 Kodwa uJehu ka hlakanipanga ukuhamba ngemiteto ka Jehova uTixo ka Israeli, ngenhliziyo yonke yake: ka zi shiyanga izono zika Jeroboamu, owonisa abaIsraeli.

32 Ngaleyomihla uJehova wa qala ukunqamula kubaIsraeli: uHazaeli wa e ba cita emazweni onke kwaIsraeli.

33 Ku qala eJordani ngasempumalanga, izwe lonke la seGiladi namaGadi, nabaRubeni, nabaManasa, Aroeri okungasemfuleni iAnoni, iGiladi neBashani kokubili.

34 Imisebenzi eminye ka Jehu, nako konke a kwenzayo, namandhla ake, ka ku lotyiwe yini, encwadini yemisebenzi yemihla ngemihla yamakosi abaIsraeli?

35 uJehu wa lala nokoko bake, ba m mbela eSamaria. uJehoahaza indodana yake, wa busa esikundhleni sake.

36 Imhla yokubusa kuka Jehu kubaIsraeli eSamaria, ya i iminyaka e ngamashumi amabili nashiyagalombili.

## ISAHLUKO 11.

UATALIA unina ka Ahazia e se bonile ukuba indodana yake ya i file; wa suka wa bulala yonke inzalo yobukosi.

2 Kepa uJehosheba indodakazi yenkosi uJoramu, udade wabo ka Ahazia, wa m tata uJehoashi indodana ka Ahazia, wa m tumba kuwo amadodana enkosi, a buleweyo; wa m tukusa kanye nomzanyana wake kuAtalia, egumbini lokulala, a ka bulawanga.

3 Yena wa e tukisiwe naye endhlini ka Jehova, iminyaka e isitupa, uAtalia wa busa ezweni.

4 Ngomnyaka wesikombisa uJehoida wa tuma, wa biza izinduna zamakulu, nabalindi nezigijimi, wa zi ngenisa kuye endhlini ka Jehova, wenza isivumelwano nabo, wa ba fungisa ngeqiniso endhlini ka Jehova, wa ba bonisa indodana yenkosi.

5 Wa ba yala, e ti, Nansi into eni ya kuyenza; Abesitatu kini abangenayo ngosuku lwesabata ba za kuba abalindi bendhlu yenkosi.

6 Abesitatu ba ya kuba esangweni la seSure; nabesitatu esangweni ngasemva kwezigijimi: njalo ni ya kulinda lendhlu, ukuze i nga fohlwa.

7 Abobubili kini nonke abapumayo ngesabata, ba ya kulinda indhlu ka Jehova nga senkosini.

8 Ni ya kuzungeza inkosi, abantu bonke ku ngulowo e nezikali zake esandhleni sake: yena ongenayo pakati kokuhlelwa, ma ka bulawe: nina ma ni i linde inkosi ekupumeni kwayo na sekungeneni kwayo.

9 Izinduna zamakulu zenza konke a be ku yalile uJehoida umpristi: za tata zonke ku ileyo abantu bayo abangenayo ngesabata, kanye nabo abapumayo ngesabata, ze za kuJehoida umpristi.

10 Umpristi wa nika imikonto nezihlangu zenkosi uDavida, eza zi kona etempeleni lika Jehova kuzo izinduna zamakulu.

11 Izigijimi zema, zonke za pata izikali zazo ezandhleni zazo, za zungeza inkosi ohlangotini lwasokunene lwendhlu, ku ze ku fike ohlangotini lwasekohlo lwendhlu, nga selatini.

12 Wa pumisa indodana yenkosi, wa beka umqele ekanda layo, wa i nika

umiteto; ba yi misa i be inkosi, ba i gcoba ngamafuta; ba tyaya izandhla zabo, ba ti, Ma i pile inkosi!

13 Nxa uAtalia ezwa umsindo wezigijimi, nomsindo wabantu, we za kubantu, endhlini ka Jehova.

14 Wa buka, bheka, inkosi ye ma endaweni epakamileyo, njengomkuba wabo, izinduna nabapata amatilongo ba be seduze nenkosi: abantu bonke bezwe ba tokoza, ba beta amatilongo; uAtalia wa hxebula izingubo zake, wa kala, wa ti, Inhlanganiso, inhlanganiso yamacebo!

15 Kodwa uJehoida umpristi wa zi yala izinduna zamakulu, amakosi empi, wa ti kuzona, M pumiseleni pandhle kokuhlelwa; yena o m landelayo ma a bulawe ngenkemba. Ngokuba umpristi u be te, Ma a nga bulawa endhlini ka Jehova.

16 Ba menzela indawo, wa hamba ngendhlela yamahashi, a fika ngayo endhlini yenkosi: wa bulawa kona.

17 uJehoida wa senza isivumelwano pakati kuka Jehova, nenkosi, nabantu, ukuze ba be abantu baka Jehova; na pakati kwenkosi nabantu, wa senza isivumelwano.

18 Bonke abantu ba lelozwe, ba ngena endhlini ka Bali, ba i bidhliza; amalati ake nezitombe zake, ba zi casa ku ti du, ba m bulala uMatana umpristi ka Bali pambili kwamalati: umpristi wa misa ababonisisi bendhlu ka Jehova.

19 Wa zi tata izinduna zamakulu, nabalindi, nezigijimi, nabantu bonke bezwe; ba yehlisa inkosi endhlini ka Jehova, be za ngendhlela yesango yezigijimi zenkosi. Wa hlala esihlalweni sobukosi.

20 Bonke abantu bezwe ba tokoza, umuzi wa u nokutula; ba m bulala uAtalia ngenkemba, ecaleni lendhlu yenkosi.

21 uJehoashi wa e neminyaka e isikombisa ekuqaleni kwake ukubusa.

## ISAHLUKO 12.

NGOMNYAKA wesikombisa ka Jehu uJehoashi wa ba inkosi; wa busa eJerusalema iminyaka e ngamashumi amane, igama lika nina la li nguZibia wa seBeresheba.

2 uJehoashi wenza okufaneleyo emehlweni ka Jehova izinsuku zonke zake, njengako owa ku fundiswa nguJehoida umpristi.

3 Kodwa izindawo ezipakamileyo be zi nga suswanga; abantu ba be hlaba iminikelo, ba tyisa nempepo ezindaweni ezipakamileyo.

4 uJehoashi wa ti kubapristi, ma ba yamkele imali yonke eyingcwele, e letwayo endhlini ka Jehova, imali edhlulayo, ku be ngulowo a yamkele imali yabantu, njengokulinganisa kwake, nayo yonke imali e ku ngena enhliziyweni yomuntu ukuyileta endhlini ka Jehova.

5 Abapristi ma ba yamkele, ku ngulowo a yamkele kuye o wazana naye, ma ba lungise izikala zendhlu ezindaweni zonke,

6 Kodwa ngomnyaka wamashumi amabili nantatu wenkosi uJehoashi, abapristi ba be nga ka zi lungisi izikala zendhlu.

7 Kona inkosi uJehoashi wa biza uJehoida umpristi, nabapristi abanye, wa ti kubo, Kungani na ukuba ni nga lungisi izikala zendhlu? ngakoke musani ukwamkela imali kwabazana nani, kodwa ni yi nikele izikala zendhlu.

8 Abapristi ba vuma ukuba ba nga yamkeli imali kubantu, nokuba ba nga zi lungisi izikala zendhlu.

9 Kodwa uJehoida umpristi wa tata umpongolo, wa bobosa imbobo esisibekelweni sawo, wa u beka nga kwesokunene selati ekungeneni kwabantu endhlini ka Jehova, abapristi abalinda umnyango, ba ngenisa kona imali yonke eya telwa endhlini ka Jehova.

10 Kwa ti, se be bonile ukuba i kona imali eningi empongolweni, umbali wenkosi, nompristi omkulu ba kupuka ba yi bopa, ba yi bala imali eya funyaniswa endhlini ka Jehova.

11 Ba i nika imali se i baliwe, esandhleni sabo abasebenzayo imisebenzi abamiselwe indhlu ka Jehova, ba kokela ngayo ababazi, nabaki, aba sebenzayo endhlini ka Jehova.

12 Nabaki ngamatye, nababazi ngamatye, nokutenga imiti namatye abaziweyo, ukulungisa izikala zendhlu ka Jehova, nako konke okumiselweyo indhlu ukuyilungisa.

13 Kodwa ka kwenzelwanga indhlu ka Jehova izigobongo zesiliva nezizenze zezibane, nezitya, namatilongo, nazo izitya zegolide, nezitya zesiliva, ngemali eya telwa endhlini ka Jehova:

14 Kodwa ba yi nika izisebenzi, ba lungisa ngayo indhlu ka Jehova.

15 Njaloke, ka ba buzi kubantu aba i

beka imali leyo ezandhleni zabo, ukukokela izisebenzi: ngokuba ba be sebenza ngenyaniso.
16 Imali yomnikelo namacala, nemali yomnikelo wezono, a i letwanga endhlini ka Jehova, yona ya i eyabapristi.
17 Kwa suka uHazaeli inkosi ya seSiria, wa kupuka, wa hlasela eGati, wa li nqoba: uHazaeli wa kupuka, wa qonda eJerusalema:
18 uJehoashi inkosi yabaJuda wa zi tata zonke izinto ezi yingcwele eza miswa nguJehoshafati, noJehoramu, noAhazia, oyise, amakosi abaJuda, nezinto zake ezi ingcwele, negolide, lonke ela funyaniswa pakati kwemfuyo endhlini ka Jehova, na sendhlini yenkosi, wa ku tuma kuHazaeli inkosi ya seSiria, wenyuka eJerusalema.
19 Imisebenzi eminye ka Jehoashi nako konke a kwenzayo, a ku lotyiwe yini encwadini yemisebenzi yemihla ngemihla yamakosi abaJuda?
20 Izinceku zake za suka, zenza icebo lokubulala uJehoashi ka Betmilo ekwehleni ukuya eSila.
21 uJozakare indodana ka Shimata, noJehozabada indodana ka Shomeri, izinceku zake, ba m bulala, wa fa; ba mbela ndawonye nokoko bake emuzini ka Davida: uAmazia indodana yake wa busa esikundhleni sake.

## ISAHLUKO 13.

NGOMNYAKA wamashumi amabili nantatu ka Jehoashi indodana ka Ahazia inkosi yabaJuda, uJehoahaza indodana ka Jehu, wa qala ukubusa abaIsraeli eSamaria, wa busa iminyaka e ishumi nesikombisa.
2 Wenza kabi emehlweni ka Jehova wa landela izono zika Jeroboamu indodana ka Nebati, owonisa abaIsraeli, ka zi shiyanga.
3 Ulaka luka Jehova lwa vuta kubaIsraeli, wa ba nika esandhleni sika Hazaeli inkosi ya seSiria na sesandhleni sika Benhadade indodana ka Hazaeli, ngezinsuku zonke zabo.
4 uJehoahaza wa kuleka kuJehova, uJehova wa muzwa; ngokuba wa bona ukuhlupeka kwabaIsraeli ukuti inkosi ya seSiria ya ba hlupa.
5 uJehova wa ba nika abaIsraeli umsindisi, ba puma esandhleni samaSiria: abantwana baka Israeli ba hlala amatenteni njengakuqala,
6 Kodwa ka ba zi shiyanga izono zendhlu ka Jeroboamu, yena owonisa abaIsraeli, kodwa ba hlala kuzona: uAshera u be se mi eSamaria.
7 Ngokuba be ku nga salanga kuJehoahaza abantu kupela ba ngamashumi amahlanu amadoda abakwela emahashini, nezinqola ezi ishumi, nabahamba ngezinyawo ba izinkulungwane ezi ishumi, ngokuba inkosi ya seSiria ya i ba bulele, ya benza ba be njengotuli lokubula.
8 Imisebenzi eminye ka Jehoahaza, nokwenza konke kwake, namandhla ake, a ku lotyiwe yini encwadini yemisebenzi yemihla ngemihla yamakosi abaIsraeli?
9 uJehoahaza wa lala nokoko bake; ba m mbela eSamaria: uJehoashi indodana yake wa busa esikundhleni sake.
10 Ngomnyaka wamashumi amatatu nesikombisa ka Jehoashi inkosi yabaJuda, uJehoasha indodana ka Jehoahaza wa ba inkosi yabaIsraeli, eSamaria, wa busa iminyaka e ishumi nesitupa.
11 Wenza kabi emehlweni ka Jehova; ka si shiyanga nasono sika Jeroboamu indodana ka Nebati, owonisa abaIsraeli; kodwa wa hamba kuso.
12 Imisebenzi eminye ka Jehoashi, nako konke a kwenzayo, namandhla ake, a lwa ngawo noAmazia inkosi yabaJuda, ka ku lotyiwe yini encwadini yemisebenzi yemihla ngemihla yamakosi abaIsraeli?
13 uJehoashi wa lala nokoko bake: uJeroboamu wa hlala esihlalweni sake sobukosi: uJehoashi wa mbelwa eSamaria ndawonye namakosi abaIsraeli.
14 Kwa ti uElisha wa e kwelwe isifo sake, a fa ngaso. uJehoashi inkosi yabaIsraeli wehlela kuye, wa kala ebusweni bake, eti; Wo Baba wami, baba wami! inqola yabaIsraeli, nababamahashi abo!
15 uElisha wa ti kuye, Tata imicibityelo. Wa tata imicibityelo.
16 Wa ti enkosini yabaIsraeli, Beka isandhla sako kumcibityelo. Ya beka kona isandhla sayo: uElisha wa beka isandhla zake pezu kwezandhla zenkosi.
17 Wa ti, Vula isibuko ngasempumalanga. Ya si vula. uElisha wa ti, Cibityela. Ya cibityela. Wa ti, Umcibityelo wokukululwa kuka Jehova eSiria, ngokuba u za kubulala amaSiria eAfeki, u ze u wa qede.
18 Wa ti, Tata imicibityelo. Ya yi

tata. Wa ti enkosini yabaIsraeli, Tyaya emhlabatini. Ya tyaya katatu, ya peza.
19 Umuntu ka Tixo wa e tukutela nayo, wa ti, Kwa ku fanele ukutyaya kahlanu, noma kasitupa; kona u bu za kwahlula amaSiria u ze u wa qede: kodwa kaloku u za kuwahlula katatu kupela.
20 uElisha wa fa, ba m mbela. Amabuto amaMoabi a hlasela ezweni ekuqaleni kwa lomnyaka.
21 Kwa ti be sa m mbela umuntu o tile, ba bona ibandhla labantu, ba ntyinga isidumbu somuntu etuneni lika Elisha: uma lomuntu wa namata amatambo ka Elisha, wa vuka wema ngezinyawo.
22 uHazaeli inkosi ya seSiria wa hlupa abaIsraeli izinsuku zonke zika Jehoahaza.
23 uJehova wa e nomusa kubona, wa ba haukela, wa ba bheka, ngenxa yesivumelwano sake noAbrahama, noIsaka, noJakobe; wa e nga tandi ukubaqeda, futi ka ba xotyanga ebusweni bake, ku ze ku be manje.
24 Njalo uHazaeli inkosi ya seSiria wa fa: uBenhadade indodana yake wa busa esikundhleni sake.
25 Wa buya uJehoashi indodana ka Jehoahaza wa mapuca uBenhadade indodana ka Hazaeli imizi, a mapuca yona uJehoahaza uyise, ngokulwa. uJehoashi wa mahlula katatu, wa i buyisa, wa yapuca imizi yabaIsraeli.

## ISAHLUKO 14.

NGOMNYAKA wesibili ka Jehoashi indodana ka Jehoahaza inkosi yaba-Israeli, uAmazia indodana ka Jehoashi wa ba inkosi yabaJuda.
2 Ekuqaleni kwake ukubusa wa e neminyaka e ngamashumi amabili nesihlanu, wa busa iminyaka e ngamashumi amabili nesishiyagalolunye eJerusalema. Igama lika nina la li nguJehoadana wa seJerusalema.
3 Wenza okufaneleyo emehlweni ka Jehova, kodwa be ku nge njengoyise uDavida; wenza ngako konke njengokwenza kuka yise uJehoashi.
4 Noko izindawo ezipakamileyo be zi nga suswanga: abantu ba be sa hlaba, ba tyisa impepo ezindaweni ezipakamileyo.
5 Kwa ti, se u qinisiwe umbuso esandhleni sake, wa bulala izinceku zake e be zi bulele inkosi uyise.
6 Kodwa abantwana bababulali a ka ba bulalanga, njengokulotyiweyo encwadini yomteto ka Mosi, lapo uJehova wa yala, e ti, Oyise ka ba yi kubulawa ngenxa yabantwana, nabantwana ka ba yi kubulawa ngenxa yoyise, kodwa ku ngulowo a za kubulawa ngezono zake.
7 Wa bulala emfundeni ka Saoti, ama-Edomi a izinkulungwane ezi ishumi, wa lapuca iSela ngokulwa, wa biza igama lalo ngokuti iJokteli, ku ze ku be namhla.
8 Njalo uAmazia wa tuma izigijimi kuJehoashi, indodana ka Jehoahaza, indodana ka Jehu, inkosi yabaIsraeli, e ti, A ku ze, si bonane.
9 uJehoashi inkosi yabaIsraeli wa tuma kuAmazia inkosi yabaJuda wa ti, Umtolo wa seLebanoni, wa tuma kulo isedare la seLebanoni, wa ti, Ngi nike indodakazi yako i be umfazi wendodana yami: kwa dhlula isilo sa sendhle, sa si seLebanoni, sa nyatela pansi umtolo.
10 Impela iEdomi u li citile nokucita, ngako inhliziyo yako i ku pakamisile: yiba nenhlanhla ngaloko, u hlale ekaya: ku ngani na ukuba u ya kulwa nesisila ukuziponsa, u we wena nabaJuda kanye nawe?
11 Kodwa uAmazia wa nqaba ukulalela. Ngako uJehoashi inkosi yaba-Israeli wa kupuka; naye noAmazia inkosi yabaJuda, ba bonana eBeteshemesha, kwabaJuda.
12 AbaJuda bahlulwa pambi kwaba-Israeli; ba baleka bonke, ba ya ematenteni abo.
13 uJehoasha inkosi yabaIsraeli wa m bamba uAmazia inkosi yabaJuda, indodana ka Jehoasha indodana ka Ahazia eBetishemeshi, we za eJerusalema wa diliza udonga lwa seJerusalema, ku qala esangweni lika Efraimi, kwa za ku sesangweni la sengosini, amakubiti a ngamakulu amane.
14 Wa tata igolide nesiliva lonke, nezitya zonke eza funyaniswa endhlini ka Jehova, na semfuyeni yendhlu yenkosi, nabayetembisayo, wa buyela eSamaria.
15 Imisebenzi eminye ka Jehoashi a yenzayo, namandhla ake, nokulwa kwake noAmazia inkosi yabaJuda, ka ku lotyiwe yini encwadini yemisebenzi yemihla ngemihla yamakosi abaIsraeli?
16 uJehoashi wa lala nokoko bake, wa mbelwa eSamaria ndawonye namakosi abaIsraeli; uJeroboamu indodana yake wa busa esikundhleni sake.

17 uAmazia indodana ka Joashi inko-
si yabaJuda, wa hlala iminyaka e ishu-
mi nanhlanu ngasemva kokufa kuka
Jehoashi indodana ka Jehoahaza inkosi
yabaIsraeli.
18 Imisebenzi eminye ka Amazia, a
yi lotyiwe yini encwadini yemisebe-
nzi yemihla ngemihla yamakosi aba-
Juda?
19 Ba lenza icebo kuye eJerusalema,
wa baleka wa ya eLakisha; kodwa ba
tuma ba m landela eLakisha, ba m bu-
lala kona.
20 Ba m twala ngamahashi; wa mbe-
lwa eJerusalema ndawonye nokoko ba-
ke emuzini ka Davida.
21 Abantu bonke abakwaJuda ba m
tata uAzaria, e se neminyaka e ishumi
nesitupa, ba m misa a be inkosi esiku-
ndhleni sika yise uAmazia.
22 Yena waka ilati, wa li buyisa kuba-
Juda, inkosi i si lele ndawonye nokoko
bayo.
23 Ngomnyaka weshumi nesihlanu ka
Amazia indodana ka Joashi inkosi ya-
baJuda, uJeroboamu indodana ka Joa-
shi inkosi yabaIsraeli wa qala ukubusa
eSamaria, wa busa iminyaka e ngama-
shumi amane nanye.
24 Wenza kabi emehlweni ka Jehova:
ka zi shiyanga izono zonke zika Jero-
boamu indodana ka Nebati ewonisa
abaIsraeli.
25 Wa buyisa izwe labaIsraeli, ku
suka ekungeneni kwa seHamati, ku ze
ku selwandhle lwa seArabia, njengezwi
lika Jehova uTixo ka Israeli, a li tyoyo
ngenceku yake uJona, indodana ka
Amitai, umprofeti wa seGatiheferi.
26 Ngokuba uJehova wa bona inhlu-
peko yabaIsraeli, ukuba ya i nzima ka-
kulu; kwa ku ngeko ogodhliweyo, kwa
ku ngeko noseleyo, kwa ku ngeko noele-
kelayo kubaIsraeli.
27 uJehova a ka tyongo ukuti u za ku
hlangula igama lika Israeli ngapansi
kwezulu; kodwa wa ba sindisa ngesa-
ndhla sika Jeroboamu indodana ka
Jehoashi.
28 Imisebenzi eminye ka Jeroboamu,
nako konke a kwenzayo, namandhla
ake, nokulwa kwake, nokubuyisela kwa-
ke kubaIsraeli iDamaseku, neHamati,
la seJudia ka ku lotyiwe yini encwadini
yemisebenzi yemihla ngemihla yamako-
si abaIsraeli?
29 uJeroboamu wa lala nokoko bake,
ndawonye namakosi abaIsraeli, uZaka-
ria indodana yake wa busa esikundhleni
sake.

## ISAHLUKO 15.

NGOMNYAKA wamashumi amabili
nesikombisa ka Jeroboamu inkosi
yabaIsraeli, uAzaria indodana ka Ama-
zia inkosi yabaJuda wa ba inkosi.
2 Ekuqaleni kwake ukubusa wa e ne-
minyaka e ishumi nesitupa, wa busa
iminyaka e ngamashumi amahlanu na-
mbili eJerusalema. Igama lika nina la li
nguJekolia wa seJerusalema.
3 Wenza okufaneleyo emehlweni ka
Jehova, njengako konke a kwenzayo
uyise uAmazia.
4 Kodwa izindawo ezipakamileyo za
zi nga suswanga: abantu ba be sa tyisa
impepo, ba be sa hlaba iminikelo ezinda-
weni ezipakamileyo.
5 uJehova wa i hlupa inkosi, wa yenza
i be ilepero, ya za ya fa, ya hlala endhli-
ni yokufa. uJotamu indodana yenkosi
wa e busa indhlu, e ba hlela abantu bezwe.
6 Imisebenzi eminye ka Azaria, nako
konke a kwenzayo, ka ku lotyiwe yini
encwadini yemisebenzi yemihla ngemi-
hla yamakosi abaJuda?
7 uAzaria wa lala nokoko bake: ba m
mbela ndawonye nokoko bake emuzini
kaDavida; uJotamu indodana yake wa
busa esikundhleni sake.
8 Ngomnyaka wamashumi amatatu
nesishiyagalombili ka Azaria inkosi ya-
baJuda, uZakaria indodana ka Jerobo-
amu wa busa abaIsraeli eSamaria izi-
nyanga za zi isitupa.
9 Wenza kabi emehlweni ka Jehova,
njengaloko ba kwenzayo okoko bake: a
ka sukanga ezonweni zikaJeroboamu
indodana ka Nebati owonisa abaIsraeli.
10 uShaluma indodana ka Jabeshi wa
menzela icebo, wa m tyaya pambi kwa-
bantu, wa m bulala, wa busa esikundhle-
ni sake.
11 Imisebenzi eminye ka Zakaria, bhe-
ka, i lotyiwe encwadini yemisebenzi ye-
mihla ngemihla yamakosi abaIsraeli.
12 Ilelo izwi lika Jehova a li kuluma-
yo kuJehu, ngokuti amadodana ako a
ya kuhlala esihlalweni sobukosi sika
Israeli, ku ze ku be esizukulwaneni se-
sine. Kwa ba njaloke.
13 uShaluma indodana ka Jabeshi wa
qala ukubusa ngomnyaka wamashumi
amatatu nesishiyangalombili ka Uzia
inkosi yabaJuda; wa busa inyanga ya-
nye eSamaria.
14 uMenahemu indodana ka Gadi, wa

ngomnyaka wa qala ukuba inkosi, wa
pakamisa ikanda lika Jehoyakina inkosi
yabaJuda, wa m kipa etilongweni.
28 Wa kuluma kahle naye, wa beka
isihlalo sake sobukosi ngapezu kwesi-
hlalo samakosi a ye naye eBabulona.
29 Wa kumula izingubo zetilongo, wa
dhla ukudhla pambi kwake izinsuku
zonke zokupila kwake.
30 Isabelo sokudhla sake sa si isabelo
semihla yonke, eya nikwa iyo inkosi,
ukuti izinsuku zonke zokupila kwake.

---

INCWADI YOKUQALA

# YEZIKRONIKE.

## ISAHLUKO 1.

UADAMU, uSeti, uEnose,
2 uKenani, uMahalalele, uJorede,
3 uEnoke, uMetusela, uLameka,
4 uNoa, uShemi, uHamu, uJafete,
5 Amadodana ka Jafete; uGomere,
uMagoge, uMadai, uJavane, uTubale,
uMesheke, uTirase.
6 Amadodana ka Gomere, uAshikena-
ze, uRifate, uTogama.
7 Amadodana ka Javane; uElisha,
uTashishi, uKitime, uDodanime.
8 Amadodana ka Hamu; uKushe,
uMizirami, uPuti, uKenani.
9 Amadodana ka Kushe; uSeba, uHa-
vila, uSabta, uRama uSabteka. Ama-
dodana ka Rama; uSheba, uDedane.
10 uKushe wa zala uNimrode: yena
wa qala ukuba mkulu emhlabeni.
11 uMizirami wa zala uLudime, uAna-
mime, uLehabime, uNaftuhime.
12 uPatrusime, noKasluhime, (aba ve-
la ku yena amaFilisti,) amaKafto-
rime.
13 uKenani wa zala uZidone izibulo,
uHete.
14 uJebusi futi noAmori, noGirigasi,
15 noHivi, noAki, noSini.
16 uAvadi, noZemari, noHamati.
17 Amadodana ka Shemi; uElame,
uAshuri, uAfaksade, uLude, uAramu,
uUze, uHule, uGeteri, uMesheki.
18 uAfaksade wa zala uShela, uShela
wa zala uEberi.
19 Ku Eberi kwa zalwa amadodana
amabili: igama lenye uPelegi; ngokuba
ezinsukwini zake izwe la datyulwa:
igama lomfo wabo uJoktane.
20 uJoktane wa zala uAlmodade,
uShelefe, uHazamaveti, uJera,
21 Naye uHadoramu, noUzale, no-
Dikla,
22 NoEbali, noAbimeli, noSheba,
23 NoOfire, noHavila, noJobabe. Bo-
nke laba ba be amadodana ka Joktane.
24 uShemi, uAfaksade, uShela,
25 uEberi, uPelegi, uReu,
26 uSerugi, uNahori, uTera,
27 uAbrama; oku tiwa Abrahama.
28 Amadodana ka Abrahama; uIsa-
ka, uIshmaeli.
29 Laba izizukulwana zabo: Izibulo
lika Ishmaeli, uNebajoti, we lanywa
uKedari, noAdebeli, noMibesamu.
30 uMishema, uDuma, uMasa, uHada-
di, uTema,
31 uJeturi, uNafishi, uKedema, Laba
ba amadodana ka Ishmaeli.
32 Amadodana ka Ketura, o wesite-
mbu sika Abrahama: wa zala uZimrani,
uJokshani, uMedani, uMidiani, uIshi-
baki, uShua. Amadodana ka Jokshani;
uSheba, uDedani.
33 Amadodana ka Midiani; uEfa,
uEfera, uHanoki, uAbida, uElda. Bo-
nke laba ba amadodana ka Ketura.
34 uAbrahama wa zala uIsaka. Ama-
dodana ka Isaka; uEsau, uIsraeli.
35 Amadodana ka Esau; uElifazi,
uRuli, uJushi, uJalama, uKora,
36 Abantwana baka Elifazi; uTema-
ni, uOmari, uZefo, uGatamu, uKenazi,
uTimna, uAmaleki.
37 Amadodana ka Ruli; uNahati, uZe-
ra, uShama, uMiza.
38 Amadodana ka Sira: uLotani,
uShobali, uZiboni, uAna, uDishoni,
uEzeri, uDishani.
39 Amadodana ka Lotani; uHori,
uHemami: uTimna wa e udade wabo
ka Lotani.
40 Amadodana ka Shobali; uAlvani,
uManahate, uEbali, uShefo, uOnamu.
Amadodana ka Ziboni; uAja, uAna.

41 Amadodana ka Ana; uDishoni. Amadodana ka Dishoni; uHemdani, uEshebeni, uIterani, uKerani.

42 Amadodana ka Ezeri, uBilhani, uZavana, uAkani. Amadodana ka Dishani; uUze, uArani.

43 Lawa amakosi abusa ezweni la seEdomi, i nga ka biko inkosi pezu kwabantwana baka Israeli; uBela indodana ka Beori; igama lomuzi wake la li iDinhaba.

44 E se file uBela, kwa busa uJobabi indodana ka Zera ka Bozra endaweni yake.

45 E se file uJobabi, kwa busa uHushamu o wezwe lamaTemani endaweni yake.

46 E se file uHushamu, uHadadi indodana ka Bedadi, o wa tyaya amaMidiani etafeni la seMoabi, wa busa endaweni yake: igama lomuzi la li iAviti.

47 E se file uHadadi, uSamla wa seMasreka wa busa endaweni yake.

48 E se file uSamla kwa busa endaweni yake uShauli wa seRehoboti ngasemfuleni.

49 E se file uShauli, kwa busa uBalahanani indodana ka Akebori endaweni yake.

50 E se file uBalahanani, kwa busa uHadari endaweni yake: igama lomuzi wake iPau; igama lomfazi wake la li uMehetabeli indodakazi ka Materedi, indodakazi ka Mezahabi.

51 Wa fa uHadari. Amakosi a seEdomi a njaloke; Inkosana uTimna, inkosana uAliva, inkosana uJeteti,

52 Inkosana uAholibama, inkosana uEla, inkosana uPinoni.

53 Inkosana uKenazi, inkosana uTemani, inkosana uMibezari.

54 Inkosana uMagedili, inkosana uIramu. Laba ba be amakosana a seEdomi.

## ISAHLUKO 2.

AMADODANA ka Israeli; uRubeni, uSimeoni, uLevi, uJuda, uIsakari, uZebuloni,

2 uDani, uJosefa, uBenjamini, uNaftali, uGadi, uAsheri.

3 Amadodana ka Juda; uEri, uOnani, uShela: laba abatatu ba zalwa indodakazi ka Shua wa seKenani. uEri owamazibulo kuJuda, wa e mubi ebusweni benkosi: ya m bulala.

4 uTama umalokazana wake wa m zalela uFarezi noZara. Onke amadodana ka Juda a ye isihlanu.

5 Amadodana ka Farezi; uHezroni, uHamuli.

6 Amadodana ka Zera; uZimri, uEtani, uHemani, uKalkole, uDara: ba be isihlanu kupela.

7 Amadodana ka Kami; uAkana umhlupi wabaIsraeli, o wona okuhlukanisiweyo.

8 Amadodana ka Etani; uAzaria.

9 Amadodana ka Hezroni, a wa zalayo; uJeramili, uRamu, uKelubai.

10 uRamu wa zala uAminadabi; uAminadabi wa zala uNashoni, induna yabantwana baka Juda;

11 uNashoni wa zala uSalmoni, uSalmoni wa zala uBoazi,

12 uBoazi wa zala uObedi, uObedi wa zala uJese,

13 uJese wa zala uEliabi izibulo, uAbinadabi owesibili, uShama owesitatu,

14 uNataneli owesine, uRadai owesihlanu,

15 uOzemu owesitupa, uDavida owesikombisa:

16 Odade wabo uZeruia, uAbigaili. Amadodana ka Zeruia; uAbishai, uJoabi, uAsaheli, matatu.

17 uAbigaili wa zala uAmasa: uyise ka Amasa uJetro umIshmaeli.

18 uKalebi indodana ka Hezroni wa zala abantwana kuAzuba umkake, naku Jerioti: amadodana ake i lawa; uJesha, uShobabi, noArdoni.

19 Lapo e se file uAzuba, uKalebi wa tabata uEfrati owa m zalelwa uHuri.

20 uHuri wa zala uUri, uUri wa zala uBezalele.

21 Emva uHezroni wa nganwa indodakazi ka Makiri uyise ka Giladi owa m tata e neminyaka emashumi a isitupa. Wa m zalela uSegubi.

22 uSegubi wa zala uJaire owa be nemizi e amashumi amabili nantatu ezweni la kwa Giladi.

23 Wa tabata kubona iGeshuri neAramu nemizi ka Jaire, neKenati nemizi ya kubo, ukuti imizi e amashumi a isitupa. Yonke leyo ya ba e yamadodana ka Makiri uyise ka Giladi.

24 Lapo se e file uHezroni eKaleb-efrata, kona uAbia umka Hezroni wa zala uAshuri uyise ka Tekoa.

25 Amadodana ka Jeramili izibulo lika Hezroni; uRamu izibulo, noBuna, noOreni, noOzemu, noAhija.

26 uJeramili wa e nomfazi omunye igama lake uAtara; yena unina ka Onamu.

27 Amadodana ka Ramu izibulo lika Jeramili; uMazi, uJamini, uEka.

28 Amadodana ka Onamu; uShamai, uJada. Amadodana ka Shimai; uNadabi, uAbisha.

29 Igama lomfazi ka Abisha uAbihaili, u yena owa m zalela uAbani noMolidi.

30 Amadodana ka Nadabi; uSelede, noApaimu: kepa wa fa uSelede e nge namntwana.

31 Amadodana ka Apaimu; uIshi. Amadodana ka Ishi; uSheshani, Abantwana baka Sheshani; uAhlai.

32 Amadodana ka Juda umfo wabo ka Shemai; uJetro noJonatani uJetro wa fa e nge namntwana.

33 Amadodana ka Jonatani; uPeleti, noZaza. Laba ba be amadodana ka Jeramili.

34 uSheshani wa e nge nabafana, amadodakazi kupela. uSheshani wa e nenceku umEgipite igama lake uJarha.

35 uSheshani wa m nikela uJarha o inceku yake indodakazi yake i be umfazi wake. Wa m zalela uAttai.

36 uAttai wa zala uNatani, uNatani wa zala uZabadi.

37 uZabadi wa zala uEflali, uEflali wa zala uObedi.

38 uObedi wa zala uJehu, uJehu wa zala uAzaria.

39 uAzaria wa zala uHelezi, uHelezi wa zala uEleasa.

40 nEleasa wa zala uSisamai, uSisamai wa zala uShaluma.

41 uShaluma wa zala uJekamia, uJekamia wa zala uElishama.

42 Amadodana ka Kalebi umfo wabo ka Jeramili; uMesha izibulo o wa uyise ka Zifi; namadodana ka Maresha uyise ka Hebroni.

43 Amadodana ka Hebroni; uKora, uTapua, uRekemu, uShema.

44 uShema wa zala uRahamu, uyise ka Jorkoamu: uRekemu wa zala uShamai.

45 Indodana ka Shamai; uMaoni: uMoani wa e uyise ka Betzuri.

46 uEfa isincinza sika Kalebi wa zala uHarani, noMoza noGazezi. uHarani wa zala uGazezi.

47 Amadodana ka Jadai; uRegemu uJotamu uGesham uPeleti uEfa uShafa.

48 uMaaka isincinzi sika Kalebi wa zala uSheba noTirhana.

49 Wa zala uShafa uyise ka Madmana noSheva uyise ka Makbena, noyise ka Gibea: indodakazi ka Kalebi uHaksa.

50 Amadodana ka Kalebi inzalo ka Huri izibulo lika Efrati; uShobali uyise ka Kijatijearimu.

51 uSalma uyise ka Betelehemu uHarefa uyise ka Betegada.

52 uShobali uyise ka Kijatijearimu wa e namadodana; uReaia nenxenye yaba seManaheti.

53 Abendhlu ka Kijatijearimu; ama-Itri, namaPuhi, namaShumati, nama-Mishraite: kwa vela ku bona amaZareati, namaEshtaulite.

54 Amadodana ka Salma; iBetelehemu neNetofati, Atarote indhlu ka Joabi, nenxenye yamaManaheti, namaZori.

55 Abendhlu yababali aba be hlezi eJabezi; amaTirati, amaShimeati, amaSukati. Laba ba amaKeni a vela ku Hemati uyise webandhla lika Rehabi.

## ISAHLUKO 3.

LAWA amadodana kaDavida, a zalwa kuye eHebroni: izibulo uAmnoni, ngaye uAhinoami umJezrili; owesibili uDanyeli, ngaye uAbigaili umKameli:

2 Owesitatu, uAbsalomu indodana ka Maka indodakazi ka Talmai inkosi ya seGeshuri, owesine, uAdonija indodana ka Hagiti:

3 Owesihlanu, uShefatia ka Abitali: owesitupa, uItreamu ngoEgla umkake.

4 Lawa a isitupa a zalwa kuye eHebroni; wa busa kona iminyaka e isikombisa nezinyanga ezi isitupa: eJerusalema wa busa iminyaka emashumi matatu nantatu.

5 Laba aba zalwa kuye eJerusalema; uShamua, uShobabi, uNatani, uSolomona, mane, ka Batishua indodakazi ka Ammieli:

6 Futi uIbha, uElishama, noElifaleti,

7 uNoga, uNefegi, uJafia,

8 uElishama, uEliada, uElifaleti, isishiyagalolunye.

9 Laba bonke amadodana ka Davida, ngapandhle kwamadodana ezincinza noTama udade wabo.

10 Indodana ka Solomona kwa ku-Rehoboamu uAbia indodana yake, uAsa indodana yake, uJehoshafati indodana yake,

11 uJoramu indodana yake, Ahazia, indodana yake, uJoashi indodana yake,

12 uAmazia indodana yake, uAzaria indodana yake, uJotamu indodana yake,

13 uAhazi indodana yake, uHezekia indodana yake, uManasa indodana yake,

14 uAmoni indodana yake, uJosia
indodana yake.
15 Nanka amadodana ka Josia, izibulo
uJohanani, owesibili uJehoakimu, owe-
sitatu uZedekia, owesine uShaluma.
16 Amadodana ka Jehoakimu: uJe-
konia indodana yake, uZedekia indo-
dana yake.
17 Amadodana ka Jekonia: uAsire,
uSalitieli indodana yake,
18 uMalkiramu njalo, noPedaia, no-
Shenaza, noJekamia, noHoshama, no-
Nedabia.
19 Amadodana ka Pedaia kwa ku, uZe-
rubabeli, uShimei: amadodana ka Zeru-
babeli; uMeshulama, uHanania, uShe-
lomite udade wabo:
20 uHashuba, uOheli, uBerekia, uHa-
sadia, uJushab-hesedi, isihlanu.
21 Amadodana ka Hanania: uPelatia,
uJesaia: amadodana ka Refaia, amado-
dana ka Arnani, amadodana ka Obadia,
amadodana ka Shekania.
22 Amadodana ka Shekania; uShema-
ia: amadodana ka Shemaia; uHattushe,
uIgali, uBeria, uNearia, uShafati, isitupa.
23 Amadodana ka Nearia; uElioenai,
uHezekia, uAzrikamu batatu.
24 Amadodana ka Elioenai kwa ku,
uHodaia, uEliashibe, uPelaia, uAkuba,
uJohanani, uDalaia, uAnani, isikombisa.

## ISAHLUKO 4.

AMADODANA ka Juda: uFarezi,
uHezroni, uKarmi, uHure, uShobali.
2 uReaia indodana ka Shobali wa zala
uJahati; uJahati wa zala uAhumai, no-
Lahadi. Laba ba izindhlu zika Zorati.
3 Laba a baka yise ka Etamu; uJezre-
li, uIshma, uIdbasha igama lika dade
wabo la li uHazelelponi:
4 uPenueli uyise ka Gedori, noEzeri
uyise ka Husha. Laba amadodana ka
Hure, izibulo lika Efrata, uyise ka Bete-
lahemu.
5 uAshuri uyise ka Tekoa wa e naba-
fazi ababili, uHela, noNara.
6 uNara wa m zalela uAhuzamu, uHe-
fa, Temeni, uHahashtari. Laba ba ama-
dodana ka Nara.
7 Amadodana ka Hela kwa ku uZereti,
noJezoa, noEtnani.
8 uKozi wa zala uAnubi, noZobeba,
nemizi ka Ahaheli indodana ka Ha-
rume.
9 uJabezi wa babazeka kunabafo wabo:
unina wa biza igama lake uJabezi, e ti,
ngokuba nga m zala ngi hlupeka.
10 uJabezi wa kuleka kuTixo ka Isra-
eli, e ti, sengati u nga ngi busisa ngezi-
buziso, u kulise izwe lami, nesandhla
sako si be nami, u ngi gcine ebubini, bu
nga leti uhlupo kimi! uTixo wa m nika
a ku celayo.
11 uKelube umfo wabo ka Shua wa
zala uMeha, o wa e uyise ka Eshtoni.
12 uEshtoni wa zala uBetirafa, uPasea,
uTehina uyise ka Inahashi. Laba ba
amadoda ka Reka.
13 Amadodana ka Kenazi: uOtnieli,
uSeraia: namadodana ka Otnieli; uHa-
tati.
14 uMeonotai wa zala uOfra: uSeraia
wa zala uJoabi, uyise wemfunda yase
Karashimu; ngoba ba be izinyanga zo-
kubaza.
15 Namadodana ka Kalebi indodana
ka Jefuna: uIru, uEla, noNami: nama-
dodana ka Ela, noKenazi.
16 Namadodana ka Jehaleli; uZifi, no-
Zifa, uTiria, noAsareli.
17 Namadodana ka Ezra kwa ku uJe-
tro, noMeredi, noEfera, noJaloni: wa
zala uMiriamu, noShamai, noIshba uyise
ka Eshtemoa.
18 Umkake uJehudija wa zala uJarede
uyise ka Gedori, noHeberu uyise ka Soko,
noJekutieli uyise ka Zanoa. Lawa ama-
dodana ka Bitia indodakazi ka Faro e
ya tatwa Meredi.
19 Namadodana omkake uHodia uda-
de waba ka Nahamu, uyise ka Keila
umGami, noEshtemoa umMaakati.
20 Namadodana ka Shimoni kwa ku
Amnoni, noRina, uBen-hanani noTilo-
ni. Namadodana ka Ishi, kwa ku, uZo-
heti, noBen-zoheti.
21 Amadodana ka Shela indodana ka
Juda kwa ku uEri uyise ka Leka, no-
Lada uyise ka Maresha, nemizi yendhlu
yabo a be luka ilineni eli colekileyo, be-
ndhlu ka Ashbea.
22 uJokimu, namadoda ka Kozeba,
uJoashi, uSarafi, aba be nombuso eMoa-
bi, uJashubilehemu. Loku kwa ku dala
kodwa.
23 Laba ba be ababumbi, na labo aba be
hlala pakati kwezilimo nenzintango: be
hlala kona nenkosi emsebenzini wayo.
24 Amadodana ka Simeoni kwa ku
uNemueli, uJamini uJaribi, uZeza no-
Shauli:
25 uShaluma indodana yake, uMibe-
samu indodana yake, uMishema indoda-
na yake.
26 Amadodana ka Mishema; uHamueli

indodana yake, uZaka indodana yake,
uShimei indodana yake.
27 uShimei wa e namadodana a ishumi
nesitupa namadodakazi a isitupa; kodwa abafo wabo be nge nabo abantwana abaningi, nemizi yabo yonke a yandanga, njenga kubantwana baka Juda.
28 Ba hlala eBeresheba, eMolada, eHazarshuali,
29 eBilha, eEzema, eToladi,
30 eBetule, eHorma na seZiklagi,
31 eBetmakaboti, neHezarsusa, eBetibirei, eSharaimi. Le ya i imizi yabo kwa ze kwa busa uDavida.
32 Nemizana yabo kwa ku, iEtamu, iAini, iRimmoni, iTosheni, iAshani, imizi e isihlanu:
33 Nayo yonke imizana yabo e ya zungeza nga kuyo lemizi, ku ze ku be eBali. Lezi izindawo zabo zokuhlala nezizukulwana zabo.
34 uMeshobabi, uJamleki, uJosha indodana ka Amazia,
35 uJoeli, noJehu indodana ka Josibia, indodana ka Seraia, indodana ka Asieli,
36 uElioenai, uJakoba, uJeshohaia, uAsaia, uAdieli, uJesimieli, uBenaia,
37 uZiza indodana ka Shifi, indodana ka Aloni, indodana ka Jedaia, indodana ka Shimri, indodana ka Shemaia;
38 Laba aba bizwa ngamagama abo ba be amakosana emizini ya kubo: indhlu ya oyise yanda kakulu.
39 Ba ya ngasekungeneni eGedore, kwa za kwa ba secaleni la sempumalanga lemfunda, be funa idhlelo lemihlambi yabo yezimvu.
40 Ba fumana idhlelo elihle, elilungileyo nezwe li banzi, li tule, ngokuhle; ngoba abaka Hamu ba hlala kona endulo.
41 Laba ababaliwe ngamagama ba fika ezinsukwini zika Hezekia inkosi ya kwa Juda, ba tyaya amatente abo nabafunyanwa kona, ba ba bulala nya ngalolosuku, ba se be hlala ezindhlini zabo ku ze ku be namhla: ngokuba kwa ku kona idhlelo lemihlambi yabo.
42 Abanye babo, amadodana ka Simeoni, amadoda a amakulu a isihlanu, a ya entabeni iSira, be nezinduna zabo uPelatia, uNearia, uRefaia, uUzieli, amadodana ka Ishi.
43 Ba tyaya abaseleyo kumaAmaleki aba be sindile, ba hlala kona ku ze ku be namhla.

ISAHLUKO 5.

AMADODANA aka Rubeni, izibulo lika Israeli (ngokuba wa e izibulo; kodwa, loku wa lona ukuko luka yise, ifa lake lokuzibula la dhliwa amadodana ka Josefa, indodana ka Israeli; a ka balwanga njengezibulo:
2 Ngokuba uJuda wa e mkulu kubafo wabo, nombusi omkulu wa vela kuye; kodwa ubuzibulo ba bu obuka Josefa):
3 Ngi ti, Amadodana aka Rubeni izibulo lika Israeli a be uHanoki, uPalu, uHezroni, noKami.
4 Amadodana aka Joeli, uShemaia indodana yake, uGogi indodana yake, uShimei indodana yake;
5 uMika indodana yake, uReaia indodana yake, uBali indodana yake;
6 NoBera o wa tunjwa uTilgatepilnesa inkosi ya seAsiria: Yena wa e inkosi kumaRubeni.
7 Nabazalwane bake, ngemindeni yabo, lapa ba balwa ngezizukulwana zabo, ba be uJehieli o inhloko, noZekaria.
8 Naye uBela indodana ka Azazi, indodana ka Shemaia, indodana ka Joeli o waka eAroeri, kwa za kwa fika eNebo naseBaal-meoni.
9 Na sempumalanga waka kwa za kwa ngena ehlane nga semfuleni uUfrate: ngokuba izinkomo zabo zanda ezweni la seGiladi.
10 Ezinsukwini zika Sauli ba lwa namaHagari, wona a bulawa ngesandhla sabo: ba hlala ematenteni abo ezweni lonke eli nga sempumalanga kweGiladi.
11 AbakwaGadi ba be hlezi malungana nabo, ezweni la seBashani, kwa za kwa ba eSalka:
12 uJoeli omkulu, noShafamu o wesibili, noJanai, noShafati eBashani.
13 Nabazalwane babo, ngezindhlu za oyise uMikaeli, noMeshulamu, noSheba, noJorai, noJakane, noZiha, noHeberu, aba isikombisa.
14 Lawa amadodana aka Abihaili, indodana ka Huri, indodana ka Jaroa, indodana ka Giladi, indodana ka Mikaeli, indodana ka Jeshishai, indodana ka Jahdo, indodana ka Buzi.
15 uAhi indodana ka Abdieli, indodana ka Guni, inhloko yendhlu ya oyise.
16 Ba be hlala eGiladi, eBashani, nasemizini yalo, nasemizaneni yonke ya seSharoni, ekupumeni kwayo.
17 Bonke laba ba balwa emihleni ka Jotamu inkosi yakwa Juda nasemihleni ka Jeroboamu inkosi yakwa Israeli.

18 Amadodana aka Rubeni noGadi
nenxenye yesizwe sika Manasa, ama-
qawe, a e namandhla ukupata isihlangu,
nenkemba, nokucibityela ngomcibitye-
lo, be hlakanipile empini, izinkulu-
ngwane ezi amashumi amane nane na-
makulu a isikombisa namashumi a isi-
tupa, aba puma impi.
19 Ba lwa namaHagari, noJeturi, no-
Nefishi, noNodabi,
20 Ba sizwa ekulweni nabo, namaHa-
gari a nikelwa esandhleni sabo nabo bo-
nke a ba be nawo, ngokuba ba kala
kuTixo empini, wa bezwa ngokuba ba
betemba kuye.
21 Ba tumba izinkomo zabo, emaka-
melweni abo izinkulungwane ezi ama-
shumi amahlanu, nasezimvini izinkulu-
ngwane ezi amakulu amabili namashu-
mi a isihlanu, na sezinjomaneni izinku-
lungwane ezimbili, na sebantweni izi-
nkulungwane ezi ikulu.
22 Kwa wa abaningi, be file ngokuba
impi ya i eka Tixo. Ba hlala ezinda-
weni zabo ba za ba tunjwa.
23 Abenxenye yesizwe sika Manasa
ba hlala ezweni; kwa qala eBashani
kwa za kwa fika eBalhermoni na seSe-
nire na sentabeni yase Hermoni ba be
baningi.
24 Laba ba be izinhloko zezinhlu za
oyise uEferi, uIshi, uElieli, uAzrieli,
uJeremia, uHodavia, uJadieli, amaqawe
a namandhla, abantu abadumileyo, izi-
nhloko zezindhlu za oyise.
25 Bona kuTixo wa oyise, ba fisa izi-
tixo zabantu ba lelozwe, uTixo a ba cita-
yo pambi kwabo.
26 uTixo wakwaIsraeli wa vusa inhli-
ziyo ka Puli inkosi yase Asiria, nenhli-
ziyo ka Tilgatepilnesa inkosi ya se-
Asiria, wa ba tumba, amaRubeni na-
maGadi nenxenye yesizwe sika Manasa
wa ba yisa eHala na seHabore naseHa-
rana na semfuleni iGozana ku ze ku be
namhla.

## ISAHLUKO 6.

AMADODANA aka Levi, uGershoni,
uKohati, noMerari.
2 Namadodana aka Kohati; uAmra-
mu, uIzhari, uHebroni, noUzieli.
3 Abantwana baka Amramu; uAro-
ni, noMosi, noMiriamu. Amadodana
ka Aroni futi; uNadabi, uAbihu, uElea-
zari, noItamari.
4 uEleazari wa zala uFinehasi, uFine-
hasi wa zala uAbishua,
5 uAbishua wa zala uBuki, uBuki wa
zala uUzi,
6 uUzi wa zala uZerahia, uZerahia
wa zala uMeraioti,
7 uMeraioti wa zala uAmaria, uAma-
ria wa zala uAhitubi,
8 uAhitubi wa zala uZadoki, uZadoki
wa zala uAhimazi,
9 uAhimazi wa zala uAzaria, uAzaria
wa zala uJohanani,
10 uJohanani wa zala uAzaria, (u
yena o wa e feza umsebenzi wabapristi
etempelini e lakiwa uSolomona eJeru-
salema:)
11 uAzaria wa zala uAmaria, uAmaria
wa zala uAhitubi,
12 uAhitubi wa zala uZadoki, uZadoki
wa zala uShaluma,
13 uShaluma wa zala uHilkia, uHil-
kia wa zala uAzaria.
14 uAzaria wa zala uSeraia, uSeraia
wa zala uJehozadaki,
15 uJehozadaki wa tunjwa, lapa uJe-
hova wa tumba iJuda neJerusalema
ngesandhla sika Nebukadnezari.
16 Amadodana aka Levi; uGershomi,
uKohati, noMerari.
17 Lawa amagama amadodana aka
Gershomi; uLibni, noShimei.
18 Amadodana aka Kohati, uAmra-
mu, uIzhari, uHebroni, noUzieli.
19 Amadodana aka Merari; uMahli,
uMushi. Le imindeni yabaLevi njengo-
yise babo.
20 Abaka Gershomi; uLibni indodana
yake, uJahati indodana yake, uZimma
indodana yake,
21 uJoa indodana yake, uIddo indoda-
na yake, uZera indodana yake, uJeate-
rai indodana yake.
22 Amadodana aka Kohati; uAmina-
dabi indodana yake, uKora indodana
yake, uAsire indodana yake,
23 uElkana indodana yake, uAbiasafu
indodana yake, uAsire indodana yake,
24 uTahati indodana yake, uUrieli
indodana yake, uUzia indodana yake,
uShauli indodana yake.
25 Amadodana aka Elkana; uAmasai,
noAhimoti.
26 KuElkana: amadodana aka Elka-
na; uZofai indodana yake, noNahati
indodana yake,
27 uEliabi indodana yake, uJeroha-
mu indodana yake, uElkana indodana
yake.
28 Amadodana aka Samueli; izibulo
uVashni, noAbia.

29 Amadodana aka Merari; uMahli,
uLibni indodana yake, uShimei indoda-
na yake, uUza indodana yake,
30 uShimea indodana yake, uHagia
indodana yake, uAsaia indodana yake.
31 Laba ibo uDavida a ba misa pezu
kwenkonzo yokuhlabelela endhlini ka
Jehova, emva kokuba umpongolo u
hlale.
32 Ba konza pambi kwendawo yoku-
hlala yetabanekele lenhlangano ngoku-
hlabelela, wa ze uSolomona waka indhlu
ka Jehova eJerusalema: konake benza
umsebenzi wabo njengokuma kwawo.
33 Laba a ba bema nabantwana babo.
Kumadodana a ba kwaKohati: uHema-
ni umhlabeleli, indodana ka Joeli indo-
dana ka Shemueli,
34 Indodana ka Elkana, indodana ka
Jerohamu indodana ka Elieli, indodana
ka Toa,
35 Indodana ka Zufa, indodana ka El-
kana, indodana ka Mahati, indodana ka
Amasai,
36 Indodana ka Elkana, indodana ka
Joeli, indodana ka Azaria, indodana ka
Zefania,
37 Indodana ka Tahati, indodana ka
Asire, indodana ka Abiasafu, indodana
ka Kora,
38 Indodana ka Izhari, indodana ka
Kohati, indodana ka Levi, indodana ka
Israeli.
39 Nomfo wabo uAsafa, o wa ema
ngakwesokunene sake, uAsafa, indoda-
na ka Berakia, indodana ka Shimea,
40 Indodana ka Mikaeli, indodana ka
Baaseia, indodana ka Malkia,
41 Indodana ka Etni, indodana ka Ze-
ra, indodana ka Adaia,
42 Indodana ka Etani, indodana ka
Zimma, indodana ka Shimei,
43 Indodana ka Jahati, indodana ka
Gershomi, indodana ka Levi.
44 Abafo wabo amadodana ka Merari
ba bema ngakwesokohlo uEtani indoda-
na ka Kishi, indodana ka Abdi, indoda-
na ka Maluki,
45 Indodana ka Hashabia, indodana
ka Amazia, indodana ka Hilkia,
46 Indodana ka Amzi, indodana ka
Bani, indodana ka Shameri,
47 Indodana ka Mahli, indodana ka
Mushi, indodana ka Merari, indodana
ka Levi.
48 Abafo wabo futi abaLevi ba be mi-
swe enkonzweni yonke yetabanekele le-
ndhlu ka Jehova.
49 Kepa uAroni namadodana ake ba
be nikela pezu kwelati lomnikelo woku-
tya, na pezu kwelati lempepo, ba be
miselwe umsebenzi wonke wendawo e
ingcwele, noku hlaulela uIsraeli, nje-
ngako konke uMosi inceku ka Tixo a e
ku yalezile.
50 Lawa amadodana ka Aroni; uElea-
zari indodana yake, uFinehasi indodana
yake, uAbishua indodana yake,
51 uBuki indodana yake, uUzi indo-
dana yake, uZerahia indodana yake,
52 uMeraioti indodana yake, uAmaria
indodana yake, uAhitubi indodana yake,
53 uZadoki indodana yake, uAhimaazi
indodana yake.
54 Lezi izindawo zokuhlala zamadoda-
na ka Aroni zemindeni zaba kwa Ko-
hati; ezinqabeni zabo emazweni abo:
ngokuba inkato kwa ku nge zabo.
55 Ba ba nika iHebroni ezweni la kwa
Juda, namazwana alo a nga kulo.
56 Kodwa amasimu omuzi nemizana
yawo, ba yi nika uKalebi indodana ka
Jefuna.
57 Amadodana ka Aroni ba wa nika
imizi yaseJuda, e iHebroni, umuzi o
inqaba, neLibna namazwana alo, ne-
Jatiri, neEshtemoa, namazwana ayo,
58 Nayo iHileni, namazwana alo, ne-
Debiri namazwana alo,
59 NeAshani namazwana alo, neBe-
tishemeshi namazwana alo,
60 Nasesizweni sika Benjamini; iGeba
namazwana alo, neAlemati namazwa-
na alo, neAnatoti namazwana alo. Imi-
zi yonke yabo ngemindeni yabo ya i
yishumi nantatu.
61 Namadodana a ka Kohati, a e sele
ngomndeni wa lesosizwe, a nikwa enxe-
nyeni yesizwe, enxenyeni yesizwe sika
Manasa, ngenkato, imizi e ishumi.
62 Namadodana a ka Gershomi nge-
mindeni yawo esizweni sika Isaka, na
sesizweni sika Asheri, na sesizweni si-
ka Naftali, na sesizweni sika Manasa
eBashani, imizi e ishumi nantatu.
63 Amadodana aka Merari a nikwa
ngenkato, ngemindeni yawo, esizweni
sika Rubeni, na sesizweni sika Gadi
na se sizweni sika Zebuloni, imizi e
ishumi nambili.
64 Abantwana bakwa Israeli ba nika
abaLevi lemizi namazwana ayo.
65 Ba ba nika ngenkato lemizi e bizwa
ngamagama abo esizweni saba kwa-
Juda, na sesizweni saba kwaSimeoni,
na sesizweni saba kwa Benjamini.

66 Na ba be sele bemindeni yaba kwa
Kohati, ba be nemizi yamazwe abo
esizweni sika Efraimi.
67 Ba ba nika imizi e izinqaba, iShe-
kemu entabeni iEfraimi namazwana
alo; ba ba nika neGezeri namazwana
alo,
68 NeJokmeamu namazwana alo, ne-
Betihoroni namazwana alo.
69 NeAjaloni namazwana alo, ne Gat-
rimoni namazwana alo:
70 Enxenyeni yesizwe sika Manasa;
iAneri namazwana alo, neBileamu na-
mazwana alo, komndeni wabasalayo, ba
kwa Kohati.
71 Amadodana a ka Gershomi a nikwa
emndenini wenxenye yesizwe sika Ma-
nasa, iGolani eBashani namazwana alo,
ne Astarote namazwana alo:
72 Nasesizweni sika Jsaka; iKedeshi
namazwana alo, iDaberati namazwana
alo,
73 NeRamoti namazwana alo, neAne-
mu namazwana alo:
74 Esizweni sika Asheri; iMashali
namazwana alo, neAbdoni namazwana
alo,
75 iHukoki namazwana alo, iRehobi
namazwana alo:
76 Na sesizweni sika Naftali iKedeshi
eGalile namazwana alo, neHamoni na-
mazwana alo, neKirjataimi namazwa-
na alo.
77 Abanye abantwana baka Merari
ba nikwa esizweni sika Zebuloni, iRim-
moni namazwana alo, iTabori nama-
zwana alo:
78 Ngapesheya kweJordani nga se-
Jeriko, nga sempumalanga kweJordani,
ba nikwa esizweni sika Rubeni, iBe-
zere ehlane namazwana alo, neJaza na-
mazwana alo,
79 NeKedemoti namazwana alo, ne-
Mefati namazwana alo:
80 Esizweni sika Gadi; iRamoti eGila-
di namazwana alo, neMahanaimi na-
mazwana alo,
81 NeHeshboni namazwana alo, ne-
Jazeri namazwana alo.

## ISAHLUKO 7.

AMADODANA aka Isakari, a be uTo-
la, uPua, uJashube, noShimroni, e
mane.
2 Namadodana ka Tola; uUzi, uRe-
faia, uJerieli uJamai, uJibsamu, noShe-
mueli, izinhloko zendhlu ya oyise e nge
ka Tola: a be amaqawe a namandhla
ezizukulwaneni zabo, umumo wabo ezi-
nsukweni zika Davida wa u izinkulu-
ngwane ezi mashumi amabili nambili
namakulu a isitupa.
3 Namadodana ka Uzi: uIzrahia: na-
madodana ka Izrahia; uMikaeli, uOba-
dia, uJoeli, noIshia e isihlanu; onke a
be amakosana.
4 Kanye nabo, kwa ku kona ngezizu-
kulwana zabo, njengendhlu ya oyise,
izigaba zamabuto, empi abantu aba
izinkulungwane ezi mashumi amatatu
nesitupa ngokuba ba be nabafazi na-
bantwana abaningi.
5 Nabafo wabo pakati kwemindeni
yonke ka Isakari ba be amaqawe abantu
aba namandhla be balwa bonke ngezi-
zukulwane zabo, izinkulungwane ezi
amashumi a shiyagalombili nesiko-
mbisa.
6 Amadodana aka Benjamini: uBela,
uBekeri noJediale e matatu.
7 Namadodana ka Bela; uEzebone,
uUzi, uUzieli, uJerimote, noIri ama-
hlanu, izinhloko zendhlu ya oyise a ba
namandhla, amaqawe; a balwa ngezizu-
kulwane zabo, izinkulungwane ezi ma-
shumi amabili nambili namashumi ama-
tatu nane.
8 Namadodana ka Bekeri: uZemira,
uJoashi, uElieza, uElioenai, uOmri, uJe-
rimote, uAbia, uAnatoti noAlameti.
Onke lawa amadodana ka Bekeri.
9 Umumo wabo ngezizukulwana zabo,
ngokuzala kwabo izinhloko zendhlu za
oyise amaqawe, a namandhla izinkulu-
ngwane ezi mashumi amabili nama-
kulu amabili.
10 Namadodana aka Jediale; uBilha-
ni: namadodana ka Bilhani uJushi,
uBenjamini uEhudi uKenana, uZe-
thane uTarshishi noAhishaha.
11 Onke lawa amadodana aka Jediale
ngezinhloko za oyise, aba namandhla
abamaqawe izinkulungwane ezi ishumi
nesikombisa namakulu amabili ama-
buto a fanele ukuya empini.
12 noShupime noHupime abantwana
ka Iri noHushime, amadodana ka
Ahere.
13 Namadodana ka Naftali; uJazile,
uGuni, uGezere, noShaluma, amadodana
ka Bilha.
14 Namadodana ka Manasa uAsrieli
a m zalayo kodwa owesitembu sake
umArami wa zala uMakiri uyise ka
Giladi;
15 uMakiri wa tatela uHupime no-

Shupime abafazi: igama lika dade wa-
bo la li uMakiri negama lawesibili la li
Zelofehade: uZelofehade wa e nama-
dodakazi.
16 uMaakiri umka Makiri wa zala
indodana wa biza igama lake ngokuti
uPereshe: igama lomfo wabo la li uShe-
reshe namadodana ake a be uUlamu
noRakemu.
17 Namadodana aka Ulamu; uBe-
dane. Lawa a be amadodana ka Giladi,
indodana ka Makiri indodana ka Ma-
nasa,
18 Udade wabo uHammolekete wa m
zala uIshode, uAbieza, noMahala.
19 Namadodana ka Shemida a be
uAhiani uShekemi, uLikhi, noAniamu.
20 Namadodana ka Efraimi; uShutela
uBerede indodana yake, uTahate indo-
dana yake uElada, indodana yake no-
Tahate indodana yake.
21 NoZabadi indodana yake, uShutela
indodana yake, noEzere, noEleadi aba
bulawa abakwa Gati a ba be zelwe ku-
lelozwi ngokuba ba behlile ukupanga
izinkomo zabo.
22 uEfraimi uyise wabo wa lila imi-
hla eminingi, ba ti abafo wabo beza uku-
mduduza.
23 Lapo wa ya kumkake, wa kulelwa
wa zala indodana, wa biza igama lake
ngokuti uBeria ngokuba kwa konakele
endhlini yake.
24 (Indodakazi yake ya i uShera o
waka iBetihorani ela se zansi nela nga-
sendhla, neUzenshera.)
25 NoRefa wa e indodana yake no-
Reshepa noTela indodana yake noTa-
hane indodana yake.
26 uLadani indodana yake uAmmihu-
di indodana yake uElishama indodana
yake.
27 uNuni indodana yake, noJoshua
indodana yake.
28 Imfuyo yabo nendawo yabo yoku-
hlala kwa ku iBeteli nemizi yalo na
ngasempumalanga iNaharane na ngase-
ntyonalanga iGezeri, nemizi yalo neShe-
kemi nemizi yalo, kulo iGaza nemizi
yalo.
29 Nangasemacaleni abakwa Manasa,
iBetshani nemizi yalo, eTahanaki ne-
mizi yalo, eMegiddo nemizi yalo, iDore
nemizi yalo; Kulezi zindawo kwa ku
hlala aba kwa Josefa indodana kaIsraeli.
30 Amadodana aka Asheri; uImna,
uIsua, uIshua, uBeria, noSera, udade
wabo.
31 Namadodana aka Beria; uHeberu
noMalkieli o uguyise ka Birzavite.
32 uHeberu wa zala uJaflete uShame-
re, uHotamu, noShua, udade wabo.
33 Namadodana aka Jaflete; uPasaka,
uBimhale noAshvate. Laba ba ngaba-
ntwana baka Jaflete.
34 Namadodana aka Shameri, uAhi
uRoga uJehuba noAramu.
35 Namadodana aka Helemu umfo
wabo; uZofa, uImna, uSheleshe, no-
Amali.
36 Namadodana aka Zofa; uSua, no-
Harnefere, noShuali noBeri noImra.
37 uBezere, noHode, noShama, no-
Shilsha, noIthrane noBeera.
38 Namadodana akaJetro; uJefuna,
uPispa, noAra.
39 Namadodana aka Ula; uAra uHan-
nieli noKezia;
40 Laba bonke aba kwa Asheri, izi-
nhloko zendhlu ya oyise, abantu aba
ketiweyo, amaqawe a namandhla, izi-
kulu zamakosana. Umumo ezizukulwa-
neni zabo aba be puma impi ukulwa wa
u izinkulungwane ezi amashumi ama-
bili nesitupa.

## ISAHLUKO 8.

MANJE uBenjamini wa zala uBela
izibulo lake, uAshbeli wesibili, uA-
hara wesitatu,
2 uNoha wesine, uRafa wesihlanu.
3 Amadodana ka Bela kwa ku uAd-
da, noGera, noAbihudi,
4 noAbishua, noNamani, noAhoa,
5 noGera, noShefufani, noHuramu.
6 Lawa amadodana ka Ehudi; Iziku-
lu za oyise kwa ba be hlala eGeba, ba ba
tumba ba ba yisa eManahate.
7 uNamani, noAhia, noGera, wa ba
tumba; wa zala uUza, noAhihudi.
8 uShaharaimi wa zala abantwana
ezweni lakwa Moabi, emva kokuba a
ba suse; uHushimu noBara ba be aba-
fazi bake.
9 Wa zala kuHodeshi umkake, uJo-
babi, noZibia, noMesha, noMalkamu,
10 noJeuzi, noShakia, noMama. Lawa
a be amadodana ake, izinhloko za oyise.
11 KuHushimu wa zala uAhitubi, no-
Elpali.
12 Amadodana ka Elpali; uEba, no-
Mishamu, noShamedi, a baka iOno, ne-
Lodi, nemizana yawo:
13 Njalo uBeria, noShema, aba be izi-
nhloko za oyise kwa ba be hlala eAja-
loni, aba xotya abantu ba seGati:

14 uAhio, uShashaki, noJeremote,
15 uZebadia, uAradi noAda,
16 uMikaeli, uIspa, uJoha, amadoda-
na ka Beria;
17 uZebadia, noMeshulama, noHezeki,
noHeberu,
18 NoIshmerai, noJezlia, noJobabi,
amadodana ka Elpaali;
19 uJakimi, uZikri, noZabdi,
20 uElienai, uZiltai, uElieli,
21 uAdaia, uBeraia, uShimrati, ama-
dodana ka Shimhi;
22 uIspani, uHeberu, noElieli,
23 uAbdoni, uZikri, noHanani,
24 uHanania, uElami noAntotija,
25 uIfedeia, uPenueli, amadodana ka
Shashaki;
26 uShamsherai, uSheharia, noAtalia,
27 uJaresia, uElia, uZikri, amadodana
ka Jerohamu.
28 Laba ba be izinhloko za oyise, nge-
zizukulwana zabo, amakosana. Laba ba
hlala eJerusalema.
29 Wa ti eGibeoni wa hlala uyise ka Gi-
beoni: igama lomkake kwa ku Maka:
30 Indodana yake izibulo uAbdoni,
uZuri, uKishi, uBali, uNadabi,
31 uGedori, uAhio, uZaka.
32 uMikloti wa zala uShimea. Laba
ba be hlezi nabazalwana babo eJerusale-
ma, be bekene nabo.
33 uNeri wa zala uKishi, uKishi wa
zala uSauli, uSauli wa zala uJonatani,
noMalkishua, noAbinadabi, noEsh-ba-
ali.
34 Indodana ka Jonatani kwa kuMeri-
bali: uMeribali wa zala uMika.
35 Amadodana ka Mika kwa ku uPi-
toni, uMeleki, uTarea, uAhazi.
36 uAhazi wa zala uJehoada; uJehoa-
da wa zala uAlemeti, noAzmaveti, no-
Zimri; uZimri wa zala uMoza,
37 uMoza wa zala uBinea: uRafa wa e
indodana yake, uEleasa indodana yake,
uAzeli indodana yake:
38 uAzeli e namadodana a isitupa,
amagama awo i lawa, uAzrikamu, uBo-
keru, uIshmaeli, uShearia, uObadia, no-
Hanani. Lawa amadodana ka Azeli.
39 Amadodana ka Esheki umfo wabo,
kwa ku uUlamu izibulo lake, uJushi
wesibili, uElifeleti wesitatu.
40 Amadodana ka Ulamu a e amaqawe
a namandhla, a pata imicibityelo e na-
madodana amaningi, namadodana ama-
dodana, ku ikulu namashumi a isihla-
nu. Bonke laba abamadodana ka Ben-
jamini.

ISAHLUKO 9.

BONKE abaIsraeli ba balwa; bheka,
ba balwa encwadini yamakosi a
kwa Israeli; Aba kwa Juda, ba tunjwa
ba yiswa eBabulona ngezono zabo.
2 Kaloku abakileyo bokuqala a ba be
kona emazweni abo, emizini yabo ba be
abaIsraeli, abapristi, abaLevi, nama-
Netini.
3 NaseJerusalema kwa ku hlezi ku-
bantwana baka Juda, na kubantwana
baka Benjamini na kubantwana baka
Efraimi noManassa,
4 uUthai indodana ka Ammihudi,
indodana ka Omri indodana ka Imri
indodana ka Bani, kubantwana baka
Farezi, indodana ka Juda.
5 Na kuba Shiloni; uAsaia o wezi-
bulo namadodana ake,
6 Na kumadodana aka Zera; uJueli
nabafo wabo, be amakulu a isitupa na-
mashumi a isishiyagalolunye.
7 Na kumadodana aka Benjamini:
uSalu, indodana ka Meshulamu, indo-
dana ka Hodavia, indodana ka Hase-
nua.
8 NoIbneia indodana ka Jerohamu,
noEla indodana ka Uzi indodana ka
Mikri noMeshulama indodana ka She-
fatia indodana ka Ruli indodana ka
Ibnija.
9 Nabafo wabo njengezizukulwana za-
bo be amakulu a isishiyagalolunye na-
mashumi a isihlanu nesitupa. Onke la-
madoda a be izikulu za oyise endhlini ya
oyise.
10 Na kubapristi, uJedaia, noJehoiari-
bi noJakini.
11 NoAraria indodana ka Hilkia, indo-
dana ka Meshulama indodana ka Zado-
ki indodana ka Meraioti indodana ka
Ahitubi, umbusi wendhlu ka Tixo.
12 uAaia indodana ka Jerohamu indo-
dana ka Pasure indodana ka Malkija,
noMasiyi indodana ka Adieli, indodana
ka Jahzera indodana ka Meshulama
indodana ka Meshilemiti indodana ka
Imma.
13 Nabafo wabo, izinhloko zendhlu za
oyise be izinkulungwane namakulu a
isikombisa namashumi a isitupa; ama-
doda a namandhla emsebenzini wenko-
nzo yendhlu ka Tixo.
14 No kuba Levi; uShemaia indoda-
na ka Hashube, indodana ka Azrikamu
indodana ka Hashabia, kumadodana ka
Merari,
15 NoBakbaka, noHereshe, noGalali

noMatania indodana ka Mika, indodana ka Zikri indodana ka Asafa.

16 NoObadia, indodana ka Shemaia, indodana ka Galali, indodana ka Jedutuni noBerekia indodana ka Asa, indodana ka Elkana o wa e hlala emizaneni yaba kwa Netofati.

17 Abalindi beminyango, ba be uShaluma, uAkube, uTalmone, uAhimane nabafo wabo: uShaluma wa ye omkulu.

18 Wa e ma esangweni lenkosi nga sempumalanga kwa ze kwa ba ileso sikati: ba be abalindi beminyango emabutweni abakwa Levi.

19 uShaluma indodana ka Kore, indodana ka Ebiasafu indodana ka Kora, nabafo wabo, bendhlu ka yise, amaKorahi, ba be pezu komsebenzi wenkonzo, abalindi bamasango etabanekele: oyise ba be pezu kwebandhla lika Jehova, be abalindi bomnyango.

20 uFinehasi indodana ka Eleazari wa e umbusi pezu kwabo ngesikati esidhlulileyo, uJehova wa e naye.

21 uZekaria indodana ka Meshelemia wa e umlindi womnyango wetabanekele lenhlangano.

22 Bonke laba aba be ketwe ukuba ba be abalindi emasangweni ba be amakulu amabili neshumi nambili. Laba ba be balwa ngokuzalwa kwabo, emizini yabo, aba miswa uDavida noSamueli umbonisi emsebenzini wabo.

23 Ngako bona nabantwana babo ba be bheka amasango endhlu ka Jehova, indhlu yetabanekele, ngokulinda.

24 Emahlangotini omane kwa ku kona abalindi ngasempumalanga, entyonalanga, enyakato, na seningizimu.

25 Nabazalwane babo a ba be semizini yabo ba beza emva kwezinsuku ezi isikombisa izikati ngezikati kanye nabo.

26 Ngokuba laba abaLevi abalindi abakulu abane ba be emsebenzini wabo, be pezu kwezindhlu zempahla yendhlu ka Jehova.

27 Ba lala ngapandhle kwendhlu ka Tixo ngokuba ukuyilinda kwa ku okwabo; nokuyivula ekuseni imihla yonke.

28 Naba kubo ba be linda izitya zokukonza; ukuzikipa, nokuzingenisa zi baliwe.

29 Nabanye bakubo ba miswa uku bonisa izitya nezinto zonke zetabanekele nempupu ecolekileyo, newini, namafuta, nenhlaka, namaka.

30 Nabanye kumadodana abapristi, benza amafuta okugcoba ngamaka.

31 uMatitia, omunye wabaLevi izibulo lika Shaluma umKorahi, e tembekile, wa e pezu ko kwa kosiwa ngezityana ezibanzana.

32 Nabanye kubafo wabo, kumadodana aka Kohati, ba be pezu kwezinkwa zokubhekwa, ukuzilungisa amasabata onke.

33 Laba bahlabeleli izikulu za oyise kubaLevi ba be hlala emakamelweni, be kululekile ngokuba ba be miselwe lomsebenzi imini nobusuku.

34 Lezizikulu za oyise babaLevi za zi izinhloko ezizukulwaneni zabo, za hlala eJerusalema.

35 Kwa ku hlala eGibeoni uyise ka Gibeoni uJehieli, igama lomkake la li uMaka.

36 Indodana yake yezibulo, uAbdoni, noZuri, noKishi, noBali, noNeri, noNadabi.

37 noGedori, noAhio, noZekiria, noMikloti.

38 uMikloti wa zala uShimeame. Nabo ba be hlala, nabazalwane babo eJerusalema, ma lungana nabafo wabo.

39 uNeri wa zala uKishi, uKishi wa zala uSauli, uSauli wa zala uJonatani, noMelkisua, noAbinadabi, noEsh-bali.

40 Indodana ka Jonatani kwa ku uMeribali: uMeribali wa zala uMika.

41 Amadodana ka Mika kwa ku uPitoni. uMeleki, uTahrea, noAhazi.

42 uAhazi wa zala uJara, uJara wa zala uAlemeti, uAzmaveti, noZimri; uZimri wa zala uMoza.

43 uMoza wa zala uBinea, noRefa, indodana yake, uEleasa indodana yake, noAzeli indodana yake.

44 uAzeli wa e namadodana i isitupa amagama awo i lawa, uAzrikamu, uBokeru, uIshmaeli, uSheria, uObadia, noHanani: Lawa amadodana ka Azeli.

## ISAHLUKO 10.

AMAFILISTI a lwa noIsraeli, abakwa Israeli ba baleka pambi kwamaFilisti ba wa be gwazwa entabeni iGilboa.

2 AmaFilisti a landela uSauli namadodana ake, a qinisa, a ti ne; amaFilisti a bulala uJonatani, noAbinadabi, noMalkishua, amadodana aka Sauli.

3 Ukulwa kwa ba lukuni uSauli wa funyaniswa abacibityelo, wa tutumela ngabacibityelo.

4 uSauli wa ti kumpati wezikali zake Kipa inkemba yako u ngi gwaza nga-

yo, funa laba abangasokile beze ba ngi
gwaze, kodwa umpati wezikali zake
wala ngokuba wesaba kakulu: uSauli
wa i tabata inkemba wa wela kuyo.
5 Umpati wezikali zake wa bona uku-
ba uSauli u file wa wela kuyo inke-
mba naye, wa fa.
6 uSauli wa fa namadodana amatatu
ake nendhlu yonke yake ya fa kanye
kanye.
7 Abakwa Israeli bonke aba be se-
mfundeni ba bona ukuba ba balekile,
noSauli u file namadodana ake, ba i
shiya imizi yabo, ba baleka, amaFilisti
eza a hlala kuyo.
8 Kwa ti ngangomso, e se fikile ama
Filisti ukuhlubula ababuleweyo, a m
fumanisa uSauli namadodana ake e wile
entabeni eGilboa.
9 Ba m hlubula, ba tabata ikanda lake,
ba li tumela kanye nezikali zake ezweni
lamaFilisti indawo yonke, ukubikela
izitixo zabo nabantu.
10 Ba zi beka izikali zake endhlini ye-
zitixo zabo, ba lu betela ukakayi lwake
endhlini ka Dagoni.
11 Kwezwakala kulo lonke iJabesh-
Giladi konke okwenzwa amaFilisti ku-
Sauli.
12 Besuka, abanamandhla, ba tabata
isidumbu sika Sauli nezidumbu zama-
dodana ake, ba zi zisa eJabeshi, ba
wambela amatambo abo pansi komala
eJabeshi, be zila ukudhla izinsuku ezi-
sikombisa:
13 uSauli wa fa ngokona kwake e
kwenza kuJehova, ngelizwi lika Jehova
a lapulayo, ngokucela isanusi, ukuba
si m buzela;
14 A ka buzanga kuJehova: ngako wa
m cita, wa pendulela umbuso kuDavida
indodana ka Jese.

## ISAHLUKO 11.

ABAKWA Israeli bonke ba butana
kuDavida eHebroni be ti, Bheka,
tina si itambo lako, nenyama yako.
2 Na ngapambili, uSauli e se inkosi,
uwena o wa ba hola abaIsraeli eku-
pumeni kwabo, nasekubuyeni kwabo,
uJehova uTixo wako wa ti kuwe, wo
balusa abantu bami abaIsraeli, wo ba
inkosi pezu kwabantu bami abaIsra-
eli.
3 Aba izikulu baka Israeli beza enko-
sini eHebroni, uDavida wa senza isi-
vumelwano kanye nabo, be kona eHe-
broni pambi kuka Jehova, ba m misa
uDavida pezu kwabaIsraeli njengeli-
zwi lika Jehova ngo Samueli.
4 uDavida, nabaIsraeli bonke, ba ya
eJerusalema e li iJebusi ezweni ama-
Jebusi a hlala kulo.
5 AmaJebusi a ti kuDavida a u so ze
wa ngena lapa; uDavida wa tabata
inqaba ya seZioni yona u ngumuzi ka
Davida.
6 uDavida wa ti, onqobayo amaJebusi
kuqala u ya kuba umkulu a be induna
empini: uJoabi indodana ka Zeruia
wamlulela ukukupuka wa miswa a be
mkulu.
7 uDavida wa hlala enqabeni ngako
kwa tiwa umuzi ka Davida.
8 Waka umuzi kona, u suka eMilo wa
zungeza; inxenye e seleyo yomuzi ya
lungiswa uJoabi.
9 uDavida wa kula njalo njalo, uJe-
hova wamabandhla wa e naye.
10 Laba, izikulu zamaqawe aka Da-
vida aba bambelele kuye embusweni
wake nabaIsraeli bonke ukumenza a be
inkosi ngezwi lika Jehova kuIsraeli.
11 Lo u umumo wabanamandhla baka
Davida, uJashobamu indodana ka Hak-
moni yena wa be mkulu pakati kwe-
zinduna zake, wa pakamisa umkonto
wake kwabamakulu amatatu, wa ba
bulala ngesikati si sinye.
12 Wa landelwa uEleazari indodana
ka Dodo umAholi wa e ngomunye waba-
namandhla amatatu.
13 Wa be naye uDavida ePasdammi-
mi; amaFilisti a butana kona ukulwa;
kwa ku kona indima, e gcwele ibarle,
abantu ba baleka pambi kwamaFilisti:
14 Bema pakati kwendima ba i vi-
kela, ba bulala amaFilisti, ba piwa
uJehova ukusindiswa okukulu.
15 Abatatu kwaba izikulu ezi ma-
shumi amatatu behlela kuDavida edwa-
leni emhumeni wa seAdulamu, ikamu
lamaFilisti la semfundeni yamaRafa.
16 uDavida wa e senqabeni; ikamu
lamaFilisti la li seBetlehema:
17 uDavida wa fisa, wa ti, ngi nga
puziswa ubani amanzi omtombo wa
seBetlehema o sesangweni na?
18 Laba abatatu ba dabula impi yama-
Filisti, baka amanzi emtonjeni wa se-
Betlehema o sesangweni ba wa tabata
ba wa zisa kuDavida, kodwa uDavida
wala ukuwapuza, wa wa telela uJehova.
19 Wa ti, Tixo wami ma ku nga bi ko
ukuba ngenza loku, ngi nga puza igazi
la lababantu abacityu ukufa na? ngo-

kuba ba wa leta ngokudela ukupila
kwabo a ka vumanga uku wa puza. La-
ba aba izikulu abatatu benze loku.
20 uAbishai umfo wabo ka Joabi wa
e mkulu ku laba batatu, wa pakamisa
umkonto wake kwaba makulu amatatu,
wa ba bulala, wa e negama pakati kwa-
batatu.
21 Kubo bobatatu, wa e nodumo, ku
nababili, wa e induna yabo, kodwa a
ka fikelanga kwa batatu bokuqala.
22 uBenaia indodana ka Jehoida indo-
dana yomuntu o iqawe o wa vela eKab-
zeli odhlulayo emisebenzini, wa bulala
ababili baka Arieli wa seMoabi, futi we-
hla, wa bulala ibubesi li semgodini,
ngosuku luka ngqoqwane.
23 Wa bulala umEgipite umuntu
omude, e namakubiti amahlanu; kwa
ku kona esandhleni somEgipite umko-
nto o ngangoti lomaluki; Wehlela kuye
e nenduku nje, wa hlwita umkonto
esandhleni somEgipite, wa m gwaza
ngomkonto wake.
24 Loku kwenziwa uBenaia indodana
ka Jehoida wa e negama kumaqawe
amatatu:
25 Bheka wa e nodumo kwaba mashu-
mi amatatu kodwa a ka fikelanga kwa-
batatu, uDavida wa m misa pezu kwe-
zinduna zake.
26 Aba amaqawe empini ba be uAsa-
heli umfo wabo ka Joabi uElhanani
indodana ka Dodo wa seBetlehema.
27 uShamote, umHarori, uHelezi, um-
Peloni,
28 uIra indodana ka Ikeshi, umTekoi,
uAbieza, umAnetoti,
29 uSibekai, umHushati, uIlai, um-
Ahohi,
30 uMaharai, umNetofati, uHeledi
indodana ka Baana, umNetofati,
31 uItai indodana ka Ribai wa seGi-
bea, e lamadodana ka Benjamini, uBe-
naia umPiratoni,
32 uHurai, wa seNahale-gashi, uAbie-
li, umArbati,
33 uAzmaveti umBaharumi, uEliaba
umShalboni,
34 Amadodana ka Hasheme umGizo-
ni, uJonatani indodana ka Shage um-
Harari,
35 uAhihamu indodana kaSaka um-
Harari, uElifaleti indodana ka Uri,
36 uHeferi umMekerati, uAhija um-
Peloni,
37 uHezro umKameli, uNarai indoda-
na ka Ezbai,
38 uJoeli umfo wabo ka Natani, uMib-
ha indodana ka Hageri,
39 uZeleki umAmoni, uNahari, um-
Beroti, umpati wezikali ka Joabi indo-
dana ka Zeruia,
40 uIra umItri, uGarebi umItri,
41 uUria umHiti, uZabade indodana ka
Ahlai,
42 uAdina indodana ka Shiza umRu-
beni induna yamaRubeni, be naye aba-
mashumi amatatu.
43 uHanani indodana ka Maka, uJo-
shafati umMithni,
44 uUzzia umAshterati, uShama noJe-
hieli amadodana ka Hotamu, umAroeri,
45 uJediale indodana ka Shimri, no-
Joha umfo wabo umTizi,
46 uElieli umMahavi, uJeribai, no-
Joshavia, amadodana ka Elnami, no-
Itma, umMoabi,
47 uElieli, uObedi, noJasieli, um-
Mesobi.

## ISAHLUKO 12.

LABA abeza kuDavida eZiklagi, e sa
valelwe ngenxa ka Sauli indodana
ka Kishi: Ba be pakati kwamaqawe, be
abasizi empini.
2 Be hlomile imicibityelo be nama-
ndhla ukupata ngezandhla zombili e
sokunene nesokohlo, amatye nezinti zo-
mcibityelo, kubazalwane baka Sauli wa
seBenjamini.
3 Emkulu uAhieza noJoashi amado-
dana ka Shema umGibeati, noJezrieli,
noPelete amadodana ka Azmaveti no-
Beraka, noJehu, umAntoti.
4 NoIsmaya umGibeoni iqawe pakati
kwaba amashumi amatatu, e pezu kwa-
ba amashumi amatatu, noJeremia no-
Jahazieli noJohanani noJozabade um-
Gederati.
5 uEluzai, noJerimote, noBealia, no-
Shemaria, noShefatia umHarufi.
6 noElkana, noJesia, noAzarali, no-
Joeza, noJashobamu amaKori.
7 uJoela, noZebadia, amadodana ka
Jerohamu wa seGedori.
8 KumaGadi kwa butana kuDavida
enqabeni ehlane, abantu abanamandhla
bokulwa, abafanele impi, aba nga pata
izihlangu nemikonto, aba be nobuso obu
njengobamabubesi, be njengamaula a se-
zintabeni ngejubane.
9 uEzeri owokuqala, uObadia wesibili,
uEliabi wesitatu,
10 uMishmana wesine, uJeremia wesi-
hlanu.

11 uAttai wesitupa, uElieli wesiko-
mbisa,
12 uJohanani wesishiyagalombili, uEl-
zabadi wesishiyagalolunye,
13 uJeremia weshumi, uMakbanai we-
shumi nanye.
14 Lawa amadodana ka Gadi izinhlo-
ko zebuto, omncinyane wa e pezu kwe-
kulu, omkulu e pezu kwenkulungwane.
15 Laba ibo aba wela iJordani ngenya-
nga yokuqala loku la li gcwele li pupume-
la ngapandhle ; ba xotya bonke aba sezi-
mfundeni ngasempumalanga na ngase-
ntyonalanga.
16 Kweza abakwaBenjamini naba-
kwaJuda kuDavida enqabeni.
17 uDavida wa puma pambi kwabo,
wa pendula, wa ti kubo, uma ni ze ngo-
kutula kimi ukungisiza inhliziyo i ya
kubonga neyenu kodwa uma ni ze uku-
nginikela eziteni zami, loku kungeko
ukona ezandhleni zami, uTixo wa obaba
betu ma ku bheke a ku lungise.
18 Umoya wa fika ku Amasai, induna
yamashumi amatatu, wa ti, si nga bako
Davida si nawe wena ndodana ka Jese :
ukutula, ukutula ma ku be kuwe, noku-
tula ku be kubasizi bako, ngokuba u si-
zwa uTixo wako. uDavida wa bamke-
la, wa benza izinduna zesigaba.
19 Kwa fika abanye kwabakwaMa-
nasa kuDavida lapo e za namaFilisti
kuSauli ukulwa : kodwa a ba sizanga ;
ngokuba amakosi amaFilisti ngokuqo-
nda a m mukisa e ti u za kuhlubuka a
ye enkosini yake uSauli ku be ingozi
emakanda etu.
20 Ekuyeni kwake eZiklagi kweza ku-
ye aba kwaManasa, uAdna, noJozaba-
di, noJediale, noMikaeli, noJozabadi,
noElihu, noZiltai, izinduna zezinkulu-
ngwane zaba kwa Manasa.
21 Ba siza uDavida emabutweni ngo-
kuba bonke ba be amaqawe a nama-
ndhla ba ba izinduna zamabuto.
22 Ngalesosikati, imihla ngemihla ba
beza ukumsiza uDavida, kwa za kwa ba
ibandhla elikulu njengebandhla lika
Tixo.
23 Umumo wezinhloko zabahlomela
ukulwa a beza kuDavida eHebroni, uku-
ba ba buyisele umbuso ka Sauli kuye,
njengezwi lika Jehova.
24 AbakwaJuda aba be pete isihla-
ngu, nomkonto be hlomele impi, ba be
izinkulungwane ezi isitupa namakulu a
isishiyagalombili.
25 KwabakwaSimeoni amaqawe a
namandhla ukulwa izinkulungwane ezi
isikombisa nekulu :
26 Kwaba kwaLevi izinkulungwane
ezine namakulu a isitupa.
27 uJehoida wa e umholi wamaAroni
wa ye nezinkulungwane ezintatu nama-
kulu a isikombisa.
28 uZadoki insizwa e namandhla, na
sendhlini ka yise izinduna ezi amashumi
amabili nambili.
29 NabakwaBenjamini abazalwane
baka Sauli izinkulungwane ezintatu,
ngokuba kwa za kwa ba i leso sikati
inxenye enkulu yabo ya i linda indhlu
ka Sauli.
30 AbakwaEfraimi amaqawe a nama-
ndhla a izinkulungwane ezi amashumi
amabili namakulu a isishiyagalombili
abantu abadumileyo ezindhlini za oyise.
31 Nenxenye yesizwe sika Manasa, izi-
nkulungwane ezi ishumi nesishiyagalo-
mbili aba be bizwa ngamagama, ukuba
beze ukwenza uDavida inkosi.
32 KwabakwaIsakari, aba be noku-
qonda izikati ukwazi okufanele ukwe-
nziwa uIsraeli izinhloko zabo za zi ama-
kulu amabili ; nabazalwane babo bonke
ba benza njengezwi labo.
33 KwabakwaZebuloni, aba be ya
empini, be hlomela impi ngezikati zonke
zempi aba izinkulungwane ezi amashu-
mi a isihlanu bezihlela nganhliziyonye.
34 KwabakwaNaftali izinduna ezi
inkulungwane zi naba izinkulungwane
ezi amashumi amatatu nesikombisa, aba
nesihlangu, nomkonto.
35 KwabakwaDani abapuma impi
izinkulungwane ezi amashumi amabili
nashiyagalombili namakulu a isitupa.
36 Na kwabakwaAsheri abapuma uku-
lungela impi aba izinkulungwane ezi
amashumi amane.
37 Ngapesheya kweJordani kwaba
kwaRubeni, nabakwaGadi, nenxenye
yesizwe sika Manasa, be nezikati zonke
zokulwa empini, izinkulungwane ezi
ikulu namashumi amabili.
38 Bonke laba bantu bokulwa aba be
hlela amaviyo beza ngezinhliziyo ezi
qinisileyo, ukwenza uDavida a be inko-
si pezu kwabaIsraeli bonke : nabaIsra-
eli bonke ba be nhliziyonye, ukwenza
uDavida a be inkosi.
39 Ba be kona kanye noDavida izinsu-
ku ezintatu be dhla bepuza ngokuba aba-
zalwane babo ba be ba lungisele..
40 Naba be seduze nabo, abakwaIsa-
kari nabakwaZebuloni nabakwa Naf-

tali ba leta izinkwa ngezinjomane na ngamakamelo, na ngezimbongolo, na ngezinkabi, nokudhla kwempupu, izihleke zamakiwane nezewaini, nezinwazi, namafuta, nezinkabi, nezimvu, okuningi, ngokuba kwa ku kona ukutokoza kwaIsraeli.

## ISAHLUKO 13.

UDAVIDA wa kulumisana nezinduna zezinkulungwane nezamakulu nabaholi bonke.

2 uDavida wa ti kuyo yonke inhlangano ka Israeli, uma ku lungile kini noma ku vela kuJehova uTixo wetu ma si tumele masinyane kubazalwane betu abaseleyo emazweni onke a kwa Israeli, kanye nabapristi nabaLevi aba semizini na semizaneni yayo ukuba ba butane ba hlangane nati.

3 Ma si lete umpongolo ka Tixo wetu kiti: ngokuba a si buzanga ngawo emihleni ka Sauli.

4 Inhlangano yonke, ya ti, i zo kwenza njalo, ngokuba leyonto ya i lungile emehlweni abantu bonke.

5 uDavida wa butela aba Israeli bonke ndawonye kwa suka eSihori la sEgipite kwa za kwa fika eHemati, uku leta umpongolo ka Tixo u suka eKirjat-jearimi.

6 uDavida wa kupukela eBala naba Israeli bonke ba ya eKirjat-jearimi la seJuda ukutata kona umpongolo ka Tixo uJehova o hlala pezu kwamaKerubimi njengokuba e bizwa ngegama.

7 Betwala umpongolo ka Tixo, ngenqola entya be wu tata endhlini ka Abinadabi: uUza noAhio ba tyayela inqola.

8 uDavida nabaIsraeli bonke ba tyaya pambi kuka Jehova ngamandhla abo onke, izihlabelelo, ngezingubu, na ngemiqangi, na ngezigubu, na ngamagenkhle na ngamatilongo.

9 Se be fikile esibuyeni sika Kidone, uUza welula isandhla sake ukubamba umpongolo ngokuba izinkabi za zi wu zamazisa.

10 Ulaka luka Jehova lwa vuta kuUza wa m tyaya ngokuba e si beka isandhla sake, empongolweni, wa fa pambi kuka Jehova.

11 uDavida wa cunuka ngokuba uJehova wenza isibobo kuUza. Leyo ndawo i bizwa ngokuti iPerezuza na namhla.

12 uDavida wa mesaba uTixo ngalosuku wa ti, ngi za kuleta kanjani umpongolo ka Tixo kimi na?

13 uDavida a ka u yisanga umpongolo kuye emuzini ka Davida kodwa wa wu beka endhlini ka Obededomi umGiti.

14 Umpongolo ka Tixo wa hlala endhlini ka Obededomi izinyanga ezintatu. uJehova wa i busisa indhlu ka Obededomi nako konke a e nako.

## ISAHLUKO 14.

UHIRAMU inkosi ya seTire, wa tumela izigijimi kuDavida nemiti yesedare, nabaki nababazi, ukumakela indhlu.

2 uDavida wa bona ukuba uJehova u m misile impela a be inkosi pezu kuka Israeli, ngokuba umbuso wake wa pakanyiswa ngapezulu ngenxa yabantu abaIsraeli.

3 uDavida wa buya wa tata abafazi eJerusalema wa zala amanye amadodana namadodakazi.

4 Lawa amagama abantwana bake a e nabo eJerusalema, uShamua, uShobabi, uNatani, uSolomona.

5 uIbha, uElishua, uElipaleti,

6 uNoga, uNefegi, uJafia,

7 uElishama, uBeliada, noElifaleti.

8 AmaFilisti e se zwile ukuba uDavida u gcotyiwe a be inkosi pezu kwaba Israeli a kupuka onke amaFilisti a ya kufuna uDavida. uDavida wezwa ngako, wa puma wa hlasela kuwo.

9 AmaFilisti e za a zihlela esigodini samaRafa.

10 uDavida wa buza kuTixo, e ti, ngi kupukele kumaFilisti na, u ya kuwa nikela esandhleni sami na? uJehova wa ti kuye, kupuka: ngokuba ngi za ku wa nikela esandhleni sako.

11 Ba kupuka eBaal-perazimu, uDavida wa wa tyaya kona. uDavida wa tike, uTixo u fohlile izita zami ngesandhla sami njengokufohla kwamanzi ngako ba biza igama la leyo ndawo, ngokuti iBaal-perazimu.

12 Ekushiyeni kwawo izitixo zawo, kona, uDavida wa tyo, za tyiswa ngomlilo.

13 AmaFilisti a buya, a zihlela esigodini.

14 Ngako uDavida wa buza kuTixo: uTixo wa ti kuye, u nga kupukeli kuwo, kodwa buya kuwo, wehlele malungana nemiti yejikijolo.

15 Ku ya kuti, uma u zwa umsindo wokuzamazama kwezinhloko zemiti ye-

jikijolo u pumeke u ye u lwe ngokuba
uTixo u se kwandulele ukuya ku tyaya
ibandhla lamaFilisti.
16 uDavida wenza njengokutyo kuka
Tixo kuye: ba tyaya ibandhla lamaFili-
sti kwa suka eGibeoni kwa za kwa fika
eGeza.
17 Udumo luka Davida lwa pume-
la emazweni onke, uJehova wehlisela
ukwesabeka kwake ezizweni zonke.

ISAHLUKO 15.

WA zakela izindhlu emuzini ka Da-
vida, wa lungisela umpongolo ka
Tixo indawo wa u misela itente.
2 uDavida wa ti, a siko okomuntu
ukwetwala umpongolo ka Tixo kupela
abaLevi: ngokuba uJehova u ba ketile,
ukwetwala umpongolo ka Tixo noku-
mkonza ku ze ku be pakade.
3 uDavida wa butela abaIsraeli bonke
eJerusalema, ukukupulela umpongolo ka
Jehova endaweni yawo, a e yi lungisele
wona.
4 uDavida wa buta amadodana ka Aro-
ni nabaLevi.
5 Kumadodana ka Kohati, uUrieli
omkulu nabazalwana bake ikulu nama-
shumi amabili.
6 Kumadodana ka Merari, uAsaia
omkulu nabazalwana bake amakulu
amabili namashumi amabili.
7 Kumadodana ka Gershomi, uJoeli
omkulu nabazalwana bake ikulu na-
mashumi amatatu.
8 Kumadodana ka Elizafani, uShemia
omkulu nabazalwana bake, amakulu
amabili.
9 Kumadodana ka Hebroni, uElieli
omkulu nabazalwana bake, amashumi
a shiyagalombili.
10 Kumadodana ka Uzieli, uAmina-
dabi omkulu nabazalwana bake, ikulu
neshumi nambili.
11 uDavida wa biza uZadoki, noAbia-
tari, abapristi, nabaLevi, uUrieli, uAsa-
ia, uJoeli, uShemia, uElieli, noAmina-
dabi:
12 Wa ti kubo, nina, malunga akaLevi
zahlukaniseni kanye nabazalwana benu
ni kupulele umpongolo ka Jehova uTixo
ka Israeli endaweni e ngi yi lungisele
wona.
13 Ngokuba, na be ni ngenzi njalo
kuqala uJehova uTixo wetu wa sehlela
ngokufa, ngokuba sa si nga m funi ngo-
kufaneleyo.
14 Abapristi nabaLevi ba zahlukanisa
ukukupula umpongolo ka Jehova uTixo
ka Israeli.
15 AbakwaLevi betwala umpongolo
ka Tixo emahlombe abo, ngezinti zawo
njengokutyo kuka Mosi ngezwi lika
Jehova.
16 uDavida wa tyo ezinhlokweni zaba-
Levi, ukuba zi mise abazalwana bazo,
aba hlabelela ngezinto zokuhlabelela imi-
qangi, nezingubu, namagenkhle, okuka-
layo, ukuzwakalisa ukujabula.
17 AbakwaLevi ba misa uHemani
indodana ka Joeli na kubazalwana bake,
uAsafa indodana ka Berekia na kuma-
doda ka Merari abazalwana babo uEtani
indodana ka Kushaia.
18 Kanye nabazalwana abalandela bo-
na, uZekaria, uBeni, uJazieli, uShemira-
mote, uJehieli, uUni, uEliabi, uBenaia,
uMaseia, uMatitia, uElifele, uMikneia,
uObededomi, noJeieli, abalindi bama-
sango.
19 Abahlabeleli, uHemani, uAsafa, no-
Etani ukutyaya kakulu amagenkhle
etusi.
20 NoZekeria, noAzieli, noShemiri-
mote, noJehieli, noUni, noEliabi, no-
Maseia, noBenaia ukuzwakalisa imiqa-
ngi njengamazwi esifazana.
21 noMatitia noElifele, noMikneia, no-
Obededomi, noJehieli, noAzezia uku-
zwakalisa izingubu njengezwi lesilisa.
22 uKenania inhloko kubaLevi ngo-
kutwala wa e fundisa ukutwala ngoku-
ba wa e nengqondo.
23 uBerekia, noElkana ba be abalindi
bompongolo eminyangweni.
24 uShebania, uJehoshafati, uNatani-
li, uAmasai, uZekaria, uBenaia, uElie-
zari abapristi ba be tyaya amatilongo
pambi kompongolo ka Tixo, uObededo-
mi, noJehia, ba be, abalindi bompongolo
eminyangweni.
25 uDavida, namalunga akwa Israeli,
nezinduna zezinkulungwane, ba ya uku-
kupula umpongolo wesivumelwano ka
Jehova endhlini ka Obededomi, be no-
kujabula.
26 Kwa ti uTixo e se ba sizile abaLevi
ukwetwala umpongolo wesivumelwano
ka Jehova, ba nikela izinkunzi ezi isi-
kombisa nezinqama ezi isikombisa.
27 uDavida wa e gqoka ingubo ye-
ndwangu enhle nabaLevi aba be twele
umpongolo, nabahlabaleli noKenania
inkosi yokutwala: uDavida wa e gqoka
iefodi yelinini.
28 AbaIsraeli bonke ba kupula umpo-

ngolo wesivumelwano sika Jehova ngo-
kumemeza, nokukala kwemityingo, no-
kwamatilongo, nokwamagenkhle, be
tyaya, imiqangi, nezingubu.
29 Kwa ti, ekufikeni kompongolo we-
sivumelwano ka Jehova emuzini ka Da-
vida, uMikali indodokazi ka Sauli wa
buka ngesibuko wa bona inkosi uDa-
vida e xuma e dhlala; wa m dela enhli-
ziyweni yake.

## ISAHLUKO 16.

BA zisa umpongolo kaTixo ba u beka
etenteni elawakelwayo uDavida; ba
nikela iminikelo yokutya neminikelo
yokubonga pambi kukaTixo.
2 Sé e qedile uDavida ukunikela imi-
nikelo yokutya neminikelo yokutula
wa ba busisa abantu egameni lika Je-
hova.
3 Wabela ngamunye njalo kwa ba kwa-
Israeli isilisa nesifazana, kwaba ilowo
isinkwa sa ba sinye kubo bonke, ne-
sicubi esikulu senyama, nesitya se-
waini.
4 Wa misela abaLevi ukukonza pambi
kompongolo ka Jehova, ukuba ba ku-
mbule, ba bonge, ba dumise uJehova
uTixo ka Israeli.
5 uAsafa omkulu, omlandelayo uZeka-
ria, uJeieli, uShemiramote, uJehieli,
uMatitia, uEliabi, uBenaia, uObededo-
mi, no Jeieli be pete izinto zokuvuma
kepa uAsafa wa tyaya imiqangi.
6 uBenaia noJahazieli abapristi be na-
matilongo ukuba ba tyaye njalo pambi
kompongolo wesivumelwano sika Tixo.
7 Ngalolosuku uDavida wa qalisa ko-
na umsebenzi wokubonga uJehova, nga-
ye uAsafa nabazalwane bake.
8 Bonganini uJehova, bizani igama la-
ke, zizwiseni izizwe ngemisebenzi yake.
9 Vumani kuye, hlabelelani kuye isi-
hlabelelo, qondani izenzo zake zonke
ezimangalisayo.
10 Zijabuliseni ngegama elingcwele
lake, ma i tokoze inhliziyo yabo aba m
funayo uJehova.
11 Funani uJehova, namandhla ake,
ni fune ubuso bake njalo.
12 Kumbulani izimangaliso zake a ze-
nzileyo, izibonakaliso zake nokwahlula
komlomo wake.
13 Nina nzalo ka Israeli, inceku ya-
ke, nina madodana ka Jakobe oketiwe-
yo wake.
14 Yena uJehova u uTixo wetu, ukwa-
hlula kwake ku semhlabeni wonke.
15 Kumbulani isivumelwano sake ku
ze ku be pakade, izwi a li yaleza ku
ze ku be izizukulwana ezi inkulu-
ngwane.
16 A senza kuAbrahama, nesifungo
sake kuIsaka.
17 Wa si misela uJakobe si be umteto,
noIsraeli si be isivumelwano esipakade.
18 E ti, Ngi ya kukunika izwe la se-
Kanani li be isabelo sefa lenu.
19 Lapo ni se ingcozana nje, ni se izi-
hambi kulo futi.
20 Na lapo ba puma esizweni ba ye
kwesinye isizwe, na sembusweni ba ye
kwabanye abantu.
21 Wa e nga vumeli umuntu ukubaka-
taza wa lungisa amakosi ngenxa yabo.
22 E ti, "ni nga pati abagcotyiweyo
bami, ni ngoni abazisi bami."
23 Hlabelelani kuJehova, mhlaba wo-
nke: ni shumayele ukusindisa kwake
imihla ngemihla.
24 Tyelani udumo lwake ezizweni,
nemimangaliso yake pakati kwabantu
bonke.
25 Ngokuba uJehova mkulu u fanele
ukudunyiswa kakulu: yena nga e saty-
wa pezu kotixo bonke.
26 Ngokuba bonke otixo bezizwe ba
ize, kepa uJehova wenza izulu.
27 Ubukosi nokukazimula ku sebu-
sweni bake; amandhla nokujabula ku
sendaweni yake.
28 Nikani kuJehova, nina mindeni
yabantu, nikani kuJehova udumo na-
mandhla.
29 Nikani kuJehova udumo olu olwe-
gama lake, ni lete umnikelo ni ze ebu-
sweni bake, dumisani uJehova ebuhleni
bobungcwele.
30 Yesabani pambi kwake, mhlaba
wonke: izwe li ya kuqiniswa ukuba li
nga zamazami.
31 A li tokoze izulu, nomhlaba ma u
jabule, ma ku tyiwo pakati kwezizwe
ukuti uJehova u ya busa.
32 Ulwandhle ma lu hlokome noku-
gcwala kwalo, amasimu, a tokoze nako
konke oku kuwo.
33 Kona ku ya kuti imiti ya sehlatini
i hlabelele, pambi kuka Jehova, ngo-
kuba u yeza ukwahlula umhlaba.
34 Bongani uJehova ngokuba u lu-
ngile, umusa wake u hlezi pakade.
35 Ni ti si sindise Tixo wosindiso lwe-
tu, u si butele ndawonye, u si kulule
ezizweni, ukuba si bonge igama lako
eli ingcwele, setabe ngodumo lwako.

36 Á busiswe uJehova uTixo ka Isra-
eli ku ze ku be pakade na pakade; na-
bantu bonke ba ti, Ameni ba dumise
uJehova.
37 Wa shiya lapo pambi kompongolo
wesivumelwano sika Jehova, uAsafa
nabazalwane bake ukukonza pambi ko-
mpongolo njalo, benze umsebenzi wemi-
hla ngemihla.
38 NoObededomi nabazalwane babo
aba amashumi a isitupa nesishiyagalo-
mbili, uObededomi indodana ka Jedu-
tuni noHosa ba be abalindi bamasango.
39 NoZadoki umpristi nabazalwane
bake abapristi pambi kwetabanekele li-
ka Jehova endaweni e pakamileyo e
ya i seGibeoni.
40 Ukuba ba nikele iminikelo yokutya
kuJehova elatini leminikelo yokutya
njalo kusasa na kusihlwa nokwenza
njengakonke okulotyiweyo emte-
tweni ka Jehova a wu yalela uIsraeli:
41 Kanye nabo oHemani noJedutuni
nabanye abaketiweyo aba tyiwo ngama-
gama, ukuba ba bonge kuJehova ngo-
kuba umusa wake u pakade.
42 Kanye naboke oHemani noJedu-
tuni bona aba be namatilongo nama-
genkhle, okukala kakulu nezinye izi-
ngubu zokuvuma zika Tixo. Amado-
dana kaJedutuni a be e abalindi bama-
sango.
43 Bonke abantu ba muka, kwaba
ilowo, wa ya endhlini yake; noDavida
wa buya ukubusisa indhlu yake.

ISAHLUKO 17.

KWA ti, uDavida e hlezi endhlini
yake, uDavida wa ti, kuNatani,
bheka, ngi hlala endhlini yamasedare,
kodwa umpongolo wesivumelwano sika
Jehova u hlezi pansi kwezindwangu.
2 uNatani wa e se ti kuDavida,
Yenza konke oku senhliziyweni yako:
ngokuba uTixo u nawe.
3 Kwa ti nga lobo busuku, izwi lika
Jehova la fika ku Natani, li ti,
4 Hamba u tyele uDavida inceku ya-
mi, ukuba u ti uJehova a u yi ku nga-
kela wena indhlu yokuhlala:
5 Ngokuba a ngi ka hlali endhlini se
loku kwaba usuku e nga kupula ngalo
uIsraeli ku ze ku be namhla; kodwa
kade ngi hamba pakati kwamatente,
ngi puma kwelinye itabanekele ngi ye
kwelinye.
6 Loku kade ngi hamba noIsraeli
wonke, nga li kuluma izwi na ko yedwa
wabahluli ba kwa Israeli, e nga ba yala
ukuba ba pe abantu bami, lokuti, a ni
ngakelanga ngani indhlu yamasedare
na?
7 Wo tike encekwini yami uDavida,
u ti uJehova wamabandhla nga ku ta-
bata edhlelweni, ekwaluseni izimvu uku-
ba u be umbusi pezu kwabantu bami
abaIsraeli.
8 Nga ngi nawe, konke lapa wa u ya
kona; nga susa zonke izita zako pambi
kwako, nga kwenzela igama eli nje-
ngegama labantu abakulu a ba semhla-
beni.
9 Nga misela abantu bami abaIsraeli
indawo, nga ba qinisa, ba hlala kuyo,
a ba be sa katazeka; nabantwana bo-
kubi a ba be be sa ba cita, njenga pa-
mbili.
10 Se loku nga misa abahluli pezu
kwabantu bami abaIsraeli nga zi nqoba
zonke izita zako, nga ku tyela ukuba
uJehova u zo kwakela indhlu.
11 Ku ya kuti lapo izinsuku se zi pe-
lele ukuba u ye koyihlo, ngi vuse inzalo
yako emva kwako, e ya kuba e yama-
dodana ako, ngi qinise umbuso wayo.
12 U ya kungakela indhlu yena ngi
qinise isihlalo sake sobukosi ku ze ku
be pakade.
13 Ngi ya kuba uyise a be indodana
yami; a ngi yi kumapuca umusa wami
njengokuba nga mapuca o wa ye kona
pambi kwako.
14 Kodwa, ngi ya kumisa endhlini
yami, na sembusweni wami ku ze ku
be pakade, nesihlalo sake sobukosi si
ya kumiswa ku ze ku be nini.
15 Njengawo onke lamazwi, ngaso
sonke lesisibonakaliso uNatani wa ku-
luma kuDavida.
16 Inkosi uDavida wa ya wa hlala
pambi kuka Jehova wa ti, ngi ubani
mina, Jehova Tixo, nendhlu yami i ini;
ukuba u ngi fikisele ku loku na?
17 Na loku kwa ku into encane eme-
hlweni ako Tixo, ngokuba u kulumile
futi ngendhlu yenceku yako ngesikati
eside esizayo; wa ngi bonisa indhlela
yomuntu opakanyisiweyo Jehova Tixo.
18 uDavida a nga kulumani enye
kuwe, ngokudunyiswa kwenceku yako
na? ngokuba u ya yazi inceku yako.
19 Jehova, ngenxa yenceku yako na
ngenhliziyo yako, u benzile bonke lobu
bukulu u kwazisa konke loku okukulu.
20 Jehova amuko o njengawe, noTixo
omunye nga pandhle kwako, njengako

konke e si ku zwileyo ngezindhlebe
zetu.
21 Isipi isizwe emhlabeni esi fana na-
bantu bako, abaIsraeli uTixo u ya kuba-
kulula ba be abantu bake, ukukwenzela
igama lobukulu nokwesabeka ngokuxo-
tya izizwe pambi kwabantu bako aba
kululileyo eEgipite na?
22 Wa benza abantu abaIsraeli ba be
abantu bako ku ze ku be pakade wena
Jehova wa ba uTixo wabo.
23 Ngako kaloku Jehova, Ma kuti
izwi o wa li kuluma nenceku, yako na
ngendhlu yayo, li qiniseke u ngunapaka-
de wenze njengokutyo kwako.
24 Yebo, ma ku qiniseke futi ukuba
igama lako li kuliswe u ngunapakade,
ngokuti uJehova wamabandhla uTixo
ka Israeli, u uTixo kuIsraeli nendhlu
yenceku yake uDavida i qiniswe pambi
kwako.
25 Ngokuba wena Tixo wami, u tyilo
endhlebeni yenceku yako, ukuba u ya
ku yakela indhlu, ngako inceku yako i
ku fumene enhliziyweni yayo ukukule-
ka pambi kwako.
26 Ngako Jehova, wena u uTixo u ku-
lumile lobu buhle ngenceku yako.
27 Ma ku tike, wename ukukubusisa
indhlu yenceku yako, ukuba ku be pa-
mbi kwako ku ze ku be pakade: ngoku-
ba u busisile Jehova, ku za kubusiseka
ku ze ku be u ngunapakade.

## ISAHLUKO 18.

KWA ti emva kwaloku uDavida wa
tyaya amaFilisti wa wa hlula wa
tata iGati nemizi yalo esandhleni sama-
Filisti.
2 Wa tyaya iMoabi naba seMoabi ba
ba izinceku zika Davida ba leta izipo.
3 uDavida wa tyaya uHadareza inkosi
ya seZoba nga seHamati ekuhambeni
kwake u ku ya kumisa amandhla ake
emfuleni uUfrate.
4 uDavida wa dhla izinqola ezi inku-
lungwane nabakweli bamahashi aba izi-
nkulungwane ezi isikombisa nabaha-
mba pansi aba izinkulungwane ezi ama-
shumi amabili, wa nquma imisipa ya-
mahashi onke ezinqola, wa shiya a we-
zinqola ezi ikulu, kodwa.
5 AmaSiria aseDamaseku e za ukusiza
uHadareza inkosi ya seZoba uDavida
wa bulala kumaSiria amadoda a izinku-
lungwane ezi amashumi amabili na-
mbili.
6 uDavida wa beka amabuto eSiria-
Damaseku, amaSiria a ba izinceku zika
Davida a tela, njalo uJehova wa m lo-
ndoloza uDavida lapo wa e ya kona.
7 uDavida wa dhla izihlangu zegolide
eza zi sezincekwini zika Hadareza wa zi
leta eJerusalema.
8 Na semizini ka Hadareza iTibate ne-
Kune uDavida wa tata itusi eliningi ka-
kulu uSolomona enza ngalo ulwandhle
lwetusi nezinsika nezitya zetusi.
9 uTou inkosi ya seHamati wezwa
ukuba uDavida u tyayile lonke ibandhla
lika Hadadeza inkosi ya seZoba.
10 Wa tuma indodana yake kuDavida
inkosi uku m bingelela noku m busisa,
ngokuba e lwile noHadadeza wa m nqo-
ba (ngokuba uTou wa e ke wa lwa no-
Hadareza:) nezitya zonke zegolide neze-
siliva nezetusi:
11 Inkosi uDavida wa zahlukanisela
uJehova, nesiliva negolide a e li tatile
ku lezi zizwe zonke; kumaEdomi na
kwaba seMoabi nakubantwana baka
Amoni nakubaFilisti na kwabaka Ama-
leki.
12 uAbishai indodana ka Zeruia wa
bulala kumaEdomi emfundeni ka Sawoti
izinkulungwane ezi ishumi nesishiyaga-
lombili.
13 Wa beka amabuto eEdomi: Onke
amaEdomi a ba izinceku zika Davida,
uJehova wa m londoloza lapo wa e ya
kona.
14 uDavida wa busa pezu kwa baIsraeli
bonke wenza ukwahlula nokulunga
kubantu bonke bake.
15 uJoabi indodana ka Zeruia wa e pe-
zu kwamabuto; uJehoshafati indodana
ka Ahiludi wa e umbali;
16 uZadoki indodana ka Ahitubi no-
Abimeleki indodana ka Abiatari ba be
abapristi: noShavsha wa e umbali,
17 uBenaia indodana ka Jehoida wa e
pezu kwamaKereti namaPeleti: amado-
dana ka Davida a e izinhloko esandhle-
ni senkosi.

## ISAHLUKO 19.

KWA ti emva kwa loku, uNahashi
inkosi yabakwaAmoni wa fa, kwa
busa indodana yake esikundhleni sake.
2 uDavida wa ti, ngi ya kwenza umusa
kuHanuni indodana ka Nahashi ngoku-
ba uyise wenza umusa kimi, uDavida
wa tuma izitunywa uku m duduza ngo-
yise: ngako izinceku zika Davida za
fika ezweni la kwaAmoni kuHanuni
uku m duduza.

3 Izikulu zabakwaAmoni za ti ku-
Hanuni, U ti uDavida u ya m dumisa
uyihlo ngokuba u tume abaduduzi ku-
we na? Izinceku zake a zi zile kuwe
ukubona, nokucita, nokuhlola izwe na?
4 Ngako uHanuni wa zi tata izinceku
zika Davida wa zipucule, wa nquma izi-
vato zazo, pakati wa zi mukisa;
5 Abanye ba muka ba m tyela uDavi-
da ngokupatwa kwabantu; wa tuma wa
ba hlangabeza ngokuba izinceku zake za
zi namahloni kakulu; inkosi ya ti, Hla-
lani eJeriko ku ze ku kule izilevu zenu,
ni buyeke.
6 Abantwana baka Amoni ba bona
ukuba ba zenzile ba babi kuDavida uHa-
nuni nabantwana baka Amoni ba tuma
amatalenta esiliva a inkulungwane uku-
ba a zityelekele izinqola nabamahashi
eMesopotemia na seSiria-maka na se-
Zoba.
7 Ba zi tyelekela izinqola ezi izinkulu-
ngwane ezi amashumi amatatu nambili,
nenkosi ya seMaka nabantu bayo; Be za
be misa pambi kweMedeba: Abantwana
baka Amoni ba butana ndawonye, ba
puma emizini yabo be za empini.
8 uDavida wezwa ngako wa tuma
uJoabi nebandhla lonke lamaqawe.
9 AbakwaAmoni ba puma ba hlela
impi pambi kwesango lomuzi; nama-
kosi a e zile, ema odwa endhle.
10 uJoabi wa bona ukuba impi se i
bheke yena ngapambili na ngasemva
wa tata kwabaketiweyo ba kwa Israeli
wa ba hlelela amaSiria.
11 Nabaseleyo abantu wa ba nikela
esandhleni sika Abishai umfo wabo,
nabo ba zihlelela amadodana ka Amoni.
12 Wa ti, Uma amaSiria e namandhla
ku nami kona u ya kuza u ngi size,
uma amadodana ka Amoni e nama-
ndhla ku nawe kona ngi ya kukusiza.
13 Yiba nesibindi a senzele abantu ba
kiti ngobuqawe, nemizi ka Tixo wetu:
uJehova enze okufaneleyo emehlweni
ake.
14 uJoabi nabantu aba be naye ba
sondela ngapambi kwamaSiria ukulwa
kwa ti a baleka pambi kwake.
15 AbakwaAmoni ba bona ukuba
amaSiria a balekile nabo ba baleka
ebusweni buka Abishai umfo wabo, ba
ya, ba ngena emuzini: uJoabi wa ya
eJerusalema.
16 Lapo amaSiria se bonile ukuba a
hluliwe abaIsraeli, a tuma izitunywa a
tata amaSiria a e ngapesheya komfula;
uShofaki inkosi yempi ka Hadareza
wa hamba pambi kwawo.
17 Kwa bikwa kuDavida wa buta
abakwa Israeli bonke, wa wela iJordani
weza kuwo, uDavida wa hlela impi
pambi kwawo. Lapo uDavida se hlelile
impi pambi kwamaSiria ukulwa, A ti a
lwe naye.
18 AmaSiria a baleka pambi kwaba
Israeli uDavida wa bulala kumaSiria
amabuto ezinqola a izinkulungwane ezi
isikombisa naba hamba pansi aba izi-
nkulungwane ezi amashumi amane, wa
bulala uShofaki induna yempi.
19 Lapo izinceku zika Hadareza se zi
bonile ukuba ba hlulwa abakwa Israeli
ba tela kuDavida ba m konza, amaSiria
a vumanga ukusiza abantwana baka
Amoni futi.

## ISAHLUKO 20.

KWA ti ekupeleni komnyaka, esika-
tini sokupuma kwamakosi, uJoabi
wa hola amaqawe empi, wa cita izwe
labantu baka Amoni we za wa vimbe-
zela iRaba kodwa uDavida wa hlala
eJerusalema uJoabi wa hlula iRaba wa
li cita.
2 uDavida wa tata umqele wobukosi
wenkosi yabo ekanda layo, wa fumana
ukuba, u lingene italenta legolide wa u
qondelwe ngamatye amahle; wa bekwa
ekanda kuDavida; wa tata futi impa-
hla eningi emzini.
3 Wa kipa abantu aba be kuwo wa ba
nquma ngamasaha na ngamahala na
ngamasikela, uDavida wenze njalo emi-
zini yonke yabakwaAmoni, uDavida
wa buyela nabantu bonke eJerusalema.
4 Kwa ti ngasemva kwaloku kwa
vuka ukulwa eGeza kumaFilisti: Nga-
leso sikati uSibekai umHushati wa bu-
lala uSippai o wa e ngowabantwana
baka Rafa, ba nqotywa.
5 Kwa ba kona futi ukulwa, nama-
Filisti: uElhanani indodana ka Jaire
wa bulala uLami umfo wabo ka Golia
umGiti, uti lomkonto wake lwa lu nga-
ngoti lomaluki.
6 Kwa ba kona ukulwa futi eGati;
lapo kwa ku kona umuntu omude,
iminwe yake nezinzwani zake kwa ku
amashumi amabili nane, isitupa esa-
ndhleni si sinye, nesitupa onyaweni
lu lunye, naye wa ye indodana ka Rafa.
7 Weyisa abaIsraeli: uJonatani indo-
dana ka Shimea umfo wabo ka Davida
wa m bulala.

8 Laba ba be zelwe uRafa eGati, Ba
citwa ngesandhla sika Davida na nge-
sandhla sezinceku zake.

ISAHLUKO 21.

USATANI wemela abaIsraeli wa vusa uDavida ukuba a bale abaIsraeli.
2 uDavida wa ti kuJoabi na kubabusi
babantu, Hambani ni bale abaIsraeli;
ni qale eBeresheba ni ze ni fike eDani,
ni lete umumo wabo kimi ukuba ngi
wazi.
3 uJoabi wa pendula wa ti ku nga
ti uJehova a ngandisa abantu bake ku
ze ku be ikulu ku nakaloku: Kodwa
nkosi nkosi yami a sibo bonke izinceku
zenkosi yami na? Po inkosi yami i ku
funelani loku na? U za kuba isono
ngani kubaIsraeli na?
4 Noko izwi lenkosi la mahlula
uJoabi: uJoabi wemuka wa dabula ku-
baIsraeli bonke weza eJerusalema.
5 uJoabi wa tyela uDavida umumo
wabantu. AbaIsraeli bonke ba be izi-
nkulungwane ezi inkulungwane nama-
kulu a inkulungwane a ba be pata
inkemba, abakwaJuda a ba be pata
inkemba ba be izinkulungwane ezi
amakulu amane namashumi a isiko-
mbisa.
6 Kodwa uLevi noBenjamini a ba
balanga pakati kwabo, ngokuba izwi
lenkosi la li nengeka kuye.
7 Kwa ku kubi emehlweni ka Jehova
ngalendaba; wa tyaya abaIsraeli.
8 uDavida wa ti kuTixo ngonile ka-
kulu ngokuba ngenzile lento: kepa ka-
loku yekela isono senceku yako ngoku-
ba ngenzile ngobuula.
9 uJehova wa shumayela kuGadi,
umprofeti ka Davida wa ti,
10 Hamba u m tyele uDavida u ti, u
tyo uJehova izinto ezintatu ngi ya zi
beka pambi kwako: keta i benye kuzo
ukuba ngi yenze kuwe.
11 uGadi weza kuDavida wa ti kuye,
u ti uJehova,
12 Keta nokuba ku be kona iminyaka
emitatu yendhlala: nokuba izinyanga
ezintatu zokuxotywa izita zako, nenke-
mba yezita zako i ku fumane, noma izi-
nsuku ezintatu zenkemba ka Jehova ne-
sifo si be ezweni, ukuba ingelosi ka Je-
hova i bulale emacaleni onke ka Israeli:
ngako qonda ngempendulo e ngi ya ku
i buyisela kuye o ngi tumileyo.
13 uDavida wa ti ngi cindezelekile ka-
kulu, ma ngi wele esandhleni sika Je-
hova ngokuba umusa wake mkulu, ma
ngi nga weli esandhleni somuntu.
14 uJehova wa tumela isifo kubaIsra-
eli, kwa fa kubaIsraeli, abantu aba izi-
nkulungwane ezi amashumi a isiko-
mbisa.
15 uTixo wa tuma ingelosi ukuya
eJerusalema ukuba i cite, kwa ti ekuci-
tweni kwalo uJehova wa bheka, wa pe-
nduka ku lobo bubi wa ti engelosini e
citayo se kwanele, bamba isandhla sako.
Ingelosi ka Jehova yema nga senda-
weni yokubula ka Ornani umJebusi.
16 uDavida wa pakamisa amehlo ake,
wa bona ingelosi ka Jehova i mi emka-
tini wezulu nomhlaba i pete inkemba
ekityiweyo esandhleni sayo, e yelulelwe
pezu kweJerusalema, uDavida namalu-
nga a kwa Israeli a e fake izingubo zo-
kuzila ba ti mbo ngobuso.
17 uDavida wa ti kuTixo a ku mina
ini o wa yaleza ukuba abantu ba balwe?
Imina e ngonileyo ngenzile okubi impe-
la, kodwa lezi zimvu zenzeni na? Isa-
ndhla sako Jehova Tixo wami, ngi ya
ku ncenga ma si be pezu kwami, na
pezu kwendhlu ka baba, kodwa ma si
nga bi pezu kwabantu bako ukuba ba fe.
18 Kona ingelosi ka Jehova ya yaleza
uGadi ukuti kuDavida, a kupuke, a mi-
sele uJehova ilati endaweni yokubula
ka Ornani umJebusi.
19 uDavida wa kupuka njengezwi
uGadi a li tyoyo ngegama lika Jehova.
20 Lapo uOrnani e penduka wa bona
ingelosi, wa zifihla kanye namadodana
ake amane. Kepa uOrnani wa be e bula
ukolweni.
21 uDavida wa ya kuOrnani, uOrnani
wa bheka, wa bona uDavida, wa puma
endaweni yokubula, wa kotama kuDa-
vida ngobuso emhlabeni.
22 uDavida wa ti kuOrnani, ngi nike
lendawo yokubula ukuba ngake kona
ilati lika Jehova, u za ku ngi nika yona
ngentengo e yaneleyo ukuba isifo si
finyezwe kubantu.
23 uOrnani wa ti kuDavida i tate, a i ti
inkosi inkosi yami yenze okufaneleyo
emehlweni ayo, bheka ngi ya kupa izi-
nkabi zomnikelo wokutya, nezibulo,
zi be izinkuni, nokolweni umnikelo wo-
kudhla ngi ku nika konke.
24 Inkosi uDavida ya ti kuOrnani ca,
ngi za ku kutenga impela ngentengo e
yaneleyo, ngokuba a ngi zu m tatela
uJehova oku ngokwako ngi nikele
umnikelo wokutya ngi nga u kokelanga.

25 uDavida wa nika uOrnani amashe-
keli egolide a amakulu a isitupa izisi-
ndo, ngendawo.
26 uDavida wakela uJehova ilati kona
wa nikela iminikelo yokutya, nemini-
kelo yokutula, wa biza uJehova, wa m
pendula e sezulwini ngokutumela umli-
lo elatini lomnikelo wokutya.
27 uJehova wa tyela ingelosi, ya buyi-
sela inkemba esikwameni sayo.
28 Nga lesosikati lapo uDavida e bona
ukuba uJehova u m pendulile endaweni
yokubula ka Ornani umJebusi, wa ni-
kela kona.
29 Ngokuba itabanekele lika Jehova
uMosi a lenza ehlane, nelati lomnikelo
wokutya nga lesosikati kwa ku senda-
weni e pakamileyo eGibeoni.
30 uDavida wa e nge nakuya pambi
kwalo ukubuza kuTixo, ngokuba wa
yesaba ngenxa yenkemba yengelosi ka
Jehova.

ISAHLUKO 22.

WA ti uDavida, Le i indhlu ka Je-
hova uTixo, leli ilati lomnikelo wo-
kutya wabaIsraeli.
2 uDavida wa yala ukuba ku butane
ndawonye abezizwe aba be sezweni la
kwa Israeli, wa misa abaki ba baze
amatye, a linganayo ukwaka indhlu
ka Tixo.
3 uDavida wa lungisa insimbi eningi
yezipikili zeminyango yamasango, ne-
zokuhlanganiswa, netusi eliningi li nge
nakulinganiswa.
4 Nemiti yesedare emininingi ngokuba
amaZidoni namaTire a leta imiti emi-
ningi yesedare kuDavida.
5 uDavida wa ti, uSolomona indodana
yami u se mutya u sa tambile, nendhlu
e za kwakiwelwa uJehova nga i ba nhle
kakulu i be nodumo nobukosi emazwe-
ni onke; Ngi za ku i lungisake; uDa-
vida wa lungisa kakulu e nga ka fi.
6 Wa biza uSolomona indodana yake,
wa m yala ngokwakela uJehova uTixo
ka Israeli indhlu.
7 uDavida wa ti kuSolomona, ndoda-
na yami, ngokwami, kwa ku sengqo-
ndweni yami ukwaka indhlu ngegama
lika Jehova uTixo wami.
8 Kodwa izwi lika Jehova la fika kimi
li ti, U cite igazi eliningi wenza ukulwa
okukulu, a u yi ku yaka indhlu ngega-
ma lami, ngokuba u citile igazi eliningi
emhlabeni pambi kwami.
9 Bheka u ya kuzala indodana, e ya
kuba umuntu wokupumula, ngi ya ku m
pumuza eziteni zonke zake, ezindaweni
zonke; ngokuba igama lake li ya kuba
uSolomona, ngi ya kupa abaIsraeli uku-
tula nokuhlala kahle, emihleni yake.
10 U ya kwaka indhlu ngegama lami,
u ya kuba indodana yami, ngi be uyise,
ngi ya kuqinisa isihlalo sake sobukosi,
pezu kwabaIsraeli ku ze ku be pakade.
11 Kaloku ndodana yami, uJehova ma
be nawe u be nenhlanhla wakele uJeho-
va uTixo wako indhlu njengokutyo
kwake kuwe.
12 Futi uJehova a ku pe ukuhlakani-
pa nokuqonda, a ku mise pezu kwaba-
Israeli ukuba u gcine umteto ka Jehova
uTixo wako.
13 Konake u ya kuba nenhlanhla uma
u qapela ukwenza imiyalo nokwahlula
uJehova a ku yalela uMosi ngabaIsraeli.
Qina u be namandhla u ngesabi, u nga
dangali.
14 Bheka enhlupekweni yami ngi lu-
ngisele indhlu ka Jehova amatalenta
egolide a izinkulungwane ezi ikulu, na-
matalenta esiliva a izinkulungwane ezi
inkulungwane, nawetusi nensimbi a nge
nakulinganiswa, ngokuba ku ningi: ngi
ku lungisile nemiti namatye, u ya ku
kwenezela.
15 Ku kona kuwe izisebenzi eziningi,
ababazi naba sika amatye, nemiti, naba-
ntu bonke abahlakanipele imisebenzi
yonke.
16 Igolide, nesiliva, netusi, nensimbi
a ku nakubalwa. Suka, wenze, uJeho-
va a be nawe.
17 uDavida wa yala onke amakosana
a kwa Israeli ukusiza uSolomona indo-
dana yake, wa ti;
18 uJehova uTixo wenu a nani na? A
ni nikile ukutula inxa zonke na? Ngo-
kuba u nikile ezandhleni zami abakile-
yo ezweni, nezwe li nqotyiwe pambi
kuka Jehova na pambi kwabantu bake.
19 Bekanike inhliziyo yenu nompefu-
mlo wenu ekufuneni uJehova uTixo we-
nu; Sukani nake indhlu e ingcwele ka
Jehova uTixo ukuleta umpongolo we-
sivumelwano ka Jehova nezitya ezi
ingcwele zika Tixo endhlini e zo kwa-
kelwa igama lika Jehova.

ISAHLUKO 23.

UDAVIDA wa e mdala e neminyaka
emininingi wa menza uSolomona indo-
dana yake inkosi pezu kwabaIsraeli.
2 Wa butela ndawonye, onke amako-
sana a kwa Israeli, nabapristi, nabaLevi.

3 AbaLevi, ba balwa kwa qalwa kwa
ba neminyaka emashumi amatatu ne
ngapezulu: umumo wabo ngezinhloko
zabo, wabantu bonke wa u izinkulu-
ngwane ezi amashumi amatatu nesishi-
yagalombili.
4 Aba izinkulungwane ezi amashumi
amabili nane kubo ba be za kuquba
umsebenzi wendhlu ka Jehova, nezinku-
lungwane ezi isitupa za zi izinduna na-
bahluli.
5 Nezinkulungwane ezine za zi abali-
ndi bamasango, nezinkulungwane ezine
za dumisa uJehova ngezingubu e nga
zenzayo zokudumisa.
6 uDavida wa ba hlukanisela amado-
dana ka Levi oGershoni, noKohati, no-
Merari ba ba izigaba.
7 KumaGershoni kwa ku uLadani no-
Shimi.
8 Amadodana ka Ladani a ba be ba-
kulu uJehieli noZetamu noJoeli, batatu.
9 Amadodana ka Shimi, uShelomite,
noHazieli, noHaranu, batatu: Laba ba
be abakulu koyise baka Ladani.
10 Amadodana ka Shimi, uJahati,
uZiza, noJushi noBeria ba be nge nawo
amadodana amaningi:
11 uJahati wa e omkulu, owesibili
uZiza, uJushi noBeria ba be nge nawo
amadodana amaningi: Ngako ba be
indhlu inye nesigaba sinye.
12 Amadodana ka Kohati uAmramu,
uIzha, uHebroni, noUzieli be bane.
13 Amadodana ka Amramu, uAroni
noMosi: uAroni wa hlukaniswa ukuba
a be o ingcwele yena namadodana ake
ku ze ku be pakade, ukutyisa impepo
pambi kuka Jehova, ukukonza kuye, no-
kubusisa ngegama lake, njalonjalo.
14 uMosi, umuntu ka Tixo: amado-
dana ake a e bizwa ngesizwe sika Levi.
15 Amadodana ka Mosi, uGershoni,
noEliezari,
16 Kumadodana ka Gershoni, uShebu-
eli wa e mkulu.
17 Amadodana ka Eliezari, uRehabia
omkulu: uEliezari wa e nge nawo ama-
nye amadodana, kodwa amadodana ka
Rehabia a e maningi kakulu.
18 Amadodana ka Izha, uShelomite
omkulu.
19 Amadodana ka Hebroni, uJeria
owokuqala, uAmaria owesibili, uJaha-
zieli owesitatu, uJekameami owesine.
20 Amadodana ka Uzieli, uMika owo-
kuqala, noJesia owesibili.
21 Amadodana ka Merari; uMahli, no-
Mushi. Amadodana ka Mahli; uElie-
zari, noKishi.
22 uEliezari wa fa e nge namadodana,
kupela amadodakazi, a gana abafo wabo,
amadodana ka Kishi.
23 Amadodana ka Mushi: uMahli, no-
Eda, noJeremote, batatu.
24 Lawa amadodana ka Levi nge-
ndhlu ya oyise; Abakulu koyise njengo-
kubalwa kwabo, ngomumo wamagama
ngezinhloko zabo, a benza umsebenzi
wokukonza wendhlu ka Jehova ku qala
kwa ba neminyaka e amashumi amabili
ne ngapezulu.
25 Ngokuba uDavida wa ti, uJehova
uTixo ka Israeli u nikile abantu bake
ukutula u hlezi eJerusalema ku ze ku be
pakade.
26 NabaLevi a ba sa yi kwetwala ita-
banekele nezitya zalo zokukonza kulo.
27 Ngokuba ngamazwi okugcina ka
Davida abaLevi ba balwa ku qala kwa
ba neminyaka e amashumi amabili ne
ngapezulu.
28 Ngokuba indawo yabo ya yi ngase-
sandhleni samadodana ka Aroni yokuko-
nza endhlini ka Jehova, emabaleni na
sezindhlini ezi pezulu, na sekuhlanzeni
zonke izinto ezi ingcwele na semsebe-
nzini wokukonza wendhlu ka Tixo.
29 Nowesinkwa sokubhekelwa nempu-
pu enhle yomnikelo wokudhla nowezi-
nkwana ezi nge namvubelo, nowezipe-
kiweyo, nowezosiweyo, nowezilinganiso
zonke zobubanzi nobude.
30 Nokuma, imihla yonke kusasa, uku-
bonga nokudumisa uJehova njalo naku-
sihlwa.
31 Nokunikela yonke iminikelo yo-
kutya kuJehova ngamasabata na ngo-
kwetwasa kwezinyanga, na ngokudhla
okumisiweyo ngokubalwa, njengokumi-
swa a ba ku yalelweyo njalo pambi ku-
ka Jehova.
32 Ba ya kulinda itabanekele lenhla-
ngano ba gcine nendhlu e ingcwele na-
madodana ka Aroni, abafo wabo ekuko-
nzeni kwendhlu ka Jehova.

## ISAHLUKO 24.

KUMADODANA ka Aroni lawa a izi-
gaba: amadodana ka Aroni: uNa-
dabi, uAbihu, uEleazari noItamari.
2 uNadabi noAbihu ba fa, be nga ka
fi oyise babo, ba be nge nabantwana, ba
ti uEleazari noItamari ba be abapristi.
3 uDavida wa ba hlukanisela ukuze
uZadoki kumadodana ka Eleazari no-

Ahimeleki kumadodana ka Itamari ba
be nomsebenzi wabo enkonzweni yabo.
4 Amadodana ka Eleazari a funyanwa
e abantu abakulu abaningi ku namado-
dana ka Itamari; ba hlukaniswa ngoku-
njalo: kumadodana ka Eleazari izikulu
zendhlu ya oyise ezi ishumi nesitupa
na kumadodana ka Itamari izinhloko ze-
ndhlu ya oyise ezi isishiyagalombili.
5 Ba bahlukanisa ngenkato laba na-
labo, ngokuba amakosana endawo e
ingcwele namakosana ka Tixo a be ama-
dodana ka Eleazari namadodana ka Ita-
mari.
6 uShemaia indodana ka Netaneli,
umbali wamaLevi, wa ba bala pambi
kwenkosi namakosana, noZadoki umpri-
sti noAhimeleki indodana ka Abiatari
naba izinhloko za ozise pakati kwaba-
pristi napakati kwabaLevi, enye indhlu
ya oyise ya kityelwa uEleazari nenye ya
kityelwa uItamari.
7 Kona inkato kuqala ya dhla uJe-
hoiaribi, ngokwesibili uJedaia,
8 Ngokwesitatu uHarimo, ngokwesine
uSeorimi,
9 Ngokwesihlanu uMalkija, ngokwe-
situpa uMijamini,
10 Ngokwesikombisa uHakozi, ngo-
kwesishiyagalombili uAbija,
11 Ngokwesishiyagalolunye uJeshua,
ngokweshumi uShekania,
12 Ngokweshumi nanye uEliashibi,
ngokweshumi nambili uJakimi,
13 Ngokweshumi nantatu uHupa, ngo-
kweshumi nane uJeshebeabi,
14 Ngokweshumi nanhlanu uBilga,
ngokweshumi nesitupa uImma,
15 Ngokweshumi nesikombisa uHezire,
ngokweshumi nashiyagalombili uAfsesi,
16 Ngokweshumi nashiyagalolunye
uPetahia, ngokwamashumi amabili uJe-
hezekeli,
17 Ngokwamashumi amabili nanye
uJakini, amabili nambili uGamule,
18 Ngokwamabili nantatu uDelaia,
ngokwamabili nane uMaazia.
19 Loku ku ukumiswa kwabo enko-
nzweni yabo ukungena endhlini ka Je-
hova, njengomkuba wabo, ngapansi ku-
ka Aroni uyise, njengokuba uJehova
uTixo ka Israeli a m yaleza.
20 Abaseleyo emadodaneni ka Levi i
laba: Emadodaneni ka Amramu; uShu-
baeli: emadodaneni ka Shubaeli; uJe-
deia.
21 Ngaye uRehabia: emadodaneni ka
Rehabia, owokuqala uIsshia.
22 Kwa ka Izari, uShelomote: wama-
dodana ka Shelomote; uJahati.
23 Amadodana ka Hebroni; uJeria
owokuqala, uAmaria owesibili, uJeha-
zieli owesitatu, uJekameami owesine.
24 Owamdodana ka Uzieli; uMika:
owamadodana ka Mika; uShama.
25 Umfo wabo ka Mika kwa ku Isshia:
owamadodana ka Isshia; uZekaria.
26 Amadodana ka Merari oMahli no-
Mushi: amadodana ka Jaazia; uBeno.
27 Amadodana ka Merari ngoJaazia;
uBeno, uShohamu, uZaka, noIbri.
28 KuMahli kwa vela uEleazari, owa e
nge namadodana.
29 NgoKishi: indodana ka Kishi kwa
ku uJerameli.
30 Njalo amadodana ka Mushi; uMa-
hli, uEda, noJerimote. Laba amadoda-
na ka Levi emva kwendhlu ya oyise.
31 Na laba futi benza inkato njenga-
bazalwana babo amadodana ka Aroni
ebusweni buka Davida inkosi, noZadoki,
noAhimeleki, nezinduna za oyise baba-
pristi nabaLevi, oyise, nenduna i fane
nomfo wabo omncane.

## ISAHLUKO 25.

UDAVIDA nezinduna zebandhla ba
hlukanisela inkonzo amadodana ka
Asafa, noHemani noJedutuni, a ba be
za kuhlabelela ngezingubu, nangemi-
qangi nangamagenkhle. Umumo wa-
bantu benkonzo wa wu nje:
2 Kumadodana ka Asafa; uZaka,
uJosefa, uNetania noAsarela amado-
dana ka Asafa, pansi kuka Asafa o wa
hlabelela njengokulungisa kwenkosi.
3 KuJedutuni: amadodana ka Jedu-
tuni, uGedalia, uTseri, uJeshaya, uShi-
mi, uHashabia, noMatitia, isitupa, be
pansi kuka yise uJedutuni o wa hlabe-
lela ngogubu ukubonga, nokudumisa
uJehova.
4 KuHemani: amadodana ka Hemani
uBakia, uMatania, uUzieli, uShebueli,
uJerimote, uHanania, uHanani, uEli-
ata, uGidelati, uRomamtiezere, uJoshe-
bekasha, uMaloti, uHotire, noMaha-
zioti.
5 Bonke laba ba be amadodana ka
Hemani umholeli wenkosi emazweni
ka Tixo, ukupakamisa upondo, uTixo
wa mu pa uHemani amadodana a ishumi
nane namadodakazi amatatu:
6 Onke lawa a be pansi kuka yise eku-
hlabeleleni endhlini ka Jehova ngama-
genkhle, nemiqangi, nezingubu, enko-

nzweni yendhlu ka Tixo, njengokutyo
kwenkosi kanye noAsafa, noJedutuni,
noHemani.
7 Umumo wabo kanye nabazalwana
babo aba be fundisiwe ukuhlabelela ku-
Jehova bonke a ba be nokuqonda wa
be u amakulu amabili namashumi a
isishiyagalombili nesishiyagalombili.
8 Benza inkato ngenkonzo; abanci-
nyane njengabakulu, umfundisi njengo-
mfundi.
9 Kwa ti inkato yokuqala ya dhla
uAsafa ngoJosefa, e yesibili uGedalia;
yena namadodana ake nabazalwana
bake ba be ishumi nambili.
10 E yesitatu uZaka, yena namadodana
ake nabazalwana bake ba be ishumi
nambili.
11 E yesine uIzri, yena namadodana
ake nabazalwana bake ba be ishumi na-
mbili.
12 E yesihlanu uNatania, yena nama-
dodana ake nabazalwana bake ba be
ishumi nambili.
13 E yesitupa uBukia, yena namadoda-
na ake nabazalwana bake ba be ishumi
nambili.
14 E yesikombisa uJesharela, yena
namadodana ake nabazalwana bake ba
be ishumi nambili.
15 E yesishiyagalombili uJeshaia, yena
namadodana ake nabazalwana bake, ba
be ishumi nambili.
16 E yesishiyagalolunye uMatania, ye-
na namadodana ake, nabazalwana bake
ba be ishumi nambili.
17 E yeshumi uShimi, yena nama-
dodana ake nabazalwana bake ba be
ishumi nambili.
18 E yeshumi nanye uAzareli, yena
namadodana ake nabazalwana bake ba
be ishumi nambili.
19 E yeshumi nambili uHashabia, yena
namadodana ake nabazalwana bake ba
be ishumi nambili.
20 E yeshumi nantatu uShubaeli, yena
namadodana ake nabazalwana bake ba
be ishumi nambili.
21 E yeshumi nane uMatitia, yena na-
madodana ake nabazalwana bake ba be
ishumi nambili.
22 E yeshumi nesihlanu uJeremote,
yena, namadodana ake, nabazalwana
bake ba be ishumi nambili:
23 E yeshumi nesitupa uHanania, ye-
na, namadodana ake nabazalwana bake
ba be ishumi nambili:
24 E yeshumi nesikombisa uJoshbe-
kasha, yena, namadodana ake, nabaza-
lwana bake ba be ishumi nambili:
25 E yeshumi nashiyagalombili uHa-
nani, yena, namadodana ake, nabaza-
lwana bake ba be ishumi nambili:
26 E yeshumi nashiyagalolunye uMa-
loti, yena, namadodana ake, nabazalwa-
na bake ba be ishumi nambili:
27 E yamashumi amabili uEliata, ye-
na, namadodana ake, nabazalwana ba-
ke ba be ishumi nambili:
28 E yamashumi amabili nanye uHo-
ta, yena, namadodana ake, nabazalwana
bake ba be ishumi nambili:
29 E yamashumi amabili nambili uGi-
dalti, yena, namadodana ake nabaza-
lwana bake ba be ishumi nambili:
30 E yamashumi amabili nantatu
uMahazioti, yena, namadodana ake na-
bazalwana bake ba be ishumi nambili:
31 E yamabili nane uRomamtieza, ye-
na, namadodana ake, nabazalwana bake
ba be ishumi nambili.

## ISAHLUKO 26.

NGEZAHLUKANISO zabalindimi-
nyango: KumaKori kwa ku uMe-
shelemia indodana ka Kore o wamado-
dana ka Asafa.
2 Amadodana ka Meshelemia, izibulo
uZekaria, owesibili uJediale, owesitatu
uZebadia, owesine uJatnieli,
3 E yesihlanu uElami, e yesitupa uJe-
hohanani, e yesikombisa uElioenai.
4 uObedi-edomi wa e namadodana, e
yamazibulo uShemaia e yesibili uJeho-
zabada, e yesitatu uJoa, e yesine uSaka-
ri, e yesihlanu uNetaneli.
5 E yesitupa uAmieli, e yesikombisa
uIsakari, e yesishiyagalombili uPeule-
tai: uTixo wa m busisa.
6 NoShemaia, indodana yake wa zala
amadodana a e busa endhlini ka yise,
ngokuba a be abantu aba namandhla,
amaqawe.
7 Amadodana ka Shemaia; Otni no-
Refaeli, noObedi noElizabadi abafo wa-
bo ba be amadoda a namandhla uEli-
hu, noSemakia.
8 Bonke laba kumadodana ka Obedi-
edomi: bona namadodana abo nabafo
wabo, ba be abantu abaqinileyo a ba
namandhla enkonzweni, ba be ama-
shumi a isitupa nambili baka Obedi-
edomu.
9 uMeshelemia wa be namadodana, na-
bafo wabo abantu aba qinileyo, ishumi
nashiyagalombili.

10 uHosa waba kwa Merari wa be na-
madodana, uSimri omkulu, (noko wa e
ngesiye owamazibulo, nokuba uyise a
menza mkulu;)
11 uHilkia owesibili, uTebalia owesi-
tatu, uZekaria owesine: amadodana
onke nabafo wabo baka Hosa ba be
ishumi nantatu.
12 Pakati kwa lezi zahlukaniso za-
balindiminyango ezinhlokweni zabantu
kwa ku kona ukulinda njengabaza-
lwana babo, nokukonza endhlini ka
Tixo.
13 Benza inkato abancinyane njenga-
bakulu njengendhlu ya oyise, emasa-
ngweni onke.
14 Inkato ya sempumalanga ya dhla
uShelemia. Ku njalo uZekaria indoda-
na yake, ilunga eli hlakanipileyo, be-
nza inkato; yena wa dhliwa e ya se-
nyakato.
15 E ya seningizimu ya dhla uObedi-
edomu namadodana ake ukulinda indhlu
yempahla.
16 uShupime noHosa ba dhliwa inkato
ya sentyonalanga, esangweni uShale-
hete nga sendhleleni yokwenyuka, uku-
linda ku bekelene:
17 Ngasempumalanga ba be kona aba
Levi aba isitupa ngasenyakato be bane
ilanga li linye, ngaseningizimu be bane
ilanga li linye: na ngasendhlini yempa-
hla ba ba babili ngababili.
18 Nga seParba entyonalanga, ba ba
bane endhleleni yokwenyuka, eParba
ba ba babili.
19 Lezi zi izigaba zabalindiminyango
kumadodana ka Kore na kumadodana
ka Merari.
20 NakubaLevi, uAhija wa e pezu kwe-
mpahla yendhlu ka Jehova, na pezu
kwemfuyo yokwahlukanisiweyo.
21 Amadodana ka Ladani; oku ama-
dodana endhlu ngoGershoni aba kwa
Ladani aba izinhloko zezindhlu za oyise
ka Ladani umGershoni, uJehieli,
22 Amadodana ka Jehieli; uZetamu,
noJoeli umfo wabo ba be pezu kwempa-
hla yendhlu ka Jehova.
23 KumaAmramu, amaIzari, amaHe-
broni namaUzieli:
24 uShebueli indodana ka Gershoni,
indodana ka Mosi wa e umbusi wemfuyo.
25 Nabazalwana bake ngoEliezari:
uRehabia indodana yake, uJeshaia indo-
dana yake, uJoramu indodana yake, uZi-
kri indodana yake, noShelomite indoda-
na yake.
26 uShelomite lowo, nabafo wabo, ba
be pezu kwemfuyo yokwahlukanisiweyo
e ya yahlukaniswe uDavida inkosi, nezi-
kulu za oyise nezinduna zezinkulungwa-
ne, nezamakulu nezempi.
27 O kwempango nokokulwa kwa-
hlukaniselwa ukulungisa indhlu ka
Tixo.
28 Konke o kwahlukaniswa uSamueli
umprofeti, noSauli indodana ka Kishi,
noAbneri indodana ka Neri, noJoabi
indodana ka Zeruia, konke okwahluka-
niswayo kwa ba pansi kuka Shelomite
nabazalwana bake.
29 KumaIzari, uKenania namadoda-
na ake wa be pezu komsebenzi wa pa-
ndhle kwa Israeli, ba be izinduna na-
bahluli.
30 KumaHebroni uHashabia nabaza-
lwana bake abantu aba amaqawe, inku-
lungwane namakulu a isikombisa ba be
izinduna za kwa Israeli nganeno kwe-
Jordani nga sentyonalanga, emsebenzini
wonke ka Jehova na senkonzweni ye-
nkosi.
31 KumaHebroni uJerija wa ye omku-
lu kumaHebroni, njengezizukulwana za
oyise. Ba funwa, ngomnyaka wamashu-
mi amane wokubusa kuka Davida kwa
ti kwa funyanwa pakati kwabo abantu
aba namandhla, amaqawe eJaza lase
Giladi.
32 Abazalwana amaqawe ezinkulu-
ngwaneni ezimbili namakulu a isiko-
mbisa izikulu za oyise bezindhlu uDa-
vida wa ba misa pezu kwamaRubeni,
namaGadi nenxenye yesizwe sika Ma-
nasa, ngomsebenzi wonke ka Tixo ne-
ndaba yenkosi.

## ISAHLUKO 27.

ABANTU ba kwa Israeli, ngomumo wa-
bo izinhloko zezindhlu, namakosa-
na ezinkulungwane namakulu nezindu-
na zawo eza konza enkosini ezindabeni
zonke zezigaba eza zi ngena neza zi pu-
ma izinyanga ngezinyanga, ezinyangeni
zonke zomnyaka, isigaba si sinye sa si
izinkulungwane ezi amashumi amabili
nane.
2 Pezu kwesigaba sokuqala ngenya-
nga yokuqala kwa ku uJashobamu indo-
dana ka Zabdieli: esigabeni sake kwa
ku kona izinkulungwane ezi amashumi
amabili nane.
3 Kubantwana baka Farezi o wa e
inhloko yezinduna zonke zempi enya-
ngeni yokuqala.

4 uDodo umAhohi wa e pezu kwesi-
gaba senyanga yesibili esigabeni sake
uMikloti wa e umbusi: Esigabeni sake
ba be izinkulungwane ezi amashumi
amabili nane.
5 Induna yesitatu yempi ngenyanga
yesitatu ya i uBenaia indodana ka Jehoi-
da umpristi omkulu: Esigabeni sake ba
be izinkulungwane ezi amashumi ama-
bili nane.
6 Lo uBenaia iqawe kwa ba amashumi
amatatu wa e pezu kwamashumi ama-
tatu. uAmizabade indodana yake wa e
kwesigaba sake.
7 Owesine ngenyanga yesine kwa ku
uAsaheli umfo wabo ka Joabi, uZebadia
indodana yake emva kwake: Esigabeni
sake ba be izinkulungwane ezi amashu-
mi amabili nane.
8 Owesihlanu ngenyanga yesihlanu
kwa ku uShamhute umIzrahi induna:
Esigabeni sake ba be izinkulungwane
ezi amashumi amabili nane.
9 Owesitupa ngenyanga yesitupa kwa
ku Ira indodana ka Ikeshi umTekoi:
Esigabeni sake ba be izinkulungwane
ezi amashnmi amabili nane.
10 Owesikombisa, ngenyanga yesiko-
mbisa kwa ku uHelezi umPeloni o wa-
madodana ka Efraimi: Esigabeni sake
ba be izinkulungwane ezi amashumi
amabili nane.
11 Owesishiyagalombili ngenyanga ye-
sishiyagalombili kwa ku uSibekai um-
Hushati kumaZahi: Esigabeni sake ba
be izinkulungwane ezi amashumi ama-
bili nane.
12 Owesishiyagalolunye ngenyanga
yesishiyagalolunye kwa ku Abiezeri
umAnetoti kumaBenjamini: Esigabeni
sake ba be izinkulungwane ezi amashu-
mi amabili nane.
13 Oweshumi ngenyanga yeshumi
kwa ku uMaharai umNetofati, kumaZa-
hi: Esigabeni sake ba be izinkulungwa-
ne ezi amashumi amabili nane.
14 Oweshumi nanye ngenyanga ye-
shumi nanye kwa ku uBenaia umPira-
toni kumadodana a kwa Efraimi: Esi-
gabeni sake ba be izinkulungwane ezi
amashumi amabili nane.
15 Oweshumi nambili ngenyanga ye-
shumi nambili kwa ku uHeldai umNe-
tofati ka Otnieli: Esigabeni sake ba be
izinkulungwane ezi amashumi amabili
nane.
16 Pezu kwezizwe za kwaIsraeli: ku-
maRubeni uEliezari indodana ka Zikri
wa e umbusi kumaSimeoni, uShefatia
indodana ka Maka:
17 KumaLevi uHashabia indodana ka
Kemueli: kwa ba ka Aroni uZadoki:
18 Kwa ba ka Juda uElihu owabaza-
lwana baka Davida: kwa ba ka Isakari
uOmri indodana ka Mikaeli.
19 Kwa ba ka Zebuloni uIshimaia
indodana ka Obadia: kwa ba ka Naftali
uJerimote indodana ka Azrieli.
20 Kumadodana ka Efraimi, uHoshea
indodana ka Azaria, enxenyeni yesi-
zwe sika Manasa uJoeli indodana ka
Pedaia:
21 Kwenye inxenye yesizwe sika Ma-
nasa eGiladi uIddo indodana ka Zeka-
ria: kumaBenjamini uJasieli indodana
ka Abneri:
22 KumaDani uAzareli indodana ka
Jerohamu. Laba ba amakosana ezizwe
za kwa Israeli.
23 uDavida a ba balanga aba nemi-
nyaka e mashumi mabili, naba ngapa-
nsi ngokuba uJehova wa e tembisile
ukwandisa uIsraeli njengezinkanyezi
zezulu.
24 uJoabi indodana kaZeruia wa qala
ukubala kodwa a ka qedanga ngokuba
ngenxa ya loko kwa ba kona ulaka pezu
kwabaIsraeli, umumo ka wu bekwa-
nga encwadini yezindaba yenkosi uDa-
vida.
25 uAzmaveti indodana ka Adieli wa
e pezu kwemfuyo yenkosi na pezu kwe-
zindhlu zokudhla endhle na semizini na
semizaneni na sezinqabeni kwa ku uJo-
natani indodana ka Uzia.
26 Pezu kwezisebenzi zamasimu zoku-
lima umhlabati kwa ku Ezri indodana
ka Kelube.
27 uShimi umRamati wa e pezu kwe-
zivini nowa e pezu ko kwa ku sezivi-
nini iwaini lokubekwa kwa ku uZabdi
umShifmi:
28 uBalahanani umGederi wa e pezu
kwemigwenya nemiti yesikamore o kwa
ku sematafeni pezu kwemigodi yamafu-
ta kwa ku uJoashi.
29 Pezu kwemihlambi e ya i dhla
eSharoni kwa ku uShitrai umSharoni
na pezu kwemihlambi e sezimfundeni
kwa ku uShafati indodana ka Adlai:
30 Pezu kwamakamelo kwa ku Obile
umIshmaeli; na pezu kwezinjomane
kwaku uJedeia umMeronoti.
31 Pezu kwemihlambi kwa ku uJazize
umHageri. Bonke laba ba be ababusi
bemfuyo yenkosi uDavida.

amalahle, ku puma ilangabi emlonyeni
wake.
22 Entanyeni yake ku hlala amandhla,
ku kona ukwesabeka pambi kwake.
23 Inyama yebilo lake i hlangene, i
qinile a i zamazami.
24 Inhliziyo yake i qinile njengetye,
yebo i qinile njengetye lokusila eli nga-
pansi.
25 Ekuzipakamiseni kwake abanama-
ndhla ba yesaba ngenxa yevuso ba ye
geja.
26 Inkemba yake o m tyayo a i na-
kuma, nomkonto, nomcibityelo, neba-
ntyi lensimbi.
27 U ti insimbi, utyani, netusi, umuti
obolileyo:
28 Umcibityelo a u nakumbalekisa:
amatye elengiso a njengezibi kuye.
29 Imicibityelo i njengezibi u ya hleka
ukuvivinywa komkonto.
30 Ngapansi kwake ku kona amatye a
cijileyo, wenza ngokungati izinto ezi
cijileyo pezu kodaka.
31 Wenza ulwandhle lu bile njengeka-
nzi; wenza ulwandhle lu be njengembi-
za yamafuta.
32 U shiya indhlela e kazimulayo
emva kwake: umuntu, a nga ti ulwa-
ndhle lu ngwevu.
33 Emhlabeni a kuko oku fana naye,
o kwenziwa a kwa ba nakwesaba.
34 U ya kubuka konke okupakeme-
yo: u inkosi pezu kwabo bonke abazi-
dhlayo.

## ISAHLUKO 42.

KONAKE uJobe wa pendula uJehova
wa ti,
2 Ngi yazi u nga kwenza konke, aku-
ko cebo o ku nge nqatywa nabo kuwe.
3 Ubani lo o putisa icebo ngamazwi a
nge nakwazi na? Mina kambe ngi ku-
lumile loku e ngi nga ku zwanga: oku-
kulu ku nami e be ngi be nga kwazi.
4 Yizwa manje nami ngi zo kuluma,
ngi cela ukuba u ngi lalele.
5 Ngi ku zwile ngokuzwa kwendhle-
be; kaloku iso lami li ku bonile.
6 Ngako ngi ya zilahla, ngi ya pendu-
ka, ngi sotulini na semloteni.
7 Kwa ti uJehova se e kulumile lama-
zwi kuJobe, wa ti, uJehova kuElifazi
umTemani, Ulaka lwami lu ya vuta ku-
we na kuzo izihlobo zako ezimbili ngo-
kuba a ni kulumile kahle ngami nje-
ngenceku yami uJobe.
8 Kalokuke zitateleni izinkunzi ezi
isikombisa nezinqama ezi isikombisa ni
ye encekwini yami uJobe ni zinikelele
umnikelo wokutya, inceku yami uJobe
i ya ku ni kulekela: yena ngi ya ku m
vumela: funa ngi ni pate njengobuula
benu; ngokuba a ni ku kulumile oku
iqiniso ngami njengenceku yami uJobe.
9 Konake ba hamba oElifazi umTe-
mani noBildade umShuhi, noZofari um-
Nama benze njengokutyo kuka Jehova
kubo: uJehova wa m vumela uJobe.
10 uJehova wa buyisa ukutunjwa ku-
ka Jobe lapo wa kulekela izihlobo zake,
uJehova wandisa konke uJobe a be e
nako kwa pindwa kabili.
11 Ba ti beza kuye bonke abafo wabo
nodade wabo bonke; nabo bonke a ba
bazana naye kuqala, ba dhla ukudhla
naye endhlini yake, ba m kalela ba m
duduza ngako konke okubi uJehova a
be kwehlisele pezu kwake, kwa ilowo
wa m nika imali, kwa ilowo indandato
yegolide.
12 Njalo uJehova wa busisa ukupela
kuka Jobe ku nokuqala kwake, wa e
nezimvu ezi izinkulungwane ezi ishumi
nane, namakamelo a izinkulungwane ezi
isitupa, nezinkabi ezi izinkulungwane
ezimbili, nezinjomane zezinsikazi ezi
inkulungwane.
13 Wa ba namadodana a isikombisa,
namadodakazi amatatu.
14 Wa biza igama leyokuqala uJemi-
ma; negama leyesibili uKezia; neleye-
sitatu uKerenhapuki.
15 Ezweni lonke a ku funyanwanga
namunye kwabesifazana o bukeka kahle
njengamadodakazi ka Jobe. Uyise wa
ba pa ifa pakati kwabane wabo.
16 Ngasemva kwaloko uJobe wa pila,
wa ba neminyaka e ikulu namashumi
amane, wa bona amadodana ake nama-
dodana amadodana ake, kwa za kwa ba
izizukulwana ezine.
17 uJobe wa fa e semdala, e neminya-
ka eminingi.

# IZIHLABELELO.

## ISIHLABELELO 1.

UYA busiswa umuntu o nga hambi ngokuyala kwababi, o ngemi endhleleni yezoni, o nga hlali nasenhlanganweni yezigangi.
2 Kanti okutokoza kwake ku semtetweni ka Jehova; o zindhlayo ngemiteto yake ngemini na ngobusuku.
3 Yena wo ba njengomuti o tyaliwe ngasemifuleni yamanzi, o ya ku tela izinhlamvu zawo ngesikati sawo: Amahlamvu awo a ka yi ku buna; ko ti konke a kwenzayo ku lunge.
4 Ababi a ba njalo; kanti ba njengamakoba wona e muka nomoya.
5 Ngaloku ababi a ba yi ku ma ekwahluleni, nezoni emhlanganweni wabalungileyo.
6 Ngokuba uJehova u ya yazi indhlela yabalungileyo, kanti indhlela yababi yo buba.

## ISIHLABELELO 2.

KU ngani ukuba izizwe zi xokozele nabantu ba cebe ize?
2 Amakosi omhlaba nezikulu zi hlanganele ukunqaba uJehova, noMesia wake, be ti,
3 Ma si gqabule izibopo zabo, si lahle ki tina izintambo zabo.
4 Yena o hlezi ezulwini wo hleka; iNkosi i ya ku ba delela.
5 Lapo u ya kukuluma kubo ngolaka lwake; a b'etuse ngokuvuta kwentukutelo yake.
6 Kanti ngi gcobile iNkosi yami eZioni, intaba yami e ingcwele.
7 Ngi ya kushumayela isimiso; uJehova u tyilo kimi ukuti, U iNdodana yami wena; namhla ngi ku zele.
8 Cela kimi, ngi ku pe izizwe zi be ifa lako, nemikaulo yomhlaba i be imfuyo yako.
9 Wena wo bapula ngentonga yensimbi, u ba pahlaze njengesitya sombumbi.
10 Kalokuke hlakanipani nina makosi; nina bahluli bezwe ni yaleke.
11 Konzani uJehova ngokwesaba, netabe ngokututumela.
12 Ni yange iNdodana, i ze i nga tukuteli, ni bube endhleleni, ngokuba ulaka lwayo lu ya kuvuta masinyane. Ba ya busiswa bonke a ba yi tembayo.

## ISIHLABELELO 3.

Isihlabelelo sika Davida ekubalekeni kwake ebusweni buka Absalomu indodana yake.

JEHOVA, izita zami z'andile kangaka! baningi aba ngi vukeleyo.
2 Baningi a ba tyo kuwo umpefumlo wami, ukuti, Akuko kuye ukusinda kuTixo. Sela.
3 Kepa wena Jehova u isihlangu esi ngi pahlayo; u ngukukazimula kwami, nopakamisa ikanda lami.
4 Ngezwi lami ngi ya kala kuJehova, yena u ya ngi zwa e sentabeni yake e yingcwele. Sela.
5 Nga lala pansi nga ba nobutongo nga vuka; ngokuba uJehova wa e ngi pete.
6 A ngi yi kwesaba ngabantu aba izinkulungwane ezi ishumi aba ngi vimbezelayo.
7 Vuka Jehova, u ngi sindise Tixo wami; ngokuba u tyaye zonke izita zami emhlatini; u wa pulile amazinyo ababi.
8 Ukusindiswa ku kuye uJehova; ubusiso lwako lu pezu kwabantu bako. Sela.

## ISIHLABELELO 4.

Kumholi wokuhlabelela ngogubu. Isihlabelelo sika Davida.

NGI zwe ekubizeni kwami Tixo wokulunga kwami: encingweni wenze kwa ba banzi kimi; yiba nomsa kimi, u zwe umtandazo wami.
2 Madodana abantu, ko za ku be nini ubukosi bami bu sekudelelweni? no fisa ize, ni fune amanga ku za ku be nini na? Sela.
3 Kepa yazini ukuba uJehova u zahlukanisele ohlonipayo: uJehova u ya kuzwa lapa ngi biza kuye.
4 Yesabani ni ngoni; kulumani enhliziyweni yenu ni sokukweni lwenu, ni tule. Sela.
5 Nikelani iminikelo elungileyo, ni tembe kuJehova.
6 Baningi aba ti, Ubani wo si bonisa okulungileyo na? Pakamisa pezu kwetu ukukanya kobuso bako Jehova.
7 U beke injabulo enhliziyweni yami, ku na lesosikati ukolweni wabo newaini labo la li vama ngaso.
8 Ngo cambalala, ngi lale ngokutula,

ngokuba wena, Jehova, wedwa u ngi hlalisa ngokwetemba.

## ISIHLABELELO 5.

Kumholi wokuhlabeleia ngemityingo; Isihlabelelo sika Davida.

YIZWANI amazwi ami, Jehova, u qonde ukukala kwami:
2 U lalele kulo izwi lokuncenga kwami, Nkosi yami, Tixo wami; ngokuba ngo tandaza kuwe.
3 Jehova, u ya kulizwa izwi lami kusasa; kusasa ngi ya kulanda kuwe, ngi linde.
4 Ngokuba wena a u siye uTixo o tanda okubi; omubi a ka yi ku hlala kuwe.
5 Abazidumisayo a ba yi ku ma pambi kwamehlo ako, u ba zonda bonke abenza okubi.
6 U ya kubabubisa aba kuluma amanga; uJehova u ya dinwa umuntu wegazi nenkohliso.
7 Kepa mina ngi ya kungena endhlini yako ekuvameni komusa wako; ngi kotame ngoku ku hlonipa etempeleni lako eli ingcwele.
8 Jehova, ngi hole ngokulunga kwako ngazo izita zami; u lungise indhlela yako ebusweni bami.
9 Ngokuba akuko okuqinisileyo emlonyeni wabo; imbilini yabo i ukonakalisa; umpimbo wabo u ituna eli vulekileyo; ba ya tyelela ngolimi lwabo.
10 Ba lahle Tixo; ma ba we ngokuqondisa kwabo; ba kapeze ngobuningi bezipambeko zabo; ngokuba ba hlubukile kuwe.
11 Kepa ma ba jabule bonke a ba temba kuwe; ma ba memeze ngenjabulo njalo, ngokuba wena u ya ba sibekela; ma betabe kuwe bona a ba tanda igama lako.
12 Ngokuba wena, Jehova, wo busisa olungileyo; wo m hlobisa ngomusa njengesihlangu.

## ISIHLABELELO 6.

Kumholi wokuhlabelela ngogubu pezu kwesishiyagalobili; Isihlabelelo sika Davida.

JEHOVA, ma u nga ngi lungisi ngolaka lwako, u nga ngi tyayi ngokuvuta kwentukutelo yako.
2 Yiba nomsa kimi, Jehova; ngokuba ngi dangele; ngi lulamise, Jehova, ngokuba amatambo ami a ya tutumela.
3 Nawo umpefumlo wami u ya tutumela kakulu; kepa wena, Jehova, wo libala ku ze ku be nini na?
4 Buya, Jehova, u kulule umpefumlo wami; u ngi sindise ngawo umusa wako.
5 Ngokuba akuko ukukumbula wena ekufeni; eSheoli ubani o ya kukubonga na?
6 Ngi katele ngokububula kwami; ngi ntantisa ukuko lwami ubusuku bonke; ngi manzisa umbedi wami ngezinyembezi zami.
7 Iso lami li ya zaca ngokukatazeka; li ya guga ngazo zonke izita zami.
8 Dedani kimi nina nonke e nenza okubi; ngokuba uJehova u zwile izwi lokulila kwami.
9 uJehova u zwile ukubelesela kwami; uJehova u ya kwamkela ukutandaza kwami.

## ISIHLABELELO 7.

Isihlabelelo sika Davida, a si hlabelela kuJehova ngamazwi a ka Kushi umBenjamini.

JEHOVA, Tixo wami, ngi yetemba kuwe; ngi sindise kubo bonke a ba ngi zingelayo, u ngi kulule.
2 Funa a dabule umpefumlo wami njengebubesi, a wu fihlize ku ngeko okululayo.
3 Jehova, Tixo wami, uma ngi kwenzile loku; uma ku kona okubi ezandhleni zami;
4 Uma ngi m enze okubi umhlobo wami; noma ngi m pangile o ngi hlupayo ngeze.
5 Isita ma si lande umpefumlo wami, si wu bambe; si bu nyatele pansi emhlabatini ubomi bami, si beke ubukosi bami otulini. Sela.
6 Ma u me, Jehova, ngolaka lwako, u zipakamise ekutukuteleni kwezita zami; u vukele mina ekwahluleleni o ku yalezeleyo wena.
7 Njalo umhlangano wabantu u ya ku ku zungeza; ngenxa yawo ma u buyele pezulu wena.
8 uJehova u ya kwahlula abantu; ngahlule, Jehova, ngokokulunga kwami, na ngobuqoto obu kimina.
9 Ma ka pele ukonakalisa kwababi; kanti ma u qinise olungileyo: ngokuba wena u linga izinhliziyo nezinso, Tixo olungileyo.
10 Isihlangu sami si kuTixo, o sindisa abalungileyo enhliziyweni.
11 uTixo u ya m ahlula olungileyo; futi uTixo u tukutelela omubi imihla yonke.
12 Uma e nga penduki, wo lola inkemba yake; u gobisile umcibityelo wake, u wu bhekisile.

13 U zilungisele nezikali zokufa; u yenzile imisebe yake ya tyisa kubalandeli.

14 Bheka u ya katazeka ngokubi, u kulelwe umunyu, u zele amanga.

15 U wu mbile umgodi, u wu pandile, kepa u ya wela egebeni a lenzayo.

16 Umunyu wake wo buyela ekanda kuye, nokonakalisa kwake ku ya kwehlela inhloko yake.

17 Ngo m vumela uJehova njengokulunga kwake; ngi hlabelele igama lika Jehova o pezu konke.

## ISIHLABELELO 8.

Kumholi wokuhlabelela ngogubu. Isihlabelelo sika Davida.

JEHOVA, Nkosi yetu, igama lako li ya babazeka kangaka emhlabeni wonke! o beke ukukazimula kwako pezu kwezulu.

2 Emlonyeni wezingane nowabancelayo u zimisele udumiso ngazo izita zako, ukuze u tulise ozondayo nopindisayo.

3 Lapo ngi bona izulu lako, umsebenzi weminwe yako, inyanga nezinkanyezi o z'enzileyo.

4 Umuntu u ini ukuba u m kumbule? nendodana yomuntu ukuba u yi nake na?

5 U m enze a silale kancane ku noTixo, u m hlobisile ngokukazimula na ngobukosi.

6 U m busisile pezu kwemisebenzi yezandhla zako; u beke konke pansi kwezinyawo zake.

7 Izimvu, nezinkomo zonke, nezilwane zomhlabati;

8 Nezinyoni zezulu, nezinhlanzi zolwandhle, nokudhlula ezindhleleni zolwandhle.

9 Jehova Nkosi yetu, igama lako li ya babazeka kangaka emhlabeni wonke!

## ISIHLABELELO 9.

Kumholi wokuhlabelela pezu kweMuth-labben; Isihlabelelo sikaDavida.

NGO ku bonga, Jehova, ngenhliziyo yonke yami; ngi shumayele imimangaliso yake yonke.

2 Ngo jabula ng'etabe kuwe; ngo hlabelela igama lako wena O pezu konke.

3 Ekubuyeleni emuva kwezita zami, zi yaku wa zi bube ebusweni bako.

4 Ngokuba u ng'enzele ukulunga noku ngi faneleyo; u hlezi esihlalweni sobukosi umahluli olungileyo.

5 U zi kuza izizwe, wa bubisa ababi, wa hlangula igama labo ku ze ku be pakade napakade.

6 Sita! ku pelile njalo ukucita; wa cita imizi, ukukunjulwa kwayo kwa buba nayo.

7 Kanti uJehova u hlezi pakade, u li misele ukwahlula isihlalo sake sobukosi.

8 U ya lahlula izwe ngokulunga, wahlulela abantu ngokufaneleyo.

9 Ko ti uJehova a be isipepelo sohlupekayo, isipepelo ngezikati zokuhlupeka.

10 Ku ya kuti ba tembe kuwe bona a ba l'aziyo igama lako; ngokuba a u ba shiyanga a ba ku funayo, Jehova.

11 Hlabelelani kuJehova o hlezi eZioni; ni shumayele ebantwini izenzo zake.

12 Nxa e funa igazi u ya li kumbula; a ka kohlwa ukukala kwabahlupekayo.

13 Ngi haukele, Jehova, u bone inhlupeko yami, e vele eziteni zami, wena o ngi pakamisa emasangweni okufa.

14 Ukuze ngi shumayele, ukubongwa kwako konke emasangweni endodakazi yeZioni; ngi ya kwetaba ngokusindisa kwako.

15 Izizwe zi tyonile emgodini e zi wenzileyo; esihibeni sona e zi si fihlileyo unyawo lwazo lu badjiwe.

16 uJehova u y'aziwa ngokwahlula a kwenzayo; omubi u ya cutywa ngomsebenzi wezandhla zake. Higayoni. Sela.

17 Ababi ba ya kubuyela eSheoli, nazo zonke izizwe e zi kohlwa uTixo.

18 Ngokuba oswelayo a ka yi ku kohla njalo: itemba labampofu a li yi ku buba ku ze ku be pakade.

19 Vuka, Jehova; ma ku nga'hluli umuntu: ma z'ahlulwe izizwe emehlweni ako.

20 Jehova, faka ivuso kuzo; izizwe z'azi ukuba zi ngabantu. Sela.

## ISIHLABELELO 10.

JEHOVA, u meleni katyana na? u zifihla ngezikati zokuhlupeka na?

2 Ngokuzidhla komubi ompofu u ya tya; ma ba banjwe ngamacebo aba wa cebileyo.

3 Ngokuba omubi u ya gabisa ngokukanuka kompefumlo wake, a bonge opangayo a delwa uJehova.

4 Omubi ngokupakama kwempumlo wake, u ti, A ka bizi uTixo; akako uTixo ezinkumbulweni zonke zake.

5 Izindhlela zake zi qinile ngezikati zonke; izahlulo zake zi pakeme pambi kwake; zonke izita zake u ya zi futa.

6 U tyo enhliziyweni yake ukuti, A ngi yi ku zanyazanyiswa ngezizukulwane, ngezizukulwane, ngokuba a ngi ko engozini.

7 Umlomo wake u gcwele ukufunga, nenkohliso, nokwamuka; pansi kolimi lwake ku kona inkatazo, nobubi.

8 U hlezi ezindaweni zokuqamela zemizi; ezindaweni ezisitekileyo u ya m bulala ongenacala; amehlo ake a zisitile kotambileyo.

9 U qapile endaweni esitekileyo njengengonyama empandwini wayo; u qapele ukubamba otambileyo; u ya m bamba otambileyo ngoku m hola ngeneta lake.

10 U qobekile, u koteme, ukuze abatambileyo ba we ngamandhla ake.

11 U ya tyo enhliziyweni yake, u ti, uTixo u kohliwe; u ya sibekela ubuso bake; a ka boni napakade.

12 Vuka, Jehova, u pakamise isandhla sako Tixo; u nga kohlwa abetabileyo.

13 Yini ukuba omubi a m delela uTixo? u ya tyo enhliziyweni yake, u ti, A u yi ku biza wena.

14 U bonile wena; ngokuba wena u ya bheka inkatazo nenhlupeko uku yi beka esandhleni sako; otambileyo wo zinikezela kuwe; wena u ngukusiza kwezintandane.

15 Yapula ingalo yomubi, noshingayo; u hlole ububi bake, u ze u nga bi u sa bu fumana.

16 uJehova u yiNkosi ku ze ku be pakade na ngezikati zonke; izizwe zi bubile emhlabeni wake.

17 Jehova, wena u zwile ukufisa kwabatobileyo; u ya kumisa inhliziyo yabo, wenze indhlebe yako i zwe.

18 Ukwahlula izintandane nabahlutyiweyo, ukuba umuntu a nga be e sa pinda ukub'etusa ba dede ezweni.

## ISIHLABELELO 11.

Kumholi wokuhlabelela. Isihlabelelo sika Davia.

NGI yetemba kuJehova; ni tyo ngani kumpefumlo wami, ukuti, Balekela entabeni yako nyoni.

2 Ngokuba bheka ababi ba gobisile umcibityelo, ba qondisile umsebe wabo entanjeni uku ba cibityela, ba sebumnyameni abaqoto ngenhliziyo.

3 Loku izinsika se zi wisiwe, olungileyo a ngenzani na?

4 uJehova u setempeleni lake eli ingcwele, uJehova isihlalo sake sobukosi si sezulwini; amehlo ake a ya bheka, izinkope zake zi ya linga abantwana babantu.

5 uJehova u ya linga olungileyo; kanti omubi notanda ukuhlupa umpefumlo wake u ya m zonda.

6 Wo nisa pezu kwababi amalahle nomlilo nesolufa nomoya otyisayo, ku be isabelo emkelweni wabo.

7 Ngokuba uJehova olungileyo u ya tanda izilungiso; ubuso bake bu ya m bheka oqoto.

## ISIHLABELELO 12.

Kumholi wokuhlabelela pezu kweShiminite. Isihlabelelo sika Davida.

SIZA, Jehova, ngokuba olungileyo u ya pela; nangokuba abaqinisileyo ba ya puta ebantwaneni babantu.

2 Ba ya kuluma amanga umuntu kanye nomgane wake; ba ya kuluma ngezindebe ezi butelezi, na ngezinhliziyo ezimbili.

3 uJehova wo nquma izindebe ezi butelezi, nolimi o lu kuluma ukuganga.

4 A ba tyo, ukuti, Si ya kwahlula ngolimi lwetu; izindebe zetu zi ezetu; ubani o yinkosi pezu kwetu na?

5 Ngokuhlutywa kwezimpofana, na ngokukala kwabasweleyo, kaloku ngo vuka, u tyo uJehova; ngo m beka ekusindeni kuye o m futayo.

6 Amazwi ka Jehova a ngamazwi a cwengekileyo, a isiliva elihlanjululwa esityeni sebumba, li cwengisiwe kakombisa.

7 Wena Jehova, wo ba gcina, u ba vikele ku suke ku lesisizukulwane ku ze ku be pakade.

8 Ababi ba ya kuzihambela inxa zonke, njengokuvuka kwesipepo ebantwaneni babantu.

## ISIHLABELELO 13.

Kumholi wokuhlabelela Isihlabelelo sika Davida.

JEHOVA, wo ngi kohlwa impela ku ze ku be nini na? wo siteza ubuso bako kimi ku ze ku be nini na?

2 Ngo zindhla empefumlweni wami, ngi nokuhlupeka enhliziyweni yami imihla yonke ku ze ku be nini na? isita sami si ya ku zipakamisa pezu kwami ku ze ku be nini na?

3 Bona, u lalele kimi, Jehova Tixo wami; u kanyise amehlo ami, funa ngi lale ukufa.

4 Funa isita sami si tyo, uku ti, Se ngi m ahlulile; naba ngi cindezelayo ba jabule uma ngi zanyazanyiswa.

5 Kepa ngi tembile emuseni wako, inhliziyo yami yo jabula ekusindisweni kwako.

6 Ngo hlabelela kuJehova, ngokuba u ngenzele okuhle.

## ISIHLABELELO 14.

Kumholi wokuhlabelela, Isihlabelelo sika Davida.

ISIULA si tyilo enhliziyweni yaso, ukuti, Amuko uTixo, bonakele, benze okunengekayo, amuko o kwenza okulungileyo.

2 uJehova wa bheka e sezulwini pezu kwabantwana babantu, ukubona uma ku kona ohlakanipileyo, o funa uTixo.

3 Ba pambukile bonke, ba ncolile kanye; akuko o wenza okulungileyo, amuko noyedwa.

4 A bazi ini bonke abasebenzi bokubi, a ba dhla abantu bami njenga loku be dhla isinkwa na? a ba kuleki kuTixo.

5 Lapo ba yesaba ngokwesaba; ngokuba uTixo u sesizukulwaneni sabalungileyo.

6 Ukuceba kotobekileyo ni ya kujabisa, ngokuba uJehova u yisipepelo sake.

7 Ubani u ya kunika ukusindiswa kuIsraeli ku vele eZioni na? Ekubuyiseni kuka Jehova ukutunjwa kwabantu bake, u ya kwetaba uJakobe, uIsraeli a jabule.

## ISIHLABELELO 15.

Isihlabelelo sika Davida.

JEHOVA, ubani o ya ku hlala etenteni lako na? ubani o ya kwaka entabeni yako e ingcwele na?

2 Yena o hamba ngokuqina, enze ukulunga, e kuluma iqiniso enhliziyweni yake.

3 A ka hlebi ngolimi, a koni umgane wake, a ka pakamisi ihlazo pezu kwesihlobo sake.

4 U delekile emehlweni ake onengekayo; kanti u ya ba dumisa aba m esabayo uJehova. Nxa e fungile ngoku za ku limaza, a ka ku penduli noko.

5 A ka niki imali yake ngenzuzo, a kamukeli isipo ngaye onge nacala. Yena o kwenza loku a so ze a zanyazanyiswa napakade.

## ISIHLABELELO 16.

Igama lika Davida.

NGI londoloze Tixo ngokuba ngi yetemba kuwe.

2 Mpefumlo wami, wena u tyilo kuJehova, uku ti, U yiNkosi yami; ukutokoza kwami akuko ngapandhle kwako.

3 Kubo abangcwele a ba semhlabeni, nabaqoto, ukutanda kwami konke ku kubona.

4 Ziningi izinkatazo zabo aba tyetyela omunye utixo; a ngi yi ku tulula iminikelo yabo yegazi; a ngi yi ku pata amabizo abo ngezindebe zami.

5 Jehova, wena u inxenye yesahlulelo sami ne yomkele wami; u qinisa ifa lami.

6 Izabelo zami zi ngehlela ezindaweni ezinhle, yebo ngi nalo ifa elitandekayo.

7 Ngo bonga uJehova o ngi qondisayo, na sebusuku izinso zami zi ya ngi yala.

8 Ngi beke uJehova ngapambi kwami njalo, ngokuba u sesandhleni sami sokunene a ngi yi ku zanyazanyiswa.

9 Ngako inhliziyo yami i ya jabula, i yetaba nenkazimulo yami; nenyama yami yo pumula ngokwetemba.

10 Ngokuba a u yi ku shiya umpefumlo wami eSheoli; u nga nikeli o ingcwele wako a bone ukubola.

11 Wo ngi bonisa indhlela yobomi; ubuningi benjabulo bu sebusweni bako; izintokoziso zi sesandhleni sokunene sako ku be ngunapakade.

## ISIHLABELELO 17.

Umtandazo ka Davida.

YIZWA ukulunga, Jehova, u lalele kuko ukukala kwami, u beke indhlebe emtandazweni wami, o nga pumi ezindebeni ezikohlisayo,

2 Ma ku pume ebusweni bako ukwahlulwa kwami; amehlo ako ma ka bone okulungileyo.

3 U lingile inhliziyo yami; u hlolile ebusuku; u ngi cwengisile, a wa fumana cala; ngi cebile ukuba umlomo wami a u yi kweqisa.

4 Emisebenzini yabantu, mina ngezwi lezindebe zako, ngi qapele izindhlela zohlupayo.

5 Pasa ukuhamba kwami ezindhleleni zako, ukuze izinyatelo zami zi nga nyakaziseki.

6 Ngi ku bizile, ngokuba u ya ku ngi zwa, Tixo; beka indhlebe yako kimi, u lalele amazwi ami.

7 Yenza lu be lukulu utando lwako, wena Mukululi waba ku tembayo aba vukayo ngesandhla sako sokunene.

8 Ngi gcine njengenhlamvu yeso, u ngi site etunzini lamapiko ako.

9 Kubo ubuso bababi a ba ngi citayo, kubo abazondi bami aba ngi haqayo be tiyana nompefumlo wami.

10 Ba zivimbele ngamafuta abo; ba kuluma ngokuzidhla ngomlomo wabo.

11 Ba ya si haqa kaloku ekuhambeni kwetu; ba bheka amehlo abo ukutobela emhlabeni.

12 Umfanekiso wake u njengengonyama i hahela ukudweba, njengengonyama entya i hlezi ekusitekeni.

13 Vuka, Jehova, u m vimbele, u m wise pansi; sindisa umpefumlo wami kubo ababi ngenkemba yako.

14 Kubantu ngesandhla sako, Jehova, kubantu ba lelizwe, a ba nxenye yabo i ku lokukupila aba sisu sabo u si gcwalisa ngengcebo yako; ba gcwele abantwana, ba shiyela abantwana babo okuseleyo kwabo.

15 Kepa mina ngi ya kubona ubuso bako ngokulunga; ngi kolwe lapo ngi vuka ngesimo sako.

## ISIHLABELELO 18.

Kumholi wokuhlabelela, Isihlabelelo sika Davida inceku ka Jehova, o wa kuluma kuJehova amazwi esihlabelelo lesi, ngosuku uJehova a m sindisa ngalo esandhleni sezita zonke zake, nasesandhleni sika Sauli.

YENA wa ti, Ngo ku tanda, Jehova, mandhla ami.

2 Jehova uidwala lami, inqaba yami, umkululi wami; Tixo wami, uitye lami e ngi ya ku temba kulo; u yisihlangu sami, upondo lokusindiswa kwami, inqaba yami epakamileyo.

3 Ngo biza uJehova o fanele ukudunyiswa, njalo ngo sindiswa eziteni zami.

4 Izintambo zokufa za ngi zungeza, nezikukula zokonakalisa za ngetusa.

5 Izintambo zeSheoli za ngi haqa, nezihibi zokufa za ngi tiya.

6 Encingweni yami nga m biza uJehova, nga kala kuTixo wami; yena wezwa izwi lami e setempeleni lake, ukukala kwami kw'eza pambi kwake ezindhlebeni zake.

7 Kwa ti umhlaba wa zamazama wa tutumela izisekelo zezintaba za shukunyiswa, za zamazama, ngokuba wa e tukutele.

8 Umusi wa kupuka empumulweni yake, wa ti umlilo o wa puma emlonyeni wake wa dhla; amalahle a vuta pambi kwake.

9 Yena wa tobisa izulu wehla; ba ti ubumnyama ba ba pansi kwezinyawo zake.

10 Wa kwela pezu kweKerubi, wa ndiza; wa qubeka pezu kwamapiko omoya.

11 Wa beka ubumnyama bu be isisibekelo sake, bu m haqa etenteni lake, ubumnyama bamanzi, nobunzima bamafu.

12 Ekukazimuleni oku pambi kwake amafu ake anzima a pumelela, a nesicoto namalahle omlilo.

13 Futi uJehova wa duma ezulwini, yena O pezu konke wa pimisa izwi lake; isicoto namalahle omlilo.

14 Wa ponsa imisebe yake wa ba hlakaza; ngezinyazi eziningi wa ba sabalalisa.

15 Lapo imisele yamanzi ya bonakala, nezisekelo zezwe za zibukulwa ngokuteta kwako, Jehova; na ngokufuta komoya wamakala ako.

16 Wa tuma e pezulu, wa ngi tata, wa ngi kipa emanzini amaningi.

17 Wa ngi sindisa esiteni sami esi namandhla; na kubo aba ngi zondayo, ngokuba ba be ngahlula.

18 Ba ngi kandanisela ngosuku lwenkatazo yami; kepa uJehova wa be e umpasi wami.

19 Wa ngi pumisela endaweni ebanzi; wa ngi kulula, ngokuba wa e ngi tanda.

20 uJehova wa ngi vuza njengokulunga kwami; wa buyisela kimi njengokuhlanzeka kwezandhla zami.

21 Ngokuba ngi gcinile izindhlela zika Jehova, ngi nga muki kabi kuTixo.

22 Ngokuba izahlulo zonke zake be zi pambi kwami, a ngi lahlanga izimiso zake kimi.

23 Ngi be ngi oqoto kuye, nga ngi zigcina kubo ububi bami.

24 Ngako uJehova u buyisele kimi njengokulunga kwami; na njengokuhlanzeka kwezandhla zami pambi kwamehlo ake.

25 Kuye o nomusa wena wo zibonakalisa u nomusa; kumuntu oqoto wo zibonakalisa uqoto.

26 Kuye o hlambululekileyo wo zibonakalisa u hlambululekile; na kuye opambeneyo wo zibonakalisa u pambene.

27 Ngokuba wena wo sindisa abantu abakatazekayo; kanti u ya kutobisa amehlo a zidhlayo.

28 Ngokuba wena u ya kubaneka isibani sami; uJehova uTixo wami wo kanyisa ubumnyama bami.

29 Ngokuba ngawe ngi gijimile empini; na ngoTixo wami ngeqile udonga.

30 uTixo indhlela yake i lungile; amazwi ka Jehova a hlanzisekile; u isihlangu kubo bonke aba temba kuye.

31 Ngokuba ubani o nguTixo ngapandhle kwako Jehova na? futi ubani o idwala uma ku nge siye uTixo wetu na?

32 uTixo o ngambatisa amandhla, o qondisa indhlela yami.

33 O wenza izinyawo zami zi fane nezindhluzelo, o ngi misa ezindaweni zami ezipakamileyo.

34 O fundisa izandhla zami ukulwa, ukuze umcibityelo wetusi wa pulwe izingalo zami.

35 Wena u ngi nikile isihlangu sokukulula kwako; isandhla sako sokunene sa si ngi pasa, ukutobeka kwako kwa ngi kulisa futi.

36 U kulisile ukunyatela kwami pansi kwami, amaqakala ami a ka tyelele.

37 Ngi landele izita zami, nga zi funyanisa; a nga buya ngi nga ka zi qedi.

38 Nga zi pahlaza, zi nga be zi sa vuka; za wa pansi kwezinyawo zami.

39 Ngokuba u ngambatise amandhla okulwa; u ba tobisile pansi kwami a ba ngi vukeleyo.

40 Futi u ngi nike izita zami ngentamo; ngi ze ngi tulise aba ngi zondayo.

41 Ba nxusela ukukululwa kepa a kwa bako umkululi; ba nxusa kuJehova, a ka bezwanga noko.

42 Lapo nga ba gaya njengotuli pambi komoya, nga ba sakaza njengotuli lwezindhlela.

43 U ya kungisindisa ezinkanini zabantu; u ngi beke ngi be ikanda lezizwe; abantu e ngi nga baziyo ba ya kungikonza.

44 Ngokuzwa ngendhlebe ba ya kungilalela; amadodana abafokazi a ya ku ngi wunga.

45 Amadodana abafokazi a ya kubuna, a tutumele ezinqabeni zabo.

46 U hlezi uJehova, ma li dunyiswe idwala lami; ma ka pakanyiswe uTixo wokusindiswa kwami.

47 uTixo o ngi nika impindiselo, o tobezela abantu pansi kwami.

48 O ngi kulula eziteni zami, futi u ya ngi pakamisa pezu kwa ba ngi vukeleyo; u ngi sindisile kumuntu ohlupayo.

49 Ngako ngo ku bonga, Jehova, ezizweni; ngi hlabelele kulo igama lako.

50 O yenza i be nkulu inkululo kuyo inkosi yake; o wenza umusa kuye ogcotyiweyo wake, kuDavida, na kuyo inzalo yake ku ze ku be pakade.

## ISIHLABELELO 19.

Kumholi wokuhlabelela. Isihlabelelo sika Davida.

IZULU li ya shumayela ubukosi buka Jehova; nomkati u ya bonisa ukwenza kwezandhla zake.

2 Usuku lu ya pimisela kulo usuku ukukuluma, nobusuku bu ya shumayela kubo ubusuku ukwazi.

3 Akuko ukukuluma, a wako namazwi, lapo izwi lalo li ngezwakali kona.

4 Inhlokomo yalo i pumile emhlabeni wonke, namazwi alo emkaulweni womhlaba; u bekele ilanga itente pakati kwalo.

5 Lona li njengomyeni o puma ekamelweni lake, e jabule njengesiqwaga ukugijima endhleleni.

6 Ukupuma kwalo ku semkaulweni wezulu, nokuzungeza kwalo ku semikaulweni yalo; futi akuko oku fihlelwe ukufudumala kwalo.

7 Umteto ka Jehova u pelele, u buyisa umpefumlo; izimemezelo zika Jehova zi qinisile, zi hlakanipisa ongenakwazi.

8 Imiyalo ka Jehova i lungile, i jabulisa inhliziyo; iziyalezelo zika Jehova zi hlanzisekile, zi kanyisa amehlo.

9 Ukumesaba uJehova ku cwebile, ku hlala ku ze ku be pakade; izahlulo zika Jehova zi yiqiniso, zi lungile impela.

10 Zi nxanelekile ku negolide, ku negolide eli cwengekileyo eliningi; zimnandi ku nezinyosi, nokuconsa kwamakekeba.

11 Ku ti inceku yako i yaliwe ngazo; ekugcineni kwazo ku kona umvuzo omkulu.

12 Ubani o qonda izipambeko zake zokungazi na? ngi yekele kwezisitekileyo.

13 Na kuzo zokuzidhla, gcina inceku yako; ma zi nga busi pezu kwami; lapo ngo ba ngi pelele, ngi hlanzekile futi ngokona okukulu.

14 Amazwi omlomo wami, nezinzindhlo zenhliziyo yami, ma kwamkeleke ebusweni bako, Jehova, dwala lami, nomkululi wami.

## ISIHLABELELO 20.

Kumholi wokuhlabelela. Isihlabelelo sika Davida.

UJEHOVA ma ka ku lalele ngosuku lwenhlupeko; igama lika Tixo ka Jakobe ma li ku pakamise;

2 Ma ka tume kuwe ukusiza ku vele endaweni e ingcwele, a ku pase eZioni;
3 A kumbule iminikelo yako yokudhla yonke, a ti i nonile iminikelo yako yokutyiswa; Sela.
4 Ma ka ku nike njengenhliziyo yako; a pelelise amacebo ako onke.
5 Si ya kwetaba ekusindiseni kwako, si pakamise izibonakaliso egameni lika Tixo wetu; uJehova ma ka gcwalise izicelelo zako zonke.
6 Kaloku ngi yazi ukuba uJehova u ya sindisa ogcotyiweyo wake; u ya ku m lalela e sezulwini lake eli yingcwele, ngezenzo ezinamandhla zokululo lwesandhla sake sokunene.
7 Abanye, izincwele, nabanye amahashi; kodwa tina so bonga igama lika Jehova uTixo wetu.
8 Bona ba ya toba ba we pansi; kepa tina si vukile si mi kahle.
9 Jehova, siza, iNkosi ma i lalele ngosuku lokubiza kwetu.

## ISIHLABELELO 21.

Kumholi wokuhlabelela. Isihlabelelo sika Davida.

JEHOVA, inkosi i ya kujabula emandhleni ako; na ngokusindisa kwako yetabe kangakanana!
2 Wena u yi nikile ukufisa kwenhliziyo yayo, nako ukunxanela kwezindebe zayo a u ku gohlanga. Sela.
3 Ngokuba u ya yi hlangabeza ngezibusiso zokulungileyo; u fakile umcele wegolide elihle ekanda layo.
4 Ya cela kuwe ukupila, wa yi nika kona; ukuti, ubude bezinsuku ku ze ku be pakade napakade.
5 Udumo lwayo lukulu ngenxa yokusindisa kwako; ubuhle nobukosi u bu fakile pezu kwayo.
6 Ngokuba u yi bekile ezibusisweni ku ze ku be pakade; u yi jabulisile ngentokozo ngobuso bako.
7 Ngokuba inkosi i yetemba kuJehova; ko ti ngomusa wOpezu konke a i yi ku zanyazanyiswa.
8 Isandhla sako si ya kufumana izita zako zonke; isandhla sako sokunene so fumana abazondi bako.
9 Wo b'enza njengesitando somlilo ngesikati sobuso bako; uJehova wo ba gwinya ngolaka lwake; umlilo u ya kubadhla.
10 Wo bubisa isitelo sabo emhlabeni, nenzalo yabo pakati kwabantwana babantu.
11 Ngokuba ba ku misele okubi; ba qamba icebo a ba be nga namandhla uku l'enza.
12 Ngokuba wo ba fulatelisa; wena u ya kuqondisa imisebe ebusweni babo ngemicilo yako yomcibityelo.
13 Ma u pakame, Jehova, emandhleni ako; tina si ya kuhlabelela si bonge ubuqawe bako.

## ISIHLABELELO 22.

Kumholi wokuhlabelela, pezu kwenhlangu yokusa. Isihlabelelo sika Davida.

TIXO wami, Tixo wami, u ngi shiyelani na? ini ukuba u be kude nokusindiswa kwami, namazwi okububula kwami na?
2 Tixo wami, ngi ya kala ngemini, kepa a u penduli; na ngobusuku, a ngi nakutula.
3 Kepa wena u yingcwele, o hlezi ezibongweni zabaIsraeli.
4 Obaba betu ba be b'etemba kuwe; b'etemba wena, wa ba sindisa.
5 Ba kala kuwe, ba sindiswa; ba temba kuwe belu a ka jabanga.
6 Kepa mina ngi yimpetu, a ngi siye umuntu; ngi ngukujabisa kwabantu, ngi odeliweyo wabantu.
7 Bonke a ba ngi bonayo ba ya ngi hleka; ba ya kamisa izindebe ba nyikinye ikanda.
8 Ba ti, wetemba kuJehova, ma ka m sindise; ma ka m kulule, ngokuba wa e m tanda.
9 Kepa uwena o ngi pumisile esiswini; wa ngetembisa ngi semabeleni aka mame.
10 Nga lahlelwa pezu kwako kwa sesiswini; u nguTixo wami wena kwa sesiswini sika mame.
11 U nga bi kude nami; ngokuba inkatazo i seduze; ngokuba amuko osizayo.
12 Izinkunzi eziningi zi ya ngi zungeza; ezi namandhla za seBashani zi ya ngi haqa.
13 Zi ya ngi kamisela umlomo wazo, ibubesi eli dwebayo eli gwavumayo.
14 Ngi teliwe njengamanzi, amatambo ami onke a hlukene; inhliziyo yami i njengesikupa, i ncibilikile pakati kwami.
15 Amandhla ami omile njengodengezi; nolimi lwami lu namatele emihlatini yami; wena u ya ngi beka otulini lokufa.
16 Ngokuba izinja zi ya ngi zungeza;

umbonda wababi u ya ngi haqa; njengengonyama ezandhleni zami nasezinyaweni zami.

17 Ngi ya bala onke amatambo ami; ba ya buka ba qolozela kimi.

18 Ba hlukanisa izingubo zami pakati kwabo; nasezambatweni zami ba ponsela inkato.

19 Kepa wena, Jehova, u nga bi kude; Mandhla ami tyetya uku ngi siza.

20 Sindisa umpefumlo wami enkembeni; ukupila kwami oku kodwa esandhleni senja.

21 Ngi sindise emlonyeni wengonyama; u ngi zwile wena ezimpondweni zezinyati.

22 Ngo shumayela igama lako kubafo wetu; ngi bonge wena pakati kwebandhla.

23 Nina e nesaba uJehova, mu bongeni; nina nonke nzalo ka Jakobe mu dumiseni; nesabe pambi kwake nonke nina nzalo ka Israeli.

24 Ngokuba wa e nga deli, wa e nga nengwa inhlupeko yohlupekayo; a ka sibekelanga ubuso bake kuye; nasekuncengeni kwake kuye, wezwa.

25 Ukubonga kwami ko ba ngawe emhlanganweni omkulu; izifungo zami ngo zi koka pambi kwa ba m esabayo.

26 Abatambileyo ba ya kudhla, besute; ba ya kumbonga uJehova bona aba m funayo; izinhliziyo zenu ma zi pile ku ze ku be pakade.

27 Imikaulo yonke yomhlaba yo kumbula i buyele kuJehova imindeni yonke yezizwe yo kotama pambi kwako.

28 Ngokuba umbuso u ngowake uJehova; yena u ya busa ezizweni.

29 Ba ya kudhla ba kotame bonke abanotileyo bezwe: bonke a b'eukela otulini ba ya kuguqa pambi kwako; a kako o nga pilisa umpefumlo wake.

30 Inzalo i ya kumkonza, ku ya kushunyayelwa ngayo iNkosi kuzo izizukulwane.

31 Ba ya kuza ba tyele ukulunga kwayo kubantu, a ba za ku zalwa, ukuba y'enza loku.

## ISIHLABELELO 23.

Isihlabelelo sika Davida.

UJEHOVA u ngumalusi wami, a ngi yi ku swela.

2 U ya ngi lalisa emahlelweni aluhlaza; a ngi holele ngasemanzini okupumula.

3 U buyisa umpefumlo wami; a ngi holele ezindhleleni zokulunga ngenxa yegama lake.

4 Noma ngi hamba esigodini setunzi lokufa, a ngi yi kwesaba okubi; ngokuba wena u kimi; intonga yako, nodondolo lwako zi ya ngi tokozisa.

5 Wena u yendhlala itebula lami ebusweni bami ngapambi kwezita zami; u gcobile ikanda lami ngamafuta; indebe yami i ya cicima.

6 Impela okuhle nomusa ku ya ku ngi landela imihla yonke yokupila kwami; ngi ya kuhlala endhlini ka Jehova ku ze ku be sekupeleni kwezinsuku.

## ISIHLABELELO 24.

Isihlabelelo sika Davida.

UMHLABA u ngo ka Jehova, nokugcwala kwawo, izwe nabo aba hlezi kulo.

2 Ngokuba yena wa wu sekela pezu kwezilwandhle, wa wu misa pezu kwemisinga.

3 Ubani o ya ku kupukela entabeni ka Jehova na? ubani o ya ku hlala endaweni yake e yingcwele na?

4 Yena o nezandhla ezimhlope, nenhliziyo e hlanzisekileyo; o nga pakamiseli umpefumlo wake amanga; o nga fungi ngenkohliso.

5 U ya kwamkela ubusiso kuJehova, nokulunga kuTixo wokusindisa kwake.

6 Yilesi isizukulwane e si m funayo, bona a ba singa ubuso bako Tixo ka Jakobe. Sela.

7 Masango, pakamisani izihloko zenu; nani minyango ya pakade pakamani; ukuba iNkosi yokukazimula i ngene.

8 I ngubani na leNkosi yokukazimula? uJehova o namandhla o yiqawe, uJehova o yiqawe lokulwa.

9 Masango, pakamisani izihloko zenu; nani minyango ya pakade zipakamiseni, ukuba iNkosi yokukazimula i ngene.

10 I ngubani na leNkosi yokukazimula? uJehova wamabandhla, uye iNkosi yokukazimula. Sela.

## ISIHLABELELO 25.

NgoDavida.

KU wena, Jehova, ngi ya pakamisa umpefumlo wami.

2 Tixo wami ngi yetemba kuwe; ma ngi nga jabi; izita zami ma zi ngetabi ngami.

3 Yebo bonke a ba beka kuwe ma ba nga jabi; ma ba jabe bona a ba pambeka ngeze.

4 Ngazise izindhlela zako, Jehova, u ngi fundise izinyatelo zako.
5 Ngi hambise eqiniswenі lako, u ngi fundise; ngokuba wena u nguTixo wokusindiswa kwami; ngi ya bheka wena imihla yonke.
6 Kumbula umhau wako, Jehova, nomusa wako; ngokuba wona wa bu kona napakade.
7 Ma u nga kumbuli izono zobutya bami, nezipambeko zami; njengomusa wako ngi kumbule wena, ngenxa yokulunga kwako, Jehova.
8 U lungile uqoto uJehova; ngako wo fundisa izoni indhlela.
9 U ya hambisa abatobekileyo ngokwahlula; a fundise abatobekileyo indhlela yake.
10 Izinyatelo zonke zika Jehova zi ngumusa neqiniso kubo aba gcina uvumelwano lwake nezimiso zake.
11 Ngenxa yegama lako, Jehova, yekela ukonakala kwami; ngokuba ku kulu.
12 Umupi lomuntu o m esabayo uJehova; wo m bonisa indhlela a yi ketayo.
13 Umpefumlo wako wo hlala ngokuhle; i ti inzalo yake i zuze izwe.
14 Inhlangano ka Jehova i kubo a ba m esabayo; novumelwano lwake u lwazisa lona.
15 Amehlo ami a kuye uJehova njalo; ngokuba yena wo pumisa izinyawo zami esihibeni.
16 Pendukela kimi, u be nomusa kimi; ngokuba ngi nesizungu, ngi katazekile.
17 Izinkatazo zenhliziyo yami zi kulile; ngi pumise ezinhlupekweni zami.
18 Bheka ukukatazeka kwami, nomunyu wami; u yekele zonke izono zami.
19 Bona izita zami; ngokuba ziningi; zi ya ngi zonda ngenzondo yonya.
20 Londoloza umpefumlo wami, u ngi kulule; ma ngi nga jabi ngokuba ngi yetemba kuwe.
21 Ubumhlope nokulunga ma ku ngi gcine; ngokuba ngi bheka wena.
22 Tixo, hlenga uIsraeli kuzo zonke izinkatazo zake.

## ISIHLABELELO 26.

NgoDavida.

NGAHLULE, Jehova, ngokuba ngi hambe ngobuqoto bami; ngi be ngi temba kuJehova, ma ngi nga tyeleli.
2 Ngi hlole, Jehova, u ngi linge; ma zi hlanziseke izinso zami nenhliziyo yami.
3 Ngokuba umusa wako u bu pambi kwamehlo ami; ngi zihambele eqinisweni lako futi.
4 A ngi hlalanga namadoda amanga; a ngi yi kungena nabo abazenzisi.
5 Be ngi zonda umhlangano wabenza okubi; a ngi yi kuhlala nababi.
6 Ngi ya kuhlanza izandhla zami ngokungecala; ngi zungeze ilati lako, Jehova;
7 Ngi zwakalise ngezwi lokubonga, ngi shumayele imimangaliso yonke yako.
8 Jehova, ngi be ngi tanda inhlalo yendhlu yako, nendawo lapo ku hlezi kona ukukazimula kwako.
9 U nga buti umpefumlo wami kanye nezoni; nobomi bami kanye nabantu begazi.
10 Aba zandhla zabo zi nokonakalisa; esobunene sabo si gcwele izipo.
11 Kepa mina ngi ya kuhamba ngobuqoto bami; ngi hlaulele, u be nomusa kimi.
12 Unyawo lwami lu yema endaweni enhle; ngo bonga uJehova emihlanganweni.

## ISIHLABELELO 27.

NgoDavida.

UJEHOVA u ngukukanya kwami, nokusindiswa kwami; ngi ya kwesaba ubani na? uJehova u ngamandhla okupila kwami ngi ya kwetuka ngobani na?
2 Ekusondeleni kwababi ngapezu kwami ukudhla inyama yami, ba ti abahlupi bami nezita zami, ba qubeka, ba wa pansi.
3 Uma impi i zimisela mina, inhliziyo yami a i yi kwesaba; uma ukulwa ku vuka pezu kwami, ngi ya temba ku loku.
4 Ngi celele kunye kuJehova, ngo funa loku; ukuti, ukuhlala kwami endhlini ka Jehova imihla yonke yokupila kwami, ngi bone ubuhle buka Jehova, ngi buke etempeleni lake.
5 Ngokuba wo ngi fihla esigohlweni sake ngomhla wokuhlupeka; a ngi site ekusiteni kwetente lake; a ngi pakamise edwaleni.
6 Na kaloku ikanda lami li ya kupakama ngapezu kwezita zami ezi ngi zungezayo; ngako ngo nikela etenteni lake iminikelo yokwetaba; ngi ya kuhlabelela, ngi bete ogunjini kuJehova.
7 Yizwa, Jehova, ngezwi lami ngi ya kala; yiba nomusa kimi, u ngi pendule.

8 Ngokutyo kwako ukuti, Funani ubuso bami, inhliziyo yami ya pendula kuwe; Ubuso bako, Jehova, ngo bu funa.

9 U nga siti ubuso bako kimi; u nga nqabeli inceku yako ngolaka; wena u be ongisizayo; u nga ngi kapezi, u nga ngi shiyi, Tixo wokusindiswa kwami.

10 Lapo ubaba nomame be ngi shiyile, na kona lapo uJehova wo ngi pata.

11 Ngi bonise, Jehova indhlela yako; u ngi hole enyatelweni elungileyo ngenxa yezita zami.

12 U nga ngi nikeli kuko ukufisa kwezita zami; ngokuba ofakazi bamanga ba ngi vukele, naba futa isonakalo.

13 Uma ngi nga zanga ngi kolwe ukubona ukulunga kuka Jehova ezweni labapilileyo, nga be ngi lingoza.

14 Temba kuJehova, u be namandhla; yena wo qinisa inhliziyo yako; temba pela kuJehova.

## ISIHLABELELO 28.

NgoDavida.

NGI ya kukala kuwe, Jehova, dwala lami; u nga tuli kimi, funa u ti ukutula kimi ngi fane nabo a ba tyona emgodini.

2 Lalela kulo izwi lokunxusa kwami ekuncengeni kwami kuwe, ekupakamiseni kwami izandhla zami endaweni yako e ingcwele.

3 U nga ngi holi kanye nababi, kanye nabo a benza okubi, a ba kuluma ukutula nabangane babo, kanti ukonakala ku sezinhliziyweni zabo.

4 Ba nike njengokwenza kwabo, na njengobubi bemisebenzi yabo; ba nike njengokwenza kwezandhla zabo, u buyisele kubo ukwenza kwabo.

5 Ngokuba a ba nakanga ukwenza kuka Jehova, nokusebenza kwezandhla zake, wo ba hlakaza, a nga baki.

6 Ma ka bongwe uJehova, ngokuba u zwile izwi lokuncenga kwami,

7 uJehova u ngamandhla ami, nesihlangu sami; inhliziyo yami i bi temba kuye, futi ngi siziwe; ngako ngi ya kwetaba, ngi m bonge ekuhlabeleleni kwami.

8 uJehova u ngamandhla ake, yena u yinqaba yokusindiswa kogcotyiweyo wake.

9 Sindisa abantu bako, u busise ifa lako; u ba funze, u ba pakamise ku ze ku be pakade.

## ISIHLABELELO 29.

Isihlabelelo sika Davida.

NIKANI kuJehova, madodana ka somandhla, nikani kuJehova ukukazimula namandhla.

2 Nikani kuJehova ukukazimula kwegama lake; ni kuleke kuJehova ekwambateni oku ingcwele.

3 Izwi lika Jehova li pezu kwamanzi; uTixo wokukazimula u ya duma; uJehova u pezu kwamanzi amaningi.

4 Izwi lika Jehova li namandhla; izwi lika Jehova li nobukosi.

5 Izwi lika Jehova li yapula amasedare, uJehova u yapula amasedare a seLebanoni.

6 Yena u ya weqisa njengetole; iLebanoni neSirione njengenkonyana yenyati.

7 Izwi lika Jehova li ya nqamula amalangabi omlilo.

8 Izwi lika Jehova li zamazamisa ihlane; uJehova u zamazamisa ihlane la seKadeshi.

9 Izwi lika Jehova li ya punzisa amanxalakazi, li hlubule amahlati, ku ti etempeleni lake konke kwalo ku ya shumayela ukukazimula.

10 uJehova u ya hlala pezu komsinga, uJehova wo hlala e iNkosi ku ze ku be pakade.

11 uJehova wo nika amandhla kubantu bake; uJehova wo busisa abantu bake ngokutula.

## ISIHLABELELO 30.

Isihlabelelo, igama lokunikela indhlu ka Davida.

NGI ya kukupakamisa, Jehova; ngokuba u ngi kipile, a u jabulisanga izita zami pezu kwami.

2 Jehova, Tixo wami; nga nxusa kuwe, wa ngelapa.

3 Jehova, u kupulile umpefumlo wami kulo iSheoli; u ngi pilisile kubo aba tyona emgodini.

4 Hlabelelani kuJehova nina bangcwele bake, ni bonge ekukunjulweni kobungcwele bake.

5 Ngokuba ku kona umzuzwana olakeni lwake; ukupila ku semuseni wake; kusihlwa, ukulila ku nga hlala, kanti ukujabula kusasa.

6 Nga be ngi ti mina ekuhlaleni kahle kwami, A ngi yi ku zamazama ku ze ku be pakade.

7 Jehova, ngomusa wako u misile intaba yami emandhleni; wa sibekela ubuso bako, nga be ngi tutumela.

8 Nga kala kuwe, Jehova, na kuye
uJehova be ngi nxusa.
9 Ku yinzuzoni egazini lami ekutyo-
neni kwami etuneni na? utuli lo ku
bonga na? lu ya kutyela iqiniso lako
na?
10 Yizwa, Jehova, u be nomusa kimi;
Jehova, ma u be ongisizayo.
11 Wena u pendulele ukulila kwami
ku be ukusina; u kumulile ingubo ya-
mi yokulila, u ngambatisile ngokuja-
bula.
12 Ukuze ukukazimula kwami ku ku
dumise, ku nga tuli; Jehova Tixo wa-
mi, ngo ku bonga ku ze ku be pakade.

## ISIHLABELELO 31.

**Kumholi wokuhlabelela. isihlabelelo sika Davida.**

NGI yetemba kuwe, Jehova; ma ngi
nga jabi ku ze ku be pakade; ngi
sindise ekulungeni kwako.
2 Bhekisa indhlebe yako kimi; u ngi
sindise masinyane; yi ba kimi idwala
eli namandhla, nendhlu e yinqaba yoku
ngi siza.
3 Ngokuba wena u yidwala lami, u
yinqaba yami; ngako ngenxa yegama
lako ma u ngi hole, u ngi kape.
4 Wo ngi pumisa emgibeni a ba ngi
fihlele wona; ngokuba wena u ngama-
ndhla ami.
5 Esandhleni sako ngi ya beka umoya
wami; u ngi kululile, Jehova Tixo we-
qiniso.
6 Ngi ya ba zonda bona a ba qapela
amazwi amanga, kanti, mina ngi be ngi
temba kuJehova.
7 Ngi ya kwetaba ngi jabule emuseni
wako, ngokuba u bonile ukuhlupeka
kwami; wazile umpefumlo wami.
8 Futi a u ngi nikelanga esandhleni
sezita zami; u misile izinyawo zami
endaweni e banzi.
9 Yiba nomsa kimi, Jehova, ngokuba
ngi semcingweni; iso lami li ncipile
ngokukatazeka, nompefumlo wami, ne-
sisu sami.
10 Ngokuba ubomi bami bu pelile ngo-
kuhlupeka, neminyaka yami ngokubu-
bula; amandhla ami a putile ngokona
kwami, a zacile namatambo ami.
11 Nga be ngi isijeziso kubo bonke
abahlupi bami, kakulu na kubo abake-
lene nami, ngi ukwesabisa kubo aba
ngaziyo; bona a ba ngi bonayo endhle-
leni ba ya ngi balekela.
12 Ngi kohliwe enhliziyweni njengo-
fileyo; ngi njengesitya esifileyo.
13 Ngokuba ngi zwile ukuhleba kwa-
baningi; ukwesaba ku ya haqa; ekuce-
beni kwabo ngami ba zindhla ukususa
umpefumlo wami.
14 Kepa mina ngi yetemba kuwe, Je-
hova; ngi tyilo, ukuti, Wena u nguTixo
wami.
15 Izikati zami zi sesandhleni sako;
ngi kulule esandhleni sezita zami ne sa-
bangizingelayo.
16 Ma u kazimulise ubuso bako pezu
kwenceku yako; u ngi sindise ngomusa
wako.
17 Jehova, ma ngi nga jabiswa, ngo-
kuba ngi ku bizile, ababi ma ba jabiswe,
ba tule esheoli.
18 Izindebe zamanga ma zi tuliswe; e
zi kuluma ukweyisa ngaye olungileyo,
ngokuzidhla na ngokudelela.
19 Ubunene bako bu kulu kangaka o
bu bekele bona a ba kwesabayo! o be-
nzele bona a ba ku tembayo pambi kwa-
madodana abantu.
20 U ya kubafihla ekufihlekeni kobuso
bako kuko ukuceba kwabantu; u ya
kubasita etenteni kuyo inkani yezilimi.
21 Ma ka bongwe uJehova ngokuba
wenzile umusa wake u be omangalisayo
kimi emzini o namandhla.
22 Kepa nga tyo mina ekwetukeni
kwami, ukuti, se ngi nqunyiwe ngapa-
mbi kwamehlo ako; noko wena wezwa
izwi lokuncenga kwami ekunxuseni
kwami kuwe.
23 Tandani uJehova nonke nina balu-
ngileyo bake; uJehova u ya gcina aba-
qinisileyo, a m vuze kakulu yena o
wenza ngokuzidhla.
24 Qinani, ko ti yena a qinise inhlizi-
yo yenu nina nonke e ni temba kuJe-
hova.

## ISIHLABELELO 32.

**NgoDavida Igama.**

U YA busiswa yena okupambeka kwa-
ke ku yekelwe, nokona kwake ku
sibekelwe.
2 U ya busiswa lomuntu uJehova a
nga m balelanga ububi, a yiko nenko-
hliso emoyeni wake.
3 Lapa nga tula kona, amatambo ami
a guga ngokukala kwami imihla yonke.
4 Ngokuba imini nobusuku isandhla
sako si be nzima pezu kwami, ubumanzi
bami bu guqulwe bu be ukoma kwehlo-
bo. Sela.
5 Ngi ku bonisile ukona kwami, no-
bubi bami a ngi bu sibekelanga; nga
tyo, ukuti, Ngo bika ukupambeka kwa-

mi kuJehova; wa ti, wena wa yekela ububi besono sami. Sela.

6 Ngaloku bonke abalungileyo ba ya kutandaza kuwe ngesikati soku ku fumana; ekukukuleni kwamanzi amaningi, impela a ka yi ku finyelela kuye.

7 Wena u ngukusita kwami, u ya ku ngi londoloza emcingweni; u ngi haqe ngamahubo okukululwa.

8 Ngo ku fundisa ngi ku bonise indhlela o ya ku hamba ngayo; ngo ku qondisa ngeso lami.

9 Ni nga bi njengehashi nembongolo e nge nakwazi; e nomnxibo netomu, ukuvunulwa kwayo, ukuze i nga sondeli kuwe.

10 Zi ningi izinhlupeko kuye omubi; kanti yena o wetemba kuJehova, umusa u ya kumhaqa.

11 Jabulani kuJehova netabe nina balungileyo, ni memeze ngenjabulo nonke nina baqoto enhliziyweni.

## ISIHLABELELO 33.

TABANI nina balungileyo kuJehova; ngokuba ukubonga ku fanelekile kubo abaqoto.

2 Bongani uJehova ngogubu; ni vume kuye ngogubu olu nezintambo ezi ishumi.

3 Hlabelelani kuye isihlabelelo esitya, ni hlakanipe ukubeta ngenhlokomo.

4 Ngokuba izwi lika Jehova li lungile; nezenzo zake zonke zi ya koleka.

5 U ya tanda ukulunga nokwahlula; umhlaba u gcwele umusa ka Jehova.

6 Ngezwi lika Jehova izulu lenziwa; namabandhla onke alo ngomoya womlomo wake.

7 U ya qongelela amanzi olwandhle a be inqwaba; a beka ubude bezilwandhle emilindini.

8 Umhlaba wonke ma u m esabe uJehova; ma ba m hlonipe bonke a ba hlezi ezweni.

9 Ngokuba wa tyo yena, kwa ba kona; wa yalela, kwema.

10 uJehova u ya cita ukuceba kwezizwe, a putise ukuqamba kwabantu.

11 Icebo lika Jehova li mi ku ze ku be pakade; ukuqamba kwenhliziyo yake, ngesizukulwane nesizukulwane.

12 Si ya busiswa isizwe uTixo waso u nguJehova; nabantu a ba ketileyo ba be ifa lake.

13 uJehova u ya bheka e sezulwini; u ya bona bonke abantwana babantu.

14 E sendaweni yokuhlala kwake u ya buka pezu kwabo bonke a ba hlezi emhlabeni.

15 U ya zenza izinhliziyo zabo zi fanane; u ya qonda imisebenzi yonke yabo.

16 Ayiko inkosi e sindiswa ngokuvama kwempi; isiqwaga a si sindiswa ngamandhla amakulu.

17 Li ize ihashi ekunqobeni; lona a li yi ku sindisa muntu ngokuvama kwamandhla alo.

18 Bheka iso lika Jehova li pezu kwabo aba m esabayo; kubo a ba temba kuwo umusa wake.

19 Ukusindisa umpefumlo wabo ekufeni; noku ba pilisa endhlaleni.

20 Umpefumlo wetu u ya m bheka uJehova; yena u ngukusiza kwetu nesihlangu setu.

21 Ngoba inhliziyo yetu i ya kujabula ngaye; ngokuba si yetemba egameni lake eli ingcwele.

22 Umusa wako, Jehova ma u be pezu kwetu, njengaloku si yetemba kuwe.

## ISIHLABELELO 34.

NgoDavida ekuzenziseni kwake pambi kuka Abimeleki, o wa m xotya, wa ze wemuka.

NGO m bonga uJehova ngezikati zonke; ukudunyiswa kwake ko ba njalo emlonyeni wami.

2 Umpefumlo wami wo zincoma ngoJehova; abatobekileyo ma bezwe ba jabule.

3 Kulisani uJehova nami, ma si pakamise igama lake kanye.

4 Nga m funa uJehova, wa ngi zwa, wa ngi kulula kuwo onke amavuso ami.

5 Ba ya bheka kuye ba lulame; a bu yi ku jaba ubuso babo.

6 Low' ohlupekayo wa kala, uJehova wezwa, wa m sindisa kuzo zonke izinhlupeko zake.

7 Ingelosi ka Jehova i hlezi ngokuzungeza ku bona aba m esabayo i ba kulule.

8 Yizwani ni bone ukuba uJehova u lungile; u ya busiswa umuntu o wetemba kuye.

9 Mesabeni uJehova nina bangcwele bake; ngokuba akuko ukudinga ku bona aba m esabayo.

10 Izingonyama ezintya zi ya swela, zi lambe; kepa bona a ba m funayo uJehova a ba yi ku dinga uto oluhle nolu lodwa.

11 Zanini bantwana, ni lalele kimi; ngo ni fundisa uku m esaba uJehova.

12 U mupi umuntu o tanda ukupila, o fisa imihla ukuze a bone okulungileyo na?

13 Gcina ulimi lwako ebubini, nezindebe zako zi nga kulumi inkohliso.

14 Deda ebubini, wenze okulungileyo; funa ukutula u ku landele.

15 Amehlo ka Jehova a pezu kwabalungileyo, nezindhlebe zake zi kuko ukukala kwabo.

16 Ubuso buka Jehova bu kubo aba sebenza okubi, ukunquma ukukunjulwa kwabo emhlabeni.

17 Abalungileyo ba ya kala, uJehova u yezwa, a ba sindise kuzo zonke izinkatazo zabo.

18 uJehova u seduze nabo abadabukileyo enhliziyweni; a ba sindise bona abatobekileyo emoyeni.

19 Ku ningi okubi kuye olungileyo; kanti uJehova u ya m sindisa kuko konke.

20 U ya gcina onke amatambo ake; a lapuki neli lodwa kuwo.

21 Okubi ku ya bubisa omubi; futi bona aba zonda olungileyo ba necala.

22 uJehova u ya kulula umpefumlo wezinceku zake; a ba nacala bonke a ba temba kuye.

## ISIHLABELELO 35.

NgoDavida.

JEHOVA, ba pikise a ba ngi pikayo; u lwe nabo aba lwa nami.

2 Tabata ihau, nesihlangu, u vuke ngokusiza kwami.

3 Koka umkonto, u vimbele ukutiyana nabo aba ngi zingelayo; Yityo kumpefumlo wami, ukuti, Mina ngi ngukusindiswa kwako.

4 Ma ba jabe ba hlazeke a ba funa umpefumlo wami; ma ba buyiselwe emuva ba be namahloni a ba funa ukoniwa kwami.

5 Ma ba be njengamakoba pambi komoya; ingelosi ka Jehova ma i ba kapeze.

6 Indhlela yabo ma i be mnyama, i be butelezi; ingelosi ka Jehova ma i ba zingele.

7 Ngokuba ba ngi fihlele umgodi wesitiyo sabo ngi nge nacala; ba mbele umpefumlo wami ngi nge nacala.

8 Ukubujiswa a nga kwaziyo ma ku m fikele; isitiyo sake a si fihlileyo ma si m babise; ma ka we kuso ku be ukubujiswa.

9 Kepa umpefumlo wami u ya kwetaba kuJehova, u jabule ngokusindisa kwake.

10 Amatambo ami onke a ya kutyo, ukuti, Jehova, ubani o njengawe, o sindisa ohlupekayo kuye o namandhla kunaye; ukuti ohlupekayo, nodingayo kuye o m·amukayo.

11 Ofakazi bamanga ba ya vuka; ba buze kimi e ngi nga kwaziyo.

12 Ba ya ngi kokela okubi esikundhleni sokuhle; ukuti ukushiywa kompefumlo wami.

13 Kanti mina ekuguleni kwabo ukwambata kwami kwa ba isaka; nga hlupa umpefumlo wami ngokuzila ukudhla; futi ukutandaza kwami kwa buyela esifubeni sami.

14 Ngi be ngi hamba njengaloko e be umhlobo, njengaloko e be umzalwane wami; njengolilela unina nga zitobela, ngi olilayo.

15 Kepa ekuweni kwami ba jabula ba hlangana; ba hlangana nga kimi abahlebi ngi nga kwazi; ba dabula be nga yeki:

16 Pakati kwababi abahlekisayo ekudhleni, aba gedhlela mina amazinyo abo.

17 Nkosi, wo buka ku ze ku be nini na? buyisa umpefumlo wami ekuciteni kwabo, o wodwa wami kuzo izingonyama ezintya.

18 Ngo ku dumisa emhlanganweni omkulu, ngi ku babaze pakati kwabantu abaningi.

19 Ma ba nga jabuli pezu kwami aba yizita zami ezi namanga; ma ba nga qwebi ngeso aba ngi zonda ngi nge nacala.

20 Ngokuba a ba kulumi ukuhlala kahle; kanti ba ya ceba amazwi enkohliso ngabo aba tulileyo bezwe.

21 Futi ba ya ngi kamisela kakulu umlomo wabo, ba ti, Aha! Aha! iso letu li ya bona.

22 Jehova, u bonile wena, ma u nga tuli; Nkosi yami ma u nga bi kude nami.

23 Vuka, u vukele ukwahlulwa kwami, Tixo wami, Nkosi yami vukela icala lami.

24 Ngahlule njengokulunga kwako, Jehova, Tixo wami; ma ba nga jabuli pezu kwami.

25 Ma ba nga tyo enhliziyweni yabo, ukuti Aha! ku ngukufisa kwetu; ma ba nga tyo, ukuti, si m gwinyile.

26 Ma ba jabe, ba be namahloni kanye aba jabula ekuhlupekeni kwami; ma ba

'mbate amahloni nokuhlazeka aba zikumezayo ngami.

27 Ma betabe ba jabule aba tanda ukulunga kwami; ma ba tyo njalo, ukuti, Ma ka kuliswe uJehova o tanda ukuhlala kahle kwenceku yake.

28 Njalo ulimi lwami lo shumayela ukulunga kwako; nokubongwa kwako imihla yonke.

## ISIHLABELELO 36.

Kumholi wokuhlabelela, ngoDavida inceku ka-Jehova.

INSHUMAYELO yokupambeka kuye omubi, i ti pakati kwenhliziyo yami, Akuko ukumesaba uTixo pambi kwamehlo ake.

2 Ngokuba u ya zikohlisa emehlweni ake, a ze a fumane icala lake, li zondeka.

3 Amazwi omlomo wake a ize nenkohliso; u yekile ukuhlakanipa, nokwenza okulungileyo.

4 U ya cabanga ukonakalisa embedeni wake; u ya zimisa endhleleni e nga lungile; a ka zondi okubi.

5 Jehova, umusa wako u sezulwini; ukukolisa kwako ku semafwini.

6 Ukulunga kwako ku njengezintaba zika Tixo; izahlulo zako zi ngulwandhle olukulu; Jehova, u ya ba londoloza abantu nezinkomo.

7 Umusa wako Tixo u nentengo engaka! ngako amadodana abantu a ya kwetemba etunzini lamapiko ako.

8 Ba ya kusuta ngokumnandi kwendhlu yako; wena wo ba puzisa ngomfula wentokozo yako.

9 Ngokuba umtombo wokupila u kuwe; ekukanyeni kwako si ya kubona ukukanya.

10 Jobelela umusa wako kubo a ba kwaziyo, nokulunga kwako kubo abaqoto enhliziyweni.

11 Unyawo lokuzidhla ma lu nga sondeli kimi isandhla sababi ma si nga ngi xotyi.

12 Lapo ba wile kona abasebenzi bokubi; ba wisiwe pansi, a ba yi ku ba namandhla okuvuka.

## ISIHLABELELO 37.

NguDavida.

UNGA zikatazi ngabo abonakalisayo; u nga bi namona ngabo a benza okubi.

2 Ngokuba ba ya kusikwa masinyane njengotyani, ba bune njengedhlelo eliluhlaza.

3 Temba kuJehova wenza okulungileyo; hlala ezweni, u dhle ukukoleka.

4 Zitokozisa ngaye uJehova, ku ya kuti a ku nike izicelelo zenhliziyo yako.

5 Ginqa indhlela yako pezu kuka Jehova; u m etembe, yena wo kwenza.

6 U ya kuti a veze ukulunga kwako njengokukanya; nokwahlulelwa kwako njengemini.

7 Tula pambi kuka Jehova, u hlalele yena; u nga zikatazi ngaye o cumileyo endhleleni yake, ngaye umuntu o wenza amacebo.

8 Yeka intukutelo u peze ulaka, u nga zikatazi nakanye ngokwenza okubi.

9 Ngokuba abenza okubi ba ya kunqunywa; kepa bona a ba m etemba uJehova ba ya kudhla izwe.

10 Se ku umzuzwana omubi a nga be e sa bako; wena wo hlola indawo yake i nga bi i sa ba ko yona.

11 Kepa abatobekileyo ba ya kudhla izwe, ba zitokozise ngokutula okukulu.

12 Omubi u ya ceba ngaye olungileyo, a gedhle amazinyo ake pezu kwake.

13 iNkosi i ya m hleka, ngokuba i ya bona ukuba usuku lwake lu yeza.

14 Ababi ba ya koka inkemba, ba ya gobisa umcibityelo wabo ukuwisa pansi ompofu nodingayo; nokubulala abaqondileyo endhleleni.

15 Inkemba yabo yo ngena enhliziyweni yabo, yo ti yapuke imicibityelo yabo.

16 Okuyincozana kolungileyo kuhle ku nengcebo yababi abaningi.

17 Ngokuba izingalo zababi zi ya kwapulwa; kanti uJehova u ya pasa abalungileyo.

18 uJehova u ya zazi izinsuku zabaqoto; ko ti ifa labo li hlale ku ze ku be pakade.

19 A ba yi ku jaba ngesikati esibi, na ngezinsuku zendhlala bo suta.

20 Ngokuba ababi ba ya kububa, nabazondi baka Jehova bo ba njengobuhle bamadhlelo; ba ya kunyamalala; ba nyamalale njengomusi.

21 Omubi u ya tyeleka e nga buyiseli; kanti olungileyo u ya haukela a pe.

22 Ngokuba ababusisiweyo bake ba ya kuba nezwe; kanti abatukiweyo bake bo nqunywa.

23 Izinyatelo zomuntu olungileyo zi ya qiniswa nguJehova; yena u ya tanda indhlela yake.

24 Uma e wa, a ka yi ku wa pansi

impela; ngokuba uJehova u ya m pasa ngesandhla sake.
25 Nga be ngi mutya, kaloku ngi mdala; kepa a ngi za nga ngi bona olungileyo e shiyiwe, nenzalo yake i panzeĩa ukudhla.
26 Imihla yonke u ya haukela a tyeleke; inzalo yake i nokubusiswa.
27 Deda kuko okubi, wenze okulungileyo; u hlale njalo.
28 Ngokuba uJehova u ya tanda ukwahlula, yena a ka shiyi abangcwele bake; ba ya londolozwa njalo; kanti inzalo yababi i ya nqunywa.
29 Abalungileyo ba ya kudhla izwe, ba hlale kulo ku ze ku be pakade.
30 Umlomo wolungileyo u ya kuluma ukuhlakanipa, nolimi lwake lu ya shumayela ukwahlula.
31 Umteto ka Tixo wake u senhliziyweni yake; izinyatelo zake a zi yi ku nyakaza.
32 Omubi u ya camela olungileyo, a fune uku m bulala.
33 uJehova a ka yi ku m shiya esandhleni sake, futi a ka yi ku m lahla ekwahlulweni kwake.
34 Temba kuJehova, u londe indhlela yake; yena wo ku pakamisa ukudhla izwe; ekunqunyweni kwababi u ya kubona wena.
35 Ngi bone omubi e umhlupi, wenaba njengomuti wezwe oluhlaza;
36 Wa dhlula noko, bhekake! akako; nga ti nga m funa, kepa wa be e nga sa funyanwa.
37 Qonda o peleleyo, u bone oqoto; ngokuba ukupela kwa lomuntu ku ukutula.
38 Kanti abapambekayo ba ya kubujiswa kanye; ukupela kwababi ku ya nqunywa.
39 Kepa ukusindiswa kwabalungileyo ku vele kuJehova; u yinqaba yabo ngesikati sokuhlupeka.
40 Yena uJehova u ya ba siza a ba kulule; u ya ba kulula kubo ababi, a ba sindise, ngokuba ba yetemba yena.

## ISIHLABELELO 38.

**Isihlabelelo sika Davida, ukukumbuza.**

JEHOVA, u nga ngi jezisi ekutukutelent kwako; u nga ngi tyayi ngokuvuta kolaka lwako.
2 Ngokuba imisebe yako i ya ngi hlaba, si ngehlele nesandhla sako.
3 Ngokuba akuko ukupila enyameni yami ebusweni bolaka lwako; akuko nokuhlala kahle ematanjeni ami ebusweni bokona kwami.
4 Ngokuba ububi bami bu ya dhlula pezu kwekanda lami; njengomtwalo onzima bu ya ngi sindezela.
5 Izilonda zami zi ya nuka, zi pumisa ubovu ngenxa yobuula bami.
6 Ngi kotamile, ngi kokoba kakulu; imihla yonke ngi ya hamba ngi odabukileyo.
7 Ngokuba izinkalo zami zi gcwele ukutya; akuko ukupila enyameni yami.
8 Se ngi dangele, ngi dabukile kakulu; ngi ya kala ngokububula kwenhliziyo yami.
9 Nkosi ukufisa kwami konke ku pambi kwako; futi ukububula kwami a ku fihlakeli kuwe.
10 Inhliziyo yami i ya quma, amandhla ami a ngi shiyile; nokukanya kwamehlo ami a ku seko kimi nako.
11 Aba tandana nami ba yema kude nokutyaywa kwami; nabakelene nami ba yema katyana.
12 Bona aba funa umpefumlo wami ba ya ngi tiya; nabo aba funa ukoniwa kwami ba ya kuluma ukonakalisa, be qambe inkohliso imihla yonke.
13 Kepa mina njengesitulu a ngi zwa; ngi njengesimungulu e si nga kamisi umlomo waso.
14 Njalo ngi njengomuntu ongezwayo, akuko nokupendula emlonyeni wake.
15 Ngokuba ngi yetemba kuwe, Jehova; wena wo pendula, Nkosi yami, Tixo wami.
16 Ngokuba ngi te, funa ba jabule ngami; ekutyeleleni konyawo lwami ba zi kulise pezu kwami.
17 Ngokuba ngi lungele ukulwa, futi umunyu wami u pambi kwami njalo.
18 Ngokuba ngi ya kubika icala lami; ngesabe ngesono sami.
19 Kepa izita zami zi pilile, zi namandhla; ba vamile bona a ba ngi zondayo ngeze.
20 Bona a ba buyisela okubi esikundhleni sokuhle; ba ya tiyana nami, ngokuba ngi landa okulungileyo.
21 U nga ngi shiyi, Jehova; Tixo wami, u nga bi kude nami.
22 Tyetya uku ngi siza, Nkosi yokusindisa kwami.

## ISIHLABELELO 39.

**Kumholi wokuhlabelela, kuJedutuni. Isihlabelelo sika Davida.**

NGA tyo ukuti ngo gcina izindhlela zami, ngi ngoni ngolimi lwami;

ngi ya kugcina umlomo wami ngesifo-
nyo, lapa omubi e pambi kwami.
2 Nga tula nokutula, nga binda kuko
okuhle; wa za wa vuka umunyu wami.
3 Inhliziyo yami ya vuta ngapakati
kwami, ekufudumaleni kwami umlilo
wa tya; nga shumayela ngolimi lwami.
4 Jehova, ngazise ukupela kwami, no-
bude bezinsuku zami ukuba bu ini; ma
ngazi ukuba ngo gqabuka nini.
5 Bheka u zenzile izinsuku zami zi be
nobude besandhla, ukupila kwami ku be
njengeze pambi kwako; impela abantu
bonke ba ize be se kona. Sela.
6 Bheka umuntu u ya hamba njenge-
situnzi; nembala ba ya katazeka ngeze;
u ya nqwabela imfuyo kepa a kazi uku-
ba ubani o ya ku yi dhla.
7 Kalokuke, Nkosi, ngi sa bhekeni
na? itemba lami li kuwe.
8 Ngi sindise kuzo zonke izipambeko
zami; ma u nga ngi beki ngi be isijabiso
sesiula.
9 Nga tula ngi nga kamisi umlomo
wami, ngokuba wa kwenza wena.
10 Susa isigalelo sako pezu kwami,
ngi ya pela ukutyaya kwesandhla sako.
11 Uma u lungisa umuntu ngokute-
tisa ngenxa yobubi, u ncibilikisa intoko-
ziso yake njengenundu; impela bonke
abantu ba ize nje. Sela.
12 Yizwa umtandazo wami, Jehova, u
lalele ukukala kwami; u nga tuli nge-
zinyembezi zami; ngokuba mina ngi
ngumfokazi kuwe, ngi odhlulayo nje-
ngobaba bonke.
13 Yeka uku ngi buka, ngename;
ngi nga ka muki lapa, ngi nga bi ngi
sa ba ko.

## ISIHLABELELO 40.

Kumholi wokuhlabelela. Isihlabelelo sika Davida.

NGA m bheka uJehova ngokubekeze-
la; yena wa ngi tobela, wezwa uku-
kala kwami.
2 Wa ngi kupula emgodini ohloko-
mayo, nasodakeni lobityi, wa misa izi-
nyawo zami edwaleni, wa qinisa izi-
nyatelo zami.
3 Futi u bekile emlonyeni wami iga-
ma elitya, li ti isibongo kuTixo wetu;
abaningi ba ya kubona, besabe, bete-
mbe kuJehova.
4 U ya busiswa lomuntu o wenza uJe-
hova a be itemba lake; o nga pendukeli
kubo abazidhlayo, na kubo aba pambu-
kela emangeni.
5 Jehova, Tixo wami, wena wenze i be
miningi imimangaliso yako, nezinku-
mbulo zako ngati; akuko ukuzilinga-
nisa pambi kwako; ngi ya kutyo, ngi
shumayele, zi vamile nga pezu koku-
balwa.
6 Umnikelo nesipo a u si funanga;
izindhlebe zami u zi bobosele mina;
umnikelo wokutya, nowesono a u wu
bizanga.
7 Lapo nga ti, Bheka ngi yeza,
encwadini e songiweyo ku lotyiwe nga-
mi; uku ti,
8 Ngi ya jabula ukwenza intando
yako, Tixo wami; nomteto wako u pa-
kati kwemibilini yami.
9 Ngi shumayele ukulunga emhla-
nganweni omkulu; bheka a ngi yi ku
bambezela izindebe zami, Jehova, wena
u ya kwazi.
10 A ngi fihlanga ukulunga kwako
enhliziyweni yami; ngi ya ku shuma-
yela ukukoleka kwako nokusindisa kwa-
ko; a ngi fihlanga umusa wako neqi-
niso lako kuwo umhlangano omkulu.
11 Wena, Jehova, ma u nga valeli
ububele bako kimi; umusa wako neqi-
niso lako ma li ngi gcine njalo.
12 Ngokuba izinkatazo ezi nge nakuba-
lwa zi ngi haqile; izipambeko zami zi
ngi fikele ngi ze ngi nga be ngi sa bona;
zi ya vama ku nezinwele zekanda lami,
ngako inhliziyo yami i ngi shiyile.
13 Jehova, ma u vume uku ngi kulu-
la; Jehova, u tyetye uku ngi siza.
14 Ma ba jabe, ba be namahloni ka-
nye aba funa umpefumlo wami uku
wu susa; ma ba buyiselwe emuva, ba
jabiswe a ba fisa ukonakala kwami.
15 Ma ba dumale ku be impindiselo
yehlaza labo, a ba tyo kimi ukuti, aha!
aha!
16 Ma betabe ba jabule kuwe bonke
aba ku funayo; ma ba tyo njalo ukuti,
Mkulu uJehova.
17 Kepa mina ngi mpofu, ngi odinga-
yo; iNkosi yo ngi naka: u ngukusiza
kwami nomkululi wami; Tixo wami
ma u nga libali.

## ISIHLABELELO 41.

Kumholi wokuhlabelela. Isihlabelelo sika Davida.

U YA busiswa yena o naka ompofu;
uJehova wo m sindisa ngosuku
olubi.
2 uJehova wo m gcina a m pilise; yena
wo busiswa emhlabeni; wena a yi ku m
nikela entandweni yezita zake.
3 uJehova wo m pasa okukwini lwe-

sifo; wena u ya ku m endhlalela ekuguleni konke kwake.
4 Nga ti, Jehova, ngi haukele; lulamisa umpefumlo wami; ngokuba ngi konile.
5 Izita zami zi ya kuluma okubi ngami; U ya kufa nini, ku citeke negama lake na?
6 Noma e za 'ku ngi bona, wo kuluma amanga; inhliziyo yake yo zibutela ukonakala; e se pumele ngapandhle, wo kuluma.
7 Bonke a ba ngi zondayo ba ya nyenyezelana ngami, ba ya ceba ngami ukungona.
8 Ba ti, Into embi i namatela kuye; yena o lele pansi a ka yi ku buya a vuke.
9 Naye umuntu o umhlobo wami, e nga temba kuye, o wa dhla isinkwa sami, u ngi pakamisele isitende sake.
10 Kepa wena, Jehova, ma u ngi haukele, u ngi lulamise, ukuba ngi buyisele ku bona.
11 Nga loku ngi ya kwazi ukuba u ya ngi tanda, ngokuba isita sami a s'etabi pezu kwami.
12 Kepa mina u ya ngi pasa ebuqotweni bami, u ngi mise ebusweni bako ku ze ku be pakade.
13 Ma ka bongwe uJehova, uTixo ka Israeli ku suke kwa pakade ku ze ku be pakade. Ameni, no Ameni.

## ISIHLABELELO 42.

Kumholi wokuhlabelela, igama lokuqondisa ngamadodana aka Kora.

NJENGENHLUZELO i nxanele imifula yamanzi, njalo umpefumlo wami u nxanele wena Tixo.
2 Umpefumlo wami womela uTixo, uTixo opilileyo; ngi ya kuza nini ngi bonakale pambi kuka Tixo na?
3 Izinyembezi zami za be zi ukudhla kwami ngemini na ngobusuku ngokutyo kwabo kimi imihla yonke ukuti, U pi uTixo wako na?
4 Ngi ya kumbula loku, ngi pumise umpefumlo wami; ngokuba nga be ngi ye nesixuku, nga be ngi hambile kahle endhlini ka Tixo ngezwi lokwetaba, ne lokubonga nebandhla elisontayo.
5 Yini ukuba u kotame mpefumlo wami, u katazeke pakati kwami? m etembe uTixo; ngokuba ngi se za ku m bonga, ukukululwa kobuso bake.
6 Tixo wami umpefumlo wami u kotamile pakati kwami; ngako ngo ku kumbula ngi sezweni la seJordani, nelamaHermoni, nasentabeni iMizari.
7 Isikukula si ya biza isikukula ekuhlokomeni kwezimpopomo zako; onke amadhlambi ako namaza ako a ya dhlula pezu kwami.
8 uJehova wo yaleza umusa wake ngemini; nasebusuku uku m hlabelela ko ba kimi, nokutandaza kwami kuTixo wokupila kwami.
9 Ngi ya kuti kuTixo dwala lami, U ngi kohlwe ngani na? ngi ya hamba ngi olilayo ngokuhlupa kwesita ngani na?
10 Ngokucoboza ematanjeni ami, abahlupi bami ba ya ngi jezisa; ngokutyo kwabo kimi imihla yonke, ukuti, uTixo wako u pi na?
11 Yini ukuba u kotame mpefumlo wami? u katazeke ngani pakati kwami na? m etembe uTixo, ngokuba ngi se za ku m bonga, ukukululwa kobuso bami, uTixo wami.

## ISIHLABELELO 43.

NGAHLULE, Tixo, u pikele ukupikisana kwami nesizwe esi nge namusa; ngi sindise kumuntu wenkohliso nesonakalo.
2 Ngokuba wena u nguTixo wamandhla ami; u ngi delile ngani na? ngi ya hamba ngi olilayo ngokuhlupa kwesita ngani na?
3 Tuma ukukanya kwako neqiniso lako; kona ku ya ku ngi hola; ku ngi zise entabeni e ingcwele yako, nasematenteni ako.
4 Lapo ngi ya kuza elatini lika Jehova, kuTixo injabulo yokwetaba kwami; ngi ku bonge ngogubu, Tixo, Tixo wami.
5 Yini ukuba u kotame mpefumlo wami? u katazeke ngani pakati kwami na? m etembe uTixo; ngokuba ngi se za ku m bonga, ukukululwa kobuso bami, uTixo wami.

## ISIHLABELELO 44.

Kumholi wokuhlabelela, kuwo amadodana aka Kora, Igama lokuqondisa.

TIXO si zwile ngezindhlebe zetu, obaba ba si tyelile ngokwenza o wa kwenza emihleni yabo, emihleni ya sendulo.
2 Wena wa xotya izizwe ngesandhla sako, wa tyala bona; wa cita abantu bazo, wa ba kipa.
3 Ngokuba a ba zuzanga izwe ngenkemba yabo, nengalo yabo a i ba sindisanga; kanti isandhla sokunene sako, ne-

ngalo yako, nokukanya kobuso bako, ngokuba wa u nobunene kubo.

4 Wena u iyo iNkosi yami, Tixo; yaleza ukukululwa kuka Jakobe.

5 Ngawe so kapeza izita zetu; ngegama lako so nyatela pansi bona abasivukelayo.

6 Kepa a ngi yi kwetemba kuwo umcibityelo wami; nenkemba yami a i yi ku ngi sindisa,

7 Loku wena u si sindisile eziteni zetu; wa jabisa bona abasizondayo.

8 So hubela uTixo imihla yonke, si bonge igama lako ku ze ku be pakade. Sela.

9 Loku u si lahlile, u si jabisile, futi u nga hambi namabandhla etu;

10 U si nqandile eziteni zetu; kwa ti abasizondayo ba panga ngokwabo:

11 U si nikile njengezimvu zokuhlatywa, u si hlakazile ezizweni.

12 U tenga abantu bako ngokungacebisiyo, u nga zuzanga ngentengo yabo;

13 U si bekile si be ukuhlakazeka kubo e sakelene nabo; isihlekiso, nesidelelo kubo a ba si zungezayo;

14 U si bekile si be isiqango ezizweni, ukuqekuza kwekanda pakati kwabantu;

15 Ukujaba kwami ku pambi kwami, nezinhloni zobuso bami zi ngi sibekele,

16 Ngezwi lojezisayo nofenyisayo, ebusweni bozondayo nopindiselayo:

17 Loku konke ku fikile pezu kwetu; kepa a si ku kolwanga, a si kohlisanga ngesivumelano sako.

18 Inhliziyo yetu a i buyelanga emuva, ukupambukisa izinyatelo zetu endhleleni yako;

19 Loku u si cobozile endaweni yamakanka, u si sibekele ngetunzi lokufa.

20 Uma si kohlwe igama lika Tixo wetu, noma si zelule izandhla zetu kutixo wezizwe;

21 uTixo a ka yi ku hlola loku na? ngokuba yena u ya zazi izimfihlakalo zenhliziyo.

22 Ngokuba ngenxa yako si ya bulawa imihla yonke; ku tiwa si yizimvu zokuhlatywa.

23 Vuka, Nkosi, u laleleni na? papama, u nga si lahli ku be ngunapakade.

24 U ya fihla ubuso bako, u kohlwe inhlupeko yetu nokukatazeka kwetu ngani na?

25 Ngokuba umpefumlo wetu u koteme otulini; isisu setu si namatele emhlabatini.

26 Vuka ngokusisiza, u si kulule ngenxa yomusa wako.

ISIHLABELELO 45.

Kumholi wokuhlabelela ngentebe kuwo amadodana aka Kora. Isiqondiso, Igama labatandekayo.

INHLIZIYO yami i ya pupuma ngendaba enhle; ngi shumayela ukuqamba kwami ngeNkosi; ulimi lwami lu ipeni lombali otyetyayo.

2 U muhle wena ku namadodana abantu; ubuhle bu teliwe ezindebeni zako; ngako uTixo u ku busisile ku ze ku be pakade.

3 Bopa inkemba yako etangeni lako, qawe, ubukosi bako nokuhloba kwako.

4 Ku ti ekuhlotyweni kwako hlahlamela u ye u kwele ngeqiniso, nokutobeka, nokubonga; ko ti isandhla sokunene sako si ya ku ku fundisa okusabekayo.

5 Imisebe yako i bukali, abantu ba ya wa pansi kwako; i senhliziyweni yabazondi beNkosi.

6 Isihlalo sako sobukosi, Tixo, si pakade napakade, umsila wombuso wako u umsila oqoto.

7 U ya tanda ukulunga, u zonde okubi; ngako uTixo, uTixo wako, u ku gcobile ngamafuta enjabulo ngapezu kwabangane bako.

8 Zonke izambato zako zi colwe ngemure nenhlaba, nekasia, ezigodhlweni zopondo lwendhlovu aba ku jabulisile ngazo.

9 Amadodakazi amakosi a se sifazaneni esidumileyo sako; inkosikazi i mi kwesokunene sako egolideni la seOfire.

10 Yizwa, ndodakazi, u bone, u beke indhlebe yako; u kohlwe nabantu bako nendhlu ka yihlo;

11 Ko ti inkosi i tande ubuhle bako; ngokuba yona i inkosi yako, ngako i dumise.

12 Ko ti indodakazi ya seTire i be kona nesipo; abacebileyo babantu ba kuleke ebusweni bako.

13 Indodakazi yenkosi i ukukazimula kodwa ngapakati; ukwambata kwayo kwalukwe ngegolide.

14 Yo holelwa enkosini i mbete umfeketiso; izintombi, abangane bayo emuva kwayo zo letwa kuwe.

15 Zo holelwa ngokujabula nokwetaba; zo ngena esigodhlweni senkosi.

16 Esikundhleni soyihlo, o ba kona amadodana ako; o ya ku wa beka a be izikulu emhlabeni wonke.

17 Ngi ya kwenza li kunjulwe igama lako ezizukulwaneni zonke; ngako abantu bo ku bonga ku ze ku be pakade napakade.

## ISIHLABELELO 46.

Kumholi wokuhlabelela, kuwo amadodana ka Kora, ngezwi lezintombi. Igama.

UJEHOVA u yisipepelo setu, namandhla etu, u ya funyanwa e osizayo ngamandhla ezinhlupekweni.

2 Ngako a si yi kwesaba ekuguqukeni komhlaba, nasekudilikeni kwezintaba pakati kolwandhle.

3 Amanzi awo a nga hlokoma a xapazele, izintaba zi nga zamazama ngokukukumala kwawo. Sela.

4 U kona umfula o misele yawo yo jabulisa umuzi ka Tixo, indawo e ingcwele yamatente Opakamileyo.

5 uTixo u pakati kwawo; a u yi ku zanyazanyiswa; uTixo wo wu siza ngovivi lokusa.

6 Izizwe za xokozela, imibuso ya zamazama; wa pumisela izwi lake, umhlaba wa ncibilika.

7 uJehova wamabandhla u kiti; uTixo ka Jakobe u yinqaba yetu. Sela.

8 Yizani ni bone izenzo zika Jehova; izincitakalo a z'enzileyo emhlabeni.

9 U ya tulisa ukulwa ku ze ku be semikaulweni yomhlaba; u yapula umcibityelo, a wu nqume umkonto, u ya tyisa izincwele ngomlilo.

10 Yekani nazi ukuba ngi nguJehova; ngi ya kupakama pakati kwezizwe, ngi ya kupakama emhlabeni.

11 uJehova, wamabandhla u kiti; uTixo ka Jakobe u yinqaba yetu. Sela.

## ISIHLABELELO 47.

Kuwo umholi wokuhlabelela, kuwo amadodana ka Kora. Isihlabelelo.

TYAYANI izandhla nonke nina 'bantu; ni hubele kuTixo ngezwi lokwetaba.

2 Ngokuba uJehova Opakamileyo u yesabeka; u iNkosi enkulu pezu komhlaba wonke.

3 Wo tobisa abantu pansi kwetu, nezizwe pansi kwezinyawo zetu.

4 Wo si ketela inzuzo yetu, ubuhle buka Jakobe a m tandayo. Sela.

5 uTixo wenyukela ngenxokozelo, uJehova ngokukala kwetilongo.

6 Hlabelelani uTixo, ni hlabelele; hlabelelani kuyo iNkosi yenu, ni hlabelele.

7 Ngokuba uTixo u iNkosi yezwe lonke; hlabelelani ni qonde.

8 uTixo u ya busa pezu kwezizwe; uTixo u hlezi pezu kwesihlalo sake sobukosi esi ingcwele.

9 Abanumuzana babantu ba hlangene, abantu baka Tixo ka Abrahama; ngokuba izihlangu zezwe e zika Tixo; u pakeme kakulu.

## ISIHLABELELO 48.

Igama, Isihlabelelo kuwo amadodana ka Kora?

MKULU uJehova nga e bongwa, kakulu yena, emzini ka Tixo wetu, intaba yake e yingcwele.

2 I me kahle, i ukutokoza komhlaba wonke intaba iZioni, emacaleni a senyakato, umuzi weNkosi enkulu.

3 uTixo u sezigodhlweni zalo, u yaziwa u yinqaba.

4 Ngokuba, bheka, amakosi a hlangene; a dhlulele kanye.

5 Ngo ku bona, a dumala; a tutumela, a baleka.

6 Ukututumela kwa wehlela, nobuhlungu njengaye obeletayo.

7 Wena u yapula imikumbi ya seTarshishi ngomoya wa sempumalanga.

8 Njengaloku e si ku zwileyo, njalo si bonile emzini ka Jehova wamabandhla, emzini ka Tixo wetu; uTixo wo wu misa ku ze ku be pakade. Sela.

9 Si ya kumbula, Tixo, umsa wako pakati kwetempeli lako.

10 Njengalo igama lako, Tixo, ku njalo ukubongwa kwako ku ze ku be semikaulweni yomhlaba; isandhla sokunene sako si gcwele ukulunga.

11 Intaba iZioni ma i jabule, namadodakazi a seJuda etabe ngenxa yokwahlulo kwako.

12 Zungezani iZioni, ni li haqe; ni bale iziqongo zalo.

13 Bhekani ngenhliziyo izako eziqinileyo zalo, ni dabule izigodhlo zalo; ukuze ni ku tyele kuso isizukulwane esi landelayo.

14 Ngokuba lo uTixo u nguTixo wetu ku ze ku be pakade; wo si hola ku ze ku be sekufeni.

## ISIHLABELELO 49.

Kumholi wokuhlabelela, kuwo amadodana ka Kora. Isihlabelelo.

YIZWANI loku nonke nina bantu; ni beke indhlebe nonke nina eni hleziyo emhlabeni.

2 Nina madodana abantu, nani ma-

dodana amakosi, ocebileyo kanye nompofu.
3 Umlomo wami wo kuluma ukuhlakanipa; ko ti ukucabanga kwenhliziyo yami ku be amazwi a qondileyo.
4 Ngo nika indhlebe yami kuso isiga; ngo qala igama lami ngogubu.
5 Nga ngi saba ngani ezinsukwini ezimbi na? nxa ukonakala kwabangiqamelayo ku ngi haqa na?
6 Bona a betemba kuyo imfuyo yabo; be zigabise ngengcebo yabo,
7 Amuko umuntu kubo o nga hlaula ngokuhlaulela umfo wabo; amuko o nga nika kuTixo isikululo sake.
8 (Kanti isihlaulelo sompefumlo wabo sikulu; a si be si sa bako ku ze ku be pakade.)
9 Ukuba a pile ku be pakade, a nga ku boni ukubola.
10 Ngokuba u ya bona ukuba abahlakanipileyo ba ya fa; isiula nesipukupuku zi ya buba kanye, zi ba shiyele abasemuva kwabo, imfuyo yabo.
11 Ku umzindhlo wabo ukuba izindhlu zabo zi ya kuba kona ku ze ku be pakade; nezindhlu zabo zo ba kona kuzo izizukulwane nezizukulwane; ba ya yi ta imihlabati yabo ngamagama abo.
12 Kodwa umuntu o dumileyo a ka yi kuhlala; u ya fana nezilwane ezibubayo.
13 Lendhlela yabo i ubuula babo, kepa abasemuva kwabo ba ya kolwa ngomlomo wabo. Sela.
14 Njengezimvu ba ya bekwa esheoli; ukufa ko ba dhla; abaqoto bo nyatela pezu kwabo ekuseni; ko ti isimo sabo si bole esheoli si nga be si sa bako ezindhlini zabo.
15 Kanti uTixo wo hlaulela umpefumlo wami esandhleni sesheoli, ngokuba yena wo ngamkela. Sela.
16 U nge sabi uma umuntu e cebile, uma udumo lwendhlu yake lwandile;
17 Ngokuba ekufeni kwake a ka yi kupata luto; udumo lwake a lu yi kwehla emva kwake.
18 Noma ekupileni kwake wa bonga umpefumlo wake; (ko ti ba ku bonge uma u z'enzele okuhle.)
19 Wo ya esizukulwaneni sa oyise, a ba yi ku bona ukukanya ku ze ku be pakade.
20 Umuntu odumileyo, e nga qondi, u ya fana nezilwane ezibubayo.

## ISIHLABELELO 50.

Isihlabelelo kuye uAsafa.

UTIXO o namandhla, uJehova, u kulumile; u bizile izwe ku suke ekupumeni kwelanga ku ze ku be sekutyoneni kwalo.
2 eZioni, ukupelela kobuhle, uTixo u kanyile.
3 uTixo wetu u ya kuza, a ka yi kutula: umlilo wo dhla pambi kwake, ku ya ku vuza kakulu nga kuye.
4 U ya kubiza kulo izulu ngapezulu, na kuwo umhlaba ukuze ahlule abantu bake.
5 Butelani kimi abahlonipayo bami; abanquma uvumelwano lwami ngoku ngi hlabisa.
6 Ko ti izulu li tyele ukulunga kwake; ngokuba uTixo u ngumahluli. Sela.
7 Yizwani bantu bami, ngi ya kukuluma; Israeli, ngo qinisa ngawe; ngi uTixo, uTixo wako.
8 A ngi yi kukutetisa ngeminikelo yako, na ngetyisiweyo yako pambi kwami ngezikati zonke.
9 A ngi yi kutabata inkunzi endhlini yako, nezimpongo ezibayeni zako.
10 Ngokuba zonke izilwane zehlati ezami; nezinkomo e zi sezintabeni ezi inkulungwane.
11 Ngi ya zazi zonke izinyoni zezintaba; nezilo zasenhle zi kimi.
12 Uma be ngi lambile a ngi nga tyelanga wena ngokuba umhlaba owami, nokugcwala kwawo.
13 Ngi ya kudhla inyama yezinkunzi, ngi puze igazi lezimpongo na?
14 Nikela kuTixo ukubonga; u koke kuye Opakamileyo izitembiso zako;
15 U ngi bize ngosuku lwenhlupeko; ngi ya kukulula, wena u ya ku ngi dumisa.
16 Kepa kuye omubi uTixo u ti; Yini ukuba u shumayele imiteto yami; nokuba u tabate uvumelwano lwami ngomlomo wako na?
17 Wena pela u ya zonda ukululeka, u lahle amazwi ami emva kwako.
18 Uma u bona isela, wa u tokozana nalo, wa u hlanganyela nezipingi.
19 U ya tuma umlomo wako ebubini, u ti ulimi lwako lu qambe inkohliso.
20 U hlezi u hleba umfo wenu; u ya beka isikubekiso kuyo indodana ka nyoko.
21 Loku u kwenzile nga ti nga tula; wa cabanga ukuba ngi njengawe impe-

la; ngo ku kuza ngi lungise loku emehlweni ako.

22 Manje qondani loku, nina e ni kohlwa uTixo, funa ngi ni dabule, ku ze ku nga biko osindayo.

23 O hlaba ukubonga u ya ngi dumisa; u ti o qapela ngendhlela yake, ngo m bonisa ukusindisa kuka Tixo.

## ISIHLABELELO 51.

Kumholi wokuhlabelela, Isihlabelelo nguDavida, ekuzeni kuye kuka Natani umazisi emva kokungena kwake kuBatsheba.

NGI haukele Tixo ngokomusa wako; ngokobuningi bobubele bako ma u hlangule izipambeko zami.

2 Ma u ngi hlanzisise kakulu ebubini bami, u ngi hlanze ekoneni kwami.

3 Ngokuba ngi ya zazi izipambeko zami; nesono sami si pambi kwami ngezikati zonke.

4 Ngonile kuwe, wena wedwa, ngi benzile lobububi emehlweni ako; ukuze u tiwe u lungile ekushumayeleni kwako, u hlanzeke ekwahluleni kwako.

5 Bheka nga zalelwa ebubini, nasekoneni umame wa ngi tabata.

6 Bheka u ya tanda iqiniso ngapakati; ku ti ekusitekeni wo ngazisa ukuhlakanipa.

7 Ngi hlanze ngehisope, ngo ba ngi hlanzekile; ngi cwengisise, ngo ba mhlope ku neqwa.

8 Ngi zwise intokozo nenjabulo; ukuze amatambo o wa cobozileyo etabe.

9 Fihla ubuso bako ezonweni zami, u hlangule ububi bonke bami.

10 Ma u ngenzele inhliziyo ehlanzekileyo, Tixo; u vuse umoya oqinisekileyo ezibilinini zami.

11 Ma u nga ngi lahli ebusweni bako; u nga susi kimi umoya wako oyingcwele.

12 Ma u buyisele kimi intokozo yokusindisa kwako; u ngenzele umoya ovumayo.

13 Lapo ngo fundisa abapambekayo izindhlela zako; ko ti izoni zi buyele kuwe.

14 Ngi kulule egazini Tixo, Tixo wokusindisa kwami; ulimi lwami lo hubela ukulunga kwako.

15 Nkosi, vula izindebe zami; ku ya kuti ulimi lwami lu shumayele udumo lwako.

16 Ngokuba a u tandi umnikelo, nga ngi ku nika wona; otyisiweyo a u tokozi ngawo.

17 Iminikelo ka Tixo i ngumoya odabukileyo; inhliziyo edabukile, eyapukile, Tixo, a u yi kuyidela.

18 Yenza okuhle eZioni emuseni wako; u zake izindonga za seJerusalema.

19 Lapo wo tanda iminikelo yokulunga, etyisiweyo netyisiweyo impela; lapo ba ya kunikela izinkunzi pezu kwamalati ako.

## ISIHLABELELO 52.

Kumholi wokuhlabelela. Isiqondiso nguDavida. Ekuzeni kuka Doegi umEdomi lapo wa m tyela uSauli, wa ti kuye uDavida u fikile endhlini ka Ahimeleki.

YINI ukuba u zigabise ebubini wena siqwaga na? umusa ka Tixo u sezindaweni zonke.

2 Ulimi lwako lu ya ceba ukonakalisa; lu njengensingo eloliweyo lwenza inkohliso.

3 Wena u ya tanda ububi ku nokulungileyo; nokuqamba amanga ku nokukuluma ukulunga. Sela.

4 U ya tanda onke amazwi okugwinya, wena lulimi lwenkohliso.

5 Impela uTixo wo ku cita ku be njalo, wo ku pata a ku kipe enhlalweni yako; wo ti a ku domule ezweni labapilileyo. Sela.

6 Abalungileyo bo bona, nabo besabe, futi ba ya ku m hleka:

7 Be ti, Bheka nasi isiqwaga e si nga m enzanga uTixo amandhla aso; kanti wetemba ekuvameni kwengcebo yake, waziqinisa ekonakaliseni.

8 Kepa mina ngi njengomhlwati oluhlaza endhlini ka Tixo; ngi yetemba emuseni ka Tixo ku ze ku be pakade.

9 Ngi ya kukubonga ku ze ku be pakade, ngokuba u kwenzile; ngi ya kubheka igama lako; ngokuba kuhle pambi kwabayingcwele bako.

## ISIHLABELELO 53.

Kumholi wokuhlabelela ogubwini. Isiqondiso nguDavida.

ISIULA si ti enhliziyweni yaso, Amuko uTixo. Bonakalisile, benzile okubi okunengekayo; amuko o wenza okulungileyo.

2 uTixo wa buka e sezulwini pezu kwamadodana abantu ukubona uma e kona oqondayo e m funa uTixo.

3 Ba dukile bonke; ba ncolile kanye; akako o wenza okulungileyo akako noyedwa.

4 A bazi yini abasebenzi bokubi? a ba dhla abantu bami njenga loku ba si dhla isinkwa, be nga kuleki kuTixo.

5 Lapo besaba ngokwesaba nokuba kwa ku nge ko okusabekayo; ngokuba uTixo u hlakazile amatambo ake o ku vimbelayo; wena u ba jabisile, ngokuba uTixo u ba delile.

6 Ubani o wo nika ukusindisa kuIsraeli ku vele eZioni na? Uma uTixo e buyisa ukutunjwa kwabantu bake uJakobe u ya kwetaba, a jabule uIsraeli.

## ISIHLABELELO 54.

Kumholi wokuhlabelela pezu kwogubu. Isiqondiso nguDavida lapo amaZifi e za a ti kuSauli, uDavida a ka zifihlile kiti na?

NGI sindise Tixo ngegama lako ngahlulele ngobuqawe bako.

2 Tixo, yizwa umtandazo wami, u nikele indhlebe emazweni omlomo wami.

3 Ngokuba abafo ba ngi vukele, abanolaka ba ya funa umpefumlo wami, a ba bekanga uTixo pambi kwabo. Sela.

4 Bheka uTixo u ngosizayo kimi; iNkosi i kubo abapasayo umpefumlo wami.

5 Yo buyisela okubi kuzo izita zami; ma u zi nqume eqinisweni lako.

6 Ngi ya kunikela kuwe umnikelo ngokuvuma; ngo bonga igama lako Jehova, ngokuba ku lungile.

7 Ngokuba u ngi kululile ekuhlutyweni konke; futi iso lami li bhekile eziteni zami.

## ISIHLABELELO 55.

Kumholi wokuhlabelela pezu kogubu. Isiqondiso, nguDavida.

TIXO, ma u nikele indhlebe ekutandazeni kwami; u nga zifihli ekuceleni kwami.

2 Lalela kimi, u ngi pendule; ngi ya nyakaza ekulileni kwami, ngi bubule;

3 Ngezwi lesita, ngenxa yokucindezela komubi; ngokuba ba ya ngi ponsa ngokubi, ba ngi camele olakeni.

4 Inhliziyo yami i ya zibinya pakati kwami; ku ti amavuso okufa a ngi wele.

5 Ukwesaba nokuzamazama ku fikile pezu kwami, ukututumela ku ngi sibekele.

6 Nga se ngi ti, Ubani o ya ku ngi nika amapiko a njenga wejuba, ngi ndizele ngi hlale.

7 Bheka, nga ngi baleka ngi ye kude ngi lale ehlane. Sela.

8 Nga ngi tyetyisa ukusinda kwami ngi suka emoyeni o vunguzayo nasesipepweni.

9 Cita Nkosi u zahlukanise izilimi zabo; ngokuba ngi bonile ukuhlupa nokuxabana emzini.

10 Emini nasebusuku ba ya zungeza ezindongeni zawo; ukonakala nokukatazeka ku pakati kwawo.

11 Ukonakalisa ku pakati kwawo; ukuhlupa nokukohlisa a ku dedi ezindhleleni zawo.

12 Ngokuba a siso isita e si ngi jezisayo; nxa ku njalo nga ngi ku twala; a si ye o ngi zondayo o be e zikulisile pezu kwami; nxa ku njalo, nga ngi zifihla kuye.

13 Kepa uwena, umuntu olingana nami, ohlangeneyo nami, umgani wami.

14 E senza naye ku be mnandi ukukulumana kwetu, e si hambela naye endhlini ka Tixo ebandhleni.

15 Ukufa ma ku ba zume, ma ba tyone eSheoli be se zwa; ngokuba ububi bu sezinhlalweni zabo, pakati kwabo.

16 Mina ngi ya kukala kuTixo; ko ti uJehova a ngi sindise.

17 Kusihlwa, na kusasa, na semini, ngo kuleka, ngi lingoze; ko ti e zwe izwi lami.

18 Wa kulula umpefumlo wami ekulweni o ku kimi ku be kona ukutula; ngokuba ba be baningi kimi.

19 uTixo u ya kuzwa, a ba hlupe; yena o be hlezi endulo. Sela. Bona o ku ngeko kubo ukupenduka ka ba m esabi uTixo.

20 U zelulile izandhla zake pezu kwabo a ba be lungelene naye, u lwapulile uvumelwano lwake.

21 Amazwi omlomo wake a butyelezi ku namafuta, kepa ukulwa ku be senhliziyweni yake; a be o tambile amazwi ake ku namafuta agijimayo, kepa a be izinkemba ezikokiweyo.

22 Ponsa pezu kuka Jehova umtwalo wako, wo ti a ku pase, a ka sa yi ku yeka abalungileyo ba zanyazanyiswe napakade.

23 Kanti wena Tixo wo behlisela emgodini wokubujiswa abantu begazi nenkohliso; a ba yi kufeza inxenye yezinsuku zabo, kepa mina ngi ya kwetemba kuwe.

## ISIHLABELELO 56.

Kumholi wokuhlabelela ngejuba lokutula pakati kwabafo, nguDavida. Igama ekubanjweni kwake ngabaFilisti eGati.

YIBA nomsa kimi Tixo; ngokuba abantu ba ya ngi futa, ba ya lwa imihla yonke, ba ngi cindezele.

2 Izita zami zi ya ngi futa imihla yonke, ngokuba ba ningi aba lwa nami be nokuzidhla.

3 Osukwini e ngi saba ngalo ngo temba kuwe.

4 KuTixo ngo bonga izwi lake; kuTixo ngi be ngi m etemba, a ngi yi kwesaba; inyama i ngenzani kimi na?

5 Ba ya nengwa amazwi ami imihla yonke; amacebo onke abo a ngokubi kimi.

6 Ba ya zihlanganisa, ba bace; ba qapela izinyatelo zami, njengabo a ba lalela umpefumlo wami.

7 Ku kona kubo ukupunyuka ngokubi na? wisa pansi abantu ngolaka, Tixo.

8 U ya bala ukuzula kwami; beka izinyembezi zami egabeni lako; aziko encwadini yako na?

9 Lapo izita zami zo buyela emuva ngosuku e ngi kala ngalo; ngi ya kwazi loku; ngokuba uTixo u kimi.

10 KuTixo ngo bonga ngezwi; kuJehova ngo bonga ngezwi.

11 Ngi be ngetemba kuTixo, a ngi yi kwesaba; umuntu a ngenzani kimi?

12 Tixo, izifungo zako zi pezu kwami; ngo koka izibongo kuwe.

13 Ngokuba u sindisile umpefumlo wami ekufeni; a u yi ku sindisa izinyawo zami ekuweni, ukuze ngi zi hambele pambi kuka Tixo ekukanyeni kwabapilileyo na?

## ISIHLABELELO 57.

Kumholi wokuhlabelela. U nga citi, nguDavida. Igama ekubalekeni kwake ebusweni buka Sauli empandwini.

YIBA nomusa kimi Tixo, Yiba nomusa kimi, ngokuba umpefumlo wami u yetemba kuwe; ngi ya kwetemba etunzini lamapiko ako, zi ze zi dhlule izinhlupo.

2 Ngo kalela kuTixo Opakamileyo, kuTixo o ngi fezelayo.

3 Wo tuma e sezulwini a ngi sindise ekujeziseni ko ngi futayo. Sela. uTixo wo tumela umusa wake neqiniso lake.

4 Umpefumlo wami u pakati kwezingonyama; ngi ya lala kwabavutayo, abantwana babantu, a bamazinyo abo a yimikonto nemisebe, ba ti ulimi lwabo lu yinkemba ebukali.

5 Ma u pakame, Tixo, pezu kwezulu, ukukazimula kwako ma ku be pezu kwezwe lonke.

6 Ba beka umgibe ezinyaweni zami; umpefumlo wami u koteme; ba mbile pambi kwami umgodi, ba wile pakati kwawo. Sela.

7 Inhliziyo yami i ya qiniseka Tixo, i ya qiniseka inhliziyo yami; ngo hlabelela, ngi tyaye ugubu.

8 Vuka, dumo lwami; vuka gubu nomqangi; ngo vuka ngovivi lokusa.

9 Ngo ku bonga, Nkosi yami, pakati kwabantu; ngi tyaye ugubu kuwe pakati kwezizwe.

10 Ngokuba umusa wako mkulu ku ze ku be sezulwini, neqiniso lako ku ze ku be semafwini.

11 Ma u pakame pezu kwezulu, Tixo; nokukazimula kwako pezu kwezwe lonke.

## ISIHLABELELO 58.

Kumholi wokuhlabelela. U nga citi, nguDavida, Igama.

NI ya kuluma ukulunga ngokutula isibili na? ni yahlula ngokulingana madodana abantu na?

2 Impela ni ya sebenza ukonakalisa enhliziyweni; ni ya linganisa uhlupo lwezandhla zenu emhlabeni.

3 Ababi ba ya pambuka kwa sekuzalweni, ba yeduka kwa sesiswini, ba kuluma amanga.

4 Ubuhlungu babo bu njengobuhlungu benyoka; njengebululu elingezwayo, e li vimba indhlebe yalo.

5 E li nga yi ku lalela kulo izwi lababuli aba bula ngokuhlakanipa.

6 Pohloza amazinyo emlonyeni wabo Tixo; fohloza amazinyo emihlati ezingonyama ezintya Jehova.

7 Ma ba ncibilike njengamanzi, ma ba muke njalo; lapo e gobisa umcibityelo ukunsala imisebe yake, njalo ma ba zinqume.

8 Njengomnenke o ncibilika ekuhambeni, njengesipunzi somfazi ba nga boni ilanga.

9 Izimbiza zenu zi nga wa wu zwa umlilo wameva, wo ba susa ngesipepo be sa pila, olakeni lwake.

10 Olungileyo wo jabula ngokuba u bonile impindiselo wo geza izinyawo zake egazini lababi.

11 Ku ya kuti umuntu a ti; impela u kona umvuzo kolungileyo; impela u kona uTixo o wahlulayo emhlabeni.

## ISIHLABELELO 59.

Kumholi wokuhlabelela, U nga citi, nguDavida, Igama lapo uSauli wa tuma, ba linda indhlu uku m bulala.

NGI kulule eziteni zami, Tixo wami; ngi pakamise pezu kwabangivukelayo.

2 Ngi kulule kwabasebenzi bokubi; na kubantu begazi ma u ngi sindise.

3 Ngokuba, bheka, ba ya bacela umpefumlo wami; abanamandhla, ba ya ngi butanela; ku nge siko ngokupambeka kwami, ku nge siko ukona kwami, Jehova.

4 Ba ya gijima, ba zilungisele li ngeko icala kimi; vuka uku ngi hlangulisa, u bone.

5 Ngako, wena Jehova, Tixo wamabandhla, Tixo wabaIsraeli, vuka ukuhlutywa kwezizwe zonke; u nga haukeli namunye wabakohlisayo ekoneni. Sela.

6 Ba buya kusihlwa; ba vungama njengenja, ba zungeze umuzi.

7 Bheka ba ya futa ngenhlamba emlonyeni wabo; izinkemba zi sezindebeni zabo; ngokuba, ba ti, Ubani o zwayo na.

8 Kepa wena, Jehova, wo ba hleka; wo delela zonke izizwe.

9 Ngawo amandhla ake ngo qonda wena, ngokuba uTixo u yinqaba yami.

10 uTixo womusa wami wo ngi hlenga; uTixo wo ngi bonisa impindiselo eziteni zami.

11 U nga ba bulali funa abantu bami ba kohlwe; ba nyakazise ngamandhla ako; u behlise Nkosi e yisihlangu setu.

12 Isono somlomo wabo si yizwi lezindebe zabo, ma ba banjwe ekuzidhleni kwabo; ba ya kuluma ukutuka namanga nawo.

13 Qeda, qeda ngolaka, ku nga bi be sa bako; ba ya kuti bazi ukuba uTixo u ya busa eJakobe, ku ze ku be semikaulweni yomhlaba. Sela.

14 Ma ba buye kusihlwa; ma ba vungame njengenja, ba zungeze umuzi.

15 Ma ba nxibe ukudhla, ma be nga suti, ba hlale na sebusuku.

16 Kepa mina ngo hlabelela amandhla ako; ngi hubele umusa wako ekuseni, ngokuba u be inqaba yami nesipepelo ngosuku lokuhlupeka kwami.

17 Mandhla ami ngo hlabelela kuwe, ngokuba uTixo u yinqaba yami, u uTixo womusa kimi.

## ISIHLABELELO 60.

Kumholi wokuhlabelela ngetilongo lokuhlabelela, Igama nguDavida lokufundisa; ekulweni kwake eMesopotamia neAram-zoba lapo uJoabi wa buya wa tyaya eEdomi etafeni lika sawote aba izinkulungwane ezi ishumi neshiyagalombili.

TIXO u si lahlile, u si hlakazile, u bu tukutele; ma u buyele kiti.

2 U zamazisile izwe, u li dabulile; lungisa izimfa zalo; ngokuba li ya zamazama.

3 U bonisile abantu bako okulukuni; u si puzisile iwaini lokudengezela.

4 U nikile bona aba kwesabayo isiboniso, si pakanyiswe pambi kweqiniso. Sela.

5 Ukuze abatandiweyo bako ba kululwe; sindisa ngesandhla sokunene sako, u ngi zwe.

6 uTixo u kulumile ebungcweleni bake; Ngi ya kwetaba, ngahlule iShekemi, ngi linganise itafa la seSukoti.

7 E lami iGiladi, e lami iManasa nalo; futi iEfraimi li amandhla ekanda lami; iJuda li umsila wokubusa kwami.

8 iMoabi li ukamba lwami lokugeza; pezu kwEdomi ngo ponsa isicatulo sami; Filistia yetaba pezu kwami.

9 Ubani wo ngi holela emzini o yinqaba na? ubani wo ngi kapela eEdomi na?

10 A si uwe, Tixo, o be e si lahlile na? a si uwe Tixo o wa e nga hambi empini yetu na?

11 Ma u senzele ukusiza ekuhlupekeni; ngokuba ku ize ukusindisa komuntu.

12 NgoTixo, si ya kwenza ngamandhla; ngokuba yena wo nyatela pansi izita zetu.

## ISIHLABELELO 61.

Kumholi wokuhlabelela pezu kogubu nguDavida.

YIZWA, Tixo, ukukala kwami, u lalele kuko ukukuleka kwami.

2 Ngo kala kuwe ngi sekupeleni komhlaba, uma inhliziyo i nesiyezi; ma u ngi holele edwaleni elipakeme kunami.

3 Ngokuba u yisipepelo sami, inqaba enamandhla ebusweni bezita.

4 Ngo hlala etenteni lako ku ze ku be pakade; ngo temba ekugubuzeleni kwamapiko ako. Sela.

5 Ngokuba wena, Tixo, u zwile izifungo zami; u ngi nikile inzuzo yabo aba lesabayo igama lako.

6 Wo kweleka izinsuku kuzo izinsuku zenkosi; neminyaka yayo njengezizukulwane nezizukulwane.

7 Yo hlala pambi kuka Tixo ku ze ku be pakade; yenzela umusa neqiniso, ko yi gcina.

8 Njalo ngo hlabelela igama lako ku ze ku be pakade; ngi hlaule izifungo zami ngemihla.

## ISIHLABELELO 62.

Kumholi wokuhlabelela, kuJedutuni, Isihlabelelo nguDavida.

IMBALA umpefumlo wami i ya tula kuTixo; ukusindiswa kwami ku kuye.

2 Yena yedwa u yitye lami, nokusindiswa kwami; u yinqaba yami, a ngi yi kunyakaza kakulu.

3 Ni ya kusukela umuntu ku ze ku be nini na? ni ya kufohlozwa nina nonke njengodonga olu tambekileyo, notango olu kahlelwayo pansi.

4 Imbala ba ya ceba uku m wisa pansi ekupakameni kwake; ba ya tanda amanga; ba ya bonga ngomlomo wabo, kanti ba ya tuka enhliziyweni embilinini yabo. Sela.

5 Yebo mpefumlo wami tula kuTixo; ngokuba itemba lami li kuye.

6 Yena yedwa u yitye lami, nokusindiswa kwami; u yidwala lami; a ngi yi kunyakaza kakulu.

7 I kuTixo inkululo yami nokukazimula kwami; itye lamandhla ami, isipepelo sami si kuTixo.

8 Temba kuye ngezikati zonke; nina bantu tokozelani pambi kwake inhliziyo yenu; uTixo u yisipepelo kiti. Sela.

9 Nembala ba umoya abafokazana, ba ngamanga abanumuzana; benyuke esilinganisweni; bona kanye ba yelula ku nomoya.

10 Ni nga tembi kulo uhlupo, ni nga zigabisi ngokupanga; uma imfuyo yandile, ni nga beki kuyo inhliziyo.

11 uTixo u kulumile kanye; kabili ngi zwile loku; ukuba amandhla a kuye uTixo.

12 Na ku wena Nkosi u kona umusa; ngokuba wena u pindisela kumuntu njengokwenza kwake.

## ISIHLABELELO 63.

Isihlabelelo nguDavida lapo wa e sehlane la se-Juda.

TIXO, u nguTixo wami wena, ngo ku funisisa; umpefumlo wami u ya komela; inyama yami yondela wena ezweni elomileyo eli dungalisayo, eli nge namanzi;

2 Ngi bone amandhla ako, nokukazimula kwako, njengaloku e ngi ku bonileyo endaweni e ingcwele.

3 Ngokuba umusa wako u mnandi ku nokupila; izindebe zami zo ku babaza.

4 Njalo ngo ku bonga ekupileni kwami; egameni lako ngo pakamisa izandhla zami.

5 Umpefumlo wami wo suta amafuta nokunona; ko ti umlomo wami u dumise wena ngezindebe ezetabayo.

6 Uma ngi ku kumbula embedeni wami, ngi zindhla ngawe ngemilindo yobusuku.

7 Ngokuba u be ukusiza kwami, ngi ya kwetaba nasetunzini lamapiko ako.

8 Umpefumlo wami u ya bambelela kuwe; isandhla sokunene sako si ya ngi pasa.

9 Kepa bona a ba funa umpefumlo wami uku wu cita, ba ya kuya ezindaweni ezingapansi komhlaba.

10 Ba ya kunikelwa esandhleni senkemba; ba be isabelo sezimpungutye.

11 Kepa inkosi yo jabula kuTixo; bonke aba funga ngaye ba ya kwetaba; kanti umlomo wabo aba kuluma amanga wo vinjwa.

## ISIHLABELELO 64.

Kumholi wokuhlabelela; Isihlabelelo nguDavida.

YIZWA, Tixo, izwi lami ekukaleni kwami, u londoloze ukupila kwami evusweni lesita.

2 Ma u ngi site ekucebeni kwababi, esixukwini sabasebenza okubi.

3 A benza lu be bukali ulimi lwabo njengenkemba a ba gobisa umcibityelo ukunsala imisebe yabo, i ti amazwi ababayo.

4 Ukucibityela olungileyo be sekusitekeni; ba ya cibityela masinyane, be nga sabi.

5 Ba ya ziqinisa endabeni embi; ba ya kuluma ngokufihla imigibe; ba ti, Ubani o ya ku ba bona na?

6 Ba ya hlola ukonakalisa ba ti; si qedile icebo eli cetyiweyo; futi izibilini zabo bonke, nenhliziyo i julile.

7 Kepa uTixo wo ba cibityela masinyane ngomsebe ba gwazwe ngokuzunywa.

8 Ku ya kuti ba wise ulimi lwabo pezu kwabo; bonke aba ba bonayo ba ya kubaleka.

9 Ko ti ba bone bonke abantu, ba shumayele ukwenza kuka Tixo; ba qonde ukwenza kwake.

10 Olungileyo wo jabula kuJehova e tembe kuye; betabe nabo bonke abaqoto ngenhliziyo.

## ISIHLABELELO 65.

Kumholi wokuhlabelela. Isihlabelelo nguDavida. Igama.

KU kuwe, Tixo, ukutula ukudunyiswa eZioni, ko ti ku hlaulwe kuwe ukufunga.

2 Wena o ku zwa ukukuleka, izinhlobo zonke zabantu zi ya kuza kuwe.
3 Izindaba ezimbi zi namandhla kimi; izipambeko zetu wo zi yekela.
4 U busisiwe o m ketayo wena, u m sondeze, a hlale emagumeni ako; so suta ukulunga kwendhlu yako, itempeli lako eli ingcwele.
5 Wo si pendula ngokusabekayo ekulungeni, Tixo, wokusindiswa kwetu; itemba lemikaulo yonke yomhlaba, nelabo aba kude elwandhle.
6 O misa izintaba ngamandhla ake; o hlome ubuqawe.
7 O tulisa inxokozelo yezilwandhle, inxokozelo yamaza azo, nomsindo wabantu.
8 Bona a ba hlezi emikaulweni ba yesaba ngeziboniso zako; u yetabisa ukupuma kokusa nokokuhlwa.
9 U hambele emhlabeni, u wu netisile, u wu vundisile kakulu ngomfula ka Tixo o gcwele amanzi; u ya kumisela ukudhla kwabo, ngokuba u wu lungisela njalo.
10 U ya puzisa imisele yawo, u bohlise izinhla zawo, u wu tambise ngezihlambi; u ya busisa ukumilisa kwawo.
11 U ya hlobisa umnyaka ngokulunga kwako; imikondo yako i ya tonsa amafuta.
12 I ya tonsa emadhlelweni ehlane; zi ti izintaba zambate injabulo.
13 Amadhlelo a yambata izimvu; amatafa a ya sibekelwa amabele; a yetaba, a hlabelele futi.

## ISIHLABELELO 66.

Kumholi wokuhlabelela. Igama. Isihlabelelo.

LIZWE lonke hubelani ngenjabulo kuTixo.
2 Hlabelelani udumo lwegama lake; ni nike udumo lokubongwa kwake.
3 Yityoni kuTixo, ukuti, U yesabeka kangakanani ekwenzeni kwako! ngobuningi bamandhla ako izita zako zi ya kukulalela ngenkohliso.
4 Izwe lonke li ya kukuleka kuwe, li hlabelele kuwe; li ya kuhlabelela igama lako. Sela.
5 Hambani ni bone imisebenzi ka Tixo; u yesabeka ekwenzeni kwake pezu kwabantwana babantu.
6 Wa guqula ulwandhle lwa ba umhlabati o womileyo; ba wela umfula ngezinyawo, lapo sa jabula kuye.
7 U ya busa ngamandhla ake ku ze ku be pakade; amehlo ake a ya linda izizwe; abahlubuki a ba yi ku zipakamisa. Sela.
8 Bongani uTixo wetu nina bantu, ni zwakalise izwi lokubongwa kwake.
9 O ya beka imipefumlo yetu ekupileni, e nga niki izinyawo zetu ekuzamazameni.
10 Ngokuba wena Tixo u si lingile; u si cwengisisile njengokucwengisiswa kwesiliva.
11 U si ngenisile esihibini; u bekile umtwalo okalweni lwetu.
12 U hambisile abantu pezu kwamakanda etu; sa ya emlilweni nasemanzini; kanti wa si pumisela endaweni e vundileyo.
13 Ngo ngena endhlini yako ngeminikelo etyisiweyo, ngi hlaule kuwe ukufunga kwami,
14 O ku vulekelwe izindebe zami noku kulunywe umlomo wami ekuhlupekeni kwami.
15 Ngo ku nikela iminikelo e tyisiweyo yezinonileyo, namafuta ezinqama; ngi ya kulungisa izinkomo kanye nezimbuzi. Sela.
16 Yizani, ni zwe nonke, nina e ni m esabayo uTixo, ngi ya kulanda loku a kwenzele umpefumlo wami.
17 Nga kala kuye ngomlomo wami; lwa ti udumiso lwa ba pansi kolimi lwami.
18 Uma be ngi naka ukonakala enhliziyweni yami, iNkosi nga i nga ngizwanga:
19 Kantike uTixo u ngi zwile; u lalele kulo izwi lokukuleka kwami.
20 U busisiwe uTixo o nga putisanga ukukuleka kwami, nomusa wake kimi.

## ISIHLABELELO 67.

Kumholi wokuhlabelela ngogubu, Isihlabelelo. Igama.

UTIXO ma ka be nomusa kiti, a si busise; ma ka kanyise ubuso bake kiti. Sela.
2 Ukuze indhlela yako yaziwe emhlabeni ukusindiswa kwako ezizweni zonke.
3 Ma ba ku bonge abantu, Tixo, ma ba ku bonge abantu bonke.
4 Izizwe ma zi jabule zetabe; ngokuba wena wo dhlula abantu ngokufaneleyo u hole izizwe emhlabeni. Sela.
5 Ma ba ku bonge abantu, Tixo; ma ba ku bonge abantu bonke.
6 Umhlaba wo nika isitelo sawo; uTixo, uTixo wetu wo si busisa.
7 uTixo wo si busisa; imikaulo yonke yomhlaba yo m esaba futi.

## ISIHLABELELO 68.

Kumholi wokuhlabelela nguDavida. Isihlabelelo. Igama.

UTIXO ma ka vuke, ma zi hlakazwe izita zake; ma ba baleke ebusweni bake a ba m zondayo.
2 Njengokuxotywa komusi, wena wo ba xotya; njengokuncibilika kwengcina pambi komlilo, ababi bo citwa pambi kuka Tixo.
3 Kepa abalungileyo ma ba jabule; ma betabe pambi kuka Tixo; ma beqe ngenjabulo.
4 Vumani kuTixo, hlabelelani igama lake; lungiselani yena o hamba e kwela ehlane, ngegama lake uJa, netabe pambi kwake.
5 uYise wezinkedama, umvikeli wabafelokazi uTixo endhlini yake e ingcwele.
6 uTixo u ya hlalisa aba bodwa ngendhlu; u ya pumisela ababotywa emhlabeni; kanti abahlubukayo ba hlezi ezweni elomileyo.
7 Tixo ekupumeni kwako pambi kwabantu, ekuhambeni kwako ehlane; Sela:
8 Umhlaba wa zamazama, izulu la tonsa ngapambi kuka Tixo; iSinai lona la zamazama pambi kuka Tixo, uTixo ka Israeli.
9 Tixo wena wa nisa imvula eningi; wa qinisa ifa lako se li pela mandhla.
10 Abapilayo bako ba hlezi kulo; u lungisele abatobekileyo izipo ezilungileyo zako Tixo.
11 iNkosi ya nika izwi, abaleti bendaba enhle ba ibandhla elikulu.
12 Amakosi empi a baleka! a baleka! ku ti isifazana e si hlezi ekaya si yabela impango.
13 Sengati nga ni lele pansi ezigcawini, ni njengamapiko ejuba a sibekelwa isiliva, nezimpape zalo igolide elimpofu.
14 Ekuciteni amakosi pakati kwayo nguye Onamandhla onke, ya ba mhlope njengonqoqane eZalmoni.
15 I yintaba ka Tixo intaba ya seBashane; I yintaba yezicongo intaba ya seBashane.
16 Nina zintaba zezicongo, yini ni bekelane ngomona intaba uTixo a tanda i be isihlalo sake na? nembala uJehova wo hlala ku ze ku be pakade.
17 Izincwele zika Tixo zi yizinkulungwane ezingamashumi amabili, izinkulungwane ezipindiweyo; iNkosi i pakati kwazo endaweni e yingcwele e seSinai.
18 Wena wenyukele ngapezulu, u tumbile abatunjiweyo; u tabatele abantu izipo; yebo nabahlubuki ukuze uTixo uJa a hlale kubo.
19 I busisiwe iNkosi e si twalise ngemihla, e uTixo wokusindiswa kwetu. Sela.
20 U nguTixo wetu, uTixo wezinkululo; futi kuJehova iNkosi ku kona ukupuma ekufeni.
21 Impela uTixo wo coboza ikanda lezita zake, ukakayi olu nezinwele lwake o hamba ezipambekweni zake.
22 iNkosi ya ti, Ngo ba buyisa eBashane, ngo ba buyisa ekujuleni kolwandhle.
23 Ukuze unyawo lwako lu cwile egazini lezita zako, nalo ulimi lwezinja zako.
24 Ba ya bona izindwendwe zako, Tixo, izindwendwe zako, Tixo wami, Nkosi yami, endaweni e ingcwele.
25 Abahlabeleli ba ya hamba nga pambili, emuva aba tyaya ogubwini; pakati izintombi zi beta.
26 Bongani uTixo emabandhleni, iNkosi emtonjeni wa seIsraeli.
27 U kona uBenjamini omncane, nombusi wabo; amakosi abaJuda nebuto labo, amakosi abaZebuloni, amakosi aba Naftali.
28 uTixo wako u misile amandhla ako; qinisa Tixo loku o kwenzele tina.
29 Ngenxa yetempeli lako eJerusalema, amakosi o leta izipo kuwe.
30 Kuza izilo zomhlanga, umhlambi wezinkunzi, nezinkonyana zabantu, zi ziwise pansi ngezinxenye zesiliva; cita abantu aba tokoza ekulweni.
31 Izikulu zi ya kuza zi vele Egipite; amaKushi a tyetye ukuyisa izandhla zawo kuTixo.
32 Nina mibuso yomhlaba hlabelelani kuTixo; ni tyaye ugubu kuyo iNkosi; Sela.
33 Kuye o kwela pezu kwezulu lezulu la sendulo; bheka u ya nikela izwi lake, izwi eli namandhla.
34 Nikani amandhla kuTixo; ukukazimula kwake ku pezu kwabaIsraeli; amandhla ake a semafwini futi.
35 U yesabeka, Tixo, kuko oku yingcwele kwako: uTixo ka Israeli uyena o nika amandhla nokuqina kubantu. U busisiwe uTixo.

## ISIHLABELELO 69.

Kumholi wokuhlabelela pezu kwesimbale; nguDavida.

NGI sindise, Tixo; ngokuba amanzi a ngenile empefumlweni wami,

2 Ngi ya cwila obityini olujulileyo, akuko ukusimama: Se ngi ngenile ebudeni bamanzi, i ti imisinga i ya ngi minzisa.

3 Ngi katele ngokukala kwami; umpefumlo wami u ya tya; amehlo ami a ya pela ngokubheka uTixo wami.

4 Abangizondayo ngeze ba vamile ku nezinwele zekanda lami; ba ningi abangiqedayo, ba izita zami ngi nge nacala: loku e ngi nga ku panganga nga se ngi ku buyisela.

5 Tixo u ya bazi ubuula bami, amacala ami a ka fihlakeli kuwe.

6 Aba ku tembayo ma ba nga bi namahloni ngami; Nkosi Jehova wamabandhla; a ba ku funayo ma ba nga hlazeki ngami, Tixo wabaIsraeli.

7 Ngokuba ngi twalile ukujeziswa ngenxa yako; ihlazo li sibekele ubuso bami.

8 Ngi ze ngi be umfokazi kubafo wetu, ongaziwayo nakubantwana baka mame.

9 Ngokuba ukuvutwa ngendhlu yako ku ngi dhlile; futi ukujezisa kwaba ku jezisayo ku ngi wele.

10 Lapo nga be ngi lila, umpefumlo u sekuzileni ukudhla, kwa ku ukujeziswa kimi.

11 Nga faka isaka li be ukwambata kwami; nga be ngi isihlekiso sabo.

12 Abahleziyo esangweni ba kuluma ngami; nga ti nga ba isiqango sezidakwa.

13 Kepa mina ukutandaza kwami kukuwe, Jehova, Tixo, eqinisweni lenkululo yako.

14 Ngi kipe odakeni, ma ngi nga tyoni; ma ngi sindiswe kubo abazondi bami, nasebudeni bamanzi.

15 Ma i nga ngi minzi imisinga yamanzi, ukujula ma ku nga ngi gwinyi, umgodi ma u nga ngi vuleli umlomo wawo.

16 Lalela kimi, Jehova, ngokuba umkulu umusa wako; u penduke kimi ngokobuningi besisa sako.

17 Ma u nga sibekeli ubuso bako wena kuyo inceku yako; ngokuba ngi ya hlupeka, tyetya u ngi lalele.

18 Sondela kuwo umpefumlo wami, u wu haukele; ngi kulule eziteni zami.

19 Wena u ya kwazi ukujeziswa kwami nezinhloni zami, nehlazo lami; izita zami zi kona pambi kwako zonke.

20 Ukujeziswa ku dabulile inhliziyo yami; ngi ya fa; ngi ya m bheka umuntu woku ngi haukela, kepa akako; naba ngi tokozisayo, kepa a ngi ba fumananga.

21 Ba ti ba nika ubuti bu be ukudhla kwami; na sekomeni kwami, ba ngi puzisa umunyu.

22 Itebula labo ma li be isihibe pambi kwabo; nokuhlala ngokutula kwabo, ma ku be umgibe.

23 Amehlo abo ma ka cinywe ukuze ba nga boni; zi ti izinkalo zabo zi zamazame.

24 Tela pezu kwabo intukutelo yako, nolaka lwako olu vutayo ma lu ba fikele.

25 Itanga labo ma li citeke; ma ku nga biko ohlabayo ematenteni abo.

26 Ngokuba ba m zingele o m tyayayo wena; ba ya kuluma ku be ubuhlungu kwabahlatyiweyo bako.

27 Ma wenezele icala pezu kwecala labo; futi ma ba nga ngeni ekulungeni kwako.

28 Ma u ba hlangule encwadini yabapilayo; futi ma ba nga lotywa kanye nabalungileyo.

29 Kepa mina ngi hlupekile, ngi dabukile; ukusindiswa kwako ma ku ngi hlenge, Tixo.

30 Ngo hlabelela igama lika Jehova ngegama; ngo m kulisa ngokubonga.

31 Ko ti ku be kuhle kuJehova ku nenkomo; ku nenkunzi e nezimpondo namasondo ahlukeneyo.

32 Abatobekileyo ba ya kubona loku, ba ya kujabula; ko ti i pile inhliziyo yenu e ni funa uTixo.

33 Ngokuba uJehova u ya ba lalela abakatazekileyo; a ka deli izibotywa zake futi.

34 Ma ku m hlabelele izulu nomhlaba, izilwandhle nazo zonke izilwane ezikasayo pakati kwazo.

35 Ngokuba uJehova wo sindisa iZioni, futi wo yaka imizi ya seJuda; ko ti ba hlale kona, ba be nalo li be ifa.

36 Inzalo yezinceku zake i ya ku dhla ifa lalo; nabo abatanda igama lake bohlala kulo.

## ISIHLABELELO 70.

Kumholi wokuhlabelela nguDavida, ukukumbuzela.

TIXO, tyetya uku ngi sindisa, Jehova, tyetya uku ngi siza.

2 Ma ba be namahloni ba jabe a ba funa umpefumlo wami; ma ba pendulelwe emuva, ba hlazeke a ba tanda ukonakala kwami.

3 Ma ba buyiselwe ku be umvuzo wezinhloni zabo a ba ti, Aha! aha!

4 Ma betabe ba jabule kuwe bonke aba ku funayo; ma ba ti njalo a ba tanda ukusindiswa kwako, uTixo ma ka be mkulu.

5 Kepa mina ngi hlupekile, ngi katazekile; ngi tyetyele, Tixo; wena u ngukusiza kwami u inkululo yami, Jehova; u nga libali.

## ISIHLABELELO 71.

JEHOVA, ngi yetemba kuwe; ma ngi nga bi namahloni ku be ngunapakade.

2 Ngi sindise ekulungeni kwako, u ngi punyule; nika indhlebe yako kimi, u ngi sindise.

3 Yiba kimi idwala lokupumula ngi ye kona njalo; u yalezile uku ngi sindisa; ngokuba wena u iwa lami, inqaba yami.

4 Tixo ngi sindise esandhleni somubi, empameni yongalungile neyomhlupi.

5 Ngokuba wena u yitemba lami, Nkosi Jehova: u yitemba lami nasebutyeni bami.

6 Ngi be ngi paswa nguwe na sesiswini; wena u be u ngahlulela kwa sematunjini ka mame; ukubongwa kwami ko ba ngawe njalo.

7 Ngi isimangaliso kwabaningi; kepa wena u yisipepelo sami esi namandhla.

8 Umlomo wami ma u gcwale ukubongwa kwako, nokudunyiswa kwako imihla yonke.

9 U nga ngi lahli ngesikati sobudala; ekupeleni kwamandhla ami u nga ngi shiyi.

10 Ngokuba izita zami zi ya kuluma nga kimi; bona aba qapela umpefumlo wami be hlebelana.

11 Ba ti, uTixo u m shiyile; zingelani ni m bambe; ngokuba amuko osindisayo.

12 Tixo, u nga bi kude nami, Tixo wami, tyetya uku ngi siza.

13 Abapambeneyo nompefumlo wami ma ba jabe, ba qedwe; ma ba mbate ukujeziswa nehlazo aba funa ukonakaliswa kwami.

14 Kepa mina ngi ya kwetemba njalo, ngenezele pezu kokubongwa kwako konke.

15 Umlomo wami wo landisa ukulunga kwako imihla yonke; nokusindisa kwako, ngokuba a ngi kwazi ukubalwa kwazo.

16 Ngi ya kuya emandhleni eNkosi uJehova; ngi bonge ukulunga kwako, okwako ukupela.

17 Tixo u ngi fundisile ku suke ebuntwaneni bami; ku ze ku be namanje, ngi be ngi shumayela imimangaliso yako.

18 Futi ngi ze ngi be mdala ngi be mpunga, Tixo, ma u nga ngi shiyi; ngi ze ngi shumayele ingalo yako kuso isizukulwane, na kubo bonke abezayo, ubuqawe bako.

19 Futi ukulunga kwako, Tixo ku pakeme kakulu, o kwenzile okukulu; Tixo ubani o njengawe.

20 O ngi bonisile izinkatazo eziningi ezimbi, wo buya u ngi pilise, wo buya u ngi kupule ebudeni bomhlaba.

21 Wena wo bandisa ubukulu bami, wo penduka u ngi duduze.

22 Futi mina ngo ku bonga ngogubu, ngi bonge iqiniso lako, Tixo wami; ngi hlabelele kuwe ngogubu, wena o yingcwele ka Israeli.

23 Izindebe zami zi ya memeza ngenjabulo uma ngi hlabelela kuwe, nompefumlo wami o u hlauleleyo.

24 Futi ulimi lwami lo kuluma ukulunga kwako imihla yonke; ngokuba ba nezinhloni, ba hlazekile a ba funa ukonakaliswa kwami.

## ISIHLABELELO 72.

KuSolomona.

TIXO nika izahlulo zako kuyo inkosi, nokulunga kwako kuyo indodana yenkosi.

2 U ya kwahlula abantu bako ngeqiniso, nabahlupekayo ngokwahlula.

3 Izintaba zo leta ukutula kubantu, nemimango ekulungeni.

4 Wo bahlula abahlupekayo babantu; a sindise abantwana babadingayo, a coboze umhlupi.

5 Ba ya kwesaba li se kona ilanga; na sebusweni benyanga esizukulwaneni na sesizukulwaneni.

6 U ya kwehla njengemvula edhlelweni; na njengezihlambi ezi netisa umhlaba.

7 Ukulunga ko hluma ezinsukwini zake; nokuvama kokutula ku se kona inyanga.

8 U ya kuti a buse ku suke elwandhle ku ze ku be selwandhle; nasemfuleni ku ze ku be semikaulweni yomhlaba.

9 Abahlezi ehlane ba ya kutoba pambi kwake; ko ti izita zake zi kote utuli.

10 Amakosi a seTarshishi neziqingi zo
leta umnikelo; Amakosi a seSheba ne-
Seba o zisa izipo.
11 Futi onke amakosi o kotama pambi
kwayo; zonke izizwe zo yi konza.
12 Ngokuba yo kulula osweleyo uma
e kalela ukusizwa; nompofu naye o nge
nakusizwa.
13 Yo haukela odangeleyo nosweleyo;
i ya kusindisa imipefumlo yabasweleyo.
14 Yo kulula umpefumlo wabo eku-
hlutyweni na sekupangweni; ko ti igazi
labo li be nenani elikulu emehlwini ayo.
15 Yona i ya kupila, i piwe okwegolide
la seSheba; futi ko tandazwa ngenxa
yayo ngezikati zonke; imihla yonke yo
bongwa.
16 Ko ba kona ukuvama kuka kolweni
emhlabeni esiqongeni sezintaba; uku-
dhla kwalo ko hatyazela njengeLebano-
ni; ko ti abasemzini ba kahlele njengo-
tyani bomhlaba.
17 Igama layo li ya kuhlala pakade,
igama layo li ya kuhlala li se kona ila-
nga; ko ti abantu ba zi busise ngayo;
izizwe zonke zo yi bonga.
18 U ya busiswa uJehova uTixo, uTi-
xo wabaIsraeli, o yenza imimangaliso
yena yedwa.
19 Ma li busiswe igama lake eli kazi-
mulayo ku ze ku be pakade; ma u gcwa-
le udumo lwayo umhlaba wonke; Ame-
ni, noAmeni.
20 Imitandazo ka Davida indodana ka
Jese se i pilile.

## ISIHLABELELO 73.

Isihlabelelo sika Asafa.

NEMBALA uTixo u lungile kuIsraeli,
ku bona abamhlope enhliziyweni.
2 Kepa mina, izinyawo zami zi be zi
cityu kuwa; izinyatelo zami zi be zi po-
nsu kutyelela.
3 Ngokuba nga ba nomona ngabazi-
dhlayo, nga bona ukutula kwababi.
4 Ngokuba akuko ukucindezelwa
ekufeni kwabo, kanti umzimba wabo u
kulupele.
5 Abako ekukatazekeni kwabantu, a
ba tyaywa kanye nabantu.
6 Ngako ukuzidhla ku ya ba gaxa;
ukupanga ku ya bembesa njengengubo.
7 Amehlo abo a pumile ngamafuta;
ba dhlulile ukuzindhla kwenhliziyo.
8 Ba ya hleka, ba kulume ngokuhlupa
kabi, ba kuluma ngokukukumala.
9 Beyisa izulu ngomlomo wabo, lu ti
ulimi lwabo lu hambela emhlabeni.
10 Ngako abantu bake ba buyiselwa
lapa; a ti amanzi a gcweleyo a kamelwe
bona.
11 Bona ba ti, uTixo u yazi kanjani?
Ku kona ukwazi kuye O pezu konke
na?
12 Bheka, laba ba ngababi, ba hlezi
kahle njalo, ba yandisa imfuyo.
13 Impela inhliziyo yami ngi cwebi-
sele ize, ngo hlanza izandhla zami ngo-
bumhlope.
14 Ngokuba ngi tyayiwe imihla yo-
nke, ukulungiswa kwami kwa ku seku-
seni.
15 Uma ngi te ngi ya kushumayela
njenga loko, bheka ngi zo kohlisa isizu-
kulwane sabantu bako.
16 Nxa ngi cabanga ukwazi loku, kwa
ku nzima emehlweni ami.
17 Nga za nga ngena endhlini engcwe-
le ka Tixo, nga qonda ukupela kwabo.
18 Impela u ba beke ebutyelezini, u ba
wisile ekubujisweni.
19 Yeka ba sekuciteken ngomzuzwa-
nyana; ba ya buba ngokubujiswa oku-
zumayo.
20 Njengepupo emva kokupapama,
Nkosi, ekuvukeni kwako wo dela umfa-
nekiso wabo.
21 Ku njalo nga be ngi katazeka enhli-
ziyweni yami; nga hlabeka ezinsweni
zami.
22 Futi nga ba isipukupuku, be ngi
ngazi luto; nga ba isilwane kuwe.
23 Kepa mina ngi kuwe njalo; u ngi
bambile ngesandhla sami sokunene.
24 Wo ngi hola ngokuqondisa kwako,
ko ti emuva u ngamkele ekukazimu-
leni.
25 Ngi nobani ezulwini na? uma ngi
nawe a ngi funi luto emhlabeni.
26 I ya pela inyama yami nenhliziyo
yami; kepa uTixo u idwala lenhliziyo
yami, u isabelo sami ku ze ku be pa-
kade.
27 Ngokuba bheka, bona aba kude na-
we ba ya kububa; u ba nqumile bonke
abapingayo ngokudeda kuwe.
28 Kepa mina ku ngi lungele ukuso-
ndela kuTixo; ngi beke isipepelo sami
kuyo iNkosi uJehova; ukuze ngi shu-
mayele izenzo zako zonke.

## ISIHLABELELO 74.

Isiqondiso sika Asafa.

TIXO u si deleleni njalo na? ulaka
lwako lu ya kutunqela izimvu ze-
dhlelo lako na?

2 Kumbula ibandhla lako o li zuzileyo endulo; u kululile u ti lwefa lako; lentaba iZioni o hlezi kuyo wena.

3 Ma u pakamise izinyawo zako kuzo izincitakalo ezi hlezi njalo; kuko konke isita e si konakalisileyo endaweni e ingcwele.

4 Izita zako zi ya bodhla pakati kwezindawo zako zokuhlangana; ba ya beka izibonakaliso zabo zi me.

5 Umuntu waziswa njengaloku e be pakamisele amazembe pezu kwemiti ehlangeneyo.

6 Kepa kaloku ba tyaya kanye okubaziweyo kwalo ngamazembe nezando.

7 Ba nikile emlilweni indawo yako e ingcwele, ba ncolisile indhlu yegama lako ngoku yi wisa emhlabatini.

8 Ba ti enhliziyweni yabo, ma si ba hlupe kanye; ba tyisile zonke izindawo ezimisiweyo zokuhlangana zika Tixo emhlabeni.

9 A si boni izibonakaliso zetu, a ka seko umazisi, amuko kiti o waziyo ukuba ko za ku be nini.

10 Tixo isita si ya kujezisa ku ze ku be nini na? umzondi wo dela igama lako ku ze ku be pakade na?

11 U finyezeleni isandhla sako esokunene sako na? si suse esifubeni sako, u qede.

12 Kepa uTixo u yinkosi yami kwa pakade wenza ukusinda pakati komhlaba.

13 Wena wa hlukanisa ulwandhle ngamandhla ako; wa fohloza izinhloko zezinhlwati emanzini.

14 Wa coboza izinhloko zomkomo, wa wu nikela u be ukudhla kubantu aba sehlane.

15 Wa coboza umtombo nomsinga, wa yomisa imifula e hamba njalo.

16 Usuku olwako, nobusuku obako, wena wenzile ukukanya nelanga.

17 U bekile imikaulo yonke yomhlaba, u benzile ihlobo nobusika.

18 Kumbula loku, umzondi u jezisile, Jehova; futi abantu aba nobuula ba fenyisile igama lako.

19 U nga niki umpefumlo wejuba lako ebandhleni lababi; ibandhla labahlupekayo bako u nga li kohlwa njalo.

20 Ma u nake uvumelwano; ngokuba izindawo ezimyama zomhlaba zi gcwele izindhlu zokupanga.

21 Ohlutyiweyo ma ka nga buyi e jabili; ohlupekayo nodingayo ma ba bonge igama lako.

22 Vuka, Jehova u tete indaba yako; u kumbule ukuzondwa kwako isiula imihla yonke.

23 U nga kohlwa izwi lezita zako; inxokozelo yabavukele bako i yenyukela njalo.

## ISIHLABELELO 75.

Kumholi wokuhlabelela; u nga citi; Isihlabelelo sika Asafa. Igama.

SI ya kubonga wena, Tixo, Si ya kubonga; igama lako, li seduze lona; imimangaliso yako i ya shumayela kona.

2 Uma ngamkela isikati esimisiweyo, ngi ya kwahlula ngokulunga.

3 Ku ncibilikile, umhlaba nabahlezi kuwo; ngi ya linganisa izinsika zawo. Sela.

4 Nga ti kubo abazidhlayo, Ni nga zidhli; na kwabonakalisayo, Ni nga pakamisi upondo.

5 Ni nga pakamisi pezulu upondo lwenu, ni nga kulumi ngentamo yokungahlonipi.

6 Ngokuba ukupakanyiswa, a ku veli empumalanga na sentyonalanga na sehlane.

7 Kepa uTixo u ngumahluli, lo u ya m ehlisa, lo m pakamise.

8 Ngokuba umkele u sesandhleni sika Jehova, li ti iwaini li ya bila; u gcwele elixubanisiweyo; yena u ya tela kuwo kodwa inhlesi yawo, abonakalisayo bonke bomhlaba ba ya kuyincela ba yi puze.

9 Kepa mina ngi ya kuyilandelela ku ze ku be pakade, ngi hlabelele kuTixo ka Jakobe.

10 Izimpondo zonke zabonakalisayo ngo zi nquma; kanti izimpondo zolungileyo zo pakanyiswa.

## ISIHLABELELO 76.

Kumholi wokuhlabelela pezu kwogubu, Isihlabelelo sika Asafa. Igama.

UTIXO u yaziwa eJuda; igama lake likulu kwa Israeli.

2 Futi itente lake li kona eSalemi, nenhlalo yake eZioni.

3 Lapo wa fehleza kona izinyazi zomcibityelo, nesihlangu, nenkemba, nokulwa. Sela.

4 U ya kazimula wena, u ya babazeka ku nezintaba zokupanga.

5 Amaqawe enhliziyo a pangiwe, a lele ubutongo bawo; a ti a ka fumananga izandhla zawo; onke amadoda a namandhla.

6 Ngokukuza kwako Tixo ka Jakobe ku ya laliswa ubutongo incwele kanye nehashi.

7 Wena, wena u yesabeka; ubani u ya kuma ebusweni bako ngesikati solaka lwako na?

8 Wezwakalisa ukwahlula ku vele ezulwini; umhlaba wesaba wa tula.

9 Ekuvukeleni kuka Tixo ukwahlula, ukusindisa bonke abahlupekayo bomhlaba. Sela.

10 Ngokuba intukutelo yomuntu yo ku bonga; insalo yentukutelo wo yi faka.

11 Fungani, ni koke kuJehova uTixo wenu; bonke a ba m zungezayo ma ba lete umnikelo kuye o sabekayo.

12 Wo nquma umoya wezikulu, u yesabeka kuwo amakosi omhlaba.

## ISIHLABELELO 77.

Kumholi wokuhlabelela, kuJeduntuni, Isihlabelelo sika Asafa.

NGI ya kukala kuTixo ngezwi lami, kuTixo ngezwi lami; yena wo lalela kimi.

2 Ngosuku lwenhlupeko yami nga funa iNkosi; isandhla sami selulwa ebusuku, si nga pumuli; umpefumlo wami wala ukududuzwa.

3 Nga kumbula uTixo nga lingoza; nga zindhla, wa ti umoya wami wa hluleka. Sela.

4 Wena u ya bamba amehlo ami a lindayo; ngi ya katazeka ukuze ngi nga kulumi.

5 Ngi zindhlile ngezinsuku zamandulo ngeminyaka yapakade.

6 Ngi ya kumbula ukuhlabelela kwami ebusuku; ngi ya kuluma nenhliziyo yami, nomoya wami u ya hlola.

7 Po iNkosi yo dela ku ze ku be pakade na? a i yi ku pinda ukuba nomusa na?

8 Umusa wake u pelile ku be ngunapakade na? isitembiso sake si putile ngesizukulwane nesizukulwane na?

9 uTixo u kohliwe ukuba nomusa na? u valele isisa sake ngolaka na? Sela.

10 Nga se ngi ti, Loku ku ngukugula kwami; iminyaka yobunene bOpakamileyo rgo yi kumbula.

11 Ngo kumbula izenzo zika Jehova, che, ngo kumbula imimangaliso yako ya sendulo.

12 Ngi ya ku zindhla na ngo kwenza kwako konke, ngi kulume ngemisebenzi yako.

13 Indhlela yako Tixo i sebungcweleni, ubani o nguTixo omkulu njengoTixo na?

14 Wena u nguTixo o yenza imimangaliso; u ya wazisa amandhla ako ezizweni.

15 U hlaulele ngengalo yako abantu bako, abantwana baka Jakobe noJosefa. Sela.

16 Amanzi a ku bona, Tixo, amanzi a ku bona, a tutumela, yebo amaza a zamazama.

17 Amafu a tela amanzi; amafu a nikela izwi; ya ti imisebe yako ya hambela.

18 Izwi lodumo lwako la ba sesivunguvungwini; izinyazi za kanyisa umhlaba, izwe la tutumela, la zamazama.

19 Indhlela yako i selwandhle, nomkondo wako u semanzini amaningi; izindhlela zako a zaziwa zona.

20 Wa hola abantu bako njengezimvu ngesandhla sika Mosi noAroni.

## ISIHLABELELO 78.

Isiqondiso sika Asafa.

LALELANI kuwo umteto wami bantu bami; ni nike indhlebe kuwo amazwi omlomo wami.

2 Ngo kamisa umlomo wami ngesiga; ngi shumayele uku ni qandelisa kwamandulo.

3 E si ku zwileyo, e si kwaziyo, aba si tyela kona obaba.

4 A si yi kukufihla kubantwana babo, si shumayele kuso isizukulwane esilandelayo izibongo zika Jehova, namandhla ake, nemimangaliso yake a yenzileyo.

5 Yena wa misa ubufakazi eJakobe, wa beka umteto eIsraeli, o wa yalezela obaba betu, wona ukuze ba kwazise kubantwana babo.

6 Ukuba isizukulwane esi landelayo si kwazi, si ti abantwana a ba ya kuzalwa; ba suke ba shumayeze abantwana babo kona!

7 Ba beke itemba labo kuTixo, ba nga kohlwa izenzo zika Tixo, ba gcine izimemezelo zake;

8 Ba nga bi njengoyise babo isizukulwane esipambekayo, esihlubukayo, isizukulwane e si nga qondisanga inhliziyo yaso, futi umoya waso a u kolisanga kuTixo.

9 Abantwana baka Efraimi be gobisa be cibityela umcibityelo, ba fulatela ngosuku lokulwa.

10 A ba gcinanga uvumelwano luka Tixo, ba nqaba ukuhamba emtetweni wake.

11 Ba ti ba kohlwa izenzo zake nemimangaliso yake a be ba bonisile yona.

12 Wa yenza imimangaliso ezweni la sEgipite, emhlabatini wa seZoani.

13 Wa lwahlukanisa ulwandhle, wa ba welisa; wa misa amanzi njengesiqongo.

14 Wa ba hola emini ngefu, na sebusuku bonke ngokukanya komlilo.

15 Wa dabula idwala ehlane, wa ba puzisa njengasekujuleni kwamanzi amaningi.

16 Wa pumisa imitombo ehambayo eweni, wehlisa amanzi njengomfula.

17 Ba pinda futi ukona kuye, ngokuhlubuka kOpakamileyo ehlane.

18 Ba m linga uTixo ngenhliziyo yabo, ngokucela ukudhla kwenkanuko yabo.

19 Ba kuluma ngokupambana noTixo; ba ti, uTixo a nga lungisa itebula ehlane na?

20 Bheka wa tyaya idwala, amanzi a puma, nemifula ya mpompoza; a nga nika ukudhla nako na? a nga lungisela abantu bake inyama na?

21 Ngako uJehova wezwa, wa tukutela; kwa ti umlilo wa vuta eJakobe, nolaka lwa vuka eIsraeli.

22 Ngokuba a ba kolwanga uTixo, be nga tembi na sekusindiseni kwake.

23 Ngokuba wa be e yalezile amafu ngapezulu e vulile iminyango yezulu.

24 Wa misa pezu kwabo imana lokudhliwa; wa ba nika ukudhla kwezulu.

25 Umuntu wa dhla ukudhla kwezikulu; wa ba tumela ukudhla ukuze ba sute.

26 Wa pumisa umoya wa sempumalanga ezulwini; wa ngenisa nomoya waseningizimu ngamandhla ake.

27 Wa misa pezu kwabo inyama njengotuli; nezinyoni ezi namapiko njengesihlabati solwandhle.

28 Wa zehlisela ngapakati kwekamu labo, ekuzungezeni kwenhlalo yake.

29 Njalo ba dhla besuta kakulu; ngokuba wa ba zisela a ba ku kanukayo.

30 A ba dedanga ezinkanukweni zabo; kepa ukudhla ku se semlonyeni wabo,

31 Ulaka luka Tixo lwa ba fikela, wa bubisa iziqwaga zabo, wa wisa pansi izinsizwa za seIsraeli.

32 Ku loku konke bona futi, be nga kolwa emisebenzini e mangalisayo yake.

33 Ngako ba qedela izinsuku zabo ezeni, neminyaka yabo ngokwetuka.

34 Nxa e ba bulala, ba buya ba m funa, ba pendukela kuTixo.

35 Ba kumbula ukuba uTixo u yidwala labo; uTixo opakamileyo u ngumkululi wabo.

36 Noko ba m kohlisa ngezindebe zabo; ba qamba amanga kuye ngolimi lwabo.

37 Ngokuba inhliziyo yabo a i manga kahle kuye; futi a ba qinanga esivumelwaneni sake.

38 Kepa yena e haukela wa yekela ukona kwabo, a ba buyisanga; wa vama ukubuyisa ulaka lwake, wa e nga vuseli intukutelo evutayo yonke yake.

39 Ngokuba wa e kumbula ukuba ba inyama; umoya odhlulayo, u nga buyi.

40 Kaningi kangaka ba m hlubuka ehlane, ba m tukutelisa obala.

41 Ba buya ba m linga uTixo, ba m fundekela Oyingcwele ka Israeli.

42 A ba kumbulanga isandhla sake, ngomhla o wa ba kulula ngawo eziteni.

43 O wa beka ngawo iziboniso zake Egipite, nemimangaliso yake emhlabatini wa seZoani.

44 Wa pendula imifula yako ya ba igazi; namanzi a hambayo abo ukuze ba nga puzi.

45 Wa tumela pakati kwabo izibawu e za ba dhla; nezindhlandhla e za ba bubisayo.

46 Wa nikela izitelo zabo esikonyaneni, nenzuzo yabo ezinkumbini.

47 Wa cita izinwazi zabo ngesicoto, namakiwane abo ngeqwa.

48 Wa nikela isicoto izilwane zabo, nezimvu zabo ezinyazini.

49 Wa tuma pakati kwabo ukuvuta kolaka lwake, nentukutelo, nokujama, nencingo, ngokutuma izitunywa zobubi.

50 Wa lungisela ulaka lwake indhlela; a ka gohlelanga umpefumlo wabo ekufeni; kanti wa nikela ukupila kwabo ekufeni.

51 Wa tyaya amazibulo onke a sEgipite; ukuqala kwamandhla abo ematenteni aka Hamu.

52 Kepa wa pumisa abantu bake njengezimvu; wa ba kapa ehlane njengomhlambi.

53 Wa ba hola ngokutembeka njengokuba a betukanga, kanti ulwandhle lwa sibekela izita zabo.

54 Wa ba zisa emkaulweni wendawo yake e ingcwele, entabeni le, e si be si yi zuzile isandhla sokunene sake.

55 Wa xotya izizwe ebusweni babo; wa babela ifa ngentambo yokulinganisa; wa hlalisa imindeni ka Israeli ematentenì azo.

56 Kepa ba m linga, ba m cunula uTixo opakamileyo, ba be be nga gcini iziyalelo zake.

57 Ba buya, ba shinga njengoyise babo; ba penduka njengomcibityelo okohlisayo.

58 Ba m tukutelisa ngezindawo zabo zokuhlaba ezipakamileyo; ba m cunula ngezitombe zabo ezibaziweyo.

59 uTixo wezwa loku wa tukutela, wa nengwa uIsraeli kakulu.

60 Lapo wa shiya idokodo ya seShilo, itente a be li misile kubantu.

61 Wa nikela amandhla ake ekutunjweni, nenkazimulo yake esandhleni sezita.

62 Futi wa nikezela abantu bake enkembeni, wa e tukutele ngefa lake.

63 Umlilo wa dhla amakehla abo; a zi sinelwanga izintombi zawo.

64 Abakonzi babo ba wiswa ngenkemba; a ba lilanga abafelokazi babo.

65 Lapo iNkosi ya vuka njengoleleyo; njengeqawe eli banga umsindo ngenxa yewaini.

66 Ya ti ya tyaya izita zake zi muke; ya zi nikela ehlazweni elinjalo.

67 Futi ya dela itenti lika Josefa, nomdeni ka Efraimi a i wu ketanga.

68 Kodwa ya keta umdeni ka Juda, intaba iZioni e ya yi tandayo.

69 Yaka oku yingcwele kwayo njengendawo epakamileyo, njengomhlaba e wu miseleyo ku ze ku be pakade.

70 Ya m keta uDavida inceku yayo, ya m tabata esibayeni sezimvu.

71 E sa landa izimvu ezanyisayo; ya m leta a funze abantu bayo eJakobe nefa layo eIsraeli.

72 Njalo wa balusa njengobuqoto benhliziyo yake; wa ba hola ngokuqondisa kwezandhla zake.

## ISIHLABELELO 79.

TIXO izizwe zi ngenile efeni lako, zi ncolisile itempeli eli yingcwele lako, zenzile iJerusalema li be incitakalo.

2 Zi nikile izidumbu zezinceku zako zi be ukudhla kwezinyoni zezulu, inyama yabalungileyo bako kuzo izilo zomhlaba.

3 Igazi labo, zi li palazile njengamanzi la zungeza iJerusalema; amuko o ba mbelayo.

4 Si ze si be ihlazo kwabakelene nati, isihlekiso si deliwe aba si haqileyo.

5 Ko ze ku be nini, Jehova, u si tukutelele ko ze ku be pakade na? umona wako u ya kutya njengomlilo na?

6 Telela intukutelo yako evutayo pezu kwezizwe e zi nga kwaziyo; pezu kwemibuso e nga li bizanga igama lako.

7 Ngokuba zi dhlile uJakobe, zi citile indhlu yake.

8 Ma u nga kumbuli nga kitina ukungalungi kokusanduleleyo; ububele bako ma bu hambe pambili kwetu masinyane, ngokuba si katazekile kakulu.

9 Si size Tixo wokusindisa kwetu, ngenxa yokuzwakala kodumo lwegama lako; u si kulule, u yekele izono zetu ngenxa yegama lako.

10 Yini ukuba izizwe zi tyo, ukuti, uTixo wabo u pi na? u ya kwaziwa kuzo izizwe emehlweni etu ngokupindisela igazi lezinceku zako e li palaziweyo.

11 Ukulingoza kombotywa ma ku ze ebusweni bako; ngokobukulu bengalo yako ma u ba salise aba miselwe ukufa.

12 U buyisele kwabakelene nati esifubeni sabo kakombisa ukujaba, aba ku jabisa ngako Nkosi.

13 Ku ya kuti tina abantu bako, izimvu zokwalusa kwako, si ku bonge njalo ngezizukulwane nezizukulwane, si shumayele izibongo zako.

## ISIHLABELELO 80.

Kumholi wokuhlabelela pezu kwesimbale, Igama lokuqondisa. Isihlabelelo sika Asafa.

MA u nike indhlebe wena Malusi wa kwa Israeli, o hola uJosefa njengezimvu; O hlala pakati kwamakerubi, kazimula.

2 Ebusweni buka Efraimi, noBenjamini, noManasa, ma u vusele amandhla ako, u velele ukusindiswa kwetu.

3 Si buyise Tixo, u kanyise ubuso bako, si ya kusindiswa.

4 Jehova, Tixo wamabandhla, ko za ku be nini u tunqa ekutandazeni kwabantu bako na?

5 U ba dhlisa isinkwa sezinyembezi; u ba puzise izinyembezi ngomkele, omkulu.

6 U senze si be impikiso kwabakelene nati; abazondi betu ba hleka pakati kwabo.

7 Si buyise Tixo wamabandhla, u kanyise ubuso bako; ko ti si sindiswe.

8 Wa si sipula isinwazi Egipite; wa xotya izizwe, wa si tyala.

9 Wa si lungisela, wa pandisisa impande yaso, sa ti sa gcwalisa izwe.

10 Izintaba za sibekelwa itunzi laso; namagatya aso a sibekela amasedare adepileyo.

11 Sa tuma amahlahla awo a finyelele elwandhle, namahlumela aso kuwo umfula.

12 Ku ngani ukuba u citile izindonga zaso, ukuze bonke aba dhlula endhleleni ba si hlutule na?

13 Ingulube yehlati i ya si hlipiza, nezilwane zomhlaba zi si qwate.

14 Ma u buye Tixo wamabandhla, buka u sezulwini, u bone u size lesisinwazi.

15 Nesilimo e si tyaliwe isandhla sokunene sako, u be pezu komtwana o ziketele yena.

16 Si tyiswe umlilo, si nqunyiwe; ba ya kububa ngokujama kobuso bako.

17 Isandhla sako ma si be pezu komuntu wesandhla sokunene sako, pezu kwendodana yomuntu o ziketele yona.

18 Njalo a si yi kusuka emuva kwako: si pilise, si ya kubiza igama lako.

19 Jehova, Tixo wamabandhla, si buyise, u kanyise ubuso bako; si ya kusindiswa.

## ISIHLABELELO 81.

Kumholi wokuhlabelela pezu kogubu ngu Asafa.

HLABELELANI kuTixo amandhla etu; ni hube ngokwetaba kuTixo ka Jakobe.

2 Tatani isihlabelelo, ni lete ugubu, nomqangi omnandi negenkhla.

3 Kalisani itilongo ngenyanga etweseyo, na ngenyanga ehlangeneyo, ngosuku lomkosi wetu.

4 Ngokuba loku kwa be ku isimiso kuIsraeli, nesahlulelo sika Tixo ka Jakobe.

5 Wa beka isiyalezo eJosefa ekupumeni kwake ezweni la sEgipite; ngezwa ulimi e nga be ngi nga lwazi.

6 Nga susa ihlombe lake emtwalweni, izandhla zake za deda embizeni.

7 Wena wa biza encingweni, nga ti nga ku kulula, nga ku pendula ngi sekusitekeni kodumo; nga ku linga emanzini a seMeriba. Sela.

8 Yizwani bantu bami, ngo ti ngi qinisele kuwe, Israeli, uma u lalele kimi.

9 Ma ku nga bi ko kuwe utixo o umfokazi; u nga kotami kuye utixo wezizwe.

10 Mina ngi nguJehova uTixo wako o ku kupulile ezweni la sEgipite; kamisa umlomo wako kakulu, ngi wu gcwalise.

11 Kepa abantu bami a bezwanga, uIsraeli wa e nga ngi vumi.

12 Nga se ngi ba nikela ekunqaleni kwenhliziyo yabo; ba hamba ngamacebo abo.

13 Umà abantu bami ba be lalele kimi, uma uIsraeli wa be e hambile ezindhleleni zami;

14 Nga ngi ya kutobisa abazondi babo masinyane, ngi buyisele isandhla sami eziteni zabo.

15 Abazondi baka Jehova ba be ba ya kutela kuye; ukuze isikati sabo si me njalo.

16 Wa be ya ku ba funza ngobunono bokolweni; nga be ngi ku sutisile ngezinyosi za seweni.

## ISIHLABELELO 82.

Isihlabelelo sika Asafa.

UTIXO u yema enhlanganisweni ka Tixo, u yahlulela pakati kotixo.

2 Ko ze ku be nini, nahlulela ngokubi, namkele ubuso bababi na?

3 Yahlulani umdingi nenkedama; ni lungisele o sosizini nompofu.

4 Kululani umdindi nohlutyiweyo, ni ba sindise esandhleni sababi.

5 A bazi, a ba qiki; ba hamba ebumnyameni; izisekelo zonke zomhlaba zi ya zamazama.

6 Ngi te, Ni ngotixo nina, ni ngabantwana bOpakamileyo nina nonke.

7 Kanti ni ya kufa njengabantu, ni we njengomunye wezikulu.

8 Vuka Tixo wahlule izwe, ngokuba wena u ya zuza ifa lezizwe zonke.

## ISIHLABELELO 83.

Igama. Isihlabelelo sika Asafa.

TIXO u nga tuli, u nga zituleli, u nga hlali Tixo.

2 Ngokuba bheka izita zako zi ya xokozela; nabazondi bako ba pakamisa ikanda.

3 Ba ya ceba ngobuqili ngabantu bako; ba yenza icebo ngabo abasitiweyo bako.

4 Ba ti, Zanini si ba nyamalalise, ba nga bi be sa ba isizwe; ukuze igama lika Israeli li nga be li sa kulunywa.

5 Ngokuba benze icebo ngenhliziyo; benza uvumelwano ngawe.

6 Ukuti amatente a seEdomi na seIshmaeli; iMoabi namaHagari.

7 iGebali, neAmoni, neAmaleki, iFilisti, kanye nabahleziyo eTire.

8 NeAshuri futi li hlangene nabo; ba
be ingalo kubantwana baka Loti. Sela.
9 Yenza ku bona njengokwenziwa ku-
Midiani, na kuSisera na kuJabini, emfu-
leni iKishoni.
10 Ba citwa eEndori, ba be umquba
emhlabeni.
11 Beka izikulu zabo zi be njengoOre-
bi, na njengoZebi; nabaxotyiweyo bo-
nke babo njengoZeba na njengoZal-
muna.
12 A ba ti, Ma si zi bambele izindhlu
zika Tixo.
13 Tixo wami ba beke ba be njenga-
makoba, njengeziqu pambi komoya.
14 Njengomlilo u tyisa ihlati, na nje-
ngelangabi li tyisa izintaba.
15 Njalo ma u ba landele ngesipepo
sako; u betuse ngesivunguvungu sako.
16 Gcwalisa ubuso babo ngamahloni,
ukuze ba fune igama lako Jehova.
17 Ma ba hlazeke, ba dumale ku ze ku
be pakade; ma ba jabe, ba bube.
18 Ukuze bazi ukuba wena o gama
lako li nguJehova u wedwa, Opakami-
leyo pezu komhlaba wonke.

## ISIHLABELELO 84.

Kumholi wokuhlabelela pezu kogubu; kuwo amadodana ka Kora, Isihlabelelo.

ATANDEKA kangaka amatente ako
Jehova wamabandhla!
2 Umpefumlo wami u ya fisa; yebo u
ya nxanela amaguma aka Jehova; inhli-
ziyo yami nenyama yami i ya huba ngo-
kwetaba kuTixo ohleziyo.
3 Nayo inyoni i fumene indhlu, ne-
nkonjane isihleke sayo, lapo i nga beka
kona amazinyane ayo, e si ngamalati
ako, Jehova wamabandhla, iNkosi yami,
uTixo wami.
4 Ba ya busiswa a ba hlezi endhlini
yako; ba ya kuhlala be bonga wena.
Sela.
5 U ya busiswa umuntu omandhla ake
e kuwe, bona abandhlela zake zi sezi-
nhliziyweni zabo.
6 Aba dabula imfunda yokukala ba ye-
nza i be umtombo; imvula yokuqala i
ya yi sibekela ngezibusiso.
7 Ba ya hamba ngamandhla na nga-
mandhla, ko ba ilomuntu a bonakale
eZioni pambi kuka Tixo.
8 Jehova Tixo wamabandhla, Yizwa
umtandazo wami; u lalele Tixo ka Ja-
kobe. Sela.
9 Bheka Tixo isihlangu setu, u nake
ubuso bogcotyiweyo wako.
10 Ngokuba usuku emagumeni ako lu-
hle ku nezi inkulungwane; ngi ya keta
ukulinda emgulugulwini wendhlu ka
Tixo wami, ku nokuhlala ematenteni
obubi.
11 Ngokuba uJehova uTixo u yilanga
nesihlangu; uJehova wo nika umusa no-
dumo; a ka yi kugodhla okulungileyo
kuye o hamba ngobuqoto.
12 Jehova Tixo wamabandhla, u ya
busiswa umuntu o temba kuwe.

## ISIHLABELELO 85.

Kumholi wokuhlabelela kuwo amadodana ka Kora, Isihlabelelo.

JEHOVA wa u nomusa kulo izwe la-
ko; u buyisile ukutunjwa kuka Ja-
kobe.
2 U susile icala labantu bako; u sibe-
kele ukona konke kwabo. Sela.
3 U susile yonke intukutelo yako; u
buyile kuko ukuvuta kolaka lwako.
4 Si pendule Tixo wokusindiswa kwe-
tu; u yeke ukucunukala kwako ngati.
5 Wo tukutelelana nati ku ze ku be pa-
kade na? wo jobelela ulaka lwako ezizu-
kulwaneni nezizukulwane na?
6 A u yi kubuya, u si pilise, ukuze aba-
ntu bako ba jabule kuwe na?
7 Si bonise umusa wako Jehova, u si
nike inkululo yako.
8 Ma ngi zwe ukuba uTixo uJehova u
ya kukulumani; ngokuba u ya kuku-
luma ukutula kubantu bake, na kubo
abakolwayo bake; kepa ma ba nga bu-
yeli ebuwuleni.
9 Impela inkululo yake i seduze nabo
aba m esabayo; ukuze udumo lu hlale
ezweni letu.
10 Ku hlangene umusa neqiniso; kwa-
ngene ukulunga nokutula.
11 Iqiniso li ya kuhluma emhlabeni;
ko ti ukulunga ku buke ku sezulwini.
12 Futi uJehova wo nika okulungi-
leyo; nezwe letu lo nika isitelo salo.
13 Ukulunga ko hamba pambi kwa-
ke; ku si beke endhleleni yezinyatelo
zake.

## ISIHLABELELO 86.

Umtandazo ka Davida.

BEKELA indhlebe yako, Jehova, u
ngi lalele; ngokuba ngi mpofu ngi
ngohlupekayo.
2 Londoloza umpefumlo wami ngo-
kuba ngi ngokolwayo mina; sindisa
inceku yako e temba kuwe wena Tixo.
3 Yiba nomusa kimi Nkosi; ngokuba
ngi ya kala kuwe izinsuku zonke.

4 Jabulisa umpefumlo wenceku yako; ngokuba ngi ya pakamisa umpefumlo wami kuwe, Nkosi.

5 Ngokuba wena Nkosi u lungile, u ngoyekelayo; u neningi lomusa kubo bonke a ba ku bizayo.

6 Nikela indhlebe emtandazweni wami Jehova; u lalele kulo izwi lokukuleka kwami.

7 Ngosuku lokuhlupeka ngo ku biza; ngokuba wo ngi pendula.

8 Amuko o njengawe pakati kotixo, Nkosi; futi akuko o ku njengokwenza kwako.

9 Izizwe zonke o zenzileyo wena, zi ya kuza, zi kuleke ebusweni bako, Nkosi; zi dumise igama lako.

10 Ngokuba wena mkulu; wenza imimangaliso wena wedwa Tixo.

11 Ngi fundise indhlela yako, Jehova; ngi hambe eqinisweni lako; Yenza inhliziyo yami i benye ukulesaba igama lako.

12 Ngo ku bonga, Nkosi, Tixo, ngenhliziyo yonke; ngi dumise igama lako ku ze ku be pakade.

13 Ngokuba umusa wako mkulu kimi; u kululile umpefumlo wami kulo isheoli eli sezansi.

14 Tixo, abazidhlayo ba vukile pezu kwami, nokubutana kwabanonya ku funile umpefumlo wami; bona a ba ku bekanga wena pambi kwabo.

15 Kepa wena, Nkosi, u nguTixo o nobubele, o nobunene; u puza ukutukutela, u neningi lomusa neqiniso.

16 Pendukela kimi, u be nobunene kimi; u nike amandhla ako kuyo inceku yako, u sindise indodana yencekukazi yako.

17 Yenzela mina isiboniso esilungileyo, ukuze aba ngi zondayo ba si bone, ba jabe; ngokuba wena, Jehova, u ngi sizile.

## ISIHLABELELO 87.

Kuwo amadodana aka Kora, Isihlabelelo, Igama.

ISISEKELO sake si sezintabeni ezi ingcwele.

2 uJehova u ya tanda amasango a seZioni ngapezu kwezindhlu zonke za seJakobe.

3 Okudumileyo ku ya shunyayelwa ngawe, muzi ka Tixo. Sela.

4 Ngo kumbula uRahabi neBabulona kubo aba ngaziyo; bheka iFilistia, neTire, neKushi; lomuntu wa zalwa kona.

5 Na ngeZioni ku ya kutiwa, Lomuntu, na lomuntu wa zalwa pakati kwalo; ko ti, Opakamileyo a li mise.

6 uJehova wo bala ekulobeni abantu, ukuba lomuntu wa zalwa kona. Sela.

7 Abahlabeleli kanye naba tyaya amagenkhle bo ba kona; imitombo yonke yami i kuwe.

## ISIHLABELELO 88.

Igama, Isihlabelelo kuwo amadodana ka Kora; kumholi wokuhlabelela ngesifo sokuhlupeka. Isiqondiso sika Hemani umEzahi.

JEHOVA Tixo wokusindiswa kwami, ngi kalile emini na sebusuku pambi kwako;

2 Umtandazo wami ma u ze pambi kwako, u bekise indhlebe yako kuko ukukala kwami.

3 Ngokuba umpefumlo wami u gcwele izinkatazo, ubomi bami bu finyelele esheoli.

4 Ngi baliwe kanye nabo aba tyona emgodini; ngi njengomuntu o nge namandhla.

5 Ngi ngokululiweyo pakati kwabafileyo, njengabahlatyiweyo abaleleyo etuneni, o nga sa kumbuli bona; futi ba nqanyuliwe njengesandhla.

6 U ngi bekile emgodini ongezansi, ezindaweni ezimnyama, ezindaweni ezijulileyo.

7 Ukuvuta kolaka lwako ku ya sinda pezu kwami; u ngahlulile ngawo onke amaza ako. Sela.

8 U ba hlukanisile nami engibaziyo; u ngenze ngi be ukunengeka kubona, ngi ngovalelweyo, ngi nge pume.

9 Iso lami li ya zaca ngenxa yenhlupeko yami; ngi ku bizile Jehova ngemihla yonke, ngi zelulele izandhla zami kuwe.

10 Po u ya kwenza umangaliso kubo abafileyo na? izitunzi zo vuka zi ku bonge na? Sela.

11 Umusa wako wo shunyayelwa etuneni? nokukoleka kwako endaweni yokubujiswa na?

12 Okumangalisayo kwako ku ya kwaziwa ebumnyameni? nokulunga kwako ezweni lokukohlwa na?

13 Kepa ngi kalile kuwe, Jehova; na sekuseni ukutandaza kwami ko fika pambi kwako.

14 Jehova, ku ngani ukuba u delele umpefumlo wami, yini ukuba u site ubuso bako kimi?

15 Ngi ohlupekayo, ogqabukayo kwasebutyeni bami; ngi twalile amavuso ako, se ngi katazekile.

16 Intukutelo yako etyisayo i dhlulele

pezu kwami ; ukwetusa kwako ku ngi nqumile.
17 Ba ngi zungeza njengamanzi imihla yonke ; ba ngi haqa kanyekanye.
18 E ngi m tandayo nomgane wami ; u ba hlukanisile kude nami ; ne ngi baziyo ebumnyameni.

## ISIHLABELELO 89.

Isiqondiso sika Etani umEzahi.

JEHOVA, ngo hlabelela umusa wako ku ze ku be pakade, ngi kwazisa iqiniso lako ngomlomo wami ezizukulwaneni na ngezizukulwane.
2 Ngokuba nga ti, Umusa u ya kwakiwa ku ze ku be pakade ; wo qinisa ukukoleka kwako ezulwini kubona.
3 Ngenzile uvumelwano lwami nabaketiweyo, ngi fungile kuye uDavida inceku yami.
4 Ngo qinisa inzalo yako, ngi sake isihlalo sako sobukosi ezizukulwaneni na ngezizukulwane, Sela.
5 Ko ti izulu li babaze imimangaliso yako, Jehova ; nako ukukoleka kwako ebandhleni labayingcwele.
6 Ngokuba i mu pi emafwini o nga miswa noJehova ? i mupi o nga faniswa noJehova pakati kwamadodana ka Tixo na ?
7 uTixo u yesabeka kakulu ekuhlanganeni kwabayingcwele ; yena u ya hlonitywa ibo bonke aba m haqayo.
8 Jehova Tixo wamabandhla, ubani o njengawe Jehova o namandhla ? no fana nokukoleka kwako oku ku haqileyo na ?
9 Wena u ya busa ukukukumala kolwandhle ; ekuhlokomeni kwamadhlambi alo u ya wa tulisa.
10 Wena u fohlozile uRahabi njengohlatyiweyo ; u hlakazile izita zako ngengalo yako e namandhla.
11 Izulu li nge lako, nomhlaba u ngo wako ; izwe nokugcwala kwalo, u li sekele wena.
12 Wena u dalile inyakato neningizimu ; iTabori neHermoni li ya kumemeza ngokwetaba ngegama lako.
13 Ingalo yako i nobuqawe ; isandhla sako si namandhla, isandhla sako sokunene si pakamile.
14 Ukulunga nokwahlula ku isisekelo sesihlalo sako sobukosi ; umusa neqiniso ko hamba pambi kobuso bako.
15 Ba ya busiswa abantu a ba kwaziyo ukuhuba kwenjabulo ; Jehova, ba ya kuhamba ekukanyeni kobuso bako.
16 Ba ya kwetaba egameni lako ngezinsuku zonke ; ba pakanyiswe ekulungeni kwako.
17 Ngokuba wena u ngukukazimula kwamandhla abo ; ko ti emuseni wako upondo lwetu lo pakama.
18 Ngokuba isihlangu setu si kuJehova ; neNkosi yetu i kuye Oyingcwele ka Israeli.
19 Lapo wa kuluma esibonakalisweni kuye okolwayo wako, wa ti ; se ngi bekile ukusiza pezu kweqawe ; ngi pakamisile oketiweyo kubantu.
20 Ngi fumanile uDavida inceku yami ; ngi m gcobile ngamafuta ami a ingcwele.
21 Uyena isandhla sami e si ya kuma si qinile kuye ; impela ingalo yami i ya kumqinisa.
22 Isita a si yi kumbasela ; nendodana yobubi a i yi kumhlupa.
23 Ngi ya kutyaya abahlupi bake ebusweni bake ; ngi tyaye abazondi bake.
24 Kanti ukukoleka kwami nomusa wami wo ba naye ; futi upondo lwake lo pakama egameni lami.
25 Ngi ya kubeka isandhla sake elwandhle ; nesokunene sake emifuleni.
26 Yena wo kalela kimi, e ti, U ngubaba wena, uTixo wami, idwala lokusindiswa kwami.
27 Futi ngi ya kumenza izibulo lami elipakamileyo kuwo amakosi omhlaba.
28 Umusa wami ngo wu gcinela yena ku ze ku be pakade ; novumelwano lwami lo qiniswa kuye.
29 Ngo misa inzalo yake ku be njalo, nesihlalo sake sobukosi njengezinsuku zezulu.
30 Uma abantwana, bake be shiya umteto wami ; be nga hambi ezahlulelweni zami !
31 Uma bapula iziyalezelo zami, be nga gcini izimemezelo zami ;
32 Lapo ngo buyisela izipambeko zabo pezu kwabo ngentonga, nokonakalisa kwabo ngemivimbo.
33 Noko a ngi yi kuputisa umusa wami kuye ; a ngi yi kukohlisa ekukoliseni kwami.
34 A ngi yi kwapula uvumelwano lwami, ngi pambukise loku okupumileyo ezindebeni zami.
35 Kanye nga funga ngobungcwele bami, ukuba a ngi yi kuqamba manga kuDavida.
36 Inzalo yake yo ba kona pakade ; nesihlalo sake sobukosi njengelanga pambi kwami.

37 So miswa njengenyanga, nofakazi okolisileyo emafwini. Sela.

38 Kanti wena u lahlile, u delele; wa tukutela ngoxotyiweyo wako.

39 U nengiwe uvumelwano lwenceku yako; u ncolisile umqele wake u wu ponsele emhlabatini.

40 U citile zonke izindonga zake; u bekile ekucitakaleni izinqaba zake.

41 Bonke aba dhlulayo endhleleni ba m panga; u ihlazo kubo abakelene naye.

42 U si pakamisile isandhla sokunene sabahlupi bake; u jabulisile zonke izita zake.

43 Futi u buyisile usiko lwenkemba yake; u nga m misi ekulweni.

44 U qedile ukukazimula kwake, u citile isihlalo sake sobukosi emhlabatini.

45 U finyezile izinsuku zobutya bake, u m sibekele ngamahloni. Sela.

46 Ko za ku be nini, Jehova; wo zisita ku ze ku be pakade na? ukuvuta kolaka lwako ko tya njengomlilo na?

47 Kumbula mina e ngi nokupila okufupi kangaka; ku ngani ukuba wenza bonke abantwana babantu ngeze na?

48 I mupi umuntu ohleziyo e nga yi ku bona ukufa na? a nga kulula umpefumlo wake esandhleni sesheoli na? Sela.

49 Nkosi u pi umusa wako wokuqala? wa funga kuDavida ngokuqiniseka kwako.

50 Kumbula, Nkosi, ukujeziswa kwezinceku zako; ngi twalile esifubeni sami ihlazo labo bonke abantu abaningi.

51 E zi ku jezise ngalo izita zako, Jehova; e zi jezise ngako ukuhamba kogcotyiweyo wako.

52 U ya busiswa uJehova ku ze ku be pakade, Ameni, ehe, Ameni.

## ISIHLABELELO 90.

*Umtandazo ka Mosi, umuntu ka Tixo.*

NKOSI wena u yisipepelo setu ezizukulwaneni nezizukulwane.

2 Lapa zi nga ka zalwa izintaba, u nga ka wenzi umhlabati nezwe; ku ti, ku suke pakade ku ze ku be pakade wena u nguTixo.

3 U ya m buyisela umuntu otulini; u ti, Buyani bantwana babantu.

4 Ngokuba iminyaka e inkulungwane emehlweni ako i njengezolo uma i dhlula, na njengomlindo ebusuku.

5 U ya ba kukula, ba njengobutongo; ba ya pela kusasa njengotyani.

6 Kusasa bu ya kahlela, bu hlume; kusihlwa bu ya nqunywa bu bune.

7 Ngokuba si ya qedwa ulaka lwako; na ngokuvuta kwentukutelo yako si ya buba.

8 U beke ukonakalisa kwetu pambi kwako; okusitekileyo kwetu ekukanyeni kobuso bako.

9 Ngokuba izinsuku zetu zonke zi ya dhlula entukutelweni yako; zi feza iminyaka yetu njengokuzindhla.

10 Izinsuku zeminyaka yetu zi neminyaka engamashumi ayisikombisa; noma ngenxa yamandhla zi neminyaka engamashumi ashiyagalombili; noko ukugcina kwayo ku ngukukatazeka nokuhlupeka, ngokuba ku nqunywa masinyane, si ndize, si nyamalale.

11 Ubani o waziyo amandhla olaka lwako na? njengokusabeka kwako ku njalo intukutelo yako.

12 Si fundise ukubala izinsuku zetu, si zuze inhliziyo yokuhlakanipa.

13 Ma u buye, Jehova, ko za ku be nini na? u haukele izinceku zako.

14 Si sutise masinyane ngomusa wako, ukuze si hube ngokwetaba, si jabule izinsuku zonke zetu.

15 Si jabulise ngokwezinsuku o wa si kataza ngazo, neminyaka e si bonile okubi ngayo.

16 Umsebenzi wako ma u bonakale kuzo izinceku zako, nokukazimula kwako kubantwana bazo.

17 Okuhle kuka Jehova uTixo wetu ma ku be pezu kwetu; u mise umsebenzi wezandhla zetu pezu kwetu, ehe, umsebenzi wezandhla zetu u wu qinise.

## ISIHLABELELO 91.

YENA o hlezi ekusitekeni kOpakamileyo, wo hlala etunzini lika Somandhla.

2 Ngi ya kuti kuTixo, U isipepelo sami, nenqaba yami; uTixo wami; ngo temba kuwe.

3 Ngokuba yena wo ku kulula esihibeni somtiyi, nasempandwini obubisayo.

4 Wo ku sibekela ngezimpape zake, na nga pansi kwamapiko ake u ya kwetemba; iqiniso lake li isihlangu nehau.

5 A u yi kwesaba ngevuso ebusuku; na ngomsebe o ndiza emini;

6 Na ngempondo e hamba ebumnyameni; na ngokufa o ku bubisayo emini enkulu.

7 Aba izinkulungwane ba ya kuwa

ngasohlangotini lwako, naba izinkulungwane ezi ishumi esandhleni sokunene sako; kanti a ku yi ku kunamata wena.

8 Kodwa wo bheka ngamehlo ako, u bone ukupindiselwa kwababi.

9 Ngokuba wena u menze uJehova isipepelo sami, ukuti, Opakamileyo, a be inhlalo yako.

10 Okubi a ku yi ku kuwela, nokutyaywa a ku yi kusondela enhlalweni yako.

11 Ngokuba wo yaleza izingelosi zake ngawe, uku ku londoloza ezindhleleni zako zonke.

12 Zi ya kukupata ezandhleni zazo, funa unyawo lwako lu tyayeke etyeni.

13 Wo hamba wena pezu kwengonyama nebululu; wo nyatela pansi ingonyama entya nengwenya.

14 Ngokuba yena wa e namatela kimi; ngako ngo m kulula; ngi m pakamise, ngokuba wa e lazi igama lami.

15 Wo ngi biza yena, ngi m pendule, ngi be naye encingweni; ngo m kulula, ngi m dumise.

16 Ngi ya kumsutisa ngobude bezinsuku, ngi m bonise ukusindiswa kwami.

## ISIHLABELELO 92.

KUHLE ukumbonga uJehova, nokuhlabelela igama lako, wena Opakamileyo:

2 Ukulandela umusa wako kusasa, nokukoleka kwako kusihlwa.

3 Pezu kogubu olunezintambo ezi ishumi; na pezu kweqwabe; pezu kwemvingo evumayo kamnandi.

4 Ngokuba wena, Jehova, u ngi jabulisile ngomsebenzi wako; ngo huba ngokwetaba ngokwenza kwezandhla zako.

5 Jehova, izenzo zako zi kulu kangaka! izizindhlo zako zi julile kakulu.

6 Umuntu o isipukupuku a nge kwazi; nesiula si nge ku qonde loku.

7 Nxa ababi be hluma njengotyani, nabasebenzi bokubi bonke be kahlela; ko za ku be ukucitwa kwabo ku be ngunapakade.

8 Kepa wena, Jehova, u pakeme ku ze ku be pakade.

9 Ngokuba bheka izita zako, Jehova, ngokuba bheka izita zako zi ya kububa zonke, abasebenzi bokubi ba hlakazeke.

10 Kepa wo pakamisa upondo lwami njengolwenqumba; ngi gcotyiwe ngamafuta amatya.

11 Kepa iso lami lo bona izita zami; izindhlebe zami zi ya kuzwa ngababi aba ngi vukelayo.

12 Olungileyo wo hluma njengesundu, wo kula njengesedare eLebanoni.

13 Bona a ba tyaliwe ngasendhlini ka Jehova, ba ya kuhluma emagumeni aka Tixo wetu.

14 Ba sa ya kumila ebudaleni; ba kulupale, ba be batya.

15 Uku landela, ukuba uJehova uqoto; u yidwala lami, abuko ububi kuye.

## ISIHLABELELO 93.

UJEHOVA u ya busa, wembete ukupakama uJehova wembete amandhla, u zihlomile; izwe li qiniswe ukuze li nga zamazami.

2 Isihlalo sako sobukosi si qiniswe kwa sebudaleni; wena wa u kona kwa pakade.

3 Imisinga i pakamisile, Jehova, imisinga i pakamisile izwi layo: imisinga i ya pakamisa amaza ayo.

4 Ezinhlokomweni zamanzi amaningi, a namandhla na semadhlambini olwandhle; u namandhla ngapezulu uJehova.

5 Izifundiso zako zi qinisekile kakulu; ubungcwele bu fanele indhlu yako Jehova ku ze ku be sebudeni bezinsuku.

## ISIHLABELELO 94.

JEHOVA, Tixo wempindiselo, Tixo wempindiselo kanyisa.

2 Ma u zipakamise wena Mahluli wezwe; u buyisele pezu kwabazidhlayo umvuzo.

3 Jehova, ko za ku be nini ababi, ko za ku be nini ababi betabe na?

4 Ba pumise ba kulume kabi; be zibonga bonke abasebenzi bokubi?

5 Ba ya coboza abantu bako, ba hlupe ifa lako.

6 Ba ya bulala umfelokazi nomfokazi, ba bubise nezinkedama.

7 Bona ba ti, uJehova a ka boni; uTixo ka Jakobe a ka qondi.

8 Qondani nina zipukupuku zabantu, nani ziula ni ya kuhlakanipa nini na?

9 Yena o wa beka indhlebe a ka yi kuzwa na? Yena o wenza iso a ka yi kunaka na?

10 Yena o yala izizwe a ka yi kulungisa na? no fundisa umuntu ukwazi na?

11 uJehova u ya wazi amacebo omuntu, ukuba a ize.

12 Jehova u ya busiswa o m yalayo, u m fundise emtetweni wako:

13 Ukumpumuza ezinsukwini ezimbi,
ku ze ku m belwe omubi umgodi.
14 Ngokuba uJehova a ka yi kulahla
abantu bake, a ka yi kushiya ifa lake.
15 Ngokuba ukwahlula ku ya kubu-
yela ekulungeni; ko ti bonke abaqoto
enhliziyweni ba ku landele.
16 Ubani o ya kuvukela ababi ngenxa
yami na? ubani o ya kumela abasebenzi
bokubi ngenxa yami na?
17 Nxa uJehova wa be e nge siko uku-
siza kwami, umpefumlo wami wa be u
nga cityu ku hlala ekutuleni.
18 Lapo nga ngi ti, Unyawo lwami lu
ya tyelela; umsa wako Jehova wa ngi
pasa.
19 Ekuvameni kwezizindhlo zami pa-
kati kwami ububele bako bu ya dudu-
za umpefumlo wami.
20 Si ya kuhlangana ini nawe isihlalo
sobukosi sabonakalisayo, e si kwenza
ukuhlupeka ngaso isimiso?
21 Ba ya hlangana empefumlweni wo-
lungileyo, ba lahle igazi elingenacala.
22 Kepa uJehova u yinqaba kimi;
uTixo wami u yidwala lesipepelo sami.
23 Yena wo buyisela pezu kwabo uko-
nakala kwabo, a ba qede ebubini babo,
ehe, uJehova uTixo wetu wo ba qeda.

### ISIHLABELELO 95.

YIZANI si memeze ngokwetaba ku-
Jehova, si hube ngenjabulo kulo
idwala lokusindiswa kwetu.
2 Ma si ze pambi kobuso bake ngoku-
bonga, si hube kuye ngezihlabelelo.
3 Ngokuba uJehova u nguTixo omku-
lu, u iNkosi enkulu ngapezu kotixo bo-
nke.
4 O nokujulileyo komhlaba esandhleni
sake: imisebenzi yezintaba eyake nayo.
5 O nalo ulwandhle, yena wa lwenza,
nezandhla zake za bumba umhlabati
o womileyo.
6 Wozani si dumise si kotame; si guqe
ebusweni buka Jehova uMenzi wetu.
7 Ngokuba yena u nguTixo wetu;
tina si ngabantu bedhlelo lake, si yizi-
mvu zesandhla sake, Namhla uma ni li
zwa izwi lake,
8 Ni nga yenzi i be lukuni inhliziyo
yenu, njenga sekucunuleni njenga sosu-
kwini lokusola ehlane.
9 Loku oyihlo benu ba be ngi zwa, ba
ngi linga, ba bona imisebenzi yami.
10 Iminyaka i ngamashumi amane
nga ngi cunuka ngesizukulwane; nga
buya nga ti, Ba ngabantu aba dukayo,
ngenhliziyo, bona, a bazanga izindhle-
la zami:
11 E nga funga olakeni lwami ngabo,
ukuba a ba yi ku ngena ekupumuleni
kwami.

### ISIHLABELELO 96.

MA ni'hlabelele kuJehova igama eli-
tya; hlabelelani kuJehova mhlaba
wonke.
2 Hlabelelani kuJehova ni bonge iga-
ma lake; ni shumayele ukusindisa kwa-
ke imihla ngemihla;
3 Tyelani udumo lwake ezizweni; ne-
mimangaliso yake pakati kwezizwe zo-
nke.
4 Ngokuba uJehova mkulu, u fanele
ukudunyiswa kakulu; yena u yesabeka
ngapezu kotixo bonke.
5 Ngokuba bonke otixo bezizwe ba
ize; kanti uJehova wenza izulu.
6 Ubukosi nokukazimula ku sebuswe-
ni bake; amandhla nobuhle bu senda-
weni yake eyingcwele.
7 Letani nina mindeni yabantu, leta-
ni udumo namandhla.
8 Letani kuJehova udumo lwegama
lake; ni lete umnikelo, ni ngene emagu-
meni ake.
9 Dumisani uJehova ezivunulweni
ezi ingcwele; ma ni tutumele ebusweni
bake nina nonke bezwe.
10 Ma ni ti ezizweni, uJehova u ya bu-
sa; nawo umhlaba wo qiniswa ukuze u
nga zanyazanyiswa; wo bahlulela aba-
ntu ngokulunga.
11 Ma li jabule izulu, wetabe umhla-
ba; ma lu dume ulwandhle nokugcwala
kwalo.
12 Ma wename umhlabati nako konke
o ku kuwo; lapo imiti yonke yehlati yo
huba ngenjabulo,
13 Ebusweni buka Jehova; ngokuba
u yeza, ngokuba u yeza ukwahlulela
izwe; u ya kwahlulela izwe ngokulunga,
nabantu ngeqiniso lake.

### ISIHLABELELO 97.

UJEHOVA u ya busa, ma letabe izwe;
ma zi jabule iziqingi eziningi.
2 Amafu nobumnyama ku ya m zu-
ngeza; ukulunga nokwahlula ku yisise-
kelo sesihlalo sake sobukosi.
3 Umlilo u ya puma ebusweni bake,
u tyisa izita zake ezi zungezayo.
4 Imibane yake i ya kanyisa izwe,
umhlaba u ya bona u tutumele.
5 Izintaba zi ya ncibilika ebusweni

buka Jehova, ebusweni beNkosi yomhlaba wonke.

6 Izulu li ya shumayela ukulunga kwake; ba ti, abantu bonke ba bone udumo lwake.

7 Ma ba jabe bonke aba konza ezitombeni ezi baziweyo; a ba zibabazela ize; mu konzeni nina nonke botixo.

8 iZioni lezwa la jabula; a ti amadodakazi a seJuda etaba ngenxa yezahlulelo zako, Jehova.

9 Ngokuba wena Jehova u ngOpakamileyo pezu komhlaba wonke; u pakeme kakulu pezu kotixo bonke.

10 Nina e ni m tanda uJehova ma ni zonde okubi; u ya londa imipefumlo yabalungileyo bake; a ba kulule esandhleni sababi.

11 Ukukanya ku hlwanyelelwa olungileyo, nenjabulo, oqoto enhliziyweni.

12 Jabulani kuJehova nina balungileyo; ni bonge ekukumbuleni kobungcwele bake.

## ISIHLABELELO 98.

Isihlabelelo.

HLABELELANI kuJehova isihlabelelo esitya, ngokuba wenzile imimangaliso; isandhla sake sokunene, nengalo yake e ingcwele i m nqobele.

2 uJehova wazisile ukusindisa kwake; ukulunga kwake u kwambulile emehlweni ezizwe.

3 U kumbulile umusa wake, neqiniso lake kuyo endhlini ya kwaIsraeli; imikaulo yonke yomhlaba i bonile ukusindisa kuka Tixo wetu.

4 Hubelani kuJehova mhlaba wonke; hlonzani ngokwetaba, ni hube ngenjabulo, ni hlabelele.

5 Hlabelelani kuJehova ngogubu, ngogubu nezwi lemvunga.

6 Ngamatilongo nezwi lopondo; hubelani ebusweni beNkosi uJehova.

7 Ma lu hube ulwandhle nokugcwala kwalo; nomhlaba nabahleziyo pakati kwawo.

8 Imifula ma i tyaye izandhla; izintaba ma zi hube kanye ngenjabulo;

9 Ebusweni buka Jehova, ngokuba u yeza ukwahlulela umhlaba; u ya kwahlulela izwe ngokulunga, nabantu ngokufanela.

## ISIHLABELELO 99.

UJEHOVA u ya busa, ma ba tutumele abantu; u hlezi kuwo amakerubi, ma u zamazame umhlaba.

2 uJehova mkulu eZioni, u pakeme pezu kwabantu bonke.

3 Ba ya kudumisa igama lako elikulu elisabekayo; li ingcwele lona.

4 Futi amandhla eNkosi a ya tanda ukulungisa; wena u ya qinisa ubuqoto; wenza futi ukulungisa nokulunga eJakobe.

5 Mu babazeni uJehova uTixo wetu, ni dumise esenabelweni sezinyawo zake; u ingcwele yena.

6 uMosi noAroni pakati kwabateteleli bake; noSamueli pakati kwabo aba biza igama lake; ba biza kuJehova, yena wa bezwa.

7 Wa kuluma kubo ensikeni yefu; ba gcina izifundiso zake, nomteto a ba nika wona.

8 Jehova Tixo wetu, wena wa ba pendula; wa u nguTixo kubo oyekelayo, opindiselayo pezu kwezenzo zabo ezibi.

9 Mu babazeni uJehova uTixo wetu, ni dumise entabeni yake e ingcwele; ngokuba u yingcwele uJehova uTixo wetu.

## ISIHLABELELO 100.

Isihlabelelo sokudumisa.

HUBELANI ngokwetaba kuTixo muhlaba wonke.

2 Mu konzeni uJehova ngenjabulo; ni ngene ebusweni bake ngokuhuba kwenjabulo.

3 Yazini ukuba uJehova u yena o nguTixo, uye o senzileyo, a si tina; si nga bantu bake si yizimvu zedhlelo lake.

4 Ngenani emasangweni ake ngokudumisa, nasemagumeni ake ngokuhlabelela, mu dumiseni ni bonge igama lake.

5 Ngokuba uJehova u lungile, umusa wake u hlezi ku ze ku be pakade; neqiniso lake esizukulwaneni nasezizukulwaneni.

## ISIHLABELELO 101.

Isihlabelelo sika Davida.

NGI ya kuhlabelela umusa nokwahlulela; ngi hubele kuwe Jehova.

2 Ngo hlakanipa endhleleni eqoto. U ya kuza kimi nini na? Ngo hamba pakati kwendhlu yami ngenhliziyo eqoto.

3 A ngi yi kubeka pambi kwamehlo ami indaba embi; ngi ya zonda ukwenza izipambeko; a ku yi kunamatela kimi.

4 Inhliziyo epambeneyo yo deda kimi; a ngi yi kwazi omubi.

5 Ngo nquma o m hlebayo owake-

lene naye ngasese; a ngi yi kuvuma yena o pakeme ngamehlo, nozidhlayo ngenhliziyo.

6 Amehlo ami a ya kuba kubo abakolekayo bomhlaba, ukuze ba hlale nami; o hamba ngendhlela epeleleyo yena wo ngi konza.

7 A ka yi kuhlala endhlini yami o yenza inkohliso; yena o kuluma amanga a ka yi kuma pambi kwamehlo ami.

8 Ngi ya kutulisa ababi bonke bezwe masinyane; ukuze ngi nqume abasebenzi bokubi emzini ka Jehova.

## ISIHLABELELO 102.

Umtandazo wohlupekayo nxa a hluleka e tele inshumayelo yake ebusweni buka Jehova.

JEHOVA, yizwa umtandazo wami, ma ku ze kuwe nokukala kwami.

2 U nga fihli ubuso bako kimi ngosuku lokuxineka kwami; beka indhlebe yako kimi u tyetye uku ngi zwa ngosuku e ngi biza ngalo.

3 Ngokuba izinsuku zami zi ya nyamalala njengomusi; namatambo ami a ya tya njengeziko.

4 Inhliziyo yami i tyayiwe, i bunile njengotyani; njengokuba ngi kohliwe ukudhla isinkwa sami.

5 Ngenxa yezwi lokububula kwami, amatambo ami a ya namatela enyameni yami.

6 Ngi ya fana nonozalizingwenya ehlane, ngi be njengesikova sencitakalo.

7 Ngi ya linda, ngi njengenyoni e yodwa pezu kopahla.

8 Izita zami zi ya ngi jezisa izinsuku zonke; bona aba gcwaneka ngami ba ya funga ngami.

9 Ngokuba ngi dhlile umlota njengesinkwa, ngi xubanisile ukupuza kwami nokulila.

10 Ebusweni bentukutelo yako nokucunukala kwako; ngokuba wa ngi pakamisa wa buya wa ngi kahlela pansi.

11 Izinsuku zami zi njengomtunzi owandayo; mina ngomile njengotyani.

12 Kepa wena, Jehova, wo hlala ku ze ku be pakade; nokukunjulwa kwako ngezizukulwane nezizukulwane.

13 Wena wo vuka u haukele iZioni; ngokuba se ku isikati sokuba nomusa kulo, ngokuba umzuzu lo u fikile.

14 Ngokuba izinceku zako zi ya tokoza ematyeni alo, zi haukele utuli lwalo.

15 Ko ti izizwe zesabe igama lika Jehova, namakosi onke omhlaba udumo lwake.

16 Lapo uJehova e se lakile iZioni, e bonakele ekukazimleni kwake.

17 U ya nakekela umtandazo wabadingi, a ka wu deli umtandazo wabo.

18 Loku ko lotyelwa izizukulwane ezilandelayo; ko ti abantu a ba za ku zalwa ba dumise uJehova.

19 Ngokuba wa buka e sekupakameni kobungcwele bake; uJehova wa bheka umhlaba e sezulwini.

20 Ukuzwa ukububula kombotywa; nokutukulula abantwana bokufa.

21 Ukushumayela igama lika Jehova eZioni, nesibongo sake eJerusalema.

22 Ekubutaneni kwabantu, nemibuso uku m konza uJehova.

23 U ya ncipisa amandhla ami endhleleni; u finyeza izinsuku zami.

24 Nga ti, Tixo wami, u nga ngi susi enxenyeni yezinsuku zami, iminyaka yako i nezinkulungwane nezinkulungwane.

25 Endulweni wa sekela umhlaba, nezulu li ngumsebenzi wezandhla zako.

26 Lona li za kububa, kanti wena u hlezi; li ya kuguga lonke njengengubo, njengokwambata wo li pendula li pendulwe.

27 Kanti wena u nguye njalo; neminyaka yako a i yi ku pela.

28 Abantwana bezinceku zako bo hlala; nenzalo yabo i qiniswe pambi kwako.

## ISIHLABELELO 103.

Si ka Davida.

MU bonge uJehova mpefumlo wami; nako konke oku pakati kwami ma ku bonge igama lake eli ingcwele.

2 Mu bonge uJehova, mpefumlo wami, u nga kohlwa imisebenzi yonke yake emihle.

3 O yekela ukonakalisa konke kwako, o zelapayo izifo zonke zako.

4 U kulula ukupila kwako ekubujisweni; o ku hlobisa ngomusa nomhau.

5 O sutisa umlomo wako ngokulungileyo, ku buyiswe ubutya bako njengenqe.

6 uJehova wenzela bonke abahlutywayo ukulunga nokwahlulela.

7 Wa mazisa uMosi izindhlela zake; nabantwana baka Israeli izenzo zake.

8 uJehova u ya haukela, u nobunene; ulaka lwake lu ya libala, u vama umusa.

9 A ka yi kupikisana ngezikati zonke; ka gcini intukutelo ku ze ku be pakade.

10 A kenzi kitina njengezono zetu; a ka si vuzanga ngokwamacala etu.

11 Ngokuba njengokupakama kwezulu

pezu komhlaba, njalo umusa wake u
namandhla pezu kwabo aba m esabayo.
12 Njengempumalanga i hlukene nentyonalanga, ku njalo u dedisile kiti izipambeko zetu.
13 Njengoyise u ya haukela abantwana bake, njalo uJehova u ya haukela bona a ba m esabayo.
14 Ngokuba u ya kwazi ukwenza kwetu; u ya kumbula ukuba tina si utuli.
15 Kepa umuntu u njengotyani izinsuku zake; njengembali yotyani, njalo u ya kahlela.
16 Ngokuba umoya u ya dhlula pezu kwayo, i nga bi sa bako; indao yayo ka yaziwa futi.
17 Kanti umusa ka Jehova u pakade ku ze ku be pakade kubo aba m esabayo; nokulunga kwake kubantwana babantwana;
18 Kubona aba londa uvumelwano lwake; nabakumbula iziyalezelo zake ukuzenza.
19 uJehova u misile isihlalo sobukosi sake ezulwini; ku ti umbuso wake u buse pezu kwako konke.
20 Bongani uJehova nina zingelosi zake; nina maqawe a namandhla e nenza ukutyo kwake, ni lalele izwi lokuyala kwake.
21 Bongani uJehova nina mabandhla onke ake; nina zinceku zake e nenza intando yake.
22 Ma ku bongwe uJehova imisebenzi yonke yake ezindaweni zonke zokubusa kwake; mu bonge uJehova, mpefumlo wami.

## ISIHLABELELO 104.

MU bonge uJehova mpefumlo wami, Jehova Tixo wami wena umkulu kakulu; wambete ukukazimula nobukosi.
2 O gqoka ukukanya njengengubo; o wendhlala izulu njengendwangu elengayo:
3 O waka amakamelo ake emanzini; o beka amafu a be incwele yake; o hamba emapikweni omoya:
4 O zenza izingelosi zake imimoya; izinceku zake umlilo o namalangabi.
5 Wa sekela umhlaba esisekelweni sawo, u nga zanyazanyiswa ku ze ku be pakade na ngezikati.
6 Wa wu sibekela ngolwandhle njengengubo; amanzi e ma ezintabeni.
7 Ngokukuza kwako a baleka; ngezwi lokududuma kwako a tyetya ukumuka.
8 Izintaba zi ya kupuka; izimfunda zeukela kulendawo o zi sekele ngayo.
9 U mise umkaulo ukuze a nga dhluli: a nga buyeli ukusibekela umhlaba.
10 U ya tuma imitombo ezigodini; i hambe pakati kwezintaba.
11 I ya puzisa izilwane zonke zomhlabati; izimbongolo zi ya polisa ukoma kwazo.
12 Ku yona izinyoni zezulu zi ya kwaka; e zi pumisa izwi lazo pakati kwamagatya.
13 U ya puzisa izintaba kuwo amakamelo ake; umhlaba u ya suta isitelo semisebenzi yako.
14 U ya hlumisela izinkomo utyani; nemfino yokusiza umuntu; ukuze a pumise ukudhla emhlabeni.
15 Newaini eli tokozisa inhliziyo yomuntu; namafuta a kazimulisa ubuso bake; nesinkwa e si qinisa inhliziyo yomuntu.
16 Imiti ka Jehova i ya suta; amasedare a seLebanoni a wa tyalileyo.
17 Lapo izinyoni zaka kona izihleke; ikasida, amasedare a yindhlu yalo.
18 Izintaba ezinde zamanxala; amawa a yisipepelo sonogwaja.
19 Wenzele imizuzu inyanga; ilanga li ya kwazi ukutyona kwalo.
20 U ya beka ubumnyama, bu ti bu kona ubusuku; izilo zonke zehlati zi hamba ngabo.
21 Izingonyama ezintya zi ya hahela ukupanga, nokufuna ukudhla kwazo kuTixo.
22 Ilanga li ya puma, zi ya hlangana, zi lale pansi ezindaweni zazo.
23 Umuntu u ya pumela emisebenzini yake; nokukonza kwake ku ze ku hlwe.
24 Jehova i vamile kangaka imisebenzi yako! wenzile yonke ngokuhlakanipa; umhlaba u gcwele ingcebo yako.
25 Na lolulwandhle olukulu olubanzi emacaleni; lapo zi kona ezi huluzelayo ezi nge nakubalwa, izilwane ezincane kanye nezinkulu.
26 Lapo imikumbu i hambela kona; umkomo u kona, o wenzile u dhlale pakati kwalo.
27 Lezi zonke zi bheka wena; ukuze u zi nike ukudhla kwazo ngesikati sako.
28 U ya zi nika zi bute; u ya vula isandhla sako zi sute okulungileyo.
29 U ya sita ubuso bako, zi katazeke; u ya susa umoya wazo, zi fe zi buyele otulini lwazo.

30 U ya tuma umoya wako, zi zalwe; wenze ubuso bomhlaba bu be butya.
31 Udumo luka Jehova lo hlala pakade; uJehova wo jabula emisebenzini yake.
32 Yena o bheka emhlabeni, u tutumela; o namata ezintabeni zi tunqe.
33 Ngo huba kuJehova ngi sa hlezi; ngi hlabelele kuTixo wami ngi se kona.
34 Ukukuluma kwami kuye ku ya kuba mnandi; ngo jabula kuJehova.
35 Izoni zo qedwa emhlabeni; ma ku ti, ababi ba nga bi be sa bako. Mu bonge uJehova, mpefumlo wami. Dumisani uJehova.

## ISIHLABELELO 105.

BONGANI uJehova, ni hube kulo igama lake; ni zazise izenzo zake pakati kwabantu.
2 Vumani kuye, ni hlabelele kuye; ni kulume ngemimangaliso yonke yake.
3 Dumisani igama lake eli ingcwele; ma i jabule inhliziyo yabo aba m funayo uJehova.
4 Landani uJehova, namandhla ake; ni fune ubuso bake njalo.
5 Kumbulani imimangaliso yake a yenzileyo; imisebenzi emikulu yake, nezahlulelo zomlomo wake.
6 Nina nzalo ka Abrahama, inceku yake; bantwana baka Jakobe oketiweyo wake.
7 Yena u nguJehova uTixo wetu; izahlulelo zake zi semhlabeni wonke.
8 U kumbulile uvumelwano lwake ku ze ku be pakade, izwi a li yaleza kuzo izizukulwane ezi inkulungwane.
9 A li vumelana noAbrahama nesifungo kuIsaka.
10 Wa si misela kuJakobe si be isiyalezelo, nakuIsraeli si be uvumelwano lwa pakade.
11 E ti, Ngi ya kukunika izwe la seKanani; isahlulo sefa lenu.
12 Lapo kwa be ku kona abantu abalwayo; aba incozana nje be se abafo kulo futi.
13 Bona ba puma esizweni ba ye kwesinye isizwe, na sembusweni ba ye kwabanye abantu.
14 Wa e nga vumeli umuntu uku ba kataza; yena wa lungisa amakosi ngenxa yabo.
15 Wa ti, ni nga pati abagcotyiweyo bami; ni ngoni abazisi bami.
16 Futi wa bizela indhlala pezu kwezwe; wapula intonga yonke yokudhla.
17 Wa tuma umuntu pambili kwabo, uJosefa, o wa tengwa a be inceku.
18 Bona izinyawo zake ngezibopo; umpefumlo wake weza ensimbini.
19 Kwa za kweza isikati e la fika ngaso izwi lake; inshumayelo ka Jehova ya m linga.
20 Inkosi ya tuma ya m kulula; umbusi wabantu wa m tukulula.
21 Wa m enza inkosi yendhlu yake, nombusi kuyo yonke ingcebo yake.
22 Ukubopa izikulu zake ngokwenhliziyo yake; a hlakanipise amalunga ake.
23 Kwa ti, uIsraeli wa fika Egipite; uJakobe wa hlalanje ezweni la seHamu.
24 Wa ti wenza abantu bake ba zale kakulu; wenza ba be namandhla ku nezita zabo futi.
25 Wa pendula inhliziyo yabo ukuzonda abantu bake, ukupata izinceku zake ngobuqili.
26 Wa tuma uMosi, inceku yake, noAroni a m ketileyo.
27 Ba beka pambi kwabo izindaba zeziboniso zake; nemisebenzi emikulu ezweni la seHamu.
28 Wa tuma ubumnyana, kwa ti kwa hlwa; futi a ba hlubukanga ezwini lake.
29 Wa pendula amanzi abo a be igazi; wa bubisa izinhlanzi zabo.
30 Izwe labo la vama amaselesele emakamelweni amakosi.
31 Wa kuluma, kwa ti kwa vela izibau, nezinsensane emacaleni onke abo.
32 Wa nika isicoto, imvula yabo, nomlilo wamalangabi ezweni labo.
33 Wa tyaya izinwazi zabo namakiwane abo; wa pula imiti yamacala abo.
34 Wa kuluma kwa vela izinkumbi, nenkasa e nge nakukubalwa.
35 Za dhla konke okuhlumayo kwezwe; za dhla nesitelo somhlabati.
36 Wa tyaya namazibulo onke ezwe, izinhloko zamandhla onke abo.
37 Wa ba pumisa be nesiliva negolide; kwa ti kwa ku ngeko o dangeleyo emindenini yabo.
38 La jabula iEgipite ekupumeni kwabo, ngokuba ukubesaba kwa wa pezu kwabo.
39 Wandhlala ifu, la ba sitibeza; nomlilo ukukanyisa ebusuku.
40 Ba cela, wa zisa izinswempe, wa ba sutisa ngokudhla kwezulu.
41 Wa vula idwala, kwa puma amanzi, a hamba ezindaweni ezomileyo njengomfula.

42 Ngokuba wa kumbula izwi lake eli
ingcwele, noAbrahama inceku yake.
43 Wa pumisa abantu bake ngokuja-
bula; abaketiweyo bake ngokuhuba
kwenjabulo.
44 Wa ba nika amazwe ezizwe; bona
ba bamba umsebenzi wabantu.
45 Ukuze ba lalele kuzo iziyalezelo
zake, ba gcine imiteto yake. Dumisani
uJehova.

## ISIHLABELELO 106.

DUMISANI uJehova. Mu bongeni
uJehova, loku e lungile; ngokuba
umusa wake u hlezi pakade.
2 Ubani o nga kuluma izenzo zama-
ndhla zika Jehova? Ubani o ngezwa-
kalisa ukudunyiswa konke kwake?
3 Ba ya busiswa bona a ba gcina iza-
hlulelo zake, naye o kwenza okulungi-
leyo ngezikati zonke.
4 Ngi kumbule Jehova ngokwamke-
lwa kwabantu bako; u ngi bheke ngo-
kusindisa kwako.
5 Ukuze ngi buke enhlanhleni yaba-
ketiweyo bako, ngi ze ngi jabule enjabu-
lweni yesizwe sako; ngi bonge kanye
nefa lako.
6 Sonile tina kanye nobaba betu; se-
nzile okubi; sonakele.
7 Obaba betu a ba qondanga imima-
ngaliso yako Egipite; a ba kumbulanga
iningi lomusa wako; kanti ba pambeka
ngaselwandhle olwandhle olubomvu.
8 Kepa wa ba sindisa ngenxa yegama
lake, ukuze a wazise amandhla ake
amakulu.
9 Yena wa kuza ulwandhle olubomvu,
lwa se loma; wa ba hambisa pakati ko-
lwandhle njenga sehlane.
10 Wa ba sindisa esandhleni somzo-
ndi; wa ba kulula na sesandhleni se-
zita.
11 A ti amanzi a sibekela izita zabo; a
ka salanga noyedwa kubo.
12 Lapo ba kolwa emazwini ake; ba
vama udumiso lwake.
13 Ba tyetya ba kohlwa imisebenzi
yake; a ba lindanga icebo lake.
14 Kepa ba kanuka ngokukanuka
ehlane; ba m linga uTixo ezweni elici-
tekileyo.
15 Wa ti wa ba nika isicelelo sabo;
kanti wa tuma ukuzaca emipefumlweni
yabo.
16 Ba ba nomona ngoMosi ehlane, na
ngoAroni o ingcwele ka Jehova.
17 Umhlaba wa vula, wa m minza
uDatane; wa sibekela nombonda waka
Abiramu.
18 Futi umlilo wa tya embondeni wa-
bo; ilangabi la tyisa abonakalisileyo.
19 Benza itole eHorebi; ba kotamela
isitombe esa ncibilikiswayo.
20 Njalo udumo lwabo ba lu guqula
lwa ba inkomo e dhla utyani.
21 Ba m kohlwa uTixo umsindisi wabo
o be e benzele okukulu Egipite;
22 Imimangaliso ezweni la seHamu, no-
kusabekayo ngaselwandhle olubomvu.
23 Yena wa ti, u za kubacita, uma
uMosi oketiweyo wake wa be e ngema-
nga ebusweni bake esikaleni, ukubuyi-
sa ukuvuta kwentukutelo yake kuko
uku ba cita.
24 Futi ba dela izwe eli fisekayo; ba be
nga kolwa ezwini lake.
25 Kanti ba sola ematenteni abo; ba
be nga laleli izwi lika Jehova.
26 Lapo wa pakamisa isandhla sake
pezu kwabo, uku ba wisa ehlane.
27 Ukuwisa nenzalo yabo ezizweni,
nokubahlakaza emazweni.
28 Ba konza uBali-peori, ba dhla imi-
nikelo yabafileyo.
29 Njalo ba cunula ngemisebenzi ya-
bo; kwa ngena pakati kwabo ukufa.
30 Lapo kwema uFinehasi wahlula,
kwa vinjelwa ukufa.
31 Kwa ti kwa balelwa yena ukulunga
kwezinkulungwane nezinkulungwane
ku ze ku be pakade.
32 Ba buya ba m tukutelisa emanzini
enkani; kwa ba kubi kuMosi ngenxa
yabo.
33 Ngokuba ba pambanisa umoya wa-
ke; wa za wa pambeka ngezindebe zake.
34 A ba citanga abantu a ba yala nga-
bo uJehova.
35 Kanti ba hlangana nezizwe, ba fu-
nda imisebenzi yabo.
36 Ba konza ezitombeni zabo, za ze za
ba isihibe kubo.
37 Futi ba hlabela amademoni ama-
dodana abo namadodakazi abo.
38 Ba palaza igazi eli nge nacala, igazi
lamadodana abo ne lamadodakazi abo,
aba wa nikela ezitombeni za seKanani;
la za izwe la ngcoliswa ngegazi lawo.
39 Njalo ba zincolisa ngokwenza kwa-
bo, ba pinga nemisebenzi yabo.
40 Ngako kwa ba kona ulaka luka
Jehova ebantwini bake, wa za wa ne-
ngwa ifa lake.
41 Wa ba nikela esandhleni sezizwe;
bona aba ba zondayo, ba ba busa.

42 Lapo isita sabo sa ba cindezela ; ba totyiswa esandhleni sabo.

43 Izikati eziningi wa ba kulula, kanti ba m tukutelisa ngecebo labo ; ba wa ekonakaliseni kwabo.

44 Noko, wa ba naka, be sencingweni ; e kuzwa ukulila kwabo.

45 Wa kumbula uvumelwano lwake nabo, wa dabuka njengeningi lomusa wake.

46 Wa ba nika ububele ebusweni babo bonke aba ba tumbayo.

47 Si sindise, Jehova Tixo wetu, u si bute ezizweni ukudumisa igama lako eli ingcwele, setabe ezibongweni zako.

48 Ma ka bongwe uJehova uTixo wa se-Israeli kwa pakade ku ze ku be pakade, abantu bonke ma ba ti. Ameni. Dumisani uJehova.

## ISIHLABELELO 107.

BONGANI uJehova, loku e lungile; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

2 Ma ba tyo abakululiweyo baka Jehova; bona a ba kulula esandhleni sezita.

3 Wa ba buta be vela emihlabeni, empumalanga, na sentyonalanga, na senyakato, na selwandhle.

4 Beduka ehlane encitakalweni yendhlela, a ba fumananga umuzi wokuhlala.

5 Be lambile, bomile, umpefumlo wabo wa dangala.

6 Lapo ba kala kuJehova encingweni yabo; wa ba sindisa ezinhlupekweni zabo.

7 Wa ba hambisa ngendhlela elungileyo, e ya emzini wokuhlala.

8 Ma ba bonge uJehova ngomusa wake, nemimangaliso yake kubantwana babantu!

9 Ngokuba u ya sutisa umpefumlo ofisayo, nompefumlo olambayo u ya wu gcwalisa ngokulungileyo.

10 Abahlezi ebumnyameni na setunzini lokufa, aba botyiwe ekuhlupekeni na sensimbini.

11 Ngokuba ba nqaba amazwi aka Tixo, ba dela icebo lOpakamileyo.

12 Wa se e tobisa inhliziyo yabo ngobuhlungu ; ba be be dengezela, kepa kwa ku ngeko osizayo.

13 Lapo ba kalela kuJehova encingweni yabo, wa ba sindisa ezinhlupekweni zabo.

14 Wa ba kipa ebumnyameni na setunzini lokufa, wa zapula izibopo zabo.

15 Ma ba bonge uJehova ngomusa wake, nemimangaliso yake kubantwana babantu.

16 Ngokuba wapulile amasango etusi, u nqumile imivalo yensimbi.

17 Bona a ba nobuula ngenxa yezipambeko zabo, na ngokonakalisa kwabo, ba ya hlutywa.

18 Umpefumlo wabo u ya canuka ukudhla konke ; ba ya sondela emasangweni okufa.

19 Lapo ba kalela kuJehova encingweni yabo, wa ba sindisa ezihlupekweni zabo.

20 U ya tuma izwi lake, a ba pilise, a ba kulule emigodini yabo.

21 Ma ba bonge uJehova ngomusa wake, nemimangaliso yake kubantwana babantu.

22 Ma ba nikele iminikelo yokubonga, ba shumayale izenzo zake ngokuhuba kwenjabulo.

23 Bona a beukela elwandhle emikunjini, a benza umsebenzi emanzini amakulu!

24 Laba ba bona izenzo zika Jehova, nemimangaliso yake ekujuleni.

25 Ngokuba, u kuluma, a vuse umoya wesipepo, o fukula amaza ako.

26 Ba yenyukela ezulwini, behlela ekujuleni ; umpefumlo wabo u ya ncibilika ngenxa yenkatazo.

27 Ba ya zululeka, ba dengezela njengodakiweyo, ku ya puta konke ukuhlakanipa kwabo.

28 Lapo ba kalela kuJehova encingweni yabo, wa ba sindisa ezinhlupekweni zabo.

29 Wenza isipepo si me ku be kona ukutula; a ti amaza ako a peze.

30 Lapo ba ya jabula ngokuba ba ya hlaliswa; njalo u ya ba hola etekwini lokufisa kwabo.

31 Ma ba bonge uJehova ngomusa wake, na ngemimangaliso yake kubantwana babantu !

32 Ma ba m pakamise emhlanganweni wabantu, ba m bonge ekuhlaleni kwamalunga.

33 U ya beka imifula i be ihlane, nemitombo yamanzi i be izwe elomileyo.

34 Umhlabati otelayo u be umunyu, ngenxa yokonakalisa kwabo aba hlezi kuwo.

35 U ya beka ihlane li be isiziba samanzi ; nomhlabati o womileyo u be imitombo yamanzi.

36 Na lapo u ya hlalisa kona abalambileyo, ba mise umuzi wokuhlala !

37 Ba lime imihlabati, ba tyale amasimu esinwazi, a senze isitelo senzuzo.

38 Yena u ya ba busisa ba ze bande kakulu, futi a nga ncipisi izinkomo zabo.

39 Ba buya ba ncipe, ba citeke ngokuvinjelwa, nokukatazeka, nomunyu.

40 U ya tele pezu kwabanumuzana ukudelelwa, a bedukise encitakalweni lapo ku ngeko ndhlela.

41 Kanti u ya pakamisa odingayo e puma ebubini, a m bekele imindeni njengezimvu.

42 Abalungileyo ba ya kubona loku ba jabule; okubi konke ko vala umlomo wake.

43 Yena ohlakanipileyo wo qapela loku, a qikelele umusa ka Jehova.

## ISIHLABELELO 108.

Igama, Isihlabelelo sika Davida.

TIXO inhliziyo yami i qinisekile; ngo hlabelela ngi tyaye ugubu ngodumo lwami.

2 Vuka lugubu, nemvunge; ngo vuka ngovivi lokusa.

3 Ngo ku bonga pakati kwabantu, Jehova; ngi hlabelele ngawe ezizweni.

4 Ngokuba umusa wako mkulu kwa nga pezu kwezulu; neqiniso lako li semafwini.

5 Ma u pakame pezu kwezulu, Tixo; nodumo lwako pezu komhlaba wonke.

6 Ukuze otandiweyo wako a sindiswe; sindisa ngesandhla sako sokunene, u ngi lalele.

7 uTixo u kulumile ngobungcwele bake; ngi ya kwetaba; ngahlukanise iShekemu, ngi linganise itafa la seSukote.

8 E lami iGiladi; e lami iManasa; iEfraimi li ngamandhla ekanda lami; iJuda li ngumyalezi wami.

9 iMoabi li imbiza yami yokugeza; ngo tumela pezu kweEdomi isicatulo sami; ngi hube ngenjabulo pezu kweFilisti.

10 Ubani o wo ngi holela emzini obiyiweyo? ubani o wo ngi kapela eEdomi?

11 A ngi ti uwe, Tixo, o si lahlileyo? a u yi kupumela emabandhleni etu, Tixo, na?

12 Ma u si nike ukusiza encingweni; ngokuba ku ize ukusindisa komuntu.

13 Ngaye uTixo si ya kwenza ngamandhla; ngokuba u yena o ya ku nyatela pansi izita zetu.

## ISIHLABELELO 109.

Kumholi wokuhlabelela, Isihlabelelo sika Davida.

TIXO wokubonga kwami, u nga tuli.

2 Ngokuba umlomo womubi, nomlomo wenkohliso u vulile pezu kwami; ba kulumile nami ngolimi lwamanga.

3 Ba ngi zungezile ngamazwi enzondo; ba lwa nami ngeze.

4 Ba tiyana nami esikundhleni sotando lwami; kanti mina ngi ya kupumisa umtandazo.

5 Ba beke pezu kwami okubi esikundhleni sokuhle; nenzondo esikundhleni sotando.

6 Misa omubi pezu kwake, ma keme kwesokunene sake isita.

7 Ekwahlulweni kwake ma ka toliswe icala; nomtandazo wake ma u be isono.

8 Izinsuku zake ma zi be incozana; omunye ma ka tabate inkonzo yake.

9 Abantwana bake ma ba be izinkedama; nomkake, umfelokazi.

10 Abantwana bake ma ba ndinde nokundinda, ba panze, ba cele be vela ezincitakalweni zabo.

11 Umtyeleki ma ka babisa ngako konke a nako; nabafo ma ba pange inzuzo yake.

12 Ma ku nga biko kuye o hlala e nomusa; ma ku nga bi ko no haukela izinkedama zake.

13 Izizukulwane zake ma zi nqunywe; na sesizukulwaneni esi landelayo ma li hlangulwe igama lazo.

14 Ububi boyise bake ma bu kunjulwe kuJehova; nesono sika nina ma si nga hlangulwa.

15 Ma ba be pambi kuka Jehova njalo; a ze a nqume ukukunjulwa kwabo emhlabeni.

16 Ngenxa yokuba wa e nga kumbuli ukwenza umusa; wa zingela umuntu ompofu nodingayo; a ze a bubise okatazekileyo enhliziyweni.

17 Njengokuba wa tanda ukutuka, njalo ma ku ze kuye; njengokuba wa e nga tandi ukubusisa, njalo ma ku be kude kuye.

18 Njengokuba wa gqoka ukutuka njengesambato, njalo ma ku ze emibilinini yake njengamanzi, na sematanjeni ake njengamafuta.

19 Ma ku be kuye njengengubo a yembatayo, nesibamba a zibopa ngaso njalo.

20 Loku ma ku be inkokelo yabahlupi bami i vela kuJehova; neyaba kuluma okubi ngompefumlo wami.

21 Kepa, wena, Jehova, Nkosi yami, ma wenze kimi ngenxa yegama lako; ngokuba umusa wako u lungile, ma u ngi sindise.

22 Ngokuba ngi ngompofu nodingayo, futi inhliziyo yami i hlatyiwe pakati kwami.

23 Ngi yemuka njengomtunzi owandayo; ngi ya zanyazanyiswa njengomkumbi.

24 Amadolo ami a dangele ngokuzila ukudhla, nenyama yami i putile ukunona.

25 Futi ngi inhlekiso kubo; ba ngi bona ba geme amakanda abo.

26 Ngi size, Jehova, Tixo wami, ngi sindise ngokomusa wako.

27 Ukuze bazi ukuba loku ku yisandhla sako; wena Jehova, u kwenzile.

28 Ma betuke bona, kanti ma u busise wena; nxa be vuka ma ba jabe bona; kepa ma i jabule inceku yako.

29 Abahlupi bami ma bambate ihlazo; ma ba gqoke ukujaba njengesambato.

30 Ngo m bonga uJehova kakulu ngomlomo wami; ngi m dumise pakati kwabaningi.

31 Ngokuba wo hlala kwesokunene sodingayo, uku m sindisa kubo aba lahla umpefumlo wake.

## ISIHLABELELO 110.

Isihlabelelo sika Davida.

WA ti uJehova eNkosini yami; Hlala esandhleni sokunene sami ngi ze ngi beke izita zako zi be isenabelo sezinyawo zako.

2 uJehova wo tuma intonga yamandhla ako i vele eZioni; busa wena pakati kwezita zako.

3 Abantu bako ba ngabavumayo ngosuku lokuhlasela kwako, ezivunulweni zobungcwele; esizalweni sokusa; ku kuwe amazolo obutya bako.

4 uJehova u fungile, e nga yi kupenduka, Wena u ngumteteleli ku ze ku be pakade ngokomkuba ka Melkizedeke.

5 InKosi i sesandhleni sokunene sako; i ya coboza amakosi ngosuku lolaka lwayo.

6 I yahlulula ezizweni, i gcwalise ngezidumbu, i coboze amakanda pezu komhlaba obanzi.

7 I ya kupuza emfuleni o sendhleleni; ngako yo pakamisa ikanda.

## ISIHLABELELO 111.

DUMISANI uJehova. Ngi ya kubonga uJehova ngenhliziyo yonke yami ekuhlanganeni kwabangcwele, na semhlanganweni.

2 Imisebenzi ka Jehova mikulu, i funwa ibo bonke aba tokoza ngayo.

3 Ukwenza kwake ku nodumo nobukosi; ukulunga kwake ku mi pakade.

4 U kwenzile ukukunjulwa kwemimangaliso yake; uJehova u nomusa u ya haukela.

5 U ba nika ukudhla aba m esabayo; wo kumbula uvumelwano lwake ku ze ku be pakade.

6 U ba bonisile abantu bake amandhla emisebenzi yake, uku ba nika ifa lezizwe.

7 Imisebenzi yezandhla zake i yiqiniso nokwahlulela; zonke iziyalezelo zake zi qinisile.

8 Zi qinile njalo ku ze ku be pakade, zona zenziwe ngeqiniso na ngokufaneleyo.

9 Wa tumela abantu bake inkululo, wa yaleza uvumelwano lwake ku ze ku be pakade; li ingcwele li yesabeka igama lake.

10 Uku m esaba uJehova ku ngukuqala kokuhlakanipa; ukuqonda okuhle ku kubo bonke a ba zenzayo iziyalezelo zake; ukubongwa kwake ku mi pakade.

## ISIHLABELELO 112.

DUMISANI uJehova. U ya busiswa umuntu o m esaba uJehova; o tokoza kakulu ngeziyalezo zake.

2 Inzalo yake yo ba namandhla emhlabeni; isizukulwane sabalungileyo si ya kubusiswa.

3 Ingcebo nemfuyo i sendhlini yake; ukulunga kwake ku mi pakade.

4 Ku ya pumela kubo abalungileyo ukukanya ebumnyameni, ukuti kuye o nomusa ohaukelayo olungileyo.

5 Umuntu olungileyo u nomusa, u ya tyeleka; wo pasa izindaba zake ngokwahlulela.

6 Impela a ka yi ku zanyazanyiswa ku ze ku be pakade; olungileyo u ya ku ba ekukunjulweni njalo.

7 A ka yi kwesaba ngemibiko emibi; inhliziyo yake i mi, i temba kuJehova.

8 Inhliziyo yake i pasiwe, a ka yi kwesaba; a ze a buke izita zake.

9 U hlakazile, u ba nikele abampofu; ukulunga kwake ku mi ku ze ku be pakade; upondo lwake lu ya kupakama ngodumo.

10 Omubi wo bona, a cunuke; wo gedhla amazinyo ake, a ncibilike; ukufisa kwababi ko buba.

## ISIHLABELELO 113.

DUMISANI uJehova. Dumisani uJehova nina zinceku zika Jehova; ni li dumise igama lika Jehova.

2 Ma li bongwe igama lika Jehova manje ku ze ku be pakade.

3 Ku suke empumalanga ku ze ku be sentyonalanga ma li dunyiswa igama lika Jehova.

4 uJehova u pakeme pezu kwezizwe zonke; udumo lwake lu pezu kwezulu.

5 Ubani o njengoJehova uTixo wetu o zipakamisela ukuhlala.

6 O kotama ukubona ezulwini na semhlabeni!

7 U ya vusa odangeleyo otulini, a pakamise ompofu ezaleni.

8 Uku m hlalisa nezikulu, izikulu zabantu bake.

9 U hlalisa o yinyumbakazi endhlini a be unina wabantwana otokozayo. Dumisani uJehova.

## ISIHLABELELO 114.

EKUPUMENI kuka Israeli Egipite, nendhlu ka Jakobe ebantwini aba nolunye ulimi.

2 uJuda wa e kuko oku yingcwele kwake, uIsraeli wa e ngumbuso wake.

3 Ulwandhle lwa bona lwa baleka; iJordani la buyiselwa emva.

4 Izintaba zeqa njengezinqama, imimango njengamacwane ezimvu.

5 Wena lulwandhle u nani na ukuba wa baleka? nawe Jordani ukuba u buyiselwe emuva?

6 Nani zintaba ukuba neqa njengezinqama? nani mimango njengamacwane ezimvu?

7 Mhlaba tutumela ebusweni beNkosi, ebusweni buka Tixo ka Jakobe.

8 O pendula idwala li be icibi lamanzi, itye eliqinileyo li be umtombo wamanzi.

## ISIHLABELELO 115.

UNGA niki tina, Jehova, u nga niki tina, kodwa egameni lako nika udumiso ngenxa yomusa wako, na ngenxa yeqiniso lako.

2 Izizwe zi ya kutyo ngani ukuti; U pi po uTixo wabo?

3 Kepa uTixo wetu u sezulwini; wenza konke a ku tandayo.

4 Izitombe zabo zi isiliva negolide, umsebenzi wezandhla zomuntu.

5 Zi nomlomo kepa a zi kulumi; zi namehlo kepa a zi boni.

6 Zi nezinhlebe kepa a zi zwa; zi nempumulo kepa a zi nuki.

7 Zi nezandhla kepa a zi pati; zi nezinyawo kepa a zi hambi; a zi kulumi empinjeni wazo.

8 Abazenzayo ba ya fana nazo; nabo bonke aba temba kuzo.

9 Israeli, temba wena kuJehova; yena u ngukusiza kwabo nesihlangu sabo.

10 Nina ndhlu ka Aroni, tembani kuJehova; yena u ngukusiza kwabo nesihlangu sabo.

11 Nina e ni m esabayo uJehova tembani kuJehova; yena u ngukusiza kwabo nesihlangu sabo.

12 uJehova u si kumbulile; wo si busisa; wo busisa indhlu ka Israeli, wo busisa indhlu ka Aroni.

13 Wo ba busisa a ba m esabayo uJehova, abancane nabakulu.

14 uJehova u ya kwenezela kini, kinina na kubantwana benu.

15 Ni ya busiswa ngoJehova o wenza izulu nomhlaba.

16 Izulu li izulu lika Jehova; kanti umhlaba wa wu nika abantwana babantu.

17 Abafileyo a ba m dumisi uJehova, ku suke ku lesisikati ku ze ku be pakade. Dumisani uJehova.

## ISIHLABELELO 116.

NGI ya m tanda uJehova, ngokuba u zwile izwi lokuncenga kwami.

2 Ngokuba u ngi pendulele indhlebe yake; ngako ngo m biza ezinsukwini zonke zami.

3 Izintambo zokufa za ngi zungeza, nemicingo yesheoli ya ngi fumanisa; nga fumana inhlupeko nokudabuka.

4 Lapo nga biza igama lika Jehova; ngati, Au, Jehova, ngi ya ku ncenga sindisa umpefumulo wami.

5 U nomusa uJehova, u lungile; uTixo wetu u ngohaukelayo.

6 uJehova u ya londa abantulayo; nga katazeka, weza wa ngi sindisa.

7 Mpefumlo wami, buyela ekupumuleni kwako; ngokuba uJehova u ku sizile.

8 Ngokuba wena u sindisile umpefumlo wami ekufeni, amehlo ami ezinyembezini, nezinyawo zami ekuweni.

9 Ngo hamba ebusweni buka Jehova ezweni labahleziyo.

10 Be ngi kolwa, ngako nga kuluma; be ngi hlupeka kakulu:

11 Nga ti ekwetukeni kwami, bonke abantu ba namanga.
12 Ngi ya ku buyiselani kuJehova, ngako konke ukwenza kwake okuhle kimi na?
13 Ngo pata umkele wokusindisa, ngi bize igama lika Jehova.
14 Ngo koka izifungo zami manje pambi kwabo bonke abantu bake.
15 Ku yigugu emehlweni ka Jehova ukufa kwabalungileyo.
16 Au Jehova, ngi inceku yako impela; ngi inceku yako, ngi indodana yencekukazi yako; u kululile izibopo zami.
17 Ngo nikela kuwe umnikelo wokubonga, ngi bize igama lika Jehova.
18 Ngo koka izifungo zami manje pambi kwabo bonke abantu bake.
19 Emagumbini endhlu ka Jehova, pakati kwako, Jerusalema. Dumisani uJehova.

## ISIHLABELELO 117.

DUMISANI uJehova nina zizwe nonke; ni m babaze nina bantu nonke.
2 Ngokuba umusa wake mkulu kitina; futi iqiniso lika Jehova li hlezi ku ze ku be pakade. Dumisani uJehova.

## ISIHLABELELO 118.

BONGANI uJehova; ngokuba u lungile; ngokuba umusa wake u pakade.
2 A ke a ti uIsraeli, umusa wake u pakade.
3 Ma i tike indhlu ka Aroni, umusa wake u pakade.
4 Bona aba m esabayo uJehova ma ba tike, umusa wake u pakade.
5 Nga m biza uJehova encingweni; uJehova wa ngi lalela wa ngi beka endaweni ebanzi.
6 uJehova u kimi, a ngi yi kwesaba; umuntu a ngenzani kimi na?
7 uJehova u kimi pakati kwaba ngi sizayo; ngo buka abazondi bami.
8 Ku lungile ukupepela kuJehova ku nokutemba umuntu.
9 Ku lungile ukupepela kuJehova ku nokutemba izikulu.
10 Izizwe zonke za ngi zungeza; kepa ngo ba nquma ngegama lika Jehova.
11 Za ngi zungeza; ehe za ngi zungeza, kepa ngo zi nquma ngegama lika Jehova.
12 Za ngi zungeza njengezinyosi; zi cimile njengomlilo wameva, kepa ngo zi nquma ngegama lika Jehova.
13 U ngi kapezile nokukapeza ngi we; kanti uJehova u ngi sizile.
14 uJehova u ngamandhla ami nesihlabelelo sami; futi wo ba ukusindisa kwami.
15 Izwi lokumemeza ngenjabulo, nelokusindiswa li sezindhlini zabalungileyo; isandhla sokunene sika Jehova senza oku namandhla.
16 Isandhla sokunene sika Jehova si pakeme, isandhla sokunene sika Jehova senza oku namandhla.
17 A ngi yi kufa, kanti ngi ya kupila; ngi shumayele izenzo zika Jehova.
18 uJehova u ngi tyayile kakulu; kepa a ka ngi nikelanga ekufeni.
19 Ngi vulele amasango okulunga; ngo ngena kuwo, ngi bonge uJehova.
20 Lelisango lika Jehova, abalungileyo ba ya kungena kulo.
21 Ngo ku bonga; ngokuba u ngi zwile; weza wa ba ukusindiswa kwami.
22 Itye a ba li nqabayo abaki, la ba inhloko yegumbi.
23 Loku ku be kuJehova; ku ngokumangalisayo emehlweni etu.
24 uJehova wenzile lolusuku; si ya kwetaba si jabule ngalo.
25 Au Jehova, sindisa ngi ya kuncenga; au Jehova, busisa.
26 U ya busiswa yena ozayo egameni lika Jehova; tina si ni busisile kwa sendhlini ka Jehova.
27 uTixo u nguJehova, futi u kanyisile kitina; bopani inkomo ehlatyiweyo ngemicilo ezimpondweni zelati.
28 Wena u nguTixo wami, ngo ti ngi ku bonge; Tixo wami ngo ku pakamisa.
29 Bongani uJehova ngokuba u lungile; ngokuba umusa wake u pakade.

## ISIHLABELELO 119.

BA ya busiswa abaqoto endhleleni; a ba hamba emitetweni ka Jehova.
2 Ba ya busiswa bona aba gcina izimemezelo zake; a ba m funa ngenhliziyo yonke.
3 A ba sebenzi ukonakalisa; ba ya hamba ezindhleleni zake.
4 Wena u si yalezile ukugcina kakulu imiyalo yako.
5 Ku nga zi nga qiniswa izindhlela zami uku gcina izimiso zako!
6 Loku a ngi yi kujaba nxa ngi qapela kuzo zonke iziyalezelo zako.
7 Ngo ku bonga ngobuqoto benhliziyo, loku ngi ya kuba se ngi fundile izahlulelo zako ezilungileyo.

8 Ngo londa izimiso zako; ma u nga ngi shiyi impela.

9 Omutya a nga hlanza kanjani ukuhamba kwake na? ngokuqapela okwezwi lako.

10 Ngi ku funile ngenhliziyo yonke yami; ma ngi nga pambuki eziyalezelweni zako.

11 Izwi lako ngi li fihlile enhliziyweni yami, ngi nga ze ngi kone.

12 Ma u bongwe wena Jehova; ngi fundise izimiso zako.

13 Ngi shumayele izahlulelo zonke zomlomo wako ngezindebe zami.

14 Ngetabile endhleleni yezimemezelo zako; njengasengcebweni yonke.

15 Ngo zindhla imiyalo yako; ngi qapele imikondo yako.

16 Ngi ya kutokoza ezimisweni zako; a ngi yi kukohlwa izwi lako.

17 Yenzela inceku yako okuhle, ngi ze ngi pile, ngi londe izwi lako.

18 Vula amehlo ami, ngi bone okumangalisayo oku vela emtetweni wako.

19 Ngi ngumfokazi emhlabeni; ma u nga ngi fihleli iziyalezelo zako.

20 Umpefumlo wami wapukile ngokunxanela izahlulelo zako, ngezikati zonke.

21 Wena u tetisile abazidhlayo, abatukiweyo, aba cezuka eziyalezweni zako.

22 Susa pezu kwami ukujaba nokudelwa; ngokuba ngi gcinile izimemezelo zako.

23 Izikulu za hlala za kulumisana ngami; kepa inceku yako ya zindhla izimiso zako.

24 Izimemezelo zako zi ukwetabisa kwami, zi ngamadoda a ngi qondisayo.

25 Umpefumlo wami u ya namatela otulini; ngi pilise ngokwezwi lako.

26 Nga bika izindhlela zami, wena wa ngi lalela; ma u ngi fundise izimiso zako.

27 Ngi qondise indhlela yemiyalo yako; ngi ya kuzindhla ngemimangaliso yako.

28 Umpefumlo wami u ya kala ngokudabuka, ngi lulamise ngokwezwi lako.

29 Dedisa kimi indhlela yamanga; u ngi nike ngomusa umteto wako.

30 Ngi ketile indhlela yeqiniso; ngi bambile izahlulelo zako.

31 Ngi namatele ezimemezelweni zako; Jehova, u nga ngi jabisi.

32 Ngo gijima endhleleni yeziyalezelo zako, yenza i be banzi inhliziyo yami.

33 Jehova ngi fundise indhlela yezimiso zako, ngo yi gcina kahle ku ze ku be sekupeleni.

34 Ma u ngazisise, lapo ngo gcina umteto wako; ngo wu londa isibili ngenhliziyo yonke yami.

35 Ngi hambise emkondweni weziyalezelo zako; ngokuba ngi ya jabula kuwo.

36 Bhekisa inhliziyo yami ezimemezelweni zako, i nga bheki ekupangeni.

37 Pendula amehlo ami a nga boni ize; u ngi pilise endhleleni.

38 Ma u misele inceku yako izwi lako e yesaba wena.

39 Dhlulisa ukujeziswa kwami e ngi kwesabayo; ngokuba izahlulelo zako zi lungile.

40 Bheka ngi ya fisa imiyalo yako; ngi pilise ekulungeni kwako.

41 Ma u ze kimi umusa wako, Jehova; nokusindisa kwako ngokwezwi lako.

42 Ko ti ngi m pendule o ngi jezisayo ngoto; ngokuba be ngi temba ezwini lako.

43 Ma u nga susi impela izwi leqiniso emlonyeni wami; ngokuba be ngi temba ezahlulelweni zako.

44 Ko ti ngi londe umteto wako njalo ku ze ku be pakade na ngezikati.

45 Ngo hamba ebubanzini; ngokuba ngi ya funda imiyalo yako.

46 Ngi ya kushumayela ngezimemezelo zako pambi kwamakosi, ngi nga bi namahloni.

47 Mina ngo jabula eziyalezelweni zako, e ngi zi tandileyo.

48 Ngo pakamisa izandhla zami eziyalezelweni zako; e ngi zi tandileyo; ngi zindhle imiyalo yako.

49 Kumbula izwi lako encekwini yako, o wa ngi tembisa ngalo.

50 I lesi isiduduzo sami ekuhlupekeni kwami; ngokuba izwi lako li ngi pilisile.

51 Abazidhlayo ba ngi hlekile kakulu; kepa a ngi cezukanga emtwetweni wako.

52 Be ngi kumbula izahlulelo zako zamandulo, Jehova; ngi zi duduzile futi.

53 Ukuvuta kolaka ku ngi bambile ngenxa yababi aba shiyayo umteto wako.

54 Izimiso zako za zi isihlabelelo sami endhlini yokuhlala kwami.

55 Be ngi kumbula igama lako, Jehova, ebusuku, futi ngi gcinile umteto wako.

56 Nga ba naku loku, ngokuba nga gcina imiyalo yako.

57 Wena u ifa lami, Jehova, be ngi ti, ngo londa izwi lako.
58 Be ngi ncenga ubuso bako ngenhliziyo yonke yami; ngi haukele ngokwezwi lako.
59 Nga zindhla ngezindhlela zami, nga pendulela izinyawo zami ezimemezelweni zako.
60 Nga tyetya, a nga libala ukulonda iziyalezelo zako.
61 Izitiyo zababi zi ngi haqile; kepa a ngi kohlwa umteto wako.
62 Ngo vuka pakati kobusuku uku ku bonga; ngenxa yezahlulo zako ezilungileyo.
63 Ngi ngumgane wabo bonke a ba kwesabayo, nabo abalondi bemiyalo yako.
64 Umhlaba u gcwele umusa wako, Jehova; ngi fundise izimiso zako.
65 Wenzele inceku yako okuhle, Jehova, ngokwezwi lako.
66 Ngi fundise ukuqonda okulungileyo, nokwazi; ngokuba ngetemba eziyalezelweni zako.
67 Ngi nga ka totyiswa ngeduka; kepa manje se ngi londa izwi lako.
68 Wena u lungile, wenza okulungileyo; ngi fundise izimiso zako.
69 Abazidhlayo ba qambile amanga ngami; kepa mina ngo gcina imiyalo yako ngenhliziyo yonke.
70 Inhliziyo yabo i nonile njengamafuta; kepa ngi jabula ngomteto wako.
71 Ku ngi lungele ukuhlutywa; ngi ze ngi funde izimemezelo zako.
72 Umteto womlomo wako u ngi lungele ku nezinkulungwane zegolide nesiliva.
73 Izandhla zako zi ngenzile zi ngi dalile; ngi qondise ngi ze ngi funde iziyalezelo zako.
74 Abakwesabayo ba ya kungibona ba jabule; ngokuba ngetemba ezwini lako.
75 Ngi yazi, Jehova, ukuba izahlulelo zako zi lungile; u ngi hlupile ngokukoleka.
76 Umusa wako manje ma u be isiduduzo sami, njengezwi lako encekwini yako.
77 Ububele bako ma bu ze kimi, ngi ze ngi pile; ngokuba umteto wako u intokoziso yami.
78 Abazidhlayo ma ba jabe; ngokuba ba ngi pambukisa ngeze; kepa mina ngo zindhla ngemiyalo yako.
79 Abakwesabayo ma ba buyele kuwe, nabazi imiyalo yako.
80 Inhliziyo yami ma i be nobuqoto ezimisweni zako; ukuze ngi nga jabi.
81 Umpefumlo wami u ya pela ngokuswela ukusindisa kwako; kepa ngetemba ezwini lako.
82 Amehlo ami a ya pela ngokuswela izwi lako, a ti, u ya kungitokozisa nini na?
83 Ngokuba ngi njengegaba emusini; kepa a ngi kohlwa izimiso zako.
84 Izinsuku zenceku yako zi ngapi na? u ya kuba hlulela nini aba ngi zingelayo na?
85 Abazidhlayo ba ngi m bele imigodi, e nge siyo e yomteto wako.
86 Iziyalezelo zako zonke zi ukukoleka; ngi size ba ya ngi zingela ngi nge nacala.
87 Ba cityu uku ngi qeda emhlabeni; kepa a ngi shiyanga imiyalo yako.
88 Ngi pilise ngokomusa wako; ngi ya kulonda izimemezelo zomlomo wako.
89 Ku ngunapakade, Jehova, izwi lako li mi ezulwini.
90 Ukukoleka kwako ku sezizukulwane nezizukulwane: wena u misile umhlaba, u mi.
91 Ku se mi na namhla ngokwezimiso zako; ngokuba konke ku izinceku zako.
92 Uma umteto wako u be u nge siyo intokozo yami, nga ngi bubile ekuhlupekeni kwami.
93 A ngi yi kukohlwa imiyalo yako napakade; ngokuba u ngi pilisile ngayo.
94 Ngi ngowako, ngi sindise; ngokuba ngi ya yi funa imiyalo yako.
95 Ababi ba hlalele uku ngi bubisa, kepa ngi ya kuqonda izimemezelo zako.
96 Ngi bonile ukugcina kokupelela konke; isiyalezelo sako si banzi kakulu.
97 Ngi wu tanda umteto wako kangaka! wona u ukuzindhla kwami usuku lonke.
98 Wena u ngi hlakanipisile ngeziyalezelo zako ku nezita zami; ngokuba ku se kona kimi pakade.
99 Ngi hlakanipile ku nabafundisi bonke bami; ngokuba izimemezelo zako zi ukuzindhla kwami.
100 Ngi qondile ku nabadala, ngokuba ngi londa imiyalo yako.
101 Ngi zi vimbele izinyawo zami kuzo zonke izindhlela ezimbi, ngi ze ngi londe izwi lako.
102 A ngi dedanga ezahlulweni zako; ngokuba wena u ngi fundisile.

103 Amnandi kangaka amazwi ako ekuzweni kwami! amnandi nga pezu kwezinyosi emlonyeni wami!

104 Ngi ya kuzuza ukuqonda ngemiyalo yako; ngako ngi ya zonda izindhlela zonke zamanga.

105 Izwi lako li isibani ezinyaweni zami, nenkanyiso endhleni yami.

106 Ngi fungile, ngi ya kuqinisa ukulonda izahlulelo zako ezilungileyo.

107 Ngi hlupekile kakulu; ngi pilise, Jehova, ngokwezwi lako.

108 Yamkela manje, Jehova, isipo somlomo wami, u ngi fundise izahlulelo zako.

109 Umpefumlo wami u sesandhleni sami njalo; noko a ngi kohlwa umteto wako.

110 Ababi ba ngi bekele isihibe; noko a ngedukanga emiyalweni yako.

111 Ngi dhlile ifa lezimemezelo zako njalo; ngokuba zi injabuliso yenhliziyo yami.

112 Ngi bekisisile inhliziyo yami ukwenza iziyalezelo zako njalo, ku ze ku be sekupeleni.

113 Ngi ya ba zonda abanhliziyombili; kepa ngi ya tanda umteto wako.

114 Wena u yisipepelo sami nesihlangu sami; ngetemba ezwini lako.

115 Dedani kimi nina abenza okubi; ngokuba ngo londa iziyalezelo zika Tixo wami.

116 Ngi pase ngokwezwi lako, ngi pile; ma ngi nga jabi ngetemba lami.

117 Ngi qinise, ngi ya kusindiswa; ngo bheka ezimisweni zako njalo.

118 Wena weyisa bonke aba pambuka ezimisweni zako; ngokuba inkohliso yabo i ngamanga.

119 U ya susa ababi bonke bomhlaba njengamanyela, ngako ngi ya tanda izimemezelo zako.

120 Inyama yami i ya tutumela ngokwetuka wena; futi ngi ya zesaba nezahlulelo zako.

121 Ngenze ukwahlula nokulunga; u nga ngi shiyi kubo abahlupi bami.

122 Ma u mele inceku yako ngokuhle; abazidhlayo ma ba nga ngi hlupi.

123 Amehlo ami a ya pela ngokuswela ukusindisa kwako, nezwi lako elilungileyo.

124 Yenza encekwini yako ngomusa wako; u ngi fundise iziyalezelo zako.

125 Mina ngi inceku yako; ngi qondise, ngi zazi izimemezelo zako.

126 Se ku isikati sokwenza, Jehova; ngokuba ba wapulile umteto wako.

127 Ngako ngi tande iziyalezelo zako nga pezu kwegolide; na nga pezu kwegolide eliketiweyo.

128 Ngako ngi ya vuma ukuba imiyalo yonke yako i lungile ngako konke; ngi ya zonda imikondo yonke yamanga.

129 Izimemezelo zako zi ya mangalisa; ngako umpefumlo wami u ya zi londa.

130 Ukupenya kwezwi lako ku ya kanyisa; ku qondisa abantulayo.

131 Nga kamisa umlomo wami, nga kefuzela; ngokuba nga nxanela iziyalezelo zako.

132 Bheka kimi, u ngi haukele njengokomkuba wabatanda igama lako.

133 Qondisa ukunyatela kwami ezwini lako; ma bu nga ngi busi ububi nobu bodwa.

134 Ngi kulule ekuhlupeni kwabantu; njalo ngo gcina imiyalo yako.

135 Kanyisa ubuso bako encekwini yako; u ngi fundise izimiso zako.

136 Imifula yamanzi i yehla emehlweni ami ngokuba a ba gcini umteto wako.

137 U lungile wena, Jehova, nezahlulelo zako zi qondile.

138 Izimemezelo zako o zi yalezileyo zi lungile zi qinisile kakulu.

139 Ukuvuta kolaka lwami ku ngi qedile, ngokuba izita zami zi kohliwe amazwi ako.

140 Izwi lako li hlanzekile kakulu, ngako inceku yako i ya li tanda.

141 Mina ngi mncane ngi deliwe; noko a ngi kohlwa imiyalo yako.

142 Ukulunga kwako ku ukulunga oku ngunapakade; umteto wako u yiqiniso.

143 Ukucinga nokuhlupeka ku ngi fumene; kepa iziyalezelo zako zi yizinjabuliso zami.

144 Ukulunga kwezimemezelo zako ku ngunapakade; ngi qondise, ngi pile.

145 Se loku nga kala ngenhliziyo yonke; ngi zwe, Jehova; ngi ya kugcina izimiso zako.

146 Nga ku kalela; ngi sindise, ngi ya kulonda izimemezelo zako.

147 Ngandulela uvivi lokusa, nga kala, be ngi temba ezwini lako.

148 Amehlo ami a ya qalela imilindo yobusuku ukuzindhla ezwini lako.

149 Yizwa izwi lami ngokomusa wako; Jehova, ngi haukele ngokwahlulela kwako.

150 Ba ya sondela aba landela ukonakalisa; ba kude nomteto wako.
151 Wena u seduze, Jehova; futi zonke iziyalezelo zako zi iqiniso.
152 Ngi be ngi zazi na sendulo izimemezelo zako, ukuba u zi sekele zi hlale pakade.
153 Bona ukukatazeka kwami, u ngi sindise; ngokuba a ngi kohlwa umteto wako.
154 Pikisa okupikisana nami, u ngi kulule; ngi pilise ezwini lako.
155 Ukusindiswa ku kude nababi; ngokuba a ba funi izimemezelo zako.
156 Ububele bako bu ningi, Jehova; ngi pilise ngokwezahlulo zako.
157 Ba ningi aba ngi hlupayo nezita zami; kepa a ngi suki eziyalezweni zako.
158 Nga bona abakohlisayo, nga nengwa; ngokuba a ba londanga izwi lako.
159 Bheka ngi ya yi tanda imiyalo yako; Jehova, ma u ngi pilise ngokomusa wako.
160 Isisusa sezwi lako si iqiniso; futi zonke izahlulelo zako ezilungileyo zi hlezi ku ze ku be pakade.
161 Izikulu zi ngi zingele ngi nge nacala; kepa inhliziyo yami i yesaba ngezwi lako.
162 Ngi jabula ngezwi lako, njengofumene impango eningi.
163 Ngi ya zonda ngi nengwa amanga; kepa ngi ya tanda umteto wako.
164 Ngi ya kudumisa kakombisa ngosuku ngenxa yezahlulelo zako zokulunga kwako.
165 Ba nokutula okukulu abatandi bomteto wako; akuko isikubekiso kubona.
166 Jehova, be ngi temba ekusindiseni kwako; ngenze iziyalezelo zako.
167 Umpefumlo wami u londile izimemezelo zako; ngi ya zi tanda kakulu.
168 Ngi gcinile imiyalo yako nezimemezelo zako; ngokuba izindhlela zonke zami zi pambi kwako.
169 Ukukala kwami ma ku sondele ebusweni bako, Jehova; ngi qondise ngokwezwi lako.
170 Ukuncenga kwami ma ku ze ebusweni bako; ngi sindise ngokwezwi lako.
171 Izindebe zami zo tele isibongo, loku u ngi fundisile izimiso zako.
172 Ulimi lwami lo kuluma izwi lako; ngokuba iziyalezelo zako zonke zi ukulunga.
173 Isandhla sako sokunene ma si be ukusiza kwami ngokuba ngi ketile imiyalo yako.
174 Be ngi nxanele ukusindisa kwako Jehova; nomteto wako u injabuliso yami.
175 Umpefumlo wami ma u pile, u ya ku ku bonga; izahlulo zako ma zi ngi size.
176 Ngeduka njengemvu elahlekileyo; funa inceku yako; ngokuba a ngi kohlwa iziyalezelo zako.

## ISIHLABELELO 120.

Igama lokukupuka.

EKUHLUPEKENI kwami nga kala kuJehova, yena wa ngi zwa.
2 Jehova, sindisa umpefumlo wami, ezindebeni zamanga.
3 Ulimi lwenkohliso lu ya kukunikani? lu ya kwenezelani kuwe na?
4 Imisebe ebukali yeqawe, namalahle a vutayo omunga.
5 Au mina, ngokuba ngi hlezi eMesheke, na ngokuba ngi hlala ematenteni a seKedari!
6 Umpefumlo wami u hlezi kade naye o zonda ukutula.
7 Ngi ngo wokutula mina; kanti uma ngi kuluma, bona ba funa ukulwa.

## ISIHLABELELO 121.

Igama lokukupuka.

NGO pakamisela amehlo ami ezintabeni, ukusiza kwami ko velapi na?
2 Ukusiza kwami ku kuye uJehova, o wenzile izulu nomhlaba.
3 Yena a ka yi kuvuma ukuba unyawo lwako lu tyelele; yena o ku tandayo a ka yi kozela.
4 Bheka yena o londa uIsraeli a ka yi kozela, a ka lali.
5 uJehova u ngumlondi wako, umtunzi wako esandhleni sako sokunene.
6 Ilanga a li yi kukutyaya emini, nenyanga ebusuku.
7 uJehova wo ku londoloza ebubini bonke; yena wo londoloza umpefumlo wako.
8 uJehova wo londa ukupuma kwako nokungena kwako manje ku ze ku be pakade.

## ISIHLABELELO 122.

Igama lokukupuka nguDavida.

NGA jabula lapo be ti kimi, Ma si ye endhlini ka Jehova.

2 Izinyawo zetu za zi mi emasangweni ako, Jerusalema.

3 Wena Jerusalema, o wakiwe njengomuzi o hlangeneyo ngokwawo.

4 Lapo imindeni i kupukela kona, imindeni ka Jehova, ngezimemezelo kuIsraeli, ukubonga igama lika Jehova.

5 Lapa ku miswe izihlalo zokwahlula izihlalo zendhlu ka Davida.

6 Celani ukutula kwa seJerusalema; ba ya kuhlala kahle aba ku tandayo.

7 Ma ku be kona ukutula ezindongeni zako; nokuhlala kahle ezinqabeni zako.

8 Ngenxa yabafo wetu nabangane bami ngi ya kuti manje, Ma ku be kona ukutula kuwe.

9 Ngenxa yendhlu ka Jehova uTixo wetu ngo ku funela okuhle.

## ISIHLABELELO 123.

Igama lokukupuka.

AMEHLO ami ngi ya wa pakamisela kuwe, Wena o hlezi ezulwini.

2 Bheka njengamehlo enceku esandhleni samakosi ayo, na njengamehlo encekukazi esandhleni senkosikazi yayo! ka njalo amehlo etu a kuye uJehova uTixo wetu, a ze a si haukele.

3 Si haukele Jehova, si haukele; ngokuba si gcwele kakulu ukudelwa.

4 Umpefumlo wetu u gcwele kakulu ukuhleka kwabo aba notileyo nokudela kwabazidhlayo.

## ISIHLABELELO 124.

Igama lokukupuka nguDavida.

UMA kwa ku nge siye uJehova o be kitina, ma ku ti uIsraeli;

2 Uma kwa ku nge siye uJehova o be kitina ekuvukeni kwabantu pezu kwetu:

3 Lapo nga ba si gwinya si zwa ekuvuteni kolaka lwabo kitina.

4 Lapo amanzi a hamba pezu kwetu, umsinga wa hamba pezu kompefumlo wetu.

5 Lapo amanzi akukulayo a hamba pezu kompefumlo wami.

6 Ka bongwe uJehova, o nga si nikelanga si be impango emazinyweni abo.

7 Umpefumlo wetu u punyukile njengenyoni esihibeni somtiyi; isihibe sapukile, tina si punyukile.

8 Ukusizwa kwetu ku segameni lika Jehova o wenza izulu nomhlaba.

## ISIHLABELELO 125.

BONA a betemba kuJehova ba njengentaba iZioni e nge nakuzanyazanyiswa, i hlezi pakade.

2 Njengezintaba ezi zungeza iJerusalema, njalo uJehova u ya zungeza abantu bake, kaloku ku ze ku be pakade.

3 Ngokuba intonga yababi a i yi kuhlala pezu kwesabelo sabalungileyo, funa abalungileyo ba beke izandhla zabo kokubi.

4 Jehova, ma wenze okuhle kubona abalungileyo, na kubo abaqoto ezinhliziyweni zabo.

5 Kepa bona aba pambuka ngezindhlela zabo ezi sontekileyo, uJehova wo ba hambisa kanye nabenza okubi; kepa ukutula ko ba pezu kuka Israeli.

## ISIHLABELELO 126.

Igama lokukupuka.

EKUBUYISENI kuka Jehova okwatunjwayo eZioni; sa si njengabapupayo.

2 Lapo umlomo wetu wa u gcwele ukuhleka, nolimi lwetu lwa lu huba ngenjabulo; lapo ba ti abezwe, uJehova u benzele okukulu.

3 uJehova u senzele okukulu; si ya jabula tina.

4 Buyisa, Jehova, ukutunjwa kwetu njengemifula ya seningizimu.

5 Bona aba hlwanyela ngezinyembezi ba ya kuvuna be huba ngenjabulo.

6 Yena o hambayo e lila e pete imbeu e hlwanyela wo buya ngehubo lenjabulo, e pete izinyanda zake.

## ISIHLABELELO 127.

Igama lokukupuka nguSolomona.

UMA uJehova e ngaki indhlu, ba ya kutalela ize abakayo: uma uJehova e nga londolozi umuzi, o wu gcinayo u linda ize.

2 Ku ize kini e ni pangisa ukuvuka ekuseni, ni libale ukuhlala pansi, ni dhle isinkwa sokukutala; njalo u ya nika otandekayo wake ubutongo.

3 Bheka, abantwana ba ifa e li vela kuJehova; isitelo sesisu si umvuzo.

4 Njengemisebe esandhleni seqawe; ba njalo abantwana bobutya.

5 I ya busiswa indoda e gcwalise umgodhla wayo ngabo; a i yi kujaba, ngokuba i ya kukuluma nezita esangweni.

## ISIHLABELELO 128.

Igama lokukupuka.

BA ya busiswa bonke aba m esabayo uJehova, be hamba ezindhleleni zake.

2 Ngokuba u ya kudhla umsebenzi wezandhla zako; wo busiswa ku be kuhle kuwe.

3 Umkako wo ba njengesinwazi esihlanzayo ezinhlangotini zendhlu yako: abantwana bako bo ba njengezitombo zomhlwati ekuzungezeni kwetebula lako.

4 Bheka, ukuba ku njalo lendoda i ya kubusiswa e mesabayo uJehova.

5 uJehova ma ka ku busise ku vele eZioni ma u bheke enhlanhleni ya seJerusalema izinsuku zonke zokupila kwako.

6 U bone abantwana babantwana bako; nako ukutula pezu kuka Israeli.

## ISIHLABELELO 129.

Igama lokukupuka.

MA ka tyo uIsraeli ukuti, Kaningi ba ngi hlupile ku suke ebutyeni bami.

2 Kaningi ba ngi hlupile ku suke ebutyeni bami; noko a ba ngahlulanga.

3 Abalimayo ba lima emhlana wami, benze i be mide imisele yabo.

4 uJehova u lungile; u nqumile izibopo zababi.

5 Ma ba jabiswe ba buyiselwe emuva bonke a ba zonda iZioni.

6 Ma ba be njengotyani opahleni o bu bunayo bu nga ka sityulwa:

7 Osikayo a ka nga gcwalisi isandhla sake ngabo nobopayo izitungu a gcwalisi izingalo zake.

8 Nabadhlulayo a ba nga tyo, ukuti, Ubusiso luka Jehova ma lu be pezu kwenu; si ya ni bonga egameni lika Jehova.

## ISIHLABELELO 130.

NGA kalela wena Jehova, ngi sekujuleni pansi.

2 Nkosi yizwa izwi lami; izindhlebe zako ma zi lalele izwi lokuncenga kwami.

3 Uma wena, Jehova, u linda izipambeko; Nkosi ubani o ya kuma na?

4 Kepa uyekelo lu kuwe, ukuze wesatywe.

5 Nga ngi m bheka uJehova, umpefumlo wami u ya bheka, mina ngi yetemba izwi lake.

6 Umpefumlo wami u linda i Nkosi ku nabo a ba lindayo be linda ukusa.

7 uIsraeli ketembe kuJehova, ngokuba umusa u kuJehova, kukuye nokukulula okuvamayo.

8 Yena wo kulula uIsraeli ezipambekweni zake.

## ISIHLABELELO 131.

Igama lokukupuka, ngoDavida.

JEHOVA, inhliziyo yami a i fukuki, namehlo ami a ka pakami; a ngi yi ezindabeni ezinkulu nezimangalisayo ezi nga pezu kwami.

2 Kanti ngi duduzile ngi tulisile umpefumlo wami njengolunyuliweyo ku nina; umpefumlo wami u njengolunyuliweyo.

3 uIsraeli ketembe kuJehova, na manje ku ze ku be pakade.

## ISIHLABELELO 132.

Igama lokukupuka.

JEHOVA, ma u m kumbulela uDavida, izinhlupeko zonke zake.

2 O wa funga kuye uJehova, wa zibambisa kuye O namandhla ka Jakobe, e ti,

3 A ngi yi kungena endhlini yokuhlala kwami, a ngi yi kwenyukela embedeni wami;

4 A ngi yi kunika amehlo ami ubutongo; nezinkope zami ukozela.

5 Ngi ze ngi m fumanele uJehova indawo, O namandhla ka Jakobe izindhlu.

6 Bheka, sa ku zwa Efrata, sa yi fumana emihlabatini yehlati.

7 Si ya kungena ezindhlini zake, si kotamele esenabelweni sezinyawo zake.

8 Vuka, Jehova, u ye ekupumuleni kwako; wena nompongolo wamandhla ako.

9 Abateteleli bako ma bambate ukulunga; bona abalungileyo bako ma ba memeze ngenjabulo.

10 Ngenxa ka Davida inceku yako; u nga penduli ubuso bako kuye ogcotyiweyo wako.

11 uJehova u fungile kuDavida ngeqiniso, a ka yi kupenduka kuko; Ngesitelo sesisu sako ngo misa isihlalo sako sobukosi.

12 Uma abantwana bako be gcina uvumelwano lwami, nezimemezelo zami, e ngi ya ku ba fundisa zona; nabantwana babo ba ya kuhlala esihlalweni sako sobukosi ku ze ku be pakade.

13 Ngokuba uJehova u ketele iZioni; u li funile li be indawo yake yokuhlala.

14 Leli li ukupumula kwami ku ze ku

be pakade; ngo hlala lapa; ngokuba ngi li funile.

15 Ngo busisa kakulu ukudhla kwalo; ngi sutise abampofu balo isinkwa.

16 Ngi ya kwambatisa abateteleli balo ukusindiswa; nabalungileyo balo ba ya kuhuba kakulu ngenjabulo.

17 Lapo ngo hlukanisa upondo luka Davida; ngi misele ogcotyiweyo wami isibani.

18 Ngi ya kwambatisa izita zake ngokujaba; kepa umqele wake, wo kazimula pezu kwake.

## ISIHLABELELO 133.

Isihlabelelo sokukupuka ngoDavida.

BHEKA, kuhle kangaka, kumnandi kangaka ukuhlala kwabazalwane, be banye.

2 Ku njengamafuta amnandi pezu kwekanda, ehla ezindevini zika Aroni; ehlela nasemqaleni wezambato zake.

3 Njengombete wa seHermoni, o wehlela ezintabeni za seZioni; ngokuba lapa uJehova wa yalezela ubusiso; olu ubomi obu ngunapakade.

## ISIHLABELELO 134.

Isihlabelelo sokukupuka.

BHEKA, bongani uJehova nina zinceku zika Jehova, e ni mi endhlini ka Jehova ebusuku.

2 Pakamisani izandhla zenu ezihlanzekileyo, ni m bonge uJehova.

3 uJehova o wenzile izulu nomhlaba ma ka ku busise ngoku vela eZioni.

## ISIHLABELELO 135.

DUMISANI uJehova. Dumisani igama lika Jehova; mu dumiseni nina zinceku zika Jehova.

2 Nina e ni mi endhlini ka Jehova, emagumbini endhlu ka Tixo wetu,

3 Dumisani uJehova, ngokuba uJehova u lungile; ni hlabelele ngalo igama lake; ngokuba li mnandi.

4 Ngokuba uJehova u ziketele uJakobe, noIsraeli ba be imfuyo yake.

5 Ngokuba ngi yazi ukuba uJehova mkulu, futi iNkosi e pezu kwezitixo zonke.

6 Konke uJehova a ku tandayo, u kwenzile ezulwini, nasemhlabeni, pakati kwezilwandhle, na sezindaweni zonke ezi julileyo.

7 Wenyusa inkwezane emikaulweni yomhlaba, wenzele imvula, ubane, u pumisa umoya ezinyangweni zake.

8 O wa tyaya amazibulo a sEgipite, awabantu kanye nawezilwane.

9 Wa tuma iziboniso nemimangaliso pakati kwako Egipite, pezu kuka Faro nezinceku zonke zake.

10 O wa tyaya izizwe eziningi, wa bulala amakosi a namandhla!

11 uSihoni inkosi yamaAmori, noHogi inkosi ya seBashani, namakosi onke a seKanani.

12 Izwi labo, wa lenza ifa, ifa lika Israeli, isizwe sake.

13 Jehova, igama lako li pakade; Jehova, ukukunjulwa kwako ku sezizukulwaneni nezizukulwane.

14 Ngokuba uJehova u ya kwahlula abantu bake; a haukele inceku yake.

15 Izitombe zezizwe zi isiliva negolide, umsebenzi wezandhla zabantu.

16 U kona umlomo kuzo, kepa a zi kulumi; a kona amehlo kuzo, kepa a zi boni.

17 Zi kona izindhlebe kuzo, kepa a zi zwa: awuko umoya emlonyeni wazo.

18 Bona a ba zenzayo ba ya fana nazo; nabo bonke aba temba kuzo.

19 Ndhlu ka Israeli, mu bongeni uJehova; ndhlu ka Aroni mu bongeni uJehova.

20 Ndhlu ka Levi, mu bongeni uJehova; nina e ni m esaba uJehova, mu bongeni uJehova.

21 Ka bongwe uJehova eZioni, o hlezi eJerusalema. Dumisani uJehova.

## ISIHLABELELO 136.

BONGANI uJehova ngokuba u lungile; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

2 Bongani uTixo wotixo; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

3 Bongani iNkosi yamakosi; ngokuba umusa wayo u hlezi pakade.

4 O wenza imimangaliso emikulu yedwa; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

5 O wenza izulu ngokuqonda; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

6 O wendhlala umhlabati pezu kwamanzi ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

7 O wenza izinkanyiso ezinkulu; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

8 Ilanga ukubusa imini; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

9 Inyanga nezinkanyezi ukubusa ubusuku, ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

10 O wa tyaya abasEgipite ngamazibulo abo; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

11 Kepa wa kipa uIsraeli pakati kwabo; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

12 Ngesandhla esi namandhla nengalo eyoluliweyo; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

13 O wa hlukanisa ulwandhle olubomvu lu be izinqamu; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

14 Wa welisa uIsraeli pakati kwalo; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

15 Kepa wa m tuntutela elwandhle olubomvu uFaro nempi yake; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

16 O wa e hola abantu bake ehlane; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

17 O wa tyaya amakosi amakulu; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

18 Wa bulala amakosi a namandhla; ngokuba umusa wake u hlezi pakade:

19 uSihoni inkosi yamaAmori; ngokuba umusa wake u hlezi pakade:

20 NoHogi inkosi ya seBashane; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

21 Wenza izwe labo li be ifa: ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

22 Ifa kuIsraeli inceku yake; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

23 O wa si kumbula ekutobekeni kwetu; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

24 O wa si kulula eziteni zetu; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

25 O nika inyama yonke ukudhla; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

26 Bongani uTixo wezulu; ngokuba umusa wake u hlezi pakade.

## ISIHLABELELO 137.

NGASEMIFULENI ya seBabulona, lapo sa hlala pansi, sa lila futi; ekukumbuleni kwetu iZioni.

2 Sa panyeka izingubu zetu eminyezaneni pakati kwalo.

3 Ngokuba lapo aba si tumbayo ba funa kitina amazwi egama; futi aba si katazayo ba funa ukwenama, be ti, Si hlabeleleni igama la seZioni.

4 So hlabelela kanjani igama lika Jehova ezweni lezizwe na?

5 Uma ngi ku kohlwa, Jerusalema, isandhla sami sokunene ma si kohlwe.

6 Ulimi lwami ma lu namatele olwangeni lwami, uma ngi nga ku kumbuli; uma ngi nga li tandi iJerusalema nga pezu kwenjabulo yami enkulu.

7 Kumbula, Jehova, abantwana ba sEdomi ngosuku lweJerusalema, aba ti Li hlakazeni, li hlakazeni ku ze ku be sesisekelweni salo.

8 Ndodakazi ya seBabulona u ya kucitwa; wo busiswa yena o kwenzela isabelo o sabele tina.

9 Wo busiswa yena o hamba a coboze izingane zako etyeni.

## ISIHLABELELO 138.

NGO ku bonga ngenhliziyo yonke yami, pambi kotixo ngo hlabelela ngawe.

2 Ngi ya kukulekela etempeleni lako eli ngcwele, ngi bonge igama lako ngenxa yomusa wako neqiniso lako, ngokuba u kulisile iqiniso lako nga pezu kwegama lonke lako.

3 Ngosuku e nga kala ngalo wa ngi zwa wena; wa ngi kulisa ngamandhla empefumlweni wami.

4 Onke amakosi omhlaba a ya kukubonga, Jehova, lapo ezwa amazwi omlomo wako!

5 A hlabelele ezindhleleni zika Jehova; ngokuba lukulu udumo luka Jehova.

6 Ngokuba uJehova u pakeme, u ya naka otobileyo, kanti ozidhlayo u ya m azi e kude.

7 Noma ngi hamba pakati kwenhlupeko, wena wo ngi pilisa; wo pumisa isandhla sako ngapezu kolaka lwezita zami, nesandhla sokunene sako si ya kungisindisa.

8 uJehova wo ngenza ngi pelele; umusa wako Jehova, u pakade; u nga yeki imisebenzi yezandhla zako.

## ISIHLABELELO 139.

Kumholi wokuhlabelela isihlabelelo sika Davida.

JEHOVA, wena u ngi hlolile, u ya ngazi.

2 U ya kwazi ukuhlala kwami, nokuvuka kwami; u qonda umcabango wami u kude.

3 U ya linda ukuhamba kwami, nokulala kwami; wazana nezindhlela zonke zami.

4 Ngokuba aliko izwi olimini lwami; bheka, wena Jehova, se u kwazi ukupela kwalo.

5 U ngi vimbezele ngasemuva na nga pambili, u bekile isandhla sako pezu kwami.

6 Lokukwazi okumangalisayo ku pezu kwami, ku pakeme a ngi nge finyelele kuko.

7 Ngo ya pi, ngi dede emoyeni wako na? ngo balekelapi ngi muke ebusweni bako na?

8 Uma ngi kupukela ezulwini, u lapo wena, uma ngi zendhlalela ukuko lwami esheoli, nangu wena.

9 Uma ngi tabata amapiko omtendewokusa, ngi hlale emikaulweni yolwandhle;

10 Na lapo isandhla sako si ya kungihola, nesandhla sokunene sako so ngi bamba.

11 Uma ngi ti, impela Ubumnyama bu ya kungehlela; ubusuku bu ukukanya nga kimi.

12 Ubumnyama a bu fihli kuwe; kanti ubusuku bu kanya njengemini; njengobumnyama ku njalo ukukanya kuwe.

13 Ngokuba u bambile izinso zami, wa ngaluka esiswini sika mame.

14 Ngo ku bonga ngenxa yokuba ngenziwa ngokwesabekayo; imisebenzi yako i ya mangalisa; umpefumlo wami u ya kwazi loku kakulu.

15 Uqobo lwami a lu fihlwanga kuwe; lapa ngenziwa kona ekusitekeni, ngi setyenzwa kakuhle emibilinini yomhlaba.

16 Amehlo ako a bona uto lwami lu nga ka fanekiswa; namalungu ami onke a lotywa encwadini yako; ngezinsuku a dalwa ngazo, ku nga biko nalunye lwawo.

17 Zi mnandi kimi kangaka izinkumbulo zako Tixo! ubuningi bazo bukulu kangaka!

18 Uma ngi zi bala, zi ningi ku nesihlabati, nxa ngi vuka ngi se nawe.

19 Ku nga ti u nga bulala omubi, Tixo; dedani kimi nina bantu aba negazi.

20 Aba kuluma icebo ngawe; izita zako zi pata igama lako ngeze.

21 Jehova, a ngi zondi abazondi bako na? a ngi nengwa ibona a ba ku vukelayo na?

22 Ngi ba zonda ngenzondo epeleleyo, ba izita kimi.

23 Ngi hlole, Tixo, wazi inhliziyo yami; ngi linge, wazi izizindhlo zami:

24 U bone uma ku kona indhlela yosizi ini; u ngi hole endhleleni engunapakade.

## ISIHLABELELO 140.

Kumholi wokuhlabelela isihlabelelo sikaDavida.

NGI kulule, Jehova, kumuntu omubi; ngi linde kumuntu o nonya.

2 Aba ceba okubi enhliziyweni yabo; imihla yonke ba hlanganisa ukulwa.

3 Ba lolile izilimi zabo njengezinyoka; ubuhlungu bamabululu bu pansi kwezindebe zabo. Sela.

4 Ngi gcine, Jehova, esandhleni somubi; ngi linde kumuntu o nonya; a ba ceba ukuwisa izinyatelo zami.

5 Abazidhlayo ba ngi fihlela isihibe, nemicilo; bendhlale ineta ngasecaleni lendhlela; ba ngi bekele imigibe. Sela.

6 Nga ti kuJehova, u nguTixo wami wena; yizwa izwi lokukuleka kwami.

7 Jehova Nkosi, mandhla okusindiswa kwami; wena wembesa ikanda lami ngosuku lwezikali.

8 Jehova, ma u nga niki okufiswayo omubi; ma u nga sizi icebo lake; funa ba zi pakamise. Sela.

9 Kepa ikanda labo aba ngi zungezayo, uhlupo lwezindebe zabo ma lu bembese.

10 Amalahle omlilo ovutayo ma ka vele pezu kwabo; ma ka ba wisele emlilweni; na semisingeni ukuze ba nga vuki.

11 Umuntu o nolimi olubi ma ka ngemi emhlabeni; ububi bo m zingela umuntu o nonya ku be ukuwiswa kwake.

12 Ngi yazi ukuba uJehova u ya kwenzela ohlupekayo ukwahlula, nompofu ukulunga.

13 Impela abalungileyo ba ya kubonga igama lako; abaqoto ba ya kuhlala ebusweni bako.

## ISIHLABELELO 141.

Isihlabelelo sika Davida.

JEHOVA, ngi ya kukalela; ngi tyetyele; lalela izwi lami, ekukaleni kwami kuwe.

2 Ukukuleka kwami ma ku lungiswe njengempepo ebusweni bako; nokupakanyiswa kwezandhla zami njengomnikelo wokudhla kusihlwa.

3 Jehova, ma u beke ukulinda emlonyeni wami; ma u linde umnyango wezindebe zami.

4 U nga penduleli endabeni embi inhliziyo yami; ukusebenza imisebenzi ekonakaliseni kanye nabantu aba sebenza okubi; ma ngi nga dhli okumnandi kwabo.

5 Olungileyo ma ngi tyaye, ku ngumusa; ma ngi lungise, ku amafuta ekanda, ikanda lami a li yi ku wenqaba; ngokuba umtandazo wami wo ba u se kona ezinhlupekweni zabo.

6 Nxa abahluleli babo ba wiswa ezi-
ndaweni zameva; ba ya kuzwa amazwi
ami; ngokuba a mnandi.
7 Amatambo etu a hlakazekile emlo-
nyweni wesheoli, njengolimayo noda-
bula emhlabatini.
8 Ngokuba amehlo ami a kuwe Je-
hova Nkosi; ngi yetemba kuwe, ma u
ngatuleli umpefumlo wami.
9 Ngi londe endaweni yesihibe a ba
ngi cupele sona; nemigibe yabasebenzi
bokubi.
10 Ababi ma ba we emaneteni abo,
mina ngo wa dhlulela impela.

## ISIHLABELELO 142.

Isiqondiso sika Davida: Umtandazo e se kona empandwini.

NGA memeza kuJehova ngezwi lami;
ngezwi lami nga kuleka kuJehova.
2 Nga telela ebusweni bake isicelelo
sami; nga bika inhlupeko yami ebu-
sweni bake.
3 Ekuhlulekeni komoya wami pakati
kwami, wena u ya yazi indhlela yami;
emkondweni lo e ngi hamba ngawo ba
ngi fihlele isihibe.
4 Bheka kwesokunene u bone ukuba
amuko o ngaziyo; isipepelo si ngi pu-
tele; amuko o nakekela umpefumlo
wami.
5 Nga kalela kuwe, Jehova: nga ti,
Wena u yisipepelo sami nesabelo sami
ezweni labahleziyo.
6 Lalela ukukala kwami; ngokuba ngi
hlupekile kakulu; ngi sindise ebahlupi-
ni bami; ngokuba ba namandhla kimi.
7 Pumisa umpefumlo wami ekubo-
tyweni ngi bonge igama lako; abalu-
ngileyo ba ya ku ngi haqa; ngokuba
wena wo ngenzela okuhle.

## ISIHLABELELO 143.

Isihlabelelo sika Davida.

JEHOVA, yizwa umtandazo wami, u
nike indhlebe ekuceleni kwami; eqi-
nisweni lako u ngi lalele na sekulungeni
kwami.
2 U nga ngeni ekwahluleleni nenceku
yako, ngokuba amuko ohleziyo o ya ku-
tiwa u lungile emehlweni ako.
3 Ngokuba isita si zingele umpefumlo
wami; si cindezele pansi emhlabeni
ukupila kwami; si ngi hlalisile ebu-
mnyameni njengabafileyo bamandulo.
4 Ngako umoya wami wa hlulekile
pakati kwami; inhliziyo pakati kwami
i dumele.
5 Ngi ya kumbula izinsuku zama-
ndulo; ngi zindhle ngayo yonke imise-
benzi yako; ngi kulume pakati kwami
ngako ukwenza kwezandhla zako.
6 Ngi yelula izandhla zami kuwe,
umpefumlo wami womela wena njengo-
mhlaba o womileyo. Sela.
7 Tyetýa u ngi zwe, Jehova; umoya
wami u ya pela; u nga siti ubuso bako
kimi, ngi ze ngi fane nabo aba tyonayo
emgodini.
8 Ngi zwise umusa wako ekuseni;
ngokuba ngi yetemba kuwe; ngi zwi-
sise indhlela le e nga ngi hamba ngayo:
ngokuba ngi ya kupakamisela umpe-
fumlo wami kuwe.
9 Ngi sindise kuzo izita zami, Je-
hova; ngi zifihle kuwe.
10 Ngi fundise ukwenza intando yako;
ngokuba wena u nguTixo wami; umoya
wako u lungile; ngi holele ezweni eli-
lungileyo.
11 Ngi pilise Jehova ekulungeni kwa-
ko; u kipe umpefumlo wami ekuhlu-
pekeni.
12 Na ngomusa wako ma u cite izita
zami; u bubise bonke abahlupi bompe-
fumlo wami; ngokuba ngi inceku yako.

## ISIHLABELELO 144.

NgoDavida.

MA ka bongwe uJehova idwala lami,
o ya fundisa izandhla zami uku-
sondela, neminwe yami ukulwa.
2 Umusa wami, nenqaba yami, idwala
lami, nomkululi wami; isihlangu sami,
yena e ngi tembile kuye; o tobisa abantu
bami pansi kwami.
3 Jehova, umuntu u yintoni na? uku-
ba u mazi wena? nendodana yomuntu
ukuba u yi kumbule na?
4 Umuntu u fana neze; izinsuku zake
zi njengetunzi elidhlulayo.
5 Tobisa izulu lako, Jehova, wehle;
namata izintaba zi tunqe.
6 Ponsa izinyazi u ba hlakaze;
pumisa imisebe yako, u ba sabala-
lise.
7 Pumisa isandhla sako, u ngi kulule;
u ngi sindise emanzini amaningi, esa-
ndhleni sabantwana babafo.
8 Abamlomo wabo u shumayela ize,
nesandhla sokunene sabo si isandhla
sokunene senkohliso.
9 Tixo, ngo hlabelela kuwe igama eli-
tya; ngi ku gwabele ogubwini olu nezi-
ntambo ezi ishumi.
10 U ye o nika amakosi ukusindiswa;

o kulula uDavida inceku yake enkembeni embi.

11 Ngi kulule u ngi sindise esandhleni sabantwana babafo, abamlomo wabo u shumayela ize, nesandhla sokunene sabo si isandhla sokunene senkohliso.

12 Ukuze amadodana etu a be njengezilimo ezikulayo ebutyeni bazo; namadodakazi etu a be njengamatye amagumbi a baziweyo ngokomkuba wesigodhlo.

13 Ukuze izingobo zetu zi gcwale, zi nikele izinhlobo zonke; ukuze izimvu zetu zande ngezinkulungwane nezinkulungwane ezi yishumi ezindhleleni zetu.

14 Ukuze izinkabi zetu zetweswe; ukuze ku nga biko ukuhlakazeka nokupuma; i nga biko insolo ezindhleleni zetu.

15 Ba ya busiswa abantu àba nje; ba ya busiswa abantu uJehova o nguTixo wabo.

## ISIHLABELELO 145.

NGI ya kukupakamisa, Tixo wami, Nkosi; ngi bonge igama lako ku ze ku be pakade nezikati zonke.

2 Izinsuku zonke ngo ku bonga, ngi dumise igama lako ku ze ku be pakade nezikati zonke.

3 uJehova mkulu, u fanele ukudunyiswa kakulu! a kuko ukuhlola ubukulu bake.

4 Isizukulwane si ya kubabaza esizukulwaneni esinye imisebenzi yako, si tyele izenzo zako ezi namandhla.

5 Ngi ya kuzindhla ubuhle bodumo lobukosi bako, nezindaba zemimangaliso yako.

6 Nabantu ba kulume ngamandhla emisebenzi yako esabekayo; ngo shumayela ngobukulu bako.

7 Ba ya kukuluma kakulu ngenkumbulo yokuvama kobunene bako, ba hubele ukulunga kwako.

8 uJehova u nobunene u ya haukela; wepuza ukutukutela, u nomusa omkulu.

9 uJehova u lungile kubo bonke; umhau wake u pezu kwemisebenzi yonke yake.

10 Imisebenzi yonke yako i ya kukudumisa, Jehova; nabalungileyo bako ba ya kukubonga.

11 Ba ya kukuluma ngodumo lombuso wako, ba shumayele ngobuqawe bako;

12 Ukwazisa abantwana babantu ubuqawe bake, nodumo lobukosi bombuso wake.

13 Umbuso wako u ngumbuso wemizuzu yonke; nokubusa kwako ku sezizukulwaneni nezizukulwane.

14 uJehova u ya pasa bonke abawayo; u lulamisa bonke abatobekileyo.

15 Amehlo abo bonke a ya kulinda; wena u ba nika ukudhla kwabo ngesikati sako.

16 U ya vula isandhla sako; u sutise ukufisa kwezinto ezipilileyo zonke.

17 uJehova u lungile ezindhleleni zonke zake; u nomusa ngemisebenzi yonke yake.

18 uJehova u seduze nabo bonke a ba m bizayo; bonke a ba m bizayo ngeqiniso.

19 U ya kwenza intando yaba m tandayo; kanti ababi bonke wo ba bulala.

20 uJehova u ya londoloza bonke a ba m tandayo; kanti ababi bonke wo ba bulala.

21 Umlomo wami u ya kushumayela ukubongwa kuka Jehova; nenyama yonke ma i bonge igama lake eli ingcwele ku ze ku be pakade nezikati zonke.

## ISIHLABELELO 146.

DUMISANI uJehova; Mu dumise uJehova mpefumlo wami.

2 Ngi ya kudumisa uJehova ngi sa hlezi; ngi hlabelele kuTixo ngi se kona.

3 Ni nga tembi ezikulwini, na sendodaneni yomuntu oku ngeko kuyo, ukusindisa.

4 Umoya wake u ya puma, u buyele emhlabatini wake; ngalolusuku amacebo ake a ya buba.

5 U ya busiswa yena o noTixo ka Jakobe ukusiza kwake, ukutemba kwake ku kuJehova uTixo wake.

6 O wenza izulu nomhlaba nolwandhle, nako konke oku pakati kwako; o gcina iqiniso ku ze ku be pakade.

7 O wenzela abahlutyiweyo ukwahlula; o nika abalambileyo ukudhla, uJehova u ya tukulula ababotyiweyo.

8 uJehova u ya vula amehlo ezimpumpute; uJehova u ya pakamisa abatobekileyo; uJehova u ya tanda abalungileyo.

9 uJehova u ya londa abafo, u ya lungisela inkedama nomfelokazi; kanti indhlela yababi wo yi pambanisa.

10 uJehova wo busa ku ze ku be pakade, uTixo wako Zioni ezizukulwaneni nezizukulwane. Dumisani uJehova.

## ISIHLABELELO 147.

DUMISANI uJehova, ngokuba kuhle ukuhlabelela uTixo wetu; ngokuba ku mnandi; ukubonga, ku fanele.

2 uJehova u ya laka iJerusalema; u ya buta abaxotyiweyo ba seIsraeli.

3 U ya pilisa abadabukileyo enhliziyweni, a bope izilonda zabo.

4 O bala izinkanyezi, a zi bize zonke ngamagama.

5 Inkulu iNkosi yetu, i namandhla amakulu; ingqondo yayo a i nge tyelwe.

6 uJehova u ya pakamisa abatobekileyo; wehlisela emhlabatini ababi.

7 Vumani kuJehova ngokubonga; hlabelelani kuTixo wetu ngogubu.

8 O sibekela izulu ngamafu, o lungisela umhlaba imvula, o hlumisa utyani ezintabeni.

9 O nika izinkomo ukudhla kwazo; namazinyane egwababa akalayo.

10 A ka vumi ubuqawe behashi; a ka kolwa imilenze yendoda.

11 uJehova u kolwa a ba m esabayo, abetemba emuseni wake.

12 Babaza uJehova, Jerusalema; dumisa uTixo wako Zioni.

13 Ngokuba u qinisile imivalo yamasango ako; u busisile abantwana bako pakati kwako.

14 Wenze ukutula emacaleni ako; u ku sutise ngokunona kuka kolweni.

15 U ya pumisa ukutyo kwake emhlabeni; izwi lake li ya gijima ngejubane.

16 U ya nika ungqoqwane njengoboya bezimvu; u hlakaza isitwatwa njengomlota.

17 U ya ponsa isicoto sake njengamaqata; ubani o ngema ebusweni bamakaza ake na?

18 U ya tuma izwi lake a ku ncibilikise; u ya pepetisa umoya wake amanzi a hambe.

19 U ya bonisa izwi lake kuJakobe, izimiso zake nezahlulo zake kuIsraeli.

20 A kenzanga njalo esizweni nesisodwa; futi ukwahlula kwake a si kwa zanga. Dumisani uJehova.

## ISIHLABELELO 148.

DUMISANI uJehova. Dumisani uJehova nina e ni vele ezulwini; mu dumiseni ezindaweni ezipakamileyo.

2 Mu dumiseni zingelosi zake nonke; mu dumiseni nina mabandhla ake onke.

3 Mu dumiseni langa, nenyanga; mu dumiseni nina zinkanyezi ezikanyayo nonke.

4 Mu dumise wena zulu lezulu; namanzi a nga pezu kwezulu.

5 Ma ku dumise igama lika Jehova; ngokuba wa yaleza kwa dalwa.

6 U ku misele isikati ku ze ku be pakade; u nikile isimiso e si nga yi kudhlula.

7 Mu dumiseni uJehova nina e ni vele emhlabeni; zinhlwati nezilwandhle zonke.

8 Mlilo nesicoto, neqwa, nenkwezane; nomoya ovunguzayo wenza izwi lake:

9 Zintaba nemimango yonke; miti ehlanzayo, namasedare onke.

10 Zilwane, nezinkomo zonke; zilo ezikasayo, nezinyoni ezindizayo:

11 Makosi omhlaba, nabantu bonke; zikulu nabahluleli bezwe.

12 Zinsizwa, nezintombi; badala, nabantwana.

13 Ma ba dumise igama lika Jehova; ngokuba igama lake lodwa li pakeme; ubukosi bake bu pezu komhlaba nezulu.

14 Yena u ya pakamisa upondo lwabantu bake udumo lwabalungileyo bake; abantwana ba seIsraeli, abantu aba seduze naye. Dumisani uJehova.

## ISIHLABELELO 149.

DUMISANI uJehova. Vumani kuJehova igama elitya, nodumo lwake emhlanganweni wabalungileyo.

2 Ma ka jabule uIsraeli ngoMenzi wake; ma betabe abantwana ba seZioni ngeNkosi yabo.

3 Ma ba dumise igama lake ngokusina; ma ba hlabelele kuye ngezingubu nogubu.

4 Ngokuba uJehova u ya tokoza ngabantu bake; wo hlobisa abatambileyo ngokusindiswa.

5 Abalungileyo ma betabe ngodumo; ma ba hube ngenjabulo ezinkukweni zabo.

6 Ukupakanyiswa kuka Jehova ma ku be emipinjeni yabo; nenkemba e nezinsiko ezimbili ezandhleni zabo.

7 Ukwenza impindiselo ezizweni nokutyaya ebantwini .

8 Ukubopa amakosi azo ngamaketango, nabadumileyo babo ngezibopo zensimbi.

9 Ukwenza pezu kwazo isahlulelo esilotyiweyo; loludumiso lu kubo abangcwele bonke bake; Dumisani uJehova.

ISIHLABELELO 150.

DUMISANI uJehova. Mu dumiseni
uTixo endaweni yake e yingcwele;
mu dumiseni emkatini wamandhla ake.
2 Mu dumiseni ngezenzo zake zobuqa-
we; mu dumiseni njengobuningi bobu-
kulu bake.
3 Mu dumiseni ngodumo lwetilongo;
mu dumiseni ngogubu nomqangi.
4 Mu dumiseni ngesigubu nokusina;
mu dumiseni ngezigubu ezi nezintambo
na ngemityingo.
5 Mu dumiseni ngamagenkhle akala-
yo; mu dumiseni ngamagenkhle atyoyo
kakulu.
6 Ma ku m dumise uJehova konke
okupefumlayo. Dumisani uJehova.

---

# AMAZWI AHLAKANIPILEYO.

ISAHLUKO 1.

AMAZWI ahlakanipileyo ka Solomo-
na indodana ka Davida, inkosi yaba-
Israeli.
2 Ukuze kwaziwe ukuhlakanipa, nesi-
fundiso; ukuze kwaziwe amazwi aba-
zisayo;
3 Ukuze kwamukelwe isifundiso soku-
hlakanipa, nokulungisa, nokwahlula,
nokulinganisa;
4 Ukuze abangahlakanipile ba nikwe
ukuhlakanipa; nomfana ukwazi ne-
ngqondo;
5 Ohlakanipileyo ma ka lalele enge-
zelele isifundo; no wazisayo, wo zuza
isiqondiso:
6 A ze azisise izwi elihlakanipileyo,
nokuzekelisa; amazwi abahlakanipile-
yo, neziqandelo zabo.
7 Ukumesaba uJehova ku isiqalo so-
kwazi; iziula zi ya dela ukuhlakanipa
nokufundisa.
8 Ndodana yami, yizwa isifundiso
sika yihlo; u nga wu lahli umteto ka
nyoko:
9 Ko ba isivunulo esihle ekanda lako,
nemigexo entanyeni yako.
10 Ndodana yami, nxa izoni zi ku ye-
nga, u nga vumi.
11 Nxa zi tyo ukuti, Hamba nati, ma
si qamele igazi, si m bacele o nge nacala
ngeze:
12 So ba gwinya njengesheoli, be se-
zwa; bona abapilileyo bo ba njengabo
aba tyona emgodini:
13 So fumana ingcebo yonke, so gcwa-
lisa izindhlu zetu ngempango;
14 Wo ponsa inkato yako pakati kwe-
tu, so ba nesikwama sinye tina sonke:
15 Ndodana yami, u nga yi nabo
endhleleni; nqanda unyawo lwako emi-
kondweni yabo:
16 Ngokuba izinyawo zabo zi gijimela
ububi, zi tyetya ukupalaza igazi.
17 Ngeqiniso isibata senekwa ngeze
emehlweni ezinyoni zonke.
18 Kepa bona ba qamela elabo igazi,
ba bacela okwabo ukupila.
19 I njalo imihambo yabo bonke aba fisa
impango, i ya susa ukupila komniniyo.
20 Ukuhlakanipa ku ya memeza nga-
pandhle; emendweni ku ya pimisa izwi
lako.
21 Esigcawini ku ya memeza, emasa-
ngweni; emuzini ku ya shumayela ama-
zwi ako,
22 Ko ze ku be nini, nina eni nga hla-
kanipile no tanda ukungahlakanipi, na-
bahleki ba tande ukuhleka, neziula zi zo-
nde ukwazi na?
23 Zi guquleni ngokuyala kwami;
bheka, ngo tela umoya wami pezu kwe-
nu, ngo nazisa amazwi ami.
24 Ngokuba ngi bizile, nala nina; nge-
lulile izandhla zami, a ku ba ngako ola-
lelayo;
25 Kepake ni lahlile konke ukululeka
kwami, a ni vumanga ukuyala kwami.
26 Mina ngo hleka ngokukatazeka
kwenu; ngi laule ekufikeni kwevuso
lenu:
27 Nxa ivuso lenu li za njengesipepo
esicitayo, nenhlupeko yenu i sondela
njengesivunguvungu; nxa ku ze pezu
kwenu usizi nobunzima.
28 Kona ba ya ku ngi biza, kanti a
ngi yi ku sabela; ba ya ku ngi funisisa,
kanti ka ba yi ku ngi funyana:
29 Ngokuba ba zondile ukwazi, be nga
ketanga ukumesaba uJehova:
30 A ba vumanga ukululeka kwami,
ba dela konke ukuyala kwami.
31 Ngako ba ya kudhla isitelo sendhle-
la yabo, ba sute amacebo abo.

32 Ngokuba ukupambuka kwabangahlakanipile ko ba bulala, nokungakataleli kweziula, ku ya ku zi cita.

33 Kanti o lalela mina, wo hlala ngokwetemba, a pumule ekwesabeni okubi.

## ISAHLUKO 2.

NDODANA yami, uma wamukela amazwi ami, u yi londisise imiyalo yami.

2 Ukuze u beke indhlebe yako ekuhlakanipeni, u pendule inhliziyo yako ekuqondeni.

3 Yeboke nxa u kalela ingqondo, u pakamisele izwi lako ukwazisisa.

4 Uma u ku funa njengesiliva, u ku funisise njengengcebo efihliweyo.

5 Kona wo ku bambisisa ukumesaba uJehova, wo ku tola uku m azi uTixo.

6 Ngokuba uJehova wo nika ukuhlakanipa, ku puma emlonyeni wake ukwazi nengqondo.

7 U ya ba bekela abalungileyo ukusiza, u isihlangu kubo aba hamba ngokulunga.

8 A gcine izindhlela zokwahlula, wo yi linda indhlela yabangcwele bake.

9 Kona u ya kubambisisa ukulunga nokwahlula nobuqoto, imikondo yonke elungileyo.

10 Ngokuba ukuhlakanipa ku za ku ngena enhliziyweni yako, nokwazi ku za kuba mnandi empefumlweni wako;

11 Ingqondo i za kukugcina; ukwazisa ko ku londa:

12 Ukuze u sindiswe endhleleni yababi, kumuntu o kuluma okupambeneyo;

13 Bona aba shiya indhlela yobuqoto, ukuze ba hambe ezindhleleni zobumnyama,

14 Aba jabulela ukwenza okubi, betabe ekupambukeni okubi.

15 Abandhlela zabo zi pambene, na sekuhambeni be dukaduka.

16 Ukuze u sindiswe kumfazi o isipingi, kuso isifebe esi namazwi epehlwa.

17 O shiya indoda yobutya bake, e kohlwa isivumelwano sika Tixo wake.

18 Ngokuba indhlu yake i tyonela ekufeni, imikondo yake kwabafileyo.

19 Bonke aba ngena kuye, a ba yi ku buya, aba yi ku finyelela kuzo izindhlela zokupila.

20 Ukuze u hambe wena endhleleni yabalungileyo, nezindhlela zabalungisayo u zi gcine.

21 Ngokuba abaqoto bo hlala ezweni, nabangenacala bo sala kulo.

22 Kanti ababi bo nqunywa ezweni, nabonakalayo bo sityulwa kulo.

## ISAHLUKO 3.

NDODANA yami, u nga kohlwa isifundiso sami, inhliziyo yako ma i londe imiyalo yami.

2 Ngokuba ku za kwenezelwa kuwe ubude bezinsuku, neminyaka yokupila, nenhlalo enhle.

3 Ububele neqiniso ma ku nga hlukani nawe, ku bope etanyeni yako, ku lobe enhliziyweni yako.

4 U ya kufumana umusa nenhlanhla emehlweni ka Tixo nabantu.

5 Temba kuJehova ngenhliziyo yako yonke, u ngencike kokwako ukuqonda.

6 Ekuhambeni konke kwako u m vume, u ya kuzilungisa izindhlela zako.

7 U nga bi ohlakanipileyo emehlweni ako; m sabe uJehova, u dede kokubi.

8 Ko ba impiliso emisipeni yako, nokupumula ematanjeni ako.

9 M dumise uJehova ngemfuyo yako, na ngolibo lwenzuzo yako yonke.

10 Ko ti izinyango zako zi gcwale ubuningi, nezicindezelo zako zi pupume iwaini elitya.

11 Ndodana yami u nga ku deli ukutyaya kuka Jehova, u nga nengwa ukukuza kwake.

12 Ngokuba uJehova u ya m tyaya yena a m tandayo, njengaloku uyise indodana a yi tandayo.

13 U busisiwe umuntu o tolile ukuhlakanipa, umuntu o zuzayo ingqondo.

14 Ngokuba itengo yako i lungile ku nentengo yesiliva, nenzuzo yako ku negolide elihle.

15 Ku fanelekile ku namaparele, nezinto zonke zako ezi igugu a zi nge lingane nako.

16 Ubude bezinsuku, bu sesandhleni sako esokunene kwesokohlo ku kona ingcebo nodumo.

17 Izindhlela zako zi izindhlela zobumnandi, nemikondo yonke yako i yinhlalo enhle.

18 Ku ngumuti wokupila, kwababambela kuko, wo busiswa o ku bambayo.

19 uJehova wa sekela umhlaba ngokuhlakanipa, wa misa izulu ngokuqonda.

20 Ngokwazi kwake, amanzi amakulu a ya datyulwa, namafu a consela amazolo.

21 Ndodana yami, ma ku nga muki loko emehlweni ako, bambelela ekululekeni na sekuqondeni.

22 Ko ba ukupila empefumlweni wako, nobuhle entanyeni yako.
23 Wo hamba ngetemba endhleleni yako, nonyawo lwako a lu yi ku kubeka,
24 Nxa u lala pansi, a u yi kwesaba; yebo, nxa u lalayo, ubutongo bako bo ba mnandi.
25 U nge sabi ivuso eli fika masinya, nokuciteka kwababi lapo ku zayo.
26 Ngokuba uJehova u ya kuba itemba lako, wo lu gcina unyawo lwako, lu nga badjwa.
27 U nga ba godhli abaniniko okuhle, nxa ku semandhleni esandhla sako ukukwenza.
28 U nga tyo kumgane wako ukuti, Hamba u buye, ngi ya kukunika ngomuso; nxa ku kona kuwe.
29 U nga m cabangeli okubi o wakelene naye, nxa e hlezi kahle nawe.
30 U nga pambani namuntu, kungeko sici, e ngoni nganto kuwe.
31 U nga bi namona ngakumuntu o nonya, u nga yi keti nanye yezindhlela zake.
32 O pambukileyo u ngonengekayo kuJehova, kodwa imfihlakalo yake i nabalungileyo.
33 Isituko sika Jehova si sendhlini yomubi, kanti wo li busisa ikaya labalungileyo.
34 Impela abahleki u ya ba hleka, kepa abatobekileyo u ya ba pa umusa.
35 Abahlakanipileyo bo li dhla ifa lobukosi, kanti iziula zo tweswa ihlazo.

## ISAHLUKO 4.

YIZWANI bantwana isiyalo sika yihlo, ni lalele ukuze nazi ingqondo.
2 Ngokuba ngi ni pile isifundo esihle, umteto wami ni nga wu shiyi.
3 Be ngi indodana ka baba, ngi ngotambileyo, ngi ngedwa emehlweni ka mame.
4 Wa ngi fundisa, wa ti kimi Inhliziyo yako ma i bambelele emazwini ami, londa imiyalo yami, u pile.
5 Zuza ukuhlakanipa, zuza ingqondo: u nga kohlwa; u nga pambuki emazweni omlomo wami.
6 U nga ku shiyi, ko ku gcina; ku tande, ko ku londa.
7 Into enkulu i ukuhlakanipa; zuza ukuhlakanipa: yebo nako konke ukuzuza kwako, u zuza ingqondo.
8 Ku kulise, ko ku pakamisa; ku ya ku kwenzela udumo, nxa u ku gonayo.
9 Ko li nika ikanda lako isivunulo esihle, umqele o hlobiweyo ko ku nikela wona.
10 Yizwa ndodana yami u wamukele amazwi ami, i ze yande iminyaka yokupila kwako.
11 Ngi ku fundisile endhleleni yokuhlakanipa, ngi ku holela emikondweni yobuqoto.
12 Nxa u hambayo, ukunyatela kwako a ku yi kuncipiswa; nxa u gijimayo, a u yi kukubeka.
13 Bambela kuso isifundiso, u nga si yeki; si londe, ngokuba si ukupila kwako sona.
14 U nga ngeni emikondweni yababi, u nga hambi nokuhamba endhleleni yabangalungile.
15 Yale, u nga dhluli ngayo; pambuka kuyo u dhlule.
16 Ngokuba ka ba lali be ngenzanga okubi; bamukwa ubutongo babo, nxa be nga m kubekisanga namunye.
17 Ba si dhla isinkwa sobubi, ba puza iwaini lonya.
18 Kepa indhlela yabalungileyo i njengokukanya oku bejayo, oku kanya njalo ku ze ku be imini epeleleyo.
19 Indhlela yabonakeleyo i njengobumnyama obu hlangeneyo, a ba kwazi loku be kubeka iko.
20 Ndodana yami, lalela amazwi ami, u yi beke indhlebe yako kuzo izinshumayelo zami.
21 Ma zi nga lahleki emehlweni ako, zi londe enhliziyweni yako.
22 Ngokuba zi ukupila kubo aba zi funyanayo, kuwo umzimba wonke, zi impiliso.
23 Linda inhliziyo yako ngapezu kokulinda konke, ngokuba kuyo u kona umtombo wokupila.
24 Susa kuwe ukupambuka komlomo, nokupambeka kwezindebe ku dedise kuwe.
25 Amehlo ako ma ka bheke pambili, nezinkope zako ma zi qonde pambi kwako.
26 Qapela ukuhamba konyawo lwako, ukuze zonke izindhlela zako zi qiniswe.
27 U nga pambeki nakwesokunene, nakwesokohlo, susa unyawo lwako ebubini.

## ISAHLUKO 5.

NDODANA yami qapela ekuhlakanipeni kwami, u yi beke indhlebe yako ekuqondeni.
2 Ukuze u yi gcine ingqondo, nezindebe zako zi londe ukwazi.

3 Ngokuba izindebe zesipingi zi yaconsa uju, nolwanga lwaso lu butyelezi ku namafuta,

4 Kanti ukupela kwake ku ya baba njengomhlonyane, ku bukali ku nenkemba e nezinsiko ezimbili.

5 Izinyawo zaso zi yehlela ekufeni, izinyatelo zaso zi bambelela esheoli.

6 Indhlela yokupila a si zilungiseli kona, imikondo yaso i ya jikajika, a si naki.

7 Kaloku bantwana lalelani kimi, ni nga hlukani namazwi omlomo wami.

8 Dedisa indhlela yako kuso, u nga sondeli emnyango wendhlu yaso.

9 Ukuze u nga niki abanye ubutya bako neminyaka yako ku nonya.

10 Funa abafo ba sutiswe ubucebi bako, nomsebenzi wako obuhlungu u be sendhlini yongaziwayo.

11 U ze u kale ekupeleni, nxa ku tya umzimba wako nenyama yako,

12 U ze u tyo ukuti, yeka ukuzonda kwami isifundiso, nenhliziyo yami i delile ukululekwa.

13 Ngi nga lalelanga izwi labafundisi bami ngi nga bekanga indhlebe yami kubabonisi bami.

14 Nga be ngi seduzana nokubi konke, pakati kombuto nomhlangano.

15 Puza amanzi kowako umtombo, nemifula e pumayo emtonjeni wako.

16 Imitombo yako ma i nga pupumeli ngapandhle, i be imifulana yamanzi ezindhleleni.

17 Ma i be kuwe, ku wena wedwa; i nga bi kwabangaziwayo kanye nawe.

18 Umtombo wako ma u busiswe, u jabule kumkako wobutya.

19 Imbabala etandekayo nendhluzelekazi enhle, amabele ake ma ka ku delise zonke izikati, na ngokumtanda ma u holwe njalo.

20 Yini ndodana yami ukuba u holwe isifebe, u singate isifuba sesipingi na?

21 Imihambo yomuntu i pambi kwamehlo ka Jehova, nezindhlela zonke zake u ya zi qapelisisa.

22 Ukonakala kwake ko m babisa o shingayo; na ngezintambo zokona kwake, wo banjwa.

23 Wo fa yena e nge nakufundiswa, na ngobuningi bobuula bake wo duka.

## ISAHLUKO 6.

NDODANA yami, nxa u mele isihlobo sako, u m tyayelele umfo isandhla sako.

2 Nxa u tiywe ngamazwi omlomo wako, u badjwe ngokukuluma komlomo wako.

3 Yenza loku pela ndodana yami, u zisindise, ngokuba u zile esandhleni sesihlobo sako; hamba u zikotamise, u si ncenge isihlobo sako.

4 U nga niki ubutongo amehlo ako, nokozela izinkope zako.

5 Zi sindise njengendhluzele esandhleni, na njengenyoni esandhleni somtiyi.

6 Yiya entutaneni wena ovilapayo, u yi bonisise imihambo yayo, u qonde.

7 I nge namholeli, nambonisi, nankosi,

8 Ehlobo i ya zilungisela isinkwa sayo, ekwindhla i bute ukudhla kwayo.

9 We! vila, wo lala ku ze ku be nini? wo vuka nini ebutongweni bako na?

10 Ubutongo obuncane ukozela okuncane, ukuhlanganisa izandhla okuncane, ku ze ku lalwe.

11 Ko ti ubumpofu bako bu ze njengohambayo, nokudinga kwako njengomuntu o pete isihlangu.

12 Umuntu o nga lungele luto u umuntu omubi, o hamba ngokupambuka komlomo.

13 E qweba ngamehlo ake, e kuluma ngezinyawo zake, e komba ngeminwe yake.

14 Izipambuko zi senhliziyweni yake, o qambokubi, o vusinkani zonke izikati.

15 Ngako ukuciteka kwake ko fika masinya; ngokupazima wo pohlozwa, ku nga biko ukusinda.

16 Lezi zinto ezi yisitupa uJehova u ya zi zonda, yeboke ezi yisikombisa zi yisinengiso sompefumlo wake.

17 Amehlo a zidhlayo, nolimi lwamanga, nezandhla ezi palaza igazi eli nge nacala.

18 Inhliziyo e qamba amacebo amabi, izinyawo ezi gijimela ebubini.

19 No futa amanga e ngufakazi o qambayo, no qubela inkani pakati kwabazalwane.

20 Ndodana yami, gcina umyalo ka yihlo, u nga si deli isifundiso sika nyoko.

21 Ku bope enhliziyweni yako njalo, ku tekeleze entanyeni yako.

22 Nxa u hambayo ko ku hola, nxa u lalayo, ko ku gcina, nxa u kulumayo ko kuluma nawe,

23 Ngokuba umyalo u isibani, nomteto u inkanyiso, neziyalo zokululeka zi yindhlela yokupila.

24 Ukuze u gcinywe kumfazi omubi, kubutelezi bolimi lwesifebe.

25 U nga kanuki ubuhle baso enhliziyweni yako, ma si nga ku babisi ngezinkope zaso.

26 Ngokuba ngenxa yomfazi o isipingi, ku ya sweleka nomtamo wesinkwa, nomkandoda wo tiya umpefumlo o yigugu.

27 Umuntu a nga tabata umlilo esifubeni sake, izingubo zake zi nga tyi na?

28 Umuntu a nga hamba pezu kwamalahle atyisayo, izinyawo zake zi ngatyi na?

29 U njalo yena o ngena kumkamhlobo wake; yena o m namatayo, a ka yi kuba o nge nacala.

30 Abantu a ba deli isela nxa leba ukusutisa umpefumlo walo li lambile.

31 Kodwa uma li banjwe, lo buyisela ngokwesikombisa, yonke imfuyo yendhlu yalo lo yi nika.

32 O pinga nomfazi, u swela ukuqonda; o kwenza loku, u ya cita umpefumlo wake.

33 Wo funyana ukutyaywa nokudelwa, nehlazo lake a li yi kuhlangulwa.

34 Ngokuba umona u ukutukutelisa kwendoda, a i yi kuyeka ngosuku lokupindisela.

35 A i yi ku naka nakunye ukuhlaula, a i yi ku vuma nokuba wandisa iminikelo.

## ISAHLUKO 7.

NDODANA yami, gcina amazwi ami, u yi kweze imiyalo yami kuwe.

2 Gcina imiyalo yami, wo pila; umteto wami ma u be njengenhlamvu yeso lako.

3 Ku bope eminweni yako, ku lobe enhliziyweni yako.

4 Yityo ekuhlakanipeni, wena u ngudade wetu; u bize ukwazisisa ngokuti, umhlobo.

5 Ukuze u gcinywe kuye umfazi o isipingi, na kuso isifebe esi namazwi epehlwa.

6 Ngokuba entubeni yendhlu yami nga buka pakati kohlaka lwami.

7 Ngi ze ngi bheke pakati kwaba iziula; nga bona pakati kwabatya insizwa e nge nangqondo.

8 E dhlula endhleleni eduze negumbi laso, ya zihambela ngendhlela yendhlu yaso,

9 Ngokuswelela kusihlwa, pakati kobusuku nobumnyama.

10 Kwa ti kwa hlangana naye umfazi o mbete okwesifebe, e nobuqile ngenhliziyo.

11 U nomsindo, u nokudelela, izinyawo zake a zi hlali endhlini yake.

12 Manje u ngapandhle, nangu futi se e sezindhleleni, u lalela ngasemagumbini onke.

13 Wa ti wa yi bamba, wa yanga; wa qinisa ubuso bake, wa ti kuyo.

14 Iminikelo yokubonga i kimi, namuhla ngi qedile izibambiso zami.

15 Ngaloku ngi pumele ukukuhlangabeza, ukufunisisa ubuso bako, se ngi ku funyene.

16 Ngendhlele umbede wami ngezingubo, zi balwe ngentambo ya sEgipite.

17 Ngi fafazile umbede wami ngemure, nangenhlaba, nangekinamone.

18 Wozake ma si sute utando ku ze ku se, si jabule otandweni.

19 Ngokuba indoda ayiko ekaya, i hambile kude.

20 Isikwama semali ya si tabata esandhleni sayo, ekutwaseni kwenyanga yo buyela ekaya.

21 Wa yi pambukisa ngobuningi bamazwi epehlwa, ngokuteleza kwezindebe zake wa yi qubela.

22 I ya m landela masinyane njengenkomo i za ekuhlatyweni, njengaye o sezibopweni zezinyawo, e ya ekuhlutyweni kweziula.

23 Ku ze umsebe u hlabe isibindi sayo, njengenyoni i tyetyele esihibeni, i ngazi ukuba si bekelwe ukupila kwayo.

24 Kaloku bantwana ngi zweni, ni lalele amazwi omlomo wami.

25 Inhliziyo yako ma i nga pambukeli ezindhleleni zake, u nga hambi emikondweni yake.

26 Ngokuba abaningi ababuleweyo u ba wisile; futi aba namandhla bonke aba hlatyiwe uye.

27 Indhlu yake i yindhlela e ya esheoli, eukela ezigodini zokufa.

## ISAHLUKO 8.

UKUHLAKANIPA a ku memezi na? Ukuqonda a ku pimise izwi lake na?

2 Esipongweni sezindawo ezipakamileyo, ngasendhleleni pakati kwemendo, ku yema.

3 Ngasemasangweni, ngasekuqaleni komuzi, ekungeneni kweminyango ku ya memeza.

4 Kinina bantu, ngi ya memeza; nezwi lami li kumadodana abantu.

zinqola na ngamahashi, bona nezikulu
zabo, abantu ba kwaJuda, nabakileyo
eJerusalema ; lomuzi u ya kwakiwa ku
ze ku be pakade.
26 Ba ya kupuma emizini ya kwaJuda,
na semapandhleni a seJerusalema, na
sezweni la kwaBenjamini, na sezihla-
njeni, na sezintabeni, na ngaseningizi-
mu, beze neminikelo yokutya nemihla-
tyelo neminikelo yokudhla nempepo,
beze endhlini ka Jehova neminikelo
yokubonga.
27 Kodwa uma ni nga ngi laleli ni
gcine usuku lwesabata lu be ngcwele,
ukuba ni nga twali umtwalo, ni nga
ngeni emasangweni a seJerusalema ngo-
suku lwesabata ; kona ngi ya ku basa
umlilo emasangweni alo, u ya kuqeda
izindhlunkulu, u nga citywa.

## ISAHLUKO 18.

IZWI ela fika kuJeremia li vela kuJe-
hova, li ti,
2 Suka, wehle u ye endhlini yombu-
mbi; ngi ya ku kuzwisa kona amazwi
ami.
3 Nga se ngehla nga ya endhlini yo-
mbumbi, bheka wa sebenza umsebenzi
etyeni.
4 Isitya a senzayo ngebumba sona-
kala esandhleni sombumbi ; wa buya
wenza ngaso esinye isitya njengokubona
kombumbi ukuba a senze.
5 Izwi lika Jehova la fika kimi li ti,
6 Ngi ngenze ini kini njenga lombu-
mbi, ndhlu ka Israeli ? u tyo uJehova,
Bheka, njengebumba li sesandhleni so-
mbumbi ni njalo nani esandhleni sami,
ndhlu ka Israeli.
7 Ngesinye isikati ngi kuluma ngesi-
zwe na ngombuso ukusibidhliza nokusi-
cita nokusiqeda ;
8 Kepa uma lesosizwe, engi kulumile
ngaso, si guquka kuko okubi kwaso, ngi
ya kupenduka kuko okubi enga ti ngi za
kwenza kuso.
9 Na ngesinye isikati ngi kuluma nge-
sizwe na ngombuso ukusaka nokusityala.
10 Kepa uma senza okubi emehlweni
ami, si nga laleli izwi lami, kona ngi ya
ku penduka kuko okuhle enga ti ngi ya
kusibusisa ngako.
11 Kaloku yityo kubantu ba kwaJuda
na kwabakileyo eJerusalema, u ti, U tyo
uJehova, u ti, Bheka, ngi nenzela okubi,
ngi ni cebela icebo; guqukani, ku be ilo-
wo ekuhambeni kwake okubi, ni lungi-
se ukuhamba kwenu nemisebenzi yenu.

12 Kodwa ba ya kuti, Ku ize; si ya
kuhamba ngamacebo etu, senze ku be
ilowo njengobulukuni benhliziyo embi
yake.
13 Ngako u tyo uJehova, u ti, Buzani
kwabezizwe, ubani o zwile okunje na?
Intombi ka Israeli yenzile into esabeka-
yo kakulu.
14 Iqwa la seLebanoni li ya pela ini
etyeni la sendhle? amanzi a namandhla,
abandayo, a gijimayo a ya tya na?
15 Loku abantu bami be kohliwe imi,
ba tyisela oku ize impepo ; ba ba qube-
kisa ekuhambeni kwabo, ezindhleleni
zendulo, ba hamba ngezindhlela zome-
ndo o ngembiwanga,
16 Ba cita izwe labo, li hlekwe usulu
njalonjalo? bonke aba dhlula kulo ba ya
kumangala, ba ngakuza amakanda.
17 Njengomoya wa sempumalanga ngi
ya kubahlakaza pambi kwezita zabo;
ngi ya kubafulatela ngi nga bhekani
nabo ngosuku losizi lwabo.
18 Ba se be ti, Wozani, a si m cebele
uJeremia amacebo, ngokuba umteto a u
yi kupela kumpristi, nokuyala kubo
abahlakanipileyo, nezwi kumprofeti.
19 Ngi zwe, Jehova, u lalele izwi laba
pikisana nami.
20 Okuhle ku ya kupindiselwa ngoku-
bi na? ngokuba ba u mbela umpefumlo
wami umgodi ; kumbula ukuma kwami
pambi kwako ukuba ngi ba kulumela
okuhle, ngi buyise ulaka lwako kubo.
21 Ngako ba nikele abantwana babo
kuyo indhlala, u ba nikele emandhleni
enkemba ; abafazi babo a ba felwe aba-
ntwana, ba felwe na amadoda ; amadoda
abo a bulawe ngokufa, izinsizwa zabo zi
bulawe ngenkemba ekulweni.
22 A ku zwakale ukukala ezindhlini
zabo, nxa u ba zuma ngempi ; ngokuba
be ngi mbele umgodi ukuba ba ngi ba-
mbe, ba tiya izinyawo zami.
23 Kepa, wena Jehova, u yazi ukuce-
ba kwabo konke kokungibulala ; u nga
ba teteleli okubi kwabo, u nga hlanguli
pambi kwako ukona kwabo ; a ba citeke
pambi kwako, u ba vukele ngesikati so-
laka lwako.

## ISAHLUKO 19.

UTYO uJehova, u ti, Hamba u tenge
isitya sombumbi sebumba, u tabate
amalunga abantu namalunga abapristi ;
2 Puma u ye esihlanjeni sika Benhi-
nomi, esi ngasesangweni lombumbi, u
memezele kona amazwi, engi ya kuku-
tyela wona.

3 U ti, Yizwani izwi lika Jehova, ma-
kosi a kwaJuda nabakileyo eJerusale-
ma, u tyo uJehova wamabandhla, uTixo
kaIsraeli, Bheka, ngi ya kwehlisela
ukuhlupeka ku lendawo oku za kuti,
bonke aba ku zwayo, izindhlebe zabo
zi ya kukenceza.
4 Ngokuba ba ngi shiyile, ba yenza le-
ndawo i be yezizwe, ba tyisela kuyo aba-
nye otixo impepo, aba ngaziwanga ibo,
noyise babo, namakosi a kwaJuda, ba
gcwalisa lendawo ngegazi laba nge na-
cala;
5 Baka izindawo ezipakemeyo zika
Bali, ukuba ba tyise abantwana babo
ngomlilo, ba be iminikelo yokutya ku-
Bali, into engi nga ba yalelanga yona,
nengi nga kulumanga ngayo, nenga
ngenanga enhliziyweni yami.
6 Ngako, bheka, ku yeza izinsuku, u
tyo uJehova, lendawo i nga yi kutiwa
ngazo iTofeti, neSihlambo sika Ben-
hinomi, kodwa i ya kutiwa, iSihlambo
sokubulawa.
7 Ngi ya kucita kulendawo ukuceba
kuka Juda nokweJerusalema; ngi ya
kubawisa ngenkemba pambi kwezita za-
bo, na ngezandhla zabafuna ukubabu-
lala; izidumbu zabo ngi ya kuzinika izi-
nyoni zomkati nezilo zomhlaba, zi be
ukudhla kwazo.
8 Ngi ya kwenza lomuzi u citeke, u
hlatyelwe amakwelo; bonke abadhlula
kuwo ba ya kwetuka, ba hlabe amakwe-
lo ngenxa yokutyaywa konke kwawo.
9 Ngi ya kubadhlisa inyama yamado-
dana abo, nenyama yamadodakazi abo;
ilowo u ya kudhla inyama yesihlobo sa-
ke ezinsizini na sekuhlupekeni ezi ya
kubahlupa ngako izita zabo, naba funa
ukubabulala.
10 Kona wapule isitya emehlweni aba-
ntu aba hamba nawe,
11 U ti kubo, U tyo uJehova wama-
bandhla, u ti, Kanjalo ngi ya kwapula
lababantu na lomuzi, njengomuntu e
sapula isitya sombumbi esi nge buye si
lungiswe; ba ya kumbelwa eTofeti ngo-
kuba a i ko, enye indawo yokumbela.
12 Ngi ya kwenza njalo ku lendawo,
u tyo uJehova, na kwabakileyo kuyo,
ngenze lomuzi u be njengeTofeti;
13 Izindhlu za seJerusalema, nezi-
ndhlu zamakosi a kwaJuda zi ya kuba
njengeTofeti, zi ngcolile, ngenxa yezi-
ndhlu zonke aba tyisele pezu kwazo
impepo ibandhla lonke la sezulwini, ba
telela abanye otixo iminikelo yokupuza.
14 Kona uJeremia wa buya eTofeti,
lapo a m tumela kona uJehova ukuba a
profeta; wema ebaleni lendhlu ka Jeho-
va, wa ti kubo bonke abantu,
15 U tyo uJehova wamabandhla, uTixo
ka Israeli, Bheka ngi ya kwehlisela ku
lomuzi na kuyo yonke imizana yawo
okubi konke engi ku tyilo ngawo, ngo-
kuba benze lukuni izintamo zabo, ukuba
ba ngezwa amazwi ami.

## ISAHLUKO 20.

UPASHURI, indodana ka Imeri,
umpristi, e ngumbusi omkulu endhli-
ni ka Jehova, wezwa uJeremia e profeta
lezozindaba.
2 Kona uPashuri wa m tyaya uJere-
mia, umprofeti, wa m faka etilongweni
eli nga sesangweni lika Benjamini eli
ngasenhla, nga sendhlini ka Jehova.
3 Kwa ti ngangomso uPashuri wa ki-
pa uJeremia etilongweni, uJeremia wa ti
kuye, uJehova a ka li qambanga igama
lako uPashuri, kodwa uMagormisabibi.
4 Ngokuba u tyo uJehova, u ti, Bhe-
ka, ngi ya kukwenza u be umuntu osa-
bekayo kuwena na kuzo zonke izihlobo
zako; ba ya kuwa ngenkemba yezita
zabo; u ya kubona ngamehlo ako;
abaJuda bonke ngi ya kubanikela esa-
ndhleni senkosi ya seBabulona; i ya
kubatumba i ba yise eBabulona, i ba
bulale ngenkemba.
5 Imfuyo yonke ya lomuzi, nemisebe-
nzi yonke yawo, noku inani konke
kwawo, namagugu onke amakosi a kwa-
Juda, ngi ya kukunika esandhleni sezita
zabo, ezi ya kubapanga, zi ba tabate, zi
ba yise eBabulona.
6 Nawe, Pashuri, nabo bonke aba hla-
la endhlini yako, ni ya kutunjwa; u ya
kuya eBabulona, u ya kufa kona, u
mbelwe kona, wena nezihlobo zako zo-
nke, o profetile kuzo amanga.
7 Wa ngi gcinca, Jehova, nga gcince-
ka; wa ngi cindezela, wa ngahlula;
ngeiswa imihla ngemihla, bonke ba ngi
delela.
8 Nxa ngi kuluma, noma ngi kala,
ngi memeza ngokupanga na ngokubu-
lala; loku izwi lika Jehova li ihlazo
namahloni kimi imihla ngemihla.
9 Kepa uma ngi ti, A ngi sa yi ku-
mkumbula, a ngi sa yi kukuluma nge-
gama lake, ku senhliziyweni yami nje-
ngomlilo o tyisayo, u valelwe ematanje-
ni ami; nga zikataza ngokuzikuza, nga-
hluleka.

10 Ngi zwa ukuhleba kwabaningi; ukwesabeka inxa zonke; bikani, nati, si ya kubika; bonke engi hlangene nabo ba linda ukuxuka kwami; be ti, Mhlaumbe a nga yengwa, kona si ya kumahlula si zipindisele ngaye.
11 Kepa uJehova u nami e njengesiqwaga esinamandhla; ngako aba ngi zingelayo ba ya kukubeka ba ngahluli; ba ya kujaba kakulu, ngokuba be nga bi nanhlanhla; ukujaba kwabo ku nge kohleke.
12 Kepa uJehova wamabandhla u ya linga ngokulunga, u ya bona izibilini nenhliziyo; ngi ya kubona ukubapindisela kwako, ngokuba ngambulile kuwe icala lami.
13 Hlabelelani kuJehova; bongani uJehova, ngokuba e ba sindisile abampofu esandhleni sababi.
14 A ku tukwe usuku enga zalwa ngalo: a ku nga busiswa usuku a ngi beletwa ngalo umame.
15 A ka tukwe lowomuntu owa m tyela ubaba, e ti, U zalelwe umntwana wesilisa, e m tokozisa kakulu.
16 Lowomuntu a ka be ngangemizi, a i citayo uJehova, e nga bi namusa, a kezwe ukumemeza kusasa, nokuhlaba umkosi emini,
17 Ngokuba e nga ngi bulalanga esiswini, kona umame wa ba ituna lami, isisu sake si kulelwe njalo.
18 Nga pumelani esiswini ukubona ukuhlupeka nosizi nezinsuku zami zi pela ehlazweni.

## ISAHLUKO 21.

IZWI ela fika kuJeremia li vela kuJehova, mhla uZedekia e tuma kuye uPashuri, indodana ka Melkia, noZefania, indodana ka Maseia, umpristi, e ti,
2 A ku si buzele kuJehova, ngokuba uNebukadrezari, inkosi ya seBabulona, u ya si hlasela; mhlaumbe uJehova u ya kusenzela njengayo yonke imimangaliso yake, ukuba a muke kitina.
3 uJeremia wa ti kubo, Yityoni kuZedekia, ni ti,
4 U tyo uJehova, uTixo ka Israeli, Bheka, ngi ya kubuyisa izikali zokulwa ezi sezandhleni zenu, eni lwa ngazo nenkosi ya seBabulona namaKaldea, a ni haqayo ngapandhle kwezingange, ngi ya kubabutela ku lomuzi.
5 Nami ngi ya kulwa nani ngesandhla esolulekile na ngengalo eqata, ngokutukutela na ngolaka na ngokufuteka okukulu.
6 Ngi ya kutyaya abakileyo ku lomuzi, abantu nezinkomo; ba ya kufa ngesifo esikulu.
7 Ngasemva, u tyo uJehova, oZedekia, inkosi ya kwaJuda, nezinceku zake, nabantu, abaseleyo ku lomuzi, be sinda kuso isifo, na kuyo inkemba, na kuyo indhlala, ngi ya kubanikela esandhleni sikaNebukadrezari, inkosi ya seBabulona, na sesandhleni sezita zabo, na sesandhleni sabo abafuna ukubabulala; u ya kubatyaya ngenkemba, e nga ba haukeli, e nga bi namusa, nabunene.
8 Yityo ku lababantu, u ti, U tyo uJehova, u ti, Bheka, ngi beka pambi kwenu indhlela yokupila nendhlela yokufa.
9 Ohlalayo kulomuzi u ya kufa ngenkemba, na ngendhlala, na ngesifo, kepa opumayo, a ye kumaKaldea, a ni haqayo, u ya kupila, ukupila kwake ku ya kuba impango yake.
10 Ngokuba ngi bhekile lomuzi ngokubi, ku nga bi kuhle; u tyo uJehova; u ya kunikelwa esandhleni senkosi ya seBabulona, i ya kuwutyisa ngomlilo.
11 Na kuyo indhlu yenkosi ya kwaJuda, yityo u ti, Yizwani izwi lika Jehova;
12 Ndhlu ka Davida, u tyo uJehova, u ti, Tetani ngomteto kusasa imihla ngemihla, ni kipe opangiweyo esandhleni sohlupayo, funa ulaka lwami lu pume njengomlilo, lu tyise, ku nga bi ko o lu cityayo, ngenxa yokubi kwemisebenzi yenu.
13 Bheka, ngi melana nawe, wena owakileyo esihlanjeni, itye letafa, u tyo uJehova, nina eni ti, Ubani o za kusehlela? ubani o za kungena ezindhlini zetu?
14 Kepa ngi ya kunityaya njengezitelo zemisebenzi yenu, u tyo uJehova, ngi ya kubasa umlilo ehlatini lako, u ya kuqeda konke oku ngakona.

## ISAHLUKO 22.

U TYO uJehova, u ti, Yehla u ye endhlini yenkosi ya kwaJuda, u tyo kona lelizwi,
2 U ti, Yizwa izwi lika Jehova, nkosi ya kwaJuda, o hlala esihlalweni sika Davida, wena, nezinceku zako, nabantu bako aba ngena ngalawamasango.
3 U tyo uJehova, u ti, Busani ngomteto na ngokulunga, ni kipe opangiweyo esandhleni sohlupayo, ni ngoni abezi-

zwe, nezintandane, nabafelokazi, ni nga
ba hlupi, ni nga citi ku lendawo igazi
laba nge nacala.
4 Ngokuba uma nenza loku impela
kona ku ya kungena ngamasango a le-
ndhlu amakosi e m hlalela uDavida esi-
hlalweni sake, e hamba ngezinqola na
ngamahashi, yona nezinceku zayo na-
bantu bayo.
5 Kepa uma ni ngezwa lawamazwi,
ngi ya zifunga, u tyo uJehova, lendhlu
i ya kuciteka.
6 Ngokuba, u tyo uJehova ngendhlu
yenkosi ya kwaJuda, u ti, U iGiladi ki-
mina, inhloko yeLebanoni; impela ngi
ya kukwenza u be ugwadule, imizi e
ngakiwa muntu.
7 Ngi ya kukumisela abacitayo, ku be
ilowo a be nezikali zake; ba ya kugau-
la amasedare ako amahle, ba wa ponse
emlilweni.
8 Izizwe eziningi zi ya kudhlula ku
lomuzi, ba ya kukuluma bodwa be ti,
uJehova wenzeleni okunje ku lomuzi
omkulu?
9 Ba ya kuti, Ngokuba ba lahla isivu-
melwano sika Jehova, uTixo wabo, ba
dumisa abanye otixo, ba ba konza.
10 Ni nga m kaleli ofileyo, ni nga lili
ngaye; kalelani, kalelani omukayo; ngo-
kuba e nga sa yi kubuya; ka sa yi ku-
bona izwe lokuzalwa kwake.
11 Ngokuba u tyo uJehova ngaye
uShalumi, indodana ka Josia, inkosi ya
kwaJuda, owa busa esikundhleni sika
yise, owemuka ku lendawo, u ti, Ka sa
yi kubuyela kuyo.
12 U ya kufa endaweni aba m yisile
kuyo, e tunjiwe, ka sa yi kubona lelizwe,
13 Nako kuyena owakayo indhlu yake
ngokungalungi, nezindhlu zake ezipezu-
lu ngokona; o sebenzisa owakelene naye
ngeze,e nga m kokeli ngomsebenzi wake;
14 U ti ngi ya kuzakela indhlu enkulu,
nezindhlu ezipezulu ezinkulu; u zenzela
izibuko; u i nameka ngesedare, u i kata
ngokubomvu.
15 U ya kuba inkosi ini, ngokuba u
sebenza ngesedare? uyihlo ka dhlanga
wa puza ini, wa busa ngomteto na ngo-
kulunga? kona kwa ku kuhle kuye.
16 Wa mela abampofu nabadingayo,
kona kwa ku kuhle kuye; loku a ku si-
ko ukungazi mina na? u tyo uJehova.
17 A ku bheki luto amehlo ako ne-
nhliziyo yako, ukupanga nokucita igazi
laba nge nacala, nokuhlupa, nokwamu-
ka kupela.
18 Ngako, u tyo uJehova ngaye u
Jehoakimu, indodana ka Josia, inkosi
yakwaJuda, u ti, A ba yi kumkalela, be
ti, Au mfo wetu, au dade wetu, a ba yi
kumkalela be ti, Au, nkosi, au bukosi
bake.
19 U ya kumbeliswa okwembongolo;
a hudulwè, a lahlwe ngapandhle kwama-
sango a seJerusalema.
20 Yenyuka, u ye eLebanoni u meme-
ze, u pakamise izwi lako eBashani, u
memeze eAbarimi, ngokuba bonke aba
ku tandayo ba citekile.
21 Nga kuluma nawe u nenhlanhla,
wa ti, A ngi yi kuzwa. Loku ku uku-
hamba kwako iloku wa zalwayo, kokuti
a u laleli izwi lami.
22 Umoya u ya kudhla abalusi bako
bonke; aba ku tandayo ba ya kutunjwa;
kona u ya kuhlazeka; u jabe ngako ko-
nke ukona kwako.
23 Wena o hlala eLebanoni, owakile
emitini yesedare, yeka, u ya kuhaukele-
ka nxa wehlelwa ubuhlungu, ubuhlungu
njengobomfazi o beletayo.
24 Kupila kwami, u tyo uJehova, u ti,
Noma uKonia, indodana ka Jehoakimu,
inkosi ya kwaJuda, u indandato esa-
ndhleni sami sokunene, ngi ya kukususa
kuso.
25 Ngi ya kukunikela esandhleni saba
funa ukukubulala, na sesandhleni sa labo
owesaba ubuso babo, na sesandhleni sika
Nebukadrezari, inkosi ya seBabulona,
na sesandhleni samaKaldea.
26 Ngi ya kunixotyela nina nonyoko
owa ku zalayo kwelinye izwe eni nga
zalwanga kulo; ni ya kufa kona.
27 Kepa a ba yi kubuyela ezweni aba
tanda ukubuyela kulo.
28 Lomuntu uKonia u isitya esidele-
lweyo nesapukileyo na? u isitya oku
nge ko kuso ukutokoza na? ba kityelwe-
ni, yena nenzalo yake? ba lahlelwe nga-
ni ezweni a ba nga laziyo?
29 Lizwe, lizwe, lizwe, yizwa izwi
lika Jehova.
30 U tyo uJehova, u ti, Lobani lomu-
ntu o nge namntwana, umuntu o nga
yi kuba nanhlanhla ezinsukwini zake;
ngokuba ku nga yi kuba nanhlanhla
namunye kuyo inzalo yake, e hlala esi-
hlalweni sika Davida, a buye a buse
kwaJuda.

## ISAHLUKO 23.

NAKO kubalusi aba zi qeda ba zi cite
izimvu zedhlelo lami, u tyo uJehova.

2 Ngako u tyo uJehova, uTixo ka
Israeli, ngabalusi abalusa abantu bami,
u ti, Ni citile izimvu zami, na zi xotya, a
ni hambelanga kuzo; bheka, ngi ya
kunehlisela okubi kwemisebenzi yenu,
u tyo uJehova.
3 Ngi ya kubuta insali yezimvu zami
emazweni onke, engi zi xotyele kuwo,
ngi zi buyisele emadhlelweni azo; zi ya
kucuma, zande.
4 Ngi ya kuzimisela abalusi aba ya
kuzalusa; a zi sa yi kwesaba, zi be nova-
lo, a zi yi kufunyaniswa zi nge ko, u tyo
uJehova.
5 Bheka, ku yeza izinsuku, u tyo uJe-
hova, engi ya kumvusela uDavida ngazo
ihlumela lokulunga, eli ya kuba inkosi,
li be nenhlanhla, li buse ngomteto na
ngokulunga ezweni.
6 Ngezinsuku zayo uJuda u ya kusi-
ndiswa, uIsraeli u ya kuhlala kahle;
leli li igama e ya kubizwa ngalo lokuti,
UJEHOVA UKULUNGA KWETU.
7 Ngako, bheka, ku yeza izinsuku oku
nga sa yi kutiwa ngazo, uJehova u ya
pila owa kipayo abantwana baka Israeli
ezweni la sEgipite;
8 Kepa ku ya kutiwa, uJehova u ya
pila owa i kipayo wa i hola inzalo ye-
ndhlu ka Israeli i vela ezweni la senya-
kato, na semazweni onke, enga i xotyela
kuwo; i ya kwaka ezweni la kubo.
9 Ngabaprofeti yapukile inhliziyo
yami esifubeni sami, amatambo onke
ami a butakataka: ngi njengesidakwa,
ngi njengomuntu owahlulwe iwaini,
ngenxa ka Jehova na ngenxa yamazwi
ake angcwele.
10 Impela izwe li gcwele abapingi,
(impela izwe li ya kala ngenxa yokutu-
kwa; amadhlelo a sehlane a tyile) uku-
hamba kwabo kubi, namandhla abo a
wa lungile.
11 Ngokuba nomprofeti nompristi bo-
nakele, na sendhlini yami ngi fumene
okubi kwabo, u tyo uJehova.
12 Ngako indhlela yabo i ya kuba ku-
bo njengezindawo ezi butyelezi ebu-
mnyameni; ba ya kuqutywa, ba we
kuyo; ngokuba ngi ya kubehlisela oku-
bi ngomnyaka wokuhanjelwa kwabo, u
tyo uJehova.
13 Ngi bonile ukona na kubaprofeti ba
seSamaria, ba profeta ngoBali, bedusa
abantu bami abaIsraeli.
14 Na kubaprofeti ba seJerusalema ngi
bonile okwesabekayo, ukupinga noku-
kohlisa; ba qinisa izandhla zababi, ku
nga penduki namunye ekoneni kwake;
ba njengeSodoma kimi, abakileyo kulo
ba njengeGomora.
15 Ngako u tyo uJehova wamaba-
ndhla ngabaprofeti, u ti, Bheka, ngi
ya kubadhlisa umhlonyane, ngi ba puzi-
se amanzi obuhlungu, ngokuba ku pu-
mile kubaprofeti ba seJerusalema uko-
nakala, kwa ya ezweni lonke.
16 U tyo uJehova wamabandhla, u ti,
Ni nga laleli amazwi abaprofeti aba pro-
feta kini; ba nedusa; ba kuluma igama
eli vela enhliziyweni yabo, li nga veli
emlonyeni ka Jehova.
17 Ba qinisa ba ti kwaba ngi delelayo;
U tyilo uJehova, u ti, Ni ya kuba noku-
tula; ba ti kubo bonke aba hambayo
ngobulukuni bezinhliziyo zabo, A ni yi
kwehlelwa okubi.
18 Ngokuba umupi owa ke wema ece-
tyeni lika Jehova, wa li qonda wezwa
izwi lake? umupi o bhekile izwi lake
wa li zwa?
19 Bheka, isivunguvungu sika Jeho-
va, ulaka lu pumile, isivunguvungu esi-
kulu; si ya kwehlela ngamandhla ema-
kanda ababi.
20 Ulaka luka Jehova a lu yi kubuya,
e nga kenzi a qede amacebo enhliziyo
yake. Ngezinsuku zokupela ni ya ku-
kuqondisisa.
21 A ngi tumanga lababaprofeti, kepa
ba gijima, a ngi kulumanga nabo, kepa
ba profeta.
22 Kodwa uma be be mi ecetyeni la-
mi, nga be shumayeze abantu bami ama-
zwi ami, ba ba buyise endhleleni embi
yabo, na semisebenzini emibi yabo.
23 Ngi uTixo o seduze ini, u tyo uJe-
hova, ngi nge nguTixo okude na?
24 Uma umuntu e catya endaweni esi-
tekileyo, a ngi yi kumbona na? u tyo
uJehova; a ku gcwele ini izulu no-
mhlaba na? u tyo uJehova.
25 Ngi zwile aba ku tyoyo abaprofeti
aba profeta amanga ngegama lami, be ti,
Ngi pupile, ngi pupile.
26 Loku ku ya kuba enhliziyweni ya-
baprofeti aba profeta amanga ku ze ku
be nini? ba ngabaprofeti benkohliso ye-
nhliziyo yabo.
27 Aba ceba ukuba benze abantu bami
ba kohlwe igama lami ngamapupo abo,
aba wa landanisayo, njengoyise babo ba
kohlwa igama lami ngoBali.
28 Umprofeti o nepupo ka li landise
ipupo, naye o nezwi lami ka li kulume
izwi lami ngeqiniso. Amakoba a no-

msebenzi muni namabele na? u tyo
uJehova.
29 Izwi lami a li njengomlilo na?
u tyo uJehova, na njengesando esi hle-
pula itye.
30 Ngako bheka, ngi melana nabapro-
feti, u tyo uJehova, abebayo amazwi ami
omunye komunye.
31 Bheka, ngi melana nabaprofeti, u
tyo uJehova, aba bulayo ngolimi lwabo.
32 Bheka, ngi melana naba profeta
amapupo amanga, u tyo uJehova, ba wa
landise, bedukise abantu bami ngama-
nga abo na ngokuzidhla kwabo; a ngi
ba tumanga, a ngi ba yalanga; ba nge
size lababantu ngaluto, u tyo uJehova.
33 Nxa lababantu, nomprofeti, no-
mpristi be ku buza be ti, Ku tini
umtwalo ka Jehova? u ya kubatyela
ukuba ku tini umtwalo ka Jehova, uku-
ti, Ngi ya kunilahla, u tyo uJehova.
34 Lomprofeti, na lompristi, naba-
ntu aba tyoyo ba ti, Umtwalo ka Je-
hova, ngi ya kutyaya lowomuntu ne-
ndhlu yake.
35 A ni tyo, omunye kowakelene na-
ye, nomunye kumfo wabo, ni ti, uJeho-
va u pendule wa tini na? nokuti, uJe-
hova u teni na?
36 Kepa a ni sa yi kukuluma izwi lo-
kuti, Umtwalo ka Jehova; izwi la lowo
li ya kuba umtwalo wake, ngokuba ni
pendulile amazwi ka Tixo opilayo, uJe-
hova wamabandhla, uTixo wetu.
37 A ku tyo kumprofeti, u ti, uJehova
u ku pendule u tini na? nokuti, uJeho-
va u teni na?
38 Kepa uma ni ti, Umtwalo ka Je-
hova, ngako u tyo uJehova, u ti, Ngo-
kuba ni tyo lelizwi lokuti, Umtwalo ka
Jehova; ngi tumile nga ti kini, Ni nga
tyo ni ti, Umtwalo ka Jehova,
39 Ngako, bheka, ngi ya kunitwesa
ngi ni xotye ebusweni bami, nina na
lomuzi enga ni nika wona, nina noyi-
hlo benu;
40 Ngi ya kubeka pezu kwenu ihlazo
elimakade nokunengeka okupakade,
oku nga sa yi kukohleka.

## ISAHLUKO 24.

UJEHOVA wa ngi tyengisa, bheka,
amaqoma amabili amakiwane a be-
kiwe ngapambili kwetempeli lika Je-
hova, uNebukadrezari, inkosi ya seBa-
bulona, e se tumbile uJekonia, indodana
ka Jehoakimu, inkosi ya seJuda, nezi-
kulu za seJuda, nababazi, nabakandi,
wa ba susa eJerusalema wa ba yisa
eBabulona.
2 Elinye iqoma la li namakiwane
amahle kakulu, e njengamakiwane oku-
qala; elinye la li namakiwane amabi ka-
kulu, e nge nakudhliwa ngobubi bawo.
3 uJehova wa e se ti kimi, U bonani,
Jeremia? Nga ti, Ngi bona amakiwane;
amakiwane amahle a mahle kakulu,
amakiwane amabi a mabi kakulu, e nge
nakudhliwa ngobubi bawo.
4 Izwi lika Jehova la buya la fika
kimi, li ti,
5 U tyo uJehova, uTixo ka Israeli, u
ti, Njenga lawamakiwane amahle ngi ya
kubamkela abatunjiweyo ba kwaJuda,
engi ba kipile ku lendawo ba ye ezweni
lamaKaldea, ku be kuhle kubo;
6 Ngi ya kubabheka kahle, ngi ba bu-
yisele ku lelizwe, ngi bakise, ngi nga ba
bidhlizi, ngi ba tyale, ngi nga ba sipuli;
7 Ngi ya kubapa inhliziyo yokuba ba
ngazi ukuti ngi nguJehova, ba ya kuba
abantu bami, ngi be uTixo wabo, nxa
be buyele kimi ngenhliziyo yonke.
8 Kepa njengamakiwane amabi, a nge
nakudhliwa ngobubi bawo, u tyo uJe-
hova, u ti, ngi ya ku m enza uZedekia,
inkosi ya kwaJuda, nezikulu zake, na-
baseleyo eJerusalema, aba sele ku leli-
zwe, nabakileyo ezweni la sEgipite;
9 Ngi ya kubaketa emibusweni yo-
nke yomhlaba ukuba ba hlupeke, ku be
kubi, ba delelwe, beiswe, ba hlekwe usu-
lu, ba tukwe, ezindaweni zonke engi ya
kubaxotyela kuzo.
10 Ngi ya kutuma kubo inkemba, ne-
ndhlala, nesifo, ba ze ba pele ezweni
enga ba nika lona; bona nokoko babo.

## ISAHLUKO 25.

IZWI ela fika kuJeremia ngabo bonke
abantu ba kwaJuda ngomnyaka wo-
kuqala ka Nebukadrezari, inkosi ya se-
Babulona,
2 A li tyoyo uJeremia, umprofeti, ku-
bo bonke abantu ba kwaJuda, na kubo
bonke abakileyo eJerusalema, e ti,
3 Iloku kwa ba umnyaka weshumi
nantatu ka Josia, indodana ka Amoni,
inkosi ya kwaJuda ku ze ku be namhla,
leminyaka emashumi mabili nantatu,
izwi lika Jehova li fikile kimi, ngi kulu-
mile kini, ngi qinisa, kepa a ni lalelanga.
4 uJehova u tumile kini zonke izince-
ku zake, abaprofeti, e qinisa, kepa a ni
lalelanga, a ni bekanga indhlebe ukuba
ni zwe.

5 Ba ti, Buyani manje, ku be ilowo
endhleleni yake embi, na kuyo imisebe-
nzi yenu emibi, kona ni ya kuhlala
ezweni, a ni nikile lona uJehova, nina
noyihlo benu, li be elenu ku ze ku be
pakade:
6 Ni nga landeli abanye otixo ukuba
ni ba konze, ni kuleke kubo; ni nga
ngi tukutelisi ngemisebenzi yezandhla
zenu, kona a ngi yi kunenzela okubi.
7 Kepa a ni ngi lalelanga, u tyo uJe-
hova, ukuba ni ngi tukutelise ngemise-
benzi yezandhla zenu, nenzelwe okubi.
8 Ngako u tyo uJehova wamabandhla,
Loku ni nga lalelanga amazwi ami,
9 Bheka, ngi ya kutuma, ngi tabate
izindhlu zonke za senyakato, u tyo uJe-
hova, neNebukadrezari, inkosi ya seBa-
bilona, inceku yami, ngi ba lete ukuba
ba hlasele kulelizwe, na kubantu balo,
na ku lezizizwe zonke ezi kona, ngi zi
qede, ngi zenze zi be isimangaliso, nesi-
nengiso, zi hlale zi citekile ku ze ku be
pakade.
10 Ngi ya kunqamula izwi lokujabula,
nezwi lokutokoza, nezwi lomnyeni ne-
zwi lomlobokazi, ukuhlokoma kwama-
tye okugaya, nokukanya kwekandeli.
11 Lelizwe lonke li ya kuciteka, li be
isimangaliso; lezizizwe zi ya kukonza
inkosi ya seBabilona iminyaka emashu-
mi a isikombisa.
12 Ku za ku ti, nxa ku pelile iminya-
ka emashumi a isikombisa, ngi ya kwe-
hlela inkosi ya seBabulona, na lesosizwe,
u tyo uJehova, ngokona kwabo, nezwe
lamaKaldea, ngi lenze li hlala li citekile
njalonjalo.
13 Ngi ya kuyisa kulelozwe amazwi
onke ami, engi wa tyiloyo ngalo, konke
okulotyiweyo kulencwadi, a ku profeti-
leyo uJeremia ngezizwe zonke.
14 Ngokuba lezizizwe eziningi nama-
kosi amakulu a ya kuzisebenzisa; ngi
ya kuzivuza ngokwenza kwazo, na nge-
misebenzi yezandhla zazo.
15 Ngokuba u tyo kimi uJehova, uTi-
xo ka Israeli, u ti, Tabata isitya sewaini
la lolulaka esandhleni sami, u puzise
kuso izizwe zonke, engi ku tumela kuzo.
16 Zi ya kupuza, zi pubazele, zi hla-
nye, ngenxa yenkemba, engi ya kuituma
pakati kwazo.
17 Nga se ngi tabata isitya esandhleni
sika Jehova, nga puzisa izwe zonke a be
ngi tumele kuzo uJehova;
18 iJerusalema, nemizi ya seJuda, na-
makosi alo, nezikulu zalo, ukuba ba ci-
teke; ba be isimangaliso, nesinengiso,
ba tukeke, njengaloku ku njalo na na-
mhla;
19 uFaro, inkosi ya sEgipite, nezince-
ku zake, nezikulu zake, nabantu bonke
bake,
20 Nabo bonke abezizwe ngezizwe, na-
makosi onke ezwe la seUze, namakosi
onke ezwe lamaFilisiti, neAshkeloni,
neAza, neEkroni, nensali ka Ashdodi,
21 iEdomi, neMoabi, nabantwana ba-
ka Amoni,
22 Namakosi onke a seTire, namakosi
onke a seZidoni, namakosi eziqingi ezi
ngapesheya kolwandhle,
23 iDedani, neTema, neBuzi, nabo bo-
nke aba puculwa isilevu emacaleni.
24 Namakosi onke a seArabia, na-
makosi abezizwe ngezizwe, aba hlala
ehlane,
25 Namakosi onke a seZimri, nama-
kosi onke a sElamu, namakosi onke a
seMedia,
26 Namakosi onke a senyakato, a ku-
de na seduze, amanye ngamanye, nemi-
buso yonke yezwe e semhlabeni wonke;
inkosi ya seSheshaki i ya kupuza emva
kwabo.
27 U ya kuti kubo, U tyo uJehova,
wamabandhla, uTixo ka Israeli, u ti,
Puzani, ni dakwe, ni hlanze, ni we, ni
nga be ni sa vuka, ngenxa yenkemba
engi ya kuituma pakati kwenu.
28 Ku za kuti, nxa bala ukutabata isi-
tya esandhleni sako, ukuba ba puze, u
ya kuti kubo, U tyo uJehova wamaba-
ndhla, u ti, Ni ya kupuza impela.
29 Ngokuba, bheka, ngi ya qala ukwe-
hlisela okubi emzini o bizwa ngegama
lami, nina ni ya kutetelelwa ini na? A
ni yi kutetelelwa; ngokuba ngi ya ku-
biza inkemba, ngi i tumele kubantu bo-
nke bomhlaba; u tyo uJehova wama-
bandhla.
30 Kepa profeta kubo lawamazwi onke,
u ti kubo, uJehova u ya kuduma pezu-
lu, a pumise izwi lake endaweni yake
engcwele; u ya kuduma kakulu pezu
kwedhlelo lake; ngokwenanela njenga-
banyatela amavini u ya kubapendula
abantu bonke bezwe.
31 Ukuhlokoma ku ya kufinyelela
emkaulweni womhlaba; ngokuba uJe-
hova e pikisana nezizwe; u ya manga-
lela abantu bonke; ababi u ya kubani-
kela enkembeni; u tyo uJehova.
32 uJehova wamabandhla u tyo, u ti,
Bheka, okubi ku ya kupuma kwesinye

isizwe ku ye kwesinye isizwe; isivu-
nguvungu esikulu si ya kuvuswa emi-
kaulweni yomhlaba.
33 Ngalolosuku ababuleweyo baka Je-
hova ba ya kuba kona ku qala komunye
umkaulo womhlaba ku ze ku fike ko-
munye umkaulo womhlaba; a ba yi ku-
lilelwa, a ba yi kubutwa, a ba yi ku-
mbelwa; ba ya kuba umquba emhla-
beni.
34 Kalani, nina balusi, ni lile, ni bu-
kuzeke, nina zikulu zomhlambi; ngo-
kuba izinsuku zenu zokubulala zi pelile;
ngi ya kunihlakaza, ukuba ni we njege-
sitya esihle.
35 Abalusi ba nga bi nakubaleka;
nezikulu zomhlambi zi nga bi naku-
sinda.
36 Ku ya kuzwiwa izwi lokukala kwa-
balusi nelokulila kwezikulu zomhla-
mbi; ngokuba uJehova u ya qeda idhle-
lo labo.
37 Amakaya amahle a ya citwa ulaka
olukulu luka Jehova.
38 U shiyile umhume wake njenge-
ngonyama; ngokuba izwe labo li citeki-
le ngolaka lobulalayo, na ngokutuku-
tela kwake okukulu.

## ISAHLUKO 26.

EKUQALENI kokubusa kuka Jehoa-
kimu, indodana ka Josia, inkosi ya
seJuda, kwa fika lelizwi li vela kuJeho-
va, la ti,
2 U tyo uJehova, u ti, Yima egcekeni
lendhlu ka Jehova, u kulume kuyo yo-
nke imizi ya seJuda, ezayo ukukuleka
endhlini ka Jehova, amazwi onke engi
ku yala ngawo, ukuba u wa kulume
kubo, u nga yeki nalinye izwi.
3 Mhlaumbe ba ya kulalela, ba pe-
nduke, ku be ilowo a penduke endhlele-
ni yake embi; ukuba ngi guquke kuko
okubi engi ti ngi ya kukwenza kubo,
ngemisebenzi yabo emibi.
4 Yityo kubo, u ti, U tyo uJehova, u
ti, Uma ni nga ngi laleli, ni hambe
ngomteto wami, engi u misile pambi
kwenu,
5 Ni lalele izinceku zami, abaprofeti,
engi ba tumele kini, ngi qinisa ngi ba
tuma, kepa a ni lalelanga;
6 Kona ngi ya kwenza lendhlu i be
njengeShilo, ngi wenze lomuzi u tukwe
ezizweni zonke zomhlaba.
7 Abapristi nabaprofeti nabantu bonke
bezwa uJeremia e kuluma lawamazwi
endhlini ka Jehova.
8 Kwa ti, uJeremia e se qedile ukuku-
luma konke a be m yalile ukuba a ku
kulume kubantu bonke, abapristi naba-
profeti nabantu bonke ba m bamba, ba
ti, U ya kufa impela.
9 U profeteleni ngegama lika Jehova,
u ti, Lendhlu i ya kuba njengeShilo, na
lomuzi u ya kuciteka, u ngakiwa mu-
ntu? Abantu bonke ba butanela kuJe-
remia endhlini ka Jehova.
10 Izikulu za seJuda, se zi zwile loku,
zesuka endhlini yenkosi, za kupuka za
ngena endhlini ka Jehova, za hlala nga-
sesangweni elitya lendhlu ka Jehova.
11 Abapristi nabaprofeti ba se be tyo
kuzo izikulu na kubo bonke abantu, ba
ti, Lomuntu u fanele ukufa; ngokuba u
profetile ngalomuzi njengaloku ni zwile
ngezindhlebe zenu.
12 uJeremia wa tyo kuzo zonke iziku-
lu, na kubantu bonke, wa ti, uJehova
wa ngi tuma ukuba ngi profete ngale-
ndhlu na ngalomuzi lawamazwi onke,
eni wezwileyo.
13 A ke ni lungise ukuhamba kwenu
nemisebenzi yenu, ni lalele izwi lika Je-
hova uTixo wenu, kona uJehova u ya
kuguquka kuko okubi a ku tyiloyo
ngani.
14 Mina, bheka, ngi sesandhleni senu;
yenzani kimi okulungileyo nokufanele-
yo ngokubona kwenu.
15 Kepa yazini impela ukuti, uma ni
ngi bulala, impela ni ya kwehlisela iga-
zi eli nge nacala kinina, na kulomuzi,
na kwabake kuwo; ngokuba ngi qini-
sile uJehova u ngi tumele kini ukuba
ngi kulume lawamazwi onke ezindhle-
beni zenu.
16 Izikulu nabantu bonke ba se be ti
kubapristi na kubaprofeti, Lomuntu ka
fanele ukufa; ngokuba u kulumile kiti-
na ngegama lika Jehova, uTixo wetu.
17 Kwa se ku suka amalunga ezwe, a
kuluma kuwo wonke umhlangano wa-
bantu, a ti,
18 uMika wa seMorasha wa profeta
ngezinsuku zika Hezekia, inkosi ya se-
Juda, wa tyo kubantu bonke ba seJuda,
wa ti, U tyo uJehova wamabandhla, u
ti, iZioni li ya kulinywa njengensimu,
neJerusalema li ya kuba izincwaba, ne-
ntaba yendhlu i ya kuba imimango ye-
hlati.
19 uHezekia, inkosi ya seJuda, naba
seJuda bonke ba m bulala na? a ka m
esabanga uJehova ini, wa m nxusa uJe-
hova, uJehova wa guquka ebubini, a

be bu tyilo ngabo? kepa se si za kuyona
imipefumlo yetu ngokona okukulu.
20 Kwa ku kona futi umuntu owa
profeta ngegama lika Jehova, uUrija,
indodana ka Shemaia wa seKirjatjea-
rimi, wa profeta ngalomuzi na ngaleli-
zwe, njengamazwi onke ka Jeremia.
21 uJehoakimu, inkosi, namaqawe
onke ake, nezikulu zonke, se zi zwile
amazwi ake, inkosi ya funa ukumbula-
la; kepa uUrija, se e ku zwile, wesaba,
wa baleka wa ya Egipite.
22 uJehoakimu, inkosi, wa tuma aba-
ntu, ba ya Egipite, uElnatani, indodana
ka Akbori, nabantu abatile kanye naye
ba ya Egipite.
23 Ba m kipa uUrija Egipite, ba m
yisa kuJehoakimu, inkosi; wa m bulala
ngenkemba, wa ponsa isidumbu sake
ematuneni abantu.
24 Kepa isandhla sika Ahikamu, indo-
dana ka Shafani, sa si naye uJeremia,
ka nga nikelwa esandhleni sabantu uku-
ba ba m bulale.

## ISAHLUKO 27.

EKUQALENI kokubusa kuka Jehoa-
kimu, indodana ka Josia, inkosi ya
seJuda, lelizwi la fika kuJeremia li vela
ku Jehova, li ti,
2 U tyo uJehova kimi, u ti, zenzele
imicilo namajokwe, u wa fake entanyeni
yako,
3 U wa tumele enkosini ya sEdomi,
na senkosini ya seMoabi, na senkosini
yamaAmoni, na senkosini ya seTire, na
senkosini ya seZidoni, ngesandhla sezi-
gijimi ezi ze eJerusalema kuZedekia,
inkosi ya seJuda;
4 U zi yale ukuba zi ti emakosini azo,
U tyo uJehova wamabandhla, uTixo ka-
Israeli, u ti, A no tyo emakosini enu,
ni ti,
5 Ngenzile umhlaba, nabantu, nezi-
lwane ezi semhlabeni, ngamandhla ami
amakulu, na ngengalo yami eyeluleki-
leyo, ngi u nikile lowo ofaneleyo ngoku-
bona kwami.
6 Manje se ngi nikele lawamazwe
onke esandhleni sika Nebukadnazari,
inkosi ya seBabulona, inceku yami; ngi
m nikile nezilwane za sendhle ukuba zi
m konze.
7 Nezizwe zonke zi ya kumkonza, ne-
ndodana yake, nendodana yendodana
yake, ku ze ku fike isikati sezwe lake;
kona izizwe eziningi namakosi amakulu
a ya kumkonzisisa.
8 Ku za kuti lesosizwe na lowombuso
esi nga yi kumkonza uNebukadnezari
lowo, inkosi ya seBabulona, nesi nga yi
kufaka intamo yaso ejokweni lenkosi ya
seBabulona, lososizwe ngi ya kusityaya,
u tyo uJehova, ngenkemba, na ngedhla-
la, na ngesifo, ngi ze ngi si qede ngesa-
ndhla sake.
9 Ngako ni nga ba laleli abapristi be-
nu, nezanusi zenu, nabapupi benu, naba-
buli benu, nezinyanga zenu, abatyoyo
kini be ti, Ni nga konzi inkosi ya seBa-
bulona.
10 Ngokuba ba profeta amanga kini
ukuba ni suswe kude nezwe lenu, noku-
ba ngi ni xotye, ni ze ni bube.
11 Kepa lezozizwe ezi faka intamo ya-
zo ejokweni lenkosi ya seBabulona, zi i
konze, ngi ya kuziyeka ezweni lazo, u tyo
uJehova; zi ya kulilima, zi hlale kulo.
12 Nga kuluma na kuZedekia, inkosi
ya seJuda, ngalawamazwi onke, nga ti,
Fakani izintamo zenu ejokweni lenkosi
ya seBabulona, ni i konze yona nabantu
bayo, ni pile.
13 Ni ya kufelani, wena nabantu ba-
ko, ngenkemba, na ngendhlala, na nge-
sifo, njengokutyo kuka Jehova ngaleso-
sizwe esi nga yi kukonza inkosi ya se-
Babulona?
14 Ngako ni nga laleli amazwi aba-
profeti abatyoyo kini be ti, Ni nga konzi
inkosi ya seBabulona, ngokuba ba pro-
feta amanga kini.
15 A ngi ba tumanga, u tyo uJehova,
kepa ba profeta amanga ngegama lami,
ukuba ngi ni xotye, ni ze ni bube, nina
nabapristi aba profeta kini.
16 Nga kuluma na kubapristi na ku-
labantu bonke, nga ti, U tyo uJehova u
ti, Ni nga laleli amazwi abaprofeti benu,
aba profeta kini, be ti, Bheka, izitya ze-
ndhlu kaJehova zi za kubuyiswa eBabu-
lona masinyane; ngokuba ba profeta
amanga kini.
17 Ni nga ba laleli; konzani inkosi ya
seBabulona, ni pile; lomuzi u za kucite-
kelani na?
18 Kepa uma be ngabaprofeti, uma
izwi lika Jehova li kubo, a ba nxuse ku-
Jehova wamabandhla, ukuba izitya ezi-
seleyo endhlini ka Jehova, na sendhlini
yenkosi ya seJuda, na seJerusalema, zi
nga yi eBabulona.
19 Ngokuba u tyo uJehova wamaba-
ndhla ngezinsika, na ngolwandhle, na
ngezisekelo, na ngensalo yezitya ezise-
leyo kulomuzi,

20 A nga zi tabatanga uNebukadna-
zari, inkosi ya seBabulona, lapo e tu-
mba uJekonia, indodana ka Jehoakimu,
inkosi ya seJuda, eJerusalema wa i yisa
eBabulona, nezikulu zonke za seJuda
neza seJerusalema;
21 Yebo, u tyo uJehova wamabandhla,
uTixo ka Israeli, ngezitya eziseleyo
endhlini ka Jehova, na sendhlini ye-
nkosi ya seJuda, na seJerusalema, u ti,
22 Zi ya kuyiswa eBabulona, zi be
kona ku ze ku fike usuku engi ya kuha-
mbela kuzo ngalo, u tyo uJehova; kona
ngi ya kuzikupula, ngi zi buyisele ku-
lendawo.

## ISAHLUKO 28.

KWA ti ngalowomnyaka, ekuqaleni
kokubusa kuka Zedekia, inkosi ya
seJuda, ngomnyaka wesine, ngenyanga
yesihlanu, uHanania, indodana ka Azu-
ri, umprofeti wa seGibeoni, wa kuluma
kimi endhlini kaJehova, pambi kwaba-
pristi nabantu bonke, wa ti,
2 U tyo uJehova wamabandhla uTixo
ka Israeli, u ti, Ngapulile ijokwe lenkosi
ya seBabulona.
3 Ku nga ka peli iminyaka emibili ngi
ya kubuyisela kulendawo izitya zonke
zendhlu ka Jehova, a zi tabatayo kule-
ndawo uNebukadnezari, inkosi ya seBa-
bulona, wa zi yisa eBabulona;
4 Ngi ya kubuyisela kulendawo uJe-
konia, indodana ka Jehoakimu inkosi
ya seJuda, kanye nezitunjwa zonke za
seJuda eza ya eBabulona, u tyo uJehova,
ngokuba ngi ya kwapula ijokwe lenkosi
ya seBabulona.
5 Kona uJeremia umprofeti wa ti ku-
Hanania umprofeti pambi kwabapristi,
na pambi kwabantu bonke abemiyo
endhlini ka Jehova;
6 Wa ti uJeremia umprofeti, Ameni; a
kenze njalo uJehova; uJehova ma wa
qinise amazwi ako o wa profetileyo, ngo-
kubuyisa izinto zendhlu ka Jehova, ne-
zitunjwa zonke, eBabulona zi ze kule-
ndawo.
7 Kodwa yizwake izwi engi li kulu-
mayo ezindhlebeni zako, na sezindhle-
beni zabantu bonke;
8 Abaprofeti aba be pambi kwami na
pambi kwako kwa sendulo ba profeta
ngamazwe amaningi, na ngemibuso
emikulu, na ngokulwa, na ngesifo.
9 Umprofeti o profeta ngokutula, nxa
izwi lomprofeti li qiniseka, u ya kwazi-
wa lomprofeti ukuti uJehova u m tumi-
le impela.
10 Kona uHanania umprofeti wa susa
ijokwe entanyeni ka Jeremia, umpro-
feti, wa lapula.
11 uHanania wa kuluma pambi kwa-
bantu bonke, wa ti, U tyo uJehova, u ti,
Ngi ya kulapula kanjena ijokwe lika
Nebukadnezari, inkosi ya seBabulona
entanyeni yezizwe zonke, ku nga ka
peli iminyaka emibili. uJeremia umpro-
feti wa e semuka.
12 Kona izwi lika Jehova leza kuJe-
remia, uHanania umprofeti se e lapuli-
le ijokwe entanyeni ka Jeremia umpro-
feti, li ti,
13 Hamba u ye u m tyele uHanania,
u ti, U tyo uJehova, u ti, U wapulile
amajokwe emiti, kepa wo wenza amajo-
kwe ensimbi endaweni yawo.
14 Ngokuba u tyo uJehova wamaba-
ndhla, uTixo ka Israeli, u ti, Ngi fakile
ijokwe lensimbi entanyeni yalezizizwe
zonke, ukuba zi m konze uNebukadne-
zari, inkosi ya seBabulona; zo m ko-
nza; ngi m nikile nezilwane za sendhle.
15 Kona uJeremia umprofeti wa ti
kuHanania umprofeti, Yizwake, Hana-
nia, uJehova ka ku tumanga; kepa u ya
benza lababantu betembe amanga.
16 Ngako u tyo uJehova, u ti, Bheka,
ngi ya kukuxotya ebusweni bomhla-
ba; u za kufa nonyaka, ngokuba u fu-
ndisile ukuhlubuka kuJehova.
17 Wa fa uHanania ngalowomnyaka,
ngenyanga yesikombisa.

## ISAHLUKO 29.

LAWA a ngamazwi encwadi uJeremia
umprofeti a i tumayo e seJerusalema
ya ya ensalweni yamalunga a e tunjiwe
na kubapristi, na kubaprofeti, na kuba-
ntu bonke a ba tumbayo uNebukadne-
zari eJerusalema wa ba yisa eBabulona;
2 (uJekonia inkosi, nenkosikazi, ne-
zinceku, izikulu za seJuda neza seJe-
rusalema, nababazi, nabakandi, se be
mukile eJerusalema;)
3 Wa i tuma ngesandhla sika Elasa
indodana ka Shafani, noGemaria indo-
dana ka Hilkia, aba tunywa uZedekia
inkosi ya seJuda ukuya eBabulona ku-
Nebukadnezari inkosi ya seBabulona,
e ti,
4 U tyo uJehova wamabandhla, uTixo
ka Israeli, kubo bonke abatunjiweyo,
engi benzileyo ukuba ba tunjwe eJeru-
salema ba yiswe eBabulona, u ti,
5 Yakani izindhlu, ni hlale kuzo; tya-
lani amasimu, ni dhle izitelo zawo.

6 Tabatani abafazi, ni zale amadodana namadodakazi; tabatelani amadodana enu abafazi, nendise izintombi zenu emadodeni, ukuba ba zale amadodana namadodakazi, ni ze nande kona, ni nga ncipi;

7 A no funa ukutula kwa lowomuzi engi nenzileyo ukuba ni tunjwe ni yiswe kuwo, ni u kulekele kuJehova; ngokuba ekutuleni kwawo nani ni ya kuba nokutula.

8 U tyo uJehova wamabandhla, uTixo ka Israeli, u ti, Ni nga kohliswa abaprofeti nezanusi aba kona pakati kwenu, ni nga laleli amapupo enu eni zipupisa wona.

9 Ngokuba ba profeta amanga kini ngegama lami; a ngi ba tumanga; u tyo uJehova.

10 Ngokuba u tyo uJehova, u ti, Se ku pelile iminyaka emashumi a isikombisa eBabulona, ngi ya kuhambela kini, ngi ni fezele izwi lami elihle ngokunibuyisela kulendawo.

11 Ngokuba ngi ya zazi izizindhlo, engi zi zindhla ngani, u tyo uJehova, izizindhlo zokutula, a zi sizo ezobubi, ukuba ngi ni nike ukugcina netemba.

12 Kona ni ya kungibiza, ni ye ni kuleke kimi, ngi ya kuniyalela.

13 Ni ya kungifuna, ni ngi fumane, nxa ni ngi funa ngenhliziyo yenu yonke.

14 Ngi ya kufunyanwa ini, u tyo uJehova; ngi ya kunibuyisa ekutunjweni kwenu, ngi ni bute ezizweni zonke, na sezindaweni zonke, engi ni xotyele kuzo, u tyo uJehova; ngi ya kunibuyisela kuleyondawo enga nenzayo ukuba ni tunjwe kuyo.

15 Ni tyilo ni ti, uJehova u si vusele abaprofeti eBabulona;

16 U tyo uJehova ngenkosi e hleziyo esihlalweni sika Davida, na ngabantu bonke abahleziyo kulowomuzi, na ngabafo wenu aba nga tunjiwe kanye nani;

17 U tyo uJehova wamabandhla, u ti, Bheka ngi ya kutumela kubo inkemba, nendhlala, nesifo, ngi benze ba be njengamakiwane amabi, a nge nakudhliwa ngobubi bawo.

18 Ngi ya kubalandela ngenkemba, na ngendhlala, na ngesifo, ngi ba nikele emibusweni yonke yomhlaba ukuba ba hlupeke, ba tukwe, ba citeke, beiswe, ba delelwe, ezizweni zonke engi ba xotyele kuzo;

19 Ngokuba a ba lalelanga amazwi ami, u tyo uJehova, enga wa tumayo kubo ngesandhla sezinceku zami abaprofeti, nga qinisa nga tuma; kepa a ni lalelanga, u tyo uJehova.

20 Yizwani izwi lika Jehova, nina zitunjwa, engi ni kipile eJerusalema, nga ni yisa eBabulona;

21 U tyo uJehova wamabandhla, uTixo ka Israeli, ngaye uAhabi, indodana ka Kolaia, na ngaye uZedekia, indodana ka Maseia, aba profeta amanga kini ngegama lami, u ti, Bheka, ngi ya kubanikela esandhleni sika Nebukadnezari, inkosi ya seBabulona; yena u ya kubabulala pambi kwenu.

22 Izitunjwa zonke za seJuda ezi seBabulona zi ya kutabata kubo isituko sokuti, uJehova a kwenze u be njengoZedekia na njengoAhabi eya bosayo inkosi ya seBabulona emlilweni;

23 Ngokuba benzile amanyala kwaIsraeli, ba pinga nabafazi babakelene nabo, ba kuluma amanga ngegama lami, engi nga ba yalelanga kona; ngi yazi mina impela, ngi ngufakazi, u tyo uJehova.

24 Yityo na kuShemaia umNehelami, u ti,

25 U tyo uJehova wamabandhla, uTixo ka Israeli, u ti, Ngokuba u tumile izincwadi ngegama lako kubantu bonke aba seJerusalema, na kuZefania, indodana ka Maseia umpristi, na kubo bonke abapristi, wa ti,

26 uJehova u kwenzile u be umpristi esikundhleni sika Jehoiada umpristi, ukuba ni be izinduna zendhlu ka Jehova, ukuze u fake etilongweni ohlanyayo nozenzayo umprofeti u m bope.

27 Ngani u nga nqabeli uJeremia wa seAnatoti, o zenza umprofeti kini?

28 Ngokuba ngaloku wa tuma incwadi kitina eBabulona, e ti, Ku ya kuba isikati eside lokukutunjwa; yakani izindhlu, ni hlale kuzo; tyalani amasimu, ni dhle izitelo zawo.

29 uZefania umpristi wa funda lencwadi ezindhlebeni zika Jeremia umprofeti.

30 Kona izwi lika Jehova le za kuJeremia, li ti,

31 Tuma kuzo zonke izitunjwa, u ti, U tyo uJehova ngaye uShemaia umNehelami, u ti, Loku uShemaia u profetile kini, ngi nga m tumile, wa netembisa amanga;

32 Ngako u tyo uJehova, u ti, Bheka, ngi ya kumtyaya uShemaia umNehela-

mi, nenzalo yake; a ka yi kuba namu-
ntu o za kuhlala pakati kwalababantu;
a ka yi kubona ubuhle engi ya kubenzе-
la abantu bami, u tyo uJehova; ngo-
kuba u cebile ukuhlubuka kuJehova.

## ISAHLUKO 30.

IZWI ela fika kuJeremia li vela kuJe-
hova li ti,
2 U tyo uJehova uTixo ka Israeli, u
ti, Loba encwadini amazwi onke engi
wa tyiloyo kuwe;
3 Ukuti, bheka, ku yeza izinsuku, u
tyo uJehova, engi ya kubuyisa ngazo
abantu bami abatunjiweyo abakwaIsra-
eli nabakwaJuda, u tyo uJehova; ngi ya
kubabuyisela ezweni enga li nika oyise
babo, ba ya kulifuya.
4 Lawa a ngamazwi a wa tyiloyo uJeho-
va ngabakwaIsraeli na ngabakwaJuda;
5 U tyo uJehova, u ti, Si zwile izwi
lokututumela, nelokwesaba, a silo elo-
kutula.
6 Buzani ni bone uma indoda i ke i bele-
te ini na? po, ngi bona ngani amadoda
onke e hlala izandhla zawo zi sokalweni
njengomfazi e beleta, nobuso bonke bu
papatekile?
7 Au! lukulu lolosuku! a lu ko olu
ngangalo; ko ba isikati sosizi kuJakobe,
kodwa u ya kusindiswa kulo.
8 Ku ya kuti ngalolosuku, u tyo uJe-
hova wamabandhla, ngi ya kwapula ijo-
kwe lake entanyeni yako, ngi ya ku-
gqabula izibopo zako, abezizwe a ba sa yi
kumsebenzisa;
9 Ba ya kukonza uJehova uTixo wabo,
noDavida inkosi yabo, engi ya kubavu-
sela yena.
10 U ngesabi, nceku yami Jakobe, u
tyo uJehova, u nga tyaywa uvalo, wena
Israeli. Ngokuba, bheka, ngi ya kukusi-
ndisa u kude, nenzalo yako ezweni e tu-
njelwe kulo; uJakobe u ya kubuya, a
pumule, a hlale kahle, a ngesatyiswa
muntu.
11 Ngokuba ngi nawe, u tyo uJehova,
ukuba ngi ku sindise; noma ngi qeda
nya izizwe zonke, engi ku hlakezele
kuzo, a ngi yi kukuqeda wena; kepa
ngi ya kukutyaya ngokufaneleyo, ngi
nga ku teteleli impela.
12 Ngokuba u tyo uJehova, u ti, Inxe-
ba lako a li nakupola, umvimbo wako a
u nakusinda.
13 A ku ko namunye o mela icala
lako ukuba u botywe; a u namiti yo-
kupolisa.
14 Izihlobo zonke zako zi kohliwe
uwe; a zi buzi indaba ngawe; ngokuba
ngi ku tyayile ngokutyaya kwesita, ngo-
kutyaya okwesabekayo ngobuningi ba-
macala ako, ngokuba izono zako zandile.
15 U kalelani ngenxeba lako? usizi
lwako a lu nakupiliswa ngobuningi ba-
macala ako; ngokuba izono zako zandi-
le ngenzile loku kuwe.
16 Kepa bonke aba ku dhlayo ba ya
kudhliwa; zonke izita zako zi ya kutu-
njwa, zonkana; bonke aba ku pangayo
ba ya kupangwa; nabo bonke aba kwa-
mukayo, ngi ya kubanikela ukuba ba-
mukwe.
17 Ngokuba ngi ya kubuyisela ukupi-
la kuwe, ngi polise amanxeba ako, u
tyo uJehova; ngokuba ba ku biza ba ti,
Umhambuma, iZioni leli oku nga bu-
zwa muntu ngalo.
18 U tyo uJehova, u ti, Bheka, ngi ya
kubuyisa amatente ka Jakobe ekutu-
njweni, ngi haukele izindhlu zake;
umuzi u ya kwakiwa egqumeni lawo,
nendhlunkulu i ya kuma ngokufane-
leyo.
19 Ku ya kupuma kuzo ukubonga ne-
zwi labatokozayo; ngi ya kubandisa,
a ba yi kuncipa; ngi ya kubadumisa, a
ba yi kweiswa.
20 Nabantwana babo ba ya kuba nje-
ngokuqala; nesizwe sabo si ya simami-
swa pambi kwami; ngi ya kubatyaya
bonke aba ba cindezelayo.
21 Amakosi abo a ya kuba a waku-
bo, nombusi wabo u ya kuvela pa-
kati kwabo; ngi ya kumsondeza, u ya
kusondela kimi; ngokuba u ngubani
yena o qinisile ngenhliziyo yake ukuze
a sondele kimi? u tyo uJehova.
22 Ni ya kuba abantu bami, mina ngi
ya kuba uTixo wenu.
23 Bheka, isivunguvungu sika Jeho-
va, ulaka lu pumile, isipepo esikukula-
yo, si ya kuvunguza ekanda lezoni.
24 Ulaka olutyisayo luka Jehova a lu
yi kubuya, e nga kenzi, e nga ka fezi
amacebo enhliziyo yake; ngezinsuku
zokupela ni kuqonde loku.

## ISAHLUKO 31.

NGALESOSIKATI ngi ya kuba uTi-
xo wezindhlu zonke zika Israeli,
zona zi ya kuba abantu bami.
2 U tyo uJehova u ti, Abantu abasi-
ndileyo enkembeni ba fumene umusa
ehlane; suka ukuba u m pumuze, ngi
tyo uIsraeli.

3 uJehova wa bonakala kimi e vela
kude; ngi ku tandile ngotando olupa-
kade; ngako ngi kwenezelele ububele.
4 Ngi ya kubuya ngi kwake, u ya
kwakiwa, Ntombi ka Israeli; u ya ku-
buya u hlobe ngezigubu zako, u ye eku-
sineni kwabatokozayo.
5 U ya kubuya u tyale izivini ezinta-
beni za seSamaria; abatyali ba ya kuzi-
tyala ba dhle izitelo zazo.
6 Ngokuba ku ya kufika usuku aba ya
kumemeza ngalo abalindi ba sentabeni
ka Efraimi, be ti, Sukani, a senyuke, si
ye eZioni, kuJehova uTixo wetu.
7 Ngokuba u tyo uJehova, u ti, Bo-
ngani uJakobe ngokutokoza, nenanele
enhlokweni yezizwe; memezelani, ni
bonge, ni ti, E Jehova, ba sindise aba-
ntu bako, insali ka Israeli.
8 Bheka, ngi ya kubatabata ezweni la
senyakato, ngi ba bute ekugcineni ko-
mhlaba; kanye nabo aba izimpumputi,
nezinyonga, nabakulelweyo, nababeleta-
yo; isizwe esikulu si ya kubuyela lapa.
9 Ba ya kuza be lila; ngi ya kubahola
be kuleka; ngi ya kubahambisa ngase-
mifuleni yamanzi ngendhlela eqondayo,
aba nga yi kukubeka kuyo; ngokuba
ngi nguyise ka Israeli, uEfraimi u izi-
bulo lami.
10 Yizwani izwi lika Jehova, nina zi-
zwe, ni li memezele eziqingini ezikude,
ni ti, Lowo owa m citayo uIsraeli u ya
kubuya a m bute, a m linde njengomа-
lusi e linda umhlambi wake.
11 Ngokuba uJehova u m hlaulele
uJakobe, wa m hlenga esandhleni sona-
mandhla amakulu kunaye.
12 Ba ya kufika, benanela eZioni pe-
zulu, ba butane lapa ebuhleni buka Je-
hova, ngamabele, na ngewaini, na nga-
mafuta, na ngamaundhlu ezimvu, na
ngamatole; umpefumlo wabo u ya ku-
ba njengensimu e telwa amanzi; a ba
sa yi kubuya ba pele mandhla.
13 Kona intombi i ya kutokoza ekusi-
neni, nabesilisa abatya nabadala nda-
wonye; ngi ya kupendula ukukala
kwabo ku be ukutokoza, ngi ba duduze,
ngi ba jabulise ba nga bi nasizi.
14 Ngi ya kukolisa umpefumlo waba-
pristi ngamafuta; abantu bami ba ya
kusuta ubuhle bami, u tyo uJehova.
15 U tyo uJehova, u ti, Izwi lezwaka-
la eRama, ukulila nokukala okunzima,
uRakeli e kalela abantwana bake ala
ukududuzelwa abantwana bake, ngo-
kuba ka ba se ko.
16 U tyo uJehova, u ti, Gcina izwi
lako u nga lili, namehlo ako u nga kali
izinyembezi; ngokuba umsebenzi wako
u ya kuba nomvuzo, u tyo uJehova; ba
ya kubuya ezweni lesita.
17 Ku kona ttemba ngokugcina kwa-
ko, u tyo uJehova; abantwana ba ya
kubuyela ezweni la kubo.
18 Impela ngi m zwile uEfraimi, e zi-
kalela, e ti, U ngi tyayile, nga tyaywa
njengenkabi e nga jwayeli ijokwe; ngi
buyise ngi ze ngi buye, ngokuba wena
u nguJehova, uTixo wami.
19 Impela emva kokuhlubuka kwami
nga ba nosizi, na ngasemva kokubona
kwami nga tyaya itanga lami; nga ba
namahloni, nga jaba, ngokuba nga twa-
la ihlazo lobutya bami.
20 uEfraimi u indodana yami etande-
kayo ini, umntwana omnene na? ngoku-
ba nxa ngi kuluma okubi ngaye ngi ya
m kumbula; ngako izibilini zami zi
katazeke ngaye; ngi ya kumhaukela
impela, u tyo uJehova.
21 Zibekele izibonakaliso, u zi misele
izibonda, beka inhliziyo yako eme-
ndweni, endhleleni owa hamba ngayo.
Buya, ntombi ka Israeli; buyela kule-
mizi yako.
22 U ya kuhambahamba ku ze ku be
nini, wena ndodakazi ehlubukayo?
ngokuba uJehova wenzile into entya
emhlabeni, owesifazana u ya kupahla
indoda.
23 U tyo uJehova wamabandhla, uTi-
xo ka Israeli, u ti, Ku sa kutyiwo leli-
zwi ezweni la seJuda, na semizini yalo,
nxa ngi buyisa izitunjwa zabo, lokuti,
uJehova a ku busise, wena kaya loku-
lunga, ntaba yendawo engcwele.
24 Ba ya kuhlala eJuda na semizi-
ni yonke yalo ndawonye, abalimi nabo
abapumayo nemihlambi.
25 Ngokuba ngi ya kumpuzisa owo-
mileyo, ngi ba sutise bonke abapela-
mandhla.
26 Nga se ngi vuka, nga bheka; ubu-
tongo bami ba bu mnandi kimi.
27 Bheka, ku yeza izinsuku, u tyo
uJehova, engi ya kutyala ngazo indhlu
ka Israeli, nendhlu ka Juda, ngembeu
yabantu, na ngembeu yezinkomo.
28 Ku za kuti njengaloku ngi ba lindi-
le ukuze ngi ba sipule, ngi ba dilize, ngi
ba cite, ngi ba bulale, ngi ba qede; ngi
ya kubalinda ukuze ngi bake, ngi ba
tyale, u tyo uJehova.
29 Ngalezozinsuku a ku sa yi kutyi-

18 Beka indhlebe yako Tixo wami, u zwe; vula amehlo ako u bone izincitakalo zetu, nomuzi ogama lako li bizwa pezu kwawo, ngokuba a si beki ukucela kwetu pambi kwako ngokulunga kwetu, kodwa ngesisa sako esivamileyo.

19 Nkosi, yizwa; Nkosi, yekela; Nkosi, lalela wenze; u nga libali ngenxa yako Tixo wami, ngokuba igama lako li bizwa pezu komuzi wako, na pezu kwabantu bako.

20 Kwa ti ngi sa kuluma, ngi tandaza, ngi bika isono sami, nesono sabantu ba kiti abaIsraeli, ngi beka ukuncenga kwami pambi kuka Jehova uTixo wami ngentaba eyingcwele yika Tixo wami.

21 Kwa ti ngi sa kuluma ekutandazeni; lomuntu uGabireli e nga m bona esibonakalweni kuqala, e kauleziswe ngokundiza, wa ngi namata ngesikati sokunikela kwa kusihlwa.

22 Wa ngazisa, wa kuluma nami, wa ti, Danyeli, ngi pumile kaloku, uku ku fundise ukwazisisa.

23 Ekuqaleni kokunxusa kwako, isiyalelo sa puma, ngi ze uku ku bonisa, ngokuba u ngotandiweyo wena ngako yazisisa indaba, u qonde isibonakalo.

24 Amasonto amashumi a isikombisa a nqunyelwe abantu bako, nomuzi wako oyingcwele ukuvimbela ukupambuka, nokukaula izono, nokuhlaulela ububi, nokungenisa ukulunga o ku nge nako ukupela, nokukaula, isibonakalo nokwazisa, nokugcoba okuyingcwele kokuyingcwele.

25 Ngako yazi, qapele, ukuba ku suke ekupumeni kwesiyalelo sokubuyisela nokwaka iJerusalema, ku ze ku be kuye ogcotyiweyo iNkosi ko ba amasonto amashumi atatisitupa nambili; ko buya kwakiwe indhlela nomsele enhlupekweni yezikati.

26 Ko ti emva kwamasonto amashumi atatisitupa nambili ogcotyiweyo a nqunywe, e nga biko kubo; futi abantu benkosi ezayo ba zo cita umuzi, nendawo eyingcwele, kepa ukupela kwayo ko ba njengozamcolo, ko ti ku be kona ukulwa ku ze ku be sekupeleni, izincitakalo eziyaleziweyo.

27 Ku ya kuti a qinise uvumelwano nabaningi ngesonto li be linye a kaule ngenxenye yesonto ukunikela okuhlatyiweyo nokokudhla; ko ti ku be kona ocitayo pezu kwenyoni e nepiko lezinengeko; kepa ku ze ku be ekubujisweni, ukuti loku okuyaleziweyo ko telwa pezu kwake o za ku citwa.

## ISAHLUKO 10.

NGONYAKA wesitatu ka Kuresi inkosi ya seParasi, indaba ya boniswa kuDanyeli ogama lake la bizwa uBelteshazari; ya i iqiniso indaba, kwa ku kulu ukulwa; wa ti wa yazisisa indaba, wa be nokwazisisa ngesibonakalo.

2 Nga leyo mihla mina Danyeli nga be ngi lila amasonto amatatu ezinsuku;

3 Nga ngi nga dhli isinkwa esihle, newaini a li ngenanga emlonyeni wami, a ngi zanga ngi zi gcobe ku ze ku pelele amasonto amatatu ezinsuku.

4 Kwa ti ngosuku lwamashumi amabili nane lwenyanga yokuqala, nga be ngi secaleni lomfula omkulu o tiwa uHidakeli.

5 Nga ti nga pakamisa amehlo ami, nga bona, bhekake umuntu embete ilineni elihle, e bince okalweni igolide la seUfazi.

6 Umzimba wake njengetopazi, nobuso bake njengokubonakala kombani, namehlo ake njengezibani zomlilo, izingalo zake, nezinyawo zake njengokubonakala kwetusi elikazimulayo, nezwi lamazwi ake njengezwi lebandhla.

7 Nga ti mina Danyeli nga bona izibonakalo ngedwa, kepa abantu a ba be nami a ba bonanga isibonakalo, kodwa ukututumala okukulu kwa wa pezu kwabo, ba ze ba baleka ukuzisiteza.

8 Nga ti nga sala ngedwa, nga bona isibonakalo esikulu lesi, futi a ka salanga amandhla kimi, kwa guqulelwa nokuqina kwami ekubujisweni, nga ngi nga salelwa amandhla.

9 Nga se ngi zwa izwi lamazwi ake, na lapo nge zwa izwi lamazwi ake, nga be ngi lele ngobuso bami, nobuso bami bu semhlabatini.

10 Bhekake isandhla sa ngi pata, sa ngi tengezelisa emadolweni ami, nasezimpamwini zezandhla zami.

11 Wa se e ti kimi, Danyeli muntu otandiweyo, yazisisa amazwi e ngi wa kuluma kuwe, u me ngokuma kwako; ngokuba ngi tunyiwe kuwe kaloku; kwa ti se e kulume lelizwi, ngema ngi tutumela.

12 Lapo wa ti kimi, U ngesabi Danyeli, ngokuba kwa sosukwini lokuqala owa beka ngalo inhliziyo yako ukuqonda, nokuzitoba pambi kuka Tixo, ama-

zwi ako a zwiwe, ngi ze mina ngamazwi
ako.
13 Kepa isikulu sombuso wa seParasi
sa ngi tibela izinsuku ezingamashumi
amabili nanye; kanti bheka uMikaeli
omunye wezikulu ezahlalayo we za
ukungisiza; nga za mina nga shiywa
kona ngasemakosini a seParasi.
14 Kepa ngi ze ukukwazisisa loku
oku ya kuza kubantu bako ezinsukwini
ezilandelayo, ngokuba isibonakalo si se
nezinsuku.
15 Kwa ti ekukulumeni kwake nami
ngokwa lamazwi nga beka ubuso bami
emhlabatini, nga tula.
16 Bhekake o njengokubonakala kwa-
madodana omuntu e pata izindebe zami;
lapo nga kamisa umlomo wami, nga
kuluma; nga ti kuye owa e mi ngapa-
mbili kwami, Nkosi yami, ngesibonaka-
lo ubuhlungu bami bu pendukele pezu
kwami, futi a ngi se namandhla.
17 Ngokuba inceku ya lenkosi yami i
nga kuluma kanjani nayo lenkosi yami?
ku ti, mina ku suke manje a ku sele
amandhla kimi, a ku se ko umpefu-
mlo kimi.
18 Wa se e pinda wa ngi pata o nesimo
somuntu, wa ngi qinisa.
19 Wa ti, U ngesabi muntu otandiwe-
yo, ukuhlala kahle ma ku be kuwe, qina,
qinake; kwa ti ekukulumeni kwake
nga qina, nga ti, Ma i kulume inkosi
yami, ngokuba u ngi qinisile.
20 Wa se e ti, U yazi yini ukuba ngi ze
kuwe ngani? na kaloku ngo buyela
ukulwa nesikulu sa seParasi; ko ti uma
se ngi pumile, bhekake isikulu sa se-
Javani si fike.
21 Kepa ngo ku tyela loku okulotyiwe
embalweni weqiniso; futi amuko noye-
dwa o bambisana nami nga ku zona,
kupela uMikaeli isikulu senu.

## ISAHLUKO 11.

NGONYAKA wokuqala ka Darisu
umMadai, ngema mina ukumsiza
nokumqinisa.
2 Na kaloku ngo ku bonisa iqiniso,
bheka ku se zo ku ma amakosi amatatu
eParasi; ko ti eyesine yo fuya imfuyo
enkulu ku nabo bonke, ku ya kuti ema-
ndhleni ayo i vuse bonke ngemfuyo ya-
yo nga kuwo umbuso wa seJavani.
3 Ko ti inkosi e namandhla i me, i bu-
se ngokubusa okukulu, yenze njenge-
ntando yayo.
4 Ku ya kuti ekumeni kwayo, umbu-
so wayo u fohlozwe, wahlulwe ngase-
mimoyeni emine yezulu; ku nga bi ku-
bo abenzalo yayo, na njengokubusa
kwayo e ku busayo; ngokuba umbuso
wayo u ya kudonyulwa, u be kubo aba-
nye ngapandhle kwalaba.
5 I ya kuti inkosi ya seningizimu i be
namandhla, naye omunye wezikulu za-
yo; yena wo ba namandhla pezu kwa-
yo, a buse; umbuso omkulu umbuso
wake.
6 Ko ti ekupeleni kweminyaka ba
hlangane; nendodakazi yenkosi ya seni-
ngizimu yo za kuyo inkosi ya senyaka-
to ukwenza ukuvumelana; kepa a i yi
ku gcina amandhla engalo; futi yona
inkosi a i yi ku ma nengalo yayo: ko-
dwa yo buyiselwa naba yi zisayo, no yi
zeleyo, no yi sizayo ngezikati lezo.
7 Kepa egatyeni lezimpande zayo
omunye u zo vuka esikundhleni sayo, e
ze nebandhla, a ngene ezinqabeni ze-
nkosi ya senyakato, enze ngakuzo a zi
bambe.
8 Futi a yise Egipite ekutunjweni izi-
tixo zabo, nezitombe zabo, nezitya zabo
ezitandiweyo zegolide nezesiliva; yena
u ya kuma iminyaka e hlukene nenkosi
ya senyakato.
9 Ko ti yona i ze embusweni wenkosi
ya seningizimu, kepa yo buyela ezweni
layo.
10 Ku ya kuti amadodana ayo a vuse-
lwe, a hlanganise iningi lamabandhla
amakulu; ko ti pela omunye a fike, a
minze, a dabule; a buye futi a lwe ku
ze ku be senqabeni yayo.
11 Lapo inkosi ya seningizimu yo tu-
kutela, i pume, i lwe nayo, ukuti ne-
nkosi ya senyakato; yo misa ibandhla
elikulu, lelibandhla li nikelwe esandhle-
ni sayo.
12 Ko ti lelibandhla li zipakamise, i
pakame enhliziyweni yayo; yona yo
wisa izinkulungwane ezingamashumi
amabili; kodwa a i zo ba namandhla.
13 Lapo inkosi ya senyakato yo buya,
i mise ibandhla elikulu ku nelokuqala,
i ze pela ekupeleni kwezikati e zi imi-
nyaka, i nempi enkulu, nemfuyo eni-
ngi.
14 Ko ti ezikatini lezi abaningi ba tiye-
ze inkosi ya seningizimu, futi abantwa-
na babapangi babantu bako ba ya kuzi-
pakamisa ukumisa isibonakaliso, ko-
dwa ba ya kuwa.
15 Kona inkosi ya senyakato yo fika,
i qonge udonga, i bambe umuzi o inqa-

ba; lapo izimpi za seningizimu a zi yi
ku ma, e zi ti abantu abaketiweyo bayo,
a ku yi ku ba kona amandhla okuma.
16 Kepa yena o zayo u ya kwenza ku-
yo njengentando yake, ku ngeko o ya
kuma pambi kwake; u ya kuti e me
ezweni elihle, li be sesandhleni sake
impela.
17 Wo ti a beke ubuso bake ukungena
emandhleni onke ombuso wake, a kwe-
nze kona okulungelelana naye; ko ti
yena a yi nika indodakazi yesifazana
uku wu cita; kepa a wu yi ku ma, a wu
yi ku ba kuye.
18 Lapo wo buyisela eziqingini ubuso
bake, a bambe eziningi, ko ti inkosana
i pelise ukuyidela kwake; i buyisele
kuye ukudela kwake futi.
19 Lapo wo pendulela ezinqabeni ze-
zwe lakubo ubuso bake, kepa u zo pe-
lelwa amandhla, a we, e nga funyanwa.
20 Kona u ya kuma esikundhleni sake
yena o dhlulisa umtelisi wemali ebuhle-
ni bombuso; kepa u ya kubujiswa ezi-
nsukwini ezilandelayo, ku nge ngolaka,
ku nge na ngokulwa.
21 Lapo u ya kuma esikundhleni sake
odelekileyo, a ba nga m niki ubukosi
bombuso kodwa, kepa u zo ngena ngo-
kutula, a bambe umbuso ngokufeteza.
22 Ko ti izimpi eziminzayo zi minzwe
pambi kwake, zi fohlozwe, nesikulu esi
be novumelwano futi.
23 Ku ya kuti emva kokuvumelana
naso, a sebenze ngenkohliso, a kupuke,
a be namandhla ngesigaba esincane.
24 Wo ngena ngokutula ezindaweni
ezinotileyo zezwe, enze loku oyise a ba
nga kwenzanga, noyise ba oyise; wo
hlakaza pakati kwabo okubanjiweyo,
nempango, nengcebo; u cebe amacebo
ake nga kuzo izinqaba ku ze ku be
isikati.
25 Lapo wo vusela inkosi ya seningi-
zimu amandhla ake, nenhliziyo yake,
e nempi enkulu, nenkosi ya seningizi-
mu yo vuselwa ukulwa, i nempi enkulu
e namandhla ahlulayo, kepa a i yi ku
ma, ngokuba ba ya kucebela yona ama-
cebo.
26 Na labo aba dhla ukudhla okumna-
ndi kwayo ba ya ku yi coboza; ko ti,
impi yayo i dhlulele, ba we pansi aba-
ningi be hlatyiwe.
27 Kepa nga lamakosi amabili, inhli-
ziyo yawo i kuko ukonakala, futi ba ya
ku kuluma amanga be setebuleni linye;
kepa a ku yi ku qubeka loku, ngoku-
ba ukugcina ku sesikatini esimisiweyo
noko.
28 Ku ya kuti a buyele ezweni lake, e
nengcebo enkulu, nenhliziyo i pambene
novumelwano olu ingcwele; yena u ya
kwenza, a buyele ezweni lake.
29 Ngesikati esimisiweyo u ya kubu-
ya, e ze ezansi, kodwa a ku yi ku ba
njengokwakuqala okwa semva.
30 Ngokuba imikumbu ya seKitimi i
ya kuza nga kuye; ngako wo jamba, a
buye, a tukutele nga kulo uvumelwano
olu ingcwele, enze; lapo wo buya a qo-
ndane nabo a ba shiya uvumelwano olu
ingcwele.
31 Ku ya ku ti izimpi zi me zi vele
kuye, zonakalise indhlu engcwele, e yi-
nqaba, zi suse ukunikela kwemihla, zi
mise ukunengeka okucitayo.
32 Ko ti abapuli bovumelwano, u ya
ku bedusa ngokufeteza; kodwa abantu
a ba m aziyo uTixo ba ya kuqina benze.
33 Kona abezwisayo babantu ba ya
kufundisa abaningi; kepa ba ya kuwa
ngenkemba, na ngelangabi; ngokutu-
njwa, na ngokupangwa ngemihla.
34 Ko ti ekuweni kwabo ba sizwe
ngokusiza oku ingcozana, futi abaningi
ba zo zihlanganisa ku bona ngoku-
feteza.
35 Ku ya kuti abanye ba bezwisayo
ba we uku ba linga, noku ba hlanzisa,
noku benza mhlope, ku ze ku be isikati
sokupela, ngokuba ku se za ku ba ngesi-
kati esimisiweyo.
36 Ko ti inkosi yenze njengetando
yayo, i zikukumeze, izikulise pezu kwe-
zitixo zonke, na nga kuye uTixo wezi-
tixo i kulume okumangalisayo; yahlu-
le ku ze ku pelele intukutelo, ngokuba
okumisiweyo ku ya kwenziwa.
37 A i yi ku naka izitixo zika yise no-
kutandwa isifazana; a i yi ku naka
isitixo nesodwa, ngokuba yo zikulisa
pezu kwazo zonke.
38 Kepa isitixo sezinqaba endaweni
yaso yo si dumisa, si ti, isitixo oyise
bayo a ba nga sazanga yo si dumisa ngego-
lide, na ngesiliva, na ngamatye amahle,
na ngokutandiweyo.
39 Yo ti yenze ezinqabeni ezi nama-
ndhla ezi nesitixo esi ngaziwayo, i ba
dumise kakulu bona aba yi hlonipayo;
yenze ukuba ba buse pezu kwabaningi,
i yahlulele intengo izwe.
40 Ko ti ngesikati sokupela inkosi
ya seningizimu i m sunduzele, kona
inkosi ya senyakato i ya kuza nga kuye

ngokwesivunguvungu ngezincwele, na
ngabakweli emahashini, na ngemi-
kumbu eminingi, i ngene emazweni,
i minze, i dhlule.
41 Yona i zo ngena ezweni elihle,
amazwe amaningi a ya kuwa, kepa
wona a zo sinda esandhleni sayo, a tiwa
iEdomi, neMoabi, nezikulu zamado-
dana ka Amoni.
42 Yo selula isandhla sayo pezu kwa-
mazwe, nezwe la sEgipite a li yi ku
kululwa.
43 Futi yo busa pezu kwengcebo ye-
golide, nesiliva na pezu kokutandi-
weyo konke kwa sEgipite; nabaLubi
nabaKushi bo ba sezinyatelweni zayo.
44 Kepa ba ya ku yetusa ngembiko i
vele empumalanga, na senyakato, yo ti i
pume ngentukutelo enkulu, ukucita no-
ku qeda impela abaningi.
45 Yo ti i mise amatente a yisigodhlo
sayo emkatini wezilwandhle entabeni
enhle eyingcwele, kepa i zo fika ekupe-
leni kwayo, ku ngeko o yi sizayo.

ISAHLUKO 12.

NGALESOSIKATI u ya kuma uMi-
kaeli isikulu esikulu esi mele aba-
ntwana babantu bako; ko ti si be kona
isikati sokuhlupeka, esinje e si nga
zanga si be kona, i loku kwa ba kona
isizwe ku ze ku be lesosikati; ko ti
ngalesosikati abantu bako ba kululwe
bonke a ba funyanwa be lotyiwe encwa-
dini.
2 Ku ya kuti abaningi babo aba lele
otulini lomhlaba ba vuke, abanye ebo-
mini obungapeliyo, nabanye ekuso-
lweni, na sekudelweni okungunapa-
kade.
3 Kepa abaqoto ba ya kukanya nje-
ngokukazimula komkati, nabo aba hola
abaningi ekulungeni njengezinkanyezi
ku ze ku be pakade napakade.
4 Kepa wena Danyeli gcina lamazwi,
u namatelise incwadi ku ze ku be isi-
kati sokupela; abaningi ba ya kuhlo-
lisisa, ko ti kwande ukwazi.
5 Nga se ngi bheka mina Danyeli,
bhekake, abanye ababili be ma, omu-
nye nga lapa kodonga lomfula, nomu-
nye nga lapaya kodonga lomfula.
6 Lapo omunye wa ti kumuntu o we-
mbete ilineni elihle o be pezu kwa-
manzi omfula; Ko za ku be nini uku-
pela kwa lemimangaliso na?
7 Nga se ngi zwa umuntu owembete
ilineni elihle, o be pezu kwamanzi
omfula, lapo wa pakamisa isandhla so-
kunene sake, nesokohlo sake ezulwini,
wa funga ngaye o hlezi ku ze ku be
pakade; ukuba ko ba o kwesikati, nezi-
kati, nenxenye; ko ti ekuqedeni ko-
kuhlakazwa kwamandhla abantu aba
ingcwele, loku konke ko qedwa.
8 Nge zwa mina, kodwa a ngi zwi-
sanga; nga se ngi ti, Nkosi yami, ku
yini ukupela kwa loku na?
9 Wa ti yena, Hamba Danyeli, ngo-
kuba lamazwi a gciniwe, a namate-
lisiwe, ku ze ku be isikati sokupela.
10 Abaningi ba ya kuhlanzwa, be-
nziwe mhlope, ba lingwe; kodwa ababi
ba ya kwenza kabi, a ba yi kwazisisa
noyedwa wababi, kodwa abaqoto ba ya
kwazisisa.
11 Ko ti kwa sesikatini sokususwa
kokunikelwa kwemihla, na sekumiseni
ukunengeka okucitayo, zo ba kona izi-
nsuku ezi inkulungwane namakulu
amabili namashumi ashiyagalolunye.
12 U busisiwe yena o bekela, e finye-
lele ezinsukwini ezi inkulungwane na-
makulu amatatu namashumi amatatu
nesihlanu.
13 Kepa hamba wena ku ze ku seku-
peleni, wo pumula wena, u me enka-
tweni yako ekupeleni kwemihla.

---

# INCWADI KA HOSEA.

ISAHLUKO 1.

IZWI lika Jehova e la li kuHosea indo-
dana ka Beri, ngezinsuku zika Uzia
noJotamu, noAhazi, noHezekia, amako-
si a seJuda, na sezinsukwini zika Jero-
boamu indodana ka Joashi inkosi ya se-
Israeli.
2 Ukuqala kwezwi lika Jehova ngo-
Hosea. Kwa ti uJehova wa tyo kuHo-
sea ukuti, Hamba u tabate kuwe umfa-
zi opingayo nabantwana bokupingwa:
ngokuba izwe li pingile nokupinga, li
nga m landeli uJehova.
3 Lapo wa ya wa m tabata uGomeri,

indodakazi ka Diblaimi; o wa mita, wa
m zalela indodana.
4 uJehova wa se e ti kuye, Biza iga-
ma layo uJezreli; ngokuba ku se kona
umzuzwana, ngo pindisela igazi la se-
Jezreli pezu kwendhlu ka Jehu, ngi qe-
de umbuso wendhlu ya seIsraeli.
5 Ko ti ngalomhla ngi wapule umci-
bityelo wa seIsraeli esigodini sa seJez-
reli.
6 Wa ti wa mita futi, wa zala indoda-
kazi. Lapo wa ti kuye, Biza igama la-
yo uLo-ruhama; ngokuba a ngi sa yi ku
pinda ngi haukele indhlu ya seIsraeli;
ngokuba ngo ba susa impela.
7 Kepa ngo haukela indhlu ya seJu-
da, ngi ba sindise ngoJehova uTixo wa-
bo; a ngi yi ku ba sindisa ngomcibitye-
lo, na ngokulwa, na ngamahashi, na
ngabakweli bamahashi.
8 Lapo se m lumulile uLo-ruhama, wa
mita, wa zala indodana.
9 Yena wa ti, Biza igama layo uLoami:
ngokuba a ni sibo abantu bami, mina a
ngi yi ku ba uTixo kinina.
10 Kepa ukubalwa kwabantwana ba
seIsraeli, ko ba njengezihlabati zolwa-
ndhle ezi nge linganiswe ne zi nge ba-
lwe; Ko ti endaweni lapo kwa tiwa ku-
bo, A ni sibo abantu bami, kona ko tiwa
kubona, Ni ngamadodana ka Tixo ohle-
ziyo.
11 Lapo abantwana ba seJuda, naba-
ntwana ba seIsraeli bo butwa, ba beke
ku wona ikanda linye, ba kupuke ba
shiye izwe; ngokuba umkulu umhla
wa seJezreli.

ISAHLUKO 2.

YITYONI kubane wenu, Ami; na
kodade wenu Ruhama.
2 Pikani nonyoko, pikani; ngokuba a
ka siye umkami, nami a ngi siyo indo-
da yake: ma ka suse ukupinga kwake
ebusweni bake, nokuhexeza kwake nga-
pakati kwamabele ake;
3 Funa, ngi m hlubule a hambaze, ngi
m mise njenga sosukwini a zalwa nga-
lo; ngi menze a be njengehlane, ngi m
beke njengezwe elomileyo, ngi m bulale
ngokoma.
4 Futi a ngi yi ku haukela abantwana
bake; ngokuba ba ngabantwana boku-
pingwa bona.
5 Ngokuba unina wabo wa e pinga;
yena o ba mitayo u hlazisile; ngokuba
yena wa tyo ngokuti; Ngo landela
abatandi bami, a ba ngi nika isinkwa
sami, namanzi ami, noboya bami bezi-
mvu, neflaksi lami, namafuta ami, no-
kupuza kwami.
6 Ngako bheka mina ngo vimbela
indhlela yako ngameva, ngake udonga
ukuze a nga fumani imendo yake.
7 Ko ti a landela abatandi bake, kepa
a ka yi kuhlangana nabo, wo ba funa
kepa a ka yi kuba fumana; Lapo u ya
kuti, Ngo hamba ngi buyele kuyo indo-
da yami yokuqala; ngokuba kwa ku
kuhle kimi lapo ku na kaloku.
8 Ngokuba wa e ngazi ukuba nga m
nika ukolweni, newaini elitya, namafu-
ta, nga vamisa kuye nesiliva negolide, a
benza uBali ngalo.
9 Ngako ngo buya ngi suse ukolweni
wami ngesikati sake, newaini elitya la-
mi ngomzuzu walo, ngi m amuke ubo-
ya bami, neflaksi lami lokusibekela
ubuze bake.
10 Kaloku ngo lambula ihlazo lake
emehlweni abatandi bake, umuntu a ka
yi ku m sindisa esandhleni sami.
11 Ngi ya kupezisa konke ukwenama
kwake, namadili ake, nezinyanga zake
ezitwasileyo, namasabata ake, nemibu-
to yonke yake.
12 Ngo cita nezinwazi zake nemikiwa-
ne yake a tyilo ngayo yena, ukuti, I izi-
piwo zami aba ngi nikile zona abatandi
bami; kepa ngi ya kuyenza i be ihlati,
izilo za sendhle zi yi dhle.
13 Ngo ti ngi pinde pezu kwake izi-
nsuku zika Balimi, o wa ba tyisela
impepo ngazo yena, wa hloba ngamaji-
kazi ake nemigexo yake, wa landela
abatandi bake, wa ngi kohlwa, u tyo
uJehova.
14 Ngako bheka ngo m vumisa, ngi m
yise ehlane, ngi kulume ngokwenhlizi-
yo yake.
15 Ngo m nika amasimu ake esinwazi
kwa lapo, nesihlambo sa seAkori si be
umnyango wokutemba: na lapo wo hla-
belela njenga sezinsukwini zobutya ba-
ke, na njenga sosukwini lokukupuka
kwake e vele ezweni la sEgipite.
16 Ku ya kuti nga lomhla, u tyo uJe-
hova, u ngi bize, Ndoda yami, u nga
ngi bizi, Nkosi yami.
17 Ngo susa namagama ka Balimi
emlonyeni wake, a ka sa yi ku kunju-
lwa ngegama lawo.
18 Na nga lomhla ngo benzela uvume-
lwano nezilwane za sendhle, nezinyoni
zezulu, nezilo ezikasayo zomhlabati;
ngowapula umcibityelo nenkemba no-

kulwa ku suke emhlabeni, ngi ba lalise
ngokwetemba.
19 Ngo ku misela mina ku ze ku be
pakade, ngi ku misela mina ngokulu-
nga na ngokwahlula, na ngomusa na
ngomhau.
20 Ngi ya kukumisela mina ngoku-
koliseka; wena u ya kumazi uJe-
hova.
21 Ku ya kuti nga lomhla ngi lalele,
ku tyo uJehova, ngo lalela izulu lona lo
lalela izwe.
22 Izwe lo lalela ukolweni, newaini
elitya, namafuta; wona wo lalela uJez-
reli.
23 Futi ngo li hlwanyelela mina
emhlabeni ngi li haukele, e li be li nga
haukelwa; ngi ya kutyo kubo aba be
ngesibo abantu, ngokuti; Ni ngabantu
bami; ba ya kutyo ngokuti, Tixo wetu.

## ISAHLUKO 3.

UJEHOVA wa buya wa ti kimi ha-
mba futi u tande umfazi o tandwe
umhlobo wake, e isipingi noko, ngoko-
tando luka Jehova kubantwana ba se-
Israeli, aba naka otixo abanye, ba ta-
nda izigaxa zezinwazi.
2 Lapo nga zitengela yena ngezinhla-
mvu ezi ishumi nesihlanu zesiliva, na
ngehoma lebale na ngenxenye yehoma
lebale.
3 Nga se ngi ti kuye, Wo hlala kimi
izinsuku eziningi, u nga pingi, u nga bi
o wendoda enye nami ngo ba kuwe
belu.
4 Ngokuba amadodana a seIsraeli a
ya kuhlala izinsuku eziningi, ku ngeko
inkosi, ku ngeko isikulu, ku ngeko
umnikelo wokuhlatywa, ku ngeko nesi-
tombe, ku ngeko iefodi, neterafimi.
5 Emva kwaloku amadodana a seIsra-
eli a ya kubuya, a fune uJehova uTixo
wabo, noDavida inkosi yabo, a m esabe
uJehova, nokulunga kwake ngezinsuku
ezilandelayo.

## ISAHLUKO 4.

YIZWANI izwi lika Jehova bantwa-
na ba seIsraeli; ngokuba ku kona
kuJehova ukupikisana nabahleziyo be-
zwe, ngokuba a kuko iqiniso, a kuko
nomusa, a kuko nokwazi ngoTixo
ezweni.
2 Ukutuka, nokuqamba amanga, no-
kubulala, nokweba, nokupinga, ku ya
vuka; zi ti izingazi zi ya namatana ne-
zingazi.
3 Ngako izwe li ya kulila, ba dangale
nabo bonke aba hlezi kulo, kanye nezilo
zomhlabati, nezinyoni zezulu; futi izi-
nhlanzi zolwandhle zo kitywa.
4 Kanti ma ka nga piki muntu, ma
ka nga yali namuntu, ngokuba abantu
bako ba njengabo aba pikisana nomte-
teleli.
5 Wena u ya kuwa emini, nomazisi
futi u ya kuwa kanye nawe ebusuku,
ngo cita nonyoko.
6 Abantu bami ba citiwe ngokuntula
ukwazi: ngokuba wena u nqabile ukwa-
zi, ngo nqabela wena ukuze u nga bi
umteteleli kimi; njengokuba wena wa
kohlwa umteto ka Tixo wako, nami
ngo kohlwa abantwana bako.
7 Njengokwanda kwabo njalo ba ngo-
na; ngako ngi ya kupendula ubukosi
babo bu be ihlazo.
8 Ba ya si dhla isono sabantu bami,
ba beka inhliziyo yabo kuko ukonaka-
la kwabo.
9 Ku ya kuti ku be, njengabantu ku
njalo umteteleli; ko ti ngi pinde pezu
kwabo izindhlela zabo, ngi buyise pezu
kwabo ukwenza kwabo.
10 Ba ya kudhla bona be ngasuti, ba
pinge be ngandi; ngokuba ba yekile
ukulalela kuJehova.
11 Ukupinga, newaini, newaini elitya
ku ya susa inhliziyo.
12 Abantu bami ba ya buza emtini,
ukuti intonga yabo i ya ba bonisa; ngo-
kuba umoya wokupinga u bedukisile,
bona ba pingile be suka pansi kuka
Tixo wabo.
13 Ba ya hlaba iminikelo eziqongweni
zezintaba, ba tyise impepo emimangwe-
ni, pansi kwemialoni nemilibena nemi-
yelo, ngokuba itunzi lawo lihle: ngenxa
yaloku amadodakazi enu a ya kupinga,
nabalobokazi benu ba ya kuhexeza.
14 A ngi yi ku pinda pezu kwamado-
dakazi enu nxa e pinga, nabalobokazi
benu nxa be hexeza; ngokuba bona ba
ya cezukela izipingi, ba hlaba iminikelo
kanye nezifebe; bona abantu a ba nga
qondiyo ba ya kuwa.
15 Ngokuba wena Israeli u ya pinga,
ma ka nga pambeki uJuda: ma ni nge
zi kuGilgali, ni nga kupukeli kuBet-
aveni, ni nga fungi, Kupila kuka Je-
hova.
16 Ngokuba uIsraeli u ya pamba nje-
ngetokazi elipambayo: kaloku uJehova
wo ba lusa njengempongo endaweni
ebanzi.

17 uEfraimi u hlangene nezitombe;
m shiye.
18 Ukupuza kwabo ku dhlulile, ba pi-
ngile ngokupinga, ababusi bake ba ya
tanda ihlazo.
19 Umoya u m bopile emapikweni
awo, bona ba ya kujaba ngamalati abo
eminikelo yokutyiswa.

## ISAHLUKO 5.

YIZWANI loku nina bateteleli, ni la-
lele ndhlu ya seIsraeli; nani nina
bendhlu yenkosi bekani indhlebe; ngo-
kuba ukwahlula ku kinina, ngokuba
na be ni isihibe eMispa, ineta elenekwa
pezu kweTabori.
2 Futi ba ya zikisa izipambeko zabo
ekuhlabeni, kepa ngi ya kuba ukulu-
ngisa kubo bonke.
3 Ngi ya m azi uEfraimi, noIsraeli a
ka siteki kimi; ngokuba manje wena
Efraimi u ya pinga noIsraeli, u ngco-
lile.
4 A ba yi ku qondisa ukwenza kwabo
ukupendukela uTixo wabo, ngokuba
umoya wokupinga u pakati kwabo, a
ba m azanga uJehova.
5 Ukuzidhla kuka Israeli ku ya pe-
ndula ebusweni bako; ngako uIsraeli
noEfraimi ba ya kuwa ekonakaliseni;
futi uJuda u ya kuwa kanye nabo.
6 Ba ya kuya nezimvu zabo nemi-
hlambi yabo ukufuna uJehova, kepa
a ba yi ku m fumana; u dedile kubo.
7 Ba kohlisile nga kuye uJehova, ngo-
kuba ba zele abantwana abafo; kaloku
inyanga etwasayo yo ba dhla namafa
abo.
8 Kalisani upondo eGibea, netilongo
eRama; ni kale eBet-aveni emva kwa-
ko, Benjamini.
9 uEfraimi wo ba incitakalo ngosuku
lokutyaywa; pakati kwemindeni ya se-
Israeli ngi kwazisile okuqinisileyo.
10 Izikulu za seJuda za be zi njenga-
basusa incwadi yomkaulo; ngo tela pe-
zu kwabo ulaka lwami njengamanzi.
11 uEfraimi u hlutyiwe, wapukile
ekwahluleni, ngokuba wa vuma wa la-
ndela ize.
12 Ngako ngi ya kuba kuEfraimi nje-
ngenyundu, na kuyo indhlu ya seJu-
da njengokubola.
13 Wa ti uEfraimi wa bona, isifo sa-
ke, noJuda isilonda sake; lapo uEfra-
imi wa hambela eAsiria, wa tumela
inkosi e isita; kepa yena wa be e nge
kwelape, a nge pilise isilonda.
14 Ngokuba ngi ya kuba kuEfraimi
njengengonyama, na njengengonyama
entya kuyo indhlu ya seJuda; Mina,
mina ngo dwengula, ngi muke; ngo
susa ku ngeko o punyuzayo.
15 Ngo hamba ngi buyele endaweni
yami, ba ze ba zijezise ngecala, ba fune
ubuso bami; ekuhlupekeni kwabo ba
ya ku ngi funisisela.

## ISAHLUKO 6.

WOZANI ma si buyele kuJehova;
ngokuba yena u dwengulile, kepa
wo si polisa; u tyayile, kepa wo si
bopa.
2 Wo si pilisa emva kwezinsuku ezi-
mbili; ngosuku lwesitatu wo si vusa, si
pile emehlweni ake.
3 Kona si ya kwazi si landele ukuma-
zi uJehova; ukupuma kwake ku qini-
sile njengokusa; ko ti e ze ki tina nje-
ngemvula, njengemvula yokugcina, ne-
zihlambi zokuqala emhlabeni.
4 Ngi ya kwenzani kuwe Efraimi?
ngi ya kwenzani kuwe Juda? ngokuba
umusa wako u njengefu lokusa, nombe-
te omukayo masinya.
5 Ngako ngi ba nqumile ngabazisi;
ngi ba bubisile ngamazwi omlomo wa-
mi; ukuze izahlulelo zako zi be nje-
ngokukanya okupumayo.
6 Ngokuba nga be ngi tanda umusa,
ngi nga tandi okuhlatyiweyo; nokuma-
zi uTixo ngi tanda ku neminikelo etyi-
swayo.
7 Kanti bona njengabantu ba pulile
uvumelwano; lapo ba kohlisile nga-
kimi.
8 iGiladi li umuzi wabenzi okubi, li
ya telwa ngegazi.
9 Ku ti njengabapangi ba camela
umuntu njalo isigaba sabateteleli si ya
bulala endhleleni kanye, ngokuba ba
yenza ukonakalisa.
10 Endhlini ya seIsraeli ngi bonile
into embi; lapo ku kona ukupinga kwa
seEfraimi, uIsraeli u ngcolile.
11 Futi u misile kuwe Juda ukuvuna,
nxa ngi buyise ukutunjwa kwabantu
bami.

## ISAHLUKO 7.

EKWELAPENI kwami uIsraeli, ubu-
bi ba seEfraimi ba zibukulwa noku-
bi kwa seSamaria; ngokuba ba sebenza
amanga; futi isela li ya ngena, nabapa-
ngi ba hlubule ngapandhle.
2 Kepa a ba ti ezinhliziyweni zabo
ukuba ngi ya kumbula konke okubi

kwabo; kaloku ukwenza kwabo ku ba
haqile, ba ngapambi kobuso bami.
3 Ngokubi kwabo ba ya jabulisa inko-
si, nezikulu ngamanga abo.
4 Bonke ba izipingi, njengeziko elipe-
njwa umpeki, e peza ukutyisa se e xovi-
le inhlama i ze i vubelwe.
5 Ngomhla wenkosi yetu izikulu za
yi gulisa ngamagaba ewaini; ya selula
isandhla sayo nabahlekisayo;
6 Ngokuba ba sondezile inhliziyo ya-
bo njengeziko ekucameleni kwabo;
umpeki wabo u ya lala ebusuku bo-
nke; ekuseni ku ya tya njengomlilo
o nelangabi.
7 Bona bonke ba ya vuta njengeziko,
futi ba dhle abahluli babo; amakosi
onke abo a wile; a kako ku bona o bi-
zela mina.
8 uEfraimi u zixubanisile nabantu;
uEfraimi u isinkwa esi nga penduliwe.
9 Abezizwe ba dhlile amandhla ake,
kepa yena a kazi; futi izinwele ezimpu-
nga zi hlakazekile pezu kwake, kepa a
kazi.
10 Futi ukuzidhla kwa seIsraeli ku
ya fakazela obala; kepa a ba buyeli ku-
Jehova uTixo wabo, á ba m funi ngenxa
ya loku konke.
11 Kepa uEfraimi u njengejuba eli
nobuula e li nga nangqondo: ba ya ka-
lela iEgipite, ba hambela eAsiria.
12 Njengaloku ba hambela, njalo ngo
leneka ineta lami pezu kwabo; ngo be-
hlisa njengezinyoni zezulu; ngo ba tya-
ya njenga loku umhlangano wabo u ku
zwileyo.
13 Maye kubo ngokuba ba ngi bale-
kele, ukucitwa ma ku be kubo! ngo-
kuba bonile nga kimi; nokuba ngi ba
hlaulele kanti ba kulumile amanga nga-
kimi.
14 A ba kalelanga mina ngenhliziyo,
nxa be kala ezinkukweni zabo; ba zibu-
tanela ukolweni newaini elitya, ba deda
kimi.
15 Nokuba ngi bopile, ngi qinisile izi-
ngalo zabo, kanti ba ceba okubi nga
kimi.
16 Ba ya buyela kongapakamileyo:
ba njengomcibityelo okohlisayo; izi-
kulu zabo zi ya kuwa ngenkemba
ngolaka lolimi lwabo; loku ko ba uku-
hlekiswa kwabo elizweni la sEgipite.

## ISAHLUKO 8.

BEKA itilongo kuwo umlomo wako.
Njengenqe pezu kwendhlu lika Je-
hova u ya kuza, ngokuba beqile uvu-
melwano lwami, ba pambukile emte-
tweni wami.
2 uIsraeli u ya kumemeza kimi,
Tixo wami, si ya kwazi.
3 uIsraeli u delile okulungileyo; isita
si ya kumlandela.
4 Benzile amakosi, kepa ku nge nga-
mi; benzile izikulu, kepa a ngi kwa-
zanga; ngesiliva labo negolide labo ba
zenzele izitombe, ukuze ba nqunywe.
5 Itole lako, Samaria, li zondekile;
ulaka lwami lu ya vuta nga kubo; ko
za ku be nini ba nge nakuhlanzeka
na?
6 Ngokuba lona li be li vele kuIsraeli;
umbazi wa lenza; kepa a li siye uTixo
lona; kanti itole la seSamaria li ya ku-
fohlozwa.
7 Ngokuba ba hlwanyele umoya, ba
ya kuvuna isivunguvungu; ikaba a li
se ko kuso, isilimo a si yi kwenza impu-
pu; noma mhlaumbe si hlanza, abafo
ba ya kusiminza.
8 uIsraeli u minziwe; kaloku ba ya
kuba pakati kwezizwe njengesitya e si
nge nantokoziso.
9 Ngokuba benyukele eAsiria be nje-
ngembongolo ya sendhle i yodwa uEfra-
imi u ya kokela abatandi.
10 Futi ngokuba ba kokele pakati
kwezizwe, kaloku ngi ya ku ba buta,
ko ti zi ba kulule masinyane emtwa-
lweni wenkosi yezikulu.
11 Ngokuba uEfraimi wandisile ama-
lati okona, amalati a ya kuba kuye
ukona.
12 Ngi lobile kuye okuningi komteto
wami, kepa kwa tiwa kuye njengoku-
ngaziwayo.
13 Ba ya hlaba inyama, i be ukuhla-
tywa kweminikelo yami; ba yi dhle;
uJehova a ka bamkeli; kaloku wo ku-
mbula ukonakalisa kwabo, a pindise
izono zabo pezu kwabo; bona ba ya ku-
buyela Egipite.
14 Ngokuba uIsraeli u kohliwe uMe-
nzi wake, futi u yaka amatempeli; no-
Juda wandisile imizi ebiyiweyo; kanti
ngo tuma umlilo emizini yake, wona u
ya kudhla izinqaba zayo.

## ISAHLUKO 9.

UNGA jabuli Israeli, ngokwetaba nje-
ngabantu; ngokuba u dedile ku-
Tixo wako ngokupinga, u tandile isi-
piwo ezibuyeni zonke zokolweni.
2 Isibuya nompongolo wezinwazi a

si yi ku ba funza, ko ti iwaini elitya li
pute pakati kwake.
3 A ba yi ku hlala ezweni lika Je-
hova; kepa uEfraimi wo buyela Egi-
pite: bona ba ya kudhla okungcolileyo
eAsiria.
4 A ba yi ku telela uJehova iwaini, a
ba yi ku ba abahle kuye; ukuhlatywa
ko ba kubo njengesinkwa sabalilayo;
bonke a ba dhla kuso ba ya kungcoli-
swa, ngokuba isinkwa sabo sompefumlo
wabo a si ya ku za endhlini ika Jehova.
5 Ni ya kwenzani ngomhla omisi-
weyo, na ngosuku lombuto ka Jehova
na?
6 Ngokuba bheka ba mukile ngenxa
yokucitwa: iEgipite lo ba buta, iMe-
mfisi lo ba mbela; izindawo ezitandiweyo
zesiliva labo, izimbabazani za ya kuzi-
bamba; nameva a ya kuba ematenteni
abo.
7 Izinsuku zokupindisa zi fikile izi-
nsuku zokupindisela zi fikile; uIsraeli
u ya ku kwazi; umazisi u isiula, umu-
ntu ngokomoya u ngohlanyayo, ngenxa
yobuningi bokonakalisa kwako, na ngo-
kuningi kokucita kwako.
8 Umlindi ka Efraimi u noTixo wa-
mi; umazisi u isibata somtiyi ezindhle-
leni zonke zake, isifu endhlini ka Tixo
wake.
9 Ba zona nokuzona ba citile njenga-
sezinsukwini zika Gibea; u ya kuku-
mbula ukonakalisa kwabo, wo pinda
izono zabo.
10 Nga m fumana uIsraeli njengezi-
nwazi ehlane; nga bona oyihlo njenge-
nhlamvu e andulelayo emkiwaneni,
ngesikati sawo sokuqala. Ba ya eBa-
alpeori, ba zihlukanisela kulo ihlazo
lelo, kwa ti ukunengeka kwabo kwa
ku njengokutanda kwabo.
11 AbakaEfraimi ukukazimula kwabo
ko ndiza ku muke njengenyoni e muka
ekuzalweni, na sesiswini, na sekumi-
tweni.
12 Ngokuba ba kulisa abantwana
babo, ngi ya kwenza ba felwe, ku nga
biko muntu: yebo, maye kubo na seku-
mukeni kwami kubo!
13 uEfraimi njengaloku nga bona nge-
Tire, u tyaliwe ekupumuzweni; kepa
uEfraimi wo pumisela umbulali waba-
ntwana bake.
14 Ba nike Jehova; Wo ba nikani na?
ba nike isisu esipunzayo, namabele
apusileyo.
15 Konke okubi kwabo ku seGilgali:
ngokuba kona lapo nga ba zonda; ngo-
bubi bokwenza kwabo ngo ba xotya
endhlini yami, a ngi yi ku pinda ngi ba
tande; izikulu zonke zabo zi ngabahlu-
buki.
16 uEfraimi u tyayiwe, impande yabo
yomile, a ba yi ku veza isitelo; noma
pela ba zala, ngo bulala izintokoziso
zesisu sabo.
17 uTixo wami wo ba dela, ngokuba
a ba lalelanga kuye; bona ba ya kuba
abandindayo ezizweni.

ISAHLUKO 10.

UISRAELI u isinwazi esenabayo, u ya
zivezela isitelo, ngokokuningi kwe-
sitelo sake, wandisile amalati, njengobu-
hle bezwe lake, wenzile zi be zihle izito-
mbe zake.
2 Inhliziyo yabo i hlukene; kaloku
ba ya kupambeka, yena wo diliza ama-
lati abo, wo cita izitombe zabo.
3 Ngokuba manje ba ya kuti, A yiko
inkosi ki tina, ngokuba a si m sabanga
uJehova; ngako inkosi i ngenzani kiti
na?
4 Ba kulumile amazwi, be funga
amanga, ukwenza úvumelwano; ngako
ukwahlulu ku ya mila njengenhlungu-
nyembe emidweni yomhlabati.
5 Abahlezi eSamaria ba ya kwesaba
ngenxa yamatole a seBet-aveni; ngoku-
ba abantu balo ba ya kulila pezu kwalo
ngenxa yobukosi balo, ngokuba bu dedi-
le kulo.
6 Ko ti li yiswe eAsiria isipo kuyo
inkosi e isita; uEfraimi u ya kwamkela
ihlazo, noIsraeli wo jaba ngokuceba
kwake.
7 NgeSamaria, inkosi yalo i nqunyi-
we, njengamabazelo ebusweni bamanzi.
8 Izindawo ezipakamileyo za seAveni
isono sabaIsraeli, si ya kucitwa; ameva
nokula a ya kuhluma pezu kwamalati
abo; bona ba ya kuti kuzo izintaba, Si
sibekeleni, na kuyo imimango, Si weleni.
9 Wena Israeli wonile kwa semihleni
ya seGibea; bema kona lapo: ukulwa
eGibea ngakubo abantwana bokubi a ku
hlanganaanga nabo.
10 Ku yintando yami ukuba ngi ba
tyaye; bo ti abantu ba hlanganiswe nga-
kubo, ekubopweni kwabo ngokonakali-
sa kwabo okubili.
11 uEfraimi u inkabi entya efundisi-
weyo, e tanda ukubula ukolweni, kepa
mina nga dhlula pezu kwentamo enhle
yayo ngi ya kwenza uEfraimi a kwele,

uJuda wo lima, uJakobe a kuhlisele
yena.
12 Zihlwanyeleni ngokulunga, ni vune emuseni; ni lime umhlabati odatyulweyo; ngokuba se ku isikati sokufuna uJehova, a ze a fike a nise ukulunga pezu kwenu.
13 Ni limile ububi, ni vunile okubi; ni dhlile isitelo samanga: ngokuba wetemba endhleni yako, ekuvameni kweziqwaga zako.
14 Ngako inxokozelo yo vuka pakati kwabantu bako, zi citwe zonke izinqaba zabo, njengoShalma o wa cita iBetharbeli ngosuku lokulwa; unina wa fohlozwa pezu kwabantwana.
15 Njalo iBeteli li ya kwenza kini ngenxa yobubi obukulu benu; ekuseni inkosi i ya ku nqunywa impela.

## ISAHLUKO 11.

LAPO uIsraeli wa be se umtwana, kona nga m tanda, nga yi biza indodana yami i pume Egipite.
2 Ba ba biza, njalo ba pumela ebusweni babo; ba hlabela uBalimi ba tyisa impepo kuzo izitombe ezibaziweyo.
3 Mina nga m fundisa uEfraimi ukuhamba, nga ba pata ngezingalo zabo; kepa a bazanga ukuba nga ba pilisa.
4 Nga ba donsa ngezintambo zomuntu, ngezibopo zotando; nga ba kubo njengabo a ba pakamisa iyokwe ezihlatini zabo, nga beka ukudhla kubo.
5 A ka yi ku buyela ezweni la sEgipite, kepa uAsiria wo ba inkosi yake ngokuba ba nqaba ukubuya.
6 Ko ti inkemba i ponswe pezu kwemizi yake, i qede imivalo yayo i yi dhle, ngenxa yokuqondiswa kwabo.
7 Ba ti abantu bami ba tambeke ukuhlehla kimi; ngokuba ba ba bizela kuye Opakamileyo, a muko o ya ku m kulisa.
8 Ngo ku dela kanjani na, Efraimi? ngo ku lahla kanjani na, Israeli? ngo kwenza njengeAdma kanjani na? ngo ku beka njengeZiboimi kanjani na? inhliziyo yami i ya pendulwa pakati kwami, umhau wami u ya tya kanye.
9 A ngi yi kwenza ukuvuta kolaka lwami, a ngi yi ku buya ukucita uEfraimi; ngokuba ngi nguTixo, a ngi siye umuntu, ngi Oyingcwele pakati kwako; a ngi yi ku ngena ngolaka.
10 Ba ya kulandela uJehova: yena wo bodhla njengebubesi; nxa e bodhla abantwana aba ngasentyonalanga ba ya kututumela.
11 Ba ya kututumela njengenyoni e puma Egipite, na njengejuba e li vele ezweni la seAsiria; ngo ti ngi ba hlalise ezindhlini zabo, u tyo uJehova.
12 uEfraimi u ya ngi haqa ngamanga, nendhlu ya seIsraeli ngenkohliso; kepa uJuda u sa zulela kuTixo, u kolisile kuye Oyingcwele.

## ISAHLUKO 12.

UEFRAIMI u ya dhla umoya, e landele umoya wa sempumalanga; Yena u yandisa amanga nokucitakala ngemihla yonke; bona ba ya lwenza uvumelwano noAsiria a ti amafuta a ya yiselwa Egipite.
2 Futi uJehova u nokupikisana noJuda, yena wo pindisa pezu kuka Jakobe ngokwezindhlela zake.
3 Wa bamba isitende somfo wabo esiswini, na ngamandhla ake wa bambana noTixo.
4 Wa bambana nengelosi wahlula; wa lila wa ncenga kuye; wa m fumana eBeteli, na lapo wa kuluma nati.
5 Ukuti uJehova uTixo wamabandhla, uJehova u isikumbuzelo sake.
6 Ngako ma u pendukele kuTixo, u gcine umusa nokwahlula, u bheke kuTixo wako njalo.
7 U ngumtengi, izilinganiso zenkohliso zi sesandhleni sake; u ya tanda ukuhlupa.
8 Futi uEfraimi wa ti, Se ngi fuyile, ngi zi fumanele ingcebo; ekuzuzeni konke kwami a ba yi ku fumana okubi o ku isono.
9 Kepa mina uJehova uTixo wako kwa sezweni la sEgipite ngo ku hlalisa futi ematenteni, njengasemihleni yemibuto.
10 Mina ngi kulumile ngabazisi, ngi zandisile izibonakaliso, na ngesandhla sabazisi ngi fanisile.
11 Bheka, iGiladi li ububi, nembala ba ize; ba ya hlaba izinkomo eGilgali; amalati abo a njengezimfumba pezu kwemisele yomhlabati.
12 Kanti uJakobe wa balekela ezweni la seSyria, uIsraeli wa konzela umfazi, wa ti ngomfazi wa zalusa izimvu.
13 Futi uJehova wa kupula uIsraeli Egipite ngomazisi, wa londolozwa na ngomazisi.
14 uEfraimi wa m tukutelisa ngokubabisa: ngako wa lahla igazi lake pezu kwake, nokudelwa kwake iNkosi yake yo ku buyisela kuye.

## ISAHLUKO 13.

LAPO uEfraimi wa kuluma ngokwe-
saba wa zipakamisa eIsraeli; kanti
wa pambeka kuBali, wa fa.
2 Kaloku ba pinda ukona, bona ba
zenzele imifanekiso encibilikisiweyo
ngesiliva labo, nezitombe njengoku-
qonda kwabo, konke kwazo ku umse-
benzi wabalumbi; ba tyo ngazo, ukuti,
abantu abahlabayo ma bange ama-
tole.
3 Ngako ba ya kuba njengefu lokusa,
nombete, o muka masinyane, njenga-
makoba a pepetwa esibuyeni, nomusi
entubeni.
4 Kepa mina ngi nguJehova uTixo
wako kwa sezweni la sEgipite, a u yi
ku m azi uTixo ngapandhle kwami,
amuko umsindisi, i mina kupela.
5 Nga kwazi ehlane, ezweni elomi-
leyo.
6 Njengedhlelo labo, njalo ba suta;
ba suta, ya pakama inhliziyo yabo;
ngako ba ngi kohlile.
7 Ngako ngi ya kuba kubo njenge-
ngonyama: njengengwe endhleleni ngo
linda.
8 Ngo hlangana nabo njengebere eli-
felwe amaundhlu alo, ngo ti ngi dabule
isibekelo senhliziyo yabo, na lapo ngo
ba dhla njengengonyama; izilo zomhla-
bati zo ba dwengula.
9 Israeli loku ku ku citile ukuba u
pambene nami ukusiza kwako.
10 I pi manje inkosi yako, i ze i ku
sindise emizini yonke yako na? naba-
hluli bako ba pi, o wa tyo kubo ukuti,
Ngi nikeni inkosi nezikulu na?
11 Nga ku nika inkosi olakeni lwami,
nga buya nga i susa ekutukuteleni
kwami.
12 Ububi buka uEfraimi bu lotyiwe;
isono sake si bekiwe.
13 Ubuhlungu bobeletayo bo m fikela;
u indodana e nga hlakanipiyo; ngo-
kuba nga,e nge mi isikati endaweni
yokudabula kwabantwana.
14 Ngi ya kuba kulula esandhleni se-
Sheoli; ngi ba hlaulele ekufeni: Kufa,
ngi ya kuba ukubujiswa kwako; Sheoli
ngi ya kuba ukunqunywa kwako; uku-
penduka ko sibekelwa emehlweni ami.
15 Ngokuba yena u be isitelo pakati
kwabazalwane bake, umoya wa sempu-
malanga wo fika, umoya ka Jehova wo
kupuka u vele ehlane, umtombo wake
wo tya, umtombo wake wo ma; wo
panga ingcebo yezitya zonke ezitandi-
weyo.
16 iSamaria lo citwa, ngokuba li tya-
yanile noTixo wako: ba ya kuwa nge-
nkemba; izingane zabo zo fohlozwa,
abakulelweyo babo bo qaqwa.

## ISAHLUKO 14.

ISRAELI, buyela kuJehova uTixo
wako; ngokuba u dangele ngobubi
bako.
2 Tabatani nani amazwi ni buyele ku-
Jehova: ni tyo kuye ukuti, Susa ububi
bonke, u lete okuhle; njalo so koka izi-
ndebe zetu ngezinkomo.
3 uAsiria a ka yi ku si sindisa; a si yi
ku hamba ehashini a si yi ku tyo futi
kumsebenzi wezandhla zetu, Zitixo ze-
tu; ngokuba izinkedama zi ya hauke-
lwa ku wena.
4 Ngo zelapa izihlubuko zabo, ngo ba
tanda ngenhliziyo; ngokuba ulaka lwa-
mi lu buyile kuye.
5 Ngi ya kuba njengombete kuIsraeli:
wo kahlela njengentebe, wo pumisa izi-
mpande zake njengeLebanoni.
6 Amahlumela ake o puma, ubuhle
bake bo ba njengomhlwati, nepunga la-
ke njengeLebanoni.
7 Bona a ba hlezi etunzini lake ba ya
kubuya; bo pila njengokolweni, ba ka-
hlele njengesinwazi, ukukunjulwa kwa-
ke njengewaini la seLebanoni.
8 uEfraimi u ya kutyo ukuti, Ngi na-
ntoni futi emifanekisweni na? ngi m
lalele, ngi m lindile; ngi njengombe-
roshi oluhlaza; isitelo sako si ya funya-
nwa kimi.
9 Ubani o hlakanipile a qonde loku
na? oqondayo a kwazi na? ngokuba
izindhlela zika Jehova zi lungile, ko ti
abalungileyo ba hambe ngazo; kanti
abapambeki ba ya kukubeka kuzo.

# INCWADI KA JOELI.

---

## ISAHLUKO 1.

IZWI lika Tixo e be li kuJoeli, indoda-
na ka Pitueli.
2 Yizwani loku nina badala, ni lalele
nina nonke e ni hlezi ezweni; Po be ku
kona loku emihleni yenu, noko emihle-
ni ya oyihlo benu na?
3 Tyelani abantwana benu ngako, na-
bantwana benu ma ba tyele abantwana
babo, nabantwana babo ma ba tyele isi-
zukulwane esilandelayo.
4 O ku shiyiwe isikonyana ku dhliwe
izinkumbi; noku shiyiwe izinkumbi
ku dhliwe inkasa, noku shiyiwe inkasa
ku dhliwe umkotane.
5 Vukani nina enidakiweyo ni lile;
ni kale nina nonke bapuzi bewaini, nge-
nxa yesinwazi esinyatelwayo; ngokuba
si nqunyiwe emlonyeni wenu.
6 Ngokuba isizwe si kupukile pezu
kwezwe lami, isizwe esi namandhla, esi
nge nakubalwa; amazinyo aso a ngama-
zinyo engonyama, namazinyo aso oku-
hlafuna a iwo ebubesi.
7 Si citile isinwazi sami, nomkiwane
wami si wapulile; si wu xozile impela,
si wu lahlile, senzile a be mhlope ama-
gatya awo.
8 Kala njengomakoti ombete isaka
ngenxa yendoda yobutya bake.
9 Umnikelo wokudhla nowokupuza u
nqunyiwe endhlini ka Jehova; abatete-
leli abakonzi baka Jehova ba ya lila.
10 Umhlabati u hlubuliwe, izwe li ya
lila, ngokuba amabele a citiwe; iwaini
elitya li tyile, amafuta a ya puta.
11 Jabani nina balimi; kalani nina
aba sebenza isinwazi ngenxa yokolweni,
na ngenxa yebale, ngokuba amabuya
omhlabati a citekile.
12 Isinwazi si bunile, umkiwane u ya
puta; umrimoni, nesundu futi, nomta-
puaki, nemiti yonke yomhlabati i bu-
nile; ngokuba injabulo yomile pakati
kwamadodana abantu.
13 Zibopeni, ni lile nina bateteleli, ka-
lani nina bakonzi belati; wozani ni ca-
mele ebusuku emasakeni nina bakonzi
baka Tixo wami, ngokuba umnike-
lo wokudhla nowokupuza u gohliwe
endhlini ka Tixo wenu.
14 Yahlukanisani ukuzila ukudhla, ni
bize umhlangano, butani abadala naba-
hleziyo ezweni lonke endhlini ka Jeho-
va uTixo wenu, ni kale kuJehova.
15 Au lolusuku! ngokuba usuku luka
Jehova lu ya sondela, lu ya kuza nje-
ngokububa lu vela kuye uSomandhla.
16 Ukudhla a ku nqunyiwe emehlwe-
ni etu ini na, nenjabulo nokwetaba
endhlini ka Tixo wetu?
17 Imbeu i bolile pansi kwamagade
ayo, izibuya zi citekile izinyango zi dili-
kile ngokuba izikafu zi bunile.
18 Yeka izilwane zi ya bubula kanga-
ka! imihlambi yezinkomo i katazekile,
ngokuba a zi nakudhla; futi imihlambi
yezimvu i ya citeka.
19 Jehova ngo kala kuwe ngokuba
umlilo u dhlile amadhlelo a senhle, ila-
ngabi lomlilo li tyisile yonke imiti yo-
mhlabati.
20 Izilo zomhlabati nazo zi kalela we-
na; ngokuba imifula yamanzi i tyile;
umlilo u dhlile amadhlelo a sendhle.

## ISAHLUKO 2.

KALISANI itilongo eZioni, ni hloko-
mise entabeni yami e ingcwele;
ma ba tutumele bonke a ba hlezi ezwe-
ni; ngokuba usuku luka Jehova lu ye-
za, ngokuba lu seduze.
2 Usuku lobumnyama nolokunyuku-
bala, usuku lwamafu nobumnyama obu-
nzima, njengokusa ku sa beja pezu kwe-
zintaba, abantu abaningi aba nama-
ndhla; a ku ba ngako a banje napa-
kade, a ku yi ku pinda emva kwa-
bo ba be kona abanje, ku ze ku be
seminyakeni yezizukulwane nezizuku-
lwane.
3 Umlilo u ya dhla pambi kwabo; na-
semuva ilangabi li ya tyisa: izwe li nje-
ngensimu ya sEdene ngapambi kwabo,
kepa emuva kwabo li ugwadule olu cite-
kileyo, futi a ku yi ku ba kona okusi-
ndayo ku bona.
4 Isimo sabo si njengesimo samaha-
shi; na njengabakweli emahashini nja-
lo bo gijima.
5 Njengomsindo wezincwele ezinhlo-
kweni zezintaba ba ya kweqa, njengo-
msindo welangabi lomlilo eli zi dhlayo
izibi, njengabantu aba namandhla be
hlelelwa ukulwa.
6 Ebusweni babo abantu ba ya kuba

nobuhlungu; ubuso babo bonke bo twesa ukufudumala.

7 Bo gijima njengamaqawe; na njengamadoda okulwa ba ya kukwela odongeni, ba ya kuya ilowo ngendhlela yake, a ba yi ku pambana emikondweni yabo.

8 A ba yi ku qubutyana ilo umgane wake; ilendoda yo hamba ngendhlela yayo; ba ya kuwa pakati kwemikonto, kepa a ba yi ku limala.

9 Ba ya kuzihambela emzini; ba gijime odongeni, ba kwele ezindhlini; ba ngene ngezibuko njengesela.

10 Izwe lo tutumela pambi kwabo, nezulu li zamazame; ilanga nenyanga yo nyamalala, nezinkanyezi zi suse ukukazimula kwazo.

11 Ku ya kuti uJehova a pumise izwi lake pambi kwempi yake; ngokuba li kulu kakulu ibandhla lake; ngokuba u namandhla yena o wenza izwi lake; ngokuba usuku luka Jehova lu kulu lu yesabeka kakulu; ubani a nge ma ngalo na?

12 Ngakoke manje u tyo uJehova, ukuti, pendukelani kimi ngenhliziyo yonke yenu, na ngokuzila, na ngokukala na ngokulila:

13 Ni dabule izinhliziyo zenu, ni nga dabuli izambato zenu, ni pendukele kuJehova uTixo wenu; ngokuba u nomusa, u ya haukela, u puza ukutukutela, u vame ubunene, u dabukile ngokubi.

14 Ubani o kwaziyo ukuba a nga buya yena a dabuke, a shiya emva kwake ubusiso; umnikelo wokudhla no wokupuza kuJehova uTixo wenu na?

15 Kalisani itilongo eZioni yahlukanisani ukuzila, ni meme umhlangano.

16 Hlanganisani abantu, nahlukanise umhlangano, ni bute abadala, ni hlanganise abantwana nabancelayo, umyeni ma ka pume ekamelweni lake, nomakoti embedeni wake osibekelweyo.

17 Abateteleli, izikonzi zika Jehova ma ba kale pakati kwendhlu yesango nelati, ma ba tyo, ngokuti; Jehova, haukela abantu bako, u nga niki ifa lako ekudelelweni, ukuze izizwe zi ba buse; yini ukuba zi tyo pakati kwabantu, ukuti, Upi uTixo wako na?

18 Lapo uJehova u ya kuba nomona ngezwe lake, a haukele abantu bake.

19 Futi uJehova wo pendula, a ti kubantu bake, Bhekani, ngo tuma kini ukolweni, newaini elitya namafuta, ni sute iko; a ngi sa yi ku nenza ni deleleke pakati kwezizwe.

20 Futi ngo susa kini impi ya senyakato, ngi yi xotyele ezweni elomileyo elicitakeleyo, ubuso bayo ngaselwandhle lwa sempumalanga, nenxenye yayo elandelelayo ngaselwandhle olusemuva, ko ti ukunuka kwayo ko nyuka, nepunga layo lo kupuka, ngokuba yenzile okukulu.

21 U ngesabi mhlabati; jabula wetabe ngokuba uJehova u ya kwenza okukulu.

22 Ni ngesabi nina zilwane za sendhle, ngokuba amadhlelo a sehlane a ya hluma, ngokuba umuti u ya tela ukudhla kwawo, umkiwane nesinwazi si ya nika amandhla aso.

23 Jabulani ngako bantwana baseZioni, netabe kuJehova uTixo wenu; ngokuba u ni nikile imvula eyandulelayo ngokuhle, futi u ya kunehlisela imvula eyandulelayo, nemvula elandelayo ngenyanga yokuqala.

24 Ku ya kuti izibuya zi gcwale ukolweni, nemipongolo yewaini, neyamafuta i ya kucicima.

25 Ngo buyisela kini iminyaka e dhliwe izinkumbi, nenkasa, nomkotane, nesikonyana, impi yami e nga yi tuma pakati kwenu.

26 Ni ya kudhla nokudhla nina, ni sute, ni bonge igama lika Jehova uTixo wenu, o wenze kini ngokumangalisayo; futi abantu bami a ba yi ku jaba napakade.

27 Ni ya kwazi ukuba ngi pakati kwabaIsraeli, futi mina ngi nguJehova uTixo wenu, amuko ngapandhle; abantu bami a ba yi ku jaba napakade.

28 Ku ya kuti emvake, ngo tela umoya wami pezu kwenyama yonke; amadodana enu namadodakazi enu a ya kwazisa, abadala benu bo pupa amapupo, namadoda amatya enu a bone izibonakaliso.

29 Futi ngo tela umoya wami pezu kwezincekukazi ngaleyomihla.

30 Ngi ya kwenza imimangaliso ezulwini na semhlabeni, igazi, nomlilo, nezinsika zomusi.

31 Ilanga lo guquka li be mnyama, nenyanga igazi, ku nga ka fiki usuku olukulu olusabekayo luka Jehova.

32 Ku ya kuti bonke a ba kuleka ngegama lika Jehova ba ya kusindiswa; ngokuba ku ya kuba kona ukusindiswa entabeni iZioni, na seJerusalema njengaloku uJehova u tyilo, ukuti, kubo abaseleyo o ya kuba biza uJehova.

ISAHLUKO 3.

NGOKUBA, bheka, ngezinsuku lezo na ngesikati leso e ngi ya kubuyisa ukutunjwa kwabaJuda neJerusalema ngaso;
2 Ngo buta nezizwe zonke, ngi zeusele emfundeni ka Jehoshafati, ngi pike nabo lapo ngenxa yabantu bami, na ngenxa yefa lami uIsraeli a ba li hlakazile ezizweni, ba labele izwe lami.
3 Futi ba ponsele abantu bami inkato; ba nikile umfana ngesifebe, ba tengile intombazana ngewaini ukuze ba puze.
4 Futi nina Tire neSidoni namacala onke, a sePalestina ni nani kimi na? nina ni ya kungenzela impindiselo na? noma ni ngi pindisela, ngo buyisela impindiselo yenu ekanda lenu ngokulula na ngokutyetya.
5 Ngokuba ni tabatile isiliva lami negolide lami, ni ku yi sile ematempeleni enu okutokozisayo nokuhle kwami:
6 Futi ni tengile ngabantwana baka-Juda nabantwana bakaIsraeli kubantwana bamaGreki ukuze ni ba dedise kude nomkaulo wabo.
7 Bheka mina ngo ba vusa endaweni lapo ni tengisile ngabo kona, ngi buyisele ekanda kini impindiselo yenu:
8 Mina ngo tengisa ngamadodana enu namadodakazi enu esandhleni sabantwana baka Juda, bona ba buye ba tengise ngawo kubo abaSabea, kubantu aba kude: ngokuba uJehova u tyilo.
9 Memezani loku pakati kwezizwe; lungisani ukulwa, ni vuse iziqwaga; ma a sondele, a kupuke onke amadoda okulwa:
10 Kandani amageja enu a be izinkemba, nemimese yenu i be imikonto; otambileyo ma ka tyo ngi isiqwaga.
11 Zihlanganiseni ni ze nina zizwe nonke, ni butane ni zungeze; wehlisele kona amaqawe ako Jehova.
12 Ma zi vuswe izizwe zi kupukele emfundeni ka Jehoshafati; ngokuba lapo ngo hlala ngahlule izizwe zonke ezizungezayo.
13 Fakani isikela, ngokuba ibuya li vutiwe; Zanini neukele ngokuba umpongolo u gcwele, imipongolo i ya cicima; ngokuba ububi bu kulu.
14 Izixuku, izixuku emfundeni yokwahlulela; ngokuba usuku luka Jehova lu seduze emfundeni yokwahlulela.
15 Ilanga nenyanga yo nyamalala, nezinkanyezi zi suse inkazimulo yazo.
16 Futi uJehova wo bodhla eZioni, a pimise izwi lake eJerusalema; ko ti izulu nomhlaba u zamazame; kepa uJehova u isipepelo kubantu bake, nenqaba yabantwana ba seIsraeli.
17 Njalo ni ya kwazi ukuba mina ngi nguJehova uTixo wenu ngi hlezi eZioni, intaba yami eyingcwele; lapo iJerusalema li ya kuba ngcwele, nabafo a ba yi ku li dabula futi.
18 Ku ya kuti nga lomhla ukuba izintaba zi conse iwaini elitya, nemimango i hambe nobisi, nemifula yonke ya seJuda i hambe namanzi; nomtombo wo puma endhlini ka Jehova u netise imfunda ya seShitimu.
19 iEgipite li ya kuba incitakalo iEdomi lo ba ugwadule olu citekileyo ngenxa yonya kubantwana baka Juda, ngokuba ba palazile igazi eli nge nacala ezweni labo.
20 Kanti iJuda lo hlala ku ze ku be pakade neJerusalema ngezizukulwane nezizukulwane.
21 Ngokuba ngo hlanza igazi labo e ngi nga li hlanzanga; ngokuba uJehova u hlezi eZioni.

# INCWADI KA AMOSI.

ISAHLUKO 1.

AMAZWI a ka Amosi o be pakati kwabalusi ba seTekoa, o wa wa bona ngoIsraeli ngezinsuku zika Uzia inkosi ya seJuda, na sezinsukwini zika Jeroboamu indodana ka Joashi inkosi ya seIsraeli, iminyaka emibili eyandulela ukuzamazama komhlaba.
2 Wa ti yena, uJehova wo bodhla eZioni a pumise izwi lake eJerusalema; ko ti izinhlalo zabalusi zi lile, nesihloko sa seKameli si bune.
3 Njalo u tyo uJehova ngezipambeko ezitatu za seDamaseku na ngesezine a ngi yi ku ku buyisa ukulahlwa kwabo, ngokubula kwabo iGiladi ngesihlipi sensimbi.
4 Kanti ngo tuma umlilo endhlini ka

Hazaeli o ya kudhla izinqaba zika Ben-
Hadadi.
5 Ngi ya kwapula umvalo wa seDa-
maseku, ngi m nqume ohleziyo etafeni
la seAveni, naye o pete intonga yokubu-
sa endhlini ya seEdeni; ko ti abantu
ba seSyria ba tunjelwe eKiri, u tyo uJe-
hova.
6 Njalo u tyo uJehova; ngezipambe-
ko ezitatu za seGeza, na ngesesine, a ngi
yi ku ku buyisa ukulahlwa kwalo, ngo-
kuba ba tumbile ukutunjwa konke uku
ku nikela kuEdomi.
7 Kanti ngo tuma umlilo pezu ko-
donga lwa seGaza o ya ku dhla izinqaba
zalo.
8 Ngo ti ngi nqume ohleziyo kuAsh-
dodi, naye o pete intonga yokubusa ku-
Ashkeloni, ngo buyisela isandhla sami
pezu kweEkroni; ko ti insalo yabaFi-
listi i bube, i tyo iNkosi uJehova.
9 Njalo u tyo uJehova, ngezipambeko
ezitatu, za seTire, na ngesesine, a ngi yi
ku ku buyisa ukulahlwa kwalo, ngoku-
ba ba nikela ukutunjwa konke kuEdo-
mi, futi a ba kumbulanga uvumelwano
lwabazalwane.
10 Kanti ngo tuma umlilo pezu kwe-
zindonga za seTire, o ya ku dhla izinqa-
ba zalo.
11 Njalo u tyo uJehova; ngezipambe-
ko ezitatu zabaEdomi, na ngesesine, a
ngi yi ku ku buyisa ukulahlwa kwabo;
ngokuba ba landela umfo wabo ngenke-
mba, ba pambukisa umhau wabo, nola-
ka lwake lwa dabula njalo, wa gcina
intukutelo ku ze ku be pakade.
12 Kanti ngo tuma umlilo pezu kwe-
Temani, o ya ku dhla izinqaba za se-
Bozra.
13 Njalo u tyo uJehova; ngezipambe-
ko ezitatu zabantwana baka Amoni, na
ngesesine, a ngi yi ku ku buyisa uku-
lahlwa kwabo, ngokuba ba qaqa abaku-
lelweyo ba seGiladi, ukuze ba kulise
umkaulo wabo.
14 Kanti ngo pemba umlilo ezindo-
ngeni za seRaba, wona u ya kudhla izi-
nqaba zalo, ngenxokozelo ngosuku lo-
kulwa, ngesipepo ngosuku lwesivungu-
vungu.
15 Ku ya kuti inkosi yabo i ye ekutu-
njweni, yona nezikulu zayo kanye, u
tyo uJehova.

## ISAHLUKO 2.

NJALO u tyo uJehova ngezipambeko
ezitatu za saMoabi, na ngesesine, a
ngi yi ku ku buyisa ukulahlwa kwalo;
ngokuba ba tyisa amatambo enkosi ya
seEdomi, a be umcako.
2 Kepa ngo tuma umlilo pezu kwe-
Moabi, u dhle izinqaba za seKiriote;
ko ti iMoabi li fe ngenxokozelo, na ngo-
msindo na ngokukala kwetilongo:
3 Futi ngo nquma abateti pakati kwa-
lo, ngi bubise izikulu zonke zalo kanye
nalo, u tyo uJehova.
4 Njalo u tyo uJehova ngezipambeko
ezitatu za seJuda, na ngesesine, a ngi yi
ku ku buyisa ukulahlwa kwalo; ngo-
kuba ba delile umteto ka Jehova, a ba
gcinanga izimiso zake, futi amanga abo
a' ba dusile, a ba wa landelayo oyise
babo;
5 Kepa ngo tuma umlilo pezu kweJu-
da, u dhle izinqaba ze seJerusalema.
6 Njalo u tyo uJehova; ngezipambe-
ko ezitatu za seIsraeli, na ngesesine, a
ngi yi ku ku buyisa ukulahlwa kwalo;
ngokuba ba tengile olungileyo ngesili-
va, nompofu ngombanqa wezicatulo;
7 A ba fisa utuli lomhlabati olu seka-
nda kwabampofu, ba pambukisa ne-
ndhlela yotobekileyo; futi umuntu no-
yise ba ngena kuyo intombi inye ba
ngcolise igama lami eli ingcwele.
8 Ba ya cambalala pezu kwezingubo
zokubambisa ngasohlangotini lwamala-
ti onke, ba puza iwaini labahlaulisiwe-
yo endhlini ka Tixo wabo.
9 Kepa mina nga cita umAmori ebu-
sweni babo, okudepa kwake kwa ku
njengokudepa kwamasedari, wa e qinile
njengamaaloni; noko nga cita izinhla-
mvu zake ngapezulu, nezimpande zake
ngapansi.
10 Futi nga ni kupula nina ezweni la
sEgipite, nga ni hola ehlane iminyaka
engamashumi amane, ni ze ni bambe
izwe lomAmori.
11 Futi nga pakamisa abanye bama-
dodana enu ba be abazisi, nabamadoda
amatya enu ba be abaNazari. A ngi ti
loku ku njalo, bantwana ba seIsraeli
na? u tyo uJehova.
12 Kanti nina na puzisa abaNazari
iwaini, na yaleza abazisi ni ti, ni nga-
zisi.
13 Bheka, mina ngo ni cindezela pa-
nsi, njengaloku ingqukumbane i ya ci-
ndezela e gcwele izinyanda.
14 Ngako isipepelo so puta kuye o ne-
jubane, yena o namandhla a ka yi ku
qinisa amandhla ake, nesiqwaga a si yi
ku sindisa umpefumlo waso.

15 Naye o pete umcibityelo a ka yi ku
ma; naye o lula ezinyaweni a ka yi ku
zisindisa; nokwela ehashini a ka yi ku
sindisa umpefumlo wake.
16 Ko ti yena o qinile enhliziyweni
pakati kweziqwaga wo baleka e hamba-
ze ngalolosuku, u tyo uJehova.

## ISAHLUKO 3.

YIZWANI izwi leli uJehova a li ku-
lumileyo kinina, bantwana ba se-
Israeli, kuwo umdeni wonke e ngi wu
kupulile ezweni la seEgipite, ngi ti,
2 Ngi nazile nina nodwa kuyo yonke
imindeni yomhlaba; ngako ngo ni
tyaya ngenxa yako konke ukonakalisa
kwenu.
3 Ababili ba nga hamba kanye uma
be nga hlangene na?
4 Ingonyama yo bodhla ehlatini uma
i nge nampango na? ingonyama entya
yo pumisa izwi layo emhumeni wayo
uma i nga bambile luto na?
5 Inyoni i nga wa esitiyweni emhla-
batini uma isihibi si ngeko kuyo na?
umuntu wo susa isitiyo emhlabatini e
nga bambanga uluto na?
6 Itilongo lo kaliswa emzini abantu
ba ngetuki na? ko ba kona okubi emzi-
ni, ku ngenziwanga uJehova na?
7 Kanti uJehova a ka yi kwenza ulu-
to uma e nga bonisi imfihlakalo yake
kuzo izinceku zake abazisi.
8 Ingonyama i bodhlile, ubani o nga
yi kwesaba na? iNkosi uJehova i kulu-
mile, ubani o nga yi kwazisa na?
9 Tyelani ezinqabeni za seAshdodi,
na sezinqabeni zezwe la seEgipite, ni tyo
ukuti, hlanganani ezintabeni za seSa-
maria, ni bone izinxokozelo ezinkulu
pakati kwalo, nezinhlupo pakati kwalo.
10 Ngokuba a ba kwazi ukwenza oku-
lungileyo, u tyo uJehova, aba gcina
ukwamuka nokupangiweyo ezinqabeni
zabo.
11 Ngako njalo i tyo iNkosi uJehova;
Si kona isita e si ya ku zungeza izwe;
sona so wisa amandhla ako kuwe, futi
zo pangwa izinqaba zako.
12 Njalo u tyo uJehova; Njengaloko
umalusi u kipa emlonyeni wengonyama
imilenzi emibili, nenxenye yendhlebe;
njalo amadodana a ka Israeli a hlezi
eSamaria a ya kukitywa egumbini lo-
mbede, na seDamaseku pezu kwecansi.
13 Yizwani ni qinise endhlini ka Ja-
kobe, i tyo iNkosi uJehova, uTixo wa-
mabandhla.
14 Ukuba ngosuku e ngi pindisela
ngalo isipambeko sika Israeli pezu
kwake, ngo pindisela pezu kwamalati
a seBeteli; ko ti izimpondo zelati zi
nqunywe, zi we emhlabatini.
15 Futi ngo tyaya indhlu yobusika
nendhlu yehlobo; nezindhlu zopondo
lwendhlovu zo citeka, nezindhlu ezi-
nkulu zo pela, u tyo uJehova.

## ISAHLUKO 4.

YIZWANI lelizwi, nina zinkomazi za
seBashane e ni sentabeni ya seSa-
maria, e ni hlupa abampofu, e ni coboza
abadingayo; e ni tyo kubo abaninizo,
ukuti, Leta, si puze.
2 iNkosi uJehova u fungile ngobu-
ngcwele bake, ukuba, bheka izinsuku
zi ya kuza ngazo, wo ni susa ngezigwe-
gwe, naba ni landelayo ngezindobo.
3 Ko ti ni pume ezikaleni, i le ngalesi
e si pambi kwayo; ni cite oku sezinqa-
beni, u tyo uJehova.
4 Wozani eBeteli, ni pambeke; na-
ndise ukupambeka eGilgali; ni lete imi-
nikelo yenu ekuseni nokweshumi kwe-
nu emva kweminyaka emitatu:
5 Ni tyise umnikelo wokubonga opa-
ngiweyo, ni memeze, ni zwakalise imi-
nikelo evunyelweyo, ngokuba ni ya ta-
nda njalo, nina bantwana ba seIsraeli, i
tyo iNkosi uJehova.
6 Futi ngi ni nikile ukuhlanzeka
kwamazinyo emizini yonke yenu, no-
kuswela isinkwa ezindaweni zonke ze-
nu, kepa a ni buyelanga kimi, u tyo
uJehova.
7 Futi ngi gohlile kini imvula ku sala
izinyanga ezintatu ku ze ku be sekuvu-
neni; nga ti nga nisa pezu komunye
umuzi, na pezu komunye a ngi nisanga;
inxenye inye ya netiswa, kepa inxenye
e nga netiswanga ya buna.
8 Kwa ti imizi emibili noko emitatu
ya ndindela emzini omunye ukupuza
amanzi; kepa a i sutanga; noko a ni
buyelanga kimi, u tyo uJehova.
9 Ngi ni tyayile ngokubuna na ngesi-
kuta; ekuvameni kwamasimu enu, na-
masimu esinwazi enu, nemikiwane ye-
nu, nemihlwati yenu, isikonyana sa wa
dhla; noko a ni buyelanga kimi, u tyo
uJehova.
10 Ngi tumile pakati kwenu ukufa
ngokwenziwa Egipite, ngi bubisile
izinsizwa zenu ngenkemba kanye no-
kutunjwa kwamahashi enu, ngenzile
ukunuka kwamatanga enu ku nyukele

emakaleni enu, noko a ni buyelanga kimi, u tyo uJehova.

11 Ngi citile abanye benu njengokucitwa kweSodoma, neGomora nguTixo, nani njengesikuni esi kityiwe ekutyisweni, noko a ni buyelanga kimi, u tyo uJehova.

12 Ngako ngi ya kwenza njalo kini Israeli; ngenxa yokuba ngi ya kwenza loku kuwe, lungisa ukuhlangana noTixo wako Israeli.

13 Ngokuba, bheka, yena o wa zenza izintaba, o wa dala umoya, o tyela umuntu ukuba isizindhlo sake si ini, o wenza ukusa ku be ubumnyama, o nyatela ezindaweni ezipakamileyo zezwe, uJehova, uTixo wamabandhla igama lake.

ISAHLUKO 5.

YIZWANI lelizwi e ngi li pata kini, eli isililo, Ndhlu kaIsraeli.

2 Intombi kaIsraeli i wile, a i sa yi ku vuka; i shiyiwe emhlabatini wayo; a muko o yi vusayo.

3 Ngokuba njalo i tyo iNkosi uJehova; Umuzi o wa puma ngenkulungwane wo shiya ikulu, na lo o wa puma ngekulu wo shiya ishumi kuyo indhlu kaIsraeli.

4 Ngokuba njalo i tyo uJehova kuyo indhlu ka Israeli, Ngi funeni ni pile.

5 Kanti ni nga funi iBeteli, ni nga ngeni eGilgali, ni nga dabuli iBersheba, ngokuba iGilgali lo tunjwa isibili, neBeteli li ya kuba ize.

6 Funani uJehova, ni pile; funa a dabule njengomlilo endhlini ka Josefa, u dhle, ku nga biko o wu cimayo eBeteli.

7 Nina e ni pendula ukwahlula ku be inhlunguyembe, ni yeke ukulunga emhlabeni,

8 M funeni o wa senza isiLimela neOrioni, o pendula itunzi lokufa li be ukusa, nemini u ya yi nyamalalisa i be ubusuku; o biza amanzi olwandhle, e wa telela ebusweni bomhlaba: uJehova igama lake.

9 O kazimulisa ukucita pezu konamandhla, njengokuba ukucita ku ya kuza pezu kwenqaba.

10 Ba ya m zonda yena o wahlulayo esangweni, ba ya nengwa o kuluma ngokufaneleyo.

11 Ngenxa yokuba ukunyatela kwenu ku pezu kompofu, ni tabata kuye isitelo sika kolweni; nakile izindhlu zamatye abaziweyo, kepa a ni yi ku hlala kuzo; ni tyalile amasimu amahle esiuwazi, kepa a ni yi ku puza iwaini lawo.

12 Ngokuba ngi ya zazi izipambeko zenu ezivamayo, nezono zenu ezi namandhla; ba ya hlupa olungileyo, bamkela imali yenkohliso, ba pambukise abampofu esangweni kuko oku ba faneleyo.

13 Ngako abaqondayo ba ya kutula ku lesosikati, ngokuba si isikati esibi sona.

14 Funani okulungileyo, ni nga funi okubi, ukuze ni pile: njalo uJehova uTixo wamabandhla wo ba nani, njengaloku eni ku tyilo.

15 Zondani okubi, ni tande okulungileyo, ni mise ukwahlula esangweni; ingabe uJehova uTixo wamabandhla wo ba nomusa kuyo insalo ka Josefa.

16 Ngako njalo u tyo uJehova, uTixo wamabandhla, iNkosi; Ko ba kona ukukala ezindhleleni zonke, ba ya kutyo na semigwaqweni yonke Maye! Maye! ba ya kuti ba bize umlimi ekulileni, nokukala kubo a bazi isililo.

17 Na semasimini onke ko ba kona ukukala; ngokuba ngo dabula pakati kwabo u tyo uJehova.

18 Hau nina e ni fisa usuku luka Jehova! ngokuba lolo lo sizani kini? usuku luka Jehova lu ubumnyama, ca ukukanya.

19 Njengomuntu o wa balekela ingonyama, wa hlangana nebere; noko wa ngena endhlini, wa beka isandhla sake odongeni, ya m luma inyoka.

20 A lu yi ku ba ubumnyama usuku luka Jehova, lu nga bi ukukanya na? ukuti, ubumnyama obunzima, ku ngeko ukukazimla kulo na?

21 Ngi ya zonda ngi dele imibuto yenu; a ngi yi ku nuka emihlanganweni yenu.

22 Ngokuba ni nikela kimi iminikelo yokutyiswa neminikelo yenu yokudhla, a ngi yi ku yamkela; a ngi yi ku naka neminikelo yokuhlala kahle yezinonileyo zenu.

23 Susa kimi umsindo wezihlabelelo zako; ngokuba a ngi yi ku zwa imvunga yezingubu zako.

24 Kepa ukwahlula ma ku hambe njengamanzi, nokulunga njengomfula ohambayo njalo.

25 Ni nikele kimi iminikelo yokuhlatywa neyokudhla iminyaka e ngamashumi amane ehlane, Ndhlu ka Israeli na?

26 Kepa ni patile itente lika Moloko
wenu, ne lika Kiuni izitombe zenu,
inkanyezi yotixo wenu e ni zenzeleyo.
27 Ngako ngi ya kwenza ni tunjwe
ngapesheya kweDamaseku, u tyo uJe-
hova ogama lake li uTixo wamabandhla.

ISAHLUKO 6.

AU kulaba aba hlezi ngokwenama
eZioni, a betemba entabeni ya seSa-
maria, a ba tiwa isihloko sezizwe, abe-
ndhlu ka Israeli beza ku boña.
2 Dhlulelani kulo iKalne ni bone, ni
pume lapo ni ye kulo iHamati elikulu,
neukele eGati labaFilisti, ba lungile ku
nalemibuso ini; nomkaulo wabo mku-
lu ku nomkaulo wenu na?
3 Nina e ni mukisa usuku olubi, ni
sondeza isihlalo sokuhlupa.
4 Nina aba lala emibedeni yopondo
lwendhlovu, a ba cambalala pezu kwa-
macansi abo, ba dhla izimvana zezimvu,
namatole pakati kwesibaya.
5 A ba haya kuwo umsindo wogubu,
ba ziqambela imisebenzi yokuhlabelela
njengoDavida.
6 A ba puza iwaini ngemikelo, ba zi-
gcoba ngamafuta a dhlulayo ngobumna-
ndi, kepa a ba dabukeli ingozi ka Josefa.
7 Ngako manje ba ya kuya ekutu-
njweni nabokuqala bokutunjwa, ko deda
inxokozelo yabacambaleleyo.
8 iNkosi uJehova i fungile umpefumlo
wayo, u tyo uJehova uTixo wamaba-
ndhla, Ngi ya nengwa ubuhle buka
Jakobe ngi ya zonda nezinqaba zake,
ngako ngo nikela umuzi nokugcwala
kwawo.
9 Ku ya kuti uma ku sele abantu aba
ishumi endhlini enye, ba ya kufa.
10 Ko ti uyisekazi a m pate no m tyi-
sayo ukupumisa amatambo endhlini, a
tyo kuye o nga sendhlini, ukuti, u se ko-
na kuwe na? Yena wo pendula, A
kako, lapo u ya kuti, Tulake, ngokuba
a si nge kumbuze ngegama lika Jehova.
11 Ngokuba bheka uJehova u ya yale-
za, ko ti a tyaye indhlu enkulu ngezika-
la, nendhlu encane ngezimfa.
12 Amahashi o gijima edwaleni na?
umuntu wo lima kona ngezinkabi na?
ngokuba ni pendulile ukwahlula ku be
ubuti, nesitelo sokulunga si be inhlu-
ngunyembe.
13 Nina e ni jabula ngako o ku nge
luto; e ni ti, A si ti, si zitabatele izimpo-
ndo ngamandhla etu na?
14 Ngokuba, bheka, ngo pakamisela
ngakini, Ndhlu ka Israeli, isizwe, u tyo
uJehova uTixo wamabandhla, ba ya ku
ni cindezela ku qale ekugeneni kweHa-
mati, ku ze ku be semfuleni wehlane.

ISAHLUKO 7.

NJALO iNkosi uJehova i ngi bonisile
bhekake, wa zenza izinkumbi eku-
qaleni kokumila kotyane obu semuva,
bhekake kwa ba kona ukuhluma emva
kokusika kwenkosi.
2 Kwa ti se zi qedile ukudhla utyane
bezwe, nga se ngi ti mina, Nkosi Jehova,
yekela ngi ya kuncenga, ubani uJakobe,
ukuba a me na? ngokuba mncane yena.
3 uJehova wa haukela ngenxa ya lo-
ku, a ku yi ku ba kona u tyo uJehova.
4 Njalo iNkosi uJehova i ngi bonisile,
bhekake, iNkosi uJehova ya biza uku-
lwa ngomlilo, wa ti wa dhla ulwandhle
olukulu, wa dhla inxenye.
5 Nga se ngi ti, Nkosi Jehova, Yeka
ngi ya kuncenga, ubani uJakobe ukuba
a me na? ngokuba mncane yena.
6 uJehova wa haukela ngenxa yaloku,
Naloku a ku yi ku ba kona, u tyo
uJehova.
7 Njalo wa ngi bonisa, bhekake, iNkosi
yema pezu kodonga o lwakiwa ngenta-
mbo yokuhlela; i nentambo yokuhlela
esandhleni sayo.
8 Wa se e ti kimi uJehova, U bo-
nani Amosi na? nga ti mina, Intambo
yokuhlela. Lapo iNkosi ya ti kimi,
Bheka mina, ngi ya beka intambo yo-
kuhlela pakati kwabantu bami, aba-
Israeli, a ngi sa yi ku pinda uku ba
dhlula.
9 Ko ti izindawo ezipakamileyo zika
Isaka zi citeke nokuyingcwele kwa se-
Israeli ku hlakazwe; futi ngo vuka nga
kuyo indhlu ka Jeroboamu ngenkemba.
10 Lapo uAmazia umteteleli wa seBe-
teli wa tuma kuJeroboamu iNkosi ya
seIsraeli, e ti uAmosi u cebile nga kuwe
pakati kwendhlu ya seIsraeli; izwe a li
namandhla ukutwala onke amazwi ake.
11 Ngokuba njalo u tyo uAmosi, uku-
ti, uJeroboamu wo fa ngenkemba; futi
uIsraeli wo tunjwa ba dediswe ezweni
labo.
12 Futi uAmazia wa ti kuAmosi, Ma-
zisi, hamba u balekele ezweni la seJuda,
u dhle isinkwa kona lapo, wazise lapo.
13 Kodwa u nga pindi ukwazisa eBe-
teli, ngokuba li indawo engcwele ye-
nkosi, futi li umuzi wombuso lona.
14 Lapo uAmosi wa pendula wa ti ku-

Amazia, A ngi siye umazisi mina, a ngi
si yo indodana yomazisi; ngokuba ngi
ngumalusi, ngi umlimi wamakiwane
futi.
15 Kwa ti uJehova wa ngi tabata ngi
semva kwezimvu, wa ti kimi, Hamba
wazise kubantu bami abaIsraeli.
16 Kalokuke yizwa izwi lika Jehova;
Wena u ya tyo, U ngazisi nga kuIsraeli,
u nga teli izwi nga kuyo indhlu ka
Isaka.
17 Ngako njalo u tyo uJehova, umka-
ko wo ba isifebe emzini, amadodana ako
namadodakazi ako a ya kuwa ngenke-
mba, umhlabati wako, wo hlulwa nge-
ntambo; ko ti u fe wena ezweni elingco-
lileyo; noIsraeli wo tunjwa belu ba de-
diswe ezweni labo.

## ISAHLUKO 8.

NJALO iNkosi uJehova i ngi bonisile;
bhekake iqoma lamakiwane.
2 Wa se e ti, U bonani Amosi na?
Nga ti mina, Iqoma lamakiwane. La-
po uJehova wa ti kimi, Ukupela ku fi-
kile pezu kwabantu bami abaIsraeli; a
ngi sa yi ku pinda uku ba dhlula.
3 Ku ya kuti nga lomhla ukuhlabele-
la kwetempeli ku kale, i tyo iNkosi
uJehova; ko ba kona izidumbu ezini-
ngi ezindaweni zonke; zi lahlelwe ngo-
kutula.
4 Yizwani loku nina e ni funa uku-
minza abadingayo, nokucita abampo-
fu bezwe.
5 Ni ti, Inyanga etwasayo yo dhlula
nini, ukuze si tenge ngezikafu, nesabata
ukuze si veze ukolweni, si ncipise iefa,
si kulise ishekeli, si pambukise izikalo
zenkohliso?
6 Ukuze si tenge abampofu ngesiliva,
nabadingayo ngombanqa wezicatulo; ni
tenge na ngamahlunge kakolweni?
7 uJehova u fungile ngobuhle buka
Jakobe, impela a ngi yi ku kohlwa napa-
kade noawodwa wemisebenzi yabo.
8 Izwe a li yi ku tutumela ngenxa ya-
loku, ba dabuke bonke ilo o hlezi kulo
na? li ya kuvuka lona lonke njengo-
msinga; li ya kukuliswa li ewile nje-
ngomsinga wa sEgipite.
9 Ku ya kuti nga lomhla, i tyo iNkosi
uJehova, ngo tyonisa ilanga emini, ngi
nyamalalise izwe emini enkulu.
10 Ngo pendula amadili enu ekudabu-
keni, nokuhlabelela konke kwenu ku
be igama lokulila, ngi veze pezu kwezi-
nkalo zonke indwangu yokulila, na pe-
zu kwamakanda onke impandhla; ngi
ya kwenza ku be njengokudabuka ngo-
mntwana oyedwa, nokugcina kwako
njengosuku olubabayo.
11 Bheka izinsuku zi yeza, i tyo iNko-
si uJehova, e ngo tuma ngazo ukula-
mba ezweni, ku nga bi ukulambela isi-
nkwa, nokomela amanzi, kepa ukuzwa
izwi lika Jehova.
12 Ba ya kuti ba ndinde ku suke elwa-
ndhle; ku suke enyakato ku ze ku
fike empumalanga, ba ya kuhambela
nga lapa na nga lapa ukufuna izwi lika
Jehova kepa a ba yi ku li fumana.
13 Nga lolosuku izintombi ezibukeka-
yo, nezinsizwa zi ya kuba nesiyezi ngo-
koma.
14 Labo a ba funga isipambekiso sa
seSamaria, a ba ti, Kupila kuka tixo
wako Dani; nokuti, Kupila kwendhle-
la ya seBersheba; bona ba ya kuwa,
ba nga ze ba vuka napakade.

## ISAHLUKO 9.

NGA bona iNkosi i mi pezu kwelati,
ya ti, Tyaya umnyango, zi zamaza-
me izinsika zawo; u zi fehlezele ema-
kanda kubo bonke; ngo ti ngi bulale, abo-
kupela babo ngenkemba; obalekayo wa-
bo a ka yi ku sinda, nopunyukileyo
wabo a ka yi ku zisindisa:
2 Nokuba be fohlela eSheoli, isandhla
sami so ba kipa lapo; noma be kupuke-
la ezulwini ngo behlisa lapo.
3 Noma be zisita esihlokweni sa se-
Karmeli, ngo hlola ngi ba suse lapo, no-
ma be sitekile pambi kwamehlo ami
endaweni pansi kolwandhle, ngo yaleza
inyoka i ba lume lapo.
4 Noma be ya ekutunjweni pambi
kwezita zabo, ngo yaleza inkemba, i ba
bulale lapo; ngo beka amehlo ami pezu
kwabo ngokubi, ku nga bi ngokuhle.
5 Iyona iNkosi uJehova e namata
izwe, li ya' ncibilika lona, nabahleziyo
pakati kwalo bonke ba ya kudabuka;
futi li ya kuvuka lonke njengomsinga,
li ewile njengomsinga wa sEgipite.
6 Iyo e wakile amakamelo ake ezu-
lwini, e senzile isiyinge pezu komhlaba-
ti; iyo e biza amanzi olwandhle e wa
telela pezu kobuso bomhlabati: Igama
lake li nguJehova.
7 A ni njengabantwana baka Kushi,
kimi, nina bantwana baka Israeli na? u
tyo uJehova, a ngi kupulanga abaIsraeli
Egipite, nabaFilisti eKaftori, nabaSi-
ria eKire na?

8 Bheka amehlo eNkosi uJehova a pe-
zu kombuso onayo; Ko ti ngi wu bubi-
se ebusweni bomhlaba; noko a ngi yi
ku bubisa impela indhlu ka Jakobe, u
tyo uJehova.
9 Ngokuba bheka mina ngo nyakazisa
indhlu ka Israeli pakati kwezizwe zo-
nke, njengaloku ukolweni u shukunyi-
swa esihlengweni, noko a i yi ku wa
emhlabeni inhlamvu.
10 Izoni zonke zabantu bami zi ya ku-
fa ngenkemba, e zi ti, Okubi a ku yi ku
si fikela, a ku yi ku wa kitina.
11 Ngalolosuku ngo misa itente lika
Davida e li wile, futi ngo biya izikala
zalo; ngo vusa nezincitakalo zalo, ngi
lake njenga sezinsukwini zamandulo.
12 Ukuze ba tabate insalo ya seEdo-
mi, ne yezizwe zonke igama lami e la
bizwa pezu kwazo, u tyo uJehova o
kwenzayo loku.
13 Bheka, izinsuku zi yeza, u tyo uJe-
hova, ngazo o limayo wo sondela kuye
ovunayo, no nyatela izivini yena ohlwa-
nyela imbeu, nemimango yonke yo nci-
bilika.
14 Ngo ti ngi buyise ukutunjwa kwa-
bantu bami abaIsraeli, bona ba ya kwa-
ka imizi ecitekileyo, ba hlale kuyo; futi
ba ya kutyala amasimu esivini ba pu-
ze iwaini lawo; ba ya kwenza namasi-
mu ba dhle ukudhla kwawo.
15 Mina ngo ba tyala pezu komhlabati
wabo, a ba yi ku sityulwa futi emhlaba-
tini wabo e ngi ba nike wona, u tyo
uJehova uTixo wako.

---

# INCWADI KA OBADIA.

## ISAHLUKO 1.

ISIBONISO sika Obadia. Njalo i tyo
iNkosi uJehova kulo iEdomi; Si
zwile imbiko i vele kuJehova, futi isi-
gijimi si tunyiwe kuzo izizwe; si ti,
Vukani, si vuke nga kulo ukulwa.
2 Bheka ngi kwenzile u be mnca-
ne pakati kwezizwe, u delelwe kakulu
wena.
3 Ukuzidhla kwenhliziyo yako ku ku
kohlisile, wena o hlezi ezimfeni zama-
wa, onhlalo yake i pakamile, o ti enhli-
ziyweni yake, Ubani o wo ngehlisela
emhlabatini na?
4 Nokuba u zipakamisa njengenqe,
nokuba u beke indhlwana yako pakati
kwezinkanyezi, ngo kwehlisa lapo, u
tyo uJehova.
5 Uma amasela a fika kuwe, uma aba-
pangi ebusuku, u citiwe kangaka! a ba
yi kweba oku banelayo na? Uma aba-
vuni besinwazi ba fika kuwe, a ba yi ku
shiya inkotozo na?
6 Loku o kuka Esau ku hloliwe ka-
ngaka! izindawo ezisitekileyo zake zi
funisisiwe.
7 Bonke abantu bovumelwano lwako
ba ku pumisile ecaleni; abantu aba be
tula nawe ba ku kohlisile, ba kwahlu-
lile; abadhli besinkwa sako ba bekile
isihibe pansi kwako: A kuko ukuqo-
nda kulo.
8 A ngi yi ku bubisa bonke abahlaka-
nipileyo eEdomi, nga lolosuku na? u
tyo uJehova, nokuqonda entabeni ka
Esau na?
9 Ko ti iziqwaga zako Temani zi du-
male, ukuze ku nqunywe abantu enta-
beni ka Esau ngokubulala.
10 Ngenxa yokuhlupa kwako ngaku-
ye umfo wenu uJakobe izinhloni zo ku
sibekela, u ya kunqunywa ku ze ku be
pakade.
11 Ngosuku wema ngalo, ngapambili,
ngosuku abafo ba tumba amandhla ake
ngalo, nabafikayo ba ngena emasangwe-
ni ake ba dhla iJerusalema ngenkato,
wena kanti wa ba njengomunye wabo.
12 Kepa wena nga u nga bukanga
ngosuku lomfo wenu, ngosuku lobufo-
kozana bake, nga u nga jabulanga pezu
kwamadodana aka Juda ngosuku loku-
bujiswa kwawo, futi nga u nga ganga-
nga ngosuku lwenkatazo.
13 Nga u nga ngenanga esangweni la-
bantu bami ngosuku lwenhlupeko yabo,
futi nga u nga bukanga ukoniwa kwabo
ngosuku lwenhlupeko yabo, nga u nga
bekanga isandhla pezu kwemfuyo yabo
ngosuku lwenhlupeko yabo.
14 Futi nga u ngemanga ekupambane-
ni kwezindhlela ukunquma bona aba-
punyukileyo bake; futi nga u nga nike-
langa abaseleyo bake ngosuku lwenhlu-
peko.
15 Ngokuba, usuku luka Jehova lu se-

duze pezu kwezizwe zonke; njengaloku wenzile wena, ku ya kwenziwa kuwe: impindiselo yako yo buyela ekanda lako.
16 Ngokuba njengaloku ni puzile entabeni yami eyingcwele, ku njaloke izizwe zonke zi ya kupuza njalonjalo; zi ya kupuza zona, zi minze, zi be njengokuba za be zi nga ka biko.
17 Kepa entabeni iZioni ko ba kona inkululo, ko ba kona nobungcwele; futi indhlu kaJakobe yo bamba izinxenye zabo.
18 Ko ti indhlu kaJakobe i be umlilo, nendhlu ka Josefa ilangabi, nendhlu ka Esau i be izibi, ba ya kupemba ku bona, ba ba dhle; a ku yi ku ba kona oseleyo noyedwa kuyo indhlu ka Esau, ngokuba uJehova u tyilo.
19 Ko ti bona ba seningizimu ba be nentaba ka Esau, nabo ba setafeni labaFilisti; ba ya kuba nomhlabati wa seEfraimi, nomhlabati wa seSamaria: futi uBenjamini wo ba nalo iGiladi.
20 Ku ya kuti ukutunjwa kwa labantwana baka Israeli li be nawo amaKanani ku ze ku fike eZarefati; futi ukutunjwa kwa seJerusalema o ku seSefaradi ko ba nemizi ya seningizimu.
21 Ko ti abasindisi ba ya kuza pezu kwentaba iZioni ukwahlula intaba ka Esau; futi umbuso wo ba oka Jehova.

---

# INCWADI KA JONA.

## ISAHLUKO 1.

KWA ti la ba kona izwi likaJehova kuye uJona indodana ka Amitai, li ti;
2 Suka u hambele eNineva lomuzi omkulu, u memeze nga kuwo; ngokuba okubi kwabo ku kupukele ebusweni bami.
3 Kanti uJona wa suka wa balekela eTarshishi, e deda ebusweni buka Jehova, weukela eJopa, wa fumana kona umkumbu o ya eTarshishi; wa koka inkokelo yawo, wa ngena kuwo, ukuya nabo eTarshishi e deda ebusweni buka Jehova.
4 Kwa ti uJehova wa tuma umoya omkulu kulo ulwandhle, futi kwa ku kona isipepo esikulu elwandhle; wa ti umkumbu wa ponsa ukufohlozwa.
5 Lapo abantu bolwandhle besaba, ba kalela ilomuntu kuye utixo wake, ba ponsela elwandhle impahla yabo e bi pakati komkumbu, ukwenza ku be lula ku bona. Kepa uJona wa e tyonile ngapakati komkumbu, wa lala e se nobutongo obukulu.
6 Lapo umbusi womkumbu wa sondela kuye, wa ti kuye, Wenzelani ukulala na? Vuka, u kalele kuye uTixo wako, mhlaumbe uTixo wo si kumbula, ukuba si nga bubi.
7 Ba se be ti ilo kumgane wake, wozani si ponse inkato si ze sazi ku ngenxa ka bani lobububi obu kitina; Lapo ba ponsa inkato, kwa ti inkato ya mu dhla uJona.
8 Labo ba ti kuye, si tyele si ya kuncenga, lobububi bu kitina ngani? umsebenzi wako u ini na? u velapi na? lipi izwe lako na? u ngo wa bapi abantu wena na?
9 Wa se e ti kubo, Ngi ngumHeberu mina; futi ngi yesaba uJehova, uTixo wezulu, o wenzile ulwandhle nomhlabati o womileyo.
10 Lapo lamadoda esaba kakulu, a ti kuye, Wenzeleni loku na? ngokuba lamadoda azi ukuba wa e baleka ebusweni buka Jehova, ngokuba wa be e se ba tyelile.
11 Lapo a ti kuye, Si ngenzani kuwe ukuze ulwandhle lu tule kitina? ngokuba ulwandhle lwa kukumala lwa zamazamisa.
12 Lapo wa ti ku bona, Ngi pakamiseni ni ngi ponse elwandhle, ko ti ulwandhle lu tule kinina; ngokuba ngi yazi, ukuba ngenxa yami lesisipepo esikulu si pezu kwenu.
13 Noko lamadoda a gwedhla kakulu uku wu buyisela emhlabatini, kepa a be e nge kwenze, ngokuba ulwandhle lwa kukumala, lwa zamazamisa kuwo.
14 Ngako ba kala kuJehova, ba ti, Si ya kuncenga Jehova! Si ya kuncenga, ma si nga bubi ngenxa yompefumlo wa lomuntu, u nga beki pezu kwetu igazi eli nge nacala; ngokuba wena Jehova wenzile njengaloku okutandayo.
15 Lapo a pakamisa uJona, a m ponsa elwandhle, kwa ti, ulwandhle lwa peza ukuzamazamisa kwalo.

16 Lapo lamadoda a m esaba uJehova ngokwesaba okukulu, a nikela iminikelo, a funga izifungo.

17 Kepa uJehova wa misa inhlanzi enkulu uku m minza uJona, kwa ti, uJona wa e kona esiswini senhlanzi izinsuku ezintatu nobusuku obutatu.

## ISAHLUKO 2.

LAPO uJona wa tandaza kuye uJehova uTixo wake e sesiswini senhlanzi.

2 Wa ti yena, Nga kala ekuhlupekeni kwami kuJehova, yena wa ngi pendula; esiswini sa seSheoli nga nxusa, wa li zwa izwi lami wena.

3 Ngokuba wa be u ngi ponsele ebudeni, enhliziyweni yolwandhle; umsinga wa ngi zungeza; onke amaza ako nezikukula zako za dhlulela pezu kwami.

4 Lapo nga ti, ngi lahliwe emehlweni ako; kodwa ngo pinda ukubheka kulo itempeli lako eli ingcwele.

5 Amanzi a ngi zungeza, umpefumlo wami: ulwandhle lwa ngi haqa, izinhlanga za songwa ekanda kimi.

6 Ngehlela emikaulweni ezansi kwezintaba: umhlaba u nomvalo wawo wa wu sekuzungezeni kimi njalo; kepa u kupulile ubomi bami emgodini, Jehova Tixo wami.

7 Lapo umpefumlo wami wa u nesiyezi, nga m kumbula uJehova; wa ti umtandazo wami wa fika kuwe, etempelini eli ingcwele lako.

8 Bona a ba naka oku ize kwamanga ba shiya ukuhaukelwa kwabo.

9 Kodwa ngo nikela kuwe ngezwi lokubonga; ngo koka loko e ngi ku fungileyo; ukusindiswa ku vela kuJehova.

10 Lapo uJehova wa kuluma kuyo inhlanzi, ya ti ya m hlanza uJona emhlabatini o womileyo.

## ISAHLUKO 3.

LAPO la li kona izwi kuJona lesibili, la ti;

2 Suka, u ye eNineva, lomuzi omkulu, u memeze kulo isimemezelo e nga ku tyela sona.

3 Lapo uJona wa suka wa ya eNineva, njengezwi lika Jehova; kepa iNineva la li umuzi omkulu impela, o nga hanjwa izinsuku ezintatu.

4 Kwa ti uJona wa qala ukungena emzini ngokuhamba kosuku lu lunye, wa memeza, wa ti, Ku se kona amasuku amashumi amane, iNineva li ya kugumbuqelwa.

5 Njalo abantu ba seNineva ba kolwa kuTixo, ba biza ukuzila kokudhla, ba faka indwangu yokulila, ku qala kwabakulu ku fike kwabancane.

6 Ngokuba izwi la finyelela kuyo inkosi ya seNineva, ya ti ya suka esihlalweni sobukosi bayo, ya susa ingubo yayo, yambata isaka, ya hlala pansi emloteni.

7 Ya yaleza, Ya ti kulo iNineva ngomyalo wenkosi, no wezikulu, u ti, Ma ku nga dhli luto umuntu nesilwane, nezinkomo, nezimvu, ma ku nga dhli ma ku nga puzi amanzi.

8 Kepa ma kwembatwe indwangu yokulila umuntu nesilwane, ma kale ngamandhla kuTixo; futi ma ba penduke ilo ngendhlela embi yake, na ngokonakalisa oku sezandhleni zabo.

9 Ubani o waziyo uma uTixo wo penduka a haukele, a buye ekuvuteni kolaka lwake, ukuze si nga bujiswa na?

10 Lapo uJehova wa bona imisebenzi yabo, ngokuba ba penduka ezindhleleni ezimbi zabo; kwa ti uTixo wa haukela ngenxa yokubi o wa be e ti u ya kukwenzela bona, wa e nga kwenzi.

## ISAHLUKO 4.

KEPA kwa ku kubi kuJona inkatazo enkulu, wa tukutela yena.

2 Wa se e tandaza kuJehova, wa ti, Ngi ya kuncenga Jehova, lona la li ngesilo izwi lami ini, ngi se kona ezweni lami? Ngaloku nga tyetya ukubalekela eTarshishi; ngokuba nga be ngazi ukuba wena u nguTixo o nomusa, u ya haukela, u puze ukutukutela, u vame ubunene, u ya penduka kokubi.

3 Ngalokuke, Jehova, ngi ya ku ncenga susa ukupila kwami; ngokuba kuhle ukuba ngi fe, ku nokuba ngi pile.

4 Lapo uJehova wa ti, Ku fanele u tukutele na?

5 Lapo uJona wa puma emzini, wa hlala ngasempumalanga komuzi, na lapo wa zenzela idokodo, wa hlala pansi kwalo etunzini lalo, a ze a bone ukuba ku ya kuba njani kuwo umuzi.

6 Kwa ti uJehova wa misa umhlakuva u pakame pezu kuka Jona, u be itunzi pezu kwekanda lake, uku m ku-

lula kuyo inkatazo yake. Lapo uJona
wa jabula ngomhlakuva ngokujabula
okukulu.
7 Kepa uTixo wa misa impehlwa eku-
veleni kokusa ngomso, ya pehla umhla-
kuva wa za wa buna.
8 Kwa ti ekupumeni kwelanga, uTixo
wa misa umoya otulayo wa sempumala-
nga; la ti ilanga la tyaya ekanda lika
Jona, wa ba nesiyezi, wa fisa ukufa
empefumlweni wake, wa ti, Kuhle kimi
ukufa ku nokupila.
9 Lapo uJehova wa ti kuJona, Ku
fanele u tukutele ngenxa yomhlakuva
na? Yena wa ti, Ku fanele ngi tuku-
tele ku ze ku be sekufeni.
10 Lapo uJehova wa ti, Wena u be no-
musa pezu komhlakuva o nga sebenza-
nga kuwo, o nga hlumisanga; o wa kula
ngobusuku, wa buba u isilimo sobusuku.
11 A ngi yi ku haukela iNineva umu-
zi omkulu, o ku kona kuwo o ku dhlula
izinkulungwane ezi ikulu namashumi
amabili zabantu a ba nga qiki pakati
kwesandhla sokunene nesokohlo, ku
kona nezinkomo eziningi na?

---

# INCWADI KA MIKA.

---

## ISAHLUKO 1.

IZWI lika Jehova e li be kuye uMika
uMorashti ngezinsuku zika Jotami,
noAhazi, noHezekia amakosi a seJuda,
o wa li bona ngeSamaria ne erusalema.
2 Yizwani, Bantu nonke; lalela, Li-
zwe, nokugcwala kwako: Ku ya kuti
iNkosi uJehova i be ufakazi nga kini;
iNkosi i setempelini lake eli ingcwele.
3 Ngokuba uJehova u ya puma enda-
weni yake, Yena u ya kweuka, a nyatele
pezu kwezindawo ezipakamileyo zezwe.
4 Ko ti izintaba zi ncibilike pansi
kwake, nezigodi zi datyulwe, njenge-
ngcino pambi komlilo, njengamanzi a
telwa pansi eliweni.
5 Loku konke ku ngenxa yokupa-
mbeka kuka Jakobe, na ngenxa yokona
kwendhlu ya seIsraeli. Ku yini uku-
pambeka kuka Jakobe? a silo iSamaria
na? Zi yini izindawo ezipakamileyo
zika Juda? a silo iJerusalema na?
6 Ngako ngi ya kwenza iSamaria li be
incwaba yomhlabati, li be ukutyalwa
kwamasimu esinwazi: ngo tela pansi
esigodini amatye alo, ngi zibukule nezi-
sekelo zalo.
7 Ku ya kuti imifanekiso yalo ebazi-
weyo yonke i fohlozwe, nemivuzo yalo
yonke i tyiswe emlilweni, nezitombe zo-
nke zalo ngo zi citakalisa: ngokuba li
yi butile ngomvuzo wesipingi, yo buye-
la nasemvuzweni wesipingi.
8 Nga loku ngo lila, ngi kale; ngo ya
ngi hlubulwe ngi hambaze: ngi ya
kwenza isililo njengamankentyane, ngi
kale njengezikova.
9 Ngokuba ukulinyazwa kwalo a ku
nge poliswe; ngokuba ku zile kulo iJu-
da; ku finyelele kulo isango labantu ba-
mi, kulo iJerusalema.
10 Ma ni nga ku tyeli eGati, ma ni
nga lili nakanye; endhlini ya seAfra ma
u buquze otulini.
11 Dhlulelani nina e ni hlezi eShaferi
ni hlubulwe ni sehlazweni: o hlezi eZa-
nani a ka pumanga esilalweni sa se-
Beth-ezeli; u ya kwamkela kini ukuma
kwake.
12 Kepa ohlezi eMaroti wa fisa oku-
hle: kepa kwa vela kuJehova kwehlela
esangweni la seJerusalema.
13 Wena o hlezi eLakishi bopa incwe-
le ehashini e li nejubane: lona li i-
nhloko yesono kuyo indodakazi ya se-
Zioni; ngokuba izipambeko za seIsraeli
za funyanwa kuwe.
14 Ngako wo zi pa izipiwo kuMore-
sheti-Gati: izindhlu za seAkzibi zo ba
inkohliso kuwo amakosi a seIsraeli.
15 Noko ngo zisa kuwe umudhli wefa,
Wena o hlezi eMaresha; u ya kuza
kuAdulamu u ukukazimla kwa se-
Israeli.
16 Zenze u be impandhla, u pucule
ngenxa yabantwana bokwenama kwa-
ko; Yenza impandhla yako i be nkulu
njengokozi; ngokuba ba tunjiwe kuwe.

## ISAHLUKO 2.

AU ku bona aba cabanga ukonakala,
be sebenza ukubi ezinkukweni zabo;
ekukanyeni kokusa be kwenza, ngoku-
ba ku semandhleni esandhla sabo.
2 Ba ti ba fisa imihlabati, ba yi pa-
nga; nezindhlu ba zi tabata; njalo ba

ya yamuka indoda nendhlu yayo, umuntu nenzuzo yake.

3 Ngaloku uJehova, u tyo ukuti bheka mina ngi ya cabanga okubi pezu kwa lomndeni, e ni nga yi ku kipa izintamo zenu kuko; ni nga bi ni hamba ngokuzidhla ngokuba isikati lesi sibi.

4 Nga lolosuku umuntu wo pata isikulumo ngakini, a lile ngezwi lokulila, e ti, Si citakele ngokuciteka; u pambanisile inxenye yabantu bami; yeka u yi susile kimi! e zifulatela u yi hlukanisile imihlabati yetu.

5 Ngako a ku yi ku ba kuwe o beka intambo ngenkato emhlanganweni ka Jehova.

6 Ni ngazisa njengabo abazisayo; a ba yi kwazisa ku laba, a ka zo muka emahlazweni.

7 Wena o tiwa indhlu ya kwa Jakobe, uMoya ka Jehova u finyezwe ini? i yimisebenzi yake lena na? amazwi ami a ka m sizi o qonda ekuhambeni na?

8 Kepa kade abantu bami ba vuka njengesita: ni hlubula ingubo ekwambateni kubo abadhlulayo ngokwetamba, be yekile ukulwa.

9 Abafazi babantu bami ni ba xotyile ezindhlini ezitandiweyo zabo; ni susile ukukazimula kwami kubantwana babo ku ze ku be pakade.

10 Vukani ni pume, ngokuba lendawo a siyo ukupumula kwenu: ngenxa yokubi i ngcolile, i ya ku ni cita ngokucita okusabekayo.

11 Nxa umuntu e hamba jengomoya na senkohlisweni a qambe amanga e ti ngo azisa kuwe ngewaini na ngokupuza oku namandhla; yena wo ba umazisi kulababantu.

12 Ngo ku hlanganisa isibili Jakobe ukupela kwako; ngo buta ngokubuta abensalo ba kwa Israeli; ngo ba beka kanye njengezimvu eBozra, njengomhlambi edhlelweni lawo: ba zo hlokoma ngabantu.

13 Odabulayo u kupukile pambi kwabo: ba dabulile, ba dhlulele esangweni, futi ba pumile kulo: yo dhlulela pambi kwabo nenkosi yabo, noJehova ekanda kubo.

## ISAHLUKO 3.

LAPO nga ti, yizwani pela, Nina Zinhloko za seJakobe, nani Bahluli bendhlu ya seIsraeli. A siko okwenu ukwazi ukwahlula na?

2 E ni zonda okulungileyo, ni tanda okubi; ni hlubula isikumba sabo kubo, nenyama yabo ematanjeni abo;

3 E ni dhla inyama yabantu bami, nesikumba sabo ni si hlinza kubo; ni wapula amatambo abo, ni wa qobe njengaloku oku lungiselwe ukamba, na njengenyama pakati kwembiza.

4 Lapo ba zo kala kuJehova, kepa a ka yi ku lalela ku bona: kepa wo sita ubuso bake kubo nga lesosikati, ngenxa yokuba bonakele ekwenzeni kwabo.

5 Njalo u tyo uJehova kubo abazisi a bedukisa abantu bami, aba luma ngamazinyo abo, futi ba memeza, Inhlalo enhle; kanti yena o nga nikeli emlonyeni wabo, ba m lungisela ukulwa.

6 Ngako ko ba kini ubusuku, ku nga bi ko isibonakalo; nobumnyama kini ku nga biko ukubula, ko ti ilanga li tyone kubo abazisi, nemini i nyamalale pezu kwabo.

7 Lapo abazisi ba ya kujaba, nababulayo ba zo dumala, ba sibekele izindebe zabo ngokuba a kuko ukupendulwa oku vele kuTixo.

8 Kepake ngi gcwele amandhla ngawo umoya ka Jehova, na ngokwahlula, na ngobuqawe ukushumayela kuJakobe ukupambeka kwake, na kuIsraeli ukona kwake.

9 Yizwani pela loku, Nina zinhloko zendhlu ka Jakobe, nani bahluli bendhlu ya seIsraeli, e ni nengisa ukwahlula, e ni pambukisa ukuqonda konke.

10 Ba ya laka iZioni ngezingazi, neJerusalema ngokonakalisa.

11 Izinhloko zalo zi yahlula ngomvuzo, nabateteleli ba ya fundisa ngenkokelo, nabazisi ba ya bula ngemali, bencika pezu kuka Jehova, be ti, uJehova a kako pakati kwetu na? okubi a ku yi ku si fikela.

12 Ngako ngenxa yenu iZioni li ya kulinywa njengomhlabati olinywayo, futi iJerusalema li zo ba amanxiwa, nentaba yendhlu njengezindawo ezipakamileyo zehlati.

## ISAHLUKO 4.

KU ya kuti ngezinsuku ezilandelayo intaba yendhlu ka Jehova i ya kuqiniswa esihlokweni sezintaba, Yona i zo pakama ku nezintaba; ko ti ba hambele kuyo abantu.

2 Futi izizwe eziningi zi ya kuza, zi tyo ukuti, Zanini si kupukele entabeni ka Jehova, kuyo indhlu ka Tixo ka

Jakobe; Yena wo si fundisa ngezi-
ndhlela zake, tina si ya kuhamba emi-
kondweni yake: ngokuba umteto wo
puma kulo iZioni, nezwi lika Jehova
kulo iJerusalema.
3 Ko ti a bahlule abantu abaningi, a
lungise izizwe ezi namandhla ezi kude;
ku ya kuti ba kande izinkemba zabo zi
be amageja, nemikonto yabo i be imi-
mese yokugenca: isizwe a si yi ku pa-
kamisela isizwe inkemba, ba nge be be
sa funda ukulwa futi.
4 Kepa ba ya kuhlala ilomuntu pansi
kwevini lake, na pansi komkiwane
wake; ku ngeko otusayo, ngokuba
umlomo ka Jehova wamabandhla u ku
kulumile.
5 Ngokuba abantu bonke ba ya ku-
hamba ilomuntu ngegama lesitixo sa-
ke; kepa tina so hamba ngegama lika
Jehova uTixo wetu ku ze ku be pakade
napakade.
6 Nga lolosuku u tyo uJehova ngo m
buta oqukayo, ngi hlanganise yena oxo-
tyiweyo, naye e ngi m hlupileyo.
7 Futi ngo beka yena oqukayo a be
insalo, naye o lahlelwe kude a be isi-
zwe esi namandhla; ko ti uJehova a
buse pezu kwabo entabeni iZioni kwa
kaloku ku ze ku be pakade.
8 Kepa wena, Nqaba yomhlambi,
ukalo lwendodakazi ya seZioni ko fika
kuwe, yebo ukubusa kokuqala ku ya
kuza, ku ti umbuso kuyo indodakazi
ya seJerusalema.
9 Kaloku u kalelani ngokumemeza
na? a yiko inkosi kuwe? umyali wako
u bubile na? ngokuba ubuhlungu bu
ku bambile njengobeletayo.
10 Yiba nobuhlungu, u pumule Ndo-
dakazi ya seZioni, njengobeletayo; ngo-
kuba kaloku wo puma emzini, u hlale
endhle, wo ya pela eBabulona; lapo wo
sindiswa; lapo uJehova wo ku hlaulela
esandhleni sabazondi bako.
11 Kalokuke izizwe eziningi zi hla-
nganiswe nga kuwe, e zi ti, Ma i ngco-
liswe, amehlo etu a beke, pezu kwe-
Zioni.
12 Kepa zona a zi yazi imicabango
ka Jehova, a zi qondi amacebo ake:
ngokuba wo zi buta njengezinyanda esi-
buyeni.
13 Vuka u bule, Ndodakazi ya se-
Zioni: ngokuba ngo beka upondo lwa-
ko lu be insimbi, nezinselo zako ngo zi
beka zi be itusi; wena wo fohloza izi-
zwe eziningi· ngo hlukanisela uJe-
hova ukupangwa kwabo, nengcebo ya-
bo kuyo iNkosi yomhlaba wonke.

## ISAHLUKO 5.

KALOKU zibute empini, Ndodakazi
yempi: yena u 'bekile ukuvimbe-
zela ngakiti: bo tyaya umahluli wa se-
Israeli ngenduku esihlatini.
2 Kepa wena Betlehema Efrata o na-
ba incozana pakati kwabaizinkulu-
ngwane ba seIsraeli, wo puma kuwe
e ze kimi yena o ya kuba umbusi
eIsraeli; okupuma kwake ku be o kwa
sendulweni kwa semihleni ya pakade.
3 Ngako wo ba nikela ku ze ku be
isikati a zale ngaso yena o beletayo:
lapo insalo yabafo babo yo buyela ema-
dodaneni a kwa Israeli.
4 Ko ti e me a hole emandhleni ka-
Jehova, na sebukosini begama lika Je-
hova uTixo wake; bona ba zo hlala:
ngokuba ku lesisikati yena wo ba
mkulu ku ze ku na semikaulweni wo-
mhlaba.
5 Ku ya kuti lo a be ukuhlalisa kahle,
lapo umAshuri e ngena ezweni letu, na
lapo e nyatela ezinqabeni zetu, tina so
vusela nga kubo abaholi aba isikombisa,
nabagcotyiweyo babantu aba shiyagalo-
mbili.
6 Bona ba ya kudhla izwe la seAshuri
ngenkemba, nezwe la seNimrodi emasa-
ngweni alo: ko ti a si sindise kuAshuri
lapo e ngena ezweni letu, na lapo e nya-
tela emacaleni etu.
7 Ko ti insalo ka Jakobe i be pakati
kwabantu abaningi njengombete o vele
kuJehova, njengezihlambi pezu kotya-
ni ezi nga hlaleli umuntu, e zi nga li-
bali ngenxa yamadodana omuntu.
8 Ku ya kuti insalo ka Jakobe i be
ezizweni pakati kwabantu abaningi nje-
ngebubesi pakati kwezilwane zehlati,
njengengonyama entya pakati kwemi-
hlambi yezimvu; yona nxa i dabulayo
i ya nyatela pansi kanye, i dwebule, ku
ngeko o sindisayo.
9 Isandhla sako si ya kupakanyiswa
pezu kwezita zako, ko ti abazondi bako
bonke ba nqunywe.
10 Ku ya kuti nga lomhla, u tyo uJe-
hova, ukuba ngi nqume amahashi ako
pakati kwako, ngi cite nezinewele zako:
11 Futi ngo nquma imizi yezwe lako,
ngi dilize izinqaba zako zonke:
12 Futi ngo nquma ukutakata esa-
ndhleni sako; a zi yi ku ba kuwe ne-
zanusi:

13 Imifanekiso yako ebaziweyo ngo yi
nquma, nezitombe zako pakati kwako;
a u sa yi ku kotama kuwo umsebenzi
wezandhla zako.
14 Ngo ti ngi domule izinsika zako ezi
izitombe pakati kwako: njalo ngo cita
imizi yako.
15 Mina ngi ya kwenza impindiselo
ngolaka na ngokuvuta kuzo izizwe, e zi
nga yi zwanga.

## ISAHLUKO 6.

YIZWANI manje loku uJehova a ku
tyoyo; Vuka u pike kuzo izintaba,
imimango ma i zwe izwi lako.
2 Yizwani, Nina zintaba ukupika ku-
ka Jehova, nani zisekelo zomhlaba:
ngokuba uJehova u nokupikisana na-
bantu bake, yena wo lungisana naba-
Israeli.
3 Bantu bami, ngenzeni kuwe na?
ngi ku katazile ngani na? ngi pendule.
4 Ngokuba ngi ku kupulile ezweni la
sEgipite, ngi ku kululile endhlini yezi-
nceku; ngi ti ngi tumile pambi kwako
oMosi, noAroni, noMiriamu.
5 Bantu bami, kumbulani manje loku
o wa ku ceba uBalaki inkosi ya seMoa-
bi, na loku o wa ku pendula kuye uBa-
limi indodana ka Beori ku qale eShiti-
mu ku fike eGilgali; ukuze naze ukulu-
nga kuka Jehova
6 Ngi ya kuza pambi kuka Jehova
ngi peteni, ngi kotame kuTixo opaka-
mileyo na? nga ngi ze pambi kwake
ngi neminikelo yokutyiswa, namatole
amnyaka munye?
7 uJehova wo tokoza ezinkulungwa-
neni ezi ishumi zemifula yamafuta na?
ngo nika izibulo lami ngesipambeko sa-
mi, inzalo yesisu sami ngesono sompe-
fumlo wami na?
8 U ku bonisile, Muntu, loku okulu-
ngileyo; uJehova u bizani pela ku-
we, ku nga bi ukwenza ukwahlula, no-
kutanda umusa, nokuzehlisa u hambe
noTixo wako na?
9 Izwi lika Jehova li ya memeza ku-
wo umuzi, o nengqondo wo bona igama
lako: yizwani intonga, naye o yi beki-
leyo.
10 U se kona umuntu wendhlu embi
o nengcebo yobubi, nendinganiso enca-
ne etukiweyo na?
11 Ngi ya kuti ba hlanzekile aba nezi-
linganiso zobubi, nesikwama samatye
enkohliso na?
12 Ngokuba abacebileyo bayo ba
gcwele unya, nabahleziyo bayo ba ku-
lumile amanga; nolimi lwabo lu nenko-
hliso emlonyeni wabo.
13 Ngako pela ngo ku gulisa ngoku
ku tyaya, ngoku ku citakalisa ngenxa
yezono zako.
14 Wena u ya kudhla, kepa a u yi ku
suta; futi ukulamba kwako ko ba ezi-
bilinini zako; wo kweza a u yi ku si-
ndisa; na loku o ku sindisayo ngo ku
nikela enkembeni.
15 Wena u ya kuhlwanyela, kanti a
u yi ku vuna; wena wo nyatela imi-
hlwati, kanti a u yi ku gcoba amafuta;
newaini elitya kanti a u yi ku puza
iwaini.
16 Ngokuba izimiso zika Omri zi ya
gcinwa, nezenzo zonke zabendhlu ka
Ahabi, futi ni ya hamba emiyalweni
yabo; ukuze ngi ku nikele ėkucitakale-
ni, nabahleziyo balo izwe encifeni; nga-
ko ni ya kupata ihlazo labantu bami.

## ISAHLUKO 7.

AU kumina! ngokuba ngi njengoku-
vunwa kwamakiwane ehlobo, nje-
ngokubutwa kwezinwazi; si ngeko isi-
hleke sokudhliwa: umpefumlo wami u
ya fisa ulibo lwamakiwane.
2 Omnene u bubile emhlabeni; a mu-
ko noqoto ebantwini; bonke ba ya ca-
mela igazi, ba ya tiya ilomuntu umfo
wabo ngeneta.
3 Izandhla zozibili zi ya kulalela oku-
bi; isikulu si ya celela, nomahluli u ya
celela inkokelo; naye omkulu u ya ku-
luma ukufisa kompefumlo wake: ku
njalo ba ya kwalukanisa.
4 Abahle babo ba njengeva, oqoto
u hlaba ku nameva enileyo; usuku
lwabalindi bako, nolokubukwa kwako
lu yeza; kaloku ko ba kona ukukataze-
ka kwabo.
5 Ni nga kolwa kuye umgane, ni nga
tembi emhlotyeni: gcina iminyango
yomlomo wako kuye umfazi olalayo
esifubeni sako.
6 Ngokuba indodana i ya hlazisa uyi-
se, indodakazi i ya vukela unina, uma-
lukazana a vukela uninazala; abazondi
bomuntu ba ngabantu bendhlu yake.
7 Kepa mina ngo bheka kuJehova;
ngo hlalela uTixo umSindisi wami:
uTixo wami wo ngi zwa.
8 U ngetabi pezu kwami, Sita sami;
nxa ngi wa pansi, ngi ya kuvuka; nxa
ngi hlezi ebumnyameni, uJehova u
ngukukanya kimi.

ngi ba bute; ngokuba ngi ba kululile;
ko ti bande njengaloku bandile.
9 Ngo ti ngi ba hlwanyele ebantwini;
lapo ba zo ngi kumbula ezindaweni ezi-
katyana; ba ya kuba kona kanye naba-
ntwana babo, ba buye.
10 Ngi ya kuti ngi ba buyise ezwe-
ni la sEgipite, ngi ba bute ba pume
eAshuri; ngi ba ngenise ezweni la se-
Giladi neLebanoni; ko za ku nga fu-
nyanelwa indawo yabo.
11 Ko ti a dabule ulwandhle ngohlu-
po, a tyaye amaza elwandhle, zi ya kuti
izindawo ezijulileyo zomfula zonke zome;
ko kwehliswa ukuzidhla kwabaAshuri;
nentonga e nomsila i dede Egipite.
12 Ngo ti ngi ba qinise kuJehova; ba
zihambele egameni lake, ukutyo kuka
Jehova.

## ISAHLUKO 11.

VULA Lebanoni iminyango yako ko
ti umlilo u dhle imisedare ako.
2 Kala mberoshi ngokuba isedare li
wile; ngenxa yokuba izikulu zi citeki-
le; kalani nina miyela ya seBashani;
ngokuba ihlati eli nokupakama li hli-
kile.
3 Izwi lokukala kwabalusi; ngokuba
ubukulu babo bu citekile; izwi lokubo-
dhla kwezingonyama ezintya; ngokuba
ubuhle ba seJordani bu citekile.
4 Njalo u tyo uJehova uTixo wami;
Funza izimvu zokuhlatywa.
5 E zabaninizo ba ya zibulala, kepa a
ba funyanwa icala; futi aba tenga nga-
zo ba ti, U busisiwe uJehova, ngokuba
ngi fuyile: nababusi bazo a ba zi pati
ngomusa,
6 Ngokuba a ngi sa yi ku ba nomusa
kubo abahleziyo bezwe, u tyo uJehova.
Bhekake, mina ngo fumanisa abantu
ilo ngesandhla somfo wabo, na ngesa-
ndhla senkosi yake: bona ba ya ku-
tyaya izwe, kanti a ngi yi ku ba si-
ndisa.
7 Kepa mina ngi ya kuzalusa izimvu
zokuhlatywa nga loku, nina zimvu
ezihlupekayo. Kwa ti nga zitabatela
izintonga ezimbili; enye nga yi biza
uBuhle, nenye nga yi biza uZibopo, nga
se ngalusa izimvu.
8 Kwa ti nga nquma abalusi abatatu
ngenyanga inye; umpefumlo wami wa
hlukana nabo, nompefumlo wabo wa
ngi dela.
9 Lapo nga ti, A ngi yi ku nalusa;
efayo, ma i fe; e za kunqunywa, ma i
nqunywe; ezisalayo ma zi dhle ile inya-
ma yomngane wayo.
10 Nga se ngi tabata intonga yami,
e uBuhle, nga yi nquma, ngapule uvu-
melwano lwami, e ngi be ngi lu misile
nabantu bonke.
11 Kwa ti, lwapulwa nga lolusuku;
nga loku ezihlupekayo zezimvu e za ngi
konzayo zazi ukuba ku yizwi lika Jeho-
va loku.
12 Lapo nga ti kuzo, Uma kuhle eme-
hlweni enu, ngi nikeni intengo yami;
noma ni ti, ca, yekani. Ngako za linga-
nisela inkokelo yami, amashumi amata-
tu esiiiva.
13 Lapo uJehova wa ti kimi, Li tyi-
ngele kumbumbi; intengo enkulu e
nga melwa yona emehlweni azo. Nga
se ngi tabata amashumi amatatu esiliva,
nga wa tyingela kumbumbi endhlini
ka Jehova.
14 Lapo nga nquma intonga yami ye-
sibili, o ku tiwa uZibopo, ukuze ngapule
ukwelamana pakati kweJuda neIsraeli.
15 Wa se e ti kimi uJehova, tabata
izikali zomalusi o nobuula.
16 Ngokuba bheka mina ngo vusa
umalusi ezweni, o nga yi ku hambela
ezisitekileyo, nentya a ka yi ku yi funa,
nezapukileyo a ka yi ku zelapa, nezima-
yo zi qinile a ka yi ku zondhla; kanti
inyama yezinonileyo wo yi dhla, e dwe-
ngule izinyawo zazo.
17 Wo kumalusi o ize, o shiya izi-
mvu! inkemba yo ba pezu kwengalo
yake, na sesweni lokunene lake; ingalo
yake yo buna ngokubuna, neso lokune-
ne lake lo cima impela.

## ISAHLUKO 12.

OKUNZIMA kwezwi lika Jehova pe-
zu kweJerusalema, u tyo uJehova o
leneka izulu, e sekela umhlaba, e wenza
umoya womuntu ngapakati kwake.
2 Bheka mina ngi ya kwenza iJerusa-
lema li be indebe yokututumelisa kubo
bonke abantu abahaqayo, ku ya kuza
na pezu kweJuda ekuvimbezelweni
kweJerusalema.
3 Ku ya kuti nga lomhla ngi beke iJe-
rusalema li be itye lomtwalo kubantu
bonke; bonke a ba li fukulayo ba za ku-
cobozwa impela, nokuba bonke abantu
bezwe ba hlanganiswe nga kulo.
4 Nga lolosuku u tyo uJehova, Ngo
tyaya ngokudumaza onke amahashi, na-
bakweli bawo ngohlanya; ngo ti ngi
vule amehlo ami pezu kwendhlu ya se-

Juda, ngi tyaye onke amahashi abantu
ngobumpumputi.
5 Ko ti izikulu za seJuda zi ti ezinhli-
ziyweni zazo, Abahleziyo ba seJerusale-
ma ba ukuhlenga kwami nga ye uJeho-
va wamabandhla uTixo wabo.
6 Nga lolosuku ngi ya kubeka iziku-
lu za seJuda njengesitya somlilo pakati
kwenyanda ; ko ti zi dhle bonke abantu
abahaqayo ngesokunene na ngesokohlo :
ko ti iJerusalema lakiwe futi enxiweni
lalo, eJerusalema.
7 uJehova wo sindisa namatente a se-
Juda kuqala, ukuze ukukazimula kwe-
ndhlu ka Davida, nokukazimula kwa-
bahlezi eJerusalema ku ngabi kubi nga
kuJuda.
8 Nga lolosuku uJehova wo hlenga
abahleziyo ba seJerusalema ; ko ti oda-
ngeleyo pakati kwabo a be njengoDa-
vida ; nendhlu ka Davida njengoTixo,
njengengelosi ka Jehova pambi kwabo.
9 Ku ya kuti nga lomhla, ngi fune
ukucita izizwe zonke e zi za pezu kwe-
Jerusalema.
10 Ngo ti ngi tele pezu kwendhlu ka
Davida, na pezu kwabahleziyo ba seJeru-
salema umoya wokuhaukela nokucelela ;
ba zo naka mina aba ngi gwazileyo, ba
lilela yena, njengokulilela o yedwa, ba
be nosizi njengonosizi pezu kwezibulo.
11 Nga lolosuku ko ba kona ukulila
okukulu eJerusalema, njengokulila kwe-
Hadadrimoni etafeni la seMegido.
12 Ko ti izwe li lile, imindeni nge-
mindeni yodwa ; umndeni wendhlu ka
Davida wodwa nesifazana sawo sodwa ;
umndeni wendhlu ka Natani wodwa
nesifazana sawo sodwa ;
13 Umndeni wendhlu ka Levi wodwa
nesifazana sawo sodwa ; umndeni we-
ndhlu ka Shimei wodwa nesifazana sa-
wo sodwa.
14 Imindeni yonke eseleyo, umndeni
ngomndeni wodwa, nesifazana sayo so-
dwa.

## ISAHLUKO 13.

NGA lomhla ko vulelwa ukona noku-
ngcola umtombo kuyo indhlu ka
Davida na kwabahleziyo ba seJerusa-
lema.
2 Ku ya kuti na nga lomhla, u tyo
uJehova wamabandhla, ukuba ngo nqu-
ma amagama ezitombe ezweni, zona a zi
sa yi ku kunjulwa ; ngo dedisa nabazisi,
nomoya abangcolileyo ezweni.
3 Ku ya kuti, ukuba nxa umuntu e
sazisa, uyise nonina a ba m zeleyo ba ti
kuye, A u yi ku pila ; ngokuba u ya ku-
luma amanga egameni lika Jehova ; ko
tike uyise nonina a ba m zeleyo ba m
hlabe ekwaziseni kwake.
4 Ku ya kutike nga lomhla, abazisi ba
be namahloni ilomuntu ngesibonakalo
sake, ekwaziseni kwake ; a ba yi kwa-
mbata ingubo yoboya bona ukukohlisa.
5 Kanti a ya kuti, A ngi siye umazisi
mina, ngi ngumlimi womhlabati ; ngo-
kuba umuntu wa tenga ngami ebutyeni
bami.
6 Kepa umuntu u ya kuti kuye, Ku
ini lamanxeba ezandhleni zako na?
Yena u ya kuti, Iwo e nga limazwa
ngawo endhlini yezihlobo zami.
7 Vuka Nkemba nga kumalusi, na
nga kumuntu e umgani wami, u tyo
uJehova wamabandhla ; tyaya umalusi,
ko ti izimvu zi hlakazwe ; ngo pendu-
lela nezandhla zami pezu kwabancane.
8 Ku ya kutike ezweni lonke, u tyo
uJehova, ukuba izinxenye ezimbili pa-
kati kwalo zi nqunywe zi qauke ; kepa
e yesitatu yo sala pakati kwalo.
9 Ngo ngenisa e yesitatu emlilweni
belu, ngi yi ncibilikise njengokuncibi-
likiswa kwesiliva, ngi yi linge njengo-
kulingwa kwegolide : Yona yo biza
ngegama lami, mina ngi ya ku yi zwa :
Ngo ti, Abantu bami yona ; Yona i za
kuti, uJehova uTixo wami.

## ISAHLUKO 14.

BHEKA usuku luka Jehova lu ye za,
ko ti impango yako yahlukaniswe
pakati kwako.
2 Ngokuba ngo buta izizwe zonke nga
kulo iJerusalema ekulweni, ko ti umuzi
u banjwe, ku pangwe nezindhlu, ku
pingwe nesifazana ; inxenye yomuzi i
ya kuya ekutunjweni, kepa insalo ya-
bantu a i yi ku nqunywa emuzini.
3 Ku ya kuti uJehova a pume, a lwe
na lezozizwe njengosuku lokulwa kwa-
ke ngosuku lokuhlangana.
4 Ko ti izinyawo zake zi me nga lo-
mhla entabeni yemihlwati e nga pa-
mbili kweJerusalema ngasempuma-
langa ; intaba yemihlwati yo hlukana
yona ngapakati kwayo ngasempuma-
langa na ngasentyonalanga, si be kona
isigodi esikulu kakulu ; inxenye ye-
ntaba yo sukela ngasenyakato, nenxe-
nye yayo ngaseningizimu.
5 Ko ti ni balekele esigodini sezi-
ntaba, ngokuba isigodi sezintaba so
finyelela kuAzali ; ni zo baleka nina

njengaloku na baleka ngapambi koku-
zamazama komhlaba ngezinsuku zika
Uzia inkosi yabaJuda; Ko ti uJehova
wami a fike, nabayingcwele bonke
kanye nawe.
6 Ku ya ku tike nga lomhla, ukuba a
ku yi ku ba kona ukukanya kwezinka-
nyiso ezincipileyo.
7 Kanti ko ba kona imini inye e ya-
ziwa kuJehova, ku nga bi imini nobu-
suku; kepa ko ti ngesikati sokuhlwa
ku be kona ukukanya.
8 Ku ya kutike nga lomhla, ukuba
amanzi apilileyo a pume eJerusalema,
inxenye yawo kulo ulwandhle olu nga-
pambili, nenxenye yawo kulo ulwa-
ndhle olu ngasemuva; ehlobo na se-
kwindhla ko ba kona.
9 uJehova yena wo ba iNkosi pezu
kwezwe lonke; Nga lomhla wo ba kona
uJehova munye, negama lake linye.
10 Izwe lonke lo pendulwa li be nje-
ngemfunda ku suke eGeba ku fike eRi-
moni eningizimu kweJerusalema; li
ya kupakanyiswa, lakiwe endaweni
yalo, ku suke esangweni lika Benja-
mini ku sendawani yesango lokuqala,
ku ze ku be sesangweni legumbi, ku
suke enqabeni ka Hananeli ku ze ku
fike empongolweni wewaini wenkosi.
11 Ko ti ba hlale kulo, ku nga bi ko
futi ukuqedwa impela, kanti iJeru-
salema li ya kwakiwa ngokwetemba.
12 Ku ya kuti loku ku be ukufa uJe-
hova wo tyaya ngako bonke abantu a ba
lwe neJerusalema; u ya kondisa inya-
ma yabo, be semi ezinyaweni zabo, na-
mehlo abo o ncibilikiswa ezimbobweni
zawo, nolimi lwabo lo ncibilikiswa
emlonyeni wabo.
13 Ku ya kuti nga lomhla, li be kona
ivuso elikulu li vele kuJehova pakati
kwabo; ba bambe ilomuntu isandhla
somhlobo wake, isandhla sake si pa-
kame nga kuso isandhla somhlobo
wake.
14 Wena nawe Juda u ya kulwa eJe-
rusalema; ko butwa ingcebo yezizwe
zonke ezizungezayo, igolide, nesiliva
nezambato ngokuvama okukulu.
15 Ko ba njaloke ukufa kwehashi,
nenjomane, nekameli, nembongolo, ne-
zilwane zonke e zi ya ku ba ematangeni
lawa, njenga lokukufa.
16 Ko tike, ukuba bonke a ba shiyiwe
kuzo zonke izizwe e zeza nga kulo iJe-
rusalema ba kupuke ngeminyaka uku-
dumisa iNkosi, uJehova wamabandhla.
17 Ku ya ku tike, ukuba laba a ba nga
kupuki kuyo imindeni yomhlaba ba ye
eJerusalema ukudumisa iNkosi, uJe-
hova wamabandhla, a ku yi ku ba kona
imvula pezu kwabo.
18 Noma umndeni wa seEgipite o nge
namvula a u kupuki, a u zi, ukufa ko
ba kona, uJehova a za ku tyaya ngako
izizwe e zi nga kupuki ukugcina umbuto
wamadokodo.
19 Loku ku ya kuba ukuhlutywa kwa
sEgipite, nokuhlutywa kwezizwe zonke
e zi nga kupuki ukugcina umbuto wa-
madokodo.
20 Nga lolusuku ko ba kona emi-
kaleni amahashi UBUNGCWELE KUJE-
HOVA; ko ti amapotwe endhlini ka
Jehova o ba njengemikele ngapambi
kwelati.
21 Ko ti amapotwe onke eJerusalema
na seJuda a be ubungcwele kuJehova
wamabandhla; bona bonke a ba hla-
belayo ba ya kuza, ba tabate kuwo, ba
peke kuwo: kepa a sa yi ku ba kona
umKanani endhlini yika Jehova wa-
mabandhla nga lomhla.

---

# INCWADI KA MALAKI.

## ISAHLUKO 1.

OKUNZIMA kwezwi lika Jehova ku-
Israeli ngesandhla sika Malaki.
2 Ngi be ngi ni tanda, u tyo uJehova.
Kepa ni ti nina, U be u si tanda ngani
na? Po uEsau a si ye umfo wabo ka
Jakobe na? u tyo uJehova: kodwa nga
be ngi tanda uJakobe.
3 Kanti nga be ngi zonda uEsau, ngi
bekile intaba yake i be incitakalo, ne-
nxenye yake i be kuzo izimpungutye
zehlane.
4 Ngokuba abakwaEdomi, ba ti, Tina si
citakele, kepa so buya sake izincitakalo;
njalo u tyo uJehova wamabandhla; Bo-
na ba ya kwaka, kanti mina ngo diliza;
Ko ti ba ba bize icala lobubi, abantu uJe-
hova u ba tukutelele ku ze ku be pakade.

5 Ko ti amehlo enu a bone, ni ti nina,
uJehova u ya kukuliswa emikaulweni
yabaIsraeli.
6 Indodana i ya dumisa uyise, nenceku inkosi yayo; kepa uma ngi uyise,
kupi ukudunyiswa kwami? noma ngi
inkosi, kupi ukwesatywa kwami na? u
tyo uJehova wamabandhla kinina, bateteli, aba dela igama lami. Kepa ni ti,
Si delile igama lako ngani na?
7 Ngokunikela isinkwa esingcolileyo
elatini lami; na lapo ni ti, Si ku ngcolisile ngani na? na ngokuti kwenu, Itebula lika Jehova li ya deleleka.
8 Noma ni nikela epuputekayo ekuhlatyweni, a ku kubi na? noma ni nikela equgayo negulayo a ku kubi na?
Kaloku, Yi yise kumbusi wako, wo tokoza ngawe, noko wo bamkela ubuso
bako na? u tyo uJehova wamabandhla.
9 Kaloku pela ma ni kuleke ebusweni
buka Tixo a si haukele; loku ku be
ngesandhla senu; wo bamkela ubuso
benu na? u tyo uJehova wamabandhla.
10 Ubani kinina o nga vala nje
iminyango? nina a ni baseli ize elatini
lami. A ngi nakutokoza kini u tyo
uJehova wamabandhla, a ngi yi kwamkela isipo esandhleni senu pela.
11 Ngokuba ku suke ekupumeni kwelanga ku ze ku be sekutyoneni kwalo,
igama lami li ya kuba likulu ezizweni;
nasezindaweni zonke ko nikelwa impepo
kulo igama lami, nesipo esihlanzekileyo: ngokuba igama lami lo ba likulu
ezizweni, u tyo uJehova wamabandhla.
12 Kanti nina ni lona igama lami ngokutyo kwenu ukuti, Itebula leNkosi li
ngcolile, nesitelo salo, e si ukudhla kwake, si ya deleleka.
13 Ni tyo nokuti, Bheka, Li inkatazo
engaka! ni li futele nina, u tyo uJehova
wamabandhla; ni letile edwenguliweyo, nequgayo, negulayo; na leta umnikelo onje; nga ngi kwamkela loku esandhleni senu na? u tyo uJehova.
14 Kepa ka qalekiswe umkohlisi o neduna emhlambini wake, a funge a nikele iNkosi into engahlanzeki; ngokuba ngi iNkosi enkulu u tyo uJehova
wamabandhla, negama lami li yesabeka
ezizweni.

ISAHLUKO 2.

KALOKUKE lesisiyalezelo si kinina,
bateteleli.
2 Uma ni nga vumi ukuzwa, noma ni
nga ku beki enhliziyweni, ukunika
udumo kulo igama lami, u tyo uJehova
wamabandhla, ngo tuma pela isiqalekiso pezu kwenu, ngi qalekisa izibusiso
zenu; yebo se ngi zi qalekisile, ngokuba
a ni ku beki enhliziyweni.
3 Bheka, mina ngo nqabela imbeu kinina, ngi hlakaze amanyala pezu kobuso benu, amanyala amadili enu, ko ti
umuntu a ni suse kanye nawo.
4 Ni ya kwazi nina ukuba ngi tumile
kini lesisiyalezelo, ukuze uvumelwano
lwami lu be kuLevi, u tyo uJehova wamabandhla.
5 Uvumelwano lwami lwa ba kuye
lokupila no lokutula; nga m nika kona
ku be ngokwesaba wa ngesaba yena, wa
kotamela pambi kwami.
6 Umteto weqiniso u be semlonyeni
wake, ububi a bu tolwanga ezindebeni
zake; wa hamba nami ngokutula, na
ngokulungisa, wa pendula abaningi ebubini.
7 Ngokuba izindebe zomteteleli nga zi
gcina ukwazi, nga ba funa nomteto
emlonyeni wake; ngokuba u isigijimi
sika Jehova wamabandhla yena.
8 Kepa nina ni pambukile endhleleni; ni kubekisile abaningi emtetweni;
ni citile uvumelwano luka Levi, u tyo
uJehova wamabandhla.
9 Kantike mina ngi nenzile ni delelwe, ni totyiswe kubantu bonke, njengokuba a ni gcinanga izindhlela zami,
namkela ubuso emtetweni.
10 A ngi ti si noBaba munye tina sonke na? a si ye uTixo munye o si dalileyo na? Yini ukuba si kohlisane ilomuntu nomzalwana wake, ukwapula
uvumelwano lobaba betu na?
11 uJuda u kohlisile, ku ti okunengekayo kwenziwe eIsraeli na seJerusalema; ngokuba uJuda wapulile oku
ingcwele kuka Jehova a ku tandayo u
zi lahlile wa tata indodakazi yotixo
ongaziwayo.
12 uJehova wo nquma umuntu o kwenzayo loku, ovusayo nopendulayo ematenteni ka Jakobe, noma e nikela isipo
kuJehova wamabandhla.
13 Na loku ni kwenzile kabili, na sibekela ilati lika Jehova ngezinyembezi,
nokulila, nokukala ku ze ku be kona
uku nga si naki isipo, noku ngamkeli
ngentokozo ezandhleni zenu.
14 Kepa ni ti, Ngani na? Ngokuba
uJehova u be ufakazi pakati kwako nomfazi wobutya bako, o m kohlisileyo
wena; noko yena u ohlanganiselweyo
wako, u umfazi wovumelwano lwako.

15 Kepa a kenzanga munye na? insa-
lo yomoya i kuye nayo; Po, u be munye
ngani na? wa e funa inzalo ka Tixo.
Ngako lindani umoya wenu, ma ka nga
m kohlisi umfazi wobutya bako noye-
dwa wenu.
16 Ngokuba u ya zonda ukulahla, u
tyo uJehova uTixo wa seIsraeli, u ya
sibekela nohlupo ngokwambata kwake,
u tyo uJehova wamabandhla: ngako
lindani umoya wenu, ni nga kohlisi.
17 Ni katazile uJehova ngamazwi
enu; kepa ni tyo ukuti, Si m katazile
ngani na? uma ni tyo ukuti, Bonke, ilo
o wenza kabi u lungile emehlweni ka Je-
hova, u ya tokoza ngabo yena; noko,
U pi uTixo wokwahlula na?

## ISAHLUKO 3.

BHEKA, mina ngo tuma isitunywa
sami, a lungise indhlela pambi kwa-
mi, ku ya kuti iNkosi e ni yi funayo yo
fika i zuma, i ti isitunywa sovumelwa-
no e ni si fisayo; bheka, si yeza u tyo
uJehova wamabandhla.
2 Kepa ubani a nga lu hlalela usuku
lokuza kwaso, ubani a ngema na seku-
bonakaleni kwaso, ngokuba sona si nje-
ngomlilo woncibilikisayo, njengomhla-
nhloti wabahlanzi.
3 Ko ti si hlale njengoncibilikisayo
nohlanzisayo wesiliva; sona si ya ku-
hlanzisa amadodana ka Levi, si wa cwe-
ngise njengegolide nesiliva, a be kuJe-
hova, a nikele umnikelo ngokulunga.
4 Lapo umnikelo kaJuda neJerusale-
ma wo ba mnandi kuJehova njengasezi-
nsukwini zamandulo, na seminyakeni e
dhlulileyo.
5 Ngi ya kuti ngi sondele kini ku be
ngokwahlula, ngi be ufakazi otyetyayo
nga kubo abangoma, nabapingi, nabafu-
ngela amanga, nabamuka inkokelo yo-
kokelwayo, nomfelokazi nenkedama,
naba pambukisa umfokazi, nabo a ba
ngesabi, u tyo uJehova wamabandhla.
6 Ngokuba mina ngi nguJehova, a ngi
penduki, ngako nina madodana ka Ja-
kobe a ni qedwa.
7 Ku suke emihleni ya oyihlo ni dedi-
le emitetweni yami, ni nga i laleli. Bu-
yelani kimi, ngo ti ngi buyele kini, u
tyo uJehova wamabandhla; kanti ni ti,
So buyela ngani na?
8 Umuntu u ya kweba kuTixo ini?
nebile kimi, noko ni ti, Sebile kuwe
ngani na? Ngokweshumi na ngemi-
nikelo.
9 Ni tukiwe ngesituko, ngokuba ne-
bile kimi, nina sizwe sonke.
10 Ngenisani okweshumi konke
endhlini yenyango, ku be kona ukudhla
endhlini yami, ni ngi linge pela nga
loku, u tyo uJehova wamabandhla, uma
ngi nga yi ku ni vulela izibuko zezulu,
ngi ni telele ubusiso, ku ze ku be uku-
pela kokuningi.
11 Ngi ya kuti ngi kuze odhlayo nge-
nxa yenu, a ka yi ku qeda ukudhla ko-
mhlabati wenu, nevini lenu a li yi ku
puta endhle, u tyo uJehova wamaba-
ndhla.
12 Ko ti izizwe zonke zi ti ni bu-
sisiwe, ngokuba ni ya kuba izwe eli-
tokozisayo, u tyo uJehova wamaba-
ndhla.
13 Amazwi enu a be lukuni nga kimi,
u tyo uJehova; noko ni ti Si kulumeni
nga kuwe na?
14 Ni tyilo ukuti, Ku ize ukukonza
uTixo; ku inzuzoni uma si gcinile izi-
yalezelo zake, noma si hambile ngokwe-
sililo pambi kuka Jehova wamabandhla
na?
15 Kalokuke tina si ti ba busisiwe
abakukumeleyo; bakiwe pela bona a
benza okubi; ba ya zisindisa bona a ba
m lingayo uTixo.
16 Lapo bona a ba m esabayo uJehova
ba be be kuluma umuntu kumngane
wake; kwa ti uJehova wa qapela we-
zwa, ya ti incwadi yokukumbula ya
lotyelwa pambi kwake bona a ba m
esabayo uJehova, ba kumbula igama
lake.
17 Bona ba ya kuba abami, u tyo uJe-
hova wamabandhla ngosuku e ngi ye-
nza ngalo ingcebo yami, ngi ya kuti ngi
ba haukele, njengomuntu e haukela
indodana yake e m konzayo.
18 Lapo no buya, ni qike pakati ko-
mkonzayo uTixo, naye o nga m konziyo.

## ISAHLUKO 4.

NGOKUBA usuku lu yeza olu za ku
tyisa njengeziko, ko ti abazidhlayo
bonke, nabo bonke a benza kabi ba be
njengeziqu; usuku oluzayo lo ba tyisa,
u tyo uJehova wamabandhla, ukuze lu
nga shiyi kubo impande negatya.
2 Kepa kinina e ni lesabayo igama
lami ilanga lokulunga li ya kupuma li
nokupilisa emapikweni alo; ni ya ku-
puma, neqa njengamatole esibaya.
3 Nina ni ya kunyatela pansi ababi;
ngokuba bo ba umlota pansi kweziqu

zezinyawo zenu ngosuku e ngi ya kwenza loku ngalo, u tyo uJehova wamabandhla.

4 Kumbulani umteto ka Mosi inceku yami, e nga m yaleza wona eHorebi, u be kubo abaIsraeli bonke, iziyalezelo, nezahlulo.

5 Bhekani ngo tuma kini uElija umazisi nga pambi kokufika kwa lomhla omkulu osabekayo ka Jehova;

6 Yena wo pendula inhliziyo ya oyise kumadodana, nenhliziyo yamadodana kubo oyise funa ngi ze ngi tyaye izwe ngokubujiswa.



UKUPELA KWETESTAMENTE ELIDALA.



# ITESTAMENTE ELITYA

## LENKOSI NOMSINDISI WETU UJESU KRISTU.

KU KITYWA OLUMINI LWAMAGREKI;

KU LOTYWA NGOKWESIZULU.

---

# THE NEW TESTAMENT

OF OUR

## LORD AND SAVIOUR JESUS CHRIST;

TRANSLATED OUT OF

THE ORIGINAL GREEK;

INTO THE ZULU LANGUAGE.

---

FOURTH EDITION.

---

NEW YORK:
AMERICAN BIBLE SOCIETY,
INSTITUTED IN THE YEAR MDCCCXVI.

1883.

[*Zulu, New Testament.*]

IVANGELI NGOKUBALA KUKA

# MATEU.

---

ISAHLUKO 1.

INCWADI yokuzalwa kuka Jesu Kristu, indodana ka Davida, indodana ka Abrahama; Luk. 3. 23. Izihl. 132. 11. Isai. 11. 1. Jer. 23. 5. isa. 22. 42. John. 7. 42. Imis. 2. 30. & 13. 23. Rome 1. 3. ‖ Gen. 12. 3. & 22. 18. Gal. 3. 16.

2 uAbrahama wa zala uIsaka; uIsaka wa zala uJakobe; uJakobe wa zala uJuda nabafo wabo;
Gen. 21. 2, 3. & 25. 26. & 29. 35.

3 uJuda wa zala uFaresi noZara kuTamari; uFaresi wa zala uEsromi; uEsromi wa zala uAramu; Gen. 38. 27–30. Rute 4. 18–22. 1 Kron. 2. 4–12.

4 uAramu wa zala uAminadaba; uAminadaba wa zala uNasoni; uNasoni wa zala uSalmona;

5 uSalmona wa zala uBoazi kuRahabi; uBoazi wa zala uObedi, kuRuti; uObedi wa zala uJese;

6 uJese wa zala uDavida inkosi; uDavida inkosi wa zala uSolomona kuyena owa be umka Uria;
1 Sam. 16. 1. & 17. 12. 2 Sam. 12. 24.

7 uSolomona wa zala uRoboama; uRoboama wa zala uAbia; uAbia wa zala uAsa; 1 Kron. 3. 10–14.

8 uAsa wa zala uJosafati; uJosafati wa zala uJorami; uJorami wa zala uOzia;

9 uOzia wa zala uJotami; uJotami wa zala uAhazi; uAhazi wa zala uHezekia;

10 uHezekia wa zala uManasa; uManasa wa zala uAmoni; uAmoni wa zala uJosia; 2 Ama. 20. 21.

11 uJosia wa zala uJekonia nabafo wabo ekutunjweni eBabulona;
1 Kron. 3. 15, 16. 2 Ama. 24. 14, 15, 16. & 25. 11. 2 Kron. 36. 10, 20. Jer. 27. 20. & 39. 9. & 52. 11, 15, 28–30. Dan. 1. 2.

12 Emva kokutunjwa eBabulona, uJekonia wa zala uSalatieli; uSalatieli wa zala uZorobabeli; 1 Kron. 3. 17, 19. Ezra 3. 2. & 5. 2. Neh. 12. 1. Hag. 1. 1.

13 uZorobabeli wa zala uAbiudi; uAbiudi wa zala uEliakimi; uEliakimi wa zala uAzori;

14 uAzori wa zala uSadoki; uSadoki wa zala uAkimi; uAkimi wa zala uEliudi;

15 uEliudi wa zala uElezari; uElezari wa zala uMatani; uMatani wa zala uJakobe;

16 uJakobe wa zala uJosefa, indoda ka Maria, owa zala uJesu o tiwa uKristu.

17 Ku njalo izizukulwane zonke, zi suka kuAbrahama zi ze zi fike kuDavida, zi izizukulwane ezi ishumi nane; zi suka kuDavida zi ze zi fike ekutunjweni eBabulona, zi izizukulwane ezi ishumi nane; zi suka ekutunjweni eBabulona zi ze zi fike kuKristu, zi izizukulwane ezi ishumi nane.

18 Ukuzalwa kuka Jesu Kristu kwa ba nje; unina uMaria, e se miselwe uJosefa, be nga ka hlangani, wa bonwa e kuleliswe uMoya o ingcwele.
Luk. 1. 27. & 1. 35.

19 Kepa uJosefa, indoda yake, umuntu olungileyo, e nga tandi ukumtela ihlazo, wa ba nenhliziyo yokumlahla ngasese. Dut. 24. 1.

20 E sa zindhla loku, ingelosi yeNkosi ya bonakala kuye ngepupo, ya ti, Josefa, ndodana ka Davida, u ngesabi ukumtabata uMaria umkako, ngokuba loku aku kulelweyo kuye ku ngokuka Moya o ingcwele. Luk. 1. 35.

21 U ya kuzala indodana, u i qambe igama layo uJesu, ngokuba ku uye o ya kusindisa abantu bayo ezonweni zabo.
Luk. 1. 31. ‖ Imis. 4. 12. & 5. 31. & 13. 23, 38.

22 Loku konke kwenziwa ukuba ku gcwaliseke okwa shunyayelwa iNkosi ngomprofeti, ukuti,

23 Bheka, intombi i ya kukulelwa i zale indodana, ba ya kuqamba igama layo uEmanueli, oku ukuti, ukukumushelwa, uTixo e nati. Isai. 7. 14.

24 uJosefa, e se vukile ebutongweni, wenza njengokuyala kwengelosi yeNkosi, wa tabata umkake.

25 Wa e nga m azi, wa za wa zibula ngendodana, wa qamba igama layo uJesu. Eks. 13. 2. Luk. 2. 7, 21.

## ISAHLUKO 2.

UJESU se e zelwe eBetlehema la seJudia, emihleni ka Herodi inkosi, kwa fika eJerusalema izazi zi vela empumalanga, zi ti, Luk. 2. 4, 6, 7. Gen. 10. 30. & 25. 6. 1 Ama. 4. 30.

2 U pi lowo o zelwe e inkosi yabaJuda na? Sa bona inkanyezi yake si sempumalanga, si ze ukukuleka kuye. Luk. 2. 11. ‖ Imib. 24. 17. Isai. 60. 3.

3 uHerodi inkosi, e ku zwile loko, wa katazeka kanye neJerusalema lonke.

4 Wa buta bonke abapristi abakulu nababali babantu, wa ba buza ukuba uKristu u ya kuzalwapi.

5 Ba ti kuye, eBetlehema la seJudia; ngokuba ku lotyiwe umprofeti, ukuti,

6 Nawe, Betlehema, lizwe la kwa Juda, a u mucinyane ku nababusi ba kwa Juda; ku ya kuvela kuwe umbusi, o ya kubusa abantu bami abaIsraeli. Mika 5. 2. John. 7. 42. ‖ Isam. 2. 27.

7 Kona uHerodi, e se zi bizile izazi ngasese, wa zi buzisisa isikati, inkanyezi e ya bonakala ngaso.

8 Wa zi tumela eBetlehema, wa ti, hambani, ni funisise umntwana, ko ti, nxa ni m fumene, ni ze ni ngi tyele, ukuba ngi ye nami, ngi kuleke kuye.

9 Se zi zwile inkosi zemuka; bheka, inkanyezi eza i bona zi sempumalanga, ya hamba pambi kwazo, ya za yema pezu kwa lapo e kona umntwana.

10 Za ti ukubona inkanyezi za tokoza nokutokoza.

11 Za ngena endhlini, za bona umntwana noMaria unina, za kotama, za kuleka kuye; za penya impahla yazo, za m kunga ngezipo, igolide, nenhlaka nemure. Izihl. 72. 10. Isai. 60. 6.

12 Kepa zi yaliwe uTixo ngepupo ukuba zi nga buyeli kuHerodi, zemuka za ya ezweni la kubo ngenye indhlela. isa. 1. 20.

13 Se zi mukile, bheka ingelosi yeNkosi ya bonakala kuJosefa ngepupo, ya ti, Suka, u tabate umntwana nonina, u balekele Egipite, u hlale kona, ngi ze ngi ku tyele; ngokuba uHerodi u ya kufuna umntwana, ukuba a m bulale.

14 Wesuka, wa tabata umntwana nonina ebusuku, wemuka wa ya Egipite;

15 Wa hlala kona wa za wa fa uHerodi, ukuba ku gcwaliseke okwa shunyayelwa iNkosi ngomprofeti, ukuti Ngi bizile indodana yami i pume Egipite. Hos. 11. 1.

16 Kona uHerodi, se e bonile ukuti u be kohlisiwe izazi, wa tukutela kakulu; wa tuma wa bulala abantwana bonke ba seBetlehema, na semazweni onke alo, aba minyaka mibili naba ngapansi, njengesikati a be buzisise izazi ngaso.

17 Kona kwa gcwaliseka okwa shunyayelwa uJeremia umprofeti, ukuti, Jer. 31. 15.

18 Kwezwakala eRama izwi lokukala nokulila nokudabuka okukulu; uRakeli e kalela abantwana bake, e nga vumi ukutuliswa, ngokuba be nga se ko.

19 Se e file uHerodi, ingelosi yeNkosi ya bonakala ngepupo kuJosefa Egipite,

20 Ya ti, Suka u tabate umntwana nonina, u ye ezweni la seIsraeli; se be file labo aba be funa ukumbulalala umntwana.

21 Wesuka wa tabata umntwana nonina, wa ya ezweni la seIsraeli.

22 Kepa e zwa ku tiwa, uArkelau u inkosi eJudia esikundhleni sika Herodi uyise, wesaba ukuya kona; kwa ti e yaliwe uTixo ngepupo wa cezukela ezweni la seGalile, isa. 3. 13. Luk. 2. 39.

23 Weza wa hlala emzini o tiwa iNazareta, ukuba ku gcwaliseke okwa shunyayelwa abaprofeti ukuti, U ya kutiwa umNazareta. John. 1. 45.

## ISAHLUKO 3.

NGA leyomihla kwa fika uJohane umbapatizi, e shumayela ehlane la seJudia. Mark 1. 4, 15. Luk. 3. 2, 3. John. 1. 28.

2 Wa ti, Pendukani, ngokuba umbuso wezulu u sondele. Dan. 2. 44. isa. 4. 17. & 10. 7.

3 Lowo uyena a shumayela ngaye uIsaya umprofeti, e ti, Izwi lomemezayo ehlane lokuti Lungisani indhlela yeNkosi, nenze imendo yayo i qonde. Isai. 40. 3. Mark 1. 3. Luk. 3. 4. John. 1. 23. Luk. 1. 76.

4 uJohane lowo wa e nengubo yoboya bekameli, nebande lesikumba okalweni lwake; ukudhla kwake kwa ku izinkumbi, nezinyosi za sendhle. Mark 1. 6. 2 Ama. 1. 8. Zek. 13. 4. Levi 11. 22. 1 Sam. 14. 25, 26.

5 Kona kwa pumela kuye iJerusalema, neJudia lonke, nezwe lonke la seJordani, Mark 1. 5. Luk. 3. 7.

6 Ba bapatizwa uye eJordani, be vuma izono zabo. Imis. 19. 4, 18.

7 Kepa e bona abaFarisi nabaSadusi abaningi be za ekubapatizeni kwake, wa ti kubo, Nzalo yezinyoka, ubani o

ni bonise ukuba ni balekele ulaka oluzayo na? isa. 12. 34. & 23. 33. Luk. 3. 7, 8, 9. ‖ Rome 5. 9. 1 Tes. 1. 10.

8 Vezani izitelo ezi fanele ukupenduka;

9 Ni nga zindhli ngokuti, Si noAbrahama ubaba wetu; ngi ti kini, uTixo a nga m vusela uAbrahama abantwana ku lamatye. John. 8. 33, 39. Imis. 13. 26. Rome 4. 1, 11, 16.

10 Izembe se li bekiwe empandeni yemiti; imiti yonke e nga teli izitelo ezilungileyo i ya kunqunywa, i ponswe emlilweni. isa. 7. 19. Luk. 13. 7, 9. John. 15. 6.

11 Mina ngi ya ni bapatiza ngamanzi, ni penduke; kepa lowo ozayo emva kwami umkulu ku nami; a ngi fanele ukupata nezicatulo zake; yena u ya kunibapatiza ngoMoya o ingcwele, na ngomlilo. Mark 1. 8. Luk. 3. 16. John. 1. 15, 26, 33. Imis. 1. 5. & 11. 16. & 19. 4. Isai. 4. 4. & 44. 3. Mal. 3. 2. Imis. 2. 3, 4. 1 Kor. 12. 13.

12 Osihlungo sake si sesandhleni sake, u ya kuwelisisa amabele ake, a wa butele endhlini, a tyise amakoba ngomlilo ongacimekiyo. Mal. 3. 3. & 4. 1. isa. 13. 30.

13 Kona uJesu e vela eGalile weza kuJohane eJordani, ukuba a bapatizwe uye. Mark. 1. 9. Luk. 3. 21. isa. 2. 22.

14 Kepa uJohane wa m alela, e ti, Imina engi fanele ukubapatizwa uwe, wena u za kimi na?

15 uJesu wa pendula wa ti kuye, Vuma kaloku, ngokuba ku fanele si gcwalise ukulunga konke; kona wa m vumela.

16 uJesu, se e bapatiziwe, wa kupuka masinyane emanzini, izulu la m vulekela, wa bona uMoya ka Tixo ehla, kugati ijuba, e za pezu kwake. Mark 1. 10. Isai. 11. 2. & 42. 1. Luk. 3. 22. John. 1. 32, 33.

17 Bheka, kwa fika izwi li vela ezulwini, li ti, Lo u indodana yami etandiweyo, engi kolwa iyo. John. 12. 28. Izihl. 2. 7. Isai. 42. 1. isa. 12. 18. & 17. 5. Mark 1. 11. Luk. 9. 35. Ef. 1. 6. Kol. 1. 13. 2 Pet 1. 17.

## ISAHLUKO 4.

KONA uJesu wa holelwa uMoya ehlane, ukuba a lingwe uSatani. Mark 1. 12, 13. Luk. 4. 1–13. ‖ 1 Ama. 18. 12. Hez. 3. 14. & 8. 3. Imis. 8. 39.

2 Se e zile ukudhla izinsuku ezi mashumi amane, nobusuku obu mashumi amane, wandu kulamba.

3 Kwa fika umlingi kuye, wa ti, Uma u iNdodana ka Tixo, yityo ukuba lamatye a be izinkwa.

4 Wa pendula wa ti, Ku lotyiwe ukuti, Umuntu a nge pile ngesinkwa sodwa, u pila ngamazwi onke a puma emlonyeni ka Tixo. Dut. 8. 3.

5 Kona uSatani wa m yisa emzini ongcwele, wa m misa esiqongweni setempeli, Neh. 11. 1, 18. Isai. 48. 2. & 52. 1. isa. 27. 53. Isam. 11. 2.

6 Wa ti kuye, Uma u iNdodana ka Tixo, ziponse pansi ngokuba ku lotyiwe ukuti, U ya kuyala izingelosi zake ngawe, zi ku pate ngezandhla, u nga quzuleki ngonyawo etyeni. Izihl. 91. 11, 12.

7 uJesu wa ti kuye, Futi ku lotyiwe ukuti, U nga lingi iNkosi, uTixo wako. Dut. 6. 16.

8 uSatani wa buya wa m yisa entabeni ende kakulu, wa m bonisa imibuso yonke yezwe, nobukosi bayo:

9 Wa ti kuye, Ngo ku nika loku konke, uma u kotama u kuleke kimi.

10 Kona uJesu wa ti kuye, Suka, Satani; ku lotyiwe ukuti, Wo kuleka eNkosini uTixo wako, u m konze yena yedwa. Dut. 6. 13. & 10. 20. Josh. 24. 14. 1 Sam. 7. 3.

11 Kona uSatani wa m shiya, kwa fika izingelosi, za m konza. Heb. 1. 14.

12 uJesu se e zwile ku tiwa, uJohane u nikelwe ekubotyweni, wesuka wa ya eGalile. Mark 1. 14. Luk. 3. 20. & 4. 14, 31. John. 4. 43.

13 Wemuka eNazareta, weza wa hlala eKapernaume, nga selwandhle, ezweni la kwa Zabulona nela kwa Naftali:

14 Ukuba ku gcwaliseke okwa shunyayelwa uIsaya umprofeti ukuti,

15 Izwe la kwa Zabulona, nezwe la kwa Naftali, endhleleni ya selwandhle, pesheya kwe Jordani, iGalile lezizwe: Isai. 9. 1, 2.

16 Abantu aba be hlezi ebumnyameni ba bonile ukukanya okukulu, nakwaba be hlezi ezweni na setunzini lokufa ku pumele ukukanya. Isai. 42. 7. Luk. 2. 32.

17 Kona uJesu wa qala ukushumayela nokuti Pendukani, ngokuba umbuso wezulu u sondele. Mark 1. 14, 15. isa. 3. 2. & 10. 7.

18 uJesu e sa hamba nga selwandhle lwa seGalile, wa bona izelamani ezibili uSimone o tiwa uPetro, noAndrea umfo wabo, be ponsa ineta elwandhle be ngabalobi. Mark 1. 16, 17, 18. Luk. 5. 2. John. 1. 42.

19 Wa ti kubo, Ngi landeleni; ngi ya
kunenza ni be abalobi babantu.
Luk. 5. 10, 11.
20 Besuka masinyane, ba shiya amaneta, ba m landela. Mark 10. 28. Luk. 18. 28.
21 Se e qubekile, wa bona ezinye izelamani ezibili, uJakobe ka Zebedi noJohane umfo wabo be semkunjini kanye noZebedi uyise, be lungisa amaneta abo: wa ba biza. Mark 1. 19, 20. Luk. 5. 10.
22 Besuka masinyane, ba shiya umkumbi noyise, ba m landela.
23 uJesu wa hamba ezweni lonke la seGalile, e fundisa ezindhlini zokusonta, wa shumayela ivangeli lombuso, wa ba pilisa abantu izifo zonke, nokugula konke. isa. 9. 35. Mark 1. 21, 39. Luk. 4. 15, 44. ‖ isa. 24. 14. Mark 1. 14. & 1. 34.
24 Udumo lwake lwezwakala ezweni lonke la seSiria; ba leta kuye abagulayo bonke, aba kwelwe izifo nezinhlupeko eziningi, naba namademone naba namabungane, naba namaparalio; wa ba pilisa.
25 Kwa m landela abantu abaningi, be vela eGalile, na seDekapoli, na seJerusalema, na seJudia, na ngapesheya kweJordani. Mark 3. 7.

## ISAHLUKO 5.

SE e bonile isixuku, wenyukela entabeni; e hlala pansi, abafundi bake beza kuye. Mark 3. 13.
2 Wa vula umlomo wake, wa ba fundisa, e ti,
3 Ba busisiwe abampofu emoyeni, ngokuba umbuso wezulu u ngowabo.
Luk. 6. 20. ‖ Izihl. 51. 17. Amazwi 16. 19. & 29. 23. Isai. 57. 15. & 66. 2.
4 Ba busisiwe abakalayo, ngokuba ba ya kutokoziswa. Isai. 61. 2, 3. Luk. 6. 21. John. 16. 20. 2 Kor. 1. 7. Isam. 21. 4.
5 Ba busisiwe abamnene, ngokuba ba ya kudhla ifa lezwe. Izihl. 37. 11. Rome 4. 13.
6 Ba busisiwe abalambele bomele ukulunga, ngokuba ba ya kusuta.
Isai. 55. 1. & 65. 13.
7 Ba busisiwe aba nesihau, ngokuba ba ya kuhaukelwa. Izihl. 41. 1. isa. 6. 14. Mark 11. 25. 2 Tim. 1. 16. Heb. 6. 10. Jak. 2. 13.
8 Ba busisiwe abamhlope ngenhliziyo, ngokuba ba ya kubona uTixo.
Izihl. 15. 2. & 24. 4. Heb. 12. 14. 1 Kor. 13. 12. 1 John. 3. 2, 3.
9 Ba busisiwe abalamulayo, ngokuba ba ya kutiwa abantwana baka Tixo.
10 Ba busisiwe abahlutywa ngokulunga, ngokuba umbuso wezulu u ngowabo. 2 Kor. 4. 17. 2 Tim. 2. 12. 1 Pet. 3. 14.
11 Ni busisiwe nxa be ni tuka, ba ni hlupe; ba ni qambele okubi konke ngami. Luk. 6. 22. 1 Pet. 4. 14.
12 Jabulani, ni tokoze, ngokuba umvuzo wenu umkulu ezulwini; ba hlupa njalo abaprofeti abanandulеleyo.
Luk. 6. 23. Imis. 5. 41. Rome 5. 3. Jak. 1. 2. 1 Pet. 4. 13. ‖ 2 Kron. 36. 16. Neh. 9. 26. isa. 23. 34, 37. Imis. 7. 52. 1 Tes. 2. 15.
13 Nina ni usaoti wezwe; kepa uma usaoti e dumele, ko yoliswa ngani na? a u sa fanele luto, kupela ukulahlwa ngapandhle, nokunyatelwa abantu.
Mark 9. 50. Luk. 14. 34, 35.
14 Nina ni ukukanya kwezwe. Umuzi owakiwe entabeni u nge siteke.
Amazwi 4. 18. Fil. 2. 15.
15 A sokelwa isibani, si bekwe pansi kwesitya; si ya fakwa otini, si ba kanyisele bonke aba sendhlini. Mark 4. 21. Luk. 8. 16. & 11. 33.
16 Njalo a ku kanye ukukanya kwenu pambi kwabantu, ukuba ba bone imisebenzi yenu elungileyo, ba dumise uYihlo wenu o sezulwini. 1 Pet. 2. 12. John. 15. 8. 1 Kor. 14. 25.
17 Ni nga ti, ngi ze ukucita umteto nabaprofeti; a ngi zanga ukucita, ngi ze ukugcwalisa. Rome. 3. 31. & 10. 4. Gal. 3. 24.
18 Ngi qinisile ngi ti kini, ku nga ka dhluli izulu nomhlaba, ku nge dhluli ibalana li linye, nesicatyana si sinye somteto, ku ze kwenziwe konke.
Luk. 16. 17.
19 Owapula u be munye ku lemiyalo emncinyane, a fundise abantu okunjalo, u ya kutiwa omncinyane embusweni wezulu, kepa o yenza a i fundise, lowo u ya kutiwa omkulu embusweni wezulu. Jak. 2. 10.
20 Ngi ti kini, uma ukulunga kwenu ku nga dhluli okwababali nokwabaFarisi, ni nge ngene embusweni wezulu.
Rome 9. 31. & 10. 3.
21 Ni zwile kwa tiwa kwabendulo, U nga bulali; obulalayo wo ba necala lokulahlwa. Eks. 20. 13. Dut. 5. 17.
22 Kepa mina ngi ti kini, Lowo otukutelela umfo wabo ngeze, wo ba necala lokulahlwa; notyoyo kumfo wabo ukuti, Silima, wo ba necala empakatini; notyoyo ukuti, Siula, wo ba necala lokulahlwa egehena lomlilo. 1 John. 3. 15.
23 Nxa u nikela umnikelo wako elatini, u sa kumbula lapo ukuba u necala kumfo wenu; isa. 8. 4. & 23. 19.

24 Shiya lapo umnikelo wako pambi kwelati, qala u ye, u buyisane nomfo wenu, kona u ya kuza, u nikele umnikelo wako.

25 Tyetya u buyisane nokumangalelayo, u se sendhleleni naye, funa okumangalelayo a ku nikele kumahluli, umahluli a ku nikele kulo ipolisa, u fakwe etilongweni.
Amazwi 25. 8. Luk. 12. 58, 59.

26 Ngi qinisile ngi ti kuwe, A u sa yi kupuma kona, u nga ka koki imalana yokupela.

27 Ni zwile kwa tiwa kwabendulo, U nga pingi. Eks. 20. 14. Dut. 5. 18.

28 Kepa mina ngi ti kini, Lowo o buka umfazi, a m kanuke, u se pingile naye ngenhliziyo yake. Jobe 31. 1.
Amazwi 6. 25. Gen. 34. 2. 2 Sam. 11. 2.

29 Uma iso lako lokunene li konisa, li kipe, u li lahle; ngokuba kuhle kuwe, ukuba ku fe li be linye kuwo amalungu ako, ku nokuba umzimba wonke wako u lahlwe egehena. isa. 18. 8, 9.
Mark 9. 43–47. isa. 19. 12. Rome 8. 13.
1 Kor. 9. 27. Kol. 3. 5.

30 Noma isandhla sako sokunene si konisa, si nqume, u si lahle; ngokuba kuhle kuwe, ukuba ku fe li be linye kuwo amalungu ako, ku nokuba umzimba wonke wako u lahlwe egehena.

31 Kwa ku tyiwo ukuti, O lahla umkake, a'ka m nike incwadi yokwahlukana. Dut. 24. 1. Jer. 3. 1. isa. 19. 3.
Mark 10. 2–12.

32 Kepa mina ngi ti kini, O lahla umkake, e nge nacala lokupinga u ya m pingisa; noganwa olahliweyo, u ya pinga. isa. 19. 9. Luk. 16. 18. Rome 7. 3.
1 Kor. 7. 10, 11.

33 Futi ni zwile kwa tiwa kwabendulo, U nga fungi amanga u qinise eNkosini izifungo zako. isa. 23. 16. Eks. 20. 7.
Levi 19. 12. Imib. 30. 2. Dut. 5. 11. & 23. 23.

34 Kepa mina ngi ti kini, Ni nga fungi nakanye; ni nga fungi izulu; ngokuba li isihlalo sika Tixo. isa. 23. 16, 18, 22.
Jak. 5. 12. Isai. 66. 1.

35 Ni nga fungi nomhlaba; ngokuba u isenabelo sake; neJerusalema; ngokuba li umuzi weNkosi enkulu.
Izihl. 48. 2. & 87. 3.

36 U nga li fungi nekanda lako; ngokuba a u nakupendula nalunye unwele lu be mhlope, nokuba lu be mnyama.

37 Kepa izwi lenu a li be ukuti, Yebo, yebo, qa, qa. Okudhlulula loku ku vela kokubi. Kol. 4. 6. Jak. 5. 12.

38 Ni zwile kwa tiwa, Iso ngeso, izinyo ngezinyo. Eks. 21. 24. Levi 24. 20.
Dut. 19. 21.

39 Kepa mina ngi ti kini, Ni ngemelani nokubi; kepa o za kukutyaya esihlatini sokunene, m pendulele nesinye.
Amazwi 20. 22. & 24. 29. Luk. 6. 29.
Rome 12. 17, 19. 1 Kor. 6. 7. 1 Tes. 5. 15.
1 Pet. 3. 9. ‖ Isai. 50. 6. Isililo 3. 30.

40 No tanda ukukumangalela, a kwamuke ibantyi, m nike nengubo.

41 No ku quba imaili li linye, hamba naye a be mabili. isa. 27. 32. Mark 15. 21.

42 Mu pe o cela kuwe; u nga m fulateli o tanda ukutyeleka kuwe.
Dut. 15. 8, 10. Luk. 6. 30, 35.

43 Ni zwile kwa tiwa, Wo tanda owakelene nawe, u zonde isita sako.
Levi 19. 18. Dut. 23. 6. Izihl. 41. 10.

44 Kepa ngi ti kini, Tandani izita zenu ni ba busise aba ni tukayo ni ba pate kahle aba ni zondayo, ni ba nxusele aba ni hlebayo, naba ni hlupayo;
Luk. 6. 27, 35. Rome 12. 14, 20. ‖ Luk. 23. 34.
Imis. 7. 60. 1 Kor. 4. 12, 13. 1 Pet. 2. 23. & 3. 9.

45 Ukuba ni be abantwana baka Yihlo o sezulwini; yena u pumisa ilanga lake pezu kwababi nabahle, u nisa imvula pezu kwabalungileyo nabangalungile.
Jobe 25. 3.

46 Uma ni tanda aba ni tandayo, ni nomvuzo muni na? a benzi njalo abatelisi na? Luk. 6. 32.

47 Uma ni bingelela abafo wenu bodwa, ni ba dblula abanye ngani na? a benzi njalo abezizwe na?

48 Pelelani njengoYihlo o sezulwini u pelele. Gen. 17. 1. Levi 11. 44. & 19. 2.
Luk. 6. 36. Kol. 1. 28. & 4. 12. Jak. 1. 4.
1 Pet. 1. 15, 16. Ef. 5. 1.

## ISAHLUKO 6.

QONDANI ni nga teli izipo zenu pambi kwabantu, ukuba ni bonwe ibo; uma ku njalo, a ni namvuzo kuYihlo o sezulwini. Dut. 24. 13. Izihl. 112. 9 Dan. 4. 27.
2 Kor. 9. 9, 10.

2 Njalo lapo u zi tela izipo, u nga kalisi itilongo pambi kwako, njengabazenzisi benza ezindhlini zokusonta na sezindhleleni, ukuba ba dunyiswe abantu. Ngi qinisile ngi ti kini, ba nomvuzo wabo.
Rome 12. 8.

3 Kepa wena, lapo u zi tela izitelo isandhla sako sokohlo, a si nga kwazi esi kwenzayo esokunene;

4 Ukuze ukupa kwako ku siteke; ko

ti uYihlo o bona ekusitekeni, a ku vuze
obala. Luk. 14. 14.
5 Na lapo u kulekayo, u nga bi njenga-
bazenzisi; ngokuba be tanda ukukuleka
be mi ezindhlini zokusonta na sekuhla-
nganeni kwezindhlela, ukuba ba bonwe
abantu. Ngi qinisile ngi ti kini, ba
nomvuzo wabo.
6 Kepa wena, lapo u kulekayo, ngena
endhlini yako, u vale umnyango wako,
u kuleke kuYihlo o sekusitekeni; ko ti
uYihlo o bonayo ekusitekeni a ku vuze
obala. 2 Ama. 4. 33.
7 Ekukulekeni kwenu ni nga kulu-
mize njengabezizwe; ba ti bona ba ya
kuzwiwa ngokukuluma kwabo oku-
ningi. Ums. 5. 2. 1 Ama. 18. 26, 29.
8 Ma ni nga ba lingisi; uYihlo wenu
u ya kwazi eni ku dingayo, ni nga ka
celi kuye.
9 Ngako kulekani ni ti, Baba wetu o
sezulwini, Ma li hlonitywe igama lako;
Luk. 11. 2-4.
10 Umbuso wako ma u ze; Intando
yako ma yenziwe emhlabeni njenga
sezulwini; isa. 26. 39, 42. Imis. 21. 14.
Izihl. 103. 20, 21.
11 U si pe namhla ukudhla kwetu
okwaneleyo; Jobe 23. 12. Amazwi 30. 8.
12 U si tetelele amacala etu njengokuba
si ba tetelela aba namacala kiti;
isa. 18. 21-35.
13 U nga si ngenisi ekulingweni,
kodwa u si sindise kokubi; [ngokuba
umbuso u ngowako namandhla, nobu-
kosi, ku ze ku be pakade. Ameni.]
isa. 26. 41. Luk. 22. 40, 46. 1 Kor. 10. 13.
2 Pet. 2. 9. Isam. 3. 10. John 17. 15.
1 Kron. 29. 11.
14 Ngokuba uma ni tetelela abantu
izono zabo, uYihlo wenu o sezulwini u
ya kunitetelela nina. Mark 11. 25, 26.
Ef. 4. 32. Kol. 3. 13.
15 Kepa uma ni nga ba teteleli abantu
izono zabo, uYihlo wenu a ka yi kunite-
telela izono zenu. isa. 18. 35. Jak. 2. 13.
16 Uma ni zila ukudhla, ni nga bi nje-
ngabazenzisi, ni nyukumale, ngokuba
be fipaza ubuso babo, ukuba ba bonakale
kubantu be zila. Ngi qinisile ngi ti kini,
ba nomvuzo wabo. Isai. 58. 5.
17 Kepa wena lapo u zilayo gcoba
ikanda lako, u geze ubuso bako;
Rute 3. 3. Dan. 10. 3.
18 Ukuba u nga bonakali kubantu u
zila, u bonakale kuYihlo e sekusitekeni,
ko ti uYihlo o bona ekusitekeni, a ku-
vuze obala.
19 Ni nga zibekeleli imfuyo emhlabe-
ni, lapo konayo inundu nokugwala, na
lapo ku fohla amasela ebe. Amazwi 23. 4.
1 Tim. 6. 17. Heb. 13. 5. Jak. 5. 1-3.
20 Kodwa ni zibekelele imfuyo ezu-
lwini, lapo ku ngoni inundu nokugwa-
la, na lapo ku nga fohli amasela ebe.
isa. 19. 21. Luk. 12. 33, 34. & 18. 22.
1 Tim. 6. 19. 1 Pet. 1. 4.
21 Ngokuba lapa i kona imfuyo yenu,
yo ba kona nenhliziyo yenu.
22 Ukukanya komzimba ku iso; nja-
lo uma iso lako lihle, wo kanya umzi-
mba wonke. Luk. 11. 34, 36.
23 Kepa uma iso lako libi, ko ba
mnyama umzimba wonke wako. Njalo
uma ukukanya oku pakati kwako ku
mnyama, lobubumnyama bu ngaka-
nani!
24 A ku ko muntu o nga konza ama-
kosi amabili; ngokuba u ya kuzonda
enye, a tande enye; nokuba a bambe-
lele kwenye, a i dele enye. Ni nge
konze uTixo noMamona. Luk. 16. 13.
Gal. 1. 10. 1 Tim. 6. 17. Jak. 4. 4. 1 John. 2. 15.
25 Ngaloku ngi ti kini, Ni nga kata-
leli ukupila kwenu, ukuba ni ya ku-
dhlani, ni ya kupuzani; nomzimba we-
nu, ukuba ni ya kwambatani. Ukupila
a ku dhluli ukudhla na? nomzimba a
u dhluli izambato na? Izihl. 55. 22.
Luk. 12. 22, 23. Fil. 4. 6. 1 Pet. 5. 7.
26 Bhekani izinyoni zezulu; a zi
hlwanyeli, a zi vuni, a zi buteli ezi-
ndhlini; kepa uYihlo wenu o sezul-
wini u ya zondhla. A ni zi dhluli
kakulu na?
Jobe 38. 41. Izihl. 147. 9. Luk. 12. 24-32.
27 U mupi kini o ngenezelela ubude
bake ingalo inye ngokukatalela na?
28 Ni katalela izambato ngani na;
Qondani iminduze ya sendhle, ukumila
kwayo; a i sebenzi, a i poti:
29 Kepa ngi ti kini, noSolomona ngo-
kukazimula konke kwake, ka hlobisa-
nga okwayo.
30 Uma uTixo e vunulisa njalo utyani
ba sendhle obu kona namhla, ngango-
mso bu ponswe eziko, a ka yi kunembe-
sa kakulu nina eni nokukolwa okunci-
nyane na?
31 Ni nga kataleli ukuti, Si ya ku-
dhlani? Si ya kupuzani? Si ya kwa-
mbatani na;
32 Abezizwe ba funisisa konke loku;
kepa uYihlo o sezulwini u yazi ukuba
ni swele konke loku.
33 Kodwa funani kuqala umbuso ka

Tixo, nokulunga kwake, kona konke
ku ya kunezelelwa nina. 1 Ama. 3. 13.
Izihl. 37. 25. Mark 10. 30. Luk. 12. 31.
1 Tim. 4. 8.

34 Ni nga kataleli ingomso: ingomso
li ya kukatalela okwalo. Inkatazo yo-
suku yanele lona.

## ISAHLUKO 7.

NI nga zindhlekeli, ukuba ni nga
zindhlekelwa. Luk. 6. 37. Rome 2. 1.
& 14. 3, 4, 10, 13. 1 Kor. 4. 3, 5. Jak. 4. 11, 12.

2 Ngokuba ngokuzindhlekela eni zi-
ndhleka ngako ni ya kuzindhlelwa; na
nga lesosilinganisa eni linganisa ngaso,
nani ni ya kulinganiselwa ngaso.
Mark 4. 24. Luk. 6. 38.

3 U bhekelani isibi esi sesweni lomfo
wenu u nga boni ugongolo olu sesweni
lako na? Luk. 6. 41, 42.

4 U tyo kanjani kumfo wenu ukuti, A
ke ngi kipe isibi esweni lako; bheka, ku
kona ugongolo esweni lako?

5 Mzenzisi, qala u kipe ugongolo eswe-
ni lako, kona u ya kubonisisa ukukipa
isibi esweni lomfo wenu.

6 Ni nga niki izinja okungcwele; ni
nga ponsi amaparele enu pambi kwezi-
ngulube, funa zi wa nyatele ngezinyawo
zazo, zi buye zi ni hxebule.
Amazwi 9. 7, 8. & 23. 9. Imis. 13. 45, 46.

7 Celani, ni ya kupiwa; funani, ni ya
kufumana; gqongqotani, ni ya kuvulel-
lwa. isa. 21. 22. Mark 11. 24. Luk. 11. 9, 10.
& 18. 1. John. 14. 13. & 15. 7. & 16. 23, 24.
Jak. 1. 5, 6. 1 John. 3. 22. & 5. 14, 15.

8 Ngokuba lowo ocelayo u yamkeli-
swa; nofunayo u ya fumana; nogqo-
ngqotayo u ya vulelwa. Amazwi 8. 17.
Jer. 29. 12, 13.

9 U mupi umuntu kinina, oku nga ti
uma indodana yake i cela isinkwa, a i
nike itye na? Luk. 11. 11, 12, 13.

10 Noma i cela inhlanzi, a i nike inyo-
ka na?

11 Uma nina, eni nga lungile, nazi
ukubapa abantwana benu izipo ezinhle,
kakulu uYihlo wenu o sezulwini wo ba
pa aba cela kuye okuhle. Gen. 6. 5. & 8. 21.

12 Konke eni tanda ukuba abantu, ba
kwenze kini, kwenzeni kubona. Loku
ku umteto nabaprofeti. Luk. 6. 31.
Levi 19. 18. isa. 22. 40. Rome 13. 8, 9, 10.
Gal. 5. 14. 1 Tim. 1. 5.

13 Ngenani ngesango elincinyane; li
kulu isango, nendhlela i banzi e ya eku-
bujisweni; be baningi aba ngena ngalo.
Luk. 13. 24.

14 Li ncinyane isango, nendhlela i
umcingo e ya ekupileni, ba incozana aba
i fumanayo.

15 Xwayani abaprofeti bamanga abeza
kini bembatise okwezimvu, kepa ngapa-
kati ba izimpisi ezipangayo. Dut. 13. 3.
Jer. 23. 16, isa. 24. 4, 5, 11, 24. Mark 13. 22.
Rome 16. 17, 18. Ef. 5. 6. Kol. 2. 8.
2 Pet. 2. 1, 2, 3. 1 John. 4. 1. ‖ Mika 3. 5.
2 Tim. 3. 5. ‖ Imis. 20. 29, 30.

16 Ni ya kubazi ngezitelo zabo. Ku
yakiwa ini izinhlamvu zevini emeveni
namakiwane ogaganeni na? isa. 12. 33.
Luk. 6. 43, 44.

17 Njalo imiti yonke elungileyo i tela
izitelo ezihle; kepa umuti omubi u tela
izitelo ezibi. Jer. 11. 19. isa. 12. 33.

18 Umuti olungileyo u nge tele izitelo
ezibi nomuti omubi u nge tele izitelo
ezihle.

19 Imiti yonke e nga teli izitelo ezihle
i ya nqunywa, i ponswe emlilweni.
isa. 3. 10. Luk. 3. 9. John. 15. 2, 6.

20 Njalo ni ya kubazi ngezitelo za-
bo.

21 A sibo bonke abatyoyo kimi ukuti,
Nkosi, Nkosi, aba ya kungena embu-
sweni wezulu; kupela owenza intando
ka Baba o sezulwini. Hos. 8. 2.
isa. 25. 11, 12. Luk. 6. 46. & 13. 25.
Imis. 19. 13. Rome 2. 13. Jak. 1. 22.

22 Baningi aba ya kuti kimi nga lo-
mhla, Nkosi, Nkosi, a si profetanga ini
ngegama lako na? na ngegama lako a
si kipanga ini amademone na? na nge-
gama lako a senzanga ini imisebenzi
emikulu eminingi na? Imib. 24. 4.
John. 11. 51. 1 Kor. 13. 2.

23 Kona ngi ya kutyo kubo ukuti, A
ngi zanga ngi nazi; sukani kimi, nina
abenza okubi. isa. 25. 12. Luk. 13. 25, 27.
2 Tim. 2. 19. ‖ Izihl. 5. 5. & 6. 8. isa. 25. 41.

24 Lowo o wezwa lamazwi ami, a
wenze, ngo m fanisa nomuntu ohlaka-
nipileyo, owaka indhlu yake edwaleni:
Luk. 6. 47–49.

25 La na imvula, kwa fika uzamcolo,
umoya wa vunguza, wa i tyaya leyo-
ndhlu; kepa a i wanga, ngokuba i bi
sekelwe idwala.

26 Lowo o wezwa lamazwi ami, e nga
wenzi, u faniswa nomuntu o isiula, owa-
ka indhlu yake esihlabatini;

27 La na imvula, kwa fika uzamcolo,
umoya wa vunguza, wa i tyaya leyo-
nhlu, ya wa, kwa ba kukulu ukuwa
kwayo.

28 Kwa ti, uJesu e se qedile lamazwi,

abantu ba mangala ngokufundisa kwa-
ke ; isa. 13. 54. Mark 1. 22. & 6. 2. Luk. 4. 32.
29 Ngokuba wa ba fundisa njengona-
mandhla, ku nge njengababali.
John. 7. 46.

## ISAHLUKO 8.

E SEUKILE entabeni, abantu abani-
ngi ba m landela.
2 Kwa fika o ilepero, wa kuleka kuye,
e ti, Nkosi, uma u tanda u nga ngi hla-
mbulula. Mark 1. 40–44. Luk. 5. 12–14.
3 uJesu wa selula isandhla sake, wa m
pata, e ti, Ngi ya tanda ; hlambululeka.
Wa hlambululeka masinyane ubulepero
bake.
4 uJesu wa ti kuye, Bheka, u nga tyeli
umuntu ; hamba u ye u zibonakalise
kumpristi, u yise umnikelo, a u yalelayo
uMose, ku be ukuqinisa kubo. isa. 9. 30.
Mark 5. 43. Levi 14. 3, 4, 10. Luk. 5. 14.
5 uJesu e se ngenile eKapernaume,
kweza kuye induna yekulu i m ncenga,
Luk. 7. 1–10.
6 I ti, Nkosi, inceku yami i lele ekaya
i nobuparalio, i hlupeka kakulu.
7 uJesu wa ti kuyo, Ngi ya kuza, ngi
i pilise.
8 Induna yekulu ya pendula, ya ti
Nkosi a ngi fanele ukuba u ngene endhli-
ni yami ; yityo izwi nje, inceku yami i
ya kupila. Luk. 15. 19, 21. Izihl. 107. 20.
9 Nami ngi umuntu o pansi kwama-
kosi, ngi namabuto a pansi kwami ; ngi
ti kulo, Hamba, a hambe ; ngi ti na ko-
munye, Woza, eze ; ngi ti na sencekwini
yami, Yenza loku, i kwenze.
10 uJesu e zwa loku, wa mangala, wa
ti kwabamlandelayo, Ngi qinisile ngi ti
kini, a ngi zanga ngi fumane ukukolwa
okungaka na kwa Israeli.
11 Ngi ti kini, Abaningi ba ya kuza,
be vela empumalanga, na sentyonalanga,
ba cambalale noAbrahama noIsaka, no-
Jakobe, embusweni wezulu ;
Gen. 12. 3. Isai. 2. 2, 3. & 11. 10. Mal. 1. 11.
Luk. 13. 29. Imis. 10. 45. & 11. 18. & 14. 27.
Rome 15. 9–12. Ef. 3. 6.
12 Kepa abantwana bombuso ba ya
kulahlelwa ebumnyameni obungapa-
ndhle ; ko ba kona ukukala nokugedhla
amazinyo. isa. 21. 43. & 13. 42, 50. & 22. 13.
& 24. 51. & 25. 30. Luk. 13. 28. 2 Pet. 2. 17.
Jude 13.
13 uJesu wa ti enduneni yekulu, Ha-
mba, a ku be kuwe njengokukolwa
kwako. Inceku yayo ya pila kona nga-
leso sikati.
14 uJesu wa ngena endhlini ka Petro,
wa bona umkwekazi wake e lele, e no-
mkuhlane. Mark 1. 29–34. Luk. 4. 38–40.
1 Kor. 9. 5.
15 Wa pata isandhla sake, umkuhlane
wa m yeka ; wesuka wa ba konza.
16 Kusihlwa ba leta kuye abaningi aba
namademone ; wa kipa omoya ngezwi,
wa ba pilisa bonke abagulayo ;
17 Ukuze ku gcwaliseke okwa shunya-
yelwa uIsaya umprofeti ukuti, Wa ta-
bata izifo zetu, wa twala nokugula
kwetu. Isai. 53. 4. 1 Pet. 2. 24.
18 uJesu e bona abantu abaningi be m
haqa, wa tyo ukuba ku mukelwe ngape-
sheya.
19 Kwa fika umbali, wa ti kuye, Mfu-
ndisi, ngo ku landela lapo u ya kona.
Luk 9. 57–60.
20 uJesu wa ti kuye, Izimpungutye zi
nemigodi, izinyoni zezulu zi nezindhlu,
kepa iNdodana yomuntu a i nandawo e
nga camela kuyo.
21 Omunye kubafundi bake wa ti kuye,
Nkosi, ngi vumele ngi ye ngi mbele
ubaba kuqala. 1 Ama. 19. 20.
22 uJesu wa ti kuye, Ngi landele ; u
yeke abafileyo, ba mbele abafileyo babo.
23 E se ngene emkunjini, abafundi
bake ba m landela.
24 Bheka kwa fika isipepo esikulu
elwandhle, umkumbi wa gutyuzelwa
amaza ; kodwa yena wa e lele.
Mark 4. 37–41. Luk. 8. 23–25.
25 Abafundi bake beza kuye, ba m
vusa, ba ti, Nkosi, si sindise, sa fa.
26 Wa ti kubo, Nesaba ngani, nina ba
nokukolwa okuncinyane? Kona wesu-
ka wa kuza umoya nolwandhle, kwa ba
kona ukutula okukulu.
Izihl. 65. 7. & 38. 9. & 107. 29.
27 Kepa abantu ba mangala, ba ti,
Umuntu onjani lo, loku u lalelwa umoya
nolwandhle?
28 Se e fikile ngapesheya, ezweni la-
maGergesi, wa hlangabezwa abantu aba-
bili aba namademone, be vela ematu-
neni, be nolaka olukulu, kwa ku nge
dhlule muntu nga leyondhlela.
Mark 5. 1–17. Luk. 8. 26–37.
29 Ba memeza ba ti, Si nani kuwe,
Ndodana ka Tixo? U ze lapa ukusi-
hlupa, si nga ka fiki isikati na?
30 Kwa ku kona kude nabo umhlambi
wezingulube eziningi, zi dhla.
31 Amademone a m ncenga, a ti, Uma
u si kipa, si vumele, si sukele emhla-
mbini wezingulube.

32 Wa ti kuwo, Yiyani. A puma a su-
kela emhlambini wezingulube. Umhla-
mbi wonke wezingulube wa gijimela
elwandhle ngasesiweni, wa fa emanzini.
33 Aba be zalusa ba baleka, ba ya
emzini, ba bika konke, na loko okwe-
hlela aba namademone.
34 Kona umuzi wonke wa puma uku-
mhlangabeza uJesu; be sa m bona, ba
m ncenga ukuba a muke ezweni la
kubo. Dut. 5. 25. 1 Ama. 17. 18. Luk. 5. 8.
Imis. 16. 39.

## ISAHLUKO 9.

WA ngena emkunjini, wa wela, weza
emzini wa kubo. isa. 4. 13.
2 Ba leta kuye umuntu o iparalio, e
lele embedeni. uJesu e bona ukukolwa
kwabo, wa ti ko iparalio, Mtanami,
yima isibindi, u tetelelwe izono zako.
Mark 2. 3. Luk. 5. 18. isa. 8. 10.
3 Kona ababali abatile ba kuluma be
ti, Lo u ya ganga.
4 uJesu e kwazi ukuzindhla kwabo,
wa ti, Ni zindhlelani okubi ngezinhli-
ziyo zenu na? Izihl. 139. 2. isa. 12. 25.
Mark 12. 15. Luk. 5. 22. & 6. 8. & 9. 47. & 11. 17.
5 Ukupi okulula, ukuti, U tetelelwe
izono zako; nokuti, Suka, u hambe
na?
6 Kepa ukuze nazi ukuba iNdodana
yomuntu i namandhla emhlabeni oku-
tetelela izono, wa ti ko iparalio, Suka,
u tabate umbede wako, u ye endhlini
yako.
7 Wesuka wa ya endhlini yake.
8 Abantu be ku bona, ba mangala, ba
m dumisa uTixo o nike abantu ama-
ndhla a ngaka.
9 uJesu e sa dhlula lapo, wa bona
umuntu e hlezi endaweni yokutela
imali, o tiwa uMateu, wa ti kuye, Ngi
landele. Wesuka, wa m landela.
Mark 2. 14. Luk. 5. 27.
10 Kwa ti e se cambalele ekudhleni
endhlini, kwa fika abaningi abatelisi
nezoni, ba cambalala noJesu nabafundi
bake. Mark 2. 15–17. Luk. 5. 29–32.
11 Abafarisi be bona loko, ba ti ku-
bafundi bake, Ini ukuba umfundisi we-
nu a dhle nabatelisi nezoni na?
isa. 11. 19. Luk. 5. 30. & 15. 2. Gal. 2. 15.
12 uJesu e zwile, wa ti kubo, Abapili-
leyo a ba dingi inyanga; abagulayo
bodwa.
13 Hambani ni funde ukuba ku tini
loku, ukuti, Ngi ya tanda isisa, a ngi
tandi iminikelo, a ngi ze ukubiza aba-
lungileyo; ngi ze ukubiza izoni zi pe-
nduke. Hos. 6. 6. Mika 6. 6, 7, 8. isa. 12. 7.
1 Tim. 1. 15.
14 Kona kwa fika kuye abafundi baka
Johane, ba ti, Ini ukuba si zile ukudhla
futifuti, tina nabaFarisi, be nga zili aba-
fundi bako na? Mark 2. 18–22.
Luk. 5. 33–38. & 18. 12.
15 uJesu wa ti kubo, Abayeni ba nga
kala ini umyeni e se nabo na? Kodwa
ku za kufika izinsuku, lapo umyeni e
ya kususwa kubo, bandu kuzila.
John. 3. 29. Imis. 13. 2, 3. & 14. 23. 1 Kor. 7. 5.
16 A ku ko muntu o beka isiziba esi-
tya engutyeni endala; loku isiziba esi-
njalo si nga hxebula ingubo, kwande
ukuhxebuka.
17 Njalo a ku telwa iwaini elitya ezi-
mvabeni ezindala; ku nga ti izimvaba
zi qume, iwaini li citeke, izimvaba zo-
nakale; kodwa iwaini elitya li telwa
ezimvabeni ezintya, ku londeke koku-
bili.
18 E sa kuluma loku kubo, kwa fika
umbusi, wa kuleka kuye, wa ti, Indoda-
kazi yami se i file; kepa wo za, u beke
isandhla sako pezu kwayo, i za kupila.
Mark 5. 22–43. Luk. 8. 41–56.
19 Wesuka uJesu wa m landela, naba-
fundi bake.
20 Umfazi owa be nesifo sokopa igazi
iminyaka e ishumi nambili, weza emva
kwake, wa pata umpeto wengubo yake:
21 Wa ti enhliziyweni, Uma ngi na-
mata ingubo yake kodwa, ngi za ku-
sinda.
22 uJesu wa penduka, e m bona wa
ti, Mtanami, yima isibindi; ukukolwa
kwako ku ku sindisile, Umfazi wa sinda
nga lesosikati.
Luk. 7. 50. & 8. 48. & 17. 19. & 18. 42.
23 uJesu e se fikile endhlini yombusi,
wa bona abahlabeleli, nabantu be xoko-
zela. 2 Kron. 35. 25.
24 Wa ti kubo, Dedani, intombazana
a i file, i lele. Ba m hleka usulu.
Imis. 20. 10.
25 Kepa, se be kityiwe abantu, wa
ngena, wa i bamba ngesandhla, ya vuka
intombazana.
26 Kwezwakala leyondaba ku lelozwe
lonke.
27 uJesu e se suka lapo, za m landela
izimpumpute ezimbili, za kala za ti, Si
haukele, Ndodana ka Davida. isa. 15. 22.
& 20. 30, 31. Mark 10. 47, 48. Luk. 18. 38, 39.
28 Se e ngene endhlini izimpumpute
zeza kuye, uJesu wa ti kuzo, Ni ya ko-

lwa ukuba ngi nga kwenza loku na? Za ti kuye, Yebo, Nkosi.

29 Kona wa pata' amehlo azo, wa ti, A ku be kini njengokukolwa kwenu.

30 A ti amehlo azo a vuleka; uJesu wa zi yalisisa, wa ti, Bhekani ku ngaziwa umuntu. isa. 8. 4. & 12. 16. & 17. 9. Luk. 5. 14.

31 Kepa za puma, za m dumisa ku lelozwe lonke. Mark 7. 36.

32 Ekupumeni kwazo, kwa letwa kuye umuntu o isitulu e nedemone. isa. 12. 22. Luk. 11. 14.

33 Idemone se li kityiwe, isitulu sa kuluma; abantu ba mangala, ba ti, A ku zanga ku bonwe okunjalo kwa Israeli.

34 Kodwa abaFarisi ba ti, U ya kipa amademone ngenkosi yamademone. isa. 12. 24. Mark 3. 22. Luk. 11. 15.

35 uJesu wa dabula imizi yonke nemizana, wa fundisa ezindhlini zokusonta zabo wa shumayela ivangeli lombuso, wa ba pilisa abantu izifo zonke nokugula konke. isa. 4. 23. Mark 6. 6 Luk. 13. 22.

36 E bona abantu, wa ba haukela, ngokuba ba katele, be citekile, be njengezimvu ezi nge namalusi. Mark 6. 34. Imib. 27. 17. 1 Ama. 22. 17. Hez. 34. 5. Zek. 10. 2.

37 Kona wa ti kubafundi bake, Ukuvuna ku kulu, kodwa zi incozana izisebenzi. Luk. 10. 2. John. 4. 35.

38 Nxusani iNkosi yokuvuna, ukuba, i tume izisebenzi zi ye ekuvuneni kwayo. 2 Tes. 3. 1.

## ISAHLUKO 10.

WA biza abafundi bake aba ishumi nambili, wa ba nika amandhla okuba ba kipe omoya ababi, ba pilise izifo zonke nokugula konke. Mark 3. 13, 14. & 6. 7. Luk. 6. 13. & 9. 1.

2 Amagama abapostoli aba ishumi nambili, a lawa; owokuqala uSimone, o tiwa uPetro, noAndrea umfo wabo; uJakobe ka Zebedi, noJohane umfo wabo; John. 1. 42.

3 uFilipu noBartolome; uTomasi noMateu umtelisi; uJakobe ka Alfeu, noLebeu o tiwa uTadeu.

4 uSimone umKanani, noJuda uIskarioti, owa m nikelayo. Luk. 6. 15. Imis. 1. 13. John. 13. 26.

5 Laba aba ishumi nambili wa ba tuma uJesu, wa ba yala ngokuti, Ni nga yi ngendhlela e ya kwabezizwe, ni nga ngeni emizini yamaSamaria. isa. 4. 15. 2 Ama. 17. 24. John. 4. 9, 20.

6 Kepa ni ye kuzo izimvu ezilahlekileyo zendhlu ka Israeli. isa. 15. 24. Imis. 13. 46. ‖ Isai. 53. 6. Jer. 50. 6, 17. Hez. 34. 5, 6, 16. 1 Pet. 2. 25.

7 Uma ni sa hamba, shumayelani, ni ti, Umbuso wezulu u sondele. isa. 3. 2. & 4. 17. Luk. 9. 2. & 10. 9.

8 Pilisani abagulayo, ni vuse abafileyo, ni hlanze amalepero, ni kipe amademone; namkeliswe ngesihle, yipani ngesihle. Imis. 8. 18, 20.

9 Ni nga pati igolide, nesiliva, netusi, emabandeni enu; 1 Sam. 9. 7. Mark 6. 8. Luk. 9. 3. & 10. 4. & 22. 35.

10 Ni nga pati isikwama sendhlela, nezingubo ezimbili, nezicatulo, nodondolo; isisebenzi si fanele ukupiwa ukudhla kwaso. Luk. 10. 7. 1 Kor. 9. 7–14. 1 Tim. 5. 18.

11 Nxa ni ngena emzini na semuzaneni, buzani ukuba ubani ofaneleyo kuwo; ni hlale kona ni ze ni muke. Luk. 10. 8.

12 Nxa ni ngena endhlini, ni i bingelele.

13 Uma indhlu i fanele, a ku ze kuyo ukutula kwenu; kodwa uma i nga fanele, a ku buyele kini ukutula kwenu. Izihl. 35. 13. Luk. 10. 5.

14 Lowo o nga namkeli, e nga wezwa amazwi enu, ni ti ni sa puma ku leyondhlu, na ku lowomuzi, ni vutulele utuli lwezinyawo zenu. Mark 6. 11. Luk. 9. 5. & 10. 10, 11. Imis. 13. 51. & 18. 6.

15 Ngi qinisile ngi ti kini, Ku ya kuba lula ezweni la seSodoma neGomora ngosuku lokwahlula, ku na ku lowomuzi. isa. 11. 22, 24.

16 Bhekani, ngi ya ni tuma ni njengezimvu pakati kwezimpisi; hlakanipani njengezinyoka, ni be mnene njengamajuba. Luk. 10. 3. Rome 16. 19. Ef. 5. 15. 1 Kor. 14. 20. Fil. 2. 15.

17 Kepa xwayani abantu, ngokuba ba ya kuninikela empakatini, ba ni tyaye ezindhlini zabo zokusonta. isa 24. 9. Mark 13. 9. Luk. 12. 11. & 21. 12. Imis. 5. 40.

18 Ni ya kuyiswa kubabusi, na semakosini, ngenxa yami, ku be ubufakazi kubona na kwabezizwe. Imis. 12. 1. & 24. 10. & 25. 7, 23. 2 Tim. 4. 16.

19 Kepa uma be ni nikela, ni nga kataleli ukuba ni ya kukuluma kanjani, nokuba ni ya kutini; ngokuba ni ya kupiwa nga lesosikati eni ya kukutyo. Mark 13. 11, 12, 13. Luk. 12. 11. & 21. 14, 15. Eks. 4. 12. Jer. 1. 7.

20 Ka si nina eni kulumayo, kodwa uMoya ka Yihlo wenu o kuluma ngani.
2 Sam. 23. 2. Imis. 4. 8. & 6. 10. 2 Tim. 4. 17.
21 Ku ya kuti umuntu a nikele umfo wabo ekufeni, uyise a nikele umntwana; abantwana ba ya kuvukela abazali babo, ba ba bulale. Mika 7. 6. Luk. 21. 16, 17.
22 Ni ya kuzondwa abantu bonke ngegama lami; kodwa o qina ku ze ku be sekupeleni, u ya kusindiswa.
Dan. 12. 12, 13. isa. 24. 13. Mark 13. 13.
23 Uma be ni zingela ku lowomuzi, no balekela komunye. Ngi qinisile ngi ti kini, A ni yi kuqeda imizi ya kwa Israeli, ku ze ku fike iNdodana yomuntu.
isa. 2. 13. & 4. 12. & 12. 15.
Imis 8. 1. & 9. 25. & 14. 6. ‖ isa. 16. 28.
24 Umfundi ka dhluli umfundisi; nenceku ka i dhluli inkosi yayo.
Luk. 6. 40. John. 13. 16. & 15. 20.
25 Kwanele umfundi, ukuba a be njengomfundisi wake, nenceku i be njengenkosi yayo. Uma be bizile umninindhlu ngokuti uBelzebule, kakulu abendhlu yake. isa. 12. 24. Mark 3. 22. Luk. 11. 15.
John. 8. 48–52.
26 Ma ni nga besabi, A ku ko okusibekelweyo oku nga yi kwambulwa, nokusitekileyo oku nga yi kwaziwa.
Mark 4. 22. Luk. 8. 17. & 12. 2, 3.
27 Loku engi ni tyela kona ebumnyameni, ni ku shumayele ekukanyeni; na loku eni ku zwayo endhlebeni, ni ku memeze pezu kwezindhlu.
28 Ni ngesabi aba bulala umzimba, be nge bulale umpefumlo. No m esaba kakulu o nga bubisa umzimba nompefumlo egehena. Isai. 8. 12, 13. Luk. 12. 4.
1 Pet. 3. 14.
29 A ku tengwa ini imizwilili emibili ngopeni na? A ku yi kuwa pansi namunye kuyo e ngazi uYihlo wenu.
30 Ku baliwe nezinwele zonke zamakanda enu. 1 Sam. 14. 45. 2 Sam. 14. 11.
Luk. 21. 18. Imis. 27. 34.
31 Ma ni ngesabi, ni ya yidhlula imizwilili eminingi.
32 Lowo o ngi vuma pambi kwabantu, nami ngi ya kumvuma pambi kuka Baba o sezulwini. Luk. 12. 8.
Rome 10. 9, 10. Isam. 3. 5.
33 Kepa o ngi pika pambi kwabantu, nami, ngi ya kumpika pambi kuka Baba o sezulwini. Mark 8. 38. Luk. 9. 26. 2 Tim. 2. 12.
34 Ni nga zindhli ni ti, ngi ze kutuma ukutula emhlabeni; a ngi zanga kutuma ukutula, ngi ze kutuma inkemba.
Luk. 12. 49–53.
35 Ngi ze ukwahlukanisa umuntu noyise, indodakazi nonina, umalokazana noninazala. Mika 7. 6.
36 Izita zomuntu zo ba abendhlu yake.
Izihl. 41. 9. & 55. 13. Mika 7. 6. John. 13. 18.
37 O tanda uyise nonina kakulu ku nami, ka ngi fanele; no tanda indodana nendodakazi kakulu ku nami, ka ngi fanele. Luk. 14. 26.
38 O nga tabati isipambano sake, a ngi landele, ka ngi fanele. isa. 16. 24.
Mark 8. 34. Luk. 9. 23. & 14. 27.
39 O zuza ukupila kwake, wo ku lahlekelwa; kepa o lahlekelwa ukupila kwake ngami, wo ku zuza. isa. 16. 25.
Luk. 17. 33. John. 12. 25.
40 Owamkela nina, u ya ngamkela; naye o ngamkelayo, u ya m amkela o ngi tumileyo. isa. 18. 5. Luk. 9. 48. & 10. 16.
John. 12. 44. & 13. 20. Gal. 4. 14.
41 Owamkela umprofeti ngegama lomprofeti, u ya kuzuza umvuzo womprofeti; no m amkela olungileyo ngegama lolungileyo, u ya kuzuza umvuzo wolungileyo. 1 Ama. 17. 10. & 18. 4. 2 Ama. 4. 8.
42 O m puzisa a be munye ku laba abancinyane isitya samanzi abandayo sodwa ngegama lomfundi, ngi qinisile ngi ti kini, a ka yi kulahlekelwa umvuzo wake. isa. 18. 5, 6. & 25. 40. Mark 9. 41.
Heb. 6. 10.

## ISAHLUKO 11.

KWA ti, uJesu se e qedile ukuyala abafundi bake aba ishumi nambili, wemuka lapo, wa ya ukufundisa nokushumayela emizini ya kubo.
2 Kepa uJohane e setilongweni, wezwa imisebenzi ka Kristu, wa tuma ababili kubafundi bake, isa. 14. 3.
Luk. 7. 18–35.
3 Wa ti kuye, Wena u nguye o be za kuza, so bheka omunye na? Gen. 49. 10.
Imib. 24. 17. Dan. 9. 24. John. 6. 14.
4 uJesu wa pendula wa ti kubo, Hambani ni ye, ni m landise uJohane loku eni ku zwayo neni ku bonayo;
5 Ukuti, izimpumpute zi ya bona, izinyonga zi ya hamba, amalepero a ya hlanzwa, izitulu zi yezwa, abafileyo ba ya vuka, abampofu ba ya shunyayezwa ivangeli. Isai. 29. 18. & 35. 4, 5, 6. & 42. 7.
John. 2. 23. & 3. 2. & 5. 36. & 10. 25. 38. & 14. 11.
Izihl. 22. 26. Isai. 61. 1. Luk. 4. 18. Jak. 2. 5.
6 U busisiwe o nga kubeki ngami.
Isai. 8. 14, 15. isa. 13. 57. & 24. 10. & 26. 31.
Rome 9. 32, 33. 1 Kor. 1. 23. & 2. 14.
Gal. 5. 11. 1 Pet. 2. 8.

7 Se be mukile, uJesu wa qala uku-
shumayela kubantu ngoJohane, wa ti,
Na puma ni ya ehlane ukubonani na?
uhlanga lu zanyazanyiswa umoya na?
Ef. 4. 14.
8 Kepa na puma ni ya ukubonani na?
umuntu owambete izingubo ezicoleki-
leyo ini? Bhekani, abambete okucole-
kileyo ba sezindhlini zamakosi.
9 Kepa na puma ni ya ukubonani na?
umprofeti ini? Yebo, ngi ti kini, omku-
lu ku nomprofeti. isa. 14. 5. & 21. 26.
Luk. 1. 76. & 7. 26.
10 Lo u nguye oku lotywe ngaye uku-
ti, Bheka, ngi ya tuma isitunywa sami
pambi kwako, esi ya kulungisa indhlela
yako pambi kwako. Mal. 3. 1. Mark 1. 2.
Luk. 1. 76. & 7. 27.
11 Ngi qinisile ngi ti kini, kwabaze-
lwe abafazi a ku velanga omkulu ku
noJohane umbapatizi kodwa omncinya-
ne embusweni wezulu mkulu kunaye.
12 Ku suka emihleni ka Johane
umbapatizi ku ze ku be manje, umbuso
wezulu u ya pangwa, nabapangayo ba
ya u hlwita. Luk. 16. 16.
13 Ba profeta abaprofeti bonke nawo
umteto, kwa za kwa fika uJohane.
14 Uma ni tanda ukuwamkela, lo u
nguElija o be za kuza. Mal. 4. 5, 6.
isa. 17. 12. Luk. 1. 17.
15 O nezindhlebe zokuzwa a kezwe.
isa. 13. 9. Luk. 8. 8. Isam. 2. 7, 11, 17, 29.
& 3. 6, 13, 22.
16 Kepa lesisizukulwane ngi ya kusi-
fanisa nani na? Si fana nabantwana
abahlezi ezindaweni zokubutana, be me-
meza kwabahlangana nabo,
17 Be ti, Si ni hlabelele, a ni sinanga;
si ni lilele, a ni kalanga.
18 uJohane wa fika e nga dhli, e nga
puzi; ba ti, U nedemone.
19 iNdodana yomutu ya fika i dhla, i
puza; ba ti, Bheka, umuntu o isiminzi
nentseli, umhlobo wabatelisi nezoni;
kepa ukuhlakanipa ku tetelelwa imise-
benzi yake. isa. 9. 10.
20 Kona wa qala ukusola imizi, e be
yenziwe kuyo imisebenzi emikulu emi-
ningi, ngokuba i nga pendukanga.
Luk. 10. 13–15.
21 Wa ti, Nako kuwena, Korazini!
naka kuwena, Betsaida! uma imisebenzi
emikulu e yenziwe kuwe, i be yenziwe
eTire na seSidone, nga ba penduka kade,
be hlala ngendwangu yokulila, na ngo-
mlota. Jona 3. 7, 8.
22 Njalo ngi ti kini, Ko ba lula eTire
na seSidone ngosuku lokwahlula ku na
kinina. isa. 10. 15.
23 Nawe, Kapernaume, o pakanyise-
lwe ezulwini, u ya kwehliselwa ehai-
dese; uma imisebenzi emikulu eyenziwe
kuwe, i be yenziwe eSodoma, nga be li
kona na namhla. Isai. 14. 13. Isililo 2. 1.
24 Njalo ngi ti kini, Ko ba lula ezweni
la seSodoma ngosuku lokwahlula ku na
kuwe. isa. 10. 15.
25 Nga lesosikati uJesu wa shumayela
wa ti, Ngi ya bonga wena Baba, Nkosi
yezulu nomhlaba, ngokuba u ku fihlile
loku kwabafundileyo na kwabahlakani-
pileyo, wa ku bonakalisa ezinganeni.
Luk. 10. 21, 22. Izihl. 8. 2.
1 Kor. 1. 19, 27. & 2. 8. 2 Kor. 3. 14.
isa. 16. 17.
26 Yebo, Baba, ngokuba kwa ku kuhle
ebusweni bako.
27 Ngi piwe konke uBaba; a ku ko
muntu o yaziyo iNdodana, kupela
uYise; a ku ko muntu o m aziyo uYise,
kupela iNdodana, na lowo iNdodana e
tanda ukumbonakalisa kuye. isa. 28. 18.
John. 3. 35. & 13. 3. & 17. 2. 1 Kor. 15. 27.
John. 1. 18. & 6. 46. & 10. 15.
28 Zanini kimi, nina nonke enikate-
leyo, nenisindwayo, ngo ni pumuza.
29 Tabatani ijokwe lami, ni li beke pezu
kwenu, ni funde kimi, ngi mnene, ngi
tobekile ngenhliziyo; ni ya kufumana
ukupumula kwemipefumlo yenu.
Zek. 9. 9. John. 13. 15. Fil. 2. 5–8.
1 Pet. 2. 21. 1 John. 2. 6. ‖ Jer. 6. 16.
30 Ngokuba ijokwe lami li lungile, no-
mtwalo wami u lula. 1 John. 5. 3.

## ISAHLUKO 12.

NGA lesosikati uJesu wa dabula ema-
simini ngesabata; abafundi bake ba
lamba, ba qala ukuka izikwebu, ba zi
dhla. Dut. 23. 25. Mark 2. 23–28. Luk. 6. 1–5.
2 abaFarisi be bona, ba ti kuye, Bheka,
abafundi bako ba yenza okungafanele
ukwenziwa ngesabata.
3 Wa ti kubo, A ni fundanga ini okwe-
nziwa uDavida msukwana e lambile,
yena nabo aba be naye? 1 Sam. 21. 6.
4 Ukuti, wa ngena endhlini ka Tixo,
wa dhla izinkwa zokubekwa, ezi nga fa-
nele ukudhliwa uye, nabo aba be naye,
kupela abapristi? Eks. 25. 30. & 29. 32, 33.
Levi 24. 5. & 8. 31. & 24. 9.
5 A ni fundanga ini emtetweni ukuti,
ngesabata abapristi ba lapula isabata ete-
mpelini, be nge nacala? Imib. 28. 9.
John. 7. 22.

6 Ngi ti kini, U kona lapa omkulu ku
netempeli. 2 Kron. 6. 18. Mal. 3. 1.
7 Kepa uma na be ni kwazile ukuba
ku ini loku, ukuti, Ngi tanda umusa,
ngi nga tandi umhlatyelo, nga ni nga ba
lahlanga aba nge nacala. Hos. 6. 6.
Mika 6 6, 7, 8. isa. 9. 13.
8 iNdodana yomuntu i iNkosi yesa-
bata.
9 Wesuka lapo, wa ya wa ngena
endhlini yokusonta yabo. Mark 3. 1–6.
Luk. 6. 6–11.
10 Kwa ku kona umuntu o nesandhla
esishwabeneyo. Ba m buza ba ti, Ku
fanele ukupilisa ngesabata na? Ba tyo
ukuba ba m tolise icala.
Luk. 13. 14. & 14. 3. John. 9. 16.
11 Wa ti kubo, U mupi umuntu wa
kini o nemvu, uma i wele emgodini nge-
sabata, o nga yi kuibamba, a i kupule
na? Eks. 23. 4, 5. Dut. 22. 4.
12 Umuntu u dhlula imvu kangakana-
ni na? Njalo ku fanele ukwenza oku-
hle ngesabata.
13 Kona wa ti ku lomuntu, Yelula isa-
ndhla sako. Wa selula, sa piliswa sa ba
njengesinye.
14 Kepa abaFarisi ba puma, benza ice-
bo lokumbulala. isa. 27. 1.
John. 5. 18. & 10. 39. & 11. 53.
15 uJesu e kwazi, wemuka lapo; ba m
landela abantu abaningi, wa ba pilisa
bonke. isa. 10. 23. & 19. 2. Mark 3. 7.
16 Wa ba yala ukuba ba nga m zwaka-
lisi; isa. 9. 30.
17 Ukuze ku gcwaliseke okwa shunya-
yelwa uIsaya umprofeti ukuti,
18 Bheka inceku yami, engi i ketileyo,
otandiweyo wami, o kolwa uye umpefu-
mlo wami. Ngo beka umoya wami pe-
zu kwake, a shumayele umteto kwabe-
zizwe. Isai. 42. 1. isa. 3. 17. & 17. 5.
19 A ka yi kuxabana namuntu, a ba-
nge umsindo, a ku yi kuzwiwa umuntu
izwi lake endhleleni.
20 Uhlanga olufecekileyo a ka yi ku-
lwapula; impokwe yesibani etunqayo a
ka yi kuicima, e nga ka vezi umteto, u
nqobe.
21 Abezizwe ba ya kwetemba igama
lake.
22 Kona kwa letwa kuye umuntu o ne-
demone, o impumpute nesitulu; wa m
pilisa, kwa ti o impumpute nesitulu wa
kuluma wa bona. isa. 9. 32. Mark 3. 11.
Luk. 11. 14.
23 Abantu bonke ba mangala, ba ti,
Lo a siyo indodana ka Davida na?
24 Kepa abaFarisi be ku zwa, ba ti,
Yena ka kipi amademone, kupela u wa
kipa ngoBelzebule, inkosi yamademone.
isa. 9. 34. Mark 3. 22. Luk. 11. 15.
25 uJesu e kwazi ukuzindhla kwabo,
wa ti kubo, Ilowo umbuso o wa hlukene
wodwa, u ya citeka; nomuzi nokuba
indhlu eyahlukene yodwa i ngeme.
isa. 9. 4. John. 2. 25. Isam. 2. 23.
26 Uma uSatani e kipa uSatani, wa-
hlukene yedwa; umbuso wake u ngema
kanjani na?
27 Uma ngi kipa amademone ngo-
Belzebule, abantwana benu ba wa ki-
pa ngobani na? Njalo bo ba abahluli
benu.
28 Uma ngi kipa amademone ngo-
Moya ka Tixo, umbuso ka Tixo se u
fikile kini. Dan. 2. 44. & 7. 14.
Luk. 1. 33. & 11. 20. & 17. 20, 21.
29 Umuntu a nga ngena kanjani
endhlini yesiqwaga, a pange impahla
yaso, e nga qale wa bopa isiqwaga,
andu kupanga indhlu yaso? Isai. 49. 24.
Luk. 11. 21, 22, 23.
30 O nge nami, u pambene nami, no
nga buti nami, u ya cita.
31 Ngaloko ngi ti kini, Abantu ba ya
kutetelelwa ukona nokutuka konke;
kodwa ukutuka uMoya abantu ba nge
ku tetelelwe. Mark 3. 28. Luk. 12. 10.
Heb. 6. 4–6. & 10. 26, 29. 1 John. 5. 16.
Imis. 7. 51.
32 Lowo o kuluma izwi elibi ngeNdo-
dana yomuntu, a nga tetelelwa; kodwa
o kuluma ngoMoya o ingcwele, a nge
tetelelwe, na ku lelizwe, na ku lelo eli-
zayo. isa. 11. 19. & 13. 55. John. 7. 12, 52.
1 Tim. 1. 13.
33 Yenzani umuti u be muhle, nezi-
telo zawo zi be zihle; noma nenze umu-
ti u be mubi, nezitelo zawo zi be zimbi;
ngokuba umuti waziwa ngezitelo zawo.
isa. 7. 17. Luk. 6. 43–45.
34 Nzalo yezinyoka, ni nga shumaye-
la okulungileyo kanjani, loku ni babi
na? ngokuba umlomo u shumayela ngo-
kuvama kwenhliziyo. isa. 3. 7. & 23. 33.
35 Umuntu o lungileyo u veza okulu-
ngileyo emfuyweni elungileyo yenhli-
ziyo; kepa umuntu omubi u veza oku-
bi emfuyweni embi.
36 Ngi ti kini, Amazwi onke a ize,
aba wa shumayelayo abantu, ba ya ku-
wapendula ngosuku lokwahlula.
37 Ngamazwi ako u ya kutetelelwa,
na ngamazwi ako u ya kulahlwa.
38 Kona abatile kubabali nabaFarisi

ba pendula ba ti, Mfundisi, si tanda ukubona isibonakaliso e senziwe uwe.
isa. 16. 1. Mark 8. 11. Luk. 11. 16, 29–32. John. 2. 18. 1 Kor. 1. 22.

39 Wa pendula wa ti kubo, isizukulwane esibi nesipingayo si funa isibonakaliso, kepa a si yi kupiwa isibonakaliso, kupela isibonakaliso sika Jona umprofeti. Isai. 57. 3. isa. 16. 4. Mark 8. 38. John. 4. 48.

40 NjengoJona wa be e sesiswini somkomo izinsuku ezintatu, nobusuku obutatu, njalo iNdodana yomuntu i ya kuba enhliziyweni yomhlaba izinsuku ezintatu, nobusuku obutatu. Jona 1. 17.

41 Abantu ba seNineva ba ya kusuka beme ekwahluleni kanye na lesizukulwane, ba si lahle, ngokuba ba penduka ngokushumayela kuka Jona; Bhekani, nangu omkulu ku noJona. Jer. 3. 11. Hez. 16. 51, 52. Rome 2. 27.

42 Inkosikazi ya seningizimu i ya kusuka i me ekwahluleni kanye na lesisizukulwane, i si lahle, ngokuba yeza i vela ekupeleni komhlaba ukuzwa ukuhlakanipa kuka Solomona; bhekani, nangu omkulu ku noSolomona.
1 Ama. 10. 1. 2 Kron. 9. 1. Luk. 11. 31.

43 Nxa umoya omubi e pume kumuntu, u ya dabula izindawo ezomileyo, a fune ukupumula, e nga ku fumani;
Luk. 11. 24. Jobe 1. 7. 1 Pet. 5. 8.

44 Andu ku ti, Ngo buyela endhlini yami, enga puma kuyo. Se e fikile a i fumane i nge namuntu, i tyaneliwe, i hlotyisiwe.

45 Kona a hambe a tabate abanye omoya aba isikombisa ababi ku naye, ba ngene, ba hlale kona; ku ti ukupela kwa lomuntu kubi ku nokuqala. Ko ba njalo ku lesisizukulwane esibi.
Heb. 6. 4. & 10. 26. 2 Pet. 2. 20, 21, 22.

46 E sa shumayela kubantu, unina nabafo wabo ba be mi ngapandhle, be funa ukukuluma naye. Mark 3. 31–35. Luk. 8. 19–21. ‖ isa. 13. 55. Mark 6. 3. John. 2. 12. & 7. 3, 5. Imis. 1. 14. 1 Kor. 9. 5. Gal. 1. 19.

47 Wa ti umuntu kuye, Nangu unyoko nabafo wenu bemi ngapandhle, ba funa ukukuluma nawe.

48 Wa pendula wa ti komtyelileyo, Umame ubani, nabafo wetu obani na?

49 Wa selula isandhla sake nga kubafundi bake, wa ti, Bhekani, nangu umame nabafo wetu.

50 O yenza intando ka Baba o sezulwini, uyena umfo wetu, nodade wetu, nomame. John. 15. 14. Gal. 5. 6. & 6. 15. Kol. 3. 11. Heb. 2. 11.

## ISAHLUKO 13.

NGA lolusuku uJesu wa puma endhlini, wa ya wa hlala nga selwandhle.
Mark 4. 1–12.

2 Kwa butana kuye abantu abaningi, wesuka wa ngena emkunjini, wa hlala; abantu bonke bema ogwini.
Luk. 8. 4–10. Luk. 5. 3.

3 Wa shumayela kubo okuningi ngemifanekiso, wa ti, Bhekani, kwa puma umhlwanyeli, wa ya kuhlwanyela.

4 Ekuhlwanyeleni kwake, enye imbeu ya wa endhleleni, za fika izinyoni za i catya.

5 Enye ya wa ogedhleni, i nge namhlabati omningi, ya mila masinyane, ngokuba i nge namhlabati omningi.

6 Kepa se li pumile ilanga, ya hamuka, ya buna, i nge nampande.

7 Enye ya wa emeveni; ameva a hluma a i minyanisa.

8 Kepa enye ya wa emhlabatini olungileyo, ya tela ukudhla, enye ngekulu, enye ngamashumi a isitupa, enye ngamashumi amatatu. Gen. 26. 12.

9 O nezindhlebe zokuzwa a kezwe.
isa. 11. 15.

10 Kwa fika abafundi bake, ba ti kuye, U shumayelelani kubo ngemifanekiso na?

11 Wa pendula wa ti kubo, Ngokuba ni piwe nina ukwazi imfihlakalo yombuso wezulu, kodwa a ba ku piwanga bona. isa. 11. 25. & 16. 17. 1 Kor. 2. 10. 1. John. 2. 27.

12 O nako u ya kupiwa, a vame; kodwa o nge nako u ya kwamukwa nalokuku a nako. isa. 25. 29. Mark 4. 25. Luk. 8. 18. & 19. 26.

13 Ngaloku ngi shumayela kubo ngemifanekiso; ngokuba be bona be nga boni, be zwa be ngezwa, be nga qondi.

14 Ku gcwaliseka ngabo isiprofeto sika Isaya sokuti, Ngokuzwa ni ya kuzwa ni nga qondi; na ngokubona ni ya kubona ni ngazi. Isai. 6. 9. Hez. 12. 2. John. 12. 40. Imis. 28. 26, 27. Rome 11. 8. 2 Kor. 3. 14, 15.

15 Ngokuba inhliziyo ya lababantu i lukuni, bezwa kabi ngezindhlebe, amehlo abo ba wa cime; funa mhlaumbe ba bone ngamehlo, bezwe ngezindhlebe, ba qonde ngenhliziyo, ba penduke, ngi ba sindise. Heb. 5. 11.

16 Kodwa a busisiwe amehlo enu,
ngokuba e bona, nezindhlebe zenu ngo-
kuba zi zwa. isa. 16. 17. Luk. 10. 23, 24.
John. 20. 29.
17 Ngi qinisile ngi ti kini, Abaprofeti
abaningi, nabantu abalungileyo ba be
fisa ukubona loku eni ku bonayo, a ba
ku bonanga; nokuzwa loku eni ku
zwayo, a ba ku zwanga. Heb. 11. 13.
1 Pet. 1. 10, 11.
18 A ke ni zwe umfanekiso womhlwa-
nyeli. Mark 4. 13–20. Luk. 8. 11–15.
19 Nxa umuntu e li zwa izwi lombu-
so, e nga li qondi, ku fike omubi, a pa-
nge oku hlwanyelwe enhliziyweni ya-
ke; uyena o hlwanyelwe endhleleni.
isa. 4. 23.
20 O hlwanyelwe ogedhleni u nguye,
o lizwa izwi, a tyetye a lamkele ngo-
kutokoza. Isai 58. 2. Hez. 33. 31, 32.
John. 5. 35.
21 Kepa ka nampande pakati kwake,
u hlala, isikatyana, ku fike ukuhlupeka
nokuzingelwa ngenxa yezwi, a kubeke
masinyane. isa. 11 6. 2 Tim. 1. 15.
22 O hlwanyelwe emeveni u nguye o
li zwa izwi, kepa ukunaka lelizwe, no-
kukohlisa kwemfuyo ku minyanisa
izwi, li nga bi nasitelo. isa. 19. 23.
Mark 10. 23. Luk. 18. 24. 1 Tim. 6. 9.
2 Tim. 4. 10.
23 Kodwa o hlwanyelwe emhlabatini
olungileyo u nguye o li zwa izwi, a li
qonde, a tele izitelo, omunye ngekulu,
omunye ngamashumi a isitupa, omunye
ngamashumi amatatu.
24 Omunye umfanekiso wa u faka ku-
bo, wa ti, Umbuso wezulu u faniswa no-
muntu owa hlwanyela imbeu elungi-
leyo ensimini yake; Mark 4. 26–29.
25 Abantu be sa lele kwa fika isita sa-
ke, sa hlwanyela ukula pakati kwama-
bele, semuka.
26 Se zi milile izitombo za tela uku-
dhla, kwandu kubonakala nokula.
27 Kwa fika izinceku zomninindhlu,
za ti kuye, Nkosi, a u hlwanyelanga
imbeu elungileyo ensimini yako na?
Ukula lu velapi na?
28 Wa ti kubo, Kwenziwe umuntu o
isita, Izinceku za ti kuye, U ya tanda,
si ye si lu bute na?
29 Wa ti, Qa, funa mhlaumbe, ni sa
buta ukula, ni sipule amabele kanye
nalo.
30 Yekani ku kule ndawonye koku-
bili ku ze ku vunwe. Ngesikati soku-
vuna ngi ya kuti kwabavunayo, Butani
kuqala ukula, ni lu bope izinyanda uku-
ba lu tyiswe; ni wa butele amabele
endhlini yami. isa. 3. 12.
31 Omunye umfanekiso wa u faka
kubo, wa ti Umbuso wezulu u fana
nenhlamvu yesinapi, a i tabata umuntu,
wa i hlwanyela ensimini yake.
Isai. 2. 2, 3. Mika 4. 1. Mark 3. 30–32.
Luk. 13. 18, 19.
32 Le incinyane ku nazo zonke izi-
nhlamvu; kepa uma i si kulile inkulu
ku nazo zonke izilimo, i ngumuti, ku fika
izinyoni zezulu, zi hlale emagatyeni awo.
33 Wa shumayela omunye umfanekiso
kubo, wa ti, Umbuso wezulu u fana ne-
mvubelo, a i tabata umfazi, wa i fihla
emputyini e izilinganiso ezitatu ya za ya
bila yonke. Luk. 13 20, 21.
34 Konke loku uJesu wa ku shuma-
yela kubantu ngemifanekiso; ka shu-
mayelanga kubo ku nge ngamfanekiso;
Mark 4. 33, 34.
35 Ukuba ku gewaliseke okwa shunya-
yelwa umprofeti ukuti, Ngi ya kuvula
umlomo wami ngemifanekiso; ngi ya
kupimisela okufihliweyo iloku kwa da-
buka umhlaba. Izihl. 78. 2. Rome 16. 25, 26.
1 Kor. 2. 7. Ef. 3. 9. Kol. 1. 26.
36 Kona uJesu wa mukisa abantu, wa
ngena endhlini; abafundi bake beza
kuye, ba ti, Si casisele umfanekiso wo-
kula lwensimu.
37 Wa pendula wa ti kubo, Owa hlwa-
nyela imbeu elungileyo u iNdodana yo-
muntu;
38 Insimu i izwe; imbeu elungileyo i
ngabantwana bombuso; ukula lu ngaba-
ntwana bomubi; isa. 24. 14. & 28. 19.
Mark 16. 15, 20. Luk. 24. 47. Rome 10. 18.
Kol. 1. 6. ‖ Gen. 3. 15. John. 8. 44.
Imis. 13. 10. 1 John. 3. 8.
39 Isita esa lu hlwanyelayo si nguSa-
tani; ukuvuna ku ukupela kwezwe; aba-
vuni ba izingelosi. Joeli 3. 13. Isam. 14. 15.
40 Njengokula lu butwa, lu tyiswe
ngomlilo, ko ba njalo ekupeleni kwa le-
lizwe.
41 iNdodana yomuntu i ya kutuma
izingelosi zayo zi bute zi ku suse embu-
sweni wayo konke okukubekisayo na-
benza ukona; isa. 18. 7. 2 Pet. 2. 1, 2.
42 Zi ba ponse eziko lomlilo, ko ba
kona ukukala nokugedhla amazinyo,
isa. 3. 12. & 8. 12. Isam. 19. 20. & 20. 10.
43 Kona abalungileyo ba ya kukanya
njengelanga embusweni ka Yise wabo.
O nezindhlebe zokuzwa a kezwe.
Dan. 12. 3. 1 Kor. 15. 42, 43, 58.

44 Futi, umbuso wezulu u fana nomcebo o fihlwe ezweni, a u fumene umuntu, wa u fihla; e tokoza ngawo, u suka a tengise ngako konke a nako, a tenge lelizwe. Isai. 55. 1. Fil. 3. 7, 8. Isam. 3. 18.

45 Futi, umbuso wezulu u fana nomtengi o funa amaparele amahle.

46 Se e fumene iparele eli nentengo enkulu, wa ya wa tengisa ngako konke a nako, wa li tenga.

Amazwi 2. 4. & 3. 14, 15. & 8. 10, 19.

47 Futi, umbuso wezulu u fana neneta, ela ponswa elwandhle, la buta izinhlobo zonke. isa. 22. 10.

48 Se li gcwele, ba li kupulela ogwini, ba hlali pansi, ba butela ezinhle ezityeni, ba lahla ezimbi.

49 Ko ba njalo ekupeleni kwezwe; izingelosi zi ya kupuma, zi kipe ababi kwabalungileyo. isa. 25. 32.

50 Zi ba ponse eziko lomlilo; ko ba kona ukukala nokugedhla amazinyo.

51 uJesu wa ti kubo, Ni ku zwisile loku konke na? Ba ti kuye, Yebo, Nkosi.

52 Wa ti kubo, Ngaloko lowo umbali o fundiselwe umbuso wezulu u fana nomnininhlu o veza okutya nokudala emfuyweni yake.

53 Kwa ti uJesu se e qedile lemifanekiso, wesuka lapo.

54 Wa fika ezweni la kubo, wa ba fundisa endhlini yabo yokusonta, ba mangala ba ti; Ku velapi lokukuhlakanipa, na lemisebenzi emikulu a nayo na?

isa. 2. 23. Mark 6. 1. Luk. 4. 16, 23.

55 Lo a siyo indodana yombazi na? Unina ka bizwa ngokuti uMaria na? Nabafo wabo a sibo oJakobe, noJose, noSimone, noJuda na? Isai. 49. 7.

Mark 6. 3–6. & 15. 40. Luk. 3. 23.
John. 6. 42. isa. 12. 46.

56 Nodade wabo a ba ko lapa bonke kitina na? Kuvelapi loku konke a nako na?

57 Ba cunuka ngaye. Kepa uJesu wa ti kubo, Umprofeti ka delwa, kupela ezweni la kubo, na sendhlini yake.

isa. 11. 6. Luk. 4. 24. John. 4. 44.

58 A kenzanga lapo imisebenzi emikulu eminingi, ngokungakolwa kwabo.

## ISAHLUKO 14.

NGA lesosikati uHerodi inkosi wezwa udumo luka Jesu, Mark 6. 14–29.

Luk. 9. 7–9.

2 Wa ti ezincekwini zake, Lo u nguJohane umbapatizi, u vukile kwabafileyo; ngaloku imisebenzi emikulu i setyenzwa uye.

3 uHerodi e be m bambile uJohane, wa m bopa, wa m faka etilongweni ngaye uHerodia, umka Filipu, umfo wabo.

Luk. 3. 19, 20.

4 Ngokuba uJohane wa be e ti kuye, A ku fanele u be naye.

Levi 18. 16. & 20. 21.

5 Wa tanda ukumbulala, kepa wesaba abantu, ngokuba be ti u umprofeti.

isa. 21. 26. Luk. 20. 6.

6 Kepa ku sa ketelwa usuku lokuzalwa kuka Herodi, intombazana ka Herodia ya sina pambi kwabo, ya m tokozisa uHerodi.

7 Ngako wa funga wa ti, u za kuinika loko e za kucela kona.

8 I si yaliwe unina ya ti, Ngi pe lapa esityeni ikanda lika Johane umbapatizi.

9 Inkosi ya dabuka, kepa ngesifungo na ngabo aba be hlezi nayo, ya tyo ukuba i li nikwe.

10 Ya tuma ya nquma ikanda lika Johane etilongweni.

11 Ikanda lake la letwa ngesitya, la nikwa intombazana, ya li yisa kunina.

12 Kwa fika abafundi bake, ba tabata isidumbu, ba si mbela, ba ya ba bika kuJesu.

13 uJesu se e zwile, wesuka lapo ngomkumbi, wa ya endaweni ya sehlane e yedwa. Kepa abantu se be zwile, besuka emzini, ba m landela ngezinyawo.

isa. 10. 23. & 12. 15. Mark 6 32–44.
Luk. 9. 10–17. John. 6. 1–13.

14 uJesu e pumile, wa bona abantu abaningi, wa ba haukela, wa pilisa abagulayo babo. isa. 9. 36.

15 Se ku hlwile abafundi bake beza kuye, ba ti, Ku sehlane ku lendawo, usuku se lu dhlulile; a ku mukise abantu, ba ye emizini, ba zitengele ukudhla.

16 uJesu wa ti kubo, A ba dingi ukuya, ba peni nina, ba dhle.

17 Ba ti kuye, A si nanto lapa, kupela izinkwa ezi isihlanu nezinhlanzi ezimbili.

18 Wa ti, Zi leteni kimi.

19 Wa yala abantu ukuba ba cambalale otyanini, wa tabata izinkwa ezi isihlanu nezinhlanzi ezimbili, wa bheka ezulwini, wa bonga, wa zi hlepula, wa ba nika abafundi izinkwa, abafundi ba nika abantu. isa. 15. 36.

20 Ba dhla bonke, besuta, ba buta

imvutuluka eseleyo, amaqoma a ishumi nambili e gcwele.

21 Abadhlayo ba be amadoda a nga izinkulungwane ezi isihlanu, ngapandhle kwesifazana nabantwana.

22 uJesu wa se e quba abafundi bake, ukuba ba ngene emkunjini, ba m andulele ukuya ngapesheya, e sa mukisa abantu.

23 Se e mukisile abantu, wa kupuka wa ya entabeni yedwa, ukuba a kuleke. Se ku hlwile wa e kona lapo e yedwa.
Mark 6. 45–56. John. 6. 15–21.

24 Kepa umkumbi se u pakati kolwandhle, wa tyaywa amaza, umoya wa be u pambene nabo.

25 Kwa ti ebusuku, ngomlindo wesine, uJesu wesuka wa ya kubo, e hamba pezu kolwandhle.

26 Abafundi be m bona e hamba pezu kolwandhle, betuka ba ti, Ku itongo; ba kala ngokwesaba. Jobe 9. 8.

27 Kepa uJesu wa se e kuluma nabo wa ti, Yimani isibindi, imina, ni ngesabi.

28 uPetro wa pendula wa ti kuye, Nkosi, uma uwe, ngi bize, ngi ze kuwe pezu kwamanzi.

29 Wa ti, Wo za. uPetro wehla emkunjini, wa hamba pezu kwamanzi ukuya kuJesu.

30 Kepa e bona umoya u namandhla, wesaba; se e qala ukutyona, wa kala wa ti, Nkosi, ngi sindise.

31 uJesu wa tyetya welula isandhla, wa m bamba, wa ti kuye, Wena o nokukolwa okucinyane, u ngabaza ngani na?

32 Se be ngene emkunjini umoya wa tula.

33 Aba semkunjini beza ba kuleka kuye, ba ti, Impela u iNdodana ka Tixo.
Izihl. 2. 7. isa. 16. 16. & 26. 63. Mark 1. 1. Luk. 4. 41. John. 1. 49. & 6. 69. & 11. 27. Imis. 8. 37. Rome 1. 4.

34 Ba wela, beza ezweni la seGenesareta.

35 Abantu ba leyondawo se be m azi, ba tuma ku lelozwe lonke la ngakona, ba leta kuye bonke abagulayo.

36 Ba m ncenga ukuba ba pate nje umpeto wengubo yake kupela; abapatayo ba sindiswa. isa. 9. 20. Mark 3. 10. Luk. 6. 19. Imis. 19. 12.

## ISAHLUKO 15.

KWA fika kuJesu ababali nabaFarisi ba seJerusalema, ba ti,
Mark 7. 1–23.

2 Abafundi bako beqa ngani imvelo yabadala na? a ba hlambi izandhla zabo uma be dhla ukudhla. Kol. 2. 8.

3 Wa pendula wa ti kubo, Nani neqa ngani umyalo ka Tixo, ngemvelo yenu na?

4 uTixo wa yala ukuti, Dumisa uyihlo nonyoko; nokuti, O tuka uyise nonina, a ka fe nokufa. Eks. 20. 12. Levi 19. 3. Dut. 5. 16. Amazwi 23. 22. Ef. 6. 2. Eks. 21. 17. Levi 20. 9. Dut. 27. 16. Amazwi 20. 20. & 30. 17.

5 Kodwa nina ni ti, O tyoyo kuyise nonina ukuti, Ku umnikelo loku engi ku siza ngako, a nga bi e sa m dumisa uyise nonina.

6 Njalo nenza umyalo ka Tixo u be ize ngemvelo yenu.

7 Bazenzisi, wa shumayela kahle ngani uIsaya ngokuti,

8 Lababantu ba sondela kimi ngomlomo wabo, ba ngi dumisa ngezindebe, kepa inhliziyo yabo i kude nami.
Isai. 29. 13. Hez. 33. 31.

9 Ba ngi konza ngeze, be fundisa izifundiso ezi imiyalo yabantu. Isai. 29. 13. Kol. 2. 18–22. Titusi 1. 14.

10 Wa biza abantu, wa ti kubo, Yizwani ni qonde.

11 Loku oku ngena emlonyeni a ku ngcolisi umuntu; Kodwa okupumayo, loku ku ngcolisa umuntu. Imis. 10. 15. Rome 14. 14, 17, 20. 1 Tim. 4. 4. Titusi 1. 15.

12 Kona abafundi bake beza ba ti kuye, U yazi ukuba abaFarisi ba cunuka, be zwa lelizwi na?

13 Wa pendula wa ti, Imiti yonke e nga tyalwanga uBaba o sezulwini, i ya kusityulwa. John. 15. 2.

14 Ba yekeni; ba izimpumpute ezi hola izimpumpute; uma impumpute i hola impumpute, zi ya kuwela emgodini zombili. Isai. 9. 16. Mal. 2. 8. isa. 23. 16. Luk. 6. 39.

15 uPetro wa pendula wa ti kuye, Si casisele lomfanekiso. Mark 7. 17.

16 uJesu wa ti, Nani ni se ngabangaqondiyo na? isa. 16. 9.

17 A ni ka qondi ini ukuti, konke okungenayo emlonyeni ku ya esiswini, ku lahlelwe ngapandhle? 1 Kor. 6. 13.

18 Kodwa loku oku puma emlonyeni, ku vela enhliziweni, iloku oku ngcolisa umuntu. Jak. 3. 6.

19 Ku vela enhliziyweni izizindhlo ezimbi, ukubulala, ukupinga, ukuhlobonga, ukweba, ukuqinisa amanga, ukutuka. Gen. 6. 5. & 8. 21. Amazwi 6. 14. Jer. 17. 9.

20 Ku iloku oku ngcolisa umuntu; kodwa ukudhla ngezandhla ezi nga hlanziwe a ku m ngcolisi umuntu.

21 uJesu wesuka lapo, wa ya ezweni la seTire neSidone. Mark 7. 24–30.

22 Kwa ti umfazi wa seKanani, e vela ku lelozwe, wa kala kuye, wa ti, Ngi haukele, Nkosi, Ndodana ka Davida; intombazana yami i kwelwe kakulu idemone.

23 Kodwa ka m pendulanga ngazwi. Kweza abafundi bake, ba m ncenga, ba ti, M mukise, u ya kala emva kwetu.

24 Wa pendula wa ti, Ngi tunyelwe ezimvwini ezilahlekileyo zendhlu ka Israeli kupela. isa. 10. 5, 6. Imis. 3. 25, 26. & 13. 46. Rome 15. 8.

25 Weza wa kuleka kuye, e ti, Nkosi, ngi size.

26 Wa pendula wa ti, A ku fanele ku tatyatwe ukudhla kwabantwana, ku ponswe ezinjeni. isa. 7. 6. Fil. 3. 2.

27 Wa ti, Yebo, Nkosi, kepa izinja zi ya dhla imvutuluka ewayo esitebeni samakosi azo.

28 Kona uJesu wa pendula wa ti kuye, O mame, kukulu ukukolwa kwako; a ku be kuwe njengokutanda kwako. Intombazana yake ya sindiswa nga lesosikati.

29 uJesu wesuka lapo, weza nga selwandhle lwa seGalile, wenyukela entabeni, wa hlala pansi kona. isa. 4. 18. Mark 7. 31–37.

30 Kwa fika kuye abantu abaningi, be nezinyonga, nezimpumpute nezitulu, nezilima, nabanye abaningi, ba ba beka nga sezinyaweni zika Jesu; wa ba sindisa. Isai. 35. 5. 6. isa. 11. 5. Luk. 7. 22.

31 Ba mangala abantu, be bona izitulu zi kuluma, izilima zi sindile, izinyonga zi hamba, izimpumpute zi bona. Ba bonga uTixo ka Israeli.

32 uJesu wa biza abafundi bake, wa ti, Ngi ya ba haukela abantu: se ku izinsuku ezintatu be hlezi nami be nge nakudhla; a ngi tandi ukubamukisa be lambile, funa ba katale endhleleni. Mark 8. 1–10.

33 Abafundi bake ba ti kuye, Si nga tolapi ehlane ukudhla okwanele, ukuba ba sute abantu abangaka na? 2 Ama. 4. 43.

34 uJesu wa ti kubo, Ni nezinkwa ezingapi na? Ba ti, Zi isikombisa, nezinhlanzana ezi incozana.

35 Wa yala abantu ukuba ba hlale pansi.

36 Wa tabata izinkwa ezi isikombisa nezinhlanzi, wa bonga, wa zi hlepula, wa nika abafundi bake, abafundi babela abantu. isa. 14. 19. 1 Sam. 9. 13. Luk. 22. 19.

37 Ba dhla bonke ba suta; ba buta imvutuluka eseleyo amaqoma a isikombisa e gcwele.

38 Abadhlayo ba be amadoda a izinkulungwane ezine ngapandhle kwesifazana nabantwana.

39 Se e mukise abantu, wa ngena emkunjini, weza ezweni la seMagdala.

## ISAHLUKO 16.

ABAFARISI nabaSadusi beza ba m linga, ba cela kuye ukuba a ba bonise isibonakaliso sa sezulwini. isa. 12. 38. Mark 8. 11. Luk. 11. 16. & 12. 54–56. 1 Kor. 1. 22.

2 Wa pendula wa ti kubo, Kusihlwa, ni ti, Li ya kusa, ngokuba li beja izulu.

3 Kusasa ni ti, li za kuna namhla, ngokuba li beja izulu, li fipele. Bazenzisi, ni yazi ukuqikelela ukuma kwezulu; ni nge qikelele izibonakaliso zezikati na?

4 Isizukulwane esibi nesipingayo si funa isibonakaliso; kepa a si yi kupiwa isibonakaliso, kupela isibonakaliso sika Jona umprofeti. Wa se e ba shiya, e muka. isa. 12. 39.

5 Abafundi bake ba wela, be kohliwe ukupata isinkwa. Mark 8. 14.

6 uJesu wa ti kubo, Bhekani, ni xwaye imvubelo yabaFarisi nabaSadusi. Luk. 12. 1.

7 Ba zindhlisana ba ti, U tyo ngokuba si nga patanga ukudhla.

8 uJesu e kwazi, wa ti kubo, Nina aba nokukolwa okuncinyane, ni zindhlisanelani ni ti, ku ngokuba ni nga patanga ukudhla na?

9 A ni ka qondi ini, a ni kumbuli izinkwa ezi isihlanu zaba izinkulungwane ezi isihlanu, namaqoma ukuba na buta amangapi na? isa. 14. 17. John. 6. 9.

10 Nezinkwa ezi isikombisa zaba izinkulungwane ezine, namaqoma ukuba na buta amangapi na? isa. 15. 34.

11 Ini ni nga qondi ukuba a ngi kulumanga kini ngesinkwa, loku ngi ti, xwayani imvubelo yabaFarisi nabaSadusi?

12 Kona ba qonda ukuba ka tyongo ukuti ma ba xwaye imvubelo yesinkwa, kodwa ukufundisa kwabaFarisi nabaSadusi.

13 uJesu se e fikile ezweni la seKesaria Filipu, wa buza abafundi bake ngokuti, Abantu ba ti, mina iNdodana yomuntu ngi ngubani na? Mark 8. 27–30. Luk. 9. 18–21.

14 Ba ti, Abanye ba ti, uJohane umbapatizi; abanye ba ti, uElija; abanye ba ti, uJeremia, nokuba omunye kubaprofeti. isa. 14. 2. Luk. 9. 7–9.

15 Wa ti kubo, Kepa nina ni ti ngi ngubani na?

16 uSimone Petro wa pendula wa ti, Wena u nguKristu, iNdodana ka Tixo opilayo. isa. 14. 33. John. 6. 69. & 11. 27. Imis. 8. 37. & 9. 20. Heb. 1. 2, 5. 1 John. 4. 15. & 5. 5.

17 uJesu wa pendula wa ti kuye, U busisiwe wena, Simone ka Jona, ngokuba ku nga bonakalisiwe kuwe inyama negazi, kodwa uBaba o sezulwini. Ef. 2. 8. 1 Kor. 2. 10. Gal. 1. 16.

18 Ngi ti kuwe, U uPetro; ngi ya kulaka ibandhla lami pezu kwa lelidwala; amasango ehaidese a ka yi kulahlula. John. 1. 42. Ef. 2. 20. Isam. 21. 14. Jobe 38. 17. Izihl. 9. 13. & 107. 18. Isai. 38. 10.

19 Ngi ya kukunika izihlutulelo zombuso wezulu; loko o ku bopayo emhlabeni, ku ya kubotywa na sezulwini; na loko o ku kululayo emhlabeni, ku ya kukululwa na sezulwini. isa. 18. 18. John. 20. 23.

20 Lapo wa ba yala abafundi bake ukuba ba nga tyeli umuntu ukuti, uyena uKristu. isa. 17. 9.

21 Kona uJesu wa qala ukubonisa abafundi bake ukuba a nga ya eJerusalema, a hlutywe kakulu amalunga, nabapristi abakulu, nababali, a bulawe, a vuke ngosuku lwesitatu. isa. 20. 17. Mark 3. 31. & 9. 31. & 10. 33. Luk. 9. 22. & 18. 31. & 24. 6, 7.

22 uPetro wa m tabata, wa qala ukumkuza, wa ti, Musa, Nkosi, ma ku nga bi njalo kuwe.

23 Wa penduka wa ti kuPetro, Suka, Satani, u isikubekiso kimi, a u naki okuka Tixo, u naka okwabantu.

24 Kona uJesu wa ti kubafundi bake, Uma umuntu e tanda ukuza emva kwami, a zidele, a tabate isipambano sake, a ngi landele. isa. 10. 38. Mark 8. 34. Luk. 9. 23. & 14. 27. Imis. 14. 22. 1 Tes. 3. 3. 2 Tim. 3. 12.

25 Ngokuba o tanda ukusindisa ukupila kwake, wo kulahlekelwa; kodwa o lahlekelwa ukupila kwake ngenxa yami, wo ku fumana. Luk. 17. 33. John. 12. 25.

26 Ku ya kumsiza ngani umuntu, uma e zuza izwe lonke, a lahlekelwe umpefumlo wake na? umuntu a nga hlenga ngani umpefumlo wake na? Izihl. 49. 7, 8.

27 iNdodana yomuntu i ya kuza ngobukosi buka Yise kanye nezingelosi zake, kona i ya kuvuza ilowo ngemisebenzi yake. isa. 26. 64. Mark 8. 38. Luk. 9. 26. ‖ Dan. 7. 10. Zek. 14. 5. isa. 25. 31. Jude 14. ‖ Jobe 34. 11. Izihl. 62. 12. Amazwi 24. 12. Jer. 17. 10. & 32. 19. Rome 2. 6. 1 Kor. 3. 8. 2 Kor. 5. 10. 1 Pet. 1. 17. Isam. 2. 23. & 22. 12.

28 Ngi qinisile ngi ti kini, Ba kona abanye abemiyo lapa, aba nga yi kuzwa ukufa, ba ze ba bone iNdodana yomuntu i za embusweni wayo. Mark 9. 1. Luk. 9. 27.

## ISAHLUKO 17.

EMVA kwezinsuku ezi isitupa, uJesu wa tabata uPetro, noJakobe, noJohane umfo wabo, wa kupukela nabo entabeni ende be bodwa. Mark 9. 2–8. Luk. 9. 28–36.

2 Wa penduka esinye isimo pambi kwabo; ubuso bake ba kanya njengelanga, izambato zake za ba mhlope njengokukanya.

3 Bheka, kwa bonakala kubo uMosi noElija, be kuluma naye.

4 uPetro wa pendula wa ti kuJesu, Nkosi, kuhle ukuba si lapa; uma u tanda, a sake lapa amadokodo amatatu; elinye li be e lako, nelinye li be e lika Mosi, nelinye li be e lika Elija.

5 E sa kuluma, bheka, ifu elikazimulayo la ba sitibeza; izwi la vela efwini la ti, Lo u iNdodana yami etandiweyo, engi kolwa iyo; i zweni. 2 Pet. 1. 17. isa. 3. 17. Mark 1. 11. Luk. 3. 22. Isai. 42. 1. Dut. 18. 15, 19. Imis. 3. 22, 23.

6 Abafundi bezwa, ba wa ngobuso, besaba kakulu. 2 Pet. 1. 18.

7 Kepa uJesu weza wa ba pata, wa ti, Sukani ni me, ni ngesabi. Dan. 8. 18. & 9. 21. & 10. 10, 18.

8 Ba bheka, kepa a ba bonanga muntu, kupela uJesu yedwa.

9 Ba sehla entabeni, uJesu wa ba yala wa ti, Ni nga tyeli umuntu lesisibonakaliso, i ze i vuke iNdodana yomuntu kwabafileyo. isa. 16. 20. Mark 8. 30. & 9. 9.

10 Abafundi bake ba m buza ba ti, Ababali ba tyoloni ukuti, Ko za ku fike uElija kuqala na? Mal. 4. 5. isa. 11. 14.

11 uJesu wa pendula wa ti kubo,

uElija u ya kuza kuqala impela, u ya
kuhlela konke. Mal 4. 6. Luk. 1. 16, 17.
Imis. 3. 21.
12 Kepa ngi ti kini, uElija se wa fika,
ba be nga m azi; benza kuye aba ku ta-
ndayo. Njalo iNdodana yomuntu i ya
kuhlutywa ibo.
isa. 11. 14. & 14. 3, 10. & 16. 21.
13 Kona abafundi bezwa ukuba wa
kuluma kubo ngoJohane umbapatizi.
isa. 11. 14.
14 Se be fikile ebantwini, kweza kuye
umuntu, wa guqa ngamadolo kuye, e ti,
Mark 9. 14. Luk. 9. 37.
15 Nkosi, i haukele indodana yami, i
nesitutwane, i hlupeka kakulu; i wa fu-
tifuti emlilweni, i wa futifuti na sema-
nzini.
16 Nga i leta kubafundi bako, kepa ba
be nge i pilise.
17 uJesu wa pendula wa ti, Au, sizu-
kulwane esingakolwayo nesipambukile-
yo, ngo ba nani ku ze ku be nini na? ko
za ku be nini ngi ni bekezelele na? M
leteni lapa kimi.
18 uJesu wa tetisa idemone, la puma
kuyo: wa piliswa umntwana nga lesosi-
kati.
19 Kona abafundi beza ku Jesu be bo-
dwa, ba ti, Tina be si nge li kipe ngani
na?
20 uJesu wa ti kubo, Ku ngokungako-
lwa kwenu. Ngi qinisile ngi ti kini,
Uma ni nenkolo e ngangenhlamvu yesi-
napi, ni nga ti ku lentaba, Suka lapa, u
ye lapaya, i suke; ku nga bi ko into e
nahlulayo. isa. 21. 21. Mark 11. 23.
Luk. 17. 6. 1 Kor. 12. 9. & 13. 2.
21 Kepa loluhlobo lu vela ngokuku-
leka, na ngokuzila ukudhla kupela.
22 Be sa hlezi eGalile, uJesu wa ti
kubo, iNdodana yomuntu i ya kunike-
lwa ezandhleni zabantu.
isa. 16. 21. & 20. 17.
Mark 8. 31. & 9. 30, 31. & 10. 33.
Luk. 9. 22, 44. & 18. 31. & 24. 6, 7.
23 Ba ya kuibulala, na ngosuku lo-
butatu i ya kuvuka. Ba dabuka ka-
kulu.
24 Se be fike e Kapernaume, abamke-
la imali beza kuPetro, ba ti kuye, Umfu-
ndisi wenu a ka teli imali na? Mark 9. 33.
25 Wa ti, Yebo. E se ngene endhlini,
uJesu wa m andulela wa ti, U tini, wena
Simone? Amakosi omhlaba a tabata
kobani isiteliso nenkokelo na? Kuba-
ntwana bawo, nokuba kubafo na?
26 uPetro wa ti kuye, Kubafo, uJesu
wa ti kuye, Ngako abantwana ba kulu-
lekile.
27 Kodwa ukuba si nga ba cunuli,
yiya elwandhle u ponse udobo, u bambe
inhlanzi e puma kuqala; se u i kamisile
umlomo, u ya kutola imali; u i tabate,
u ba nike i be eyami neyako.

## ISAHLUKO 18.

NGA lesosikati abafundi beza kuJesu,
ba ti, Ubani omkulu embusweni
wezulu na? Mark 9. 33–37.
Luk. 9. 46–48. & 22. 24.
2 uJesu wa biza umntwana, wa m misa
pakati kwabo.
3 Wa ti, Ngi qinisile ngi ti kini, Uma
ni nga penduki, ni be njengabantwana,
ni nge ngene embusweni wezulu.
Izihl. 131. 2. isa. 19. 14. Mark 10. 14.
Luk. 18. 16. 1 Kor. 14. 20. 1 Pet. 2. 2.
4 Lowo o zitoba njenga lomntwana,
uyena omkulu embusweni wezulu.
isa. 20. 27. & 23. 11.
5 Na lowo o m amkela umntwana onje
ngegama lami, u ya ngamkela mina.
isa. 10. 42. Luk. 9. 48.
6 Kodwa o kubekisa omunye ku laba
abancinyane aba kolwa imi, ku m lu-
ngele ukuba itye lokusila li panyekwe
entanyeni yake, a cwiliswe elwandhle.
Mark 9. 42. Luk. 17. 1, 2.
7 Nako ezweni ngezikubekiso; ku
ngeza izikubekiso; kodwa nako ku lo-
muntu isikubekiso esi za ngaye!
isa. 26. 24. 1 Kor. 11. 19.
8 Uma isandhla sako, nokuba unyawo
lwako lu ku kubekisa, lu nqume, u lu
lahle; kuhle kuwe ukungena ekupileni
u isilima, noma u unyonga, ku nokuba u
nezandhla ezimbili, nezinyawo ezimbili,
u ponswe emlilweni opakade.
isa. 5. 29, 30. Mark 9. 43, 45.
9 Uma iso lako li ku kubekisa, li kipe,
u li lahle; kuhle kuwe ukungena eku-
pileni u neso linye, ku nokuba u name-
hlo amabili, u ponswe egehena lomlilo.
10 Bhekani ukuba ni nga deleli namu-
nye ku laba abancinyane; ngi ti kini,
Izingelosi zabo ezulwini zi bheka njalo
ubuso buka Baba o sezulwini.
Izihl. 34. 7. Zek. 13. 7. Heb. 1. 14.
Eset. 1. 14. Luk. 1. 19.
11 iNdodana yomuntu i ze kusindisa
okulahlekileyo. Luk. 9. 56. & 19. 10.
John. 3. 17. & 12. 47.
12 Ni tini na? Uma umuntu e nezi-
mvu ezi ikulu, kweduke enye kuzo, a
ka zi shiyi ini ezi mashumi ashiyanga-

lolunye nesishiyagalolunye ezintabeni, a ye a i fune eyedukileyo na? Luk. 15. 4.
13 Uma e i tolile, ngi qinisile ngi ti kini, u i jabulela kakulu ku na lezo ezimashumi ashiyagalolunye nesishiyagalolunye ezi ngedukanga.
14 Kunjalo a siyo intando ka Yihlo o sezulwini, ukuba a bube noyedwa ku laba abancinyane.
15 Uma umzalwane wako e kona wena, hamba u m sole, u naye ni nodwa; uma e ku zwa, u m zuzile umzalwane wako. Levi 19. 17. Luk. 17. 3. Jak. 5. 20. 1 Pet. 3. 1.
16 Kodwa uma e nga ku zwa, tabata a be munye, nokuba be babili, ukuze leyondaba i qiniswe ngomlomo wofakazi ababili, nokuba be batatu.
Dut. 17. 6. & 19. 15. John. 8. 17. 2 Kor. 13. 1. Heb. 10. 28.
17 Uma e ngezwa labo, ku bike ebandhleni; uma e ngezwa ibandhla, a ka be kuwe njengowezizwe nomtelisi.
Rome 16. 17. 1 Kor. 5. 9. 2 Tes. 3. 6, 14. 2 John. 10.
18 Ngi qinisile ngi ti kini, Loko eni ku bopayo emhlabeni, ku ya kubotywa na sezulwini; na loko eni ku kululayo emhlabeni, ku ya kukululwa na sezulwini. isa. 16. 19. John. 20. 23. 1 Kor. 5. 4.
19 Futi ngi ti kini, Uma ababili kini be vumelana emhlabeni ngento etile, aba i celayo, ba ya kuyenzelwa uBaba o sezulwini. isa. 5. 24. 1 John. 3. 22. & 5. 14.
20 Ngokuba lapo ku butene ababili, noma be batatu ngegama lami, ngi kona pakati kwabo.
21 Kona uPetro weza kuye, wa ti, Nkosi, umfo wetu u ya kungona kangapi, ngi m tetelele na? ku ze ku be ka kombisa na? Luk. 17. 4.
22 uJesu wa ti kuye, A ngi tyo kuwe ukuti, ku ze ku be kakombisa, kodwa ku ze ku be amashumi a isikombisa ezikombisa. isa. 6. 14. Mark 11. 25. Kol. 3. 13.
23 Ngaloku umbuso wezulu u fana nomuntu o inkosi, e tanda ukulandisana nezinceku zake.
24 E sa qala ukuzilandisa, kwa letwa kuye enye e necala lamatalenta a izinkulungwane ezi ishumi.
25 Kepa i nge naluto lokukoka, inkosi yayo ya ti a ku tengwe ngayo, nomkayo, nabantwana bayo, nako konke a nako, ku kokwe. 2 Ama. 4. 1. Neh. 5. 8.
26 Inceku ya kotama, ya kuleka kuyo, ya ti, Nkosi, a ku ngi melele, ngi ku kokele konke.
27 Inkosi ya leyonceku ya i haukela, ya i yeka, ya i tetelela icala.
28 Kepa leyonceku ya puma, ya fumana enye inceku ya kubo, e necala kuyo lodenario aba ikulu; ya i bamba ngompimbo, ya ti, Ngi kokele o necala ngako.
29 Ya suka inceku ya kubo, ya kotama ngasezinyaweni zayo, ya i ncenga, ya ti, A ku ngi melele, ngi ku kokele konke.
30 Kepa a i vumanga, yesuka ya i faka etilongweni, i ze i koke icala.
31 Izinceku za kubo zi bone okwenziweyo, za dabuka kakulu; za ya za bika enkosini yazo konke okwenziweyo.
32 Kona inkosi yayo ya i biza, ya ti kuyo, Nceku embi, nga ku tetelela lonke lelocala, ngokuba wa ngi ncenga.
33 Nga u nga haukelanga inceku ya kini, njengaloku nga ku haukela na?
34 Inkosi yayo ya tukutela, ya i nikela kumapolisa, ku ze ku kokwe icala lonke e nalo.
35 NoBaba o sezulwini u ya kwenza njalo kinina, uma ni nga teteleli ngenhliziyo, ku be ilowo umfo wabo izono zake. Amazwi 21. 13. isa. 6. 12. Mark 11. 26. Jak. 2. 13.

## ISAHLUKO 19.

KWA ti, uJesu se e qedile lawamazwi, wesuka eGalile, weza ezweni la seJudia, ngapesheya kweJordani.
Mark 10. 1. John. 10. 40.
2 Ba m landela abantu abaningi; wa ba pilisa lapo. isa. 12. 15.
3 Kweza kuye abaFarisi, be m linga ba ti kuye, Ku vunyelwe ini umuntu ukuba a lahle umkake ngamacala onke na?
4 Wa pendula wa ti kubo, A ni fundanga ini ku tiwa, owenza abantu ekuqaleni, wa benza isilisa nesifazana.
Gen. 1. 27. & 5. 2. Mal. 2. 15.
5 Wa ti, Ngaloko umuntu u ya kushiya uyise nonina, a bambelele kumkake; labo babili ba ya kuba inyamanye. Gen. 2. 24. Mark 10. 5–9. Ef. 5. 31. 1 Kor. 6. 16. & 7. 2.
6 Njalo a ba se babili, ba inyamanye. Loku uTixo a ku hlanganisileyo, ma ku ngahlukaniswa umuntu.
7 Ba ti kuye, uMosi wa yala ngani, ukuba a nikwe incwadi yokwahlukanisa, a lahlwe na? Dut. 24. 1. isa. 5. 31.
8 Wa ti kubo, Ngobulukuni bezinhliziyo zenu uMosi wa ni vumela ukulahla omkenu; kepa kwa ku nge njalo ekuqaleni.

9 Ngi ti kini, Lowo o lahla umkake, e nga m lahli ngokupinga, a ganwe omunye, u ya pinga; noganwa olahliweyo u ya pinga: isa. 5. 32. Mark 10. 11. Luk. 16. 18. 1 Kor. 7. 10, 11.

10 Abafundi bake ba ti kuye, Uma kunjalo kumuntu nomkake a ku kuhle ukuganwa. Amazwi 21. 19.

11 Wa ti kubo, A ba lamkeli lelizwi bonke; kupela bona aba li nikiweyo. 1 Kor. 7. 2, 7, 9, 17.

12 Ku kona abateniweyo, aba zalwa be njalo kwa sesiswini sika nina; ku kona nabateniweyo, be tenwe abantu; ku kona nabateniweyo, aba zitenileyo ngombuso wezulu. O namandhla okwamkela loku, a kwamkele. 1 Kor. 7. 32, 34. & 9. 5, 15.

13 Kona kwa letwa kuye abantwana, ukuba a beke izandhla pezu kwabo, a kuleke; kepa abafundi bake ba ba kuza. Mark 10. 13. Luk. 18. 15.

14 uJesu wa ti, Vumelani abantwana, ni nga ba nqabeli ukuza kimi; ngokuba umbuso wezulu u ngowabanjalo. isa. 18. 3.

15 Wa beka izandhla pezu kwabo, wemuka lapo.

16 Bheka, kwa fika umuntu, wa ti kuye Mfundisi olungileyo, ngi ya kwenza okulungileyo kuni, ngi be nokupila okupakade na? Mark 10 17. Luk. 18. 18.

17 Wa ti kuye, U ngi bizelani u ti, ngi lungile na? A ku ko olungileyo, munye kupela, uTixo. Kepa uma u tanda ukungena ekupileni, londa imiyalo.

18 Wa ti kuye, Imipi na? uJesu wa ti, Le yokuti, U nga bulali; U nga pingi; U ngebi; U nga qiniseli amanga; Eks. 20. 13. Dut. 5. 17.

19 Dumisa uyihlo nonyoko; Wo tanda owakelene naye njengokuba u zitanda wena. Levi 19. 18. & 22. 39. isa. 15. 4. Rome 13. 9. Gal 5. 14. Jak 2. 8.

20 Umlisa wa ti kuye, Loku konke ngi ku geinile kwa sebutyeni bami; ngi sa ntulani na?

21 uJesu wa ti kuye, Uma u tanda ukupelela, hamba u tengise ngako o nako, u babele abampofu; u ya kuba nemfuyo ezulwini; u ze u ngi landele. isa. 6. 20. Luk. 12. 33. & 16. 9. Imis. 2. 45. & 4. 34, 35. 1 Tim. 6. 18, 19.

22 Umlisa e zwile lelozwi, wemuka e dabukile, ngokuba wa e nemfuyo eningi.

23 uJesu wa ti kubafundi bake, Ngi qinisile ngi ti kini Ku lukuni kofuyileyo ukungena embusweni wezulu. isa. 13. 22. Mark 10. 24. 1 Kor. 1. 26. 1 Tim. 6. 9, 10.

24 Futi ngi ti kini, Ku lula ukuba ikameli li ngene entunjeni yosungulo, ku nokuba ofuyileyo a ngene embusweni ka Tixo.

25 Abafundi bake se be zwile loku, ba mangala kakulu, ba ti, Ubani o nga sindiswayo na?

26 uJesu e ba bheka, wa ti kubo, Kubantu ku ngenzeke loku, kodwa kuTixo ku ngenzeka konke. Gen. 18. 14. Jobe 42 2. Jer. 32. 17. Zek. 8. 6. Luk. 1. 37. & 18. 27.

27 Kona uPetro wa pendula wa ti kuye, Bheka, tina si shiye konke, si ku landele; so ba nani na? Dut. 33. 9. isa. 4. 20. & 5. 11. Mark 10. 28. Luk. 18. 28.

28 uJesu wa ti kubo, Ngi qinisile ngi ti kini, Nina eni ngi landeleyo, ngokupinda ukuzalwa lapo iNdodana yomuntu se i hlezi esihlalweni sobukosi bayo, ni hlale ezihlalweni ezi ishumi nambili, nahlulele izizwe ezi ishumi nambili zaba Israeli. isa. 20. 21. Luk. 22. 28, 29, 30. 1 Kor. 6. 2, 3. Isam. 2. 26.

29 Nabo bonke aba shiye izindhlu nabafo wabo, nodade wabo, noyise, nonina, nomfazi, nabantwana, namazwe ngegama lami, ba ya kwamkeliswa ikulu, ba dhle ifa lokupila okupakade. Mark 10. 29, 30. Luk. 18. 29, 30.

30 Kepa abaningi abokuqala bo ba abokupela, nabokupela bo ba abokuqala. isa. 20. 16. & 21. 31, 32. Mark 10. 31. Luk. 13. 30.

## ISAHLUKO 20.

UMBUSO wezulu u fana nomuntu o umnnindhlu, owa puma kusasa ukubiza izisebenzi zi ye esivinini sake.

2 Se e vumelene nezisebenzi ukuzikokela udenario ngosuku, wa zi tuma esivinini sake.

3 Wa buya wa puma ngehora lesitatu, wa bona abanye be mi endaweni yokubutana, be nga sebenzi luto,

4 Wa ti kubo, Hambani nani, ni ye esivinini, ngo ni nika okufaneleyo. Ba ya.

5 Wa buya wa puma ngehora lesitupa, neleshiyangalolunye, wenza njalo.

6 Wa puma na ngehora leshumi nanye, wa fumana abanye be mi, be nga sebenzi luto, wa ti kubo, Ni meleni lapa usuku lonke ni nga sebenzi na?

7 Ba ti kuye, A si tolwa muntu. Wa

ti kubo, Hambani nani ni ye esivinini; ni ya kwamkeliswa okufaneleyo.
8 Se ku hlwile, umninisivini wa ti encekwini yake, Biza izisebenzi, u zi kokele imali yazo; u qale kwabokupela, u gcine kwabokuqala.
9 Kweza aba bizwa ngehora leshumi nanye, kwa ba ilowo wamkeliswa udenario.
10 Kweza abokuqala, ba ti ba za kwamkeliswa kakulu; kepa nabo bamkeliswa udenario ngabanye.
11 Kepa se bamkelisiwe, ba sola umnínindhlu.
12 Ba ti, Laba bamva ba sebenze ihora linye, u ba linganise nati, esi twale ubunzima nokufudumala kwemini.
13 Wa pendula wa ti komunye kubo, Mngane, a ngi koni ngaluto; a u vumelananga nami ngodenario na?
14 Tabata okwako, u hambe; ngi tanda ukunika lo wamva njengawe.
15 A ku fanele ini ukuba ngenze engi ku tandayo ngokwami na? Iso lako libi, ngokuba ngi lungile na? Rome 9. 21. Dut. 15. 9. Amazwi 23. 6. isa. 6. 23.
16 Njalo abokupela ba ya kuba abokuqala, nobokuqala ba be abokupela; ngokuba baningi ababiziweyo, kodwa ba incozana abaketiweyo. isa. 19. 30. & 22. 14.
17 uJesu e kupukela eJerusalema, wa tabata, abafundi aba ishumi nambili be bodwa endhleleni, wa ti kubo,
Mark 10. 32. Luk. 18. 31. John. 12. 12.
18 Bhekani, si kupukela eJerusalema, iNdodana yomuntu i ya kunikelwa kubapristi abakulu nababali; ba ya kuilahla ukuba i fe. isa. 16. 21.
19 Ba i nikele kwabezizwe, i hlekiswe, i tyaywe, i betelwe, kepa ngosuku lwesitatu yo buya, i vuke. isa. 27. 2. Mark 15. 1. Luk. 23. 1. John. 18. 28–32. Imis. 3. 13.
20 Kona kwa fika kuye unina wamadodana ka Zebedi kanye namadodana ake; wa kuleka, e cela into kuye.
Mark 10. 35–45. isa. 4. 21.
21 Wa ti kuye, U funani na? Wa ti kuye, Yityo ukuba lawamadodana ami amabili a hlale, enye ngakwesokunene sako nenye ngakwesokohlo sako embusweni wako. isa. 19. 28.
22 uJesu wa pendula wa ti, A ni kwazi eni ku celayo. Ni nga puza isitya, engi ya kusipuza na? ni nga bapatizwa ngokubapatizwa engi bapatizwa ngako na? Ba ti kuye, Si ngenza.
isa. 26. 39, 42. Mark 14. 36. Luk. 22. 42. & 12. 50. John. 18. 11.
23 Wa ti kubo, Nembala ni ya kupuza isitya sami, ni bapatizwe ngokubapatizwa e ngi bapatizwa ngako; kepa ukuhlala ngakwesokunene, na ngakwesokohlo sami, a siko okwami ukupa, ba ya kupiwa aba ku lungiselwe uBaba.
Imis. 12. 2. Rome 8. 17. 2 Kor. 1. 7. Isam. 1. 9. isa. 25. 34.
24 Be ku zwa loko aba ishumi, ba cunuka nga lezozelamani ezimbili.
Luk. 22. 24–27.
25 Kepa uJesu wa ba biza wa ti, Ni yazi ukuba amakosi ezizwe a ya zi busa, nabakulu ba namandhla pezu kwazo.
26 A ku yi kuba njalo pakati kwenu; kodwa o tanda ukuba mkulu pakati kwenu, ka be isikonzi senu. 1 Pet. 5. 3. isa. 23. 11.
27 No tanda ukuba owokuqala kini ka be inceku yenu. isa. 18. 4.
28 NjengeNdodana yomuntu a i zanga ukukonzwa, kodwa yeza ukukonza, nokunika ukupila kwayo ku be isihlaulo sabaningi. John. 13. 4. Filemone 2. 7. John. 13. 14. ‖ Isai. 53. 10, 11. John. 11. 51, 52. 1 Tim. 2. 6. Titusi 2. 14. 1 Pet. 1. 19. ‖ isa. 26. 28. Heb. 9. 28.
29 Be sa puma eJeriko, wa landelwa abantu abaningi. Mark 10. 46–52. Luk. 18. 35–43.
30 Bheka, izimpumpute ezimbili zi hlezi endhleleni, se zi zwile ku dhlula uJesu, za memeza za ti, Si haukele, Nkosi, Ndodana ka Davida. isa. 9. 27.
31 Kepa abantu ba zi kuza ukuba zi tule; kodwa za memeza kakulu, za ti, Si haukele, Nkosi, Ndodana ka Davida.
32 Wema uJesu, wa zi biza, wa ti, Ni tanda ukuba ngi nenzeleni na?
33 Za ti kuye, Nkosi, si tanda ukuba amehlo etu a vulwe.
34 uJesu wa zi haukela, wa pata amehlo azo; a ti masinyane amehlo azo a bheka, za m landela.

## ISAHLUKO 21.

LAPO be sondela eJerusalema, se be fikile eBetfage, entabeni yemihlwati, uJesu wa tuma abafundi ababili,
Mark 11. 1–10. Luk. 19. 29–38.
2 Wa ti kubo, Hambani ni ye emzaneni o bhekene nani, ni ya kufumana masinyane imbongolo i botyiwe, netole li nayo: zi tukululeni, ni zi lete kimi.
3 Uma umuntu e tyo luto kini, ni ya kuti, Inkosi i ya zi funa; u ya kuzitumela masinyane.

4 Loku konke kwenziwa ukuba ku
gcwaliseke okwa shunyayelwa umprofeti ukuti,
5 Yityoni kuyo indodakazi ka Zioni
ukuti, Bheka, inkosi yako i za kuwe,
i mnene, i kwele embongolweni, na setoleni lembongolo. Isai. 62. 11. Zek. 9. 9. John. 12. 15.
6 Abafundi ba hamba, benza njengokubayala kuka Jesu,
7 Ba leta imbongolo netole, ba beka
izingubo zabo pezu kwazo, ba m hlalisa
pezu kwazo. 2 Ama. 9. 13.
8 Abantu abaningi bendhlala izingubo
zabo endhleleni; abanye ba gaula amagatya emiti, ba wendhlala endhleleni. John. 12. 13.
9 Abantu aba be hamba pambili, naba
be m landela, ba memeza, be ti, Hosana
kuyo iNdodana ka Davida, A ku bongwe ozayo ngegama leNkosi; Hosana
kwelipezulu. Izihl. 118. 25, 26. isa. 23. 39.
10 Se e ngene eJerusalema, umuzi
wonke wa nyakazela, wa ti, Ubani lo?
Mark 11. 15. Luk. 19. 45. John. 2. 13, 15.
11 Ba ti abantu, Lo u uJesu umprofeti
wa seNazareta la seGalile. isa. 2. 23.
Luk. 7. 16. John. 6. 14. & 7. 40. & 9. 17.
12 uJesu wa ngena etempelini, wa
kipa abatengi nabatengisayo etempelini,
wa gumbuqela amatebula abatengisa
ngemali, nezihlalo zabatengisa ngamajuba; Mark 11. 15–19. Luk. 19. 45–47. John. 2. 15. Dut. 14. 25.
13 Wa ti kubo, Ku lotyiwe ukuti,
Indhlu yami i ya kutiwa indhlu yokukuleka, kepa nina ni yenze umhume
wabapangi. Isai. 56. 7. Jer. 7. 11.
14 Kwa fika kuye izimpumpute nezinyonga etempelini, wa zi pilisa.
15 Abapristi abakulu nababali be bona
imimangaliso a yenzayo, nabantwana be
memeza etempelini, be ti, Hosana kuyo
iNdodana ka Davida ba tukutela.
16 Ba ti kuye, U yezwa loku aba ku
tyoyo na? uJesu wa ti kubo, Yebo; a ni
zanga ni funde ini ukuti, ngomlomo wezingane nowabancelayo u vezile udumiso? Izihl. 8. 2.
17 Wa ba shiya, wa puma emzini, wa
ya eBetani, wa ngenisa kona. Mark 11. 11. John. 11. 18.
18 Kusasa e se buyela emzini, wa lamba. Mark 11. 12–14.
19 Wa bona umkiwane nga sendhleleni, wa ya kuwo kodwa ka fumananga
luto kuwo, amaqabunga kupela; wa ti
kuwo, A ku nga bi ku sa vela ukudhla
kuwe napakade. Wa buna masinyane
umkiwane.
20 Abafundi se be bone loko, ba mangala, ba ti, Yeka umkiwane u su bunile! Mark 11. 20.
21 uJesu wa pendula wa ti kubo, Ngi
qinisile ngi ti kini, Uma ni nenkolo, ni
nga ngabazi, a ni yi kwenza loko komkiwane kodwa, kepa uma ni ti ku lentaba, Suka, u ponseke elwandhle, ku
za kwenzeka. isa. 17. 20. Luk. 17. 6. 1 Kor. 13. 2. Jak. 1. 6.
22 Konke eni ku celayo ngokukuleka,
ni kolwa, no kwamkeliswa. isa. 7. 7.
Mark 11. 24. Luk. 11. 9. Jak. 5. 16.
1 John. 3. 22. & 5. 14.
23 Se e ngene etempelini. abapristi
abakulu namalunga abantu beza kuye,
e sa fundisa, ba ti, U zenza lezizinto
ngamapi amandhla na? Ubani owa ku
nika lamandhla na? Mark 11. 27–33.
Luk. 20. 1–8. Eks. 2. 14. Imis. 4. 7. & 7. 27.
24 uJesu wa pendula wa ti kubo nami
ngi ya kunibuza into i benye; uma ni
ngi tyela yona, ngi ya kunityela amandhla engenza ngawo lezizinto.
25 Ukubapatiza kuka Johane, kwa
velapi na? Ezulwini, nokuba kubantu
na? Ba zindhlisana, be ti, Uma si ti,
Ezulwini; u ya kuti kitina, A ni kolwanga uye ngani na?
26 Kodwa uma si ti, Kubantu; si yesaba abantu; ngokuba ba ti bonke, uJohane
u umprofeti. isa. 14. 5. Mark 6. 20. Luk. 20. 6.
27 Ba pendula ba ti kuJesu, A sazi.
Wa ti kubo, Nami a ngi yi kunityela
amandhla engenza ngawo lezizinto,
28 Kepa ni tini na? Umuntu wa e
namadodana amabili; weza, kweyokuqala, wa ti, Ndodana, hamba u yo sebenza namhla esivinini sami.
29 Ya pendula ya ti, A ngi yi kuya,
kepa ngasemva ya penduka ya ya.
30 Weza kweyesibili, wa tyo ngokunjalo. Yona ya pendula ya ti, Ngi ya
ya, Nkosi, kepa a i yanga.
31 U mupi ku labobabili owa yenza
intando ka yise na? Ba ti kuye, owokuqala. uJesu wa ti kubo, Ngi qinisile
ngi ti kini, abatelisi nezifebe ba ya ni
pangela ukungena embusweni ka Tixo. Luk. 7 29, 50.
32 Ngokuba uJohane weza kini ngendhlela yokulunga, a ni kolwanga uye;
abatelisi nezifebe ba kolwa uye; kodwa
nina, se ni bonile, a ni pendukanga ngasemva, ukuba ni kolwe uye. isa. 3. 1. Luk. 3. 12, 13.

33 Yizwani omunye umfanekiso; Kwa
ku kona umuntu umninindhlu, owa
tyala isivini, wa si biyela utango, wemba
isikamo sevini, waka ixiba, wo si tye-
leka abalimi, wesuka wa ya kwelinye
izwe. Izihl. 80. 9. Isihl. 8. 11. Isai. 5. 1.
Jer. 2. 21. Mark 12. 1–12. Luk. 20. 9–19.
isa. 25. 14, 15.
34 Isikati sezitelo se si sondele, wa tu-
ma izinceku zake kubalimi ukutabata
izitelo zaso. Isihl. 8. 11, 12.
35 Abalimi ba zi bamba izinceku zake,
ba i tyaya enye, ba i bulala enye, ba i
kanda enye ngamatye.
2 Kron. 24. 21. & 36. 16. Neh. 9. 26.
isa. 5. 12. & 23. 34, 37. Imis. 7. 52.
1 Tes. 2. 15. Heb. 11. 36, 37.
36 Wa buya wa tuma ezinye izinceku
eziningi ku nezokuqala; benza njalo na
kuzona.
37 Ekugcineni wa tuma kubo indo-
dana yake, wa ti, Ba ya kuihlonipa
indodana yami.
38 Kodwa abalimi be bone indodana,
ba kuluma ba ti, Lo u indhlalifa; zani-
ni, si i bulale si bambe ifa lake.
Izihl. 2. 8. Heb. 1. 2. isa. 26. 3. & 27. 1.
John. 11. 53. Imis. 4. 27.
39 Ba m bamba, ba m kipela, ngapa-
ndhle kwesivini, ba m bulala.
isa. 26. 50. Mark 14. 46.
Luk. 22. 54. John. 18. 12. Imis. 2. 23.
40 Nxa i si fikile inkosi yesivini, i ya
kwenzani ku labobalimi na?
41 Ba ti kuye, I ya kubabulala nokubulala
labobalimi ababi; isivini sayo i
ya kusityeleka abanye abalimi, aba ya
kuinika izitelo ngesikati sazo.
Luk. 21. 24. Heb. 2. 3.
Imis. 13. 46. & 15. 7. & 18. 6. & 28. 28.
Rome 9, & 10, & 11.
42 uJesu wa ti kubo, A ni zanga ni
funde ini emibalweni ukuti, Itye eli-
lahliweyo abaki, ilona se li inhloko
yegumbi; loku kwenziwe iNkosi; ku
isimangaliso emehlweni etu?
Izihl. 118. 22. Isai. 28. 16. Imis. 4. 11.
Ef. 2. 20. 1 Pet. 2. 6, 7.
43 Ngaloku ngi ti kini, Ni ya kuwa-
pucwa umbuso kaTixo, u nikwe isizwe
esi veza izitelo zawo. isa. 8. 12.
44 Owayo pezu kwa lelitye, wo cotyo-
zwa; kodwa lowo eli wa pezu kwake, lo
m colisa. Isai. 8 14, 15. Zek. 12. 3.
Rome 9. 33. 1 Pet. 2. 8. Isai. 60. 12. Dan. 2. 44.
45 Abapristi abakulu nabaFarisi se be
zwile imifanekiso yake, bazi ukuba u
shumayela ngabo.
46 Ba funa ukumbamba, kepa besaba
abantu, ngokuba be ti, u umprofeti.
isa. 21. 11. Luk. 7. 16. John. 7. 40.

## ISAHLUKO 22.

UJESU wa pendula, wa shumayela futi
kubo ngemifanekiso, e ti, Luk. 14. 16.
Isam. 19. 7, 9.
2 Umbuso wezulu u fana nomuntu o
inkosi, owenzela indodana yake umti-
mba,
3 Wa tuma izinceku zake ukubiza aba-
menyiweyo ukuza emtimbeni: ba be
nga vumi ukuza.
4 Wa buya wa tuma ezinye izinceku,
wa ti Yityoni kwabamenyiweyo ukuti,
Bhekani, se ngi lungisile ukudhla kwa-
mi, izinkabi zami nezikulupeleyo zi hla-
tyiwe nako konke ku lungile; wozani
emtimbeni. Amazwi 9. 2.
5 Kodwa be nga nakile bemuka, omu-
nye wa ya ezweni lake, omunye ente-
ngweni yake.
6 Abanye ba bamba izinceku zake, ba
zi hlupa, ba zi bulala.
7 Inkosi se i zwile, ya tukutela, ya
tuma impi yayo, ya ba bulala labo aba-
bulali, ya tyisa umuzi wabo. Dan. 9. 26.
Luk. 19. 27.
8 Kona wa ti ezincekwini zayo, Umti-
mba se u lungile, kodwa abamenyiweyo
ba be nga fanele. isa. 10. 11, 13. Imis. 13. 46.
9 Ake ni hambe ni ye enhlanganwe-
ni yezindhlela, ni meme bonke eni ba
fumanayo, beze emtimbeni.
10 Lezozinceku za puma za ya ezi-
ndhleleni, za buta bonke eza ba fumana-
yo, ababi nabahle; umtimba wa zala
aba hlezi ekudhleni. isa. 13. 38, 47.
11 Inkosi i ngenile ukubona aba hlezi
ekudhleni ya bona kona umuntu o nge
nangubo yomtimba. 2 Kor. 5. 3. Ef. 4. 24.
Kol. 3. 10, 12. Isam. 3. 4. & 16. 15. & 19. 8.
12 Ya ti kuye, Mngane, u ngene lapa
kanjani, u nge nangubo yomtimba na?
Wa tula.
13 Kona inkosi ya ti ezincekwini, M
bopeni izinyawo nezandhla, ni m tabate,
ni m ponse ebumnyameni obungapa-
ndhle; lapo ko ba kona ukukala noku-
gedhla amazinyo. isa. 8. 12.
14 Abamenyiweyo baningi, kodwa
abaketiweyo ba incozana. isa. 20. 16.
15 Kona abaFarisi besuka, benza icebo
lokuba ba m bhabise nokushumayela
kwake. Mark 12. 13. Luk. 20. 20.
16 Ba tuma kuye abafundi babo kanye
nabaka Herodi, ba ti, Mfundisi, Si yazi

ukuba u qinisile, u fundisa indhlela ka Tixo ngeqiniso, a u naki umuntu, ka bheki ubuso babantu.

17 Ngako si tyela, U tini na? ku fanele ukutela imali kuKesari, nokuba ukungateli na?

18 Kepa uJesu e kwazi ukushinga kwabo, wa ti, Ni ngi lingelani, nina bazenzisi?

19 Ngi boniseni imali yokutela. Ba leta kuye udenario.

20 Wa ti kubo, Ku ngokuka bani lomfanekiso, na lombalo na?

21 Ba ti kuye, Okuka Kesari, Kona wa ti kubo, M nikeni uKesari okuka Kesari, noTixo okuka Tixo. isa. 17. 25.
Rome 13. 7.

22 Se be zwile, ba mangala, ba m shiya, bemuka.

23 Nga lolosuku kwa fika kuye abaSadusi, aba ti, a ku ko ukuvuka kwabafileyo, ba m buza, Mark 12. 18.
Luk. 20. 27. Imis. 23. 8.

24 Be ti, Mfundisi, uMosi wa ti, uma umuntu e fa, e nge nabantwana, umfo wabo wo ngena kumkake, a vusele umfo wabo inzalo. Dut. 25. 5.

25 Kwa ku kona kiti izelamani ezi isikombisa; owokuqala wa ganwa, wa fa, e nge nanzalo, wa shiya umkake kumfo wabo.

26 Wenze njalo nowesibili, nowesitatu, kwa za kwa fika kowesikombisa.

27 Emva kwabo bonke wa fa nomfazi.

28 Ekuvukeni wo ba umka bani kwaba isikombisa? loku bonke ba be naye.

29 uJesu wa pendula wa ti kubo, Nedukile, ni ngazi imibalo, namandhla ka Tixo. John. 20. 9.

30 Ngokuba ekuvukeni a ba ganwa, a bendiswa; kodwa ba njengezingelosi zika Tixo ezi sezulwini. 1 John. 3. 2.

31 A ni fundanga ini okwa shunyayelwa uTixo kini ngokuvuka kwabafileyo, e ti?

32 Ngi nguTixo ka Abrahama noTixo ka Isaka, noTixo ka Jakobe; uTixo a siye uTixo wabafileyo kodwa owabapilayo. Eks. 3. 6, 16.
Mark 12. 26. Luk. 20. 37. Imis. 7. 32.
Heb. 11. 16.

33 Abantu se be zwe loku, ba mangala ngokufundisa kwake. isa. 7. 28.

34 abaFarisi be zwile ukuba wa be e tulise abaSadusi, ba butana ndawonye.
Mark 12. 28.

35 Omunye wa kubo, ummeli, wa m buza, e m linga, wa ti, Luk. 10. 25.

36 Mfundisi, u mupi umyalo omkulu emtetweni na?

37 uJesu wa ti kuye, Wo tanda iNkosi, uTixo wako, ngenhliziyo yonke yako, na ngompefumlo wonke wako, na ngokuqonda konke kwako.
Dut. 6. 5. & 10. 12. & 30. 6. Luk. 10. 27.

38 Ilo umyalo wokuqala nomkulu.

39 Nowesbili u fana nawo wokuti, Wo tanda owakelene naye njengaloku u zitanda wena. Levi 19. 18. isa. 19. 19.
Mark 12. 31. Luk. 10. 27. Rome 13. 9.
Gal. 5. 14. Jak. 2. 8.

40 Ku lemiyalo emibili ku bambelele umteto wonke nabaprofeti. isa. 7. 12.
1 Tim. 1. 5.

41 abaFarisi se bu butene, uJesu wa ba buza, Mark 12. 35. Luk. 20. 41.

42 Wa ti, Ni tini nina ngoKristu na? U indodana ka bani na? Ba ti kuye, Ka Davida.

43 Wa ti kubo, Po! uDavida wa m biza kanjani ngoMoya ukuti, iNkosi, e ti,

44 iNkosi ya ti eNkosini yami, Hlala ngakwesokunene sami, ngi ze ngenze izita zako zi be isenabelo sako?
Izihl. 110. 1. Imis. 2. 34. 1 Kor. 15. 25.
Heb. 1. 13. & 10. 12, 13.

45 Uma uDavida e m biza oku kuti iNkosi, u indodana yake kanjani na?

46 A ku bangako o nga m pendula ngezwi; emva kwa lolosuku a kwa ba ko muntu o nesibindi sokumbuza luto.
Mark 12. 34. Luk. 14. 6. & 20. 40.

## ISAHLUKO 23.

KONA uJesu wa shumayela kubantu, na kubafundi bake,

2 Wa ti, Ababali nabaFarisi ba hlezi esikundhleni sika Mosi. Neh. 8. 4, 8.
Mal. 2. 7. Mark 12. 38–40. Luk. 20. 45–47.

3 Konke aba ku tyoyo kini ukuba ni ku gcine, ku gcineni, ni kwenze; kodwa ni ngenzi njengemisebenzi yabo; ngokuba be tyo, be ngenzi. Rome 2. 19–23.

4 Ngokuba be bopa imitwalo enzima nesindayo, ba i beka emahlombe abantu; kodwa aba vumi ukuipata na ngomunwe wabo. Luk. 11. 46.
Imis. 15. 10. Gal. 6. 13.

5 Imisebenzi yonke yabo ba yenza ukuba ba bonwe abantu; ba wenza a be banzi amafilakterio abo, ba yenza i be mikulu imipeto yezingubo zabo.
isa. 6. 1, 2, 5, 16. Imib. 15. 38.
Dut. 6. 8. & 22. 12. Amazwi 3. 3.

6 Ba tanda izihlalo za senhla ekudhle-

ni, nezihlalo ezi pambili ezindhlini zo-
kusonta. Mark 12. 38, 39.
Luk. 11. 43. & 20. 46. 3 John. 9.
7 Nokubingelelwa ezindaweni zoku-
butana, nokubizwa abantu ngokuti, Ra-
bi, Rabi.
8 Kodwa ma ni nga bizwa ngokuti
Rabi; ngokuba munye umfundisi we-
nu, uKristu; nina nonke ni ngabaza-
lwane. Jak. 3. 1.
9 Ni nga bizi umuntu emhlabeni ngo-
kuti, uyihlo; ngokuba munye uyihlo
wenu, u sezulwini. Mal. 1. 6.
10 Ni nga bizwa ngokuti, abafundi-
si; ngokuba munye umfundisi wenu,
uKristu.
11 Omkulu kini a ka be umkonzi
wenu. isa. 20. 26, 27.
12 Lowo o zipakamisayo, u ya kuto-
tyiswa; nozitobayo wo pakanyiswa.
Jobe 22. 29. Amazwi 15. 33. & 29. 23.
Luk. 14. 11. & 18. 14. Jak. 4. 6.
13 Nako kinina, babali nabaFarisi,
bazenzisi! ngokuba ni ba valela abantu
umbuso wezulu, loku ni nga ngeni nina,
nabangenayo a ni ba vumeli ba ngene.
Luk. 11. 52.
14 Nako kinina, babali nabaFarisi,
bazenzisi, ngokuba ni ya zi dhla izi-
ndhlu zabafelokazi, na ngokuzenzisa ni
kuleka isikati eside, ngaloko ni ya kwa-
mkeliswa ukulahlwa okukulu.
Mark 12. 40. Luk. 20. 47. 2 Tim. 3. 6.
Titusi 1. 11.
15 Nako kinina, babali nabaFarisi,
bazenzisi, ngokuba ni hamba ulwandhle
nomhlaba ukuba nenze e munye a
hlangane nani, sa e kona, ni menza
a be umntwana wegehena kabili ku
nani.
16 Nako kinina, baholi aba izimpu-
mpute! ni ti, o funga itempeli, a ku
luto, kodwa o funga igolide letempeli,
u necala. isa. 5. 33, 34. & 15. 14.
17 Ziula, zimpumpute! i kupi okuku-
lu, igolide, netempeli, elenza igolide li
be ngcwele na? Eks. 30. 29.
18 Ni ti, o funga ilati, a ku luto ko-
dwa o funga umnikelo o pezu kwalo, u
necala.
19 Ziula, zimpumpute! i kupi okuku-
lu, umnikelo, nelati elenza umnikelo u
be ngcwele na? Eks. 29. 37.
20 O funga ilati, u funga lona nako
konke oku pezu kwalo.
21 O funga itempeli, u funga lona no-
hlala kulo. 1 Ama. 8. 13. 2 Kron. 6. 2.
Izihl. 26. 8. & 132. 14.
22 O funga izulu, u funga isihlalo
sika Tixo nohlala kuso. Izihl. 11. 4.
isa. 5. 34. Imis. 7. 49.
23 Nako kinina, babali nabaFarisi,
bazenzisi! ni tela ngokweshumi iminte,
neanise, nekumine, ni yekile okunzima
komteto, ukuti, ukwahlula, nomusa,
nenkolo; nga ni kwenzile loku, nga ni
nga ku yekile na loko. Luk. 11. 42.
1 Sam. 15. 22. Hos. 6. 6. Mika 6. 8.
isa. 9. 13. & 12. 7.
24 Baholi aba izimpumpute! aba hlu-
za insensane, be gwinya ikameli.
25 Nako kinina, babali nabaFarisi,
bazenzisi, ngokuba ni hlanza indebe
nesitya ngapandhle, kodwa ngapakati
zi gcwele impango nokubensa. Mark 7. 4.
Luk. 11. 39.
26 mFarisi o impumpute, qala u hlanze
indebe nesitya ngapakati, ukuba zi
hlanzeke na ngapandhle.
27 Nako kinina, babali nabaFarisi,
bazenzisi, ngokuba ni fana namatuna
acakiweyo, a bonakala e mahle ngapa-
ndhle, kodwa ngapakati a gcwele ama-
tambo abafileyo, nensila yonke.
Luk. 11. 44. Imis. 23. 3.
28 Njalo nina ngapandhle ni bonakala
kubantu ni lungile, kodwa ngapakati ni
gcwele ukuzenzisa nobubi.
29 Nako kinina, babali nabaFarisi,
bazenzisi! ngokuba naka amatuna aba-
profeti, ni vunulisa amatuna abalungi-
leyo. Luk. 11. 47.
30 Ni ti, Uma sa be si kona emihleni
ya wobaba, sa be si nge ze si hlanganyele
nabo igazi labaprofeti.
31 Njalo ni ziqinisela ukuba ni nga-
bantwana bababulala abaprofeti.
Imis. 7. 51, 52. 1 Tes. 2. 15.
32 Gcwalisani isilinganiso sa woyihlo.
Gen. 15 16. 1 Tes. 2. 16.
33 Zinyoka, nzalo yezinhlangwana?
ni nga balekela kanjani ukulahlwa ege-
hena na? isa. 3. 7. &. 12. 34.
34 Ngaloko, bhekani, ngi tuma ki-
ni abaprofeti, nabahlakanipileyo, na-
babali; abanye kubo no ba bulala, ni
ba betele, abanye ni ba tyaye ezi-
ndhlini zenu zokusonta, ni ba zingele
imizi ngemizi,
isa. 21. 34, 35. Luk. 11. 49.
Imis. 5. 40. & 7. 58. 59. & 22. 19. ‖ isa. 10. 17.
2 Kor. 11. 24, 25.
35 Ukuba ku fike pezu kwenu igazi
lonke elilungileyo ela citwa emhlabeni,
ku suka egazini lika Abela olungileyo,
ku fike egazini lika Zakaria, indodana

ka Barakia, ena m bulala emkatini we-
tempeli nelati. Isam. 18. 24. Gen. 4. 8.
1 John. 3. 12. 2 Kron. 24. 20, 21.
36 Ngi qinisile ngi ti kini, loku konke
ku ya kufika pezu kwa lesisizukulwane.
37 Jerusalema, Jerusalema, wena o
bulala abaprofeti, u kanda ngamatye
abatunyelwe kuwe; nga ngi tanda ka-
ngapi ukubutela ndawonye abantwana
bako, njengesikukukazi si butela ama-
zinyane aso pansi kwamapiko aso; a ni
vumanga! Luk. 13. 34. 2 Kron. 24. 21.
Dut. 32. 11, 12. Izihl. 17. 8. & 91. 4.
38 Bhekani, se ni skiyelwe indhlu
yenu i citeka.
39 Ngi ti kini, A ni sa yi ku ngi bona,
ni ze ni ti u busisiwe ozayo ngegama le-
Nkosi. Izihl. 118. 26. isa. 21. 9.

## ISAHLUKO 24.

WA puma uJesu wemuka etempelini,
kwa fika abafundi bake ukumbo-
nisa ukwaka kwetempeli. Mark 13. 1–37.
Luk. 21. 5–36.
2 uJesu wa ti kubo, Ni ya bona konke
loku na? Ngi qinisile ngi ti kini, A ku
yi ku shiywa lapa itye pezu kwetye eli
nga yi kuwiswa pansi. 1 Ama. 9. 7.
Jer. 26. 18. Mika 3. 12. Luk. 19. 44.
3 E sa hlezi entabeni yemihlwati,
abafundi beza kuye be bodwa, ba ti, Si
tyele; loku ko ba nini na? isiboniso
sokuza kwako, nesokupela kwezwe so
ba ini na? Mark 13. 3. 1 Tes. 5. 1.
4 uJesu wa pendula wa ti kubo, Bhe-
kani, ni ngedukiswa umuntu. Ef. 5. 6.
Kol. 2. 8, 18. 2 Tes. 2. 3. 1 John. 4. 1.
5 Ngokuba abaningi ba ya kuza nge-
gama lami, be ti, Ngi nguKristu; ba ya
kwedukisa abaningi.
Jer. 14. 14. & 23. 21, 25. John. 5. 43.
6 Ni ya kuzwa ukulwa, nodumo loku-
lwa; bhekani, ni ngetuki; ngokuba ku
ya kwenzeka loku konke; kepa ukupela
a ku ka biko.
7 Isizwe si ya kuvukela isizwe umbuso
u ya kuvukela umbuso; ku ya kuba kona
indhlala, nezifo, nokuzamazama komhla-
ba izindawo ngezindawo. 2 Kron. 15. 6.
Isai. 19. 2. Hag. 2. 22. Zek. 14. 13.
8 Lezizinto zonke zi ukuqala koku-
hlupeka.
9 Kona ni ya kunikelwa ekuhlupe-
keni, ni bulawe; ni ya kuzondwa izi-
zwe zonke ngegama lami. isa. 10. 17.
Mark 13. 9. Luk. 21. 12. John. 15. 20. & 16. 2.
Imis. 4. 2, 3. & 7. 59. & 12. 1. 1 Pet. 4. 16.
Isam. 2. 10, 13.

10 Abaningi ba ya kukubeka, ba ni-
kelane, ba zondane. isa. 11. 6. & 13. 57.
2 Tim. 1. 15. & 4. 10, 16.
11 Ku za kuvela abaprofeti bamanga
abaningi, bedukise abaningi. isa. 7. 15.
Imis. 20. 29. 2 Pet. 2. 1. 1 Tim. 4. 1.
12 Ngokuvama kokona ku za kupola
utando lwabaningi.
13 Kodwa omiyo ku ze ku be seku-
peleni wo sindiswa. isa. 10. 22.
Mark 13. 13. Heb. 3. 6, 14. Isam. 2. 10.
14 Lelivangeli lombuso li ya kushu-
nyayelwa ezweni lonke, li be ufakazi
kuzo zonke izizwe; kwandu kufika
ukupela. isa. 4. 23. & 9. 35. Rome 10. 18.
Kol. 1. 6, 23.
15 Nxa ni bona isinengiso sencitakalo,
esa shunyayelwa uDanyeli umprofeti, si
mi endaweni engcwele, (ofundayo a
kezwisise). Mark 13. 14. Luk. 21. 20.
Dan. 9. 23–27. & 12. 11.
16 Lapo aba seJudia ma ba balekele
ezintabeni;
17 O pezu kwendhlu a ngehli ukuta-
bata uto endhlini yake.
18 Na lowo o'sendhle a nga buyeli
emva ukutabata izingubo zake.
19 Au kwabakulelweyo, nabanceli-
sayo nga lezozinsuku. Luk. 23. 29.
20 Nxusani ukuba ukubaleka kwenu
ku nga bi ebusika, na ngesabata:
21 Ngokuba ko ba kona ukuhlupeka
okukulu, oku ngezanga ku be kona kwa
sekuqaleni kwezwe ku ze ku be manje,
noku nga sa yi kubako.
Dan. 9. 26. & 12. 1. Joeli 2. 2.
22 Uma lezozinsuku zi nga ncityiswa,
ku nge sindiswe umuntu; kepa ngaba-
ketiweyo lezozinsuku zi ya kuncityiswa.
Isai. 65. 8, 9. Zek. 14. 2, 3.
23 Uma umuntu e ti kini, Bhekani,
nangu uKristu, nokuti nanguya, ni nga
kolwa. Mark 13, 21. Luk. 17. 23. & 21. 8.
24 Ngokuba ku ya kuvela oKristu ba-
manga, nabaprofeti bamanga, ba veze
izibonakaliso ezikulu, nemimangaliso
yokwedukisa nabaketiweyo, uma ku
ngenzeka. Dut. 13. 1. isa. 24. 5, 11.
2 Tes. 2. 9, 10, 11. Isam. 13. 13.
John. 6. 37. & 10. 28, 29. Rome 8. 28, 29, 30.
2 Tim. 2. 19.
25 Bhekani, se ngi ni tyelile ngapa-
mbili.
26 Uma be tyo kini ukuti, Bhekani, u
sehlane, ni nga pumi; noma be ti, u
sezindhlini, ni nga kolwa.
27 Njengonyazi lu vela empumalanga,
lu kanye lu ze lu fike na sentyonalanga,

ko ba njalo ukufika kweNdodana yomuntu. Luk. 17. 24.

28 Lapa ku kona isidumbu, ilapa amanqe a za kubutana kona. Jobe 39. 30. Luk. 17. 37.

29 Ko ti masinyane emva kokuhlupeka kwa lezozinsuku, ilanga li fipale, nenyanga i nga kanyi, nezinkanyezi zi ya kuwa ezulwini, namandhla a sezulwini a ya kuzanyazanyiswa. Isai. 13. 10. Hez. 32. 7. Joeli 2. 10, 31. & 3. 15. Amosi 5. 20. & 8. 9. Mark 13. 24. Luk. 21. 25. Imis. 2. 20. Isam. 6. 12.

30 Sandu kubonakala ezulwini isibonakaliso seNdodana yomuntu; zi kale izizwe zonke zomhlaba, zi bone iNdodana yomuntu i za ngamafu ezulu, i namandhla nobukosi obukulu. Dan. 7. 11–13. Zek. 12. 12. isa. 16. 27. Mark 13. 26. Isam. 1. 7.

31 I ya kutuma izingelosi zayo, zi netilongo elikalayo kakulu, zi bute abaketiweyo bayo, be vela emimoyeni emini, ku suke emkaulweni omunye wezulu ku ze ku fike na komunye. isa. 13. 41. 1 Kor. 15. 52. 1 Tes. 4. 16.

32 A ke ni funde umfanekiso womkiwane; uma igatya li sa tambile, e hluma amaqabunga, ni yazi li seduze ihlobo. Luk. 21. 29.

33 Njalo, nxa ni bona lezizinto zonke, nazi ku seduze, ku semnyango. Jak. 5. 9.

34 Ngi qinisile ngi ti kini, Lesisizukulwane a si yi kudhlula, ku nga kenzeki loku konke. isa. 16. 28. & 23. 36. Mark 13. 30–32. Luk. 21. 32, 33.

35 Ku ya kudhlula izulu nomhlaba, kodwa amazwi ami a ka yi kudhlula. Izihl. 102. 26. Isai. 41. 6. Jer. 31. 35, 36. isa. 5. 18. Heb. 1. 11.

36 Kepa lolosuku na lesosikati a kwazi muntu, qa nezingelosi za sezulwini, uBaba kupela. Imis. 1. 7. 1 Tes. 5. 2. 2 Pet. 3. 10. Zek. 14. 7.

37 Njengezinsuku zikaNoa, ko ba njalo ukufika kweNdodana yomuntu.

38 Ngokuba njenga sezinsukwini ku nga ka bi ko uzamcolo, ba be dhla, be puza, be ganwa, bendiswa, kwa za kwa fika usuku, uNoa a ngena ngalo emkunjini, Gen. 6. 3–5. & 7. 5. Luk. 17. 26. 1 Pet. 3. 20.

39 Ba be ngazi kwa za kwa fika uzamcolo, wa ba susa bonke; ko ba njalo ukufika kweNdodana yomuntu.

40 Kona ababili bo ba endhle; omunye wo tatyatwa, omunye a shiywe. Luk. 17. 34–36.

41 Ko sila ababili etyeni; omunye wo tatyatwa, omunye a shiywe.

42 Lindani, ngokuba ni nga sazi isikati, iNkosi yenu e ya ku fika ngaso. isa. 25. 13. Mark 13. 33–37. Luk. 21. 36.

43 Kepa yazini loku ukuti, uma umnindhlu e be sazi isikati sokufika kwesela, nga be e lindile, e nga vumanga indhlu yake i fohlwe. Luk. 12. 39. 1 Tes. 5. 2. 2 Pet. 3. 10. Isam. 3. 3. & 16. 15.

44 Ngaloku hlalani ni lungile, ngokuba iNdodana yomuntu i ya kufika ngesikati eni nga si cabangiyo. isa. 25. 13. 1 Tes. 5. 6.

45 I ipi inceku etembekayo neqondayo, inkosi yayo e i misile pezu kwabendhlu yayo, ukuba i ba pe ukudhla ngesikati esifaneleyo? Luk. 12. 42. Imis. 20. 28. 1 Kor. 4. 2. Heb. 3. 5.

46 I busisiwe leyonceku, inkosi yayo i si fikile, e i fumana yenza njalo. Isam. 10. 15.

47 Ngi qinsile ngi ti kini, Yo i misa pezu konke kwake enako. isa. 25. 21, 23. Luk. 22. 29.

48 Kodwa uma leyonceku embi i tyo ngenhliziyo yayo ukuti Inkosi yami i ya libala ukufika;

49 I qale ukutyaya izinceku za kubo, i dhle, i puze kanye nezidakwa;

50 Inkosi ya leyonceku yo fika ngosuku e nga i bhekile ngalo, na ngesikati e nga saziyo.

51 Yo i nqamula kabili, i i nike isabelo ndawonye nabazenzisi, lapo ko ba kona ukukala nokugedhla amazinyo: isa. 8. 12. & 25. 30.

## ISAHLUKO 25.

KONA umbuso wexulu wo fana nezintombi ezi ishumi, eza tabata izibani zazo, za puma ukuya kuhlangabeza umyeni. Ef. 5. 29, 30. Isam. 19. 7. & 21. 2, 9.

2 Kepa ezi isihlanu kuzo za zi hlakanipile, nezi isihlanu za zi iziula. isa. 13. 47. & 22. 10.

3 Ezi iziula za tabata izibani zazo, a zi tabatanga amafuta kanye nazo.

4 Kodwa ezihlakanipileyo za tabata amafuta ezityeni zazo kanye nezibani zazo.

5 Umyeni e sa libele, zozela zonke, za lala. 1 Tes. 5. 6.

6 Kwa menyezwa pakati kobusuku ukuti, Nangu umyeni e za; pumani, ni ye kumhlangabeza. isa. 24. 31. 1 Tes. 4. 16.

7 Kona za vuka lezozintombi zonke, za lungisa izibani zazo. Luk. 12. 35.

8 Ezi iziula za ti kwezihlakanipileyo,
Si peni amafuta kwawenu, zi cimile izi-
bani zetu.
9 Ezihlakanipileyo za pendula za ti,
Qa, funa a nganeli tina nani; hambani
ni ye kwabatengisayo, ni zitengele.
10 Se zi ye kutenga, kwa fika umyeni,
e se zi lungile za ngena naye emtimbe-
ni, umnyango wa valwa. Luk. 13. 25.
11 Kwa fika ezinye izintombi ngase-
mva, za ti, Nkosi, Nkosi, si vulele.
isa. 7. 21–23.
12 Wa pendula wa ti, Ngi qinisile ngi
ti kini, a ngi nazi. Izihl. 5. 5. Hab. 1. 13.
John. 9. 31.
13 Lindani, ngokuba ni nga lwazi usu-
ku nesikati, iNdodana yomuntu e ya
kufika ngaso. isa. 24. 42, 44.
Mark 13. 33, 35. Luk. 21. 36. 1 Kor. 16. 13.
1 Tes. 5. 6. 1 Pet. 5. 8. Isam. 16. 15.
14 Ku fana nomuntu o hambela kwe-
linye izwe, wa biza izinceku zake, wa zi
nika imfuyo yake. isa. 21. 33. Luk. 19. 12.
15 Wa nika enye amatalenta a isihla-
nu, enye a ba mabili, enye la ba linye,
ileyo njengamandhla ayo; wesuka ma-
sinyane wa ya kwelinye izwe.
Rom. 12. 6. 1 Kor. 12. 7. Ef. 4. 11.
16 Kwa ti owamkela amatalenta a isi-
hlanu, wa ya, wa sebenza ngawo, wa
zuza amanye amatalenta a isihlanu.
17 Wenza njalo nowamkela amabili,
wa zuza amanye amabili.
18 Kodwa owamkela la ba linye, wa
ya, wemba emhlabatini, wa i fihla imali
yenkosi yake.
19 Emva kwesikati eside inkosi ya
lezozinceku ya fika, ya landisana nazo.
20 Kweza owamkela amatalenta a isi-
hlanu, wa leta amanye amatalenta a isi-
hlanu, wa ti, Nkosi, wa ngi nika amata-
lenta a isihlanu, bheka, ngi zuzile ama-
nye amatalenta a isihlanu ngapandhle
kwawo.
21 Inkosi yake ya ti kuye, Kuhle, nce-
ku elungileyo netembekile, wetembekile
pezu kwezinto ezi incozana, ngi ya ku-
kumisa pezu kwezinto eziningi; ngena
ekujabuleni kwenkosi yako. isa. 24. 47.
Luk. 12. 44. & 22. 29. Heb. 12. 2.
22 Kweza nowamkela amatalenta
amabili, wa ti, Nkosi, wa ngi nika
amatalenta amabili, bheka, ngi zuzile
amanye amatalenta amabili ngapandhle
kwawo.
23 Inkosi yake ya ti kuye, Kuhle,
nceku elungileyo netembekayo, wete-
mbekile pezu kwezinto, ezi incozana,
ngi ya kukumisa pezu kwezinto ezini-
ngi; ngena ekujabuleni kwenkosi yako.
24 Kweza nowamkela italenta la ba
linye, wa ti, Nkosi, be ngi kwazi wena
ukuba u umuntu o nolaka, u vuna lapa
u nga hlwanyelanga kona, u buta lapa
u nga hlakazanga kona.
25 Ngesaba, nga ya nga fihla italenta
lako emhlabatini; nanti, li se elako.
26 Inkosi yake ya pendula ya ti kuye,
Nceku embi nevilapayo, wazi ukuba
ngi vuna lapa ngi nga hlwanyelanga
kona, ngi buta lapa ngi nga hlakazanga
kona.
27 Nga wa beka imali yami kwabe-
banke, kwa ti, ekufikeni kwami nga be
ngi kwamkele okwami kanye nenzuzo.
28 M amukeni italenta lake, ni li
nike o namatalenta a ishumi.
29 O nako u ya kupiwa, a vame; ko-
dwa o nge nako, wo kwamukwa na
loku a nako. isa. 13. 12. Mark 4. 25.
30 Lenceku engasiziyo, i ponseni ebu-
mnyameni obu ngapandhle; ko ba ko-
na ukukala nokugedhla amazinyo.
isa. 8. 12.
31 Nxa i si fikile iNdodana yomuntu
i nobukosi bayo, nezingelosi ezingcwele
zonke zi za nayo, kona yo hlala esihla-
lweni sobukosi bayo. Zek. 14. 5.
isa. 16. 27. Mark 8. 38. Imis. 1. 11.
2 Tes. 1. 7. Jude 14.
32 Ko butelwa pambi kwayo izizwe
zonke; yo bahlukanisa abanye nabanye,
njengomalusi o zahlukanisa izimvu ne-
zimbuzi: Rom. 14. 10. 2 Kor. 5. 10.
Isam. 20. 12.
33 Yo beka izimvu ngakwesokunene
sayo, izimbuzi ngakwesokohlo.
34 Kona iNkosi i ya kuti kwaba nga-
kwesokunene, Zanini nina eni busisiwe
uBaba, ni dhle ifa lombuso eni u lungi-
selweyo, iloku kwa dabuka umhlaba.
1 Pet. 1. 3, 9. Isam. 21. 7. ‖ isa. 20. 23.
Mark 10. 40. Heb. 11. 16.
35 Ngokuba nga ngi lambile, na ngi
pa ukudhla; nga ngomile, na ngi pu-
zisa; nga ngi umfokazi, na ngi nge-
nisa; Isai. 58. 7. Hez. 18. 7. Jak. 1. 27.
36 Nga ngi hambaze, na ngambatisa;
nga ngi gula, na ngi hamba; nga ngi
setilongweni, neza kimi. Jak. 2. 15, 16.
2 Tim. 1. 16.
37 Kona abalungileyo ba ya kuipe-
ndula ngokuti, Nkosi, sa ku bona nini
u lambile, sa ku pa ukudhla? noma wo-
mile, sa ku puzisa na?
38 Sa ku bona nini u umfokazi, sa ku

ngenisa; noma u hambaze, sa kwambatisa na?

39 Sa ku bona nini u gula, noma u setilongweni seza kuwe na?

40 iNkosi yo pendula i ti kubo, Ngi qinisile ngi ti kini, Loku nenza komunye wa laba abancinyane abazalwane bami, nenza kimina. Amazwi 14. 31. & 19. 17. isa. 10. 42. Mark 9. 41. Heb. 6. 10.

41 Kona i ya kuti kwaba ngakwesokohlo, Dedani kimi nina enitukiweyo, ni ye emlilweni o pakade, o lungiselwe uSatani nezingelosi zake. Izihl. 6. 8. isa. 7. 23. ‖ 2 Pet. 2. 4. Jude 6.

42 Ngokuba nga ngi lambile, a ni ngi panga ukudhla; nga ngomile, a ni ngi puzisanga;

43 Nga ngi umfokazi, a ni ngi ngenisanga; nga ngi hambaze, a ni ngambatisanga; nga ngi gula, ngi setilongweni, a ni ngi hambanga.

44 Kona ba ya kupendula ba ti, Nkosi, sa ku bona nini u lambile noma womile, noma u umfokazi, noma u hambaze, noma u gula, noma u setilongweni, si nga ku konzanga na?

45 Kona yo ba pendula i ti, Ngi qinisile ngi ti kini, Loku ni ngenzanga komunye wa laba abancinyane, a nenzanga kimina. Amazwi 14. 31. & 17. 5.

46 Laba ba ya kungena ekuhlutyweni okupakade, kodwa abalungileyo ba ya kungena ekupileni okupakade. Dan. 12. 2. John. 5. 29. Rome 2. 7.

## ISAHLUKO 26.

KWA ti, uJesu se e qedile onke lamazwi, wa ti kubafundi bake,

2 Ni yazi ukuba emva kwezinsuku ezimbili ko ba kona ipasika, iNdodana yomuntu i ya kunikelwa, ukuze i betelwe. Mark 14. 1. Luk. 22. 1. John. 13. 1.

3 Kona abapristi abakulu, nababali, namalunga abantu, ba butana esigodhlweni sompristi omkulu, o tiwa uKaiafa. Izihl. 2. 2. John. 11. 47.

4 Ba ceba icebo lokuba ba m bambe uJesu ngobuqili, ba m bulale.

5 Kepa ba ti, Ku nga bi emhlanganweni, funa ku be kona ukuxokozela ebantwini.

6 uJesu e seBetani, endhlini ka Simone ilepero, isa. 21. 17. Mark 14. 3. John. 11. 1. & 12. 1.

7 Kweza kuye umfazi e nomfuma wamafuta a nenani elikulu, wa tela ekanda lake e se hlezi ekudhleni.

8 Abafundi bake be bona loku, ba cunuka, ba ti, Ukucita loku ku ngani na? John. 12. 4.

9 Nga ku tengwa okuningi nga lawa amafuta, kwa piwa abampofu.

10 Kepa uJesu wazi wa ti kubo, Ni m katazelani umfazi na? loku u sebenzile umsebenzi omuhle kimina.

11 Ni nabampofu ngesikati sonke; kodwa a ni nami ngesikati sonke. Dut. 15. 11. John. 12. 8. ‖ John. 13. 33. & 16. 5, & 17. 11.

12 Loku u telile lawa amafuta emzimbeni wami, u kwenzele ukumbelwa kwami.

13 Ngi qinisile ngi ti kini, Ezweni lonke lapo lelivangeli li za kushunyayelwa kona ku za kushunyayelwa na loku a kwenzileyo lomfazi, ku be isikumbuzo ngaye.

14 Kona wesuka omunye kwaba ishumi nambili, uJuda uIskariote, wa ya kubapristi abakulu. isa. 10. 4. Mark 14. 10. Luk. 22. 3.

15 Wa ti, Ni ya kungipani, ngi m nikele kini na? Ba m misela izinhlamvu zemali ezimashumi amatatu. Zek. 11. 12.

16 Kona wesuka wa funa ituba lokuba a m nikele.

17 Ngosuku lokuqala lwesinkwa esi nge namvubelo, abafundi beza kuJesu, ba ti kuye, U tanda ukuba si ku lungiselepi ku dhliwe ipasika na? Eks. 12. 6, 18. Luk. 22. 5.

18 Wa ti, Hambani ni ye emzini, kumuntu otile, ni ti kuye, Umfundisi u ti, Isikati sami si seduze, ngi ya kwenza ipasika kuwe, mina nabafundi bami.

19 Abafundi benza njengokubayala kukaJesu, ba lungisa ipasika.

20 Se ku hlwile wa cambalala naba ishumi nambili. Mark 14. 17–21. Luk. 22. 14.

21 Be sa dhla, wa ti, Ngi qinisile ngi ti kini, Omunye kini u ya kunginikela.

22 Ba dabuka kakulu, ba qala, ku be ilowo ukuti kuye, Imina, Nkosi, na?

23 Wa pendula wa ti, O faka isandhla esityeni kanye nami, uyena o ya kunginikela. Izihl. 41. 9. Luk. 22. 21. John. 13. 18.

24 Nembala, iNdodana yomuntu i ya ya njengokulotyiweyo ngayo, kodwa nako ku lomuntu, iNdodana yomuntu e nikelwa uye! nga ku kuhle ku lomuntu, uma e nga zalwanga. Mark 9. 12. Luk. 24. 25, 26, 46. Imis. 17. 2, 3. & 26. 22, 23. 1 Kor. 15. 3. ‖ John. 17. 12.

25 Wa pendula uJuda, owa m nikelayo, wa ti, Imina, Rabi na? Wa ti kuye, U tyilo wena.

26 Be sa dhla, uJesu wa tabata isinkwa, wa bonga; wa si hlepula wa nika abafundi bake, wa ti, Tabatani ni dhle, loku ku ngumzimba wami. Mark 14. 22–26. Luk. 22. 18, 19. 1 Kor. 11. 23–25. 1 Kor. 10. 16.

27 Wa tabata nesitya; wa bonga, wa ba nika, wa ti, Puzani nonke kuso.

28 Loku ku igazi lami lesivumelwano esitya, elipalazelwa abaningi, ku be ukutetelela izono. Eks. 24. 8. Jer. 31. 31. isa. 20. 28.

29 Ngi ti kini, A ngi sa yi kupuza isitelo sevini ku ze ku fike lolosuku, engi za kupuza ngalo nani, si sitya embusweni ka Baba.

30 Se be vumile igama, ba puma ba ya entabeni yemihlwati.

31 Kona uJesu wa ti kubo, Nina nonke ni ya kucunuka ngami nga lobubusuku; loku ku lotyiwe ukuti, Ngi ya kutyaya umalusi, izimvu zomhlambi zi ya kuhlakazeka. Mark 14. 27–30. isa. 11. 6. Zek. 13. 7.

32 Kepa ngasemva kokuvuka kwami, ngi ya kuhamba ngapambili kwenu ngi ya eGalile. isa. 28. 7, 10, 16. Mark 16. 7.

33 uPetro wa pendula wa ti kuye, Nokuba bonke be cunuka ngawe, a ngi yi kucunuka mina na pakade.

34 uJesu wa ti kuye, Ngi qinisile ngi ti kuwe, Nga lobubusuku, li nga ka kali iqude, wo ngi pika katatu. Luk. 22. 34. John. 13. 38.

35 uPetro wa ti kuye, Nokuba ngi fa nawe, a ngi yi kukupika. Ba tyo njalo abafundi bonke.

36 Kona uJesu wa fika nabo endaweni e tiwa iGetsemane, wa ti kubafundi bake, Hlalani lapa, ngi ze ngi ye ukukuleka lapaya. Mark 14. 32–35. Luk. 22. 39. John. 18. 1.

37 Wa tabata uPetro namadodana amabili ka Zebedi, wa qala ukudabuka nokuba nomunyu. isa. 4. 21.

38 Kona wa ti kubo, Umpefumlo wami u dabukile kakulu ku ze ku be sekufeni; hlalani lapa, ni linde nami. John. 12. 27.

39 Wa qubeka incozana, wa wa ngobuso bake, wa kuleka, wa ti, Baba, uma ku ngenzeka, a ku dhlule kimi lesisitya; kepa ku nga bi ngokutanda kwami, ku be ngokwako. Mark 14. 36–38. Luk. 22. 40–46. Heb. 5. 7. John. 12. 27 isa. 20. 22. John. 5. 30. & 6. 38. Fil. 2. 8.

40 Weza kubafundi, wa ba fumana be lele; wa ti kuPetro, Ini? ni nge linde nami ihora li be linye na?

41 Lindani, ni kukele, ukuba ni nga ngeni ekulingweni; umoya u ya vuma, kodwa inyama i butakataka. Mark 13. 33. Ef. 6. 18.

42 Wa buya wemuka ngokwesibili, wa kuleka, wa ti, Baba, uma ku nge dhlule kimi lesisitya, ngi nga si puzi, a kwenziwe intando yako.

43 Weza wa ba fumana be lele futi, ngokuba amehlo abo a enzima.

44 Wa ba shiya, wemuka futi, wa kuleka ngokwesitatu, e tyo wona lawomazwi.

45 Kona weza kubafundi bake, wa ti kubo, Ni sa lele, ni pumula na? Bhekani, isikati si sondele, iNdodana yomuntu i nikelwe ezandhleni zezoni.

46 Sukani, si hambe; nangu o ngi nikelayo e sondele.

47 E sa shumayela, kwa fika uJuda, omunye kwaba ishumi nambili, nabantu abaningi, be pete izinkemba, nezinduku, be vela kubapristi abakulu, namalunga abantu. Mark 14. 43–50. Luk. 22. 47–53. John. 18. 3–11. Imis. 1. 16.

48 Omnikelayo wa e ba nike isiboniso, sokuti, Lowo engi ya kumanga, uyena; ni m bambe.

49 Wa fika masinyane kuJesu, wa ti, E, Rabi, wa manga.

50 uJesu wa ti kuye, Sihlobo, u zeleni na? Kona beza ba beka izandhla pezu kuka Jesu, ba m bamba. Izihl. 41. 9.

51 Kwa ti omunye kwaba be noJesu, welula isandhla, wa kipa inkemba, wa galela inceku yompristi omkulu, wa nquma indhlebe yayo. John. 18. 10.

52 Kona uJesu wa ti kuye, Buyisela inkemba endaweni yayo; bonke aba pata inkemba, ba ya kubulawa ngenkemba. Gen. 9. 6. Isam. 13. 10.

53 U ti, ngi nge cele manje kuBaba, a ngi nike izingelosi ezi dhlula ngobuningi amabandhla a ishumi nambili na? 2 Ama. 6. 17. Dan. 7. 10.

54 Po ku nga gcwaliseka kanjani incwadi yokuti, nga kwenziwa loku na? Isai. 53. 7–10. Luk. 24. 25, 44, 46.

55 Nga lesosikati uJesu wa ti kubantu, Ni pume nezinkemba nezinduku ukungibamba, ngokungati ngi umpangi. Imihla ngemihla be ngi hlezi nani, ngi fundisa etempelini, a ni ngi bambanga.

56 Kepa loko konke kwenziwa, ukuba ku gcwaliseke imibalo yabaprofeti.

Kona abafundi bonke ba m shiya, ba baleka. Isililo 4. 20. John. 18. 15.

57 Ba m bamba uJesu, ba m yisa kuKaiafa umpristi omkulu, lapo a va ku butene ababali namalunga. Mark 14. 53–65. Luk. 22. 54. John. 18. 12, 13, 24.

58 uPetro wa m landela e kude, wa za wa fika esigodhlweni sompristi omkulu, wa ngena pakati, wa hlala nezinceku ukubona, ukuba ko petwa ngani.

59 Abapristi abakulu, namalunga, nompakati wonke ba funa ubufakazi bamanga, ngoJesu, ukuba ba m bulale.

60 Kepa a ba bu fumananga. Nokuba kwa fika ofakazi bamanga abaningi, a ba fumananga luto. Ngasemva kwa fika ofakazi bamanga ababili; Dut. 19. 15. Izihl. 27. 12. & 35. 11. Mark 14. 55. Imis. 6. 13.

61 Ba ti, Lo wa ti, Ngi nga cita itempeli lika Tixo, ngi buye ngi lake ngezinsuku ezintatu. isa. 27. 40. John. 2. 19.

62 Wesuka umpristi omkulu wa ti kuye, A u penduli luto na? laba ba qinisani ngawe na? Mark 14. 60.

63 Kodwa uJesu wa tula. Umpristi omkulu wa pendula wa ti kuye, Ngi ku fungisa uTixo o kona, ukuba u si tyele, uma u nguKristu, iNdodana ka Tixo. Isai. 53. 7. isa. 27. 12, 14. Levi 5. 1. 1 Sam. 14 24, 26.

64 uJesu wa ti kuye, U tyilo wena. Kepa ngi ti kini, Se ni ya kubona iNdodana yomuntu i hlezi ngakwesokunene samandhla, i za ngamafu ezulu. Dan. 7. 13. isa. 16. 27. & 25. 31. Luk. 21. 27. Rome 14. 10. 1 Tes. 4. 16. Isam. 1. 7. Izihl. 110. 1. Imis. 7. 55.

65 Kona umpristi omkulu wa hxebula izingubo zake wa ti, U tukile; si sa funelani abanye ofakazi na? bhekani, se ni zwile ukutuka kwake.

66 Ni tini na? Ba pendula ba ti, U fanele ukufa. Levi 24. 16. John. 19. 7.

67 Kona ba m fela amate ebusweni, ba m wahlela; abanye ba m mukula, Isai. 50. 6. isa. 27. 30. Luk. 22. 63, 64. John. 19. 3.

68 Ba ti, Si tyele, Kristu, ubani o ku tyayileyo? Mark 14. 65, 66.

69 uPetro wa hlala ngapandhle esigodhlweni; kweza kuye intombazana, ya ti, Nawe u bu noJesu wa seGalile. Luk. 22. 55–62. John. 18. 16, 17, 25.

70 Wa pika pambi kwabo bonke, wa ti, A ngi kwazi o ku tyoyo.

71 Se e pumele esangweni, enye intombazana ya m bona ya ti kwaba kona, Lo wa e noJesu wa se Nazareta.

72 Wa pika futi, wa funga wa ti, A ngi m azi lomuntu.

73 Ngasemva kwesikatyana beza abemiyo kona, ba ti kuPetro, Nembala u ngowa kubo; ukukuluma kwako ku ya ku bonakalisa. Luk. 22. 59.

74 Kona wa qala ukutuka nokufunga, wa ti, A ngi m azi lomuntu. Iqude la kala masinyane. Mark 14. 71.

75 uPetro wa kumbula izwi lika Jesu, a be li tyilo kuye lokuti, Li nga ka kali iqude, wo ngi pika katatu. Wa pumela ngapandhle, wa kala nokukala. isa. 26. 34. Mark 14. 30. Luk. 22. 61, 62. John. 13. 38.

## ISAHLUKO 27.

KUSASA abapristi abakulu bonke, namalunga abantu benza icebo ngoJesu, lokuba ba m bulale. Mark 15. 1. Luk. 22. 66. & 23. 1. John. 18. 28.

2 Se be m bopile, be muka naye ba m nikela kuPontio Pilatu umbusi. isa. 20. 19. Imis. 3. 13.

3 Kona uJuda owa m nikela, e bona ukuba u lahliwe, wa penduka, wa buyisela leyomali emashumi amatatu kubapristi abakulu namalunga, isa. 26. 14, 15.

4 Wa ti, ngonile, ngi nikele igazi eli nge nacala. Ba ti, Ku ini loku kitina na? zibonele wena.

5 Wa lahla pansi imali etempelini, wemuka, wa ya wa zipanyeka. 2 Sam. 17. 23. Imis. 1. 18.

6 Abapristi abakulu ba tabata imali, ba ti, A ku fanele ukuibeka emnikelweni, loku i intengo yegazi.

7 Benza icebo, ba tenga ngalo izwe lombumbi, li be indawo yokumbela abezizwe.

8 Ngaloko lelozwe li sa tiwa, Izwe legazi, na namhla. Imis. 1. 19.

9 Kona kwa gcwaliseka okwa shunyayelwa uJeremia umprofeti ukuti, Ba tabata imali emashumi amatatu, intengo yotengiweyo, aba tenga ngaye abantwana baka Israeli; Zek. 11. 12, 13.

10 Ba tenga ngayo izwe lombumbi, njengokungiyala kwenkosi.

11 uJesu wema pambi kombusi; umbusi wa m buza, wa ti, U inkosi yabaJuda na? uJesu wa ti kuye, U tyo wena. Mark 15. 2. Luk. 23. 3. John. 18. 33, 37. 1 Tim. 6. 13.

12 E sa qanjelwa abapristi abakulu namalunga, ka pendulanga luto. isa. 26. 65. John. 19. 9–10.

13 Kona uPilatu wa ti kuye, A u zwa

ini loku okungaka aba ku qinisela nga-
we na? isa. 26. 62.
14 Kodwa ka m pendulanga ngazwi;
kwa ti umbusi wa mangala kakulu.
15 Kwa ku ti emhlanganweni, umbu-
si a zinge e ba kululela abantu isiboty-
wa, aba tanda ukuba si kululwe.
Mark 15. 6–25. Luk. 23. 17–25. John. 18. 39, 40.
16 Ba be nesibotywa esidumileyo, esi
tiwa uBaraba.
17 Se be butene, uPilatu wa ti kubo,
Ni tanda ukuba ngi ni kululele ubani
na? uBaraba, nokuba uJesu, o tiwa
uKristu na?
18 Wa e sazi ukuba ba be m nikele
ngomona.
19 E se hlezi esihlalweni sokwahlula,
umkake wa tuma kuye, wa ti, U nga
bi nandaba ku lomuntu olungileyo, ngo-
kuba ngi hlupeke kakulu ngaye na-
mhla ngepupo.
20 Kodwa abapristi abakulu namalu-
nga ba ncenga abantu ukuba ba cele
uBaraba, ba m bulale uJesu.
21 Umbusi wa pendula wa ti kubo,
Ni tanda ukuba ngi ni kululele u mupi
ku lababili na? Ba ti, uBaraba.
22 uPilatu wa ti kubo, Kepa ngi za
kwenzani ngoJesu, o tiwa uKristu na?
Ba ti bonke kuye, Ma ka betelwe.
23 Umbusi wa ti, Wenzile okubi kuni
na? Ba memeza kakulu, be ti, Ma ka
betelwe.
24 uPilatu e bona ukuba e nga sizi lu-
to, kodwa be xokozela kakulu, wa ta-
bata amanzi, wa geza izandhla pambi
kwabantu, e ti, A ngi nacala legazi la
lomuntu olungileyo; ziboneleni nina.
Dut. 21. 6.
25 Abantu bonke ba pendula ba ti,
Igazi lake a li be pezu kwetu, na pezu
kwabantwana betu. Dut. 19. 10.
Josh. 2. 19. 2 Sam. 1. 16. 1 Ama. 2. 32.
Imis. 5. 28.
26 Kona wa ba kululela uBaraba;
kodwa e m tyayile uJesu, wa m nikela
ukuba a betelwe. Isai. 53. 5.
Luk. 23. 16, 24, 25.
27 Kona amabuto ombusi a m yisa
uJesu endhlini yombusi a butela kuye
ibuto lonke. Mark 15. 16–21.
28 A m kumula izingubo zake, a m
ambatisa ingubo ebomvu. Luk. 23. 11.
29 Aluka umqele wameva, a u beka
ekanda lake, nohlanga esandhleni sake
sokunene, a guqa pambi kwake, a m
binqa, a ti, Bayete, Nkosi yabaJuda!
Izihl. 69. 19. Isai. 53. 3.

30 A m fela ngamate, a tabata uhla-
nga; a m tyaya ekanda. Isai. 50. 6.
isa. 26. 67.
31 Se e m binqile, a m kumula ingubo,
a m amabatisa izingubo zake, a muka
naye ukuba a m betele. Isai. 53. 7.
32 E sa puma a fumana umuntu wa
seKurene, uSimone igama lake, a m ci-
ndezela ukuba a twale isipambano sake.
Mark 15. 21. Luk. 23. 26. Heb. 13. 12.
33 Se e fikile endaweni e tiwa iGolgo-
ta, ukuti, indawo yenhloko, Mark 15. 22.
Luk. 23. 33. John. 19. 17.
34 Ba m nika iwaini elimunyu li xu-
baniswe nemure, ukuba, a li puze, kepa
e li zwile, ka vuma ukulipuza.
Izihl. 69. 21. isa. 27. 48.
35 Se be m betele, bahlulelana izingu-
bo zake, benzelana inkato; ukuba ku
gcwaliseke okwa shunyayelwa umpro-
feti ukuti Bahlulelana izingubo zami,
benzelana inkato ngesivato sami.
Mark 15. 34. Luk. 23. 34. John. 19. 24.
Izihl. 22. 18.
36 Ba hlala, ba m linda kona.
37 Ba beka pezu kwekanda lake incwa-
di yecala lake yokuti, LO U UJESU
INKOSI YABAJUDA. Mark 15. 26.
Luk. 23. 38. John. 19. 19.
38 Kwa betelwa kanye naye abapangi
ababili, omunye ngakwesokunene, no-
munye ngakwesokohlo. Isai. 53. 12.
Mark 15. 27. Luk. 23. 32, 33. John. 19. 18.
39 Abadhlulayo ba m tuka, ba nqakuza
amakanda, Izihl. 22. 7. & 109. 25.
Mark 15. 29. Luk. 23. 35.
40 Be ti, Wena o cita itempeli, u buye
u lake ngezinsuku ezintatu, zisindise
wena, Uma u iNdodana ka Tixo, yehla
esipambanweni. isa. 26. 61–63. John. 2. 19.
41 Nanjalo abapristi abakulu ba m
hleka kanye nababali, namalunga, ba
ti,
42 Wa sindisa abanye, a nge zisindise
yena. Uma u inkosi yabaIsraeli, a ke-
hle manje esipambanweni, so kolwa
kuye.
43 Wetemba uTixo, a ka m kulule ma-
nje, uma e m tanda; ngokuba wa ti,
Ngi iNdodana ka Tixo. Izihl. 22. 8.
44 Nabapangi aba betelwa naye, ba m
tuka. Mark 15. 32. Luk. 23. 39.
45 Kwa ba mnyama ezweni lonke,
kwa qala ngehora lesitupa kwa za kwa
ba lesishiyagalunye. Amosi 8. 9.
Mark 15. 33. Luk. 23. 44.
46 Ngehora lesishiyagalolunye uJesu
wa memeza ngezwi elikulu, e ti, Eloi,

Eloi, lama sabaktani? oku ukuti, Tixo wami, Tixo wami, u ngi shiyeleni na?
Heb. 5. 7. Izihl. 22. 1.

47 Abanye kwabemiyo kona, se be zwile, ba ti, U biza uElija.

48 Kwesuka omunye kubo wa gijima, wa tabata ilula, wa li cwilisa ewainini elimunyu, wa li faka ohlangeni, wa m puzisa. Izihl. 69. 21. Mark 15. 36. Luk. 23. 36. John. 19. 29.

49 Kepa abanye ba ti, Yeka, a ke si bone, uma uElija u ya kuza kumsindisa.

50 uJesu wa buya wa memeza ngezwi elikulu, wa fa. Mark 15. 37. Luk. 23. 46.

51 Bheka, iveli letempeli la dabuka kabili, la qala pezulu la za la fika pansi; umhlaba wa zamazama, amatye a dabuka; Eks. 26. 31. 2 Kron. 3. 14. Mark 15. 38. Luk. 23. 45.

52 Amatuna a vuleka, kwa ti abangcwele abaningi aba be lele, ba vuka nezidumbu zabo.

53 Ba puma ematuneni emva kokuvuka kwake, ba ngena emzini ongcwele, ba bonakala kwabaningi.

54 Kwa ti, induna yekulu, naba be nayo be linda uJesu, se be bone ukuzamazama komhlaba, nokwenzekile, besaba kakulu, ba ti, Nembala, lo u be iNdodana ka Tixo. Mark 15. 39. Luk. 23. 47.

55 Kwa ku kona abesifazana abaningi be mi kude, be buka, aba be m landele uJesu be vela eGalile, be m konza. Luk. 8. 2, 3.

56 Wa e kona nabo uMaria Magdalene, noMaria unina ka Jakobe noJose, nonina wamadodana ka Zebedi. Mark 15. 40.

57 Se ku hlwile, kwa fika umuntu o isicebi wa seArimatia, igama lake uJosefa, wa e umfundi ka Jesu. Mark 15. 42. Luk. 23. 50. John. 19. 38.

58 Lo wa ya kuPilatu, wa cela isidumbu sika Jesu. Kona uPilatu wa ti a nikwe isidumbu.

59 uJosefa wa si tabata isidumbu, wa si songa ngendwangu emhlope.

60 Wa si beka etuneni lake elitya, eli qotywe etyeni; wa gingqela itye elikulu emnyango wetuna, wemuka. Isai. 53. 9.

61 Kwa ku kona uMaria Magdalene, nomunye uMaria, be hlezi pambi kwetuna.

62 Ngangomso; oku ngasemva kokulungisela, abapristi abakulu nabaFarisi ba butana kuPilatu,

63 Ba ti, Nkosi, si ya kumbula ukuba lomkohlisi wa ti, e se kona, Emva kwezinsuku ezintatu ngi ya kuvuka. isa. 16. 21. & 17. 23. & 20. 19. & 26. 61. Mark 8. 31. & 10. 34. Luk. 9. 22. & 18. 33. & 24. 6, 7. John. 2. 19.

64 A ku yale ukuba ituna li qiniswe ku ze ku be usuku lwesitatu, funa ku fike abafundi bake, ba m ebe ebusuku, ba ye ba ti kubantu, U vukile kwabafileyo; ku ti inkohliso yokupela i be imbi ku neyokuqala.

65 uPilatu wa ti kubo, Se ni nabalindi; hambani, ni li qinise njengokubona kwenu.

66 Bemuka, ba li qinisa ituna, be beka upau etyeni, be misa abalindi. Dan. 6. 17.

## ISAHLUKO 28.

EKUPELENI kwesabata, kwa se ku za kusa, ngosuku lokuqala lwesonto, kwa fika uMaria Magdalene nomunye uMaria ukubona ituna. Mark 16. 1. Luk. 24. 1. John. 20. 1.

2 Kwa ku kona ukuzamazama komhlaba okukulu; ingelosi yeNkosi yehla ezulwini, yeza ya gingqa itye, ya li susa emnyango, ya hlala pezu kwalo. Mark 16. 5–8. Luk. 24. 1–10. John. 20. 12.

3 Ukubonakala kwayo kwa ku njengonyazi, nesambato sayo sa si mhlope njengongqogqwane. Dan. 10. 6.

4 Abalindi ba tutumela ngokuyesaba, ba ba njengabafileyo.

5 Ingelosi ya pendula ya ti kwabesifazana, Ni ngesabi nina; ngi yazi ni funa uJesu, o be betelwe.

6 A mu ko lapa; u vukile njengokutyo kwake. Zanini ni bone indawo lapa iNkosi i bi lele kona. isa. 12. 40.

7 Tyetyani ni ye, ni tyele abafundi bake ukuti, u vukile kwabafileyo; bhekani, u ya hamba pambili kwenu ukuya eGalile; ni ya kumbona kona. Bhekani, ngi ni tyelile. isa. 26. 32.

8 Ba tyetya ba puma etuneni, be nokwesaba nokutokoza okukulu; ba gijimela ukubika kubafundi bake.

9 Be sa ya kubika kubafundi bake, bheka, uJesu wa ba hlangabeza wa ti, Sa ni bona. Ba sondela ba bamba izinyawo zake, ba kuleka kuye. Mark 16. 9. John. 20. 14, 17.

10 Kona uJesu wa ti kubo, A ni ngesabi; hambani ni ye ni bike kubazalwane bami, ba ye eGalile, ba ya kungibona kona.

11 Be sa ya, bheka, abanye abalindi

ba fika emzini, ba bika kubapristi aba-
kulu konke okwenzekileyo.
12 Ba butana namalunga, benza icebo,
ba nika amabuto imali iningi.
13 Ba ti, Yityoni ukuti, Kwa fika
abafundi bake ebusuku, ba m eba, si
lele.
14 Uma ku zwakala kumbusi, si ya
kumvumisa yena, si ni vikele.
15 Njalo a tabata imali, enza njengo-
kufundiswa kwabo; lelozwi li sa tyiwo
kubaJuda na namhla.
16 Abafundi aba ishumi nanye ba ya
eGalile, ku leyontaba, uJesu a be ba
tyele yona. isa. 26. 32.
17 Se be m bonile ba kuleka kuye;
kepa abanye ba ngabaza.
18 uJesu wa sondela, wa shumayela
kubo, wa ti, Ngi piwe amandhla onke a
sezulwini na semhlabeni. Dan. 7. 13, 14.
isa. 11. 27. & 16. 28. Luk. 1. 32. & 10. 22.
John. 3. 35. & 5. 22. & 13. 3. & 17. 2.
Imis. 2. 36. Rome 14. 9. 1 Kor. 15. 27.
Ef. 1. 10, 21. Fil. 2. 9, 10. Heb. 1. 2. & 2. 8.
1 Pet. 3. 22.
19 Hambani ni fundise izizwe zonke,
ni ba bapatize: egameni lika Yise, nele-
Ndodana ne lika Moya o iñgcwele;
Mark 16. 15. Isai. 52. 10. Luk. 24. 47.
Imis. 2. 39.
20 Ni ba fundise ukugcina konke engi
ni yale ngako; bhekani, ngi nani izi-
nsuku zonke ku ze ku be sekupeleni
kwezwe. Ameni.

---

IVANGELI NGOKUBALA KUKA

# MARKO.

## ISAHLUKO 1.

UKUQALA kwevangeli lika Jesu Kri-
stu, iNdodana ka Tixo. Mat. 14. 33.
2 Njengokulotyiweyo kubaprofeti uku-
ti, Bheka, ngi ya tuma isigijimi sami
pambi kwako, esi ya kulungisa indhlela
yako pambi kwako; Mal. 3. 1. Mat. 11. 10.
Luk. 7. 27.
3 Izwi lomemezayo ehlane lokuti, lu-
ngisani indhlela yeNkosi, nenze imendo
yayo i qonde. Isai. 40. 3. Mat. 3. 1–11.
Luk. 3. 2–16. John. 1. 15, 23.
4 uJohane wa e bapatiza ehlane, wa
shumayela ukubapatiza kokupenduka,
ku tetelelwe izono. John. 3. 23.
5 Kwa pumela kuye izwe lonke la se-
Judia, naba seJerusalema, ba bapatizwa
uye bonke eJordani, be vuma izono
zabo.
6 uJohane wa embete ingubo yoboya
bekameli, nebande lesikumba okalweni
lwake; wa e dhla izinkumbi nezinyosi
za sendhle; Levi 11. 22.
7 Wa shumayela wa ti, Emva kwami
ku yeza omkulu ku nami, engi nga fa-
nele ukuba ngi kotame, ngi tukulule
imicilo yezicatulo zake. John. 1. 27.
Imis. 13. 25.
8 Mina ngi ni bapatize ngamanzi:
kepa lowo wo ni bapatiza ngoMoya o
ingcwele. Imis. 1. 5. & 2. 4.
9 Kwa ti nga leyomihla, wa fika uJesu,
e vela e Nazareta la seGalile, wa bapa-
tizwa uJohane eJordani. Mat. 3. 13–17.
Luk. 3. 21.
10 Wa kupuka masinyane emanzini,
wa bona izulu li vuleka, noMoya, ku nga
ti ijuba, ehla e za pezu kwake.
John. 1. 32.
11 Kwa fika izwi li vela ezulwini, la
ti, Wena u iNdodana yami etandiweyo
engi kolwa iyo. Izihl. 2. 7. isa. 9. 7.
12 Kwa ti masinyane uMoya wa m
qubela ehlane. Mat. 4. 1–11. Luk. 4. 1–13.
13 Wa e kona ehlane izinsuku ezima-
shumi amane, e lingwa uSatani; wa e
ndawonye nezilwane, wa konzwa izi-
ngelosi.
14 Ngasemva kokunikelwa kuka Jo-
hane etilongweni, kwa fika uJesu eGa-
lile, e shumayela ivangeli lombuso ka
Tixo. Mat. 4. 12, 23.
15 Wa ti, Isikati si pelele, umbuso ka
Tixo u sondele; pendukani, ni kolwe
ivangeli. Dan. 9. 25. Gal. 4. 4. Ef. 1. 10.
Mat. 3. 2. & 4. 17.
16 E sa hamba ngaselwandhle lwa-
seGalile, wa bona uSimone noAndrea
umfo wabo, be ponsa ineta elwandhle;
be ngabalobi. Mat. 4. 18–22. Luk. 5. 4–11.
17 uJesu wa ti kubo, Ngi landeleni;
ngi ya kunenza ni be abalobi babantu.
18 Be suka masinyane, ba shiya ama-
neta abo, ba m landela. Mat. 19. 27.

19 Se e qubeke incozana, wa bona
uJakobe ka Zebedi, noJohane umfo
wabo, be semkunjini, be lungisa ama-
neta abo.
20 Wa ba biza; ba shiya uyise uZebedi
emkunjini kanye nezisebenzi, ba m
landela.
21 Ba ya ba ngena e Kapernaume;
ngesabata wa ngena endhlini yokuso-
nta, wa fundisa. Mat. 4. 13. Luk. 4. 31–37.
22 Ba mangala ngokufundisa kwake;
wa e ba fundisa njengonamandhla, ku
nge njengababali. Mat. 7. 28.
23 Kwa ku kona endhlini yabo yoku-
sonta umuntu o nomoya omubi, wa
memeza, Luk. 4. 33.
24 E ti, Yeka; si nani kuwe, Jesu wa
seNazareta? u ze ukusibubisa na? Ngi
ya kwazi ukuba u ubani, u ngo ingcwele
ka Tixo. Mat. 8. 29.
25 uJesu wa m kuza wa ti, Tula, u
pume kuye.
26 Umoya omubi wa m hlukumeza,
wa kala ngezwi elikulu, wa puma kuye.
isa. 9. 20.
27 Ba mangala bonke, ba buzisana ba
ti, Ku ini loku? ikupi loku kufundisa
okutya na? u yala omoya ababi ngama-
ndhla, ba m lalela.
28 Kwezwakala udumo lwake ezweni
lonke la seGalile.
29 Se be pumile endhlini yokusonta,
ba ngena endhlini ka Simone noAndrea,
be noJakobe noJohane. Mat. 8. 14.
Luk. 4. 38.
30 Umkwekazi ka Simone wa e lele e
nomkuhlane; ba se be m tyela ngaye.
31 Wa ya wa m lulamisa, e m bamba
ngesandhla umkuhlane wa m yeka ma-
sinyane; wesuka wa ba konza.
32 Kusihlwa, ilanga se li tyonile, ba
zisa kuye abagulayo bonke, naba nama-
demone. Mat. 8. 16. Luk. 4. 40.
33 Umuzi wonke wa u butene ngase-
mnyango.
34 Wa pilisa abaningi be nezifo, ngezi-
fo, wa kipa amademone amaningi; wa e
nga vumeli amademone ukuba a kulume,
loku a e m azi. isa. 3. 12. Luk. 4. 41.
35 Ekuseni, ku se mnyama, we suka,
wa puma, wa ya endaweni e sehlane, wa
kuleka kona. Luk. 4. 42–44.
36 uSimone naba be naye ba m landela.
37 Se be m fumene, ba ti kuye, Ba ku
funa bonke.
38 Wa ti kubo, A si ye emizini e seduze,
ngi shumayele na kona ngokuba ngi
zele loku. Isai. 61. 1. John. 16. 28. & 17. 4.
39 Wa shumayela ezindhlini zabo zo-
kusonta kulo lonke iGalile, wa kipa
amademone. Mat. 4. 23.
40 Kwa fika kuye o ilepero, wa m nce-
nga, e guqa ngamadolo pambi kwake,
wa ti kuye, Uma u tanda, u nga ngi hla-
mbulula. Mat. 8. 2. Luk. 5. 12–15.
41 uJesu, e nesihau, welula isandhla,
wa m pata, wa ti kuye, Ngi ya tanda,
hlambululeka.
42 Se e tyilo loku, kwesuka masinyane
ubulepero, wa hlambululeka.
43 Wa m yalisisa, wa m mukisa;
44 Wa ti kuye, Bheka, u nga tyo luto
kumuntu; hamba, u zibonise kumpristi;
u nikele ngokuhlanjululwa kwako, loko
a ku yalelayo uMosi, ku be ukuqinisa
kubo. Levi 14. 3, 4, 10.
45 Kodwa se e pumile, wa qala uku-
shumayela kakulu, nokuidumisa leyo-
ndaba, kwa za kwa ti uJesu ka be sa
ngena emzini obala; wa e ngapandhle
ezindaweni ezi sehlane; beza kuye, be
vela inxa zonke. isa. 2. 13.

## ISAHLUKO 2.

WA buya wa ngena eKapernaume nga-
semva kwezinsuku; kwezwakala
ukuti, u sendhlini. Mat. 9. 1–8. Luk. 5. 17.
2 Ba butana masinyane abaningi, a
kwa be ku sa ba ko indawo yokubamke-
la, na ngasemnyango; wa shumayela
izwi kubo.
3 Kwa fika kuye aba leta o iparalio, e
twelwe abantu abane.
4 Ba be nge nakusondela kuye nge-
nxa yabantu, bambula upahla lapa e
kona; se be bobosile, ba wehlisa umbede
a be lele kuwo o iparalio.
5 uJesu e bona ukukolwa kwabo, wa
ti ko iparalio, Mntanami, u tetelelwe izo-
no zako.
6 Kwa ku kona ababali abatile, be hle-
zi kona, be zindhla ngezinhliziyo zabo
ukuti.
7 Lo u kulumelani inhlamba na? uba-
ni o nga tetelela izono, ka si ye uTixo ye-
dwa na? Jobe 14. 4. Isai. 43. 25.
8 uJesu se e kwazi ngomoya wake,
ukuba ba zindhla okunjalo pakati kwa-
bo, wa ti kubo, Ni zindhlelani loku ezi-
nhliziyweni zenu na?
9 Ukupi okulula, ukuti ko iparalio, U
tetelelwe izono zako; nokuti, Suka u
tabate umbede wako, u hambe na?
10 Kepa ukuze nazi ukuba iNdodana
yomuntu i namandhla emhlabeni oku-
tetelela izono, wa ti ko iparalio,

11 Ngi ti kuwe, Suka, u tabate umbede
wako, u ye endhlini yako.
12 Wa se e suka, wa tabata umbede
wake, wa puma pambi kwabo bonke;
ba mangala bonke, ba m dumisa uTixo,
ba ti, A si zanga si ku bone okunje.
13 Wa buya wa hamba, wa ya nga se-
lwandhle; abantu bonke ba butana
kuye; wa ba fundisa.
14 E sa dhlula wa bona uLevi ka
Alfeu, e hlezi endaweni yokutela imali;
wa ti kuye, Ngi landele. Wesuka, wa
m landela. Mat. 9. 9–13. Luk. 5. 27–32.
15 Kwa ti, e se cambalele ekudhleni
endhlini yake, abatelisi abaningi nezoni
ba cambalala noJesu nabafundi bake;
ba be baningi, ba m landela.
16 Ababali nabaFarisi, be m bona e
dhla nabatelisi nezoni, ba ti kubafundi
bake, Ini ukufa a dhle a puze nabatelisi
nezoni na?
17 uJesu e zwile wa ti kubo, Abapili-
leyo a ba dingi inyanga, abagulayo bo-
dwa; a ngi zanga ukubiza abalungileyo,
ngi ze ukubiza izoni zi penduke.
Mat. 18. 11. Luk. 19. 10. 1 Tim. 1. 15.
18 Abafundi baka Johane nabaFarisi
ba be zila ukudhla; beza ba ti kuye, Ini
ukuba abafundi baka Johane nabaFarisi
ba zile ukudhla, be nga zili abafundi
bako na? Mat. 9. 14. Luk. 5. 33.
19 uJesu wa ti kubo, Abayeni ba nga
zila ini, umyeni e se nabo na? Ba nge
zile umyeni e se nabo.
20 Kodwa ku za kufika izinsuku, lapo
umyeni e ya kususwa kubo bandu ku-
zila nga lolosuku.
21 A ku ko umuntu o tungela isiziba
esitya engutyeni endala; ku nga ti isi-
ziba esitya esinjalo si hxebule endala,
kwande ukuhxebuka.
22 A ku ko umuntu o tela iwaini eli-
tya ezimvabeni ezindala; ku nga ti iwaini
elitya li qumise izimvaba, iwaini li ci-
teke, izimvaba zonakale; kodwa iwaini
elitya nga li telwa ezimvabeni ezintya.
23 Kwa ti wa dabula emasimini nge-
sabata; abafundi bake ba qala ukuka
izikwebu be hamba. Mat. 12. 1–8.
Luk. 6. 1–11. Dut. 23. 25.
24 Abafarisi ba ti kuye, Bheka, ba
kwenzelani okungafanele ngesabata na?
25 Wa ti kubo, A ni zanga ni funde
ini okwenziwa uDavida, msukwana e
dinga e lambile, yena nabo aba be naye?
1 Sam. 21. 6.
26 Ukuti, wa ngena endhlini ka Tixo,
ku se mi uAbiatara umpristi omkulu,
wa dhla izinkwa zokubekelwa, ezi nga
fanele ukudhliwa umuntu, abapristi ku-
pela, wa nika aba be naye?
Eks. 29. 32, 33. Levi 24. 9.
27 Wa ti kubo, Isabata la benzelwa
abantu, abantu a benzelwanga isabata.
28 Njalo iNdodana yomuntu i iNkosi
neyesabata. Mat. 12. 8.

## ISAHLUKO 3.

WA buya wa ngena endhlini yoku-
sonta: kwa ku kona umuntu o
nesandhla esishwabeneyo. Mat 12. 9–14.
Luk 6. 6–11.
2 Ba m linda, uma u ya kumpilisa
ngesabata, ukuba ba m tolise icala.
3 Wa ti kumuntu o nesandhla esi-
shwabeneyo, Suka u me.
4 Wa ti kubo, Ku fanele ngesabata
ukwenza okulungileyo nokwenza okubi,
ukupilisa nokubulala na? Ba tula.
5 Wa ba bhekisisa e tukutele, e dabu-
kile ngobulukuni bezinhliziyo zabo, wa
ti ku lomuntu, Yelula isandhla sako.
Wa selula; isandhla sake sa piliswa, sa
ba njengesinye.
6 Abafarisi ba puma, ba tyetya benza
icebo kanye nabaka Herodi, lokuba ba
m bulale. Mat. 22. 16.
7 uJesu wemuka nabafundi bake, wa
ya ngaselwandhle; abantu abaningi ba
m landela, be vela eGalile na seJudia,
Luk. 6. 17.
8 Na seJerusalema, na seDumia, na
ngapesheya kweJordani; naba seTire
neSidone, abantu abaningi, se be zwile
a be kwenzile, beza kuye.
9 Wa tyo kubafundi bake, ukuba
umkunjana u m hlalele ngenxa yaba-
ntu, ba nga m cindezeli.
10 Ngokuba e be pilise abaningi, ba
za ba minyana pezu kwake, ukuba ba
m pate bonke aba be nezifo.
11 Omoya ababi, be m bona, ba wa
pambi kwake, ba kala ba ti, Wena u
iNdodana ka Tixo. isa. 1. 23. Luk. 4. 41.
Mat. 14. 33. isa. 1. 1.
12 Wa ba yala kakulu ukuba ba nga
m zwakalisi. Mat. 12. 16. isa. 1. 25, 34.
13 Wenyuka wa ya entabeni, wa ba
bizela kuye njengentando yake; beza
kuye. Mat. 10. 1. Luk. 6. 12. & 9. 1.
14 Wemisa aba ishumi nambili, uku-
ba ba be naye, a ba tume ba ye ukushu-
mayela,
15 Ba be namandhla okupilisa izifo
nokukipa amademone.
16 uSimone wa m qamba igama lokuti
uPetro; John. 1. 42

17 uJakobe ka Zebedi, noJohane umfo wabo ka Jakobe, wa ba qamba amagama okuti, o Boanergese oku ukuti, Amadodana okuduma,

18 noAndrea, noFilipu, noBartolome, noMateu, noTomasi, noJakobe ka Alfeu, noTadeu, noSimone, uMkanani.

19 noJuda uIskarioti, owa m nikelayo. Ba ngena endhlini.

20 Abantu ba buya ba butana, a kwa bako ituba lokuba ba dhle ukudhla. isa. 6. 31.

21 Aba kubo, se be zwile, ba puma, ba ya kumbamba; ba ti, u ya ndiyaza. John. 7. 5. & 10. 20.

22 Ababali abehla eJerusalema ba ti, U noBelzebule; u kipa amademone ngenkosi yamademone. Mat. 9. 34. & 10. 25. Luk. 11. 15. John. 7. 20. & 8. 48, 52. & 10. 20.

23 Wa ba biza, wa kuluma kubo ngemifanekiso yokuti, uSatani a nga kipa kanjani uSatani na? Mat. 12. 25–29.

24 Uma umbuso wahlukene wodwa, lowombuso u ngeme.

25 Nendhlu uma yahlukene yodwa, leyondhlu i ngeme.

26 uSatani uma e zivukela yena, ahlukene yedwa, a ngeme, u za kuciteka.

27 A ku ko umuntu o nga ngena endhlini yesiqwaga, a pange impahla yaso, e nga qali a bope isiqwaga, andu kupanga indhlu yaso. Isai. 49. 24.

28 Ngi qinisile ngi ti kini, Abantwana babantu ba ya kutetelelwa ukona konke, nokutuka aba tuka ngako; Mat. 12. 31. Luk. 12. 10.

29 Kodwa lowo o tuka uMoya o ingcwele, ka nakutetelelwa napakade, u se necala lokulahlwa okupakade.

30 Ngokuba ba ti, U nomoya omubi.

31 Kwa fika unina nabafo wabo, bema ngapandhle, ba tumela kuye, be m biza. Mat. 12. 46–50. Luk. 8. 19–21.

32 Abantu ba be hlezi kuye, ba ti kuye, Nangu unyoko nabafo wenu ngapandhle, be ku funa,

33 Wa ba pendula wa ti, Ubani umame nabafo wetu na?

34 Wa ba qalaza aba be hlezi nga kuye, wa ti, Bhekani, nangu umame nabafo wetu.

35 O yenza intando ka Tixo, uyena umfo wetu, nodade wetu, nomame.

## ISAHLUKO 4.

WA buya wa qala ukufundisa ngaselwandhle; kwa butana kuye abantu abaningi, wa ngena emkunjini wa hlala elwandhle; abantu bonke ba be nga selwandhle emhlabatini. Mat. 13. 1–15. Luk. 8. 4–10.

2 Wa ba fundisa okuningi ngemifanekiso, wa ti kubo ekufundiseni kwake. isa. 12. 38.

3 A ke ni zwe; Bhekani, kwa puma umhlwanyeli, wa ya ukuhlwanyela;

4 Kwa ti ekuhlwanyeleni kwake, enye imbeu ya wa ngasendhleleni, kwa fika izinyoni zezulu za i catya.

5 Enye ya wa ogedhleni, i nge namhlabati omningi, ya mila masinyane, ngokuba i nge namhlabati omningi:

6 Kepa se li pumile ilanga, ya hamuka, ya buna, i nge nampande.

7 Enye ya wa emeveni; ameva a hluma a i minyanisa, a i telanga ukudhla.

8 Enye ya wa emhlabatini olungileyo, ya tela ukudhla okuhlumayo nokwandayo, ya veza, enye ngamashumi amatatu, enye ngamashumi a isitupa, enye ngekulu. John. 15. 5. Kol. 1. 6.

9 Wa ti kubo, O nezindhlebe zokuzwa a kezwe.

10 E se yedwa, ba m buza lomfanekiso aba be naye naba ishumi nambili.

11 Wa ti kubo, Ni piwe nina ukwazi imfihlakalo yombuso ka Tixo; kodwa kwabangapandhle konke kwenziwa ngemifanekiso: 1 Kor. 5. 12. Kol. 4. 5. 1 Tes. 4. 12. 1 Tim. 3. 7.

12 Ukuba ngokubona ba bone, ba nga bonisisi; na ngokuzwa bezwe, ba nga qondi; funa ba penduke, ba tetelelwe izono. Isai. 6. 9. Mat. 13. 14. Luk. 8. 10.

13 Wa ti kubo, A ni wazi lomfanekiso na? ni ya kuyazi kanjani yonke imifanekiso na?

14 Umhlwanyeli u hlwanyela izwi. Mat. 13. 18–23. Luk. 8. 11–15.

15 Aba ngasendhleleni ilabo, lapa ku hlwanyelwe kona izwi, se be zwile, ku fike uSatani masinyane, a suse izwi e be li hlwanyelwe ezinhliziyweni zabo.

16 Njalo abahlwanyelwe ogedhleni ilabo, se be li zwile izwi, ba tyetya ba lamkele ngokujabula;

17 Kepa ka ba nampande pakati kwabo, ba hlala isikatyana, kwandu kufika ukuhlupeka nokuzingelwa ngenxa yezwi, ba kubeke.

18 Abahlwanyelwe emeveni ilabo aba li zwa izwi,

19 Kepa ukunaka lelizwe, nokukohlisa kwemfuyo, nezinkanuko zezinye izinto, zi ngena, zi minyanise izwi, li nga bi nasitelo. 1 Tim. 6. 9, 17.

20 Abahlwanyelwe emhlabatini olungileyo ilabo, aba li zwa izwi, ba lamkela, ba tela izitelo, omunye ngamashumi amatatu, omunye ngamashumi a isitupa, omunye ngekulu.

21 Wa ti kubo, Isibani si letwa ukuba si bekwe pansi kwesitya, nokuba pansi kombede na? a si letwa ukuba si bekwa otini lwesibani na? Mat. 5. 15. Luk. 8. 16. & 11. 33.

22 A ku ko okusitekileyo, oku nga yi kubonkaliswa; a ku ko okwa fihlakala, oku nga yi kuba sobala. Mat. 10. 26. Luk. 12. 2.

23 Uma e kona o nezindhlebe zokuzwa, a kezwe. Mat. 11. 15.

24 Wa ti kubo, Qondani eni ku zwayo; nga lesosilinganiso eni linganisa ngaso, nani ni ya kulinganiselwa ngaso, kwenezelwe kinina abezwayo. Mat. 7. 2.

25 O nako u ya kupiwa; o nge nako u ya kwapucwa na loko a nako. Mat. 13. 12.

26 Wa ti, Umbuso ka Tixo u njengokuba umuntu e tyala imbeu emhlabatini. Mat. 13. 24.

27 A lale a vuke ebusuku na semini; imbeu i mile, i kule, e ngazi kanjani.

28 Umhlabati u tela ukudhla ngokwawo; kuqala isitombo, kona isikwebu, kwandu kuba amabele a pelele esikwetyini.

29 Nxa ku vutiwe ukudhla, u faka masinyane isikela, ngokuba ukuvuna se ku fikile. Isam. 14. 15.

30 Wa ti, Si ya kuufanisa nani umbuso ka Tixo na? si ya kuulinganisa ngesilinganiso sini na? Mat. 13. 31. Luk. 13. 18.

31 U njengenhlamvu yesinapi, i sa hlwanyelwa emhlabatini, incinyane ku nazo zonke izinhlamvu zembeu ezi semhlabeni.

32 Kodwa nxa se i hlwanyelwe, i mila, i be nkulu ku nazo zonke izilimo, i xantela amagatya amakulu, ku ti izinyoni zezulu zi hlale pansi komtunzi waso.

33 Wa shumayela izwi kubo ngemifanekiso eminingi enjalo, njengamandhla abo okuzwa. Mat. 13. 34. John. 16. 12.

34 Kodwa ka shumayelanga kubo ku nge ngamfanekiso; se be bodwa wa ba casisela abafundi bake konke.

35 Nga lolosuku, se ku hlwile, wa ti kubo, A si wele si ye ngapesheya. Mat. 8. 18, 23. Luk. 8. 22.

36 Se be mukise abantu, ba m tabata e semkunjini, kwa ku kona naye eminye imikunjana.

37 Kwa fika isipepo esikulu somoya, amaza a ponseka a ngena emkunjini, wa se u gcwele.

38 Kepa yena wa e ngasemva emkunjini, e lele esicamelweni; ba m vusa ba ti kuye, Mfundisi, a u katalele ukuba si buba na?

39 Wesuka wa kuza umoya, wa ti kulo ulwandhle, Tula, u ti nya! Umoya wa nqamuka, kwa ba kona ukutula okukulu.

40 Wa ti kubo, Nesabelani kangaka na? a ni kolwa ngani na?

41 Besaba nokwesaba; ba kuluma ba ti, Ubani lo, loku umoya nolwandhle lu ya m lalela?

## ISAHLUKO 5.

BA welela ngapesheya kolwandhle ezweni lamaGadara. Mat. 8. 28. Luk. 8. 26.

2 Se e pumile emkunjini, wa hlangabezwa umuntu e vela ematuneni, e nomoya omubi.

3 O wa e hlala ematuneni; kwa ku nge ko umuntu o namandhla okumbopa, na ngamakatanga.

4 Wa be e botyiwe kaningi ngezibopo na ngamakatanga, amakatanga a be gqatyulwe uye, nezibopo za nqanyulwa; ku nge ko umuntu o namandhla okumtambisa.

5 Ngesikati sonke, ebusuku na semini, wa e sematuneni na sezintabeni, e kala, e zisika ngamatye.

6 Kepa e m bona uJesu e kude, wa gijima, wa kuleka kuye.

7 Wa kala ngezwi elikulu, wa ti, Ngi nani kuwe, Jesu, Ndodana ka Tixo o pezu konke? Ngi ku fungisa uTixo, u nga ngi hlupi.

8 Wa ti kuye, Puma ku lomuntu, moya omubi.

9 Wa m buza, wa ti, Ubani igama lako? Wa ti kuye, Ulegeona igama lami, ngokuba si baningi.

10 Wa m ncenga kakulu, ukuba a nga ba mukisi ku lelozwe.

11 Kwa ku kona lapo, nga sentabeni, umhlambi omkulu wezingulube, zi dhla.

12 Amademone onke a m ncenga a ti, Si tume ezingulubeni, si ngene kuzo.

13 uJesu wa wa vumela: omoya ababi ba puma, ba ngena ezingulubeni, umhlambi wa gijimela elwandhle nga

sesiweni, (ku nga ti za zi izinkulungwane ezimbili) wa minza elwandhle.

14 Aba be zalusa ba baleka, ba ya ba bika emzini na sezweni. Ba puma ba ya kubona okwenziweyo.

15 Beza kuJesu, ba m bona o be kwelwe idemone, o be nelegeona, e hlezi, embete, e qonda; besaba.

16 Aba be bonile ba ba tyela okwenziwe kuye, owa be e kwelwe idemone, nokwezingulube.

17 Ba qala ukumncenga ukuba a muke ezweni la kubo. Mat. 8. 34. Imis. 16. 39.

18 Se e ngenile emkunjini, lowo owa be e kwelwe idemone wa m nxusa ukuba a be naye. Luk. 8. 38.

19 Kodwa ka m vumelanga; kepa wa ti kuye, Hamba u ye ekaya, kwaba kini, u ba tyele loku konke iNkosi e kwenzileyo kuwe, ya ku haukela.

20 Wemuka wa ya wa qala ukushumayela eDekapoli loko konke, uJesu a be kwenzile kuye: ba mangala bonke.

21 uJesu e se buye wa welela ngapesheya ngomkumbi, abantu abaningi ba butana kuye; wa e nga selwandhle.
Mat. 9. 1. Luk. 8. 40.

22 Kwa fika omunye kubabusi bendhlu yokusonta, igama lake li nguJairo, e m bona, wa wa nga sezinyaweni zake. Mat. 9. 18–26. Luk. 8. 41–56.

23 Wa m ncenga kakulu e ti, Intombazana yami i za kufa; woza u beke izandhla pezu kwayo, i sindiswe; yo pila.

24 Wa hamba naye; wa landelwa abantu abaningi, ba m cindezela.

25 Umfazi otile, owa be nesifo sokopa igazi iminyaka e ishumi nambili.
Levi 15. 25.

26 Wa hlutywa kakulu izinyanga eziningi wa zi kokela konke a nako, e nga sizwa luto, kodwa kwa m qinisa kakulu.

27 Se e zwile ngoJesu, weza ebantwini ngasemva, wa namata ingubo yake.

28 Wa ti, Uma ngi namata izingubo zake kodwa, ngi za kusinda.

29 Kwa tya masinyane ukopa kwegazi lake, wezwa ngomzimba ukuba u sindile ku lesosifo.

30 uJesu se e zwile ukuba amandhla a pumile kuye, wa pendukela ebantwini, wa ti, Ubani o namate izingubo zami na? Luk. 6. 19.

31 Abafundi bake ba ti kuye, U ya bona abantu be ku cindezela, u ti, Ngi patwe ubani na?

32 Wa qalaza ukuba a bone o wenze loku.

33 Umfazi esaba, e tutumela, e kwazi okwenzekile kuye, weza wa wa pambi kwake, wa m tyela iqiniso lonke.

34 Wa ti kuye, Mntanami, ukukolwa kwako ku ku sindisile; hamba kahle, u sinde esifweni sako. isa. 10. 52.

35 E sa kuluma, kwa fika abombusi wendhlu yokusonta, ba ti, Intombazana yako i si file; u sa m katazelani uMfundisi na; Luk. 8. 49.

36 uJesu e sa li zwa lelizwi li shunyayelwa, wa ti kumbusi wendhlu yokusonta, U ngesabi, kolwa kupela.

37 A ka vumelanga umuntu a m landele, uPetro, noJakobe, noJohane, umfo wabo ka Jakobe kupela.

38 Wa fika endhlini yombusi wendhlu yokusonta, wa bona ukuxokozela, nabo aba be kala, be lila kakulu.

39 Wa ngena, wa ti kubo Ni xokozelelani, ni kala na? intombazana a i file, i lele. John. 11. 11.

40 Ba m hleka, kepa wa ba kipa bonke, wa tabata uyise womntwana nonina, nabo aba be naye, wa ngena nabo lapa e lele kona umntwana.
Imis. 9. 40.

41 Wa bamba umntwana ngesandhla, wa ti kuye, Talita kumi; oku ukuti ukukumushelwa, Ntombazana, ngi ti kuwe, vuka.

42 Yesuka intombazana, ya hamba; ya i neminyaka e ishumi nambili ngokuzalwa. Ba mangala nokumangala.

43 Wa ba yalisisa ukuba ku ngaziwa umuntu; wa ti, ma i nikwe ukudhla.
Mat. 8. 4. isa. 3. 12.

## ISAHLUKO 6.

WEMUKA lapo, weza ezweni la kubo; abafundi bake ba m landela.
Mat. 13. 54–58. Luk. 4. 16.

2 Se ku fike isabata, wa qala ukushumayela endhlini yokusonta; abaningi abezwayo ba mangala ba ti, Ku velapi loku a nako na? ukuhlakanipa kuni a nikwe kona na? nemisebenzi emikulu engaka yenziwe izandhla zake?
John. 6. 42.

3 Lo a siye umbazi na? indodana ka Maria, umfo wabo ka Jakobe, noJose, noJuda, noSimone? nodade wabo, ka ba ko lapa kiti na? Ba cunuka ngaye.
Mat. 12. 46. Gal. 1. 19.

4 Kepa uJesu wa ti kubo, Umprofeti

ka delwa, kupela ezweni la kubo, na sezihlotyeni zake, na sendhlini yake.
John. 4. 44.
5 A ka ba nakwenza umsebenzi omkulu lapo, wa beka izandhla pezu kwabagulayo aba incozana, wa ba pilisa, kupela. Gen. 19. 22. isa. 9. 23.
6 Wa mangala ngokungakolwa kwabo. Wa dabula imizi ya kona, e fundisa.
Isai. 59. 16. Mat. 9. 35. Luk. 13. 22.
7 Wa biza aba ishumi nambili, wa qala ukubatuma ngababili, wa ba nika amandhla okuba ba kipe omoya ababi.
Mat. 10. 1. isa. 3. 14. Luk. 9. 1.
8 Wa ba yala ukuba ba nga pati uto lwendhlela, kupela udondolo lodwa; ba nga pati nasikwama, nakudhla, namali ebandeni:
9 Kodwa ba fake izicatulo; ba ngambati izingubo ezimbili. Imis. 12. 8.
10 Wa ti kubo, Indhlu eni ya kungena kuyo, hlalani lapo, ni ze ni muke kona. Mat. 10. 11, 14.
11 Aba nga namkeliyo, naba nga ni zwayo, nxa ni muka kona, ni tuntute utuli olu pansi kwezinyawo zenu, ku be iqiniso kubo. Ngi qinisile ngi ti kini, Ku ya kuba lula eSodoma neGomora ngosuku lokwahlula, ku na ku lowomuzi. Imis. 13. 51. & 18. 6.
12 Ba puma, ba ya ba shumayela, be ti, abantu ma ba penduke.
13 Ba kipa amademone amaningi, ba gcoba ngamafuta abaningi abagulayo, ba ba pilisa. Jak. 5. 14.
14 Inkosi uHerodi yezwa (la li dumile igama lake), ya ti, uJohane umbapatizi u vukile kwabafileyo, ku ngaloko imisebenzi emikulu i setyenzwa uye.
Mat. 14. 1–12. Luk. 9. 7–9.
15 Abanye ba ti, U nguElija; abanye ba ti, U ngumprofeti, njengomprofeti.
Mat. 16. 14. isa. 8. 28.
16 Kodwa uHerodi, e ku zwa, wa ti, Uyena uJohane, e nga m nquma ikanda; u vukile kwabafileyo. Mat. 14. 2.
Luk. 3. 19.
17 Yena uHerodi wa be e tumele, wa m bamba uJohane, wa m faka etilongweni ngaye uHerodia, umka Filipu, umfo wabo, wa e ganiwe uye.
18 uJohane wa be e ti kuHerodi A ku fanele wena u be nomka mfo wenu.
Levi 18. 16. & 20. 21.
19 uHerodia wa m nxamela e tanda ukumbulala, kodwa wahluleka.
20 Ngokuba uHerodi wesaba uJohane, e m azi ukuba umuntu olungileyo nongcwele; wa m gcina, e mu zwa wa senza izinto eziningi, wa mu zwa ngokujabula. Mat. 21. 26.
21 Se ku fike usuku olulungileyo, uHerodi ngosuku lokuzalwa kwake, wa benzela ukudhla izikulu zake, nezinduna, nabanumzana ba seGalile.
Gen. 40. 20.
22 Ya ngena intombazana ka Herodia, ya sina, ya m tokozisa uHerodi naba be hlezi naye; inkosi ya ti kuyo intombazana, Cela kimi o ku tandayo, ngi ya kukunika kona.
23 Wa funga kuyo e ti, Loko o ya kukucela kimi, ngi ya kukunika, noma ku inxenye yombuso wami.
Eset. 5. 3, 6. & 7. 2.
24 Ya puma ya ti kunina, Ngi za kucelani na? Wa ti, Ikanda likaJohane umbapatizi.
25 Ya se i tyetya ya ngena enkosini, ya cela, ya ti, Ngi tanda ukuba u ngi pe kona manje esityeni ikanda lika Johane umbapatizi.
26 Inkosi ya dabuka kakulu; kepa, ngesifungo na ngabo aba be hlezi naye, a i tandanga ukuilandulela.
27 Inkosi ya se i tuma ibuto, ya li tyela ukuba ku letwe ikanda lake; lona la hamba la m nquma ikanda etilongweni;
28 La leta ikanda lake ngesitya, la li nika intombazana; ya li nika unina.
29 Se be ku zwile abafundi bake, beza ba tabata isidumbu sake, ba si beka etuneni.
30 Abapostoli ba butana kuJesu, ba m tyela konke aba be kwenzile naba be ku fundisile. Luk. 9. 10.
31 Wa ti kubo, Yizani nina nodwa endaweni e ihlane, ni pumule incozana; ba be baningi aba be fika, naba be muka, ba be nge nasikati sokudhla.
Mat. 14. 13. isa. 3. 20.
32 Bemuka ba ya endaweni e ihlane, be bodwa.
33 Abantu ba ba bona be muka, abaningi ba m azi, ba gijimela kona ngezinyawo be puma emizini yonke, ba ba dhlula ba butana kuye.
34 uJesu se e pumile, wa bona abantu abaningi, wa ba haukela, be be njengezimvu ezi nge namalusi; wa qala ukubafundisa kakulu. Mat. 9. 36. & 14. 14–21.
Luk. 9. 11–17.
35 Se ku dhlulile usuku, abafundi bake beza kuye, ba ti, Ku sehlane lendawo usuku se lu dhlulile;

36 Ba mukise, ba ye emazweni a nga-
kona, na semizini, ba zitengele ukudhla,
ngokuba be nge nanto yokudhla.
37 Wa pendula wa ti kubo, Ba peni
nina, ba dhle. Ba ti kuye, Si za kuya,
si tenge izinkwa ngodenario abamakulu
amabili, si ba pe, ba dhle na?
Imib. 11. 13, 22. 2 Ama. 4. 43.
38 Wa ti kubo, Zi ngaki izinkwa eni
nazo na? hambani ni bone. Se be zazi
ba ti, Zi isihlanu, nezinhlanzi ezimbili.
John. 6. 9. Mat. 15. 34. isa. 8. 5.
39 Wa ba tyela, ukuba ba ba hlalise
bonke ngamabandhla otyanini obulu-
hlaza.
40 Ba hlala ngamaviyo, ngamakulu na
ngamashumi amahlanu.
41 Wa tabata izinkwa ezi izihlanu ne-
zinhlanzi ezimbili, wa bheka ezulwini,
wa bonga, wa hlepula izinkwa, wa ba
nika abafundi bake, ukuba ba zi beke
pambi kwabo; nezinhlanzi ezimbili wa
zabela bonke. 1 Sam. 9. 13. Mat. 26. 26.
42 Ba dhla bonke be suta.
43 Ba buta amaqoma a ishumi nambili
e gcwele imvutuluka eseleyo, nawezi-
nhlanzi.
44 Labo aba be dhla izinkwa ba be
izinkulungwane ezi isihlanu amadoda.
45 Wa se e quba abafundi bake, ukuba
ba ngene emkunjini, bandulele ukuya
ngapesheya nga seBetsaida, yena e sa
mukisa abantu. Mat. 14. 22–36.
John. 6. 15–21.
46 Se e ba mukisile, wemuka wa ya
entabeni ukuba a kuleke.
47 Se ku hlwile, umkumbi wa u pa-
kati kolwandhle, e yedwa yena emhla-
batini.
48 Wa ba bona be hlupeka ngoku-
gwehla, ngokuba umoya u pambene
nabo. Ngomlindo wesine wobusuku,
weza kubo, e hamba pezu kolwandhle,
wa e ya kubadhlula. Luk. 24. 28.
49 Se be m bonile e hamba pezu ko-
lwandhle, ba ti itongo, ba kala.
50 Ba m bona bonke, betuka. Wa se
e kuluma nabo, wa ti kubo, Yimani isi-
bindi, imina, ni ngesabi.
51 Wa kupukela kubo emkunjini;
umoya wa tula; betuka, ba mangala
nokumangala impela.
52 Ba be nga qondile isimangaliso se-
sinkwa, ya i nge nakuzwa inhliziyo
yabo. isa. 8. 17. 18. & 3. 5. & 16. 14.
53 Ba wela, beza ezweni la seGenesa-
reta, ba sondela ogwini.
54 Se be pumile emkunjini, ba m azi.
55 Ba gijimela ezweni lonke la nga-
kona, ba qala ukutwala ngemibede aba-
gulayo, ba ba yisa lapo be mu zwa e
kona.
56 Lapa wa ngena kona, emizaneni,
na semizini, na semazweni, ba beka
abagulayo ezindhleleni, ba m ncenga
ukuba ba pate umpeto nje wengubo;
abampatayo ba sindiswa. Mat. 9. 20.
isa. 5. 27, 28. Imis. 19. 12.

## ISAHLUKO 7.

KWA butana kuye abaFarisi nabanye
kubabali aba vela eJerusalema.
Mat. 15. 1–28.
2 Se be bonile abanye kubafundi bake
be dhla ukudhla ngezandhla ezibi oku
ukuti ezi nga hlanjwanga, ba sola.
3 Abafarisi nabaJuda bonke a ba dhli
be nga hlambisisile izandhla, ba bambe
imvelo yabadala.
4 Nxa be vela endaweni yokubutana,
a ba dhli, be nga ka hlambi. Ku kona
nezinye izinto eziningi aba zi fundileyo,
ba zi bamba, ukuhlanza izindebe, nezi-
mbiza, nezitya zetusi, nemibede.
5 Kona abaFarisi nababali ba m buza
be ti, Abafundi bako a ba hambi ngani
ngemvelo yabadala, kepa ba dhla uku-
dhla ngezandhla ezi nga hlanjwanga?
6 Wa pendula wa ti kubo, uIsaya wa
profeta kahle ngani, nina bazenzisi, nje-
ngokulotyiweyo ukuti Lababantu ba ya
ngi dumisa ngezindebe, kepa inhliziyo
yabo i kude nami. Isai. 29. 13.
7 Ba ngi konza ngeze, be fundisa izi-
fundiso ezi imiyalo yabantu.
8 Ni yeka umyalo ka Tixo, ni bamba
imvelo yabantu, ukuhlanza izimbiza ne-
zindebe, nezinye izinto eziningi ezinjalo
ni ya zenza.
9 Wa ti kubo, Nembala ni ya cita
umteto ka Tixo, ukuba ni bambe imvelo
yenu.
10 uMosi wa ti, Dumisa uyihlo nonyo-
ko; nokuti, Otuka uyise nonina a ka fe
nokufa. Eks. 20. 12 & 21. 17 Dut. 5. 16.
11 Kodwa nina ni ti, Uma umuntu e
ti kuyise nonina, Ku ikorbana, (oku
ukuti, umnikelo,) loku engi ku siza nga-
ko; Mat. 15. 5.
12 Ni nga be ni sa m vumela ukuba
enzele uyise nonina uto,
13 Nenze izwi lika Tixo li be ize nge-
mvelo yenu, eni i fundisileyo; nezinye
izinto eziningi ezinjalo ni ya zenza.
14 Wa biza abantu bonke, wa ti kubo,
Ngi laleleni nonke ni zwisise: Mat. 15. 10.

15 A ku ko into e ngapandhle komuntu, e ngena kuye, e nga m ngcolisa; kepa okupuma kuye, ku iloku oku m ngcolisa umuntu.

16 Uma e kona o nezindhlebe zokuzwa, ma kezwe. Mat. 11. 15.

17 Se e ngenile endhlini, e vela kubantu, abafundi bake ba m buza nga lomfanekiso. Mat. 15. 15.

18 Wa ti kubo, Nani ni se ngabangaqondiyo na? A ni boni ini ukuba konke oku ngapandhle ku ngena kumuntu, ku nge m ngcolise.

19 Ngokuba ku nga ngeni enhliziyweni, ku ngena esiswini, ku pumele ngapandhle, ku hlanzwe ukudhla konke.

20 Wa ti, Oku puma kumuntu iloku oku m ngcolisa umuntu.

21 Ku puma ngapakati enhliziyweni yabantu izizindhlo ezimbi, nokupinga, nokuhlobonga, nokubulala,
Gen. 6. 5. & 8. 21. Mat. 15. 19.

22 Ukweba, ukufisa, ukona, ukukohlisa, ukukanuka, iso elibi, inhlamba, ukuzidhla, ubuula.

23 Lezizinto zonke ezimbi zi vela ngapakati, zi ngcolise umuntu.

24 Wesuka lapo, wa ya ezweni la seTire neSidone. Wa ngena endhlini, e nga tandi ukwaziwa umuntu; kodwa wa be e nge fihlakale. Mat. 15. 21.

25 Umfazi, o ntombazana yake i nomoya omubi, e zwile ngaye, weza wa wa ezinyaweni zake.

26 Lomfazi wa e ngumGreki, umSirofenike ngokuzalwa, wa m nxusa ukuba a kipe idemone entombazaneni yake.

27 Kepa uJesu wa ti kuye, Ma ke ku sute abantwana kuqala; a ku kuhle ku tatyatwe ukudhla kwabantwana ku ponswe ezinjeni.

28 Wa pendula wa ti kuye, Yebo, Nkosi, kepa izinja zi ya dhla imvutuluka yabantwana pansi kwesitebe.

29 Wa ti kuye, Nga lokukutyo, hambake; idemone li pumile entombazaneni yako.

30 Se e fikile endhlini yake, wa fumana idemone li pumile, intombazana i lele embedeni.

31 Wa buya wemuka ezweni la seTire neSidone, weza nga selwandhle lwa seGalile, e dabula ezweni la seDekapoli.
Mat. 15. 29–31.

32 Ba zisa kuye isitulu esi namalimi; ba m ncenga ukuba a beke isandhla pezu kwaso. Mat. 9. 32. Luk. 11. 14.

33 Wa si tabata wa si sitelisa ebantwini, wa faka iminwe yake ezindhlebeni zaso, wa fela amate wa pata ulimi lwaso: isa. 8. 23. John. 9. 6.

34 Wa bheka ezulwini, wa bubula, wa ti kuso Efata, oku ukuti, Vuleka.
isa. 6. 41. John. 11. 41. & 17. 1.
John. 11. 33, 38.

35 Za se zi vuleka izindhlebe zaso, umtambo wolimi lwaso wa tukuluka, sa kuluma, si pumesela. Isai. 35. 5, 6.
Mat. 11. 5.

36 Wa ba yala ba nga tyeli umuntu; kodwa ba shumayela kakulu ku nako, aba yala ngako. isa. 5. 43.

37 Ba mangala nokumangala, be ti, U kwenzile konke kahle; wenze izitulu zi zwe, nezimungulu zi kulume.

## ISAHLUKO 8.

NGA leyomihla abantu be baningi be nge nakudhla, uJesu, wa biza abafundi bake, wa ti kubo, Mat. 15. 32–38.

2 Ngi ya ba haukela abantu, se ku izinsuku ezintatu be hlezi nami be nge nakudhla;

3 Uma ngi ba mukisela emakaya abo, be lambile, ba ya kukatala endhleleni, loku abanye ba vela kude.

4 Abafundi bake ba m pendula ba ti, Umuntu a nga tolapi lapa ehlane ukudhla kokusutisa laba na?

5 uJesu wa ba buza wa ti, Ni nezinkwa zi ngapi na? Ba ti, Zi isikombisa.
isa. 6. 38–41.

6 Wa tyela abantu ukuba ba hlale pansi; wa tabata izinkwa ezi isikombisa, wa bonga, wa zi hlepula, wa nika abafundi bake, ukuba ba babele; ba babela abantu.

7 Ba be nezinhlanzana ezi incozana; wa bonga, wa tyo ukuba ba babele nazo.
Mat. 14. 19.

8 Ba dhla, besuta; ba buta imvutuluka eseleyo amaqoma a isikombisa.

9 Aba be dhlile ba be nga ti izinkulungwane ezine; wa ba mukisa.

10 Wa se e ngena emkunjini nabafundi bake, weza ezweni la seDalmanuta.
Mat. 15. 39.

11 Kwa fika abaFarisi, ba qala ukumbuza, be funa kuye isibonakaliso sa sezulwini, be m linga. Mat. 12. 38. & 16. 1.
John. 6. 30.

12 Wa bubula kakulu ngomoya wake, wa ti, Lesisizukulwane si funelani isibonakaliso na? Ngi qinisile ngi ti kini, Lesisizukulwane a si yi kunikwa isibonakaliso.

13 Wa ba shiya, wa buya wa ngena
emkunjini, wemuka wa ya ngapesheya.
14 Ba be kohliwe ukupata izinkwa, be
nge nasinkwa emkunjini, si sinye ku-
pela. Mat. 16. 5–12.
15 Wa ba yala wa ti, Bhekani, ni xwa-
ye imvubelo yabaFarisi, nemvubelo ka
Herodi. Luk. 12. 1.
16 Ba zindhlisana ba ti, U tyo ngoku-
ba si nge nakudhla.
17 uJesu e kwazi wa ti kubo, Ni zi-
ndhlisanelani, ni ti, ku ngokuba ni nge
nakudhla na? A ni ka qondi, a ni ka
zwisisi ini na? inhliziyo yenu i se luku-
ni na? isa. 6. 52.
18 Ni namehlo, a ni boni na? ni nezi-
ndhlebe, a ni zwa na? a ni kumbuli na?
19 Umsukwana be ngi hlepula izinkwa
ezi isihlanu, nga babela aba izinkulu-
ngwane ezi isihlanu, na buta amaqoma
mangapi e gcwele imvutuluka na? Ba
ti kuye, Ishumi nambili. Mat. 14. 20.
isa. 6. 43. Luk. 9. 17. John. 6. 13
20 Nomsukwana be ngi hlepula ezi isi-
kombisa, nga babela aba izinkulungwa-
ne ezine, na buta amaqoma mangapi e
gcwele imvutuluka na? Ba ti, isiko-
mbisa. Mat. 15. 37. isa. 8. 8.
21 Wa ti kubo, A ni qondi ngani na?
isa. 6. 52.
22 Wa fika eBetsaida, ba leta kuye
umuntu o impumpute, ba m ncenga
ukuba a m namate.
23 Wa i pata impumpute ngesandhla,
wa i holela ngapandhle komuzi; wa
fela amate emehleweni ayo, wa beka
izandhla pezu kwayo, wa i buza ukuba
i bona luto. isa. 7. 33.
24 Wa bheka, wa ti, Ngi bona abantu
be hamba ku nga ti imiti.
25 Wa buya wa beka izandhla pezu
kwamehlo ayo, wa i bhekisa: ya sindi-
swa, ya ba bonisisa bonke.
26 Wa i tumela endhlini yayo e ti, U
nga ngeni emzini, u nga tyeli umuntu
emzini. Mat. 8. 4. isa. 5. 43.
27 uJesu wa puma nabafundi bake, ba
ya emizini ya seKesaria Filipu; be se-
ndhleleni wa buza abafundi bake, e ti
kubo, Abantu ba ti, ngi ngubani na?
Mat. 16. 13–16. Luk. 9. 18–20.
28 Ba pendula ba ti, uJohane umbapa-
tizi; abanye ba ti, uElija; abanye ba ti,
Omunye kubaprofeti. Mat. 14. 2.
29 Wa ti kubo, Kodwa nina ni ti ngi
ngubani na? uPetro wa pendula wa ti
kuye, Wena u nguKristu.
John. 6. 69. & 11. 27.
30 Wa ba yala ukuba ba nga tyeli
umuntu ngaye.
31 Wa qala ukubafundisa ngokuti,
iNdodana yomuntu i za kuhlupeka ka-
kulu, i delwe amalunga, nabapristi aba-
kulu, nababali, i bulawe, i buye i vuke
ngasemva kwezinsuku ezintatu.
Mat. 16. 21–28. & 17. 22. Luk. 9. 22–27.
32 Wa tyo lelizwi e pumesela. uPetro
wa m tabata, wa qala ukumkuza.
33 Wa penduka, wa bona abafundi
bake, wa m kuza uPetro, e ti, Suka Sa-
tani, a u naki okuka Tixo, u naka okwa-
bantu.
34 Wa biza abantu nabafundi bake
wa ti kubo, O tanda ukungilandela, a ka
zidele a tabate isipambano sake, a ngi
landele. Mat. 10. 38. Luk. 14. 27.
35 Ngokuba o tanda ukusindisa uku-
pila kwake, wo ku lahlekelwa; kodwa
o lahlekelwa ukupila kwake ngenxa
yami, neyevangeli, wo ku sindisa.
John. 12. 25.
36 Ku ya kumsizani umuntu, uma e
zuza izwe lonke, a lahlekelwe umpefu-
melo wake na?
37 Umuntu a nga hlenga ngani umpe-
fumlo wake na?
38 Lowo o nezinhloni ngami, na nga-
mazwi ami ku lesisizukulwane esipi-
ngayo nesonayo, iNdodana yomuntu i
ya kuba nezinhloni ngaye lapo i za ngo-
bukosi buka Yise kanye nezingelosi ezi-
ngcwele. Mat. 10. 33. Luk. 12. 9.

## ISAHLUKO 9.

WA ti kubo, Ngi qinisile ngi ti kini,
Ba kona abanye abemiyo lapa, aba
nga yi kuzwa ukufa, ba ze ba bone
umbuso ka Tixo u za ngamandhla.
Mat. 16. 28. Luk. 9. 27. ‖ Mat. 24. 30. & 25. 31.
Luk. 22. 18.
2 Emva kwezinsuku ezi isitupa, uJesu
wa tabata uPetro, noJakobe, noJohane,
wa ba kupulela entabeni ende be bodwa;
wa penduka esinye isimo pambi kwabo.
Mat. 17. 1–8. Luk. 9. 28–36.
3 Izingubo zake za kazimula, za ba
mhlope kakulu njengongqogqwane; ku
nge ko emhlabeni umhlanzi o nga zenza
zi be mhlope kangaka. Dan. 7. 9. Mat. 28. 3.
4 Kwa bonakala kubo uElija noMosi,
be kuluma noJesu.
5 uPetro wa pendula wa ti kuJesu,
Mfundisi, kuhle ukuba si lapa: a sake
amadokodo amatatu; elinye li be elako,
nelinye li be elika Mosi, nelinye li be
elika Elija.

6 Wa e ngazi a nga ku tyoyo; ngoku-
ba besaba kakulu.
7 Kwa fika ifu la ba sitibeza; izwi la
vela efwini la ti, Lo u iNdodana yami
etandiweyo, i zweni?
8 Kwa ti masinya be qalaza, a ba be
be sa bona muntu, kupela uJesu e nabo.
9 Be sehla entabeni, wa ba yala uku-
ba ba nga tyeli muntu izinto aba zi bo-
nileyo, i ze i vuke kwabafileyo iNdoda-
na yomuntu. Mat. 17. 9–13.
10 Ba zigcinela lelizwi ba buzisana
ukuba ku tini ukuvuka kwabafileyo.
11 Ba m buza ba ti, Ababali ba tyoloni
ukuti, Ko za ku fike uElija kuqala na?
Mal. 4. 5.
12 Wa pendula wa ti kubo, uElija u
yeza kuqala impela, a hlele konke; ku
lotyiwe kanjani ngeNdodana yomuntu
ukuti, i ya kuhlupeka kakulu, i delwe?
Izihl. 22. 6. Isai. 53. 2. Dan. 9. 26.
Luk. 23. 11. Fil. 2. 7.
13 Kodwa ngi ti kini, uElija se e fikile,
benzile kuye aba ku tandayo, njengoku-
lotyiweyo ngaye. Mat. 11. 14. Luk. 1. 17.
14 Wa fika kubafundi, wa bona aba-
ntu abaningi be nabo, nababali be bu-
zana nabo. Mat. 17. 14–21. Luk. 9. 37–42.
15 Se be m bonile ba mangala kakulu
abantu bonke, beza ngokugijima, ba m
bingelela.
16 Wa ba buza ababali e ti, Ni buzana
nabo ngani na?
17 Omunye kubantu wa pendula wa
ti, Mfundisi, ngi lete indodana yami
kuwe, i nomoya o isimungulu;
18 Lapa u m bamba kona u m apula, a
kihlize amagwebu, a gedhle amazinyo,
a zace; ngi tyilo kubafundi bako ukuba
ba m kipe; bahluleka.
19 Wa ba pendula wa ti Au, sizuku-
lwane esingakolwayo, ngo ba nani ku ze
ku be nini na? ko za ku be nini ngi ni
bekezelela na? M leteni kimi.
20 Ba m zisa kuye; e se m bona umo-
ya wa m hlukumeza, wa puma kuye; wa
wa pansi, wa bukuzeka, e kihliza ama-
gwebu. isa. 1. 26. Luk. 9. 42.
21 Wa buza kuyise wa ti, Isikati se si
ngakanani iloku kwa m fikela na? Wa
ti, Iloku wa be se umntwana.
22 U m ponsile kaningi emlilweni, na
semanzini ukuba u m bubise; kodwa
uma ku kona o nga kwenzayo, si hauke-
le, a si size.
23 uJesu wa ti kuye, Uma u kolwa,
konke ku ngenzeka kokolwayo.
isa. 11. 23. Luk. 17. 6. John. 11. 40.

24 Wa se e kala uyise womntwana
ngezinyembezi, wa ti, Nkosi, ngi ya ko-
lwa, siza ukungakolwa kwami.
25 uJesu e bona abantu be gijima, be
butana, wa kuza umoya omubi, wa ti
kuye, Wena moya o isimungulu nesitu-
lu, ngi ya ku yala, puma kuye, u nga be
u sa buya u ngene kuye.
26 Wa kala wa m hlukumeza kakulu,
wa puma kuye, wa ba njengofileyo, ba ti
abaningi, Se e file.
27 Kodwa uJesu wa m bamba ngesa-
ndhla, wa m vusa, wesuka wema.
28 Se e fikile endhlini, abafundi bake
ba m buza, be bodwa, be ti, Tina be si
nge m kipe ngani na?
29 Wa ti kubo, Lolublobo lu nge pume
ngaluto, kupela ngokukuleka na ngoku-
zila ukudhla.
30 Bemuka lapo, ba dabula eGalile;
wa e nga tandi ukuba kwaziwe umuntu.
31 Wa ba fundisa abafundi bake, wa ti
kubo iNdodana yomuntu i ya kunike-
lwa ezandhleni zabantu, ba ya kuibula-
la; se i bulewe, i ya kubuya i vuke ngo-
suku lwesitatu. Mat. 17. 22. Luk. 9. 44.
32 Kodwa a bezwisanga lokukutyo,
besaba ukumbuza.
33 Weza eKapernaume. E sendhlini
wa ba buza wa ti, Be ni pikisana nga-
ntoni endhleleni na? Mat. 18. 1.
Luk. 9. 46. & 22. 24.
34 Kodwa ba tula; ba be pikisene
endhleleni ukuba ubani omkulu.
35 Wa hlala pansi, wa ba biza aba ishu-
mi nambili, wa ti kubo, Uma umuntu e
tanda ukuba owokuqala, a be owoku-
pela kubo bonke, nenceku yabo bonke.
Mat. 20. 26. isa. 10. 43.
36 Wa tabata umntwana, wa m misa
pakati kwabo wa m gona, wa ti kubo,
Mat. 18. 2. isa. 10. 16.
37 Owamkela a be munye kubantwana
abanje ngegama lami, wamkela mina;
naye o wamkela mina, a kamkeli mina,
wamkela o ngi tumileyo. Mat. 10. 40.
Luk. 9. 48.
38 uJohane wa m pendula wa ti,
Mfundisi, Sa bona umuntu e kipa ama-
demone ngegama lako, e nga si landeli;
sa m nqabela ngokuba e nga si landeli.
Imib. 11. 28. Luk. 9. 49.
39 Kodwa uJesu wa ti, Ni nga m nqa-
beli; a ku ko umuntu owenza umsebenzi
omkulu ngegama lami, o nga suka masi-
nya, a kulume kabi ngami. 1 Kor. 12. 3.
40 Lowo o ngalani nati, u mi nati.
Mat. 12. 30.

41 O ni puzisa isitya samanzi nge-
gama lami, ngokuba ni ngabaka Kristu,
ngi qinisile ngi ti kini, a ka yi kula-
hlekelwa umvuzo wake. Mat. 10. 42.
42 Kodwa o kubekisa omunye ku laba
abancinyane aba kolwa imi, ku m
lungele yena ukuba itye lokusila li bo-
tyelwe entanyeni yake, a ponswe elwa-
ndhle. Mat. 18. 6. Luk. 17. 1.
43 Uma isandhla sako si ku kubekisa,
si nqume; kuhle kuwe ukungena eku-
pileni, u limele, ku nokuba u nezandhla
ezimbili, u ye egehena; emlilweni onga-
cimekiyo: Mat. 5. 30. & 18. 8.
44 [Lapo impetu yabo si nga fi, nomlilo
u nga cimi.] Isai. 66. 24.
45 Noma unyawo lwako lu ku kube-
kisa, lu nqume; kuhle kuwe ukungena
ekupileni, u isilima, ku nokuba u nezi-
nyawo ezimbili, u ponswe egehena,
emlilweni ongacimekiyo;
46 [Lapo impetu yabo si nga fi, nomlilo
u nga cimi.]
47 Noma iso lako li ku kubekisa, li kipe;
kuhle kuwe ukungena embusweni ka
Tixo, u neso li linye, ku nokuba u name-
hlo amabili, u ponswe egehena lomlilo;
48 Lapo impetu yabo si nga fi, no-
mlilo u nga cimi.
49 Bonke ba ya kuzwakaliswa ngo-
mlilo, neminikelo yonke i ya kuzwaka-
liswa ngosaoti. Levi 2. 13. Hez. 43. 24.
50 Usaoti u lungile, kepa uma usaoti e
dumele, ni ya kumyolisa ngani na?
Ma ni be nosaoti pakati kwenu, ni hla-
lisane kahle. Mat. 5. 13. Luk. 14. 34.
Ef. 4. 29. Kol. 4. 6. Rome 12. 18.

## ISAHLUKO 10.

WESUKA lapo, weza ezweni la se-
Judia, e dabula izwe ngapesheya
kweJordani; abantu ba buya ba bu-
tana kuye, wa pinda wa ba fundisa nje-
ngokwenza kwake. Mat. 19. 1–9.
2 Kweza kuye abaFarisi, ba m buza
ukuba ku vunyelwe umuntu ukulahla
umkake, be m linga.
3 Wa pendula wa ti kubo, Umosi wa
ni yala ngokutini na?
4 Ba ti, Umosi u be vuma ukuba a lo-
be incwadi yokwahlukanisa, a m lahle.
Dut. 24. 1. Mat. 5. 31.
5 uJesu wa pendula wa ti kubo, nge-
nhliziyo zenu ezilukuni wa ni lobela
lomteto:
6 Kodwa ekuqaleni kokudabuka uTi-
xo wa benza isilisa nesifazana.
Gen. 1. 27. & 5. 2.
7 Ku nga loku umuntu u ya kushiya
uyise nonina, a bambelele kumkake.
Gen. 2. 24.
8 Labo babili ba ya kuba inyamanye:
njalo a ba se babili, ba inyamanye.
9 Loko uTixo a ku hlanganisileyo,
ma ku ngahlukaniswa umuntu.
10 Be sendhlini abafundi bake ba bu-
ya ba m buza ngaloko.
11 Wa ti kubo, Lowo o lahla umkake,
a ganwe omunye u necala lokupinga
kuye. Mat. 5. 32. Luk. 16. 18. 1 Kor. 7. 13.
12 Nomfazi uma e lahla umyeni wake,
a gane omunye, u ya pinga.
13 Ba leta abantwana kuye, ukuba a
ba pate; abafundi ba ba kuza ababale-
tayo. Mat. 19. 13–15. Luk. 18. 15–17.
14 Kodwa uJesu e bona loko, wa
cunukala, wa ti kubo, Vumelani aba-
ntwana beze kimi, ni nga ba nqabeli,
ngokuba umbuso ka Tixo u ngowaba-
njalo.
15 Ngi qinisile ngi ti kini, Lowo
o ngamkeli umbuso ka Tixo njengo-
mntwana, a nge ngene kuwo. Mat. 18. 3.
16 Wa ba gona, wa beka izandhla pe-
zu kwabo, wa ba kulekela.
17 Se e pumele endhleleni, kwa fika
umuntu, e gijima, wa guqa kuye, wa m
buza e ti, Mfundisi olungileyo, ngi ya
kwenzani ukuba ngi dhle ifa lokupila
okupakade na? Mat. 19. 16–30.
Luk. 18. 18–30.
18 uJesu wa ti kuye, U ngi bizelani u
ti ngi lungile na? A ku ko olungileyo,
munye kupela, uTixo.
19 U ya yazi imiyalo, U nga pingi; U
nga bulali; U ngebi; U nga qiniseli
amanga; U ngamuki umuntu uto; Du-
misa uyihlo nonyoko. Eks. 20.
20 Wa pendula wa ti kuye, Mfundisi,
loku konke ngi ku gcinile kwa sebu-
tyeni bami.
21 uJesu e m bheka, wa m tanda, wa
ti kuye, U swele into inye; hamba u
tenge ngako o nako, u pe abampofu; u
ya kuba nemfuyo ezulwini; u ze u ta-
bate isipambano, u ngi landele.
Mat. 6. 19, 20. Luk. 12. 33.
22 Wa nyukumala nga lokokutyo, we-
muka e dabukile, ngokuba wa e nemfu-
yo eningi.
23 uJesu wa qalaza, wa ti kubafundi
bake, Yeka ku lukuni kwaba nemfuyo
ukungena embusweni ka Tixo.
24 Abafundi ba mangala ngamazwi
ake. uJesu wa buya wa pendula, wa ti
kubo, Yeka, bantwana, ku lukuni kwa-

betemba imfuyo ukungena embusweni
ka Tixo. Jobe 31. 24. Izihl. 52. 7. & 1 Tim. 6. 17.
25 Ku lula ukuba ikameli li ngene
entunjeni yosungulo, ku nokuba ofuyi-
leyo a ngene embusweni ka Tixo.
26 Ba mangala kakulu, ba kuluma, be
ti, Ubani o nga sindiswa na?
27 uJesu e ba bheka, wa ti, Kubantu
ku ngenzeke; kodwa a ku njalo kuTi-
xo; ngokuba kuTixo ku ngenzeka ko-
nke. Jer. 32. 17. Luk. 1. 37.
28 uPetro wesuka wa ti kuye, Bheka
tina si shiye konke, si ku landele.
Mat. 19. 27–30. Luk. 18. 28–30.
29 uJesu wa pendula wa ti, Ngi qini-
sile ngi ti kini, A ku ko umuntu o shiye
indhlu, nabafo wabo, nodade wabo, no-
yise, nonina, nomfazi, nabantwana, na-
mazwe, ngenxa yami neyevangeli,
30 O nga yi kwamkeliswa ikulu ku
lesi sikati, izindhlu, nabafo wabo, no-
dade wabo, nonina, nabantwana, nama-
zwe, kanye nezinhlupeko, na sezweni
elizayo ukupila okupakade.
31 Kepa abaningi abokuqala bo ba
abokupela, nabokupela bo ba abokuqala.
Mat. 20. 16. Luk. 13. 30.
32 Ba be sendhleleni, be kupukela eJe-
rusalema; uJesu wa hamba pambi kwa-
bo; ba mangala, ba m landela, besaba.
Wa buya wa tabata aba ishumi nambili,
wa qala ukubatyela oku za kumehlela.
Mat. 20. 17. Luk. 18. 31.
33 Wa ti, Bhekani, si kupukela eJeru-
salema, iNdodana yomuntu i ya kuni-
kelwa kubapristi abakulu nababali, ba
ya kuilahla ukuba i fe, ba i nikele kwa-
bezizwe.
34 Ba i hleke, ba i tyaye, ba i fele nga-
mate, ba i bulale; kepa ngosuku lwesi-
tatu yo buya, i vuke.
35 Kwa fika kuye uJakobe noJohane,
amadodana ka Zebedi, ba ti, Mfundisi,
si ya tanda ukuba u senzele loko esi ya
kucela. Mat. 20. 20–28.
36 Wa ti kubo, Ni tanda ngi nenze-
leni na?
37 Ba ti kuye, Si pe ukuba si hlale,
omunye ngakwesokunene sako, omunye
ngakwesokohlo sako ebukosini bako.
38 uJesu wa ti kubo, A ni kwazi eni
ku celayo. Ni nga puza isitya engi si
puzayo na? ni nga bapatizwa ngokuba-
patizwa e ngi bapatizwa ngako na?
39 Ba ti kuye, si ngenza. uJesu wa ti
kubo, Nembala ni ya kupuza isitya engi
si puzayo, ni bapatizwe ngokubapatizwa
engi bapatizwa ngako;
40 Kepa ukuhlala ngakwesokunene
sami, na ngakwesokohlo, a siko okwa-
mi ukupa; ba ya kupiwa aba ku lungi-
selweyo.
41 Be ku zwa loko aba ishumi, ba
qala ukucunuka ngoJakobe noJohane.
42 Kepa uJesu wa ba biza, wa ti kubo,
Ni yazi ukuba amakosi ezizwe a ya zi
busa, nabakulu bazo ba namandhla
pezu kwazo. Luk. 22. 25.
43 A ku yi kuba njalo pakati kwenu;
kodwa o tanda ukuba mkulu pakati
kwenu, ka be isikonzi senu. isa. 9. 35.
Luk. 9. 48.
44 Notanda ukuba owokuqala kini, ka
be inceku yabo bonke.
45 iNdodana yomuntu a i zanga uku-
konzwa, kodwa yeza ukukonza, noku-
nika ukupila kwayo, ku be isihlaulo
sabaningi. John. 13. 14. Fil. 2. 7.
46 Ba fika eJeriko; se e puma eJeri-
ko nabafundi bake, nabantu abaningi,
uBartimeo impumpute, indodana ka
Timeo, wa e hlezi nga sendhleleni e
cela. Mat. 20. 29–34. Luk. 18. 35–43.
47 E sezwa ku tiwa uJesu wa seNaza-
reta, wa qala ukumemeza nokuti, Jesu,
Ndodana ka Davida, ngi haukele.
48 Ba m kuza abaningi ukuba a tule;
kona wa memeza kakulu, e ti, Ndodana
ka Davida ngi haukele.
49 Wema uJesu, wa ti, ma ka bizwe.
Ba i biza impumpute, ba ti kuyo Yima
isibindi, u suke, u ya kubiza.
50 Wa beka ingubo yake, wesuka
weza kuJesu.
51 uJesu wa pendula wa ti kuyo, U
tanda ukuba ngi kwenzeleni na? Ya ti
impumpute kuye Nkosi, ngi tanda uku-
ba ngi bone.
52 uJesu wa ti kuyo, Hamba, u sindi-
swe ukukolwa kwako. Ya se i bona,
ya m landela uJesu endhleleni.
Mat. 9. 22. isa. 5. 34.

## ISAHLUKO 11.

LAPO be sondela eJerusalema, eBet-
fage neBetani, nga sentabeni yemi-
hlwati, wa tuma ababili kubafundi bake.
Mat. 21. 1–11. Luk. 19. 29–38. John. 12. 14.
2 Wa ti kubo, Hambani ni ye emza-
neni o bhekene nani; se ni ngene kuwo
ni ya kufumana itole lembongolo li bo-
tyiwe, oku nga zanga ku hlale kulo
umuntu; li tukululeni, ni li lete.
3 Uma umuntu e ti kini, Nenzelani
loku? ni ti, Inkosi i ya li funa; kona u
za kulitumela lapa.

4 Ba ya, ba fumana itole lembongolo li botyiwe nga sesangweni ngapandhle, endhleleni; ba li tukulula.
5 Abanye kwabemi lapo ba ti kubo, Nenzani, ni tukulula itole na?
6 Ba tyo kubo njengokutyo kuka Jesu; ba ba yeka.
7 Ba leta itole kuJesu, ba beka izingubo zabo pezu kwalo; wa hlala pezu kwalo.
8 Abaningi bendhlala izingubo zabo endhleleni; abanye ba gaula amahlamvu emiti, ba wendhlala endhleleni.
9 Aba be hamba pambili, naba be landela, ba memeza, be ti, Hozana, u ya bongwa ozayo ngegama leNkosi.
Izihl. 118. 26.
10 A ku bongwe umbuso ka Davida, ubaba wetu ozayo ngegama leNkosi; Hozana kwelipezulu. Izihl. 148. 1.
11 uJesu wa ngena eJerusalema na setempelini; se e qalaze izinto zonke, se ku hlwile, wa puma wa ya eBetani kanye naba ishumi nambili. Mat. 21. 12.
12 Ngangomso ekupumeni kwabo eBetani wa lamba. Mat. 21. 18, 19.
13 Wa bona umkiwane u kude u namaqabunga, wa ya e ti kumbe a nga fumana into kuwo; se e fikile kuwo a ka fumananga luto, amaqabunga kupela; kwa ku nga ka bi ko isikati samakiwane.
14 uJesu wa kuluma wa ti kuwo, A ku nga bi ku sa dhla umuntu izitelo zako na pakade. Abafundi bake bezwa.
15 Ba fika eJerusalema; uJesu wa ngena etempelini, wa qala ukukipa abatengiselana etempelini, wa gumbuqela amatebula abatyentyisa imali, nezihlalo zabatengisa ngamajuba. Mat. 21. 12–17.
Luk. 19. 45–47. John. 2. 14.
16 E nga vumi nokuba umuntu a dabule itempeli, e twele isitya.
17 Wa fundisa wa ti kubo, A ku lotyiwe ini ukuti, Indhlu yami i ya kutiwa indhlu yokukuleka ezizweni zonke; kodwa nina ni yenze umhume wabapangi.
Isai. 56. 7. Jer. 7. 11.
18 Ababali nabapristi abakulu bezwa, ba funa ukuba ba nga m bulala kanjani; ngokuba ba m esaba, loku abantu bonke ba mangala ngokufundisa kwake.
Mat. 21. 45, 46. ‖ Mat. 7. 28.
19 Se ku hlwile wa puma emzini.
20 Kusasa be sa dhlula, ba bona umkiwane womile na sezimpandeni.
Mat. 21. 19–22.
21 uPetro e kumbula wa ti kuye, Nkosi, bheka, umkiwane o u tukileyo u bunile.
22 uJesu wa pendula wa ti kubo, Kolwani uTixo.
23 Ngi qinisile ngi ti kini, Lowo o ya kuti ku lentaba, Suka, u ponseke elwandhle, e nga ngabazi enhliziyweni yake, kodwa e kolwa ukuba ku ya kwenzeka loku a ku tyoyo, u ya kuba nako a ku tyoyo. Mat. 17. 20. Luk. 17. 6.
24 Ngaloku ngi ti kini, Konke eni ku celayo ngokukuleka, kolwani ukuba ni ya ku kwamkeliswa, kona ni ya kuba nako. Mat. 7. 7. Luk. 11. 9. John. 14. 13.
Jak. 1. 5, 6.
25 Nxa ni mi ni kuleka, tetelelani, uma umuntu e necala kini, ukuba uYihlo o sezulwini a ni tetelele izono zenu.
Mat. 6. 14.
26 Kodwa uma ni nga teteleli, njalo uYihlo wenu o sezulwini a ka yi kunitetelela izono zenu. Mat. 18. 35.
27 Ba buya ba fika eJerusalema; e sa hamba etempelini, kweza kuye abapristi abakulu nababali, namalunga,
Mat. 21. 23–27. Luk. 20. 1–8.
28 Ba ti kuye, Lezizinto u zenza ngamapi amandhla na? ubani o ku nike amandhla okwenza lezizinto na?
29 uJesu wa pendula wa ti kubo Nami ngi ya kunibuza into i benye, ni ngi pendule; kona ngi ya kunityela amandhla engenza ngawo lezizinto.
30 Ukubapatiza kuka Johane kwa vela ezulwini, nokuba kubantu na? Ngi penduleni.
31 Ba zindhlisana ba ti, Uma si ti, Ezulwini, u ya kuti, A ni kolwanga uye ngani na?
32 Kodwa uma si ti, Kubantu; besaba abantu; ngokuba bonke ba ti, uJohane wa e ngumprofeti impela.
33 Ba pendula ba ti kuJesu, A sazi. uJesu wa pendula wa ti kubo, Nami a ngi yi kunityela amandhla engenza ngawo lezizinto.

## ISAHLUKO 12.

WA qala ukushumayela kubo ngemifanekiso, e ti, Umuntu wa tyala isivini, wa si biyela utango, wemba isikamo sevini, waka ixiba, wa si tyeleka abalimi, wemuka, wa ya kwelinye izwe.
Mat. 21. 33–46. Luk. 20. 9–19.
2 Ngesikati sezitelo wa tuma inceku kubalimi, ukuba i tabate izitelo zesivini kubalimi.
3 Ba i bamba, ba i tyaya, ba i mukisaze.

4 Wa buya wa tuma enye inceku kubo; na leyo ba i kanda ngamatye, ba i limaza ekanda, ba i mukisa i petwe kabi.

5 Wa buya wa tuma enye; na leyo ba i bulala; nezinye ba zi tyaya, ezinye ba zi bulala.

6 E se nendodana inye, e tandwa uye, wa i tuma nayo kubo ekugcineni, e ti, Ba ya kuihlonipa indodana yami.

7 Kodwa labobalimi ba kuluma ba ti, Lo u indhlalifa, zanini, si m bulale, ifa li be eletu.

8 Ba m bamba, ba m bulala, ba m kipela ngapandhle kwesivini.

9 I ya kwenzani inkosi yesivini na? I ya kuza, i ba bulale abalimi, i nike abanye isivini.

10 A ni fundanga ini lesisibalo sokuti, Itye elilahliweyo abaki, ilona se li inhloko yegumbi? Izihl. 118. 22.

11 Loku kwenziwe iNkosi; ku isimangaliso emehlweni etu?

12 Ba funa ukumbamba, kepa besaba abantu; bazi ukuba be e kulumile lomfanekiso ngabo. Ba m shiya bemuka.
isa. 11. 18.

13 Ba tuma kuye abanye kubaFarisi na kwabaka Herodi, ukuba ba m bhabise ngokushumayela kwake.
Mat. 22. 15–22. Luk. 20. 20–47.

14 Se be fikile ba ti kuye, Mfundisi, si yazi ukuba u qinisile, a u naki umuntu, ka u bheki ubuso babantu; kodwa u fundisa indhlela ka Tixo ngeqiniso; ku fanele ukutela imali kuKesari, nokuba ukungateli na?

15 Si nike, nokuba si nga niki ini na? Kepa e kwazi ukuzenzisa kwabo wa ti kubo, Ni ngi lingelani na? M leteni kimi udenario, ngi m bone.

16 Ba m leta, Wa ti kubo, U ngoka bani lomfanekiso nombalo na? Be ti kuye, Oka Kesari.

17 uJesu wa pendula wa ti kubo, Nikani uKesari okuka Kesari, noTixo okukaTixo. Ba mangala ngaye.

18 Kwa fika kuye abaSadusi aba ti, A ku ko ukuvuka kwabafileyo; ba m buza, be ti, Mat. 22. 23–33. Luk. 20. 27–38.
Imis. 23. 8.

19 Mfundisi, uMosi wa si lobela ukuti, Uma umuntu e fa, a shiye umkake, e nga shiyi abantwana, umfo wabo ma ka m tabate umkake, a vusele umfo wabo inzalo. Dut. 25. 5.

20 Kwa ku kona izelamani ezi isikombisa; owokuqala wa tabata umfazi, wa fa e nga shiyi inzalo.

21 Owesibili wa m tabata, wa fa naye, e nga shiyi inzalo nowesitatu wa ba njalo.

22 Ba m tabata aba isikombisa be nga shiyi inzalo; emva kwabo bonke wa fa nomfazi.

23 Ekuvukeni, lapo se be vukile, u ya kuba umfazi wa mupi kubo na? loku aba isikombisa ba be naye e ngumfazi wabo.

24 uJesu wa pendula wa ti kubo, A nedukile ini ngaloku, ni nga yazi imibalo namandhla ka Tixo?

25 Ngokuba lapo se be vukile kwabafileyo, a ba ganwa, a bendiswa, kodwa ba njengezingelosi ezi sezulwini.

26 Ngokwabafileyo ukuti ba ya vuka, a ni fundanga ini encwadini ka Mosi ukuti, esihlahleni uTixo wa shumayela kuye, e ti, Ngi nguTixo ka Abrahama, noTixo ka Isaka, noTixo ka Jakobe? Eks. 3. 6.

27 A siye uTixo wabafileyo, kepa uTixo wabapilayo; nedukile kakulu.

28 Kwa fika omunye kubabali, o be zwile be pikisana, wa bona ukuba u ba pendule kahle, wa m buza, wa ti, Umupi umyalo wokuqala kuyo yonke na? Mat. 22. 35–46.

29 uJesu wa m pendula, wa ti, Umyalo wokuqala kuyo yonke, u ti, Yizwa, Israeli, iNkosi uTixo wetu i iNkosi inye. Dut. 6. 4. Luk. 10. 27.

30 Wo tanda iNkosi uTixo wako ngenhliziyo yako yonke, na ngompefumlo wako wonke, na ngokuqonda kwako konke, na ngamandhla ako onke. Ilo umyalo wokuqala.

31 Nowesibili u fana nawo wokuti, Wo tanda owakelene nawe njengaloku u zitanda wena. A u ko umyalo omkulu ku na lowo. Levi 19. 18. Mat. 22. 39.

32 Umbali wa ti kuye, Yebo, Mfundisi, u tyilo iqiniso; u kona uTixo munye, a mu ko namunye ngapandhle kwake.
Dut. 4. 39.

33 Ukumtanda yena ngenhliziyo yonke, na ngokuqonda konke, na ngompefumlo wonke na ngamandhla onke, nokutanda owakelene naye njengokuzitanda yena, ku dhlula yonke iminikelo yokutya nemihlatyelo. 1 Sam. 15. 22.

34 uJesu, e m bona ukuba u pendule ngokuqonda, wa ti kuye, A u kude nombuso ka Tixo. A kwa be ku sa ba ko umuntu o nesibindi sokumbuza.

35 uJesu, e sa fundisa etempeleni, wa pendula wa ti, Ababali ba tyo kanjani

ukuti, Ukristu u indodana ka Davida
na? Mat. 22. 41–45. Luk. 20. 41–44.
36 Loku yena uDavida wa ti ngoMoya
o ingcwele, iNkosi ya ti eNkosini yami,
Hlala ngakwesokunene sami, ngi ze
ngenze izita zako zi be isenabelo sako.
Izihl. 110. 1.
37 Yena uDavida u m biza ngokuti
iNkosi; u indodana yake kanjani na?
Abantu abaningi ba mu zwa ngokuja-
bula.
38 Wa ti kubo ekufundiseni kwake,
Xwayani ababali, aba tanda ukuhamba
be gqoke izingubo ezinde, ba tanda uku-
bingelelwa ezindaweni zokubutana,
isa. 4. 2. Mat. 23. 1–7. Luk. 20. 46. & 11. 43.
39 Nezihlalo ezipambili ezindhlini zo-
kusonta, nezihlalo ezi senhla ekudhleni;
40 Ba dhla izindhlu zabafelokazi, na
ngokuzenzisa ba kuleka isikati eside;
laba ba ya kwamkeliswa ukulahlwa
okukulu. Mat. 23. 14.
41 uJesu e hlezi malungana neminike-
lo, wa bheka abantu be tela imali emi-
nikelweni; abaningi abacebileyo ba tela
kakulu. Luk. 21. 1–4. 2 Ama. 12. 9.
42 Kwa fika umfelokazi ompofu wa
tela imalana embili, okutiwa ifadingi.
43 Wa biza abafundi bake wa ti kubo,
Ngi qinisile ngi ti kini, lomfelokazi
ompofu u telile kakulu ku nabo bonke
aba telile eminikelweni. 2 Kor. 8. 12.
44 Ngokuba bonke laba ba telile ngo-
buningi babo, kodwa yena ngobumpofu
bake u telile konke a nako, konke a
pila ngako. Dut. 24. 6. 1 John. 3. 17.

## ISAHLUKO 13.

ESA puma etempelini, omunye kuba-
fundi bake wa ti kuye, Mfundisi,
bheka lamatye, na lokukwaka.
Mat. 24. 1–14. Luk. 21. 5–19.
2 uJesu wa pendula wa ti kuye, U ya
bona lokukwaka okukulu na? A li yi
kushiywa itye pezu kwetye eli nga yi
kuwiswa pansi. Luk. 19. 44.
3 Se e hlezi entabeni yemihlwati pa-
mbi kwetempeli, oPetro, noJakobe, no-
Johane, noAndrea, ba m buza be bodwa,
4 Ba ti, Si tyele loku ko ba nini na?
nesiboniso so ba ini, lapo ku za kupelela
konke loku?
5 uJesu wa pendula, wa qala ukuti,
Bhekani, ni ngedukiswa muntu;
Jer. 29. 8. Ef. 5. 6.
6 Ngokuba abaningi ba ya kuza nge-
gama lami, be ti, Ngi nguKristu; ba ya
kwedusa abaningi.
7 Nxa ni zwa ukulwa nodumo loku-
lwa, ni ngetuki; ku ya kuba kona loku,
kepa ukupela a ku ka bi ko.
8 Isizwe si ya kuvukela isizwe, umbuso
u ya kuvukela umbuso; ku ya kuba kona
ukuzamazama komhlaba izindawo, nge-
zindawo ku be kona indhlala nezinhlu-
peko. Lezizinto zi ukuqala kwezinsizi.
9 Xwayani nina, ngokuba ba ya kuni-
nikela emacaleni; ni ya kutyaywa ezi-
ndhlini zokusonta; ni ya kumiswa pa-
mbi kwababusi namakosi ngenxa yami,
ku be ubufakazi kubo. Mat. 10. 17–19.
10 Ivangeli li ya kushunyayelwa ku-
qala ezizweni zonke.
11 Kodwa nxa be ni hola, ba ni nikele,
ni nga kataleli pambili eni ya kukushu-
mayela, ni nga zindhli; kodwa loko eni
ya kunikwa nga lesosikati, ni ku shu-
mayele; a si nina eni shumayelayo,
kepa uMoya o ingcwele. Luk. 12. 11.
Imis. 2. 4. & 4. 8, 31.
12 Umuntu u ya kunikela umfo wabo
ekufeni, uyise u ya kunikela umntwana;
abantwana ba ya kuvukela abazali babo,
ba ba bulale.
13 Ni ya kuzondwa abantu bonke
ngegama lami; kodwa omiyo ku ze ku
be sekupeleni wo sindiswa. Dan. 12. 12.
Mat. 10. 22.
14 Nxa ni bona isinengiso sencitakalo,
esa shunyayelwa uDanyeli umprofeti, si
mi lapo ku nga fanele, (ofundayo a ke
zwisise,) kona aba seJudia ma ba bale-
kele ezintabeni. Mat. 24. 15–28. Dan. 9. 27.
Luk. 21. 21–24.
15 O pezu kwendhlu a ngehli a ye
endhlini, a nga ngeni ukutabata uto
endhlini yake.
16 Na lowo o sendhle a nga buyeli
emva ukutabata ingubo yake.
17 Au kwabakulelweyo, nabancelisayo
nga lezozinsuku. Luk. 23. 29.
18 Nxusani ukuba ukubaleka kwenu
ku nga bi ebusika.
19 Ngokuba ko ba kona nga lezozi-
nsuku ukuhlupeka, oku ngezanga ku be
kona okunjalo, iloku kwa dabuka izwe,
ela datyulwa uTixo, ku ze ku be manje,
noku nga sa yi kuba kona. Dan. 12. 1.
Joeli 2. 2.
20 Uma iNkosi i nga ncipisanga lezo-
zinsuku, ku nge sindiswe umuntu; ke-
pa ngabaketiweyo, e ba ketileyo, i zi
ncipisile lozozinsuku.
21 Uma umuntu e ti kini, Bhekani,
Nangu uKristu, nokuti nanguya, ni
nga kolwa. Luk. 17. 23.

22 Ngokuba ba ya kuvela oKristu ba-
manga, nabaprofeti bamanga, ba veze
izibonakaliso nemimangaliso yokwedu-
kisa nabaketiweyo, uma ku ngenzeka.
23 Qapelani; bhekani, se ngi ni tyelile
konke ngapambili.
24 Kodwa nga lezozinsuku, emva ko-
kuhlupeka, ilanga li ya kufipala, nenya-
nga a i yi kukanya. Mat. 24. 29–36.
Luk. 21. 25–38.
25 Nezinkanyezi zezulu zi ya kuwa,
namandhla a sezulwini a ya kuzanya-
zanyiswa.
26 Kona ba ya kubona iNdodana yo-
muntu i za ngamafu i namandhla ama-
kulu nobukosi. Dan. 7. 13, 14.
Mat. 16. 27. isa. 14. 62.
27 Kona i ya kutuma izingelosi zayo, i
bute abaketiweyo bake, be vela emimoye-
ni emine, ku suka emkaulweni womhla-
ba ku ze ku fike emkaulweni wezulu.
28 Fundani umfanekiso womkiwane;
uma igatya li sa tambile e hluma ama-
qabunga, ni yazi li seduze ihlobo.
Luk. 21. 29.
29 Njalo, nxa ni bona lezizinto zi fika,
nazi ku seduze, ku semnyango.
30 Ngi qinisile ngi ti kini, Lesisizuku-
lwane a si yi kudhlula, ku nga kenzeki
loku konke.
31 Ku ya kudhlula izulu nomhlaba,
kodwa amazwi ami a ka yi kudhlula.
Isai. 40. 8.
32 Kepa lolosuku na lesosikati ka
kwazi umuntu, qa, nezingelosi za sezu-
lwini, neNdodana, uBaba kupela.
33 Bhekani, ni linde, ni kuleke, ngo-
kuba ni nga sazi isikati ukuba si ya ku-
ba nini. Mat. 25. 13. Luk. 12. 40.
34 Ku njengomuntu owa hambela
kwelinye izwe, wa shiya indhlu yake,
wa zi nika izinceku zake amandhla, wa
i nika ileyo umsebenzi wayo, wa yala
umlindi womnyango ukuba a linde.
Mat. 24. 45. & 25. 14.
35 Lindani, ngokuba ni ngazi ukuba
umnininidhlu u ya kufika nini, noma
kusihlwa, noma pakati kobusuku, noma
ku sekukaleni kwequde, noma kusasa;
Mat. 24. 42, 44.
36 Funa a fike ni ngazelele, a ni fu-
mane ni lele.
37 Loku engi ku tyo kinina, ngi ku
tyo kubo bonke, Lindani.

## ISAHLUKO 14.

EMVA kwezinsuku ezimbili kwa ba
kona ipasika, nesinkwa esi nge na-
mvubelo: abapristi abakulu nababali ba
funa ukuba benze njani ba m bambe
ngecebo, ba m bulale. Mat. 26. 2–5.
Luk. 22. 1. John. 11. 55. & 13. 1.
2 Kepa ba ti, Ku nga bi emhlanga-
nweni, funa ku be kona ukuxokozela
kwabantu.
3 E se kona eBetani, endhlini ka Si-
mone ilepero, e se hlezi ekudhleni, kwa
fika umfazi, e pete umfuma wamafuta,
inardi lodwa, eli nenani elikulu, wa bu-
lala umfuma wa tela amafuta awo eka-
nda lake. Mat. 26. 6. John. 12. 1–8.
Luk. 7. 37.
4 Kepa abanye ba cunuka, ba ti, La-
wa amafuta a citelwani na?
5 Loku nga ku tengwe ngawo imali
eningi ku nodenario abamakulu ama-
tatu, kwa piwa abampofu. Ba m sola.
6 uJesu wa ti, M yekeni; ni m kata-
zelani na? u sebenzile umsebenzi omu-
hle kimina.
7 Ni nabampofu ngesikati sonke, uma
ni tanda ni nga ba pata kahle; kodwa a
ni nami ngesikati sonke.
8 Wenzile a nga kwenzayo; u fike
ngapambili ukugcoba umzimba wami, u
mbelwe.
9 Ngi qinisile, ngi ti kini, Ezweni lo-
nke lapo lelivangeli li za kushunyaye-
lwa kona ku za kushunyayelwa naloku
a kwenzileyo lomfazi, ku be isikumbuzo
ngaye.
10 uJuda uIskariote, omunye kwaba
ishumi nambili, wa ya kubapristi aba-
kulu, ukuba a m nikele kubo.
Mat. 26. 14–16. Luk. 22. 3–6.
11 Be zwa ba jabula, ba m etembisa,
ba ti ba za kumnika imali. Wa funa isi-
kati esihle a nga m nikela ngaso.
12 Ngosuku lokuqala lwesinkwa esi
nge namvubelo, lapo kwa hlatywa ipa-
sika, abafundi bake ba ti kuye, U tanda
ukuba si ye si lungiselepi, ukuze u dhle
ipasika na?
Mat. 26. 17–19. Luk. 22. 7–13.
13 Wa tuma ababili kubafundi bake,
wa ti kubo, Hambani ni ye emzini, ni
ya kuhlangana nomuntu e pete isitya
samanzi; m landeleni.
14 Lapa e ngena kona, ni ti kumnini-
ndhlu, Umfundisi u ti, Ipi indhlu lapa
ngi nga dhla kona ipasika nabafundi
bami?
15 U ya kunibonisa indhlu enkulu, e
pezulu, endhlelwe, i lungile; ni si lu-
ngisele kona.
16 Abafundi bake bemuka ba fika

emzini, ba fumana njengokutyo kwake kubo; ba lungisa ipasika.

17 Kusihlwa wa fika naba ishumi nambili. Mat. 26. 20–24.

18 Se be hlezi be dhla, uJesu wa ti, Ngi qinisile ngi ti kini, Omunye kini u ya kunginikela.

19 Ba qala ukudabuka, ba ti kuye ngabanye, Imina na? nomunye, Imina na?

20 Wa pendula wa ti kubo, Omunye kwaba ishumi nambili o ka kanye nami esityeni.

21 Nembala, iNdodana yomuntu i ya ya njengokulotyiweyo ngayo; kodwa nako ku lomuntu, iNdodana yomuntu e nikelwa uye! nga ku kuhle ku lomuntu uma e nga zalwanga. Luk. 22. 22.

22 Be sa dhla, uJesu wa tabata isinkwa, wa bonga, wa si hlepula, wa ba nika, wa ti, Tabatani, ni dhle; loku ku umzimba wami. Mat. 26. 26–29. Luk. 22. 19, 20. 1 Kor. 11. 23–25.

23 Wa tabata nesitya, wa bonga, wa ba nika; ba puza kuso bonke.

24 Wa ti kubo, Loku ku igazi lami lesivumelwano esitya, eli palazelwa abaningi.

25 Ngi qinisile ngi ti kini, A ngi sa yi kupuza isitelo sevini, ku ze ku fika lolosuku, engi za kusipuza ngalo, si sitya embusweni ka Tixo.

26 Se be vumile igama, ba puma ba ya entabeni yemihlwati. Mat. 26. 30–35.

27 uJesu wa ti kubo, Nina nonke ni ya kucunuka ngami nga lobubusuku; loku ku lotyiwe okuti, Ngi ya kutyaya umalusi, izimvu zi ya kuhlakazeka. Zek. 13. 7.

28 Kepa ngasemva kokuvuka kwami, ngi ya kuhamba ngapambili kwenu, ngi ye eGalile. isa. 16. 7.

29 uPetro wa ti kuye, Nokuba bonke be cunuka, a ngi yi kucunuka mina. Luk. 22. 33, 34. John. 13. 37, 38.

30 uJesu wa ti kuye, Ngi qinisile ngi ti kuwe, Namhla nje, nga lobubusuku, li nga ka kali kabili iqude, wo ngi pika katatu.

31 Wa qinisa wa ti, Nokuba ngi fa nawe, a ngi yi kukupika. Ba tyo njalo bonke.

32 Ba fika endaweni e tiwa iGetsemane; wa ti kubafundi bake, Hlalani lapa ngi ye kukuleka. Mat. 26. 36–46. Luk. 22. 39–46. John. 18. 1.

33 Wa tabata uPetro, noJakobe, noJohane, wa qala ukudabuka nokuba nomunyu.

34 Wa ti kubo, Umpefumlo wami u dabukile kakulu ku ze ku be sekufeni; hlalani lapa, ni linde. John. 12. 27.

35 Wa qubeka incozana, wa wa pansi, wa kuleka ukuba ku dhlule kuye lesosikati, uma ku ngenzeka.

36 Wa ti, Abba Baba, konke ku ngenzeka kuwe; a ku suse lesisitya kimi; kepa a ku nga bi ngokutanda kwami a ku be ngokwako. Rome 8. 15. Gal. 4. 6. John. 5. 30. & 6. 38.

37 Weza wa ba fumana be lele, wa ti kuPetro, Simone, u lele na? u be u nge linde ihora li be linye na?

38 Lindani ni kuleke, ukuba ni nga ngeni ekulingweni; umoya u ya vuma, kodwa inyama i butakataka.

39 Wa buya wemuka wa kuleka, e shumayela iawamazwi.

40 Se e buyile wa ba fumana be lele futi; ngokuba amehlo, abo a e nzima, ba be nge nakumpendula.

41 Weza ngokwesitatu, wa ti kubo, Ni sa lele, ni pumula na? kwanele, isikati si fikile, bhekani, iNdodana yomuntu; i nikelwa ezandhleni zezoni. John. 13. 1.

42 Sukani, si hambe; nangu o ngi nikelayo e sondele.

43 Kona masinyane, e sa shumayela, kwa fika uJuda, omunye kwaba ishumi nambili, e nabantu abiningi, be pete izinkemba nezinduku, be vela kubapristi abakulu, nababali, namalunga. Mat. 26. 47–56. Luk. 22. 47–53. John. 18. 3–11.

44 O m nikelayo wa e ba nike isiboniso sokuti, Uyena engi ya kumanga; m bambeni, ni hambe naye, ni m qinise.

45 Se e fikile, wa ya kuye masinyane, wa ti, Rabi, Rabi; wa manga.

46 Ba beka izandhla pezu kwake, ba m bamba.

47 Omunye kwabemiyo wa kipa inkemba, wa galela inceku yompristi omkulu, wa nquma indhlebe yayo.

48 uJesu wa pendula wa ti kubo, Ni pume nezinkemba nezinduku ukungibamba, ngokungati ngi umpangi.

49 Be ngi nani imihla yonke etempelini, ngi fundisa, a ni ngi bambanga; kepa nga ku gcwaliseka imibalo. Luk. 24. 44.

50 Ba m shiya bonke, ba baleka.

51 Kepa enye insizwa ya m landela, yembete ingubo emzimbeni; za i bamba izinsizwa.

52 Ya i shiya ingubo, ya balekaze ye muka.

53 Ba m yisa uJesu kumpristi omkulu; ba butana kuye abapristi bonke abakulu, namalunga, nababali. Mat. 26. 57–68. Luk. 22. 54. John. 18. 13.

54 uPetro wa m landela e kude, wa za wa fika esigodhlweni sompristi omkulu; wa hlala nezinceku, ota emlilweni.

55 Abapristi abakulu nompakati wonke ba funa ubufakazi ngoJesu, ukuba ba m bulale; a ba bu fumanga.

56 Abaningi ba qinisa amanga ngaye, kepa ukuqinisa kwabo a kwa hlangana.

57 Kwa suka abanye ba m qambela amanga, be ti,

58 Si m zwile e ti, Ngi ya kulicita lelitempeli elenziwa ngezandhla, ngi buye ngi lake elinye, eli ngenziwa ngezandhla, ngezinsuku ezintatu. isa. 15. 29. John. 2. 19.

59 Nokuba ku njalo ukuqinisa kwabo a kwa hlangana.

60 Wesuka umpristi omkulu wema pakati kwabo, wa buza uJesu ngokuti, A u penduli luto na? laba ba qinisani ngawe na?

61 Wa tula, e nga penduli luto. Umpristi omkulu wa buya, wa m buza, wa ti, U nguKristu, iNdodana yobongekayo na? Isai. 53. 7.

62 uJesu wa ti, Ngi uye; ni ya kubona iNdodana yomuntu i hlezi ngakwesokunene samandhla, i za ngamafu ezulu. Mat. 24. 30. Luk. 22. 69.

63 Kona umpristi omkulu wa hxebula izingubo zake, wa ti, Si sa funelani abanye ofakazi na?

64 Se ni ku zwile lokukutuka. Ni tini na? Ba m lahla bonke, ba ti, u fanele ukufa.

65 Abanye ba qala ukumfela ngamate, ba m gubuzela, ba m tyaya, ba ti kuye, profeta: izinceku za m mukula.

66 uPetro wa e sesigodhlweni ngapansi, kwa fika intombazana yompristi omkulu. Mat. 26. 58, 69–75. Luk. 22. 55–62. John. 18. 16–18.

67 I m bona uPetro ota, ya m bheka, ya ti, Wena wa u naye uJesu wa seNazareta.

68 Kodwa wa pika, e ti, A ngazi; a ngi ku zwisisi o ku tyoyo. Wa pumela egumeni, la kala iqude.

69 Intombazana ya buya ya m bona; ya qala ukuti kwabemiyo kona, Lo u ngowa kubo. John. 18. 25–27.

70 Wa buya wa pika. Ngasemva kwesikatyana, abemiyo kona ba buya ba ti kuPetro, Nembala u ngowa kubo; u ngowa seGalile, nokukuluma kwako ku fana nokwabo. Imis. 2. 7.

71 Kona wa qala ukutuka nokufunga, wa ti, A ngi m azi lomuntu eni kuluma ngaye.

72 Iqude la kala ngokwesibili. uPetro wa kumbula izwi uJesu a be li tyilo kuye, lokuti, Li nga ka kali kabili iqude, wo ngi pika katatu. Se e zindhle loko wa kala.

## ISAHLUKO 15.

KUSASA abapristi abakulu benza icebo namalunga, nababali, nompakati wonke, ba m bopa uJesu, bemuka naye, ba m nikela kuPilatu. Izihl. 2. 2. Mat. 27. 1. Luk. 22. 66. John. 18. 28.

2 uPilatu wa m buza, wa ti, U inkosi yabaJuda na? Wa pendula wa ti kuye, U tyo wena. Mat. 27. 11, 14.

3 Abapristi abakulu ba m qambela amacala amaningi.

4 uPilatu wa buya wa m buza, wa ti, A u penduli luto na? Bheka, ba qinsela ngawe okungaka.

5 Kodwa uJesu ka be sa pendula luto, wa mangala uPilatu. Isai. 53. 7. John. 19. 9.

6 Kwa ku ti emhlanganweni, wa e zinge e ba kululela isibotywa si be sinye, aba si celayo. Mat. 27. 15–26. Luk. 23. 17–25. John. 18. 39.

7 Kwa ku kona umuntu o tiwa uBaraba, e botywe nabahlubuka naye, aba be bulele umuntu ekuhlubukeni.

8 Abantu ba memeza, ba qala ukucela ukuba a benzele njengaloku a benzile njalo.

9 uPilatu wa pendula wa ti, Ni tanda ukuba ngi ni kululele inkosi yabaJuda na?

10 Wa e sazi ukuba abapristi abakulu ba be m nikele ngomona.

11 Kodwa abapristi abakulu ba ba vusa abantu ukuba a ba kululele uBaraba. Imis. 3. 14.

12 uPilatu wa buya wa pendula, wa ti kubo, Ni tanda ukuba ngenzeni kuye, eni ti, u inkosi yabaJuda na?

13 Ba buya ba memeza, be ti, M betele.

14 uPilatu wa ti kubo, Wenzile okubi kuni na? Ba memeza kakulu, ba ti, M betele.

15 uPilatu, e tanda ukukolisa abantu, wa ba kululela uBaraba; wa m nikela uJesu, se e m tyayile, ukuba a betelwe. John. 19. 1, 16.

16 Amabuto a m yisa endhlini e tiwa
iPretorio, a butela ibuto lonke.
Mat. 27. 27–32.
17 A m ambatisa ingubo ebomvu, alu-
ka umqele wameva a m twesa wona.
18 A qala ukumbingelela, e ti, Bayete,
Nkosi yabaJuda.
19 A m tyaya ekanda ngohlanga, a m
fela ngamate, a guqa ngamadolo, a ku-
leka kuye.
20 Se e m binqile, a m kumula ingu-
bo ebomvu a m ambatisa izingubo zake,
a muka naye ukuba a m betele.
21 A m cindezela uSimone wa seKu-
rene, e dhlula, e vela endhle, uyise ka
Aleksandro noRufu, ukuba a twale isi-
pambano sake. Luk. 23. 26.
22 A m yisa endaweni e tiwa iGolgota,
oku ngokuti ngokukumtywa, Indawo
yenhloko. Mat. 27. 33–56. Luk. 23. 33.
John. 19. 17.
23 A m nika iwaini li xubaniswe ne-
muri, ukuba a li puze; kodwa ka la-
mkelanga.
24 Se e m betele, ahlulelana izingubo
zake, enzelana inkato ngazo yokuti, ilo-
wo a nga tabatani. Izihl. 22. 18.
Luk. 23. 34. John. 19. 23.
25 Kwa ku ihora lesitatu, a m betela.
John. 19. 14.
26 Kwa balwa incwadi yecala lake
yokuti, INKOSI YABAJUDA.
Mat. 27. 37. Luk 23. 35. John. 19. 19.
27 Kwa betelwa kanye naye abapangi
ababili, omunye ngakwesokunene, no-
munye ngakwesokohlo sake.
28 Kwa gcwaliseka umbalo o ti, Wa
balwa nezoni. Isai. 53. 12. Luk. 22. 37.
29 Abadhlulayo ba m tuka, ba nqa-
kuza amakanda, be ti, E, wena o cita
itempeli, u buye u lake ngezinsuku ezi-
ntatu.
30 Zisindise wena, wehla esipamba-
nweni.
31 Ku njalo nabapristi abakulu ba m
hleka kanye nababali, ba kuluma be ti,
U ba sindisile abanye; a nge zisindise
yena;
32 uKristu iNkosi ka Israeli a kehle
kaloku esipambanweni, ukuba si bone,
si kolwe. Naba betelwa kanye naye ba
m tuka. Luk. 23. 39.
33 Se ku fike ihora lesitupa kwa ba
mnyama ezweni lonke, kwa za kwa ba
ihora lesishiyagalolunye. Luk. 23. 44–46.
34 Ngehora lesishiyagalolunye uJesu
wa memeza ngezwi elikulu, e ti, Eloi,
Eloi, lama sabaktani? okuti ngokuku-
mtywa, Tixo wami, Tixo wami, u ngi
shiyeleni na? Izihl. 22. 1. Mat. 27. 46–51.
35 Abanye kwabemiyo kona, se be
zwile, ba ti, Bheka, u biza uElija.
36 Kwesuka omunye wa gijima wa
cwilisa ilula ewainini elimunyu, wa li
faka ohlangeni, wa m puzisa, e ti, Ye-
kani, a ke si bone uma uElija u ya kuza
a m ehlise. Izihl. 69. 21. John. 19. 29.
37 uJesu wa memeza ngezwi elikulu,
wa fa. John. 19. 30.
38 Iveli letempeli la dabuka kabili, la
qala pezulu la za la fika pansi.
39 Induna yekulu, i mi ngapambi
kwake, i m bona e kala kanjalo, wa fa,
ya ti, Nembala, lomuntu wa e iNdodana
ka Tixo. Mat. 27. 54. Luk. 23. 47.
40 Kwa ku kona abesifazana be mi
kude, be buka; wa e kona nabo uMaria
Magdalene, noMaria unina ka Jakobe
omncinyane, noka Jose, noSalome.
Mat. 27. 55. Luk. 23. 49.
41 Labo, se e kona eGalile, ba m la-
ndela, ba m konza, nabanye abaningi
aba be kupuke naye ukuya eJerusa-
lema. Luk. 8. 2, 3.
42 Se ku hlwile, loku kwa ku usuku
lokulungisa, oku ukuti, usuku ngapa-
mbi kwesabata, Mat. 27. 57–61.
Luk. 23. 50–56. John. 19. 38–42.
43 Kweza uJosefa wa seArimatia,
umpakati odumileyo, owa e bheke
umbuso ka Tixo, wa ngena kuPilatu,
e nesibindi, wa cela isidumbu sika Jesu.
Luk. 2. 25, 38.
44 uPilatu wa mangala ukuba u se
file; se e bizile induna yekulu, wa buza
ukuba se ku umzuzu e file.
45 Se e zwisise ngenduna yekulu, wa
m nika uJosefa isidumbu.
46 Wa tenga indwangu enhle, wa se-
hlisa, wa si songa nga leyondwangu, wa
si beka etuneni eli qotywe etyeni, wa
ginqela itye emnyango wetuna.
47 Umaria Magdalene, noMaria unina
ka Jose, ba bona lapa wa bekwa kona.

## ISAHLUKO 16.

SE ku dhlulile isabata, uMaria Magda-
lene, noMaria unina ka Jakobe no-
Salome, ba tenga amaka, ukuba beze,
ba m gcobe. Mat. 28. 1–8. Luk. 24. 1–10.
John. 20. 1. Luk. 23. 56.
2 Ekuseni kakulu, ngosuku lokuqala
lwesonto, ba fika etuneni ekupumeni
kwelanga;
3 Ba kuluma ba ti, Ubani o ya kusigi-
nqela itye, li suke emnyango wetuna na?

4 Se be bhekile, ba bona itye se li gi-
ngqiwe; la li likulu kakulu.
5 Ba ngena etuneni, ba bona insizwa i
hlezi ngakwesokunene, yembete ingubo
ende emhlope; betuka. John. 20. 11, 12.
6 Ya ti kubo, Ni ngetuki; ni funa
uJesu wa seNazareta, o be betelwe. U
vukile; a muko lapa. Nansi indawo
lapa be be m beke kona.
7 Kodwa hambani, ni tyele abafundi
bake noPetro ukuti, u ya hamba pambi-
li kwenu ukuya eGalile; ni ya kumbona
kona, njengokutyo kwake kini.
Mat. 26. 32. isa. 14. 28.
8 Ba puma ba baleka etuneni; ba tu-
tumela, ba mangala a ba ze ba tyo luto
kumuntu; ngokuba besaba.
9 uJesu, se e vukile kusasa ngosuku
lokuqala lwesonto, wa bonakala kuqala
kuMaria Magdalene; a be kipile kuye
amademone a isikombisa. John. 20. 14.
Luk. 8. 2.
10 Yena wa ya wa ba tyela labo aba be
naye; be sa lila be kala. Luk. 24. 10.
John. 20. 18.
11 Se be zwile ukuba u kona, nokuba u
bonwe uye, a ba ze ba kolwa.
Luk. 24. 11.
12 Emva kwaloku wa bonakala nge-
sinye isimo kwababili kubo, be sa ha-
mba, be ya ezweni. Luk. 24. 13.
13 Ba ya nabo, ba tyela abanye a ba ze
ba kolwa na labo.
14 Ngasemva wa bonakala kwaba
ishumi nanye, be hlezi ekudhleni, wa
ba sola ngokungakolwa kwabo, nobulu-
kuni benhliziyo, ngokuba be nga kolwa-
nga ilabo aba be m bonile se e vukile.
Luk. 24. 36. John. 20. 19. 1 Kor. 15. 5.
15 Wa ti kubo, Hambani ni ye emhla-
beni wonke, ni shumayele ivangeli ku-
bantu bonke. Mat. 28. 19. Kol. 1. 23.
16 Okolwayo a bapatizwe, u ya kusi-
ndiswa; kodwa ongakolwayo u ya ku-
lahlwa. John. 3. 18, 36. & 12. 48.
Imis. 2. 38. & 16. 30, 31, 32. Rome 10. 9.
1 Pet. 3. 21.
17 Lezi zibonakaliso zi ya kubalande-
la abakolwayo: ngegama lami ba ya
kukipa amademone; ba shumayele nge-
zilimi ezintya; Luk. 10. 17.
Imis. 5. 16. & 8. 7. & 16. 18. & 19. 12.
Imis. 2. 4. & 10. 46. & 19. 6.
18 Ba pate izinyoka; uma be puza into
e bulalayo, ba nga bi nacala; ba beke
izandhla pezu kwabagulayo, ba sinde.
Luk. 10. 19.
Imis. 28. 5. & 5. 15, 16. & 9. 17. & 28. 8.
Jak. 5. 14, 15.
19 Kwa ti iNkosi se i kulumile nabo,
yamkelwa ezulwini, ya hlala ngakweso-
kunene sika Tixo. Imis. 1. 3. Luk. 24. 51.
Izihl. 110. 1. Imis. 7. 55.
20 Besuka ba ya ba shumayela ezinda-
weni zonke, iNkosi i sebenza nabo, i qi-
nisa izwi ngezibonakaliso ezilandelayo.
Ameni. Imis. 5. 12. & 14. 3. 1 Kor. 2. 4, 5.
Heb. 2. 4.

---

IVANGELI NGOKUBALA KUKA

# LUKA.

## ISAHLUKO 1.

LOKU abaningi ba lingile ukuhlela
encwadini lezozindaba ezi qinisekile
pakati kwetu.
2 Njengaloku be si nikile labo ababo-
nayo ngamehlo, naba be ngabakonzi
bezwi kwa sekuqaleni, Mark. 1. 1.
John. 15. 27. Heb. 2. 3. 2 Pet. 1. 16.
1 John. 1. 1.
3 Be ngi ti kuhle, loku ngi hlolile
kahle konke kwa sekuqaleni, ukuba
ngi ku lobele ngokulandisana, Teofilo
odumileyo, Imis. 15. 25, 28.
4 Ukuba u lazi iqiniso la lezizinto o zi
fundisiwe. John. 20. 31.
5 Kwa ku kona emihleni ka Herodi,
inkosi ya seJudia, umpristi otile, igama
lake li nguZakaria, owesigaba sika
Abia; umkake wa e ngowa sezintombi-
ni zika Aroni, igama lake li nguElisa-
beta. Mat. 2. 1. 1 Kron. 24. 10.
6 Ba be lungile bobabili ebusweni bu-
ka Tixo, be hamba ngemiyalo nemiteto
yonke yeNkosi, be nge nacala.
Gen. 7. 1. & 17. 1. Jobe 1. 1.
Imis. 23. 1. & 24. 16.
7 Ba be nge namntwana, loku uElisa-
beta wa be inyumba; ba be badala bo-
babili.
8 Kwa ti e sekukonzeni pambi ku-

ka Tixo ngokulandelana kwesigaba sa
kwabo, 1 Kron. 24. 19. 2 Kron. 8. 14. & 31. 2.
9 Ngomkuba wenkonzo wa dhliwa
inkato ukuba a tyise impepo, e se ngene
etempelini leNkosi. Eks. 30. 7, 8.
1 Sam. 2. 28. 1 Kron. 23. 13.
10 Abantu bonke ba be kuleka nga-
pandhle ngesikati sempepo. Isam. 8. 3, 4.
11 Kwa bonakala kuye, ingelosi ye-
Nkosi, i mi ngakwesokunene selati le-
mpepo. Eks. 30. 1.
12 Wetuka uZakaria e i bona, wehle-
lwa ukwesaba. Abahl. 6. 22. & 13. 22.
Dan. 10. 8. isa. 2. 9. Imis. 10. 4.
13 Kepa ingelosi ya ti kuye, U ngesa-
bi, Zakaria; ku zwiwe ukukuleka kwa-
ko; umkako uElisabeta wo ku zalela
indodana; u ya kuqamba igama layo
uJohane. isa. 1. 60, 63.
14 Wo ba nokujabula nokutokoza we-
na; abaningi ba ya kujabula ngokuza-
lwa kwake. isa. 1. 58.
15 U ya kuba mkulu pambi kweNko-
si; a ka yi kupuza iwaini notywala; u
ya kugcwala uMoya o ingcwele kwa se-
siswini sika nina. Imib. 6. 3. Abahl. 13. 4.
isa. 7. 33. Jer. 1. 5.
16 Abaningi kubantwana baka Israeli
u ya kubaguqulela kuyo iNkosi uTixo
wabo. Mal. 4. 6.
17 U ya kuhamba pambi kwake ngo-
moya namandhla ka Elija, ukuba a gu-
qulele izinhliziyo zoyise kubantwana,
nabangakolwayo ekuqondeni kwabalu-
ngileyo ukulungisela iNkosi abantu
abalungileyo. Mat. 11. 14.
18 uZakaria wa ti eNkosini, Ngi nga
kwazi loku ngani na? ngi mdala mina,
nomkami u se neminyaka eminingi.
Gen. 17. 17.
19 Ingelosi ya pendula ya ti kuye, Ngi
nguGabireli omiyo pambi kuka Tixo;
ngi tunyiwe ukuba ngi kulume kuwe,
ngi ku shumayeze lezizindaba ezilungi-
leyo. Dan. 8. 16. & 9. 21. Mat. 18. 10.
20 Bheka, wo ba isimungulu, u nga
kulumi, ku ze ku fike usuku ezi ya ku-
qiniseka ngalo lezizinto, loku u nga ko-
lwanga amazwi ami, a za kugcwaliseka
ngesikati sawo. Hez. 3. 26. & 24. 27.
21 Abantu ba m hlalela uZakaria, be
mangala ngokulibala kwake etempe-
lini.
22 Se e pumile wa e nge nakukuluma
nabo; bazi ukuba wa e bonile isibona-
kaliso etempelini; wa ba qweba, e se isi-
mungulu.
23 Kwa ti, se zi pelile izinsuku zoku-
konza kwake, wesuka wa ya endhlini
yake. 2 Ama. 11. 5.
24 Emva kwa lezozinsuku wa kulelwa
umkake uElisabeta, wa zifihla izinya-
nga ezi isihlanu, e ti,
25 I ngenzele njalo iNkosi, emihleni
eya ngi bheka ngayo ukususa ihlazo la-
mi ebantwini. Gen. 30. 23.
26 Ngenyanga yesitupa ingelosi uGa-
bireli ya tunywa uTixo ukuya emzini
wa seGalile o tiwa iNazareta,
27 Entombini e miselwe indoda, igama
layo li nguJosefa, wendhlu ka Davida;
igama lentombi li nguMaria. Mat. 1. 18.
isa. 2. 4, 5.
28 Ingelosi ya ngena kuye ya ti, E!
wena o nenhlanhla, iNkosi i nawe, u
busisiwe esifazaneni. Abahl. 6. 12.
Dan. 9. 23. & 10. 19.
29 E se i bonile wetuka ngezwi layo,
e zindhla ukuba ukubingelela kuni loku.
30 Ingelosi ya ti kuye, U ngesabi, Ma-
ria; u fumene umusa kuTixo.
31 Bheka, u za kukulelwa, u zale indo-
dana, u qambe igama layo uJesu.
Isai. 7. 14. Mat. 1. 21. isa. 2. 21.
32 U ya kuba mkulu yena, a tiwe
iNdodana yoPezu konke; iNkosi uTixo
i ya kumnika isihlalo sobukosi sika Da-
vida uyise; Mark 5. 7. 2 Sam. 7. 11, 12.
Izihl. 132. 11. Isai. 9. 6, 7. & 16. 5.
Jer. 23. 5. Isam. 3. 7.
33 U ya kubusa indhlu ka Jakobe ku
ze ku be pakade; umbuso wake a u sa yi
kupela. Dan. 2. 44. & 7. 14, 27. Mika 4. 7.
John. 12. 34. Heb. 1. 8.
34 Wa ti uMaria engelosini, Loko ko
ba kanjani, ngi nga yazi indoda na?
35 Ingelosi ya pendula ya ti kuye,
Umoya o ingcwele u ya kuza kuwe,
amandhla oPezu konke a ku sibekele;
njalo oku ingcwele oku za kuzalwa uwe,
ku ya kutiwa iNdodana ka Tixo.
Mat. 1. 20. & 14. 33.
36 Bheka, uElisabeta wa kwenu u ku-
lelwe indodana, e se mdala; le inyanga
yesitupa kuyena o tiwa inyumba.
37 A kahlulwa luto uTixo. Rome 4. 21.
38 Wa ti uMaria, Nansi incekukazi
yeNkosi; a ku be kimi njengokutyo
kwako. Ingelosi yemuka kuye.
39 Wesuka uMaria nga lezozinsuku,
wa tyetya wa ya ezweni la senhla,
emzini wa seJudia. Josh. 21. 11.
40 Wa ngena endhlini ka Zakaria, wa
bingelela uElisabeta.
41 Kwa ti, uElisabeta e se zwa ukubi-
ngelela kuka Maria, wa xuma umntwa-

na esiswini sake; uElisabeta wa gcwala
uMoya o ingcwele;
42 Wa memeza ngezwi elikulu, wa ti,
U busisiwe wena esifazaneni, i busisiwe
nenzalo yesisu sako. Abahl. 5. 24.
43 Ngehlelwa ngani iloku ukuba e ze
kimi unina weNkosi yami?
44 Bheka izwi lokubingelela kwako se
li zwakele ezindhlebeni zami, umntwa-
na wa xuma esiswini sami ngokujabula.
45 U busisiwe okolwayo ukuti, ku ya
kwenzeka okwa shunyayelwa iNkosi
kuye.
46 Wa ti uMaria, Umpefumlo wami u
ya i dumisa iNkosi. 1 Sam. 2. 1–10.
Izihl. 34. 2, 3. & 35. 9. Hab. 3. 18.
47 Nomoya wami u tokoza ngoTixo
uMsindisi wami.
48 U bhekile ubupansi bencekukazi
yake; bheka, izizukulwane zonke zi ya
kuti ngi busisiwe. 1 Sam. 1. 11.
Izihl. 138. 6. Mal. 3 12. isa. 11. 27.
49 U ngenzele izinto ezinkulu uSoma-
ndhla; li ingcwele igama lake.
Izihl. 71. 19. & 126. 2, 3. & 111. 9.
Gen. 17. 7. Eks. 20. 6. Izihl. 103. 17.
50 Umusa wake u kwabamesabayo ku
ze ku be izizukulwane zezizukulwane.
51 Wenzile imisebenzi emikulu nge-
ngalo yake; u citile abazidhlayo ngoku-
zindhla kwezinhliziyo zabo.
Izihl. 98. 1. & 118. 15.
Isai. 40. 10. & 51. 9. & 52. 10.
Izihl. 33. 10. 1 Pet. 5. 5.
52 U wisile amakosi ezihlalweni zawo,
u ba pakamisile abatobekileyo.
1 Sam. 2. 6–8.
53 Abalambileyo u ba sutisile ngoku-
mnandi, abacebileyo u ba mukiseze.
1 Sam. 2 5. Izihl. 34. 10.
54 U i sizile inceku yake uIsraeli ngo-
kukumbula umusa. Izihl. 98. 3.
Jer. 31. 3, 20.
55 Njengokutyo kwake kobaba betu,
kuAbrahama nenzalo yake ku ze ku
be pakade. Gen. 17. 19. Izihl. 132. 11
Gal. 3. 16.
56 uMaria wa hlala naye ku nga ti
izinyanga ezintatu wa buyela ekaya.
57 Kwa pela isikati sika Elisabeta
sokuba a belete; wa beleta indodana.
58 Abakelene naye naba kubo bezwa
ukuti iNkosi i menzele umusa omkulu;
ba tokoza naye.
59 Kwa ti ngosuku lwesishiyagalo-
mbili beza kusoka umntwana, ba m qa-
mba ngegama lika yise uZakaria.
Gen. 17. 12.
60 Kepa unina wa pendula wa ti, Ai,
u za kutiwa uJohane.
61 Ba ti kuye, A ku ko umuntu wa
kini o bizwa nga leligama.
62 Ba m qweba uyise uma u tanda
ukuba a bizwe ngokutini.
63 Wa biza isitetyana sokuloba, wa lo-
ba ukuti, uJohane igama lake. Ba ma-
ngala bonke.
64 Kwa vuleka umlomo wake masi-
nyane, lwa sombuluka ulimi lwake, wa
shumayela e bonga uTixo.
65 Bonke abakelene nabo behlelwa
ukwesaba; za duma lezizindaba ezweni
lonke la senhla la seJudia.
66 Bonke abezwayo ba zi gcina ezinhli-
ziyweni zabo, be ti Nembala u za kuba
umntwana muni lo na? Isandhla se-
Nkosi sa si naye. isa. 2. 19, 51. Izihl. 80. 17.
Imis. 11. 21.
67 uZakaria uyise wa gcwala Umoya o
ingcwele, wa shumayela, e ti, Joeli 2. 28.
68 Ma i bongwe iNkosi uTixo ka Isra-
eli; i ba hambile abantu bayo, ya ba
hlenga. 1 Ama. 1. 48.
Izihl. 41. 13. & 72. 18. & 106. 48. ‖ Eks. 3. 16.
Izihl. 111. 9. isa. 7. 16.
69 Ya si misela upondo lokusindisa
endhlini ka Davida inceku yayo;
Izihl. 132. 17.
70 Njengokutyo kwayo ngomlomo wa-
baprofeti a bangcwele bayo, iloku kwa
dabuka izwe. Jer. 23. 5, 6. & 30. 9.
Imis. 3. 21. Rome 1. 2.
71 Ukusisindisa eziteni zetu, na sesa-
ndhleni sabo bonke aba si zondayo;
72 Ukuba i wenze umusa o wa tyiwoyo
kobaba betu, i kumbule isivumelwano
esingcwele sayo: Levi 26. 42.
Izihl. 105. 8, 9. & 106. 45.
73 Isifungo eya si funga kuAbrahama
ubaba wetu. Gen. 22. 16, 17.
74 Sokusipa ukuba si kululwe esa-
ndhleni sezita zetu, si i konze si nge na-
kwesaba,
75 Ngobungcwele nokulunga pambi
kwayo izinsuku zetu zonke. Ef. 4. 24.
2 Tes. 2. 13. 2 Tim. 1. 9. Titusi 2. 12.
1 Pet. 1. 15. 2 Pet. 1. 4.
76 Wena, mntwana, u ya kutiwa, u
umprofeti woPezu konke; u ya kuha-
mba pambi kweNkosi ukulungisa izi-
ndhlela zayo;
Mal. 3. 1. & 4. 5. Mat. 11. 10.
77 Ukubazisa abantu bayo ukusindisa
ngokutetelela izono zabo, Mark 1. 4.
isa. 3. 3.
78 Ngomusa omkulu ka Tixo wetu

oku si hambe ngawo ukubeja kwa pe-
zulu, Isai. 11. 1. Zek. 3. 3. Mal. 4. 2.
79 Ukukanyisa aba hlezi ebumnya-
meni na setunzini lokufa, ukuqondi-
sa izinyawo zetu zi ye endhleleni yo-
kutula.
Isai. 9. 2. & 42. 7. & 49. 9. Mat. 4. 16.
80 Wa kula umntwana, wa ba nama-
ndhla ngokomoya; wa e sehlane kwa
za kwa fika usuku lokubonakaliswa
kwake kubaIsraeli. isa. 2. 40.
Mat. 3. 1. & 11. 7.

## ISAHLUKO 2.

KWA ti nga lezozinsuku kwa menye-
zelwa uKesari Augustu, ukuba ku
balwe izwe lonke.
2 Lokukubalwa okokuqala kwenziwa
uKurenio e se induna ya seSiria.
Imis. 5. 37.
3 Ba ya bonke ukubalwa, ilowo wa ya
emzini wa kubo.
4 Naye uJosefa wenyuka eGalile, e
puma eNazareta, wa ya eJudia, emzini
ka Davida, o tiwa iBetlehema, loku wa
e ngowendhlu nenzalo ka Davida,
1 Sam. 16. 1, 4. John. 7. 42.
5 Ukuba a balwe kanye noMaria
umkake a m miselweyo, e kulelwe.
6 Kwa ti be se kona, kwa pela izinsu-
ku zokuba a belete.
7 Wa zibula ngendodana, wa i songa
ngembeleko, wa i lalisa emkombeni we-
zinkomo, ngokuba be nge nandawo
endhlini yezihambi. Mat. 1. 25.
8 Kwa ku kona ku lelozwe abalusi be
hlezi endhle, be linda umhlambi wabo
ebusuku.
9 Bheka, ingelosi yeNkosi yeza yema
kubo, inkazimulo yeNkosi ya ba kanyi-
sa; besaba nokwesaba. isa. 1. 12.
10 Ya ti ingelosi kubo, Ni ngesabi;
bhekani, ngi ya ni tyela izindaba zoku-
tokoza okukulu oku za kuba kubantu
bonke.
11 Ni zalelwe namhla, emzini ka Da-
vida, umsindisi o nguKristu iNkosi.
Isai. 9. 6. Mat. 1. 16, 21. & 16. 16. isa. 1. 43.
Imis. 2. 36. & 10. 36.
12 Loku ku isibonakaliso kinina, ni
ya kufumana umntwana e songiwe nge-
mbeleko, e lele emkombeni wezinko-
mo.
13 Kwa ba kona masinyane nengelosi
ibandhla elikulu la sezulwini, li m du-
misa uTixo, li ti, Gen. 28. 12. & 32. 1, 2.
Izihl. 103. 20, 21. Dan. 7. 10.
14 A ku be ubukosi kuTixo kwelipe-
zulu, nokutula emhlabeni, notando ku-
bantu. isa. 19. 38. Isam. 5. 13.
Isai. 57. 19. isa. 1. 79. Rome 5. 1. Ef. 2. 17.
Kol. 1. 20. ‖ John. 3. 16. Ef. 2. 4, 7.
2 Tes. 2. 16.
15 Kwa ti, izingelosi se zi mukile ku-
bo ukuya ezulwini, labobantu aba nga-
balusi ba kuluma, be ti, A si ye eBetle-
hema, si bone loku okwenzekileyo, esi
ku tyelwe iNkosi.
16 Ba tyetya ba ya, ba fumanisa uMa-
ria noJosefa, nengane i lele emkombeni
wezinkomo.
17 Se be bonile, ba ya ba shumayela
leyondaba, aba i tyelwe ngomntwana.
18 Bonke abezwayo ba mangala nga
lezozinto aba zi tyelwe ngabalusi.
19 Kepa uMaria wa gcina lezozinto
zonke, wa zi zindhla enhliziyweni yake.
Gen. 37. 11. isa. 1. 66.
20 Abalusi ba buya, be m dumisa uTi-
xo, be m bonga ngako konke abakuzwi-
leyo nabakubonileyo, njengokutyelwa
kwabo.
21 Kwa ti se zi pelile izinsuku ezishi-
yagalombili zokuba a sokwe, kwa tiwa
igama lake uJesu, ela qanjwa ingelosi, e
nga ka kulelwa esiswini. Gen. 17. 12.
isa. 1. 59. ‖ Mat. 1. 21. isa. 1. 31.
22 Se zi pelile izinsuku zokuhlambulu-
leka kwabo ngomteto ka Mosi, ba m yi-
sa eJerusalema, ukuba ba m bekele
eNkosini; Levi 12. 2–6.
23 Njengokulotyiwe emtetweni we-
Nkosi ukuti, Bonke abesilisa bamazibu-
lo, ba ya kutiwa abangcwele beNkosi:
Eks. 13. 2.
24 Nokuba ba nikele umnikelo njengo-
kutyiwo emtetweni weNkosi ukuti,
Amahobe amabili, noma amavukutu
amabili amatya. Levi 12. 8.
25 Bheka, kwa ku kona umuntu eJe-
rusalema, igama lake li nguSimeoni, e
ngumuntu olungile, okolekayo, e bheka
ukutokoza kwabaIsraeli; uMoya o
ingcwele wa e naye. Isai. 40. 1.
Mark 15. 43.
26 Kwa bonakaliswa kuye nguMoya o
ingcwele ukuti, a ka yi kubona ukufa, e
nga ka m boni uKristu iNkosi.
Izihl. 89. 48. Heb. 11. 5.
27 Wa ngeniswa etempelini ngoMoya;
kwa ti, abazali se be m ngenisile
umntwana uJesu, ukuba ba m enzele
njengomkuba womteto, Mat. 4. 1.
28 Wa m gona, wa bonga uTixo, e ti,
29 Nkosi, a ke u mukise kahle inceku
yako njengokutyo kwako; Gen. 46. 30

30 Loku amehlo ami a bonile ukusindisa kwako, Isai. 52. 10. isa. 3. 6.

31 O ku lungisile ebusweni babantu bonke,

32 Ukukanya kokukanyisa izizwe, nokukazimula kwabantu bako abaIsraeli. Isai. 42. 6. & 49. 6. & 60. 1–3. Imis. 13. 47. & 28. 28.

33 Ba mangala oJosefa nonina ngaloko okutyiwo ngaye.

34 uSimeoni wa ba busisa, wa ti kuMaria unina, Bheka, lomntwana u miselwe ukuwa nokuvuka kwabaningi kubaIsraeli, nokuba a be isibonakaliso esipikwayo: Hos. 14. 9. Mat. 21. 44. 1 Kor. 1. 23, 24. 1 Pet. 2. 8. Imis. 28. 22.

35 Yebo, isinkemba si ya kudabula umpefumlo wako, ukuba ku bonakale izizindhlo zezinhliziyo eziningi. John. 19. 25.

36 Kwa ku kona uAna umprofetikazi, indodakazi ka Fanueli, wesizwe sika Aseri, emdala; e be hlale nendoda iminyaka e isikombisa ngasemva kokwenda kwake;

37 E se umfelokazi o neminyaka emashumi ashiyagalombili nane, o ngemukanga etempelini, wa konza ebusuku na semini ngokuzila ukudhla na ngokukuleka. Imis. 26. 7. 1 Tim. 5. 5.

38 Naye e fika nga lesosikati, wa bonga iNkosi wa kuluma ngaye kubo bonke ba seJerusalema aba bheke ukusindiswa. Mark 15. 43. isa. 24. 21.

39 Se be qedile konke njengomteto weNkosi, ba buyela eGalile, emzini wa kubo, eNazareta.

40 Wa kula umntwana, wa ba namandhla ngokomoya, e gcwele ukuhlakanipa; umusa ka Tixo wa u pezu kwake. isa. 1. 80. & 2. 52.

41 Abazali bake ba ya eJerusalema iminyaka ngeminyaka ngesikati somhlangano wepasika. Eks. 23. 15. Dut. 16. 1.

42 E se neminyaka e ishumi nambili, ba kupuka ba ya eJerusalema njengomkuba wa lomhlangano.

43 Se be qedile izinsuku, ekubuyeni kwabo, umntwana uJesu wa sala emva eJerusalema; uJosefa nonina ba be ngazi.

44 Kodwa ba be ti u kona kwabahamba nabo; ba hamba usuku lwa lunye, ba m funa ezihlotyeni zabo na kwabazana nabo.

45 Be nga m toli, ba buyela eJerusalema, be m funa.

46 Kwa ti emva kwezinsuku ezintatu, ba m fumanisa etempelini, e hlezi pakati kwabafundisi, e be zwa, e ba buza.

47 Bonke aba be mu zwa ba mangala ngokuqonda kwake nangokupendula kwake. Mat. 7. 28. isa. 4. 22, 32. John. 7. 15, 46.

48 Se be m bonile ba mangala; unina wa ti kuye, Mntanami, u senzeleni okunje na? Bheka, uyihlo nami se si ku funa si dabukile.

49 Wa ti kubo, Be ni ngi funelani na? be ni ngazi ini ukuba nga ngi ba emsebenzini ka Baba na? John. 2. 16.

50 A bezwisisanga izwi a be li tyilo kubo. isa. 9. 45. & 18. 34.

51 Wehla nabo wa ya eNazareta, wa ba pansi kwabo. Kepa unina wa zi gcina enhliziyweni yake lezizinto zonke. Dan. 7. 28.

52 uJesu wa dhlula ngokuhlakanipa, nobukulu, nokutandwa uTixo nabantu. 1 Sam. 2. 26.

## ISAHLUKO 3.

NGOMNYAKA weshumi nanhlanu wokubusa kuka Tiberi Kesari, uPontio Pilatu e induna ya seJudia, uHerodi e induna ya seGalile, uFilipu umfo wabo e induna ya seIturea nezwe la seTrakoniti, uLusanio e induna ya seAbilene,

2 uAnasi noKaiafasi be ngabapristi abakulu, kwa fika izwi lika Tixo kuJohane indodana ka Zakaria, e sehlane. John. 18. 13. Imis. 4. 6.

3 Wesuka wa ya ezweni lonke la seJordani, wa shumayela ukubapatiza kokupenduka, ku tetelelwe izono; Mat. 3. 1–12. Mark 1. 4–8. isa. 1. 77.

4 Njengokulotyiweyo encwadini yamazwi ka Isaya umprofeti, ukuti, Izwi lomemezayo ehlane lokuti, Lungisani indhlela yeNkosi, nenze imendo yayo i qonde. Isai. 40. 3. John. 1. 23.

5 Izigodi zonke zi ya kugqitywa, ku hlelwe zonke izintaba namaduli, ku qonde izigwegwe, ku lelezeke izigodigodana.

6 Abantu bonke ba ya kubona ukusindisa kuka Tixo. Izihl. 98. 2. Isai. 52. 10. isa. 2. 10.

7 Wa ti kubantu abezayo ukuze ba bapatizwe uye, Nzalo yezinyoka, ubani o ni bonise ukuba ni balekele ulaka oluzayo na?

8 Vezani izitelo ezifanele ukupenduka, ni nga qali ukuti pakati kwenu, si no-

Abrahama ubaba wetu; ngi ti kini,
uTixo a nga m vusela uAbrahama abantwana ku lamatye.
9 Izembe se li bekiwe empandeni yemiti; imiti yonke e nga teli izitelo ezilungileyo i ya kunqunywa i ponswe emlilweni. Mat. 7. 19.
10 Abantu ba m buza, be ti, Si ya kwenzani na? Imis. 2. 37.
11 Wa pendula wa ti kubo, O nezingubo ezimbili a ka mu pe o nge nayo; naye o nokudhla enze njalo. isa. 11. 41. 1 John. 3. 17.
12 Kwa fika nabatelisi ukuba ba bapatizwe; ba ti kuye, Mfundisi, si ya kwenzani na? Mat. 21. 32. isa. 7. 29.
13 Wa ti kubo, Ni nga bizi luto ngapandhle kwenikumiselweyo. isa. 19. 8.
14 Namabuto a m buza a ti, Nati si ya kwenzani na? Wa ti kuwo, Ni ngamuki umuntu into, ni nga m hlebi, ni kolwe iloku eni ku kokelwa. Eks. 23. 1. Levi 19. 11.
15 Abantu be sa bheka, be zindhla bonke ezinhliziyweni zabo ngoJohane, ukuba u nguKristu;
16 uJohane wa pendula wa ti kubo bonke, Mina ngi ya ni bapatiza ngamanzi, kepa ku yeza omkulu ku nami, a ngi fanele ukutukulula imicilo yezicatulo zake; yena u ya kunibapatiza ngoMoya o ingcwele na ngomlilo.
17 Isihlungo sake si sesandhleni sake, u ya kuwelisisa amabele ake, a wa butele endhlini, a tyise amakoba ngomlilo ongacimekiyo. Mat. 13. 30.
18 Nokunye okuningi wa ku shumayela ebantwini, e ba luleka.
19 Kepa uHerodi inkosi, se e solwe uye ngoHerodia, umka Filipu, umfo wabo, na ngokubi konke a be kwenzile uHerodi; Mat. 14. 3. Mark 6. 17.
20 Wengeza na loku pezu kwako konke ukuti, wa m valela uJohane etilongweni.
21 Kwa ti, se be bapatizwe abantu bonke, naye uJesu e bapatizwe, e sa kuleka, kwa vuleka izulu, Mat. 3. 13–17. Mark 1. 9–11. John. 1. 32.
22 uMoya o ingcwele, e nesimo somzimba, ku nga ti ijuba, wehla e za pezu kwake; kwa fika izwi li vela ezulwini, li ti, Wena u iNdodana yami etandiweyo; ngi kolwa uwe.
23 Yena uJesu, wa e se neminyaka e nga ba mashumi amatatu, o tiwa indodana ka Josefa, ka Heli, Imib. 4. 3. Mat. 13. 55. John. 6. 42.
24 Ka Matati, ka Levi, ka Melki, ka Jana, ka Josefa,
25 Ka Matatiasi, ka Amosi, ka Naumi, ka Esli, ka Nage,
26 Ka Mati, ka Matatiasi, ka Semei, ka Josefa, ka Juda,
27 Ka Joana, ka Resa, ka Zorobabeli, ka Salatieli, ka Neri,
28 Ka Melki, ka Adi, ka Kosamu, ka Elmodamu, ka Eri,
29 Ka Jose, ka Eliezeri, ka Jorimu, ka Matati, ka Levi,
30 Ka Simeoni, ka Juda, ka Josefa, ka Jonana, ka Eliakimu,
31 Ka Melea, ka Menana, ka Matata, ka Natani, ka Davida. Zek. 12. 2. 2 Sam. 5. 14. 1 Kron. 3. 5.
32 Ka Jese, ka Obedi, ka Boazi, ka Salmoni, ka Nasoni, Rute 4. 18–22.
33 Ka Aminadaba, ka Aramu, ka Esromi, ka Faresi, ka Juda,
34 Ka Jakobe, ka Isaka, ka Abrahama, ka Tara, ka Nakora, Gen. 11. 10–26.
35 Ka Saruki, ka Ragau, ka Faleki, ka Heberi, ka Sala,
36 Ka Kenani, ka Arfaksada, ka Shemi, ka Noa, ka Lameki, Gen. 5. 6.
37 Ka Matusala, ka Enoki, ka Jaredi, ka Maleleli, ka Kenani,
38 Ka Enosi, ka Seti, ka Adamu, ka Tixo. Gen. 5. 1, 2.

## ISAHLUKO 4.

UJESU e gcwele uMoya o ingcwele wa buya eJordani, wa holelwa uMoya ehlane, Mat. 4. 1–11. Mark 1. 12, 13. isa. 2. 27. & 4. 14.
2 E lingwa uSatani izinsuku ezimashumi amane. A ka dhlanga luto nga lezozinsuku; se zi pelile wa lamba. Eks. 34. 28. 1 Ama. 19. 8.
3 uSatani wa ti kuye, Uma u iNdodana ka Tixo, yityo ku lelitye li be isinkwa.
4 uJesu wa pendula wa ti kuye, Ku lotyiwe ukuti, Umuntu a nge pile ngesinkwa sodwa, [u pila ngamazwi onke ka Tixo.] Dut. 8. 3.
5 uSatani wa m kupulela entabeni ende, wa m bonisa imibuso yonke yezwe ngesikatyana.
6 uSatani wa ti kuye, Ngo ku nika lawamandhla onke nobukosi bawo; loku a nikelwe kimi, na lowo engi tanda ukumnika wona, ngi nga m nika; John. 12. 13. & 14. 30. Isam. 13. 2.
7 Uma u kuleka kimi konke ko ba okwako.
8 uJesu wa pendula wa ti kuye, Suka,

Satani; ku lotyiwe ukuti, Wo kuleka
eNkosini uTixo wako, u m konze yena
yedwa. Dut. 6. 13. & 10. 20.
9 Wa m holela eJerusalema, wa m
beka esiqongweni setempeli, wa ti kuye,
Uma u iNdodana ka Tixo, ziponse
pansi;
10 Loku ku lotyiwe ukuti, U ya ku-
yala izingelosi zake ngawe, zi ku londe,
Izihl. 91. 11.
11 Zi ku pate ngezandhla, u nga quzu-
leki ngonyawo etyeni.
12 uJesu wa pendula wa ti kuye, Ku
lotyiwe ukuti, U nga lingi iNkosi, uTixo
wako. Dut. 6. 16.
13 uSatani se e qedile ukulinga konke,
wa m shiya isikati. John. 14. 30. Heb. 4. 15.
14 uJesu wa buya ngamandhla ka
Moya, weza eGalile; kwezwakala udu-
mo lwake ezweni lonke la ngakona.
Mat. 4. 12. John. 4. 43. Imis. 10. 37.
15 Wa fundisa ezindhlini zabo zoku-
sonta, e dunyiswa abantu bonke.
16 Weza eNazareta lapa wa bondhliwa
kona; ngosuku lwesabata wa ngena
endhlini yokusonta njengokwenza kwa-
ke, wesuka wema ukufunda.
Mat. 2. 23. Mark 6. 1. Imis. 13. 14. & 17. 2.
17 Wa nikwa incwadi ka Isaya
umprofeti; e sa penya incwadi wa fu-
manisa indawo oku lotyiwe kuyo ukuti,
18 Umoya weNkosi u pezu kwami;
ngaloku i ngi gcobile ukuba ngi shu-
mayele ivangeli kwabampofu; i ngi
tumile ukupilisa abadabukileyo nge-
nhliziyo, ukushumayela ukukululwa
kwabatunjwayo, ukubheka kwezimpu-
mpute, ukuhlenga abahlutyiweyo,
Isai. 61. 1.
19 Nokushumayela umnyaka omuhle
weNkosi.
20 Wa songa incwadi wa i buyisela
encekwini, wa hlala. Ba m bhekisisa
bonke aba sendhlini yokusonta.
21 Wa qala wa ti kubo, Namhla nje
ku gcwaliseke lencwadi ezindhlebeni
zenu.
22 Ba fakazisa bonke, ba mangala
ngamazwi amnene a puma emlonyeni
wake, ba ti, Lo a siyo indodana ka
Josefa na? Izihl. 45. 2. Mat. 13. 54–58.
Mark 6. 2–6. isa. 2. 47. John. 6. 42.
23 Wa ti kubo, Nembala ni ya kutyo
kimi lesisiga sokuti, Nyanga, zisindise;
loku esi ku zwile kwenziwe eKaper-
naume, kwenze na lapa ezweni la kini.
Mat. 4. 13. & 11. 23.
24 Wa ti, Ngi qinisile, ngi ti kini, A
ku ko umprofeti okolekile ezweni la
kubo. John. 4. 44.
25 Ngi qinisile ngi ti kini, Kwa ku
kona kwa Israeli abafelokazi abaningi
emihleni ka Elija, lapo kwa valeka izu-
lu iminyaka emitatu nezinyanga ezi isi-
tupa, ya i kona indhlala enkulu ezweni
lonke; 1 Ama. 17. 9. & 18. 1. Jak. 5. 17.
26 Kepa uElija ka tunyelwanga na
koyedwa ku labo, wa tunyelwa eSarepta
la seSidoni kumfazi e ngumfelokazi ku-
pela.
27 A e kona kwa Israeli amalepero
amaningi emihleni ka Elisha umprofeti,
kepa kwa ku nga hlanjululwe nalinye
kuwo, kupela uNamana wa seSiria.
2 Ama. 5. 14.
28 Ba gcwala ulaka bonke aba sendhli-
ni yokusonta, se be zwile loku,
29 Besuka ba m qubela ngapandhle
komuzi, ba m yisa nga sekwengameni
kwentaba, okwakiwe pezu kwayo umu-
zi wabo, ukuba ba m ponse pansi.
30 Kepa wa dabula pakati kwabo we-
muka. John. 8. 59. & 10. 39.
31 Wehla wa ya eKapernaume, umuzi
wa seGalile, wa ba fundisa ngamasabata.
Mat. 4. 13. Mark 1. 21–28.
32 Ba mangala ngokufundisa kwake;
izwi lake la li namandhla. Mat. 7. 28, 29.
Titusi 2. 15.
33 Kwa ku kona endhlini yokusonta
umuntu o nomoya wedemone elibi, wa
memeza ngezwi elikulu,
34 E ti, Yeka, si nani kuwe, Jesu wa
seNazareta? u ze ukusibubisa na? Ngi
ya kwazi ukuba u ubani, u ngo ingcwe-
le ka Tixo. Izihl. 16. 10. Dan. 9. 24.
isa. 1. 35.
35 uJesu wa m kuza wa ti, Tula u
pume kuye. Idemone la m ponsa paka-
ti kwabo, la puma kuye, li nga m lima-
zile.
36 Ba mangala bonke, ba kuluma ba
ti, Izwi lini leli na? u yala omoya ababi
ngokwahlula na ngamandhla, ba pume.
37 Kwezwakala udumo lwake ezinda-
weni zonke zezwe la ngakona.
38 Wesuka endhlini yokusonta, wa
ngena endhlini kaSimone. Umkweka-
zi ka Simone wa e kwelwe umkuhlane
omkulu; ba m kulekela kuye.
Mat. 8. 14–16. Mark 1. 29–34.
39 Wa m engama, wa kuza umkuhla-
ne, wa m yeka; wesuka masinyane, wa
ba konza.
40 Se li tyonile ilanga, bonke aba be
nabagulayo izifo ngezifo, ba ba zisa

kuye; wa beka izandhla pezu kwabo
bonke, wa ba pilisa.
41 Amademone a puma kwabaningi, a
memeza a ti, Wena u iNdodana ka Tixo.
Kepa wa wa kuza, wa nqaba ukuba a
kulume; loku a e m azi ukuba u
uKristu. Mark 3. 11.
42 Se ku sile, wa puma wa ya endaweni
e sehlane; abantu ba m funa, beza
kuye, ba m libazisa ukuba a nge muki
kubo.
43 Wa ti kubo, Nga ngi shumayela
ivangeli lombuso ka Tixo na kweminye
imizi; ngi tunyelwe loko.
44 Wa shumayela ezindhlini zokusonta
za seGalile. Mark 1. 39.

## ISAHLUKO 5.

KWA ti abantu be sa m cindezela
ukuba ba li zwe izwi lika Tixo,
wema nga selwandhle lwa seGenesareta.
Mat. 4. 18. Mark 1. 16.
2 Wa bona imikumbi emibili i mi nga
selwandhle, abalobi ba be pumile kuyo
be hlanza amaneta abo.
3 Wa ngena komunye kuyo, o ngoka
Simone, wa m nxusa ukuba a suke
ogwini a qubeke incozana. Wa hlala
pansi, wa ba fundisa abantu e semkunjini.
4 Se e qedile ukushumayela wa ti ku-
Simone, Qubekela emanzini, ni wehlise
amaneta enu, ni bambe. John. 21. 6.
5 uSimone wa pendula wa ti kuye,
Nkosi, se si sebenzile ubusuku bonke, a
si bambanga luto; kepa ngezwi lako
ngi ya kwehlisa ineta.
6 Se be kwenzile loko, ba bamba izinhlanzi
eziningi kakulu, la dabuka
ineta labo.
7 Ba qweba abahlanganyele nabo be
semkunjini omunye, ukuba beze, ba
bambisane nabo. Beza, ba gcwalisa
imikumbi yombili, ya za ya ti a i tyone.
8 uSimone Petro se e bone loku, wa
wa nga semadolweni ka Jesu, wa ti,
Suka kimi, Nkosi, ngi ngumuntu o
isoni. 2 Sam. 6. 9. 1 Ama. 17. 18.
9 Wa mangala yena, nabo bonke aba
be naye ngezinhlanzi, aba be zi bambile.
10 Ba be njalo nabo oJakobe noJohane;
amadodana ka Zebedi, abahlanganyele
noSimone. uJesu wa ti ku-
Simone, U ngesabi; kaloku se u za kubamba
abantu. Mat. 4. 19, 20. Mark 1. 17, 18.
11 Se be zisile imikumbi nga sogwini,
ba shiya konke ba m landela.
Mat. 19. 27. isa. 18. 28.
12 Kwa ti e semzini otile, bheka,
umuntu o kwelwa ubulepero emzimbeni
wonke, e m bona uJesu, wa wa ngobuso,
wa kuleka kuye, e ti, Nkosi, uma u
tanda, u nga ngi hlambulula.
Mat. 8. 2–4. Mark 1. 40–44.
13 Wa selula isandhla sake, wa m
pata, e ti, Ngi ya tanda; hlambululeka.
Ubulepero besuka kuye masinyane.
14 Wa m yala ukuba a nga tyeli muntu;
kodwa wa ti, Hamba, u zibonise
kumpristi, u nikele ngokuhlanjululwa
kwako njengomteto ka Mosi ku be ukuqinisa
kubo. Levi 14. 4, 10, 21, 22.
15 Kodwa indaba yake yezwakala
kakulu; abantu abaningi ba butana
ukumuzwa nokusindiswa uye izifo zabo.
16 Wemuka wa ya ehlane, wa kuleka.
Mat. 14. 23. Mark 6. 46.
17 Kwa ti ngolunye usuku, e sa fundisa,
ba be hlezi kona abaFarisi nabafundisi
bomteto, aba be vela emizini
yonke ya seGalile, neJudia, neJerusalema;
amandhla eNkosi a e kona ukubapilisa.
18 Bheka, abantu ba be twele umuntu
ngombede, o iparalio, ba funa ukumngenisa
nokumbeka pambi kwake.
Mat. 9. 2–8. Mark 2. 3–12.
19 A ba fumananga ituba lokumngenisa
ngenxa yabantu, ba kwela pezu
kopahla, ba bobosa isitini, ba m ehlisela
kanye nombede ngapakati pambi kuka
Jesu.
20 Se e bonile ukukolwa kwabo, wa ti
kuye, Ndoda, u tetelelwe izono zako.
21 Ababali nabaFarisi ba qala ukuzindhla,
be ti, Ubani lo o shumayela
inhlamba na? Ubani o nga tetelele
izono, ka siye uTixo yedwa na?
22 Kepa uJesu e kwazi ukuzindhla
kwabo, wa pendula wa ti kubo, Ni zindhlelani
ezinhliziyweni zenu na?
23 Ikupi okukulu, ukuti, U tetelelwe
izono zako; nokuti, Suka u hambe, na?
24 Kepa ukuze nazi ukuba iNdodana
yomuntu i namandhla emhlabeni okutetelela
izono, wa ti ko iparalio, Ngi ti
kuwe, Suka, u tabate umbede wako, u
ye endhlini yako.
25 Masinyane wesuka pambi kwabo,
wa tabata umbede, a be lele kuwo, wa
ya endhlini yake, e bonga uTixo.
26 Ba mangala bonke, ba m dumisa
uTixo, besaba kakulu ba ti, Si bonile
izimangaliso namhla.
27 Emva kwaloku wa puma, wa bona
umtelisi, igama lake uLevi, e hlezi

endaweni yokutela imali, wa ti kuye,
Ngi landele. Mat. 9. 9–13. Mark 2. 13–17.
28 Wa shiya konke, wesuka, wa m
landela.
29 uLevi wa m enzela idili endhlini
yake; kwa ku kona, abantu abaningi
abatelisi nabanye aba be cambalala nabo
ekudhleni. isa. 15. 1.
30 Ababali nabaFarisi ba konona ku-
bafundi bake, be ti, Ini ukuba ni dhle
ni puze nabatelisi nezoni na?
31 uJesu wa pendula wa ti kubo, Aba-
pilileyo a ba dingi inyanga, abagulayo
bodwa.
32 A.ngi zanga ukubiza abalungileyo,
ngi ze ukubiza izoni zi penduke.
1 Tim. 1. 15.
33 Ba ti kuye, Ini ukuba abafundi
baka Johane ba zile ukudhla kaningi,
ba kuleke, njalo naba kubaFarisi, kepa
abako ba dhle, ba puze? Mat. 9. 14–17.
Mark 2. 18–22.
34 Wa ti kubo, Ni nga benza ba zile
abayeni, e se nabo umyeni na?
35 Kodwa ku za kufika izinsuku, lapo
umyeni e ya kususwa kubo, bandu ku-
zila nga lezozinsuku.
36 Wa shumayela kubo umfanekiso
wokuti, A ku ko umuntu o bekela isizi-
ba esitya engutyeni endala; ku nga ti
esitya si i dabule, isiziba esitya si nga
lungelani nengubo endala.
37 A ku ko umuntu o tela iwaini eli-
tya ezimvabeni ezindala; ku nga ti
iwaini elitya li qumise izimvaba, li ci-
teke, izimvaba zonakale.
38 Kodwa iwaini elitya nga li telwa
ezimvabeni ezintya.
39 A ku ko umuntu, se e puzile iwaini
elidala, o suka a fune elitya; u ti, Li
mnandi elidala.

## ISAHLUKO 6.

KWA ti ngesabata lesibili emva kwe-
lokuqala, wa dabula emasimini aba-
fundi bake ba zika izikwebu, ba dhla,
be zi hlikihla ngezandhla. Mat. 12. 1–8.
Mark 2. 23–28.
2 Kepa abanye abaFarisi ba ti kubo,
Nenzelani okungafanele ukwenziwa
ngesabata na? Eks. 20. 10.
3 uJesu wa ti kubo, A ni fundanga
ini okwenziwa uDavida, msukwana e
lambile, yena naba be naye?
1 Sam. 21. 6.
4 Ukuti wa ngena endhlini ka Tixo,
wa tabata izinkwa zokubhekelwa, wa
dhla wa ba pa aba be naye, ezi nga fa-
nele ukudhliwa umuntu, abapristi ku-
pela? Levi 24. 9.
5 Wa ti kubo, Indodana yomuntu i
Nkosi neyesabata.
6 Kwa ti ngelinye isabata wa ngena
endhlini yokusonta, wa fundisa; kwa
ku kona umuntu osandhla sake soku-
nene si shwabene. Mat. 12. 9–14.
Mark 3. 1–6. John. 9. 16.
7 Ababali nabaFarisi ba m linda, uma
u ya kupilisa ngesabata, ukuba ba m
tolise icala.
8 Kepa wazi ukuzindhla kwabo, wa ti
kumuntu o nesandhla esishwabeneyo,
Suka u me ngapakati. Wesuka wema.
9 uJesu wa ti kubo, Ngi ya buza ngi
ti, I kupi okufaneleyo ngesabata na?
ukwenzaokulungileyo nokwenza okubi?
ukusindisa umuntu nokubulala na?
10 Wa ba bhekisisa bonke, wa ti ku
lomuntu, Yelula isandhla sako. Wenze
njalo; isandhla sake sa piliswa, sa ba
njengesinye.
11 Ba tukutela kakulu, ba buzana uku-
ba ba za kwenzani kuJesu.
12 Kwa ti nga lezozinsuku wa puma
wa ya entabeni ukukuleka: wa e kona
ubusuku bonke ekukulekeni kuTixo.
Mat. 14. 23.
13 Se ku sile wa bizela kuye abafundi
bake, wa keta kubo aba ishumi nambili,
a ba qamba igama lokuti abapostoli;
Mat. 10. 1–4. Mark 3. 16–19.
14 uSimone, a m qamba igama lokuti
uPetro, noAndrea umfo wabo, uJakobe
noJohane, uFilipu noBartolome,
John. 1. 42.
15 uMateu noTomasi, uJakobe ka
Alfeu noSimone o tiwa uZelote.
16 uJuda umfo wabo ka Jakobe noJu-
da uIskarioti, owa m nikela. Jude 1.
17 Wehla nabo wema endaweni e ita-
fa, nabafundi bake abaningi, nesixuku
esikulu sabantu aba vela kulo lonke iJu-
dia, na seJerusalema, na sezweni la se-
Tire neSidone nga selwandhle, aba be
zile ukumuzwa nokupiliswa ezifweni
zabo. Mat. 4. 25. Mark 3. 7.
18 Nabakwelwe omoya ababi; ba pili-
swa.
19 Abantu bonke ba funa ukumpata,
ngokuba kwa puma kuye amandhla, a
ba pilisa bonke. Mat. 14. 36. Mark 5. 30.
isa. 8. 46.
20 Wa bheka abafundi bake, wa ti, Ni
busisiwe nina bampofu; ngokuba umbu-
so ka Tixo u ngowenu. Mat. 5. 3–12.
21 Ni busisiwe nina balambileyo kalo-

ku; ngokuba ni ya kusutiswa. Ni busisiwe nina bakalayo kaloku; ngokuba ni ya kuhleka.

22 Ni busisiwe nxa abantu be ni zonda, ba ni lahle, ba ni tuke, ba li dele igama lenu kungati libi, ngenxa yeNdodana yomuntu. John. 16. 2.

23 Jabulani nga lolusuku, ni tokoze, ngokuba umvuzo wenu umkulu ezulwini; oyise babo benza okunjalo kubaprofeti.

24 Kodwa nako kinina bacebileyo; ngokuba se ni yamkele intokozo yenu.
Amosi 6. 1. Jak. 5. 1. isa. 12. 21. ‖ Mat. 6. 2. isa. 16. 25.

25 Nako kinina basutiyo, ngokuba ni ya kulamba. Nako kinina bahlekayo kaloku; ngokuba ni ya kukala ni lile.
Isai. 65. 13. Amazwi 14. 13.

26 Nako kinina, nxa abantu bonke be kuluma kahle ngani; oyise babo benza okunjalo kubaprofeti bamanga.
John. 15. 19. 1 John. 4. 5.

27 Kepa ngi ti kinina enizwayo, Tandani izita zenu, ni pate kahle abanizondayo, Mat. 5. 44. Rome 12. 20.

28 Ni busise abanitukayo, ni ba kulekele abanihlebayo.

29 O ku tyaya esihlatini, m nikele nesinye; o kwamuka ingubo, u nga m nqabeli nebantyi.
Mat. 5. 39–42. 1 Kor. 6. 7.

30 Ba pe bonke abacelayo kuwe; nokwamuka okwako, u nga buyi u ku bize kuye.

31 Njengaloku ni tanda ukuba abantu benze kinina, nenze njalo kubona.
Mat. 7. 12.

32 Uma ni tanda aba ni tandayo, ni nokubongwa kuni na? izoni zi tanda aba zi tandayo. Mat. 5. 46.

33 Uma ni pata kahle aba ni pata kahle, ni nokubongwa kuni na? zenze njalo nezoni.

34 Uma ni ba tyeleka labo e netemba ni ti, ni ya kupiwa ibo, ni nokubongwa kuni na? izoni zi tyeleka izoni, zi ti, zi ya kupiwa okunjalo. Mat. 5. 42.

35 Kodwa tandani izita zenu, nenze okuhle, ni tyeleke, ni ngetembi ukwamkeliswa luto; umvuzo wenu u ya kuba mkulu, ni be abantwana boPezulu konke: u mnene yena kwabangabongiyo nababi. Mat. 5. 45.

36 A ke ni be nomusa njengoYihlo wenu u nomusa. Mat. 5. 48.

37 Ni nga zindhlekeli, kona a ni yi kuzindhlekelwa; ni nga lahli, kona a ni yi kulahlwa; tetelelani, kona ni ya kutetelelwa; Mat. 7. 1–5.

38 Yipani, kona ni ya kupiwa; ko nikelwa esifubeni senu isilinganiso esihle, si cindezelwe, si zanyazanyisiwe, si qongile; ngalesosilinganiso eni linganisa ngaso, nani ni ya kulinganiselwa ngaso. Amazwi 19. 17. Izihl. 79. 12.

39 Wa shumayela umfanekiso kubo, e ti, Impumpute i nga hola impumpute na? a zi yi kukalakatela emgodini zombili na? Mat. 15. 14.

40 Umfundi a ka pezu komfundisi wake; kepa ilowo opeleleyo u ya kuba njengomfundisi wake. Mat. 10. 24.

41 U bhekelani isibi esi sesweni lomfo wenu, u nga boni ugongolo olu sesweni lako na?

42 U nga tyo kanjani kumfo wenu ukuti, Mfo wetu, a ke ngi kipe isibi esweni lako, u nga boni wena ugongolo olu sesweni lako? Mzenzisi, qala u kipe ugongolo esweni lako, kona u ya kubonisisa ukukipa isibi esweni lomfo wenu.

43 A ku ko umuti omuhle o tela isitelo esibi, nomuti omubi o tela isitelo esihle. Mat. 7. 16, 17.

44 Imiti yonke i yaziwa ngezitelo zayo; amakiwane a ka kiwa emeveni, nezinhlamvu zevini a zi vunwa ogagaueni.
Mat. 12. 33.

45 Umuntu olungileyo u veza okulungileyo emfuyweni elungileyo yenhliziyo yake; nomuntu omubi, emfuyweni embi yenhliziyo yake u veza okubi; ngokuba umlomo u shumayela ngokuvama kwenhliziyo. Mat. 12. 34, 35.

46 Ni ngi bizelani ngokuti, Nkosi, Nkosi, ni nga kwenzi engi ku tyoyo na?
Mal. 1. 6. Mat. 7. 21.

47 O suka e ze kimi, e zwe amazwi ami, a wenze, ngo ni bonisa lowo a fana naye. Mat. 7. 24–27.

48 U fana nomuntu owaka indhlu, wemba wa tyonisa, wa beka isisekelo edwaleni; kwa fika uzamcolo, umfula wa tyaya leyondhlu, kepa wa u nge nakuizamazamisa, ngokuba i bi sekelwe idwala.

49 Kepa ozwayo e ngenzi, u njengomuntu owaka indhlu emhlabatini, i nge nasisekelo, umfula wa i tyaya, ya wa masinyane; kwa ba kukulu ukuciteka kwa leyondhlu.

ISAHLUKO 7.

SE e qedile ukushumayela lawamazwi ake onke ezindhlebeni zabantu, wa ngena eKapernaume. Mat. 8. 5–13.

2 Inceku yenduna etile yekulu, e ta-
ndwa iyo, ya i gula, i si za kufa.
3 Se i zwile ngoJesu, ya tuma amalu-
nga abaJuda kuye, i m nxusa, ukuba
eze, a sindise inceku yayo.
4 A ya kuJesu, a m ncenga kakulu a
ti, U fanele lo, o za ku m enzela loku;
5 Ngokuba e tanda isizwe sa kiti, wa
sakela indhlu yokusonta.
6 uJesu wa hamba nabo, Kepa e nga
se kude nendhlu induna ya tuma imi-
hlobo kuye, i ti kuye, Nkosi, u nga zi-
katazi; a ngi fanele u ngene pansi ko-
pahla lwami.
7 Njalo be ngi ti a ngi fanele ukuza
kuwe; yityo izwi nje, kona i za kupila
inceku yami.
8 Nami ngi ngumuntu o pansi kwa-
makosi, ngi namabuto pansi kwami, ngi
ti ku leli, Yiya, li ye; ngi ti kwelinye,
Yiza li ze; ngi ti encekwini yami, Ye-
nza loku, i kwenze.
9 uJesu e zwa loku wa mangala ngayo,
wa penduka wa ti kubantu abamlande-
layo Ngi ti kini, a ngi zanga ngi fumane
ukukolwa okungaka na kwa Israeli.
10 Abatunyiweyo, se be buyele ekaya,
ba i fumana inceku eya i gula i si pilile.
11 Kwa ti ngangomso wa ya emzini o
tiwa iNaine; kwa hamba naye abafu-
ndi bake abaningi, nesixuku esikulu.
12 Se e sondele nga sesangweni lomu-
zi, bheka, wa e punyiswa umuntu ofile-
yo, indodana eyodwa ka nina e umfelo-
kazi; abantu abaningi ba lomuzi ba be
naye.
13 iNkosi i sa m bona, ya m haukela,
ya ti kuye, U nga kali.
14 Ya sondela ya pata uhlaka, abatwe-
leyo bema, ya ti, Mfana, ngi ti kuwe,
Vuka.
15 Ofileyo wa vuka, wa hlala, wa qala
ukukuluma; ya m nika unina.
16 Ba kwelwa ukwesaba bonke, ba
dumisa uTixo, be ti, Se ku vele umpro-
feti omkulu pakati kwetu, nokuti, uTi-
xo u hambile abantu bake. isa. 1. 65.
isa. 24. 19. John. 6. 14.
17 Kwezwakala loludumo lwake kulo
lonke iJudia na sezweni lonke la kona.
18 Abafundi baka Johane ba shuma-
yela kuye zonke lezizinto. Mat. 11. 2–19.
19 uJohane wa biza abafundi bake
ababili, wa ba tuma kuJesu, e ti, Wena
u nguye o be za kuza, so bheka omunye
ini na?
20 Lababantu se be fikile kuye ba ti,
uJohane umbapatizi u si tumile si ze
kuwe, u ti, Wena u nguye o be za kuza,
so bheka omunye ini na?
21 Nga lesosikati wa pilisa abaningi
ezifweni, na sekuguleni, na komoya
ababi, nezimpumpute eziningi wa zi pa
ukubona.
22 uJesu wa pendula wa ti kubo, Ha-
mbani ni ye ni m tyele uJohane loku
eni ku bonileyo, neni ku zwileyo, uku-
ti, izimpumpute zi ya bona, izinyonga
zi ya hamba, amalepero a ya hlanjulu-
lwa, izitulu zi yezwa, abafileyo ba ya
vuka, abampofu ba ya shunyayezwa
ivangeli. Isai. 35. 5. isa. 4. 18.
23 U busisiwe o nga kubeki ngami.
24 Se zi mukile izitunywa zika Joha-
ne, wa qala ukushumayela kubantu
ngoJohane, wa ti, Na puma ni ya ehla-
ne ukubonani na? uhlanga lu zanyaza-
nyiswa umoya na?
25 Kepa na puma ni ya ukubonani
na? umuntu o mbete izingubo ezicole-
kileyo na? 'bhekani, aba hlezi bembete
izingubo ezikazimulayo, be nokumna-
ndi, ba sezindhlini zamakosi.
26 Kepa na puma ni ya ukubonani
na? umprofeti na? Yebo, ngi ti kini,
omkulu ku nomprofeti.
27 Lo u nguye oku lotywe ngaye uku-
ti, Bheka, ngi ya tuma isitunywa sami
pambi kwako, esi ya kulungisa indhle-
la yako pambi kwako. Mal. 3. 1.
28 Ngi ti kini, Kwabazelwe abafazi a
ku ko umprofeti omkulu ku noJohane
umbapatizi; kodwa omcinyane embu-
sweni ka Tixo mkulu ku naye.
29 Abantu bonke abezwayo, nabatelisi
ba m dumisa uTixo, be bapatizwa ngo-
mbapatizo ka Johane. Mat. 3. 5. isa. 3. 12.
30 Kepa abaFarisi nabameli ba cita
icebo lika Tixo, nga kubona be nga ba-
patizwa. Imis. 20. 27.
31 Ya ti iNkosi, Abantu ba lesisizuku-
lwane ngi ya kubafanisa nani na? ba
njengani na? Mat. 11. 16–19.
32 Ba fana nabantwana abahleziyo
endaweni yokubutana, be memezana, be
ti, Si ni hlabelelele, a ni sinanga; si ni
lilele, a ni kalanga.
33 uJohane umbapatizi wa fika e nga
dhli ukudhla, e nga puzi iwaini, ni ti,
U nedemone.
Mat. 3. 4. Mark 1. 6. isa. 1. 15.
34 iNdodana yomuntu ya fika, i dhla,
i puza, ni ti, Bheka, umuntu o isiminzi
nenseli, umhlobo wabatelisi nezoni.
35 Kepa ukuhlakanipa ku tetelelwa
abantwana bonke bako.

36 Omunye wabaFarisi wa m nxusa
ukuba eze, a dhle naye, Wa ngena endhli-
ni yomFarisi, wa cambalala ekudhleni.
Mat. 26. 6–13. Mark 14. 3–9. John. 11. 2.
37 Bheka, kwa ku kona emzini owe-
sifazana, o isoni, se e zwile ku tiwa, u
cambalele ekudhleni endhlini yomFari-
si, wa pata umfuma wamafuta.
38 Weza wema nga sezinyaweni zake
ngasemva, e kala, wa qala ukuswaka-
misa izinyawo zake ngezinyembezi, wa
zesula ngezinwele zekanda lake, wa za-
nga izinyawo zake, wa zi gcoba ngama-
futa.
39 Umfarisi o m bizileyo, se e bonile,
wa zindhla enhliziyweni yake e ti, Lo,
uma e ngumprofeti, nga e m azi lomfazi
ompatayo ukuba ubani, nokuba u njani,
ngokuba u isoni. isa. 15. 2.
40 uJesu wa pendula wa ti kuye, Si-
mone, ngi funa ukukuluma kuwe. Wa
ti, Kuluma, Mfundisi.
41 Kwa ku kona abantu be babili aba
namacala kumuntu otile; icala lomunye
la li ngodenario aba makulu a isihlanu,
elomunye la li ngamashumi a isihlanu.
Mat. 18. 28.
42 Se be nge nanto yokukoka, wa ba
tetelela bobabili. Yityo, umupi ku labo
o ya kumtanda kakulu na!
43 uSimone wa pendula wa ti, Ngi
ti, i lowo a be m tetelele okukulu. Wa
ti kuye, U qinisile.
44 Wa pendukela kumfazi, wa ti ku-
Simone, U ya bona lomfazi na? Ngi
ngenile endhlini yako, a wu ngi nika-
nga amanzi okugeza izinyawo zami,
kepa yena u zi swakamise izinyawo
zami ngezinyembezi, wa zesula ngezi-
nwele zekanda lake.
45 A wu nganganga, kepa lo, iloku
ngi ngenileyo, a ka yekanga ukwanga
izinyawo zami.
46 Ikanda lami a wu li gcobanga na-
ngamafuta, kepa lo u zi gcobile izinyawo
zami ngamafuta amahle. Izihl. 23. 5.
47 Ngaloku ngi ti kuwe, U tetelelwe
izono zake eziningi, ngokuba wa tanda
kakulu: kodwa o tetelelwa incozana, u
tanda incozana. 1 Tim. 1. 14.
48 Wa ti kuye, U tetelelwe izono zako.
Mat. 9. 2, 3. Mark 2. 5, 7.
49 Kepa aba be cambelele naye eku-
dhleni ba qala ukukuluma, be ti, Ubani
lo o tetelela izono na?
50 Wa ti kumfazi, Inkolo yako i ku
sindisile; hamba kahle. Mat. 9. 22.
Mark 10. 52. isa. 8. 48.

## ISAHLUKO 8.

KWA ti ngasemva wa dabula emizini
na simizaneni yonke, wa memezela,
wa shumayela izindaba ezilungileyo
zombuso ka Tixo; ba be naye aba ishu-
mi nambili,
2 Nabafazi abatile aba be piliswe
komoya ababi, na sezifweni, uMaria o
tiwa uMagdalene, okwa puma kuye
amademone a isikombisa, Mat. 27. 56.
Mark 16. 9.
3 NoJoana, umka Kuza, inceku ka
Herodi, noSusana, nabanye abaningi,
aba be m konza ngempahla yabo.
4 Se be butene kuye abantu abaningi
be vela emizini yonke wa shumayela
ngomfanekiso, e ti, Mat. 13. 2–11.
Mark 4. 1–12.
5 Kwa puma umhlwanyeli, wa ya
ukuhlwanyela imbeu yake, enye ya wa
nga sendhleleni, ya nyatelwa, izinyoni
za i catya.
6 Enye ya wa ogedhleni se i milile ya
tya ngokungabi nakuswakama.
7 Enye ya wa emeveni, ameva a hlu-
ma kanye nayo, a i minyanisa.
8 Enye ya wa emhlabatini olungileyo,
ya mila, ya tela ukudhla ngekulu. Se
e tyilo loku wa memeza wa ti, O nezi-
ndhlebe zokuzwa a ke zwe.
9 Abafundi bake ba m buza be ti, U
ini lomfanekiso na?
10 Wa ti, Ni piwe nina ukwazi imfi-
hlakalo yombuso ka Tixo, kodwa kwa-
banye ku shunyayelwa ngemifanekiso;
ukuba ngokubona ba nga bonisisi, na
ngokuzwa ba nga qondi. Isai. 6. 9.
11 Umfanekiso iloku; Imbeu i izwi
lika Tixo. Mat. 13. 18–23. Mark 4. 13–20.
12 Laba aba nga sendhleleni ilabo
abezwayo; kona ku fika uSatani, a li
suse izwi enhliziyweni yabo, ukuba ba
nga kolwa, ba sindiswe.
13 Laba aba sogedhleni ilabo se be
zwile, ba lamukela izwi ngokujabula;
kepa ka ba nampande, ba kolwa isika-
tyana, ngesikati sokulingwa ba hlu-
buke.
14 Leyo eya wa emeveni ilabo abe-
zwayo, be puma ba minyaniswa ngezi-
nkatazo, nemfuyo, nokujabula kwa lo-
kukupila, a ba vezi ukudhla.
15 Leyo e semhlabatini olungileyo ila-
bo aba li zwa izwi ngenhliziyo enhle ne-
lungileyo, ba li gcine, ba tele izitelo nge-
sineke.
16 A ku ko umuntu o sokela isibani, a
si mboze ngesitya, nokuba a si beke pa-

nsi kombede; u ya si beka otini lwaso,
ukuba abangenayo ba bone ukukanya.
Mat. 5. 15.
17 A ku ko okusitekileyo oku nga yi
kubonakaliswa nokufihliweyo oku nga
yi kwaziwa ku be sobala. Mat. 10. 26.
isa. 12. 2.
18 A ke ni qonde ukuzwa kwenu; o
nako u ya kupiwa, o nge nako u ya
kwapucwa na loku a nga ti u nako.
Mat. 13. 12.
19 Kweza kuye unina nabafo wabo,
kepa ba be nge nakufinyelela kuye nge-
nxa yabantu. Mat. 12. 46–50. Mark 3. 31–35.
20 Kwa tyiwo kuye ukuti, Unyoko
nabafo wenu be mi ngapandhle, ba funa
ukukubona.
21 Wa pendula wa ti kubo, Umame
nabafo wetu ilabo aba li zwa izwi lika
Tixo, ba lenze.
22 Kwa ti ngolunye usuku, wa ngena
emkunjini nabafundi bake, wa ti kubo,
A si wele, si ye ngapesheya kolwandhle;
bemuka. Mat. 8. 23–27. Mark 4. 35–41.
23 Ekuhambeni kwabo wa lala: kwa
vela isivunguvungu somoya elwandhle,
ba gutyuzelwa ngamanzi, ba be sengo-
zini.
24 Ba ya ba m vusa, be ti, Nkosi,
Nkosi, sa fa. Wesuka wa kuza umoya,
nokuguba kwamanzi; kwa nqamuka,
kwa tula.
25 Wa ti kubo, Kupi ukukolwa kwe-
nu na? besaba, ba mangala, ba kuluma,
ba ti, Ubani lo, loku u kuza umoya na-
manzi, ku ya m lalela?
26 Ba fika ngomkumbi ezweni lama-
Gadara, eli bhekana neGalile.
Mat. 8. 28–34. Mark 5. 1–17.
27 Se e pumile ogwini wa hlangabe-
zwa umuntu wa lomuzi, owa be nama-
demone isikati eside, e ngembati ingu-
bo, e nga hlali endhlini, wa hlala ema-
tuneni.
28 Se e bone uJesu wa kala, wa wa pa-
mbi kwake wa ti ngezwi elikulu, Ngi
nani kuwe, Jesu, Ndodana ka Tixo o
pezu konke? Ngi ya ku ncenga, u nga
ngi hlupi.
29 Wa tyela umoya omubi ukuba a pu-
me ku lomuntu, ngokuba wa e m ba-
mbile izikati eziningi, wa gcinwa e bo-
tyiwe ngamakatanga na ngensimbi, wa
qabula izibopo, wa qutywa idemone a ye
ehlane.
30 uJesu wa m buza wa ti, Ubani iga-
ma lako? Wa ti, uLegeona; ngokuba
amademone amaningi a be ngene kuye.

31 A m ncenga ukuba a nga tyo, a ye
emgodini. Isam. 20. 3.
32 Kwa ku kona lapo umhlambi we-
zingulube eziningi zi dhla entabeni; a
m nxusa ukuba a wa vumele a ngene
kuzo. Wa wa vumela.
33 Amademone a puma ku lomuntu, a
ngena ezingulubeni, umhlambi wa giji-
mela elwandhle nga sesiweni, wa minza.
34 Abalusayo, se be bone okwenziwe-
yo ba baleka, ba ya ba bika emzini na
sezweni.
35 Ba puma ba ya ukubona okwenzi-
weyo ba fika uJesu, ba m fumanisa lo-
muntu, okwa puma kuye amademone, e
hlezi nga sezinyaweni zika Jesu, embete,
e qonda; besaba.
36 Aba be bonile ba ba tyela ukusindi-
swa kwa lo owa be e kwelwe amade-
mone.
37 Abantu bonke aba sezweni lama-
Gadara ba m nxusa, ukuba a muke ku-
bo, ngokuba ba kwelwa ukwesaba oku-
kulu, kodwa yena se e ngenile emkunji-
ni wa buyela emva. Imis. 16. 39.
38 Lomuntu a be pumile kuye amade-
mone, wa m ncenga ukuba a be naye;
kodwa uJesu wa m mukisa, e ti,
Mark 15. 18–20.
39 Buyela ekaya lako, u landise loku
konke a kwenzileyo kuwe uTixo. We-
suka wa ya wa shumayela emzini loko
konke, uJesu a be kwenzile kuye.
40 Kwa ti ekubuyeni kuka Jesu, aba-
ntu ba m amkela; ba be m bhekile bo-
nke.
41 Bheka, kwa fika umuntu, igama
lake li nguJairo, e induna yendhlu yo-
kusonta, wa wa nga sezinyaweni zika
Jesu, wa m nxusa ukuba e ze a ngene
endhlini yake: Mat. 9. 18–26. Mark 5. 22–43.
42 Wa e nentombazana i yodwa, imi-
nyaka yayo i nga ba ishumi nambili, i si
za kufa, Ekuhambeni kwake abantu ba
m cindezela.
43 Umfazi owa ba nesifo sokopa igazi
iminyaka e ishumi nambili, e se qedile
ezinyangeni konke a be pila ngako, wa
e nge nakusindiswa umuntu, Mat. 9. 20.
44 We za ngasemva, wa pata umpeto
wengubo yake, kwa nqamuka masi-
nyane ukopa kwegazi lake.
45 uJesu wa ti, Ngi patwe ubani na?
Se be pika bonke, wa ti uPetro naba be
naye, Nkosi, abantu be ku pahla, be
ku cindezela, u ti, Ngi patwe ubani
na?
46 uJesu wa ti ngi patwe umuntu,

ngokuba ngi zwa ku pumile amandhla
kimi. isa. 6. 19.
47 Umfazi se e bona ukuba a ka fihle-
ki, weza e tutumela, wa wa pambi kwa-
ke, wa m tyela pambi kwabantu bonke
ukuba u be m pateleni, nokuti wa pili-
swa masinyane.
48 Wa ti kuye, Yima isibindi, Mta-
nami, ukukolwa kwako ku ku sindisile;
hamba kahle.
49 E sa kuluma, kwa fika umuntu
wenduna yendhlu yokusonta, wa ti ku-
yo, Intombazana yako i si file; u nga m
katazi umfundisi.
50 uJesu e zwa loku, wa pendula wa ti
kuyo, U ngesabi; kolwa kupela i ya
kusindiswa.
51 Wa ngena endhlini, a ka vumanga
ukuba a ngene umuntu, kupela uPetro,
noJohane, noJakobe, noyise nonina we-
ntombazana.
52 Ba kala bonke, ba i lilela; kepa
yena wa ti, Ni nga kali; a i file, i lele.
John. 11. 11, 13.
53 Ba m hleka, be yazi ukuti i file.
54 Wa ba kipa bonke, wa i bamba
ngesandhla wa memeza, wa ti, Ntomba-
zana, vuka. isa. 7. 14 John. 11. 43.
55 Kwa buya umoya wayo, ya vuka
masinyane; wa ti ma ba i pe ukudhla.
56 Abazali bayo ba mangala; wa ba
yala ba nga tyeli umuntu okwenziweyo.
Mat. 8. 4. & 9. 30. Mark 5. 43.

## ISAHLUKO 9.

WA ba biza abafundi bake aba ishumi
nambili, wa ba pa amandhla okuba
ba kipe amademone onke nokupilisa
izifo. Mat. 10. 1. Mark 3. 13.
2 Wa ba tuma ukuba ba shumayele
umbuso ka Tixo, ba sindise abagulayo.
Mat. 10. 7–14. Mark 6. 8–12. isa. 10. 1. 9.
3 Wa ti kubo, Ni nga pati uto lwe-
ndhlela, nanduku, nasikwama, nasi-
nkwa, namali, ni nga bi nezingubo
ezimbili. isa. 10. 4. & 22. 35.
4 Indhlu eni ngena kuyo, hlalani ko-
na ni ze ni muke.
5 Abanganamkeliyo, nxa ni puma ku
lomuzi, tuntutani utuli lwa sezinyaweni
zenu, ku be isiqiniso kubo. Imis. 13. 51.
6 Be suka ba ya ba dabula imizi nge-
mizi ba shumayela ivangeli, ba pilisa
ezindaweni zonke.
7 uHerodi inkosi wezwa konke okwe-
nziwa uye, wa katazeka ngokutyiwo
abanye ukuti, uJohane u vukile kwaba-
fileyo. Mat. 14. 1–3. Mark 6. 14–16.
8 Abanye ba ti, u bonakele uElija;
abanye ba ti, u vukile omunye kubapro-
feti bokuqala.
9 uHerodi wa ti, uJohane nga m nqu-
ma ikanda, kepa ubani lo engi zwa nga-
ye loku na? Wa funa ukumbona.
isa. 23. 8.
10 Se be buyile abapostoli, ba m tyela
konke aba be kwenzile. Wa ba tabata
wa pambukela nabo bodwa endaweni e
ihlane, ya semzini o tiwa iBetsaida.
Mark 6. 30–44. Mat. 14. 13–21.
11 Abantu se be kwazi, ba m landela;
wa bamkela, wa shumayela kubo ngo-
mbuso ka Tixo, wa pilisa aba be dinga
ukupiliswa.
12 Se ku ntambama aba ishumi na-
mbili beza ba ti kuye, Ba mukise aba-
ntu, ba ye emizini na semazweni a nga-
kona, ba lale ba tole ukudhla, loku si
sehlane. John. 6. 1, 5.
13 Wa ti kubo, Ba peni nina, ba dhle.
Ba ti, A si nako, kupela izinkwa ezi isi-
hlanu, nezinhlanzi ezimbili, uma si nga
yi si ba tengele lababantu bonke uku-
dhla.
14 A be kona amadoda i nga ti izinku-
lungwane ezi isihlanu. Wa ti kuba-
fundi bake, Ba hlaliseni ngezigaba, nga-
mashumi amahlanu.
15 Benza njalo, ba ba hlalisa bonke.
16 Wa tabata izinkwa ezi isihlanu
nezinhlanzi ezimbili, e bheka nga se-
zulwini wa bonga wa zi hlepula, wa ba
nika abafundi ukuba ba zi beke pambi
kwabantu.
17 Ba dhla ba suta bonke; kwa butwa
imvutuluka e sele kubo amaqoma a
ishumi nambili.
18 Kwa ti, e kuleka e yedwa, aba-
fundi ba be naye; wa ba buza wa ti,
Abantu ba ti ngi ngubani na?
Mat. 6. 13–16. Mark 8 27–29.
19 Ba pendula ba ti, uJohane umbapa-
tizi; abanye ba ti, uElija; abanye ba ti,
u vukile omunye kubaprofeti bokuqala.
Mat. 14. 2, 7, 8.
20 Wa ti kubo, Kepa nina ni ti ngi
ngubani na? uPetro wa pendula wa ti,
U nguKristu ka Tixo. John. 6. 69.
21 Wa ba yala nokuyala ba nga tyo
loku kumuntu; Mat. 16. 20.
22 E ti, iNdodana yomuntu i ya ku-
hlupeka kakulu; i delwe amalunga, na-
bapristi abakulu nababali, i bulawe, i
buye i vuke ngosuku lwesitatu.
Mat. 16. 21–28. & 17. 22.
23 Wa ti kubo bonke, Uma umuntu e

tanda ukungilandela a ka zidele, a tabate isipambano sake imihla ngemihla, a ngi landele. Mat. 10. 38. Mark 8. 34–38. isa. 14. 27.

24 Ngokuba o tanda ukusindisa ukupila kwake, wo ku lahlekelwa; kodwa o lahlekelwa ukupila kwake ngenxa yami, wo ku sindisa.

25 Ku ya kumsiza ngani umuntu, e zuza izwe lonke, a lahleke, nokuba onakale.

26 Lowo o nezinhloni ngami na ngamazwi ami, iNdodana yomuntu i ya kuba nezinhloni ngaye, lapo i zayo ngobukosi bayo, nobuka Yise, nobezingelosi ezingcwele. Mat. 10. 33. 2 Tim. 2. 12.

27 Ngi qinisile ngi ti kini, Ba kona abanye abemiyo lapa, aba nga yi kuzwa ukufa, ba ze ba bone umbuso ka Tixo. Mat. 16. 28. Mat. 16. 28. Mark 9. 1.

28 Kwa ti emva kwa lokukushumayela ku nga ti izinsuku ezishiyagalombili, wa tabata uPetro noJohane noJakobe wa kupuka wa ya entabeni ukukuleka. Mat. 17. 1–8. Mark 9. 2–8.

29 Kwa ti ekukulekeni kwake, isimo sobuso bake sa penduka, ingubo yake ya ba mhlope, ya kazimula.

30 Bheka, amadoda amabili a kuluma naye, ku ngoMosi noElija;

31 A bonakala ngokukazimula, a kuluma ngokumuka kwake, a be za kufeza eJerusalema.

32 Kodwa uPetro naba be naye ba sindwa ubutongo; se be vukile, ba bona ukukazimula kwake, namadoda amabili e mi naye. Dan. 8. 18. & 10. 9.

33 Kwa ti, e mukile kuye, uPetro wa ti kuJesu, Nkosi, kuhle ukuba si lapa; a sake amadokodo amatatu, elinye li be e lako, nelinye li be e lika Mosi, nelinye li be e lika Elija, e nga kwazi a ku tyoyo.

34 E sa kuluma okunjalo, kwa fika ifu la ba sitibeza; besaba ekungeneni kwabo efwini.

35 Kwezwakala izwi li vela efwini li ti, Lo u iNdodana yami etandiweyo, i zweni. Mat. 3. 17. Imis. 3. 22.

36 Se li dhlulile izwi, uJesu wa funyaniswa e yedwa. Ba tula, a ba tyelanga umuntu nga leyomihla uto, aba be lu bonile. Mat. 17. 9.

37 Kwa ti ngangomso, se behlile entabeni, abantu abaningi ba m hlangabeza. Mat. 17. 14–18. Mark 9. 14–27.

38 Bheka umuntu esixukwini wa memeza wa ti, Mfundisi, ngi ya kuleka kuwe, bheka indodana yami, loku i yodwa yami.

39 Umoya u ya i bamba, i kale masinyane; u ya i hxebula i kihlize amagwebu, u ya i nqoba, a i yeke kalukuni.

40 Nga nxusa abafundi bako ukuba ba m kipe; bahluleka.

41 uJesu wa pendula wa ti, Au, sizukulwane esingakolwayo nesipambukileyo, ngo ba nani ngi ni bekezelele ku ze ku be nini na? Leta lapa indodana yako.

42 I se za, idemone la yapula la i hxebula. uJesu wa kuza umoya omubi, wa pilisa umntwana, wa m buyisela kuyise.

43 Ba mangala bonke ngobukulu buka Tixo. Be sa mangele bonke ngako konke a kwenzileyo, wa ti kubafundi bake,

44 Bekani lawamazwi ezindhlebeni zenu; iNdodana yomuntu i ya kunikelwa ezandhleni zabantu. Mat. 17. 22.

45 Kodwa a be zwisisanga lokukutyo, ba ku fihlelwa, ba nga ku qondi; besaba ukumbuza lokukutyo. isa. 2. 50. & 18. 34.

46 Kwa vela ukupikisana pakati kwabo ukuba umkulu ubani kubona. Mat. 18 1–5. Mark 9. 34–37.

47 uJesu, se e bonile ukuzindhla kwezinhliziyo zabo, wa tabata umntwana wa m beka nga kuye,

48 Wa ti kubo, Owamkela lomntwana ngegama lami u ngamkela mina, o ngamkelayo wamkela o ngi tumileyo; omncinyane pakati kwenu nonke lowo u ya kuba mkulu. Mat. 10. 40. Mat. 23. 11, 12. John. 12. 44. & 13. 20.

49 uJohane wa pendula wa ti, Nkosi, Sa bona umuntu e kipa amademone ngegama lako; sa m nqabela, ngokuba e nga landeli nati. Mark 9. 38–40. Imib. 11. 28.

50 uJesu wa ti kuye, Ni nga m nqabeli; o ngalani nati u mi nati. Mat. 12. 30. isa. 11. 23.

51 Kwa ti se zi pelile izinsuku zokuba a kutyulwe, wa bhekisa ubuso bake ukuya eJerusalema. Mark 16. 19.

52 Wa tuma izigijimi pambi kwake, za ya za ngena emzini wamaSamaria, ukuba zi m lungisele,

53 A ba m amkelanga, ngokuba ubuso bake ba bu qonda eJerusalema. John. 4. 4, 9.

54 Abafundi bake, uJakobe noJohane, se be bonile loku, ba ti, Nkosi, u ya ta-

nda si tyo ukuba umlilo wehle ezulwini, u ba qede njengokwenziwa uEiija na?
2 Ama. 1. 10, 12.
55 Wa guquka, wa ba sola, wa ti, A nazi ini ni ngabomoya muni na?
56 iNdodana yomuntu a i zanga ukububisa abantu, yeza ukubasindisa. Ba
ya komunye umuzi. John. 3. 17. & 12. 47.
57 Kwa ti, be sa hamba endhleleni, umuntu otile wa ti kuye, Nkosi, ngo ku landela lapo u ya kona. Mat. 8. 19–22.
58 uJesu wa ti kuye, Izimpungutye zi nemigodi, izinyoni zezulu zi nezindhlu, kodwa iNdodana yomuntu a i nandawo e nga camela kuyo.
59 Wa ti komunye, Ngi landele. Wa
ti lowo, Nkosi, ngi vumele ngi ye, ngi mbele ubaba kuqala.
60 uJesu wa ti kuye, Yeka abafileyo ba mbele abafileyo babo; hamba wena, u shumayele umbuso ka Tixo.
61 Omunye wa ti, Nkosi, ngi ya kukulandela, kodwa ngi vumele, ngi qale ngi ye ngi ba valelise aba sekaya.
1 Ama. 19. 20.
62 uJesu wa ti kuye, A ku ko umuntu, nxa e beka isandhla sake egejeni, a buke ngasemva, o fanele umbuso ka Tixo.

## ISAHLUKO 10.

EMVA kwa loku iNkosi ya misa abanye abamashumi a isikombisa, ya ba tuma ngababili pambi kwayo ukuya emizini yonke na sezindaweni zonke, e be za kuya kuzo. Mat. 10. 1. Mark 6. 7.
2 Ya ti kubo, Ukuvuna ku kulu, kodwa abasebenzi ba incozana; kulekani eNkosini yokuvuna, ukuba i tumele abasebenzi ekuvuneni kwayo.
Mat. 9. 37, 38. John. 4. 35. 2 Tes. 3. 1.
3 Hambani; bhekani, ngi ya ni tuma ni njengezimvu pakati kwezimpisi.
Mat. 10. 16.
4 Ni nga pati isikwama, naika, nazicatulo; ni nga bingeleli umuntu endhleleni. Mat. 10. 9–15. Mark 6. 8–11. isa. 9. 3.
2 Ama. 4. 29.
5 Nxa ni ngena endhlini, ni qale ni ti, Ukutula a ku be ku lendhlu.
6 Uma ku kona indodana yokutula, ukutula kwenu ku za kuhlala kuyo; uma i nge ko, ku za kubuyela kini.
7 Hlalani ku leyondhlu, ni dhle, ni puze okwabo; osebenzayo u fanele inkokelo yake; ni nga dhluli izindhlu ngezindhlu. 1 Kor. 10. 27. & 9. 4. 1 Tim. 5. 18.
8 Nxa ni ngena emzini, ba namkele, yidhlani eni ku bekelwayo;
9 Ni pilise abagulayo aba kuwo, ni ti kubo, Umbuso ka Tixo se u sondele kini. isa. 9. 2. Mat. 3. 2 & 4. 17.
10 Nxa ni ngena emzini, be nga namkeli, pumelani ezindhleleni zawo, ni ti,
11 Utuli lomuzi wenu olu namatele kitina, si ya lu hlangulela kini; kepa nazi loku ukuti, umbuso ka Tixo u sondele kini. isa. 9. 5. Imis. 13. 51. & 18. 6.
12 Ngi ti kini, ku za kuba lula eSodoma nga lolusuku ku na ku lowomuzi.
13 Nako kuwena, Korazini? nako kuwena, Betsaida! uma imisebenzi emikulu enziwe kuwe, i be yenziwe eTire neSidone, nga se kade ba penduka ba hlala ngendwangu yokulila, na ngomlota. Mat. 11. 21. Hez. 3. 6.
14 Kodwa ku ya kuba lula eTire neSidone ngosuku lokwahlula ku na kinina.
15 Nawe, Kapernaume, o pakanyiselwa ezulwini, u ya kwehliselwa ehaidese. Mat. 11. 23.
16 O ni zwayo, u ya ngi zwa; o ni delayo, u ya ngi dela; o ngi delayo, u ya m dela o ngi tumileyo. Mat. 10. 40.
Mark 9. 37. 1 Tes. 4. 8. John. 5. 23.
17 Abamashumi a isikombisa ba buya be jabula, ba ti, Nkosi, nawo amademone a ya si lalela ngegama lako.
18 Wa ti kubo, Nga bona uSatani e wa ezulwini njengonyazi. John. 12. 31.
Isam. 12. 8.
19 Bhekani, ngi ya ni nika amandhla okunyatela izinyoka, nofezela, ni wahlule amabandhla onke esita; a ni yi koniwa luto. Mark 16. 18. Imis. 28. 5.
20 Kepa ni nga jabuli ngaloku, ukuti, omoya ba ni lalela; jabulani ngokuba amagama enu a lotyiwe ezulwini.
Eks. 32. 32. Isai. 4. 3.
21 Nga lesosikati uJesu wa tokoza emoyeni, wa ti, Ngi ya ku bonga, Baba, Nkosi yezulu nomhlaba, ngokuba u ba fihlele abahlakanipileyo nabaqondayo lezizinto, wa zi bonakalisa ezinganeni; yebo, Baba, ngokuba loku kwaku lungile kuwe. Mat. 11. 25–27.
22 Konke ku nikelwe kimi nguBaba; a ku ko oyaziyo iNdodana, ukuba i ngubani, kupela uYise; a ku ko o m aziyo uYise ukuba u ngubani, kupela iNdodana, na lowo iNdodana e tanda ukumbonakalisa kuye.
23 Wa guquka wa ti kubafundi bake bodwa, A busisiwe amehlo a zi bonayo izinto eni zi bonayo. Mat. 13. 16, 17.

24 Ngi ti kini, abaprofeti namakosi
amaningi ba be tanda ukubona lezizinto
eni zi bonayo a ba zi bonanga nokuzwa
lezi zinto eni zi zwayo a ba zi zwanga.
25 Bheka, kwesuka ummeli, wa m
linga, e ti, Mfundisi, ngi ngenzani, ngi
dhle ifa lokupila okupakade na?
Mat. 22. 35.
26 Wa ti kuye, Ku lotyweni emtetwe-
ni na? u funda kanjani?
27 Wa pendula wa ti, Wo tanda
iNkosi, uTixo wako, ngenhliziyo yonke
yako, nangompefumlo wonke wako, na
ngamandhla onke ako, nowakelene na-
we njengokuzitanda kwako. Dut. 6. 5.
Levi 19. 18.
28 Wa ti kuye, U pendule kahle, ye-
nza loku, wo pila. Levi 18. 5. Neh. 9. 29.
29 Kodwa e tanda ukuzitetelela, wa ti
kuJesu, Owakelene nami u ngubani na?
isa. 16. 15.
30 Wa pendula uJesu wa ti, Kwa ku
kona umuntu owehla eJerusalema uku-
ya eJeriko, wa funyanwa abapangi, ba
m hlubula izingubo, ba m limaza, bemu-
ka, be m shiya e za kufa.
31 Kwa ti kwehla nga leyondhlela
umpristi, e m bona wa gwema kuye.
Izihl. 38. 11.
32 Njalo nomLevi, e fike ku leyonda-
wo, weza wa m bona, wa gwema kuye.
33 Kepa umuntu wa seSamaria e ha-
mba wa fika kuye, se e m bone, wa m
haukela. John. 4. 9.
34 Wa ya kuye, wa bopa amanxeba
ake, e tela amafuta newaini, wa m kwe-
lisa esilwaneni sake, wa m zisa endhlini
yezihambi, wa m geina.
35 Ngangomso e sa hamba, wa kipa
odenario ababili, wa ba nika umnini-
ndhlu, wa ti kuye, M geine; na loku o
kwelekela ngo ku nika kona ekubuyeni
kwami.
36 U tini wena, u mupi ku lababatatu
o ngowakelene naye owa funyanwa
abapangi na?
37 Wa ti, Owa m enzela umusa. uJe-
su wa ti kuye, Hamba nawe, wenze
njalo.
38 Kwa ti ekuhambeni kwabo, wa
ngena emzini otile; owesifazana, igama
lake uMarta wa m amakela endhlini
yake. John. 11. 1. & 12. 2, 3.
39 Wa e nodade wabo o tiwa uMaria,
owa hlala nga sezinyaweni zika Jesu,
wa li zwa izwi lake. isa. 8. 35.
40 Kodwa uMarta wa katazeka ngo-
kukonza okukulu; weza wa ti, Nkosi,
a u katelele ini ngokuba udade wetu u
ngi shiyile ngi konza ngedwa na? Yi-
tyo kuye ukuba a ngi size.
41 uJesu wa pendula wa ti, Marta,
Marta, u nakakele, u katazeka ngezinto
eziningi.
42 Kepa ku dingeka into inye; uMaria
u ketile isabelo esilungileyo, a nga sa yi
kwapucwa sona. Izihl. 27. 4.

## ISAHLUKO 11.

KWA ti ekukulekeni kwake endaweni
etile, se e qedile, omunye kubafundi
bake, wa ti kuye, Nkosi, si fundise uku-
kuleka, njengoJohane wa ba fundisa
abafundi bake.
2 Wa ti kubo, Nxa ni kuleka, ni ti,
Baba [wetu o sezulwini,] Ma li hloni-
tywe igama lako. Umbuso wako ma u
ze. [Intando yako ma yenziwe emhla-
beni njenga sezulwini.] Mat. 6. 9–13.
3 U si pe ukudhla kwetu okwaneleyo
imihla ngemihla.
4 U si tetelele izono zetu, ngokuba
tina si ba tetelela bonke aba namacala
kitina. U nga si ngenisi ekulingweni,
[kodwa u si sindise kuko okubi.]
5 Wa ti kubo, U mupi kinina o no-
mhlobo, a suke, a ye kuwo pakati ko-
busuku, a ti, Mngane wami, ngi boleke
izinkwa zi be zintatu;
6 Ngokuba u pambukele kimi umhlo-
bo wami, u ya hamba, kepa a ngi nanto
yokubeka pambi kwake;
7 A pendule opakati a ti, U nga ngi
katazi, se ku valiwe umnyango, aba-
ntwana bami ba kona nami embedeni,
a ngi nakuvuka ngi ku nike.
8 Ngi ti kini, Noma e nga vuki, a m
nike, ngokuba u umhlobo wake, kepa
ngokuqinisa kwake, u ya kuvuka, a m
nike loku a ku funayo. isa. 18. 1–6.
9 Ngi ti kini, Celani, ni ya ku piwa,
funani, ni ya kufumana; gqongqotani,
ni ya kuvulelwa. Mat. 7. 7–11.
10 Bonke abacelayo ba yamkeliswa;
nofunayo u ya fumana; nogqongqotayo
u ya vulelwa.
11 U mupi uyise kini, indodana i cela
isinkwa, wo i pa itye na? nokuba i cela
inhlanzi, wo i nika inyoka, e nga i
niki inhlanzi na?
12 Uma i cela iqanda; wo i nika ufe-
zela na?
13 Uma nina, ni nga lungile, nazi
ukubapa abantwana benu izipo ezinhle,
kakulu uYihlo wenu o sezulwini wo
ba pa abacelayo kuye uMoya o ingcwele.

14 Wa e kipa idemone, la li isitulu; kwa ti, se li pumile idemone, o isitulu wa kuluma; abantu ba mangala.
Mat. 9. 32-34. & 12. 22-24.
15 Abanye kubo ba ti, U ya kipa amademone ngoBelzebule, inkosi yamademone.
16 Abanye ba m linga, ba funa kuye isibonakaliso sa sezulwini. Mat. 16. 1.
17 Kodwa e zazi izizindhlo zabo wa ti kubo, Ilowo umbuso owahlukeneyo wodwa, u ya citeka, nendhlu eyahlukene nendhlu i ya wa. Mat. 12. 25-29.
Mark 3. 24-27. John. 2. 25.
18 Uma uSatani wahlukene yedwa, umbuso wake u ya kuma kanjani na? loku ni ti, ngi kipa amademone ngoBelzebule.
19 Uma ngi kipa amademone ngoBelzebule, abantwana benu ba wa kipa ngobani na? Njalo bo ba abahluli benu.
20 Kepa uma ngi kipa amademone ngomunwe ka Tixo umbuso ka Tixo se u fikile kini. Eks. 8. 19.
21 Uma isiqwaga si hlomile, si linda indhlu yaso, impahla yaso i ya gcineka;
22 Kodwa uma ku fika o sahlulayo, a si nqobe, a samuke izikali zaso, e be si tembile kuzo, a kwabele esi ku pangileyo.
23 O nge nami u pambene nami, no nga buti nami u ya cita. Mat. 12. 30.
24 Nxa umoya omubi e pume kumuntu u ya dabula izindawo ezomileyo, a fune ukupumula, e nga ku fumani, u ti, Ngo buyela endhlini yami e nga puma kuyo. Mat. 12. 43.
25 Se e fikile u i fumana i tyaneliwe, i hlotyisiwe.
26 Kona u ya a tabate abanye omoya aba isikombisa ababi ku naye, ba ngene, ka hlale kona; ku ti ukupela kwa lomuntu kubi ku nokuqala.
27 Kwa ti, e sa shumayela loku, umfazi wa sebantwini wa memeza wa ti kuye, Si busisiwe isisu esa ku twalayo, namabele owa wa ncelayo. isa. 1. 48.
28 Wa ti yena, Yebo, kakulu, ba ya busiswa aba li zwa izwi lika Tixo, ba li londe. Mat. 7. 21. isa. 8. 21. Jak. 1. 25.
29 Se be butene abantu, wa qala ukuti, Isizukulwane lesi si ya funa isibonakaliso; kepa a si yi kupiwa, kupela isibonakaliso sika Jona umprofeti.
Mat. 12. 38-42.
30 NjengoJona wa be e isibonakaliso kwaba seNineva, njalo iNdodana yomuntu i ya kuba ku lesisizukulwane.
Jona 1. 17. & 2. 10.
31 Inkosikazi ya seningizimu i ya kusuka i me ekwahluleni kanye nabantu ba lesisizukulwane, i ba lahle, ngokuba yeza i vela ekupeleni komhlaba ukuzwa ukuhlakanipa kuka Solomona; bhekani, nangu omkulu ku noSolomona.
1 Ama. 10. 1.
32 Abantu ba seNineva ba ya kusuka beme ekwahluleni kanye na lesisizukulwane, ba si lahle, ngokuba ba penduka ngokushumayela kuka Jona; bhekani, nangu omkulu ku noJona. Jona 3. 5.
33 A ku ko umuntu o sokela isibani, a si beke endaweni esitekileyo, na ngapansi kwesitya; u ya si beka otini lwaso, ukuba abangenayo ba bone ukukanya. Mat. 5. 15. Mark 4. 21. isa. 8. 16.
34 Ukukanya komzimba ku iso; njalo uma iso lako lihle, ko kanya umzimba wonke wako; kodwa uma libi, kumnyama umzimba wako. Mat. 6. 22.
35 A ku qonde, funa ku be mnyama ukukanya oku kuwe.
36 Uma ku kanya umzimba wonke wako, u nga bi nandawo emnyama, u ya kukanya wonke, njenga lapo isibani si ku kanyisa ngokukazimula kwaso.
37 E sa kuluma, umFarisi otile wa m nxusa ukuba a dhle naye; wa ngena wa cambalala ekudhleni.
38 umFarisi se e bone wa mangala ngokuba e dhla e nga ka hlambi.
Mark 7. 3.
39 iNkosi ya ti kuye, Nina baFarisi ni hlanza indebe nesitya ngapandhle, kodwa nagapakati ni gcwele ukupanga nokubi. Mat. 23. 25. Titusi 1. 15.
40 Nina ziula, okwenzayo okungapandhle a kenzanga nokungapakati na?
41 Kodwa babeleni okungapakati; kona konke ku hlanzekile kini.
isa. 12. 33.
42 Kodwa nako kinina, baFarisi! ni tela ngokweshumi iminte nerue nemityana yonke, ni yeke ukwahlula nokumtanda uTixo; nga ni kwenze loku ni nga ku yeki na loko. Mat. 23. 23.
43 Nako kinina baFarisi! ni tanda izihlalo ezi pambili ezindhlini zokusonta, nokubingelelwa ezindaweni zokubutana. Mat. 23. 6. Mark 12. 39.
44 Nako kinina, ni njengamatuna angabonakaliyo, abantu aba hamba pezu kwayo be nga wazi. Mat. 23. 27.
45 Wa pendula omunye kubameli, wa

ti kuye Mfundisi ngokutyo loku u ya si
tuka nati.
46 Wa ti, Nako na kinina, bameli! ni
ba twesa abantu imitwalo esindayo, nina
a ni pati leyomitwalo na ngamunwe
munye wenu. Mat. 23. 4.
47 Nako kinina, ni waka amatuna
abaprofeti, oyihlo ba ba bulala.
Mat. 23. 29.
48 Impela ni qinisela, ni vumela imi-
sebenzi ya woyihlo, ngokuba bona ba ba
bulala, nina ni sa waka amatuna abo.
49 Ngaloko kwa tyo nokuhlakanipa
kuka Tixo ukuti, Ngi ya kubatumela
abaprofeti nabapostoli, abanye bo ba bu-
lala ba ba hlupe. Mat. 23. 34.
50 Ukuba ku bizwe ku lesisizukulwa-
ne igazi lababprofeti bonke elacitwayo,
iloku kwa dabuka umhlaba;
51 Ku suka egazini lika Abela ku ze
ku fike egazini lika Zakaria, owa bula-
wa pakati kwelati netempeli; yebo, ngi
ti kini, Li ya kubizwa ku lesisizuku-
lwane. Gen. 4. 8. 2 Kron. 24. 20, 21.
52 Nako kinina, bameli! ni susile isi-
hlutulo sokwazi, a ni ngenanga nina, na
ba vimbela abangenayo. Mat. 23. 13.
53 E sa shumayela loku kubona, aba-
bali nabaFarisi ba qala ukumnxamela
kakulu, nokumyenga a pendule ngezi-
nto eziningi.
54 Ba m hlomela be funa ukubamba
izwi eli puma emlonyeni wake, ukuba
ba m tolise icala. Mark 12. 13.

## ISAHLUKO 12.

NGA lenkati, se be butene abantu aba
izinkulungwane, ba za ba nyatela-
na, wa qala ukuti kubafundi bake, Xwa-
yani imvubelo yabaFarisi, e ngukuze-
nzisa. Mat. 16. 6. Mark 3. 15. Mat. 16. 12.
2 A ku ko okusitekileyo oku nga yi
ku bonakaliswa, nokufihliweyo oku nga
yi kwaziwa. Mat. 10. 26–33.
Mark 4. 22. isa. 8. 17.
3 Loko eni ku tyiloyo ebumnyameni;
ku ya kuzwiwa ekukanyeni; na loko
eni ku kulumile endhlebeni emagumbi-
ni, ku ya kushunyayelwa pezu kwezi-
ndhlu.
4 Ngi ti kini, zihlobo zami, Ni nga
besabi aba bulala umzimba, be nga buyi
benze luto ngasemva kwaloko.
John. 15. 13–15.
5 Ngi ya kunibonisa eni ya kumesaba.
M esabeni lowo, se e bulele, o nama-
ndhla okuponsa egehena; yebo, ngi ti
kini, M esabeni lowo.
6 A ku tengwa ini imizwilili e isihla-
nu ngopeni ababili na? A ku kohla-
kele namunye kuyo pambi kuka Tixo.
7 Yebo, ku baliwe izinwele zonke za-
makanda enu, Ma ni ngesabi; ni ya i
dhlula imizwilili eminingi.
8 Ngi ti kini, Lowo o ngi vuma pambi
kwabantu, iNdodana yomuntu i ya ku-
mvuma pambi kwezingelosi zika Tixo.
9 O ngi pika pambi kwabantu, u ya
kupikwa pambi kwezingelosi zika Tixo.
10 Lowo o kuluma izwi elibi ngeNdo-
dana yomuntu, a nga tetelelwa; kodwa
o tuka uMoya o ingcwele a nge tetele-
lwe. Mat. 12. 31. Mark 3. 28.
11 Nxa be ni yisa ezindhlini zokuso-
nta, na sezinduneni, na semakosini, ni
nga kataleli ukuba ni ya kupendulani
na kanjani, nokuba ni ya kukulumani;
Mat. 10. 19. Mark 13. 11.
12 uMoya o ingcwele u ya kunifundisa
nga lesosikati okufanele ni ku kulume.
13 Omunye kubantu wa ti kuye, Mfu-
ndisi, yityo kumfo wetu ukuba ahlulele-
lane ifa nami.
14 Wa ti kuye, Wena muntu, ubani o
ngi misile, ngi be umahluli namahluka-
nisi pakati kwenu na? John. 18. 36.
15 Wa ti kubo, Bhekani, ni xwaye
ukufisa; ukupila komuntu a ku mi nge-
mfuyo yake evamileyo. 1 Tim. 6. 6–11.
16 Wa shumayela umfanekiso kubo, e
ti, Izwe lomuntu efuyileyo la tela kahle.
17 Wa zizindhlela wa ti, Ngi ya kwe-
nze njani? loku ngi nge nandawo, engi
nga beka kuyo ukudhla kwami.
18 Wa ti, Ngi ya kwenza loku; ngi ya
kucita izindhlu zami, ngi zake ezinkulu,
ngi butele kona konke ukudhla kwami,
nempahla yami,
19 Ngi ti kumpefumlo wami, Mpefu-
mlo, u nemfuyo eningi e bekelelwe imi-
nyaka eminingi; a ku pumule, u dhle, u
puze, u jabule. Ums. 11. 9. 1 Kor. 15. 32.
Jak. 5. 5.
20 uTixo wa ti kuye, Wena siula, nga
lobubusuku umpefumlo wako u ya ku-
bizwa kuwe; konake lezizinto o zi be-
keleleyo, zi ya kuba ezika bani na?
Jobe 27. 8. Izihl. 52. 7. Jak. 4. 14.
Izihl. 39. 6. Jer. 17. 11.
21 U njalo o zibekela imfuyo, e nga bi
nangcebo kuTixo. Mat. 6. 20.
1 Tim. 6. 18, 19. Jak. 2. 5.
22 Wa ti kubafundi bake, Njalo ngi ti
kini, Ni nga kataleli ukupila kwenu,
ukuba ni ya ku dhlani, na ngomzimba
ukuba ni ya kwambatani. Mat. 6. 25.

23 Ukupila ku ya dhlula ukudhla, nomzimba u ya dhlula izivato.
24 Qondani izingwababana; a zi hlwanyeli, a zi vuni, a zi nazindhlu, a zi nangobo; kepa uTixo u ya zondhla; nina ni zi dhlula izinyoni kakulu.
Jobe 38. 41. Izihl. 147. 9.
25 U mupi kini o ngeleka ubude bake ingalo inye ngokukatalela na?
26 Uma nahluleka ngento encinyane, ni katalela okunye ngani na?
27 Qondani iminduze, ukumila kwayo; a i sebenzi, a i poti; kepa ngi ti kini, noSolomona ngokukazimula konke kwake ka hlobisanga okwayo.
28 Uma uTixo embesa njalo utyani ba sendhle, obu kona namhla, ngangomso bu ponswe eziko, a ka yi kunembesa kakulu nina ba nokukolwa okuncinyane na?
29 A ni nga funi eni ya kukudhla, neni ya kukupuza; ni nga ngabazi.
30 Loku konke ku funwa izizwe zomhlaba; kepa uYihlo wenu u yazi ukuba ni swele loku.
31 Kodwa funani umbuso ka Tixo, kona konke loku ku ya kunelekelwa nina.
Mat. 6. 33.
32 Ni ngesabi, mhlambi omncinyane, loku uYihlo e tanda ukuninika umbuso.
Mat. 11. 25, 26.
33 Tengani ngeni nako, nabele; ni zenzele izikwama ezingagugiyo, imfuyo ezulwini enganqamukiyo, lapo ku nga fiki isela, nenundu i nga dhli.
Mat. 6. 20. & 19. 21. isa. 16. 9.
34 Lapa i kona imfuyo yenu, i ya kuba kona nenhliziyo yenu.
35 A zi me zi botyiwe izinkalo zenu, nezibani zenu zi banekwe; Mat. 25. 1–13.
36 Ni be njengabantu aba bheka inkosi yabo, i buye emtimbeni, ukuba nxa i fika i ngqongqota, ba i vulele masiyane.
37 Zi busisiwe lezozinceku, inkosi yazo i fika i zi fumane zi linda; ngi qinisile ngi ti kini, i ya kuzibopa yona, i zi hlalise ekudhleni, i suke i zi konze.
Mat. 24. 46.
38 Uma e fika ngomlindo wesibili, noma e fika ngomlindo wesitatu, a zi fumane zi njalo, zi busisiwe lezozinceku.
39 A ke nazi loku, ukuti, uma umninindhlu e be sazi isipi isikati, e be li za kufika ngaso isela, nga e lindile, e nga vumi, ku fohlwe indhlu yake.
Mat. 24. 43–51.
40 A ni be lungile nani, ngokuba iNdodana yomuntu i nga fika ngesikati eni nga si qondiyo. Mat. 25. 13.
Mark 13. 33. isa. 21. 34, 36.
41 uPetro wa ti kuye, Nkosi, u shumayela lomfanekiso kitina, nokuba kubo bonke na?
42 iNkosi ya ti, I ipi inceku eqinisileyo neqondileyo, inkosi e ya kuimisela pezu kwendhlu yayo, ukuba i babele ukudhla kwabo ngesikati esifaneleyo.
Mat. 25. 21.
43 I busisiwe leyonceku, inkosi, se i fikile, e ya i fumana yenza njalo.
44 Ngi qinisile ngi ti kini, i ya kuimisela pezu kwako konke e nako.
45 Kepa uma leyonceku i ti enhliziyweni yayo, Inkosi yami i libele ukuza, i qala ukutyaya izinceku zesilisa nezesifazana, i dhle, i puze, i dakwe;
46 Inkosi ya leyonceku i ya kufika ngosuku e nga i bheki ngalo, na ngesikati e nga saziyo, i i nqume kabili, i i nike isabelo ndawonye nabangakolwayo.
47 Leyonceku e yazi intando yenkosi yayo, i nga zilungisi, i nga yenzi intando yayo, i ya kutyaywa ngemivimbo eminingi. Imib. 15. 30. Dut. 25. 2.
48 Kodwa ongaziyo, kepa wenze okufanele imivimbo, u ya kutyaywa ngemivimbo e incozana. Lowo o piwa okuningi, ko bizwa okuningi kuye; na lowo oku bekelwa kuye okuningi, ko bizwa kakulu kuye. Levi 5. 17. 1 Tim. 1. 13.
49 Ngi ze kuponsa umlilo emhlabeni; ngi tandani, uma u su vutile?
50 Kodwa ngi nokubapatizwa engi za kubapatizwa ngako, ngi cindezelwa kangaka ku ze ku fezeke! Mat. 20. 22.
Mark 10. 38.
51 Ni ti ngi ze kunika ukutula emhlabeni na? Qa, ngi ti kini, ngi ze kunika ukwahlukana. Mat. 10. 34, 35.
52 Ba se ya kuba abahlanu endhlini inye bahlukene, abatatu nababili, ababili nabatatu.
53 Uyise u ya kwahlukana nendodana, indodana noyise; unina nendodakazi, indodakazi nonina; uninazala nomalukazana, umalukazana noninazala.
54 Wa ti kubantu, Uma ni bona ifu li kupuka entyonalanga, ni ti masinyane, Li za kuna; ku njalo. Mat. 16. 2.
55 Uma ni bona umoya wa seningizimu u pepeta, ni ti, Li za kubalela; ku njalo.
56 Nina bazenzisi, ni yazi ukuqikelela ukuma kwezulu nomhlaba, ni nga qikeleli ngani lesisikati na?

57 Yebo, a nahluleli ngani ngokwenu
okulungileyo na?
58 Lapo u ya enkosini nokumangale-
leyo, u sendhleleni, linga ukuba u kulu-
lwe kuye, funa a ku hudulele kumahlu-
li, umahluli a ku nikele kulo ipolise, ipo-
lise li ku fake etilongweni. Mat. 5. 25.
59 Ngi ti kuwe, a u yi kupuma kona,
u ze u koke imalana yokupela.

## ISAHLUKO 13.

KWA ku kona nga lesosikati abanye
aba be shumayela kuye ngaba se-
Galile, igazi labo uPilatu wa li xubanisa
nemihlatyelo yabo.
2 uJesu wa pendula wa ti kubo, Ni ti
labo ba seGalile ba be izoni bu nabo bo-
nke aba seGalile, ngokuba be hlupeka
izinto ezinje na?
3 Qa ngi ti kini; kodwa uma ni nga
penduki, ni ya kububa nani nonke.
4 Na labo aba ishumi neshiyagalombi-
li, owa wela pezu kwabo umbotyongo
wa seSiloma wa ba bulala, ni ti labo ba
be izoni ku nabantu bonke abakeleyo
eJerusalema na?
5 Qa, ngi ti kini; kodwa uma ni nga
penduki, ni yakububa nani nonke.
6 Wa shumayela lomfanekiso wokuti,
Umuntu otile wa e nomkiwane u tyali-
we esivinini sake; weza wa funa izitelo
kuwo wa e nga zi fumananga. Isai. 5. 2.
Mat. 21. 19.
7 Wa ti esisebenzini sesivini Bheka,
leminyaka emitatu ngi za ngi funa izi-
telo ku lomkiwane, ngi nga zi fuma-
ni; u nqume, u wona ngani umhlabati
na?
8 Wa pendula wa ti kuye, Nkosi, u
yeke nonyaka, ngi ze ngi mbe kuwo,
ngi tele umquba:
9 Uma u tela izitelo, kuhle; kodwa
uma u nga teli, kona u ya kuunquma.
10 Wa e fundisa endhlini yokusonta
ngesabata.
11 Bheka, wa e kona umfazi owa e no-
moya wesifo iminyaka e ishumi neshi-
yagalombili, wa kokoba, e ngez a lulame
nokululama.
12 uJesu e m bona, wa m biza, wa ti
kuye, Mame, u kululwe esifweni sako.
13 Wa beka izandhla pezu kwake, wa
lulama masinyane wa bonga uTixo.
Mark 16. 18. Imis. 9. 17.
14 Inkosi yendhlu yokusonta ya pe-
ndula, i cunukele, ngokuba uJesu e pi-
lise ngesabata, ya ti kubantu Ku kona
izinsuku ezi isitupa oku nga setyenzwa
ngazo; a ke ni ze nga lezo, ni piliswe,
ni ngezi ngosuku lwesabata. Eks. 20. 9.
Mat. 12. 10. isa. 14. 3.
15 Ya m pendula iNkosi, ya ti, Wena
mzenzisi, ilowo wa kini a ka kumuli ini
ngesabata inkabi yake, nokuba imbo-
ngolo yake emkombeni, a i hole ukui-
puzisa na? isa. 14. 5.
16 A ku fanele ini ukuba lowo, o indo-
dakazi ka Abrahama, o botywa uSatani
leminyaka e ishumi nesishiyagalombili,
a kululwe ku lesisibopo ngosuku lwesa-
bata na? isa. 16. 9.
17 Se i tyilo loku, ba jaba bonke aba
be pikisana nayo; kepa abantu bonke
ba tokoza ngemisebenzi emikulu eyenzi-
we iyo.
18 Wa ti, Umbuso ka Tixo u fana nani
na? Ngi ya kuufanisa nani na?
Mat. 13. 31–33. Mark 4. 30–32.
19 U fana nenhlamvu yesinapi, a i ta-
bata umuntu, wa i tyala ensimini yake,
ya mila ya ba umuti omkulu, izinyoni
zezulu za hlala emagatyeni awo.
20 Wa buya wa ti, Umbuso ka Tixo
ngi ya kuufanisa nani na?
21 U fana nemvubelo, a i tabata umfa-
zi, wa i faka empupwini e izilinganiso
ezintatu, ya za ya bila yonke.
22 Wa dabula emizini na semizaneni,
e fundisa, e ya eJerusalema. Mat. 9. 35.
Mark 6. 6.
23 Wa ti omunye kuye, Nkosi, ba
incozana abasindiswayo na? Wa ti
kubo,
24 Zamani ukungena ngesango elinci-
nyane; baningi, ngi tyo kini, ba ya ku-
funa ukungena, bahluleke. Mat. 7. 13.
Rome 9. 31.
25 Nxa umninindhlu e suka a vale
umnyango, ni qale ukuma ngapandhle,
ni ngqongqote emnyango, ni ti, Nkosi,
Nkosi si vulele, a pendule a ti kini, A
ngi nazi lapa ni vela kona; Isai. 55. 6.
Mat. 25. 10, 12. isa. 6. 46.
26 Kona ni ya kuqala ukuti, Sa dhla,
sa puza ebusweni bako, wa fundisa ezi-
ndhleleni zetu.
27 Kodwa u ya kuti, Ngi ti kini, a ngi
nazi lapa ni vela kona; dedani kimi, ni-
na nonke abenza okubi.
Mat. 7. 23. & 25. 41. Izihl. 6. 8.
28 Ku ya kuba kona ukukala nokuge-
dhla amazinyo, lapo ni bona uAbraha-
ma, noIsaka noJakobe, nabo bonke aba-
profeti be sembusweni ka Tixo, nina ni
lahlelwa ngapandhle.
Mat. 8. 11, 12. & 13. 42. & 24. 51.

29 Ba ya kuvela empumalanga, na
sentyonalanga, na senyakato, na seni-
ngizimu, ba cambalale ekudhleni embu-
sweni ka Tixo.
30 Bheka, ba kona abokupela aba ya
kuba abokuqala; ba kona abokuqala aba
ya kuba abokupela. Mat. 19. 30. Mark 10. 31.
31 Kwa fika nga lolosuku abaFarisi
abatile, ba ti kuye, Puma, u suke lapa,
ngokuba uHerodi e funa ukukubulala,
32 Wa ti kubo, Hambani, ni ti ku le-
yompungutye, Bheka, ngi kipa amade-
mone, ngi pilisa abagulayo namhla na
ngomso, ngi qede ngolwesitatu.
Heb. 2. 10.
33 Kodwa ku fanele ngi hambe na-
mhla na ngomso, na ngomhlomunye,
ngokuba ku nge ke kwenzeke umpro-
feti a bube ngapandhle kweJerusalema.
34 Jerusalema, Jerusalema, wena o bu-
lala abaprofeti, u ba kanda ngamatye
abatunyelwe kuwe, nga ngi tanda ka-
ngapi ukubutela ndawonye abantwana
bako njengesikukukazi si butela amazi-
nyane aso pansi kwamapiko aso; a ni
vumanga. Mat. 23. 37.
35 Bhekani, se ni shiyelwe indhlu ye-
nu i citeka. Ngi ti kini, a ni sa yi ku-
ngibona, ni ze ni ti, U busisiwe ozayo
ngegama leNkosi. Levi 26. 31, 32.
Izihl. 69. 25. Isai. 1. 7. Mika 3. 12.
Izihl. 118. 26. Mat. 21. 9. Mark 11. 9.
isa. 19. 38. John. 12. 13.

## ISAHLUKO 14.

KWA ti, e sa ngena endhlini yomu-
nye kwaba izikulu zabaFarisi nge-
sabata, ukuba a dhle ukudhla, ba m
hlomela.
2 Bheka, kwa ku kona umuntu pambi
kwake o kwelwa idropsi.
3 uJesu wa pendula wa ti kubameli
nabaFarisi, Ku fanele ukupilisa ngesa-
bata na? Mat. 12. 10.
4 Ba tula. Wa m tabata, wa m pilisa,
wa m mukisa.
5 Wa ba pendula wa ti, U mupi wa
kini, uma imbongolo, nokuba inkomo
yake i wele emgodini, ka yi kuikipa
masinyane ngesabata na? isa. 13. 15.
6 Ba be nge nakumpendula ngaloko.
7 Wa shumayela umfanekiso kwaba-
menyiweyo, e ba bona be keta izihlalo
ezipambili; wa ti kubo.
8 Uma u menyiwe umuntu ukuya
emtimbeni, u nga hlali esihlalweni esi-
pambili; ku nga ti, omkulu ku nawe a
menywe uye;
9 E ze omemileyo nobabili, a ti kuwe,
Dedela lomuntu; kona u ya kuqala
ukuya endaweni e senzansi, u jabile.
10 Kepa uma u menyiwe, hamba u
hlale endaweni e senzansi, ukuba o ku
memileyo, se e fike, a ti kuwe, Mngane,
suka, wenyukele enhla; kona u ya ku-
dunyiswa ebusweni ba labo aba hlezi
nawe ekudhleni. Amazwi 25. 6, 7.
11 Lowo o zipakamisayo, u ya kutotyi-
swa; nozitobisayo, u ya kupakanyiswa.
12 Wa ti kommemileyo, Uma wenza
idili la semini, nokuba idili la kusihlwa,
u nga memi abahlangana nawe, nabafo
wenu, nezihlobo zako, nabakelene nawe
abacebileyo funa ba buye, ba ku meme,
u kokelwe.
13 Kodwa uma wenza idili, mema
abampofu, nezilima, nezinyonga, nezi-
mpumpute. Neh. 8. 10, 12.
14 U ya kubusiswa; a ba nakukuko-
kela; u ya kukokelwa ekuvukeni kwa-
balungileyo.
15 Se e zwile loku, omunye kwaba be
hlezi naye ekudhleni, wa ti kuye, U
busisiwe lowo odhlayo ukudhla embu-
sweni ka Tixo. Isam. 19. 9.
16 Wa ti kuye, Umuntu otile wenza
idili elikulu, wa mema abaningi.
Mat. 22. 2–14.
17 Wa tuma inceku yake ngesikati
sedili, ukuba a ti kwabamenyiweyo,
Wozani, se ku lungile konke.
18 Kepa bonke ba qala ukuzilandulela
kanyekanye. Owokuqala wa ti kuye,
Ngi tengile izwe, nga ngi ya kulibona;
ngi ya ku ncenga ma ngi landulelwe.
19 Omunye wa ti, Ngi tengile izinkabi
ezi ishumi, se ngi ya ukuzilinga; ngi ya
ku ncenga, ma ngi landulelwe.
20 Omunye wa ti, Ngi ganiwe; nga
loku ngi ngeze.
21 Leyonceku ya buya ya bika loko
enkosini yayo. Kona wa tukutela umni-
nindhlu, wa ti encekwini yake, Tyetya
u pume, u ye ezindhleleni na semici-
ngweni yomuzi, u lete lapa abampofu,
nezilima, nezinyonga, nezimpumpute.
22 Ya ti inceku, Nkosi Se kwenziwe
njengokutyo kwako, kepa ku se kona
indawo.
23 Ya ti inkosi encekwini, Puma u ye
ezindhleleni na sezintangweni, u ba
qube ba ngene, ukuba i gcwale indhlu
yami.
24 Ngi ti kini a ka yi kuzwa ukudhla
kwami namunye ku lababantu abame-
nyiweyo. Mat. 21. 43. Imis. 13. 46.

25 Kwa hamba naye abantu abani-
ngi; wa penduka wa ti kubo,
26 Uma umuntu e za kimi, e nga zo-
ndi uyise, nonina, nomkake, nabantwa-
na, nabafo wabo, nodade wabo, yebo,
nokupila kwake, a nge be umfundi
wami. Dut. 13. 6. & 33. 9. Mat. 10. 37.
Rome 9. 13. Isąm. 12. 11.
27 No nga twali isipambano sake, a
ngi landele, a nge be umfundi wami.
Mat. 16. 24.
28 U mupi kini, uma e tanda ukwaka
inqaba, o nga qali a hlale, a bale imali
yokwaka, a bone ukuba u nokwanele
ukuiqeda; Amazwi 24. 27.
29 Ku nga ti, se e bekile isisekelo, e
nge namandhla okuqeda, bonke abaibo-
nayo ba suke ba m hleke,
30 Be ti, Lomuntu wa qala ukwaka,
wa e nge namandhla okuqeda.
31 I ipi inkosi, i suka i hlasela kwe-
nye inkosi, e nga qali i hlale i qonde,
ukuba i namandhla ngezinkulungwane
ezi ishumi ukuhlangana nezayo kuyo,
i nezinkulungwane ezimashumi ama-
bili?
32 Kepa uma i nge nako, i se kude le-
yo, i ya tuma izigijimi i cele okukubu-
yisana.
33 Kunjalo lowo kini o nga shiyi ko-
nke a nako, a nge be umfundi wami.
34 Usaoti u lungile, kepa uma usaoti e
dumele, ko yoliswa ngani na?
Mat. 5. 13. Mark 9. 50.
35 A u sa fanele umhlabati nomquba,
u ya lahlwa ngapandhle. O nezindhle-
be zokuzwa a kezwe.

## ISAHLUKO 15.

KWA ku sondela kuye bonke abate-
lisi nezoni ukumuzwa. Mat. 9. 10.
2 AbaFarisi nababali ba konona, be ti,
Lomuntu u hlangana nezoni, a dhle
nazo.
3 Wa shumayela lomfanekiso kubo
wokuti, Imis. 11. 3. Gal. 2. 12.
4 U mupi umuntu kini o nezimvu
ezikulu, ku lahleke enye kuzo, a nga zi
shiyi ezimashumi ashiyagalolunye ne-
shiyagalolunye ehlane, a ye kwelahle-
kileyo, a ze a i tole? Mat. 18. 12.
5 Se e i tolile, a i beke emahlombe e
tokoza.
6 Ukufika ekaya a meme izihlobo za-
ke, nabakelene naye, e ti kubo, Toko-
zani nami; se ngi i tolile imvu yami, e
bi lahlekile. 1 Pet. 2. 10, 25.
7 Ngi ti kini, kunjalo na sezulwini ku
kona ukutokoza ngesoni si sinye esi pe-
ndukile, ku nabalungileyo o bamashu-
mi ashiyagalolunye neshiyagalolunye
aba nga sweli ukupenduka. isa. 5. 32.
8 U mupi umfazi o nezinhlamvu ze-
mali ezi ishumi, ku lahleke enye a nga
sokeli isibani, a tyanele indhlu, a i funi-
sise, a ze a i tole?
9 Se e i tolile, a meme izihlobo zake
nabakelene naye, e ti, Tokozani nami;
se ngi tolile inhlamvu yami e bi lahle-
kile.
10 Ku njalo ngi ti kini, ku kona uku-
tokoza ezingelosini zika Tixo ngesoni si
sinye esi pendukile.
11 Wa ti, Umuntu otile wa e namado-
dana amabili;
12 Omcinyane wa ti kuyise, Baba, ngi
pe isabelo semfuyo engi sabelwa. Wa
bahlukanisela imfuyo. Mark 12. 44.
13 Kwa ti emva kwezinsuku ezi nga
ka bi ziningi, indodana encinyane ya
buta konke, ya hamba ya ya ezweni eli-
kude, ya cita kona imfuyo yayo e hamba
ngokonakala.
14 Se i qedile konke kwa ba indhlala
enkulu ku lelozwe; wa qala ukuswela.
15 Ya ya ya tolwa umuntu wa lelo-
zwe; wa i tuma ezweni lake ukuzalusa
izingulube.
16 Ya fisa ukudhla amakasi a dhliwa-
yo izingulube; ka i piwanga umuntu.
17 Ya qonda ya ti, Ziningi izisebenzi
zika baba zi nokudhla okuningi, kepa
mina ngi ya fa ngokulamba.
18 Ngi ya kusuka, ngi ye kubaba, ngi
ti kuye, Baba, ngonile ezulwini na pa-
mbi kwako.
19 A ngi sa fanele ukutiwa indodana
yako; ngenze ngi be njengezisebenzi
zako.
20 Ya suka yeza kuyise, Kepa i se
kude, uyise wa i bona, wa i haukela, wa
gijima, wa i gona ngentamo, wa yanga.
Imis. 2. 39. Ef. 2. 13, 17.
21 Ya ti indodana kuye, Baba, ngonile
ezulwini na pambi kwako; a ngi sa fa-
nele ukutiwa indodana yako.
Izihl. 51. 4.
22 Kodwa uyise wa ti ezineekwini
zake, Kipani ingubo enhle, ni yambati-
se, ni fake indandato esandhleni sayo
nezicatulo ezinyaweni zayo.
23 Ni lete itole elinonileyo, ni li hlabę,
si dhle, si jabule.
24 Lendodana yami i bi file se i pilile;
i bi lahlekile, se i toliwe. Ba qala uku-
jabula. Ef. 2. 1. & 5. 14. Isam. 3. 1.

25 iNdodana yake enkulu ya i sendhle;
i seza ya sondela endhlini, yezwa uku-
hlabelela nokusina.
26 Ya biza inceku, ya buza ukuba ku
ini loku.
27 Ya ti kuyo, U fikile umfo wenu;
uyihlo u hlabile itole elinonileyo, ngo-
kuba e m zuzile e pilile.
28 Ya tukutela, i nga vumi ukungena.
Wa puma uyise wa i ncenga.
29 Ya pendula, ya ti kuyise, Bheka,
leminyaka emiuingi ngi ku konza; a
ngi zanga ngeqe izwi lako; kepa a wu
ngi nikanga nazinyane lembuzi, ukuba
ngi jabule nezihlobo zami.
39 Kepa lendodana yako, e bi citile
imfuyo yako, i hlala nezifebe, se i fikile,
wa i hlabela itole elinonileyo.
31 Wa ti kuyo, Mtanami, wena u na-
mi ngezikati zonke; konke e ngi nako
ku ngokwako.
32 Ku fanele ukujabula nokutokoza;
umfo wenu lo, wa e file, u se pilile; wa
e lahlekile, u se toliwe.

## ISAHLUKO 16.

WA ti kubafundi bake, Kwa ku kona
umuntu o isicebi, e nenceku; ya
mangalelwa kuye kwa tiwa i cite impa-
hla yake.
2 Wa i biza, wa ti kuyo, Ku ini loku
engi ku zwa ngawe na? Landa ubu-
nceku bako; u nge be u sa ba inceku.
3 Ya ti inceku enhliziyweni yayo,
Ngi ya kwenze njani, loku inkosi yami
i ngamuka ubunceku? ngi nge lime;
ukupanza ngi namahloni.
4 Se ngi kwazi e ngi za kwenza ukuba
ba ngamkele ezindhlini zabo, uma ngi
kityiwa ebuncekwini.
5 Ya biza bonke aba namacala enko-
sini yayo, ya ti kowokuqala, U necala li
ngakanani enkosini yami na?
6 Wa ti, izigubu ezi ikulu zamafuta.
Ya ti kuye, Tabata incwadi yako, u
hlale masinyane, u lobe amashumi ma-
hlanu.
7 Ya ti komunye, Wena u necala li
ngakanani na? Wa ti kuyo, Amakora
a ikulu amabele. Ya ti kuyo, Tabata
incwadi yako, u lobe amashumi ashiya-
galombili.
8 Inkosi ya babaza leyonceku enga-
lungile, ngokuba yenze ngokuhlaka-
nipa; abantwana ba lelizwe ba hlakani-
pile ku nabantwana bokukanya ezizu-
kulwaneni zabo. John. 12. 36. Ef. 5. 8.
1 Tes. 5. 5.

9 Ngi ti kini, Zenzeleni izihlobo nge-
mfuyo yokungalungi, ukuba, se ku pele,
namkelwe ezindhlini ezimapakade.
Dan. 4. 27. Mat. 6. 19. & 19. 21. isa. 11. 41.
10 O tembekile ngokuncinyane u
tembekile na ngokukulu; o nga lungile
ngokucinyane ka lungile na ngokukulu.
Mat. 25. 21. isa. 19. 17.
11 Uma ni nga tembekile ngemfuyo
engalungile, ubani o ya kunikela kini
imfuyo eqinisileyo na?
12 Uma ni nga tembekile ngokwaba-
nye, ubani o ya kuninika okwenu na?
13 A ku ko nceku e nga konza ama-
kosi amabili; i ya kuzonda enye, i ta-
nde enye, nokuba i bambelele kwenye i
dele enye. Ni nge konze uTixo noMa-
mona. Mat. 6. 24.
14 abaFarisi abatanda imali bezwa ko-
nke loku, ba m eisa. Mat. 23. 14.
15 Wa ti kubo, Ni ngabazitetelela pa-
mbi kwabantu, kepa uTixo u ya zazi
izinhliziyo: loku okukulu kubantu, ku
nengeka kuTixo. isa. 10. 29. Izihl. 7. 9.
1 Sam. 16. 7.
16 Kwa ku kona umteto nabaprofeti
wa za wa fika uJohane; ku seloko
umbuso ka Tixo u shunyayelwe, bonke
ba panga ukungena kuwo. Mat. 11. 12, 13.
isa. 7. 29.
17 Ku lula ukuba ku dhlule izulu no-
mhlaba, ku nokuba ku citeke ibalana li
linye lomteto. Mat. 5. 18.
18 O lahla umkake, a ganwe omunye,
u ya pinga; na lowo o ganwa olahliwe-
yo indoda, u ya pinga. Mat. 5. 32. & 19. 9.
19 Kwa ku kona umuntu o isicebi,
owa embata izingubo ezibomvu nezinhle,
e dhla okumnandi imihla ngemihla.
20 Kwa ku kona nompofu, igama lake
li nguLazaru, owa bekwa nga sesangwe-
ni lake, e bidhlikile,
21 E fisa ukudhla imvutuluka e wa
esitebeni sesicebi; kweza izinja za m
kota izilonda.
22 Kwa ti ompofu wa fa, wa yiswa izi-
ngelosi esifubeni sika Abrahama. Sa fa
nesicebi, sembelwa.
23 Si sehaidese sa bheka, si nobuhlu-
ngu, sa bona uAbrahama ekude, noLa-
zaru e sesifubeni sake.
24 Wa memeza wa ti, Baba Abrahama,
ngi haukele, u tume uLazaru, a cwilise
isihloko somunwe wake emanzini, eze
kupolisa ulimi lwami; ngi ya hlupeka
ku lelilangabi. Zek. 14. 12. Isai. 66. 24.
Mark 9. 44.
25 uAbrahama wa ti, Mtanami, ku-

mbula ukuba wa kwamkela okuhle
kwako ekupileni kwako, kepa uLazaru
wa e nokubi; manje u ya tokoziswa ye-
na, u ya hlupeka wena. Jobe 21. 13.
isa. 6. 24.

26 Futi ngapandhle konke loku li mi
igebe elikulu pakati kwetu nani; aba
lapa be tanda ukuya kini, ba ngenze;
naba lapo ba ngeze lapa kiti.

27 Wa ti, Ngi ya ku ncenga, baba,
ukuba u m tumele endhlini ka baba;

28 Ngi nabafo wetu aba isihlanu, uku-
ba a ba luleke, ba ngezi ku lendawo yo-
kuhlupeka.

29 uAbrahama wa ti kuye, Ba noMosi
nabaprofeti, a bezwe bona.
Isai. 8. 20. & 34. 16. John. 5, 39, 45.
Imis. 15. 21. & 17. 11.

30 Wa ti, Ai, baba Abrahama; kodwa
uma ku suka umuntu kwabafileyo, a ye
kubo, ba ya kupenduka.

31 Wa ti kuye, Uma be ngezwa uMosi
nabaprofeti, a ba yi kuzwa, noma ku
vuka umuntu kwabafileyo.
John. 12. 10, 11.

## ISAHLUKO 17.

WA ti kubafundi bake, A ku ngenze-
ke, ku ngezi izikubekiso, kodwa
nako kwezi za ngaye. Mat. 18. 6, 7.
Mark 9. 42.

2 Ku m lungele yena, itye lokusila li
panyekwe entanyeni yake, a ponswe
elwandhle, ku nokuba a kubekise omu-
nye ku laba abancinyane.

3 Qapelani. Uma umfo wenu e kona
wena, u m sole; uma e penduka, u m
tetelele. Mat. 18. 15, 21.

4 Uma e kona wena kakombisa ngo-
suku, a buyele kuwe kakombisa ngo-
suku, e ti, Ngi yà penduka, wo m te-
telela.

5 Abapostoli ba ti eNkosini, Seneze-
lele tina ukukolwa.

6 Ya ti iNkosi, Uma ni nokukolwa ku
ngangenhlamvu yesinapi, ni nga ti ku
lelisukamini, A ku sipulwe, u tyalwe
elwandhle; li ya kunilalela.
Mat. 17. 20. & 21. 21.
Mark 9. 23. & 11. 23.

7 U mupi umuntu kini e nenceku i
lima, nokuba yalusa, o za kuti kuyo, i
sa ngena i vela endhle, Sondela, u hlale,
u dhle?

8 A ka yi kutyo ini kuyo ukuti, Lu-
gisa engi za ku kudhla, u zibope, u ngi
konze, ngi ze ngi dhle, ngi puze, kona u
nga dhla nawe, u puze. isa. 12. 37.

9 U ya i bonga leyonceku, ngokuba
yenzile okuyaliweyo na? Ngi ti, qa.

10 Ku njalo nani, se ni kwenzile ko-
nke, eni ku yalelwe, ni ti, A si zinceku
zaluto; senzile esi ku fanele si kwenze.
Mat. 25. 30. Rome 3. 12. Filemone 11.

11 Kwa ti ekuhambeni kwake ukuya
eJerusalema, wa dabula eSamaria na
seGalile. Luk. 9. 51, 52. John. 4. 4.

12 E sa ngena emzaneni, kwa m hla-
ngabeza abantu aba ishumi, amalepero,
bema kude naye. Levi 13. 46.

13 Ba memeza, be ti, Jesu, Nkosi, si
haukele.

14 Se e ba bonile, wa ti kubo, ha-
mbani, ni ye ni zibonise abapristi. Kwa
ti be sa hamba, ba hlanzwa. Levi 14. 2.
Mat. 8. 4. isa. 5. 14.

15 Omunye kubo, se e bonile ukuba u
piliswe, wa buya, wa dumisa uTixo
ngezwi elikulu.

16 Wa wa ngobuso ngasezinyaweni
zake, wa m bonga. Wa e ngowa seSa-
maria.

17 uJesu wa pendula wa ti, A ba hla-
nzwanga aba ishumi na? Bapi abashi-
yagalolunye na?

18 A ku fumaneke aba buyele ukubo-
nga uTixo, kupela lo wezizwe.

19 Wa ti kuye, Suka, u hambe, inkolo
yako i ku sindisile. Mat. 9. 22.
Mark 10. 52. isa. 7. 50.

20 E buzwa abaFarisi ukuba u za ku-
fika nini umbuso ka Tixo, wa ba pendula
wa ti, Umbuso ka Tixo a u fiki u bonwa.

21 A ku yi kutyiwo ukuti, Nangu,
nokuba, nanguya! bheka, umbuso ka
Tixo u pakati kwenu. Rome 14. 17.

22 Wa ti kubafundi bake, Ku ya ku-
fika izinsuku, lapo ni ya kufisa ukubona
usuku lunye lweNdodana yomuntu, ke-
pa a ni yi kulubona. Mat. 9. 15.
John. 17. 12.

23 Ba ya kuti kini, Nangu, nokuba,
nanguya! ma ni nga yi, ni nga ba la-
ndeli. Mat. 24. 23. Mark 13. 21. isa. 21. 8.

24 Njengonyazi olu baneka kwenye
indawo pansi kwezulu lu kanya lu ze lu
fike kwenye indawo pansi kwezulu, ko
ba njalo iNdodana yomuntu ngosuku
lwayo. Mat. 24. 27.

25 Kepa nga i hlupeka kakulu kuqala,
i delwe ilesisizukulwane. Mark 8. 31.
isa. 9. 22.

26 Njengokwenzeka ezinsukwini zika
Noa, ko ba njalo ezinsukwini zeNdo-
dana yomuntu. Gen. 7. Mat. 24. 37–39.

27 Ba be dhla, be puza, be ganwa,

bendiswa, kwa za kwa fika usuku uNoa
a ngena emkunjini ngalo, kwa fika
uzamcolo, wa bubisa bonke.
28 Ku njalo na njengokwenzeka ezi-
nsukwini zika Loti; ba be dhla, be puza,
be tenga, be tengisa, be lima, baka;
29 Kodwa nga lolosuka uLoti a puma
eSodoma ngalo, la na umlilo nesolufa,
li vela ezulwini, la ba bubisa bonke.
Gen. 19. 16, 24.
30 Ko ba njalo nga lolosuku iNdodana
yomuntu i ya kubonakaliswa ngalo.
2 Tes. 1. 7.
31 Nga lolosuku, o pezu kwendhlu,
impahla yake i sendhlini, a ka ngehli
ukuitabata; njalo o sendhle a ka nga
buyi. Mat. 24. 17. Mark 13. 15.
32 Kumbulani umka Loti. Gen. 19. 26.
33 O funa ukusindisa ukupila kwake
wo ku lahlekelwa; kepa o ku lahleke-
lwa ukupila kwake, wo ku sindisa.
Mat. 10. 39.
34 Ngi ti kini, Nga lobobusuku ku ya
kuba kona embedeni munye ababili,
omunye wo tatyatwa, omunye a shiywe.
Mat. 24. 40, 41. 1 Tes. 4. 17.
35 Bo sila ababili ndawonye, omunye
wo tatyatwa, omunye a shiywe.
36 Ababili ba ya kuba sendhle, omu-
nye wo tatyatwa, omunye a shiywe.
37 Ba pendula ba ti kuye, Pi na,
Nkosi? Wa ti kubo, Lapa si kona isi-
dumbu, ilapa amanqe a ya kubutana
kona. Jobe 39. 30. Mat. 24. 28.

## ISAHLUKO 18.

WA shumayela umfanekiso kubo wo-
kuti, nga be kuleka ngezikati zo-
nke, ba nga yeki. isa. 11. 5. & 21. 36.
Rome 12. 12. Ef. 6. 18. Kol. 4. 2. 1 Tes. 5. 17.
2 E ti, Kwa ku kona emzini otile uma-
hluli o ngesabi uTixo, o nga hlonipi
muntu.
3 Wa e kona umfelokazi ku lomuzi,
weza kuye, e ti, Ngi zwele esiteni sami.
4 Kwa ba isikati e nga vumi; ngase-
mva wa ti enhliziyweni yake, Noma ngi
ngesabi uTixo, ngi nga hlonipi muntu,
5 Kepa loku e ngi kataza lomfelokazi,
ngi ya kumzwela, funa a ngi qede ngo-
kuza kwake njalonjalo. isa. 11. 8.
6 Ya ti iNkosi, Yizwani loku a ku ty-
oyo umahluli onga lungile.
7 uTixo a ka yi kubezwela ini abake-
tiweyo bake, aba kala kuye emini na
sebusuku, noma e bekezela kade nabo
na? Isam. 6. 10.
8 Ngi ti kini u ya kubezwela masinya-
ne. Kepa iNdodana yomuntu, ngokufi-
ka kwayo, i ya kufumanisa ukukolwa
emhlabeni na? Heb. 10. 37. 2 Pet. 3. 8, 9.
9 Wa shumayela lomfanekiso kwaba-
zitembayo, ba ti ba lungile, ba dela aba-
nye; isa. 10. 29. & 16. 15.
10 Abantu ababili ba kupukela ete-
mpelini ukukuleka; omunye e ngum-
Farisi, omunye e ngumtelisi.
11 umFarisi wema yedwa, wa kuleka
wa ti, Ngi ya kubonga, Tixo, ngoku-
ba ngi nge njengabanye abantu, abapa-
ngi, abangalungile, nabapingi, na nje-
nga lomtelisi. Izihl. 135. 2.
Isai. 1. 15. & 58. 2. Isam. 3. 17.
12 Ngi zila ukudhla kabili ngesonto,
ngabela okweshumi kuko konke engi
nako.
13 Umtelisi wema kude e nge naku-
bheka ezulwini, kodwa wa tyaya isifu-
ba sake, e ti, Tixo, yiba nomsa kimi mi-
na soni.
14 Ngi ti kini, lo wehlela endhlini
yake e tetelelwe ku nomunye; lowo o
zipakamisayo, u ya kutotywa, nozitoba-
yo a pakanyiswe. Mat. 23. 12. isa. 14. 11.
15 Kwa letwa kuye abantwana, ukuba
a ba pate; kepa abafundi be bona ba ba
kuza. Mat. 19. 13–15. Mark 10. 13–16.
16 uJesu wa ba biza wa ti, Vumelani
abantwana beze kimi, ni nga ba nqabe-
li; umbuso ka Tixo u ngowabanjalo.
17 Ngi qinisile ngi ti kini, Lowo o nga-
mkeli umbuso ka Tixo njengomntwana,
a nge ngene kuwo.
18 Kwa suka o isikulu wa m buza, e
ti, Mfundisi olungileyo, ngi ya kwenza-
ni ukuba ngi dhle ifa lokupila okupaka-
de na? Mat. 19. 16–29. Mark 10. 17–30.
19 uJesu wa ti kuye, U ngi bizelani u
ti ngi lungile na? A ku ko olungileyo,
munye kupela, uTixo.
20 U ya yazi imiyalo yokuti, U nga
pingi; U nga bulali; U ngebi; U nga
qiniseli amanga; Dumisa uyihlo no-
nyoko. Eks. 20. 12, 16. Dut. 5. 16–20.
21 Wa ti, Loku konke ngi ku gcinile
kwa sebutyeni bami.
22 uJesu, se e zwile loku, wa ti kuye,
U sa swele into inye; Tengisa ngako
konke o nako, u babele abampofu, kona
u ya kuba nemfuyo ezulwini; u ze, u
ngi landele. Mat. 6. 19, 20. 1 Tim. 6. 19.
23 E ku zwile loku wa dabuka kaku-
lu, ngokuba wa e nemfuyo eningi.
24 uJesu wa m bona e dabukile, wa ti,
Yeka, ku lukuni kwaba nemfuyo uku-
ngena embusweni ka Tixo!

25 Ku lula ukuba ikameli li ngene
entunjeni yosungulo, ku nokuba ofuyi-
leyo a ngene embusweni ka Tixo.
26 Ba ti abezwayo, Ubani o nga sindi-
swayo na?
27 Wa ti, Oku nge nakwenzeka kuba-
ntu, ku ngenzeka kuTixo.
28 Wa ti uPetro, Tina si shiye konke,
si ku landele.
29 Wa ti kubo, Ngi qinisile ngi ti ki-
ni, A ku ko umuntu o shiye indhlu, na-
bazali, nabafo wabo, nomkake, naba-
ntwana, ngenxa yombuso ka Tixo,
30 O nga yi kwamkeliswa okuningi
ku lesisikati, na sezweni elizayo ukupi-
la okupakade. Jobe 42. 10.
31 Wa tabata aba ishumi nambili, wa
ti kubo, Bhekani, si kupukela eJerusa-
lema; ku za kupelela konke okulotyi-
weyo abaprofeti ngeNdodana yomuntu.
Mat. 16. 21. & 17. 22. & 20. 17–19.
Mark 10. 32–34. Izihl. 22. Isai. 53.
32 I ya kunikelwa kwabezizwe, i hle-
kwe, yeiswe, i felwe ngamate:
John. 18. 28.
33 Ba i tyaye, ba i bulale; kepa ngo-
suku lwesitatu yo buya, i vuke.
34 Kodwa a bezwisa nganto; lokoku-
tyo kwa fihleka kubo, a ba kwazanga a
be ku tyilo. Mark 9. 32. isa. 2. 50. & 9. 45.
John. 12. 16.
35 Kwa ti, e sondela eJeriko, ya i
hlezi impumpute nga sendhleleni, i
cela; Mat. 20. 29. Mark 10. 46.
36 Yezwa abantu be dhlula, ya buza
ukuba ku ini.
37 Ba i tyela ba ti, uJesu, wa seNaza-
reta u ya dhlula.
38 Ya memeza ya ti, Jesu, Ndodana
ka Davida, ngi haukele.
39 Kepa aba hamba pambili ba i kuza,
ukuba i tule; kodwa ya memeza kaku-
lu, i ti, Ndodana ka Davida, ngi hau-
kele.
40 uJesu wema, wa tyo, ukuba i
letwe kuye; i si sondele, uJesu wa i
buza,
41 E ti, U tanda ukuba ngi kwenze-
leni na? Ya ti, Nkosi, ukuba ngi bheke.
42 uJesu wa ti kuyo, bheka, inkolo
yako i ku sindisile. isa. 17. 19.
43 Ya se i bheka, ya m landela, i du-
misa uTixo. Abantu bonke, se be
bonile, ba bonga uTixo. isa. 5. 26.

ISAHLUKO 19.

WA ngena wa dabula eJeriko.
2 Kwa ku kona umuntu, igama
lake uZakeu, e isikulu sabatelisi, e isi-
cebi.
3 Wa funa ukubona uJesu, ukuba u
ubani; wahluleka ngabantu, ngokuba e
mfutyane.
4 Wa gijimela pambili, wa kwela
emtini wesikamore, ukuba a m bone, e
be za kudhlula kona.
5 uJesu se e fikile ku leyondawo, wa
bheka pezulu, wa m bona, wa ti kuye,
Zakeu, tyetya wehle; ngokuba namhla
ngi ya kuhlala endhlini yako.
6 Wa tyetya wehla, wa m amkela
ngokujabula.
7 Se be bonile ba konona bonke, be ti,
U ye kungenisa kumuntu o isoni.
Mat. 9. 11. isa. 5. 30.
8 uZakeu wema, wa ti eNkosini Bhe-
ka, Nkosi, ngi ya ba pa abampofu inxe-
nye yemfuyo yami; uma ngi m amu-
kile umuntu into, ngi i buyisa i pindwa
kane. isa. 3. 14. Eks. 22. 1. 2 Sam 12. 6.
9 uJesu wa ti kuye, namhla ku fikile
ukusindiswa ku lendhlu, loku naye u
indodana ka Abrahama. Rome 4. 11, 12, 16.
Gal. 3. 7. isa. 13. 16.
10 iNdodana yomuntu i ze kufuna
nokusindisa okulahlekileyo. Mat. 18. 11.
Mat. 10. 6. & 15. 24.
11 Se be zwe loku, weleka wa shuma-
yela umfanekiso, ngokuba e seduze ne-
Jerusalema, na ngokuba be ti, umbuso
ka Tixo se u za kubonakala. Imis. 1. 6.
12 Wa ti, Kwa suka umuntu omkulu,
wa ya ezweni eli kude ukuba a tabate
umbuso, a buye. Mat. 25. 14–30.
Mark 13. 34.
13 Wa biza izinceku zake ezi ishumi,
wa zi nika omina aba ishumi wa ti kuzo,
Tengisani ngabo ngi ze ngi buye.
14 Kepa abantu ba kubo ba m zonda,
ba tuma izigijimi emva kwake, ba ti, A
si tandi lomuntu a be umbusi pezu kwetu.
John. 1. 11.
15 Kwa ti ekubuyeni kwake, se e ta-
batile umbuso, wa tyo ukuba zi bizwe zi
ze kuye lezozinceku, a be zi nikile imali,
azi ukuba ileyo i zuzeni ngokutengisa.
16 Ya fika eyokuqala ya ti, Nkosi,
umina wako u zuzile omina aba ishumi.
17 Wa ti kuyo, Kuhle, nceku elungi-
leyo; loku u tembekile ngokuncinyane,
u ya kubusa imizi e ishumi. isa. 16. 10.
18 Ya fika eyesibili ya ti, Nkosi, umi-
na wako u tolile omina aba isihlanu.
19 Wa ti kuyo, U ya kubusa imizi e
isihlanu.
20 Ya fika enye ya ti, Nkosi, nangu

umina wako, e be ngi naye u bekiwe
endwangwini;
21 Nga kwesaba, loku u ngumuntu o
nolaka, u tabata o nga ku bekanga, u
vuna o nga ku hlwanyelanga.
22 Wa ti kuyo, Ngomlomo wako ngo
ku lahla, wena nceku engalungile. U
be wazi ukuba ngi ngumuntu o nolaka,
ngi tabata engi nga ku bekanga, ngi
vuna engi nga ku hlwanyelanga.
2 Sam. 1. 16. Jobe 15. 6. Mat. 12. 37.
23 A u bekanga imali yami ebanke
ngani na? kona ekubuyeni kwami, nga
ngi i bizile kanye nenzuzo.
24 Wa ti kwabemiyo kona, M amukeni
umina, ni m nike o nomina aba ishumi.
25 Ba ti kuye, Nkosi, u nomina aba
ishumi.
26 Yebo, ngi ti kini, lowo o nako u ya
kupiwa, kepa, o nge nako u ya kwamu-
kwa na loku a nako. Mat. 13. 12.
Mark 4. 25. isa. 8. 18.
27 Lezozita zami eza zi nga tandi, ngi
be umbusi wazo, zi leteni lapa, ni zi bu-
lale pambi kwami.
28 Se e tyilo loku, wa ya pambili, e
kupukela eJerusalema. Mark 10. 32.
29 Kwa ti, e sondele eBetfage neBeta-
ni, nga sentabeni e tiwa e yemihlwati,
wa tuma ababili kubafundi bake.
Mat. 21. 1–11. Mark 11. 1–10.
30 E ti, Hambani ni ye emuzini o bhe-
kana nani, se ni ngene kuwo ni ya ku-
fumana itole lembongolo li botyiwe, oku
nga zanga ku hlale kulo umuntu; li tu-
kululelani, ni li lete.
31 Uma umuntu e ni buza ukuti, Ni li
tukululelani? ni ti kuye, iNkosi i ya li
funa.
32 Bemuka aba be tunyiwe, ba fuma-
na njengokutyo kwake kubo.
33 Be sa tukulula itole, abaninilo ba ti
kubo, Ni li tukululelani itole na?
34 Ba ti, iNkosi i ya li funa.
35 Ba li leta kuJesu, ba beka izingubo
zabo pezu kwetole, be m kwelisa uJesu.
Mat. 21. 7. Mark 11. 7. John. 12. 14.
36 E sa hamba, bendhlala izingubo
zabo endhleleni. Mat. 21. 8.
37 E sa sondela ekwehleni kwentaba
yemihlwati, ibandhla lonke labafundi la
qala ukutokoza nokubonga uTixo nge-
zwi elikulu, ngemisebenzi yonke emiku-
lu aba be i bonile.
38 Be ti, A ka bongwe umbusi ozayo
ngegama leNkosi; ku be ukutula ezu-
lwini, nobukosi kwelipezulu.
Izihl. 118. 26. & 13. 35. isa. 2. 14. Ef. 2. 14.
39 Abanye abaFarisi ba sebantwini ba
ti kuye, Mfundisi, ba kuze abafundi
bako.
40 Wa pendula wa ti kubo, Ngi ti
kini, uma be tula laba, amatye a ya ku-
memeza. Hab. 2. 11.
41 Se e sondele wa bona umuzi, wa u
kalela. John. 11. 35.
42 E ti, Uma u bu kwazi nawe, na nga
lolusuku, okokutula kwako! kepa ka-
loku se ku fihlekile emehlweni ako!
43 U ya kufikelwa izinsuku, lapo izita
zako zi ya kukubiyela ngotango, zi ku
haqe, zi ku vimbezele inxa zonke.
Isai. 29. 3. Jer. 6. 6. isa. 21. 20.
44 Zi ku dilize pansi, wena naba-
ntwana bako aba kuwe: zi nga shiyi
kuwe itye nalinye li pezu kwelinye,
ngokuba u nga sazanga isikati sokuha-
njelwa kwako. Mat. 24. 2. Mark 13. 2.
isa. 21. 6. Dan. 9. 24. isa. 1. 68, 78.
1 Pet. 2. 12.
45 Wa ngena etempelini, wa qala uku-
kipa abatengiselanayo kulo. Mat 21. 12.
Mark 11. 11, 15. John. 2. 14, 15.
46 Wa ti kubo, Ku lotyiwe ukuti,
Indhlu yami i indhlu yokukuleka; ke-
pa ni yenze umhume wabapangi.
Isai. 56. 7. Jer. 7. 11.
47 Wa e fundisa imihla ngemihla ete-
mpelini; kepa abapristi abakulu, naba-
bali, nezikulu zabantu ba funa uku-
mbulalala. Mark 11. 18. John. 7. 19. & 8. 37.
48 Kodwa ba be nga fumani aba nga
kwenzayo, loku abantu bonke ba ba-
mbelela kuye ukumuzwa.

## ISAHLUKO 20.

KWA ti nga lezozinsuku e sa fundisa
abantu etempelini, e shumayela iva-
ngeli, kweza abapristi abakulu, nababali,
kanye namalunga. Mat. 21. 23–27.
Mark 11. 27–33.
2 Ba kuluma kuye, be ti, Si tyele, u
zenza lezizinto ngamapi amandhla na?
ubani o ku nika lawamandhla na?
Imis. 4. 7. & 7. 27.
3 Wa pendula wa ti kubo, Nami ngi
ya kunibuza into inye; ni ngi tyele.
4 Ukubapatiza kuka Johane kwa vela
ezulwini, nokuba kubantu ini na?
5 Ba zindhlisana ba ti, Uma si ti,
Ezulwini, u ya kuti, A ni kolwanga
uye ngani na?
6 Uma si ti, kubantu, si ya kukandwa
ngamatye abantu bonke, ngokuba be
kolwa ba ti uJohane wa e ngumprofeti.
Mat. 14. 5. isa. 7. 29.

7 Ba pendula ba ti, abazi ukuba kwa
velapi.
8 uJesu wa ti kubo, Nami a ngi ni tye-
li amandhla e ngenza ngawo lezizinto.
9 Wa qala ukushumayela kubo lomfa-
nekiso; Umuntu wa tyala isivini, wa si
tyeleka kubalimi, wemuka wa ya kweli-
nye izwe isikati eside. Mat. 21. 33–46.
Mark 12. 1–12.
10 Ngesikati sezitelo wa tuma inceku
kubalimi, ukuba ba m nike izitelo zesi-
vini; kepa abalimi ba i tyaya, ba i mu-
kisaze.
11 Wa buya wa tuma enye inceku; ba
i tyaya na leyo, ba i pata kabi, ba i mu-
kisaze.
12 Wa buya wa tuma eyesitatu; ba i
limaza na leyo, ba i kipela ngapandhle.
13 Kona inkosi yesivini ya ti, Ngi ya
kwenze njani na? Ngi ya kutuma indo-
dana yami etandiweyo; ingabe ba ya
kuihlonipa, be i bonile.
14 Kodwa abalimi, se be i bonile, ba
zindhlisana, be ti, Lo u indhlalifa, za-
nini, si i bulale, ifa li be eletu.
15 Ba i kipela ngapandhle kwesivini,
ba i bulala. Inkosi yesivini i ya kwe-
nzani kubo na?
16 I ya kuza i ba bulale lababalimi, i
nike abanye isivini sake. Be ku zwa
loko ba ti, A ku nga bi njalo.
17 Wa ba bheka, wa ti, Ku ini loku
okulotyiweyo ukuti, Itye elilahliweyo
abaki, ilona se li inhloko yegumbi?
Izihl. 118. 22. Mat. 21. 42.
18 Lowo owayo pezu kwa lelitye, wo
cotyozwa; kodwa lowo eli wa pezu kwa-
ke, lo m colisa. Dan. 2. 34, 35.
19 Abapristi abakulu nababali ba funa
ukubeka izandhla pezu kwake nga leso-
sikati, kepa besaba abantu, bazi ukuba
e be kulumile lomfanekiso ngabo.
20 Ba m hlomela, ba tuma izinhloli ezi
zenza abalungileyo, ukuba ba m bhabise
ngokushumayela kwake, ukuba ba m
nikele emakosini na semandhleni ombu-
si. Mat. 22. 15–33. Mark 12. 13–27.
21 Ba m buza, be ti, Mfundisi, si yazi
ukuba u lungile ngokushumayela na
ngokufundisa, a u naki umuntu, kodwa
u fundisa indhlela ka Tixo ngeqiniso;
22 Ku fanele si tele imali kuKesari,
nokuba si nga teli na?
23 Wa bona ubuqili babo, wa ti kubo,
Ni ngi lingelani na?
24 Ngi boniseni udenario. U nomfane-
kiso nombalo ka bani na? Ba pendula
ba ti, Ka Kesari.
25 Wa ti kubo, Nikani uKesari oku-
ka Tixo.
26 Ba be nge nakumbhabisa ngamazwi
ake pambi kwabantu; ba mangala ngo-
kupendula kwake, ba tula.
27 Kwa fika abanye kubaSadusi aba
pika ukuvuka kwabafileyo ba ti akuko,
ba m buza, Mat. 22. 23. Mark 12. 18.
Imis. 23. 6, 8.
28 Be ti, Mfundisi, uMosi wa si lobela
ukuti, Uma umuntu e fa, e nomfazi, e
fa e nge namntwana, umfo wabo a ka m
tabate umkake, a vusele umfo wabo
inzalo. Dut. 25. 5.
29 Kwa ku kona izelamani ezi isiko-
mbisa; owokuqala wa tabata umfazi,
wa fa e nge namntwana.
30 Owesibili wa m tabata umfazi, wa
fa naye e nge namntwana.
31 Nowesitatu wa m tabata; benze
njalo aba isikombisa; ba fa be nga shi-
yanga inzalo.
32 Emva kwabo bonke wa fa nomfazi.
33 Ekuvukeni u ya kuba umfazi wa
mupi ku labo na? loku aba isikombisa
ba be naye e ngumfazi wabo.
34 uJesu wa pendula wa ti kubo, Aba-
ntwana ba lelizwe ba ya ganwa, ba ye-
ndiswa;
35 Kodwa labo aba za kutiwa ba fanele
lelozwe, nokuvuka kwabafileyo, a ba
ganwa, a bendiswa.
36 Ba nge buye ba fe; ba njengezi-
ngelosi, ba ngabantwana baka Tixo, be
ngabantwana bokuvuka.
1 Kor. 15. 42, 49, 52. 1 John. 3. 2.
Rome 8. 23.
37 Ukuvuka kwabafileyo wa ku bo-
nisa uMosi esihlahleni, lapo e biza
iNkosi ngokuti, uTixo ka Abrahama,
noTixo ka Isaka, noTixo ka Jakobe.
Eks. 3. 6.
38 A siye uTixo wabafileyo; uTixo
wabapilayo loku bonke ba pila kuye.
Rome 6. 10, 11.
39 Abanye kubabali ba pendula ba ti,
Mfundisi, u shumayele kahle.
40 Kepa ba be nga se nasibindi soku-
mbuza luto.
41 Wa ti kubo, Ba tyo kanjani ukuti,
uKristu u indodana ka Davida na?
Mat. 22. 41–45. Mark 12. 35–37.
42 Yena uDavida u ti encwadini yezi-
hlabelelo iNkosi ya ti eNkosini yami,
Hlala ngakwesokunene sami,
Izihl. 110. 1. Imis. 2. 34.
43 Ngi ze ngenze izita zako zi be ise-
nabelo sako.

44 Loku uDavida u m biza ngokuti,
iNkosi; u indodana yake kanjani na?
45 Be sezwa abantu bonke, wa ti ku-
bafundi bake, Mat. 23. 1. Mark 12. 38.
46 Xwayani ababali aba tanda uku-
hamba be gqoka izingubo ezinde; ba
tanda ukubingelelwa ezindaweni zoku-
butana, nezihlalo ezi pambili ezindhlini
zokusonta, nezihlalo ezi senhle eku-
dhleni. Mat. 23. 5. isa. 11. 43.
47 Ba dhla izindhlu zabafelokazi, na
ngokuzenzisa ba kuleka isikati eside;
laba ba ye kwamkeliswa ukulahlwa
okukulu. Mat. 23. 14.

ISAHLUKO 21.

WA bheka, wa bona, abacebileyo be
tela izipo zabo eminikelweni.
Mark 12. 41–44.
2 Wa bona umfelokazi ompofu e tela
kona imalana embili.
3 Wa ti, Ngi qinisile ngi ti kini, lo-
mfelokazi ompofu u telile kakulu ku
nabo bonke. 2 Kor. 8. 12.
4 Ngokuba bonke laba ba telile emini-
kelweni ka Tixo ngobuningi babo, ko-
dwa yena ngobumpofu bake u telile ko-
nke a nako, a pila ngako.
5 Abanye be kuluma ngetempeli uku-
ti, li vunuliswe ngamatye amahle na
ngeminikelo, wa ti, Mat. 24. 1–51.
Mark 13. 1–37.
6 Lezizinto eni zi bonayo, ku ya kufi-
ka imihla oku nga yi kushiywa ngayo
itye pezu kwetye, eli nga yi kuwiswa
pansi. isa. 19. 44.
7 Ba m buza, be ti, Mfundisi, loku ko
ba nini na? nesiboniso so ba ini, lapo
ku za kufika konke loku na?
8 Wa ti, Bhekani ni ngedukiswa; ngo-
kuba abaningi ba ya kuza ngegama la-
mi, be ti, Ngi nguKristu, isikati se si
sondele; ni nga ba landeli. Ef. 5. 6.
2 Tes. 2. 3.
9 Nxa ni ku zwa ukulwa nokuvuke-
lana, ni ngesabi; ku ya kufika loku ku-
qala, kepa ukupela ku nga ka sondeli.
10 Kona wa ti kubo, Isizwe si ya ku-
vukela isizwe, umbuso u ya kuvukela
umbuso:
11 Ku ya kuba kona ukuzamazama
okukulu komhlaba izindawo ngezinda-
wo, nendhlala, nezifo; ko ba kona izi-
bonakaliso ezisabekayo, nezimangaliso
ezikulu nga sezulwini.
12 Kodwa ku nga ka fiki konke loko,
ba ya kubeka izandhla zabo pezu kwenu,
ba ni hlupe, ba ni nikele ezindhlini zo-
kusonta, na sematilongweni, ni letwa
emakosini na kubabusi, ngenxa yegama
lami. Mat. 10. 17–22.
Imis. 4. 3. & 5. 18. & 12. 4. & 16. 24.
13 Ku ya kuba ubufakazi kinina.
Fil. 1. 23. 2 Tes. 1. 5.
14 Misani ezinhliziyweni zenu, ukuba
ni nga ku zindhli eni ya kupendula
ngako. isa. 12. 11.
15 Ngi ya kuninika umlomo nokuhla-
kanipa, ezi nge ku pike; zi ku mele,
zonke izita zenu. Imis. 6. 10.
16 Ni ya kunikelwa abazali, nabafo
wenu, nabazalwane, nezihlobo, yebo,
abanye kini ba ya kubabulala.
Mika 7. 6. Imis. 7. 59. & 12. 2.
17 Ni ya kuzondwa abantu bonke nge-
gama lami.
18 Kodwa a lu yi kulahleka nalunye
unwele lwekanda lenu. Mat. 10. 30.
19 Ngokubekezela kwenu no i sindisa
imipefumlo yenu.
20 Nxa ni bona iJerusalema li haqiwe
impi, kona yazini ukuba se ku sondele
ukucitakala kwalo. Mat. 24. 15.
Mark 13. 14.
21 Kona aba seJudia ma ba balekele
ezintabeni, naba pakati kwalo ba pume,
naba sendhle ba nga ngeni kulo.
22 Ngokuba lezi zi izinsuku zokupindi-
sela, ukuba ku gcwaliseke konke okulo-
tyiweyo. Dan. 9. 26, 27. Zek. 11. 1.
23 Au kwabakulelweyo nabancelisayo
nga lezozinsuku! ku ya kuba kona uku-
hlupeka okukulu ezweni, nolaka pezu
kwa lababantu.
24 Ba ya kuwa ngosiko lwenkemba,
ba tunjwe izizwe zonke; iJerusalema i
ya kunyatelwa izizwe, ku ze ku pelele
izikati zezizwe. Dan. 9. 27. & 12. 7.
25 Ku ya kuba kona iziboniso elange-
ni, na senyangeni, na sezinkanyezini;
na semhlabeni ku tutumele izizwe, zi
xakekile; ku dume ulwandhle namaza:
Mat. 24. 29–51. Mark 13. 24–37. 2 Pet. 3. 10, 12.
26 Abantu ba pele amandhla ngokwe-
saba, na ngokubheka lezozinto ezizayo
emhlabeni; ku ya kuzanyazanyiswa
amandhla ezulu.
27 Kona ba ya kubona iNdodana yo-
muntu i za ngefu, i namandhla nobuko-
si obukulu. Isam. 1. 7. & 14. 14.
28 Nxa lezizinto zi qala ukwenzeka,
lulamani, ni pakamise amakanda enu,
ngokuba ku sondele ukusindiswa kwe-
nu. Rome 8. 19, 23.
29 Wa shumayela kubo umfanekiso
wokuti, Bhekani, umkiwane nemiti yo-
nke; Mat. 24. 32. Mark 13. 28.

30 Nxa i si hlumile, ni ya bona, nazi
ngokwenu, ukuba ihlobo li seduze.
31 Njalo, nxa ni bona lezizinto za fika,
nazi umbuso ka Tixo u seduze.
32 Ngi qinisile ngi ti kini; Lesisizu-
kulwane a si yi kudhlula ku nga kenze-
ki loku konke.
33 Ku ya kudhlula izulu nomhlaba;
kodwa amazwi ami a ka yi kudhlula.
34 Xwayani, ku nga ti izinhliziyo ze-
nu zi be butuntu ngokuminza, na ngo-
kudakwa, na ngokunaka lokukupila, lu
ni fikele lolosuku ni ngazelele.
Rome 13. 13. 1 Pet. 4. 7.
35 Ngokuba lu ya kufika njengomgibe
pezu kwabo bonke aba hlezi ezweni lo-
nke. 1 Tes. 5. 2. 2 Pet. 3. 10. Isam. 3. 3.
36 Lindani, ni kuleke ngezikati zo-
nke, ukuba ni fanele ukupepa loku ko-
nke oku za kwenzeka, ni me pambi kwe-
Ndodana yomuntu. Mat. 25. 13.
Mark 13. 33. isa. 18. 1. ‖ Izihl. 1. 5. Ef. 6. 13.
37 Emini wa e fundisa etempelini;
ebusuku wa ya wa hlala entabeni oku-
tiwa e yemihlwati. John. 8. 1. isa. 22. 39.
38 Abantu bonke besuka kusasa, beza
kuye etempelini ukumuzwa.

## ISAHLUKO 22.

KWA sondela umhlangano wesinkwa
esi nge namvubelo okutiwa iPasika.
Mat. 26. 2–5. Mark 14. 1, 2.
2 Abapristi abakulu nababali ba funa
ukuba benze njani ukumbulala; ngoku-
ba besaba abantu. Izihl 2. 2. John. 11. 47.
Imis. 4. 27.
3 uSatani wa ngena kuJuda o tiwa
uIskariote, e ngowaba ishumi nambili.
Mat. 26. 14–16. Mark 14. 10, 11. John. 13. 2, 27.
4 Wemuka wa ya wa kuluma naba-
pristi abakulu nezinduna, ukuba enze
njani ukumnikela kubo.
5 Ba jabula, ba vumelana naye uku-
mnika imali. Zek. 11. 12.
6 Wa vuma, wa funa ituba lokumni-
kela kubo, ku nge ko abantu.
7 Kwa fika usuku lwesinkwa esi nge
namvubelo, eli nga hlatywa ngalo ipa-
sika. Mat. 26. 17–19. Mark 14. 12–16.
8 Wa tuma uPetro noJohane, e ti,
Hambani ni ye ni si lungisele ipasika,
si dhle.
9 Ba ti kuye, U tanda ukuba si ku
lungiselepi na?
10 Wa ti kubo, Bhekani, se ni ngenile
emzini, ni ya kuhlangana nomuntu e
pete isitya samanzi; ni landeleni ni ye
endhlini, a ngena kuyo.
11 Ni ti kumninindhlu, Umfundisi u
ti kuwe, Ipi indhlu lapa ngi nga dhla
kona ipasika nabafundi bami?
12 U ya kunibonisa indhlu enkulu, e
pezulu, endhlelweyo; ni lungise kona.
13 Bemuka ba fumana njengokutyo
kwake kubo; ba lungisa ipasika.
14 Se si fikile isikati, wa hlala naba-
postoli aba ishumi nambili.
Mat. 26. 20. Mark 14. 17.
15 Wa ti kubo, Ngi nxanele noku-
nxanela ukudhla nani lelipasika, ngi
nga ka hlupeki.
16 Ngokuba ngi ti kini, A ngi sa yi
kubuya ngi li dhle, li ze li pelele embu-
sweni ka Tixo. isa. 14. 15. Imis. 10. 41.
Isam. 19. 9.
17 Wa tabata isitya, wa bonga, wa ti,
Si tabateni, ni sahlukaniselane.
18 Ngi ti kini, A ngi sa yi kupuza
isitelo sevini u ze u fike umbuso ka
Tixo. Mat. 26. 29. Mark 14. 25.
19 Wa tabata isinkwa, wa bonga,
wa si hlepula, wa ba nika, e ti, Loku ku
umzimba wami, o nikelwa nina: ye-
nzani loku, ni ngi kumbule. Mat. 26. 26.
Mark 14. 22. 1 Kor. 11. 24.
20 Njalo wa tabata isitya emva koku-
dhla; e ti, Lesisitya si isivumelwano
esitya ngegazi lami, eli palazelwa nina.
I Kor. 10. 16.
21 Kodwa bhekani, isandhla so ngi
nikelayo si nami esitebeni. Izihl. 41. 9.
Mat. 26. 21–24. Mark 14. 18. John. 13. 21, 26.
22 Imbala, iNdodana yomuntu i ya ya
njengokumisiweyo, kodwa nako ku lo-
muntu e nikelwa uye!
Imis. 2. 23. & 4. 28.
23 Ba qala ukubuzana ukuba ubani
kubo a za kwenza loku. Mat. 26. 22.
John. 13 22, 25.
24 Kwa ku kona inkani pakati kwabo
yokuti ubani kubo o za kutiwa omkulu.
Mark 9. 34. isa. 9. 46.
25 Wa ti kubo, Amakosi ezizwe a zi
busa, nababusi bazo ba tiwa abanomusa.
Mat. 20. 25, 28. Mark 10. 42.
26 Kodwa nina a ni yi kuba njalo;
kepa omkulu kini a ka be njengomci-
nyane, nombusi a be njengokonzayo.
isa. 9. 48. 1 Pet. 5. 3.
27 U mupi omkulu, o hlezi ekudhleni,
nokonzayo na? a siye o hlezi ekudhleni
na? kodwa mina ngi pakati kwenu nje-
ngokonzayo. isa. 12. 37. John. 13. 13, 14.
Fil. 2. 7.
28 Nina ni ibo aba be mi nami ekuli-
ngweni kwami. Heb. 4. 15.

29 Ngi ya ni misela umbuso, njengobaba u ngi misele mina. 2 Kor. 1. 7. 2 Tim. 2. 12.

30 Ukuba ni dhle, ni puze esitebeni sami embusweni wami, ni hlale ezihlalweni zobukosi, nahlulele izizwe ezi ishumi nambili zika Israeli. Mat. 8. 11. Isam. 19. 9. ‖ Izihl. 49. 14. Mat. 19. 28. 1 Kor. 6. 2. Isam. 3. 21.

31 iNkosi ya ti, Simone, Simone, bheka, uSatani u ya ni funisisa, ukuba, a ni hlunge njengamabele. 1 Pet. 5. 8. Amosi 9. 9.

32 Kodwa ngi ku kulekele, ukuba ukukolwa kwako ku nga peli: lapo u su penduke, u ba qinise abazalwane bako.
John. 17. 9, 11, 15. ‖ Izihl. 51. 13. John. 21. 15, 16, 17.

33 Wa ti kuyo, Nkosi, se ngi lungele ukuya nawe na setilongweni, na sekufeni.

34 Ya ti, Ngi ti kuwe, Petro, Iqude a li yi kukala namhla, u nga ka piki katatu u ti a u ngazi. Mat. 26. 34. Mark 14. 30. John. 13. 38.

35 Ya ti kubo, Lapo nga ni tuma ni nge nasikwama; naika, nazicatulo, na swelanto na? Ba ti, A si swelanganto. Mat. 10. 9. isa. 9. 3. & 10. 4.

36 Ya ti kubo, Kodwa o nesikwama, ka si tabate, enze njalo o neika: o nge nankemba, ka tenge ngengubo yake, a tenge inkemba.

37 Ngokuba ngi ti kini, Loku okulotyiweyo nga se ku gcwaliseka ngami, kokuti, Wa balwa nezoni: ngokuba okutyiwo ngami se ku pelele. Isai. 53. 12. Mark 15. 28.

38 Ba ti, Nkosi, bheka, nazi izinkemba ezimbili. Ya ti kubo, kwanele.

39 Wa puma wa ya njengokwenza kwake entabeni yemihlwati, abafundi bake ba m landela. Mat. 26. 36–46. Mark 14. 32–42. John. 18. 1. isa. 21. 37.

40 Se e fikele ku leyondawo, wa ti kubo, Kulekani ukuba ni nga ngeni ekulingweni. Mat. 6. 13.

41 Wa dela kubo, ku nga ti ibangana lokuponsa itye, wa guqa wa kuleka,

42 E ti, Baba, uma u vuma, susa lesitya kimi, kepa a ku nga bi ngokutanda kwami, ku be ngokwako.
John. 5. 30. & 6. 38.

43 Kwa bonakala kuye ingelosi ya sezulwini i m qinisa. Mat 4. 11.

44 E sekuhlupekeni okukulu wa qinisa ukukuleka; ukujuluka kwake kwa njengamatonsi egazi ehlela pansi emhlabatini. John. 12. 27. Heb. 5. 7.

45 Se e suke ekukulekeni weza kubafundi bake, wa ba fumana be lele ngokudabuka.

46 Wa ti kubo, Ni laleleni na? vukani, ni kuleke, ukuba ni nga ngeni ekulingweni.

47 E sa kuluma, kwa fika abantu, naye o tiwa uJuda, e hamba pambi kwabo, wa sondela kuJesu ukumanga.
Mat. 26. 47–56. Mark 14. 43–50. John. 18. 3–11.

48 uJesu wa ti kuye, Juda, u ya i nikela iNdodana yomuntu ngokwanga na?

49 Aba be naye be bona oku za kwenzeka, ba ti kuye, Nkosi, so galela ngenkemba na?

50 Omunye kubo wa galela inceku yompristi omkulu, wa nquma indhlebe yayo ya kwesokunene.

51 uJesu wa pendula wa ti, Yekani, kwanele. Wa i pata indhlebe yayo, wa i polisa.

52 Kona uJesu wa ti kubapristi abakulu, nezinduna zetempeli, namalunga, e be fikile kuye, Ni pumele kimi nezinkemba nezinduku ngokungati ngi umpangi.

53 Be ngi nani imihla ngemihla etempelini, a nelulelanga isandhla kimi. Kodwa se ku isikati senu, namandhla obumnyama. John. 12. 27.

54 Ba m qamba, bemuka naye, ba m yisa endhlini yompristi omkulu. uPetro wa m landela e kude. Mat. 26. 57. Mat. 26. 58. John. 18. 15.

55 Se be basile umlilo esigodhlweni be hlala pansi, uPetro wa hlala pakati kwabo. Mat. 26. 69–75. Mark 14. 66–72. John. 18. 16–18, 25–27.

56 Intombazana i m bona e hlezi nga semlilweni, ya m bhekisisa, ya ti, Lo wa e naye.

57 Wa m pika, e ti, Sifazana, a ngi m azi.

58 Ngasemva kwesikatyana, omunye wa m bona, wa ti, Wena u ngowa kubo. uPetro wa ti, Ndoda, a ngi siye.

59 Se ku dhlulile isikati ku nga ti ihora, omunye wa qinisa wa ti, Nempela; lo wa e naye; u ngowa seGalile.

60 uPetro wa ti, Ndoda, a ngi kwazi o ku tyoyo. Masinyane, e sa kuluma, iqude la kala.

61 iNkosi ya penduka, ya m bheka uPetro: uPetro wa kumbula izwi le-

Nkosi, e be li tyilo ukuti, Iqude li nga
ka kali, u ya kungipika katatu.
Mat. 26. 75. Mark 14. 72.
62 Wa puma uPetro, wa kala nokukala.
63 Abantu aba m bamba uJesu, ba m
hleka; be m tyaya. Mat. 26. 64–68.
Mark 14. 61–65.
64 Ba m gubuzela; ba m tyaya ubuso,
ba m buza, be ti, Si tyele, ukuba ubani
o ku tyayileyo.
65 Nokunye okuningi ba kuluma
kuye, be m tuka.
66 Kwa ti ekuseni kwa butana amalu-
nga abantu, nabapristi abakulu, nababa-
li, ba m yisa empakatini wabo, be ti.
Mat. 27. 1. Imis. 4. 26.
67 Uma u nguKristu, si tyele. Wa ti
kubo, Uma ngi ni tyela, a ni yi kuko-
lwa.
68 Uma ngi ni buza, a ni yi kungipe-
ndula, nokungikulula.
69 iNdodana yomuntu se i za kuhlala
ngakwesokunene samandhla ka Tixo.
Heb. 1. 3. & 8. 1.
70 Ba ti bonke, U iNdodana ka Tixo
na? Wa ti kubo, Ni ya tyo ni ti ngi
iyo.
71 Ba ti, Si sa funelani obunye ubufa-
kazi na? se si m zwile tina ngomlomo
wake.

## ISAHLUKO 23.

LABO bonke besuka, ba m yisa kuPi-
latu. Mat. 27. 2. Mark 15. 1. John. 18. 28.
2 Ba qala ukummangalela, be ti, Si
m fumene e hlubukisa abantu, e ba nqa-
bela ukutela kuKesari, e ti, uyena o
nguKristu inkosi. Imis. 17. 7. Mat. 22. 21.
Mark 12. 17. John. 19. 12.
3 uPilatu wa m buza, wa ti, U inkosi
yabaJuda na? Wa m pendula wa ti, U
tyo wena. Mat. 27. 11. 1 Tim. 6. 13.
4 uPilatu wa ti kubapristi abakulu na
kubantu, A ngi fumani icala ku lomu-
ntu. 1 Pet. 2. 22.
5 Ba qinisa ba ti, U ya vusa abantu,
e fundisa eJudia lonke, wa qala eGalile
wa za wa fika lapa.
6 uPilatu e zwa ku tiwa iGalile; wa
buza uma lomuntu u ngowa seGalile.
7 Se e zwile ukuti e ngowombuso ka
Herodi, wa m tumela kuHerodi, owa e
kona eJerusalema nga lesosikati.
isa. 3. 1.
8 uHerodi, se e m bone uJesu, wa ja-
bula kakulu; kade wa e tanda ukumbo-
na, ngokuba e be zwile okuningi ngaye;
wetemba ukubona isibonakaliso senziwa
uye. isa. 9. 9. Mat. 14. 1. Mark 6. 14.
9 Wa m buza ngamazwi amaningi,
kodwa ka m pendulanga ngaluto.
10 Abapristi abakulu nababali bema,
ba m ceba kakulu.
11 uHerodi namabuto ake ba m eisa,
ba m hleka, ba m ambatisa ingubo
enhle; ba m buyisela kuPilatu.
Isai. 53. 3.
12 Nga lolosuku uPilatu noHerodi ba
buya ba tandana ngaloko; kade ba be
zondana. Imis. 4. 27.
13 uPilatu wa bizela ndawonye aba-
pristi abakulu, namakosi, nabantu,
Mat. 27. 23. Mark 15. 14. John. 18. 38. & 19. 4.
14 Wa ti kubo, Ni m letile kimi lomu-
ntu njengo hlubukisa abantu; bhekani,
ngi m buzile pambi kwenu; a ngi fu-
mani icala ku lomuntu, nga loku eni m
ceba ngako.
15 NoHerodi ka li fumani: nga ni tu-
mela kuye; bhekani, a ku konto enzi-
we uye, a fanele ukufa ngayo.
16 Ngi ya kumtyaya, ngi m kulule.
Mat. 27. 26. John. 19. 1.
17 Ngokuba nga e ba kululela a be
munye nga lomhlangano. Mat. 27. 15–26.
Mark 15. 6–15. John. 18. 39, 40.
18 Ba memeza kanyekanye, be ti,
Susa lomuntu, u si kululele uBaraba.
Imis. 3. 14.
19 Yena owa e fakwe etilongweni,
ngokuhlubuka emzini, na ngokubulala.
20 uPilatu e tanda ukumkulula uJesu,
wa buya wa kuluma kubo.
21 Kepa ba memeza, be ti, M betele:
m betele:
22 Wa ti kubo ngokwesitatu, Woneni
na? A ngi fumani icala kuye lokuba a
fe; ngi ya kumtyaya, ngi m kulule.
23 Ba qinisa ngokumemeza okukulu,
be ti ma betelwe; kwahlula ukumemeza
kwabo nokwabapristi abakulu.
24 uPilatu wa nqamula wa ti, a ku be
njengokutyo kwabo. Mat. 27. 26.
Mark 15. 15. John. 19. 16.
25 Wa ba kululela lowo owa e fakwe
etilongweni ngokuhlubuka nokubulala,
aba m bizayo; wa m nikela uJesu eku-
tandeni kwabo.
26 Se bemuka naye; ba bamba uSi-
mone wa seKurene, e vela endhle, ba m
twesa isipambano, a si twale emva kuka
Jesu. Mat. 27. 32. Mark 15. 21. John. 19. 17.
27 Wa landelwa abantu abaningi, na-
besifazana, aba m kalela, be m dabu-
kela.
28 uJesu wa pendukela kubo, wa ti,
Madodakazi a seJerusalema, ni nga ngi

kaleli mina, zikaleleni nina, nabantwana benu.

29 Bhekani, ku yeza izinsuku oku za kutiwa ngazo, Ba busisiwe aba izinyumba, nezisu ezi nga zalanga, namabele a nga ncelisanga.
Mat. 24. 19. isa. 21. 23.

30 Kona ba ya kuqala ukuti ezintabeni, Dilikelani pezu kwetu, na semadulini, Si sibekeleni. Isai. 2. 19.
Hos. 10. 8. Isam. 6. 16.

31 Uma benza loku emtini oluhlaza, ku ya kwenziwani kowomileyo na?
Hez. 20. 47. 1 Pet. 4. 17.

32 Kwa ku kona abanye ababili ababi aba yiswa kanye naye ukuya kubulawa.
Isai. 53. 12. Mat. 27. 38.

33 Se be fikile endaweni e tiwa iNhloko, ba m betela kona, na labo ababi, omunye ngakwesokunene, nomunye ngakwesokohlo. Mat. 27. 33. Mark 15. 22.
John. 19. 17, 18.

34 Wa ti uJesu, Baba, ba tetelele; a bazi aba kwenzayo. Bahlulelana izingubo zake, benzelana inkato. Mat. 5. 44.
Imis. 7. 60. 1 Kor. 4. 12. Imis. 3. 17.
Mat. 27. 35. Mark 15. 24. John. 19. 23.

35 Abantu bema, be buka, ababusi kanye nabo ba m eisa be ti, Wa sindisa abanye; ka zisindise yena, uma e nguKristu, o ketwe uTixo. Izihl. 22. 17.
Mat. 27. 39. Mark 15. 29.

36 Namabuto a m hleka, eza kuye, a m nika iwaini elimunyu.

37 E ti, Uma u inkosi yabaJuda, zisindise.

38 Kwa ku kona incwadi e lotywe pezu kwake ngokwamaGrike, nokwamaRomani, nokwabaHeberu, i ti, LO U INKOSI YABAJUDA. Mat. 27. 37.
Mark 15. 26. John. 19. 19.

39 Omunye ku labo ababi aba panyekwe naye, wa m tuka, e ti, Uma u nguKristu, zisindise wena nati. Mat. 27. 44.
Mark 15. 32.

40 Kepa omunye e pendula, wa m tetisa, e ti, A u m esabi uTixo, loku u lahlwe kanye naye na?

41 Tina si fanele ukulahlwa; samkeliswa okufanele imisebenzi yetu: kepa yena a konanga ngaluto.

42 Wa ti kuJesu, U ngi kumbule, Nkosi, lapo u su fike embusweni wako.

43 uJesu wa ti kuye, Ngi qinisile ngi ti kuwe, Namhla u ya kuba nami eParadisi.

44 Kwa ku ngehora lesitupa, kwa ba mnyama emhlabeni wonke, kwa za kwa ba ihora lesishiyagalolunye. Mat. 27. 45.
Mark 15. 33.

45 Ilanga la fipala; iveli letempeli la dabuka pakati. Mat. 27. 51. Mark 15. 38.

46 uJesu wa memeza ngezwi elikulu, wa ti, Baba, ngi ya nikela umoya wami ezandhleni zako: se e tyilo loku, wa fa.
Izihl. 31. 5. 1 Pet. 2. 23. Mat. 27. 50.
Mark 15. 37. John. 19. 30.

47 Induna yekulu i bona okwenzekileyo, ya dumisa uTixo, i ti, Impela lomuntu wa e lungile. Mat. 27. 54.
Mark 15. 39.

48 Abantu bonke aba butanele ukubona loko, se be bonile okwenzekileyo, ba tyaya izifuba zabo, ba buya.

49 Bonke abazana naye, nabesifazana aba m landela be vela eGalile, bema kude, be buka lezizinto. Izihl. 38. 11.
Mat. 27. 55. Mark 15. 40. John. 19. 25.

50 Bheka, wa e kona umuntu igama lake li nguJosefa, umpakati; umuntu omnene nolungileyo. Mat. 27. 57–61.
Mark 15. 42–47. John. 19. 38–42.

51 (Yena wa e nga vumelene nabo ngecebo nokwenza kwabo:) wa e ngowa seArimatia, umuzi wabaJuda, wa e bheke umbuso ka Tixo. isa. 2. 25, 38.

52 Lo wa ya kuPilatu, wa cela isidumbu sika Jesu.

53 Wa sehlisa, wa si songa ngendwangu, wa si beka etuneni, eli qotywe etyeni, lapo ku nga zanga ku fakwe umuntu.

54 Lolosuku lwa lu ngolokulungisa; iSabata la sondela. Mat. 27. 62.

55 Abesifazana abeza naye be vela eGalile ba landela, ba bona ituna, nokubekwa kwesidumbu sake. isa. 8. 2.

56 Ba buya ba lungisa amaka namafuta; ba pumula ngeSabata njengomteto. Eks. 20. 10. Mark 16. 1.

## ISAHLUKO 24.

NGOSUKU lokuqala lwesonto, ekuseni, ba fika etuneni, be pete amaka aba be wa lungisile, beza nabo abanye. Mat. 28. 1–8. Mark 16. 1–8.
John. 20. 1. isa. 23. 56.

2 Ba fumana itye li gingqiwe li susiwe etuneni.

3 Ba ngena, a ba fumananga isidumbu seNkosi uJesu.

4 Kwa ti, se be katazeke ngaloku, bheka, amadoda amabili e mi nabo, embete izingubo ezikazimulayo.
John. 20. 12. Imis. 1. 10.

5 Be sesaba ba kotamela pansi, a ti ku-
bo, Ni funelani opilayo kwabafileyo na?
6 Amuko lapa, u vukile: kumbulani
a ku tyoyo kini, e se eGalile, Mat. 17. 23.
Mark 9. 31. isa. 9. 22.
7 Ukuti, iNdodana yomuntu nga i ni-
kelwa ezandhleni zezoni, i betelwe, i
buye i vuke ngosuku lwesitatu.
8 Ba kumbula amazwi ake. John. 2. 22.
9 Ba buya etuneni, ba ba tyela aba
ishumi nanye, nabo bonke abanye, lezi-
zinto zonke. Mat. 28. 8. Mark 16. 10.
10 Kwa ku nguMaria Magdalene, no-
Joana, noMaria unina ka Jakobe, naba-
nye aba be nabo, aba tyela abapostoli
lezizinto. isa. 8. 3.
11 Kepa amazwi abo a be njengenga-
nekwane, a ba kolwanga ibo. Mark 16. 11.
12 Kwa suka uPetro, wa gijimela etu-
neni, wa kotama, wa bona izindwangu
zi zodwa, wemuka e mangala ngokwe-
nzekileyo. John. 20. 3, 6.
13 Bheka, nga lolosuku ababili kubo
bemuka be ya emzini o tiwa iEmau, o
kude neJerusalema amastadiu amashu-
mi a isitupa. Mark 16. 12.
14 Ba kuluma ngako konke okwenze-
kileyo.
15 Kwa ti be sa kuluma, be buzana,
wa sondela uJesu uqobo, wa hamba
nabo. Mat. 18. 20. isa. 24. 36.
16 Kodwa amehlo abo a e bambekile,
ba nga m azi. John. 20. 14. & 21. 4.
17 Wa ti kubo, Izindaba zini lezi, eni
kuluma ngazo, ni hamba, ni nyukumele
na?
18 Omunye, igama lake li nguKleo-
pasi, wa pendula wa ti kuye, U wena
wedwa ini o hlezi eJerusalema, o nga
zazi izinto ezenzekileyo kona nga lezi-
zinsuku na? John. 19. 25.
19 Wa ti kubo, Izinto zini na? Ba ti
kuye, NgoJesu wa seNazareta, o be
umprofeti, e namandhla ngemisebenzi,
na ngezwi, pambi kuka Tixo nabantu
bonke. Mat. 21. 11. isa. 7. 16. John. 6. 14.
Imis. 2. 22. & 7. 22.
20 Nokuti abapristi abakulu, naba-
busi ba kiti ba m nikela ukuba a lahlwe
a fe, ba m betela. isa. 23. 1. Imis. 13. 27, 28.
21 Kodwa be si temba, si ti, uye o za
kuhlenga abaIsraeli: kepa ku na loku
konke, namhla se ku usuku lwesitatu
lezizinto zenzekile. isa. 1. 68. & 2. 38.
Imis. 1. 6.
22 Yebo, abesifazana ba kiti ba si ma-
ngalisa, a be be ye etuneni kusasa;
Mat. 28. 8. Mark 16. 10. John. 20. 18.
23 Be nga si fumani isidumbu sake,
beza, ba ti, ba bone izingelosi, ezi ti, u
sa pila.
24 Njalo abanye kwaba kiti bemuka
ba ya etuneni, ba fumana ku njengo-
kutyo kwabesifazana; kodwa yena a ba
m bonanga.
25 Wa ti kubo, Nina ziula eni libala
enhliziyweni ukukolwa konke, aba ku
tyiloyo abaprofeti.
26 uKristu nga ba e nga hlupeki ile-
zozinto, a ngene ebukosini na?
Imis. 17. 3. 1 Pet. 1. 11.
27 Wa qala kuMosi na kubaprofeti
bonke, wa ba casisela okushunyayelwe
ngaye emibalweni yonke.
Gen. 3. 15. & 22. 18. & 26. 4. & 49. 10.
Imib. 21. 9 ‖ Dut. 18. 15.
Izihl. 16. 9, 10. & 22. & 132. 11.
Isai. 7. 14. & 9. 6. & 40. 10, 11. & 50. 6. & 53.
Jer. 23. 5. & 33. 14, 15. Eks. 34 23. & 37. 25.
Dan. 9. 24. Mika. 7. 20. Mal. 3. 1. & 4. 2.
28 Ba sondela emzini lapa be ya kona;
wa zenzisa ukudhlula. Gen. 32. 26.
Mark 6. 48.
29 Ba m ncenga, be ti, A ku hlale
nati; se ku za kuhlwa; ku se ntambama.
Wa ngena wa hlala nabo. Gen. 19. 3.
Imis. 16. 15.
30 Kwa ti, e hlezi nabo ekudhleni, wa
tabata isinkwa, wa bonga, wa si hlepula,
wa ba nika. Mat. 14. 19.
31 Amehlo abo a vuleka, ba m azi; wa
nyamalala kubo.
32 Ba kuluma; be ti, Izinhliziyo zetu
be zi nga vuti pakati kwetu, e sa kulu-
ma nati endhleleni, e si casisela imibalo
na?
33 Besuka ngalesosikati, ba buyela
eJerusalema ba fumana aba ishumi na-
nye naba be nabo be hlangene nda-
wonye.
34 Be ti, Impela, iNkosi i vukile, i
bonakele kuSimone. 1 Kor. 15. 5.
35 Be landa okwenzekileyo endhle-
leni, nokuti ba m azi ngokuhlepula isi-
nkwa.
36 Be sa kuluma lezizindaba, uJesu
wema pakati kwabo, wa ti kubo, Uku-
tula a ku be kini. Mark 16. 14.
John. 20. 19. 1 Kor. 15. 5.
37 Kodwa betuka, besaba, be ti ba bo-
na itongo. Mark 6. 49.
38 Wa ti kubo, Ni katazekeleni na?
ku veleleni izizindhlo ezinhliziyweni
zenu na?
39 Bhekani izandhla zami nezinyawo
zami, imina uqobo; ngi pateni, ni bone;

itongo a li nanyama namatambo, nje-
ngokuba ni ngi bona ngi nako.
John. 20. 20, 27.
40 Se e tyilo loko, wa ba bonisa iza-
ndhla nezinyawo.
41 Be nga ku kolwa ngokutokoza be
sa mangala, wa ti kubo, Ni nokudhla
lapa na? Gen. 45. 26. John. 21. 5.
42 Ba mu pa ucezu lwenhlanzi eyosi-
weyo, neqa lezinyosi.
43 Wa tabata, wa dhla pambi kwabo.
Imis. 10. 41.
44 Wa ti kubo, Ilawamazwi, enga wa
kuluma kini, ngi se nani, okuti, nga ku
gcwaliseka konke okulotyiwe ngami
emtetweni ka Mosi, na kubaprofeti, na
sezihlabelelweni.
Mat. 16. 21. & 17. 22. & 20. 18. Mark 8. 31.
isa. 9. 22. & 18, 31.
45 Kona wa vula izinhliziyo zabo,
ukuba ba qonde imibalo.
Imis. 16. 14.
46 Wa ti kubo, ku njalo ku lotyiwe,
ku njalo nga e hlupeka uKristu, a buye
a vuke ngosuku lwesitatu. isa. 24. 26.
Izihl. 22. Isai. 50. 6. & 53. 2 Imis. 17. 3.
47 Ku shunyayelwe ngegama lake
ukupenduka nokutetelelwa izono ezi-
zweni zonke; ku qalwe eJerusalema.
Dan. 9. 24. Imis. 13. 38, 46. 1 John. 2. 12.
Gen. 12. 3. Izihl. 22. 27. Isai. 49. 6, 22.
Jer. 31. 34. Hos. 2. 23. Mika 4. 2. Mal. 1. 11.
48 Nina ni ngofakazi ba lezizinto.
John. 15. 27. Imis. 1. 8, 22. & 2. 32. & 3. 15.
49 Bhekani, ngi ya tumela kini isite-
mbiso sika Baba; hlalani emzini eJeru-
salema, ni ze nambatiswe amandhla a
vela pezulu. Isai. 44. 3. Joeli 2. 28.
John. 14. 16, 26. & 15. 26. & 16. 7.
Imis. 1. 4. & 2. 1, &c.
50 Wa puma nabo, ba ya eBetani, wa
pakamisa izandhla zake, wa ba busisa.
Imis. 1. 12.
51 Kwa ti, e sa ba busisa, wa hlukana
nabo, wenyuselwa ezulwini. 2 Ama. 2. 11.
Mark 16. 19. John. 20. 17. Imis. 1. 9. Ef. 4. 8.
52 Ba kuleka kuye, ba buyela eJeru-
salema be nokutokoza okukulu.
Mat. 28. 9, 17.
53 Ba be kona njalo etempelini, be bo-
nga, be dumisa uTixo. Ameni.
Imis. 2. 46. & 5. 42.

---

IVANGELI NGOKUBALA KUKA

# JOHANE.

## ISAHLUKO 1.

EKUQALENI wa be e kona uLizwi,
uLizwi wa be e noTixo, uLizwi wa
be e nguTixo. Amazwi 8. 22–30.
Kol. 1. 17. 1 John. 1. 1. Isam. 19. 13.
isa. 17. 5. 1 John. 1. 2. ‖ Fil. 2. 6.
2 Yena lowo wa be e noTixo ekuqale-
ni. Gen. 1. 1.
3 Konke kwenziwa uye; ngapandhle
kwake a kwenziwanga uto olwenziwa-
yo. Izihl. 33. 6. Ef. 3. 9. Kol. 1. 16.
Heb. 1. 2.
4 Kwa be ku kona ukupila kuye;
ukupila kwa ku ukukanya kwabantu.
isa. 5. 26. & 8. 12. & 9. 5. & 12. 46.
1 John. 5. 11.
5 Ukukanya kwa kanya ebumnyame-
ni; kepa ubumnyama a bu kwamkela-
nga. isa. 3. 19.
6 Kwa ku kona umuntu e tunyiwe
uTixo, igama lake la li nguJohane.
Mal. 3. 1. Mat. 3. 1. Luk. 3. 2.
7 Yena weza ukuqinisa, ukuba a qi-
nise ngokukanya, ukuba bonke ba ko-
lwe ngaye. Imis. 19. 4.
8 Yena wa be e nge siko lokukukanya,
kodwa wa tunyelwa ukuqinisa ngoku-
kanya.
9 Ukukanya oku isiminya kwa ku ilo-
ku okuzayo emhlabeni ku kanyisa aba-
ntu bonke. Isai. 49. 6. 1 John. 2. 8.
10 Wa be e kona emhlabeni; umhla-
ba wenziwa uye, kepa umhlaba a u m
azanga.
11 Weza kokwake, kepa abake a ba m
amkelanga. Luk. 19. 14. Imis. 3. 26. & 13. 46.
12 Kodwa labo aba m amkela, wa ba
nika amandhla okuba ba be abantwana
baka Tixo, labo abakolwa egameni lake.
Isai. 56. 5. 1 John. 3. 1.
13 Aba be nga zalwa igazi, nentando
yenyama, nentando yendoda, kodwa ba
zalwa uTixo. isa. 3. 5. Jak. 1. 18.
1 Pet. 1. 23.
14 uLizwi wa ba inyama, wa hlala pa-
kati kwetu, sa bona inkazimulo yake,

inkazimulo i nga ti eyozelweyo yedwa
ka Yise, e gcwele umusa neqiniso.
Mat. 1. 16. 1 Tim. 3. 16. ‖ Rome 1. 3.
Gal. 4. 4. ‖ Heb. 2. 14. Isai. 40. 5.
isa. 2. 11. & 11. 40. 2 Pet. 1. 17.
Kol. 1. 19. & 2. 3, 9.

15 uJohane wa qinisa ngaye, wa memeza wa ti, Uyena e be ngi tyo ngaye ukuti, Lowo ozayo emva kwami, wa e kona pambi kwami: ngokuba wa e kona ngi nga ka bi ko. isa. 5. 33.
Mat. 3. 11. Mark 1. 7. Luk. 3. 16. isa. 3. 31.
& 8. 58. Kol. 1. 17.

16 Tina sonke samkeliswa ekuvameni kwake umusa ngomusa. isa. 3. 34.
Kol. 1. 19. & 2. 9, 10.

17 Umteto wa nikwa uMosi; kwa fika umusa neqiniso ngoJesu Kristu.
Eks. 20. 1. Dut. 4. 44. & 5. 1. & 33. 4.
Rome 3. 24. & 5. 21. & 6. 14. isa. 8. 32. & 14. 6.

18 uTixo ka bonanga e bonwa muntu; iNdodana ezelweyo yodwa, e sesifubeni sika Yise, iyona e m casiseleyo.
Eks. 33. 20. Dut. 4. 12. Mat. 11. 27.
Luk. 10. 22. isa. 6. 46. 1 Tim. 1. 17. & 6. 16.
1 John. 4. 12, 20. ‖ isa. 3. 16, 18. 1 John. 4. 9.

19 Loku ku ukuqinisa kuka Johane, msukwana abaJuda ba tuma abapristi nabaLevi, be puma eJerusalema ukuya kumbuza, ukuti, Wena u ngubani na?
isa. 5. 33.

20 Wa vuma, e nga piki; wa vuma, e ti, A ngi siye uKristu mina. isa. 3. 28.
Imis. 13. 25.

21 Ba m buza, be ti, U ubani na? U uElija na? Wa ti, A ngi siye. Ba ti, U umprofeti na? Wa pendula wa ti, Qa. Mal. 4. 5. Mat. 17. 10. Dut. 18. 15, 18.

22 Ba ti kuye, U ubani na? si ze si ba pendule aba si tumileyo. U tini ngokwako na?

23 Wa ti, Ngi izwi lomemezayo ehlane, e ti, Lungisani indhlela yeNkosi, njenga ku tyoyo uIsaya umprofeti. Mat. 3. 3.
Mark 1. 3. Luk. 3. 4. Isai. 40. 3.

24 Labo aba tunywa ba be ngaba kubaFarisi.

25 Ba m buza, ba ti kuye, Uma u nge siye uKristu, noElija, nomprofeti, u bapatizelani na?

26 uJohane wa ba pendula, wa ti, Mina ngi bapatiza ngamanzi; kodwa ku mi pakati kwenu eni nga m aziyo:
Mat. 3. 11. Mal. 3. 1.

27 Uyena ozayo emva kwami, owa e kona pambi kwami, engi nga fanele, ukuba ngi tukulule intambo yesicatulo sake. Imis. 19. 4.

28 Loku kwenziwa eBetabara, ngapesheya kweJordani, lapa uJohane wa e bapatiza kona. isa. 10. 40.

29 Ngangomso uJohane wa bona uJesu e za kuye, wa ti, Bheka, nanti iUndhlu lika Tixo eli susa izono zezwe.
Eks. 12. 3. Isai. 53. 7. Imis. 8. 32.
1 Pet. 1. 19. Isam. 5. 6, &c. Isai. 53. 11.
1 Kor. 15. 3. Heb. 9. 28. 1 Pet. 2. 24.
1 John. 3. 5. Isam. 1 5.

30 Uyena e be ngi tyo ngaye ukuti, U yeza umuntu emva kwami, owa e kona pambi kwami, ngokuba wa e kona ngi nga ka bi ko.

31 Nga ngi nga m azi, kodwa ukuba a bonakaliswe kubaIsraeli, ngaloko ngi ze ngi bapatiza ngamanzi. Mal. 3. 1.
Luk. 1. 17, 76, 77.

32 uJohane wa qinisa, e ti, Nga bona uMoya ehla ezulwini njengejuba, weza wa hlala pezu kwake. Mat. 3. 16.
Mark 1. 10. Luk. 3. 22. isa. 5. 32.

33 Nga ngi nga m azi: kodwa o ngi tumile ukubapatiza ngamanzi, yena wa ti kimi, Lowo o ya kubona uMoya ehla, a hlale pezu kwake, uyena o bapatiza ngoMoya o ingcwele. Mat. 3. 11.
Imis. 1 5. & 2. 4.

34 Ngi bonile, ngi qinisile, lo u iNdodana ka Tixo.

35 Ngangomso uJohane wa e mi kona futi nababili kubafundi bake.

36 Wa bheka uJesu e hamba, wa ti, Bheka, nanti iUndhlu lika Tixo.

37 Labobafundi ababili, ba mu zwa e kuluma, ba m landela uJesu.

38 uJesu wa guquka, wa ba bona be landela, wa ti kubo, Ni funani na? Ba ti kuye, Rabi, (oku ukuti ngokukunyushwa, mFundisi), u hlalapi na?

39 Wa ti kubo, Yizani ni bone. Beza ba bona lapa e hlala kona; ba hlala naye nga lolosuku; kwa ku nga ba ihora leshumi.

40 Omunye ku labobabili aba mu zwa uJohane, be m landela, wa e nguAndrea, umfo wabo ka Simone Petro.
Mat. 4. 18.

41 Yena wa qala wa fumana umfo wabo uSimone, wa ti kuye, Si m fumene uMesia (oku ukuti ngokukunyushwa, uKristu).

42 Wa m yisa kuJesu. uJesu e m bheka wa ti, Wena u nguSimone, indodana ka Jona, u ya kubizwa ngokutiwa, uKefasi (ukuti ngokukunyushwa, itye).
Mat. 16. 18.

43 Ngangomso uJesu wa tanda uku-

puma ukuya eGalile; wa fumana uFilipu, wa ti kuye, Ngi landele.
44 uFilipu wa e ngowa seBetsaida, emzini ka Andrea noPetro. isa. 12. 21.
45 uFilipu wa fumana uNataneli, wa ti kuye, Si m fumene lowo, aba loba ngaye emtetweni oMosi nabaprofeti, uJesu wa seNazareta, indodana ka Josefa. isa. 21. 2. Gen. 3. 15. & 49. 10. Dut. 18. 18. ‖ Isai. 4. 2. & 7. 14. & 9. 6. & 53. 2. Mika 5. 2. Zek. 6. 12. & 9. 9. Mat. 2. 23. Luk. 2. 4. & 24. 27.
46 uNataneli wa ti kuye, Ku nga vela into elungileyo eNazareta na? uFilipu wa ti kuye, Yiza u bone. isa. 7. 41, 42, 52.
47 uJesu wa bona uNataneli e za kuye, wa ti ngaye, Nangu umIsraeli impela, o nge nankohliso. Izihl. 73. 1. isa. 8. 39. Rome 2. 29. & 9. 6.
48 uNataneli wa ti kuye, U ngazi ngani na? uJesu wa pendula wa ti kuye, Nga ku bona u nga ka bizwa uFilipu, u pansi komkiwane.
49 uNataneli wa pendula wa ti kuye, Rabi, u iNdodana ka Tixo, u inkosi ya kwa Israeli. Mat. 14. 33. & 27. 42.
50 uJesu wa pendula wa ti kuye, U ya kolwa, ngokuba nga ti kuwe, Nga ku bona u pansi komkiwane na? U ya kubona okukulu ku na loku.
51 Wa ti kuye, Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti kini, Ni ya kubona izulu li vuleka, nezingelosi zika Tixo zenyuka, zehlela pezu kweNdodana yomuntu. Gen. 28. 12.

## ISAHLUKO 2.

KWA ti ngosuku lwesitatu kwa ba kona umtimba eKana la seGalile; wa e kona unina ka Jesu.
2 Kwa menywa uJesu nabafundi bake ukuza emtimbeni.
3 Se li swelekile iwaini, unina ka Jesu wa ti kuye, Ka ba nalo iwaini.
4 uJesu wa ti kuye, Mame, ku ini kimi nawe na? isikati sami a si ka fiki. isa. 19. 26. & 7. 6.
5 Unina wa ti ezincekwini, Yenzani loku a za ku ni tyela kona.
6 Kwa ku kona izimbiza zamatye, zi isitupa, zi mi kona ngomkuba wokuhlambulula kwabaJuda, ezanela izilinganiso ezimbili, nokuba zintatu, ngazinye. Mark 7. 3.
7 uJesu wa ti kuzo, Gcwalisani izimbiza ngamanzi. Za zi gcwalisa za ti ciki.
8 Wa ti kuzo, Yikani kaloku, ni yise enkosini yokudhla. Za yisa.
9 Inkosi yokudhla, se i zwile amanzi e be enziwe iwaini (ya i nga lazi lapa li vela kona, kepa izinceku e be zikile amanzi be zi lazi), inkosi yokudhla ya biza umyeni, isa. 4. 46.
10 Ya ti kuye, Abantu bonke ba beka iwaini elimnandi kuqala, ku ti lapa se ku puziwe kakulu, ba beka elibi, kodwa wena u gcinile iwaini elimnandi ku ze ku be manje.
11 Lesisibonakaliso sokuqala uJesu wa senza eKana la seGalile, wa bonakalisa ubukosi bake; abafundi bake ba kolwa uye. isa. 1. 14.
12 Ngasemva kwaloko wehlela eKapernaume, yena nonina nabafo wabo nabafundi bake; ba hlala kona izinsuku zi nge ziningi. Mat. 12. 46.
13 Kwa ku seduze ipasika labaJuda; uJesu wa kupukela eJerusalema. Eks. 12. 14. Dut. 16. 1. isa. 5. 1. & 6. 4. & 11. 55.
14 Wa fumana etempelini aba be tengisa ngezinkomo nezimvu namajuba, nabatyentyisa imali be kona. Mat. 21. 12. Mark 11. 15. Luk. 19. 45.
15 Wenza inkalivasi ngezintambo, wa ba kipa bonke etempelini, nezimvu nezinkomo; wa cita imali yabatyentyisayo, wa gumbuqela amatebula.
16 Wa ti kwabatengisa ngamajuba, Susani lapa lezizinto; ni nga yenzi indhlu ka Baba i be indhlu yokutenga. Luk. 2. 49.
17 Abafundi bake ba kumbula ukuba ku lotyiwe ukuti, Ngi dhliwe ukukutalela indhlu yako. Izihl 69. 9.
18 Ba pendula abaJuda, ba ti kuye, U si bonisa isibonakaliso sini sokuti wenza loku na? Mat. 12. 38. isa. 6. 30.
19 uJesu wa pendula wa ti kubo, citani lelitempeli, ngo buya ngi li vuse ngezinsuku ezintatu. Mat. 26. 61. & 27. 40. Mark 14. 58. & 15. 29.
20 Ba ti abaJuda, Lelitempeli lakiwa ngeminyaka emashumi amane nesitupa, kepa wena wo li vusa ngezinsuku ezintatu na?
21 Kodwa wa kuluma ngetempeli lomzimba wake. Kol. 2. 9. Heb 8. 2. 1 Kor. 3. 16. & 6. 19. 2 Kor. 6. 16.
22 Se e vukile kwabafileyo, abafundi bake ba kumbula ukuba e be tyilo loku; ba kolwa incwadi nezwi a be li tyilo uJesu. Luk. 24. 8.
23 Msukwana e seJerusalema emhlanganweni wepasika, abaningi ba kolwa

igama lake, be bone izibonakaliso zake
a zenzayo.
24 Kodwa uJesu ka zinikelanga kubo,
ngokuba e bazi bonke,
25 Wa e nga dingi ukuba ku qiniswe
muntu ngomuntu; wa e kwazi yena
oku sebantwini. 1 Sam. 16. 7. Mat. 9. 4.
isa. 6. 64. & 16. 30. Isam. 2. 23.

## ISAHLUKO 3.

KWA ku kona umuntu wa kubaFarisi,
igama lake uNikodemu, induna ya-
baJuda.
2 Lowo weza kuJesu ebusuku, wa ti
kuye, Rabi, si yazi ukuba u ngumfu-
ndisi o vela kuTixo; a ku ko muntu o
nga zenza lezizibonakaliso o zenzayo,
uTixo e nge naye.
isa. 7. 50. & 19. 39. & 9. 16, 33.
Imis. 2. 22. & 10. 38.
3 uJesu wa pendula wa ti kuye, Ngi
qinisile, ngi qinisile, ngi ti kuwe, Uma
umuntu e nga zalwa ngokwapezulu, a
nge bone umbuso ka Tixo. isa. 1. 13.
Gal. 6. 15. Titusi 3 5. Jak. 1. 18.
1 Pet. 1. 23. 1 John. 3. 9.
4 uNikodemu wa ti kuye, Umuntu a
nga zalwa kanjani, e se mdala na? A
nga ngena esiswini sika nina ngokwesi-
bili, a zalwe na?
5 uJesu wa pendula wa ti, Ngi qini-
sile, ngi qinisile, ngi ti kuwe, Uma
umuntu e nga zalwa ngamanzi na ngo-
Moya, a nge ngene embusweni ka
Tixo. Mark 16. 16. Imis. 2. 38.
6 Loku oku zelwe ngenyama, ku
inyama; na loku oku zelwe ngoMoya,
ku uMoya.
7 U nga mangali ngokuba ngi ti ku-
we, Nga ni zalwa ngokwapezulu.
8 Umoya u pepeta lapa u tanda kona,
u lu zwe udumo lwawo, kodwa a wazi
lapa u vela kona, na lapa u ya kona; ba
njalo bonke aba zelwe ngoMoya.
Ums. 11. 5. 1 Kor. 2. 11.
9 uNikodemu wa pendula wa ti kuye;
Loku ku nga ba kanjani na?
isa. 6. 52, 60.
10 uJesu wa pendula wa ti, kuye,
Wena u umfundisi wa kwa Israeli, a u
kwazi loku na?
11 Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti
kuwe, Si ya ku tyo esi kwaziyo, nesi ku
bonileyo, si ku qinise; kodwa a ni kwa-
mkeli ukuqinisa kwetu. isa. 3. 32.
12 Uma ngi ni tyelile oku semhlabeni,
ni nga kolwa; ni ya kukolwa kanjani,
uma ngi ni tyela oku sezulwini na?
13 A kwenyukanga muntu ukuya ezu-
lwini, kupela yena owehla ezulwini,
iNdodana yomuntu e sezulwini.
Amazwi 30. 4. Imis. 2. 34. 1 Kor. 15. 47.
Ef. 4. 9, 10.
14 NjengoMosi wa pakamisa inyoka
ehlane, ku njalo iNdodana yomuntu
nga i pakanyiswa: Imib. 21. 9.
isa. 8. 28. & 12. 32.
15 Ukuba bonke aba kolwa iyo ba nga
bubi, ba be nokupila okupakade.
isa. 6. 47.
16 uTixo wa li tanda izwe kangaka,
wa nika iNdodana yake e zelwe yodwa,
ukuba bonke aba kolwa iyo ba nga bu-
bi, ba be nokupila okupakade.
Rome 5. 8. 1 John. 4. 9.
17 uTixo ka i tumelanga iNdodana
yake ezweni ukuba a li lahle, kodwa
ukuba izwe li sindiswe iyo.
isa. 5. 45. & 8. 15. & 12. 47. 1 John. 4. 14.
18 O kolwa iyo a ka lahlwa; kodwa o
nga kolwa u se lahliwe, loku e nga ko-
lwa egameni leNdodana e zelwe yodwa
ka Tixo. isa. 5. 24.
19 Ukulahlwa iloku ukuti, ukukanya
ku fikile emhlabeni, kepa abantu ba
tanda ubumnyama ku nokukanya, ngo-
kuba imisebenzi yabo i mibi. isa. 1. 4, 9.
20 Bonke abenza okubi ba zonda uku-
kanya; a bezi ekukanyeni, funa i dalu-
lwe imisebenzi yabo. Jobe 24. 13, 17.
Ef. 5. 13.
21 Kodwa o lenza iqiniso u yeza eku-
kanyeni, ngokuba imisebenzi yake i bo-
nakale, ukuba i setyenzwe ngoTixo.
22 Ngasemva kwaloko uJesu weza na-
bafundi bake, ba ya ezweni la seJudia;
wa hlala kona nabo, wa bapatiza.
isa. 4. 2.
23 uJohane wa be e bapatiza eEnoni,
eduze neSalemi, be ku kona amanzi
amaningi; beza ba bapatizwa.
1 Sam. 9. 4. Mat. 3. 5, 6.
24 uJohane wa e nga ka fakwa etilo-
ngweni. Mat. 14. 3.
25 Kwa ku kona ukupikisana kubafu-
ndi baka Johane nabaJuda ngokuhla-
mbulula.
26 Beza kuJohane ba ti kuye, Rabi,
lowo owa be e nawe pesheya kweJorda-
ni, owa qinisa ngaye, bheka, u ya bapa-
tiza, beza kuye bonke. isa. 1. 7, 15, 27, 34.
27 uJohane wa pendula wa ti, Umu-
ntu a nge lwamkele uto uma e nga lu
piwanga lu vela ezulwini. 1 Kor. 4. 7.
Jak. 1. 17.
28 Nina ni ya qinisa kimi ukuti nga

ti, A ngi siye uKristu, nga ti ngi tu-
nywe pambi kwake. Mal. 3. 1.
Mark 1. 2. Luk. 1. 17.
29 O nomlobokazi u umyeni: isihlobo
somyeni esimiyo nesimuzwayo si ya ja-
bula nokujabula ngezwi lomyeni; lenja-
bulo yami i si pelele. Mat. 22. 2.
2 Kor. 11. 2.
30 Nga e kula yena, ngi ncipe mina.
31 O vela ngapezulu u pezu konke; o
vela emhlabeni u ngowomhlaba, u ku-
luma ngomhlaba; o vela ngapezulu u
pezu konke. isa. 8. 23. ‖ Rome 9. 5.
1 Kor. 15. 47. ‖ isa. 6. 33. Ef. 1. 21. Fil. 2. 9.
32 U qinisa loku a ku bonileyo na ku
zwileyo; kodwa akuko muntu o kwa-
mkela ukuqinisa kwake.
isa. 8. 26. & 15. 15.
33 O kwamkela ukuqinisa kwake u
bekile upau lokuti, uTixo u qinisile.
Rome 3. 4. 1 John. 5. 10.
34 Lowo a m tumileyo uTixo, u ya
kuluma amazwi ka Tixo, ngokuba uTixo
e nga niki uMoya ngokulinganisa.
isa. 7. 16. & 1. 16.
35 uYise u ya tanda iNdodana, u ni-
kele konke esandhleni sayo.
Mat. 11. 27. & 28. 18. Luk. 10. 22. isa. 5. 20.
Heb. 2. 8.
36 O kolwa iNdodana u nokupila oku-
pakade; o nga kolwa iNdodana a ka sa
yi kubona ukupila; kodwa ulaka luka
Tixo lu hlezi pezu kwake. Hab. 2. 4.
isa. 1. 12. & 6. 47. Rome 1. 17.

## ISAHLUKO 4.

INKOSI se yazi ukuti abaFarisi be
zwile ku tiwa, uJesu wenzile wa ba-
patiza abafundi abaningi ku noJohane;
isa. 3. 22, 26.
2 (Kepa uJesu ka bapatizanga uqobo,
kwa bapatiza abafundi bake,)
3 Wemuka eJudia, wa buyela eGalile.
4 Wa e za kudabula iSamaria.
5 Wa fika emzini wa seSamaria o tiwa
iSukari, ku seduze nezwe uJakobe a li
nika uJosefa indodana yake.
Gen. 33. 19. & 48. 22. Josh. 24. 32.
6 Wa u kona lapo umtombo ka Ja-
kobe. uJesu e katele ukuhamba, wa
hlala nga semtonjeni; kwa ku ihora le-
situpa.
7 Kwa fika umfazi wa seSamaria, e za
kuka manzi, uJesu wa ti kuye, Ngi pu-
zise.
8 Ba be mukile abafundi bake ukuya
emzini, ukuba ba tenge ukudhla.
9 Umfazi wa seSamaria wa ti kuye,
Wena u umJuda u celelani ukupuza ki-
mina, engi umfazi wa seSamaria na?
loku abaJuda be nga hlangani namaSa-
maria. 2 Ama. 17. 24. Luk. 9. 53.
Imis. 10. 28.
10 uJesu wa pendula wa ti kuye; uma
u be wazi isipo sika Tixo, nokuba ubani
o tyo kuwe ukuti, Ngi puzise, nga u
cele kuye, yena nga e ku nike amanzi
okupila. Isai. 12. 3. & 44. 3. Jer. 2. 13.
Zek. 13. 1. & 14. 8.
11 Umfazi wa ti kuye, Nkosi, a u na-
sitya sokuka, umtombo u julile; ama-
nzi okupila o nawo a vela ngapi na?
12 Wena u mkulu ku nobaba wetu,
uJakobe, owa si pa lomtombo, wa puza
kuwo, yena namadodana ake, nemihla-
mbi yake na?
13 uJesu wa pendula wa ti kuye, Lo-
wo o puza lawamanzi, wo buya ome.
14 Kodwa o puza amanzi engi ya ku-
mnika wona, ka sa yi koma napakade;
amanzi engi ya kumnika wona, a ya
kuba pakati kwake umtombo wamanzi
a pupumayo, ku be ukupila okupakade.
isa. 6. 35, 58. & 7. 38.
15 Umfazi wa ti kuye, Nkosi, ngi pe
lawamanzi, ngi ngomi, ngi ngezi kuka
lapa. isa. 6. 34.
16 uJesu wa ti kuye, Hamba u bize
indoda yako, u ze lapa.
17 Umfazi wa pendula wa ti, A ngi
nandoda. uJesu wa ti kuye, U tyo ka-
hle ngokuti, A ngi nandoda.
18 Wa bu namadoda amahlanu; le o
nayo kaloku, a siyo indoda yako; u
qinisile uma u tyo loko.
19 Umfazi wa ti kuye, Nkosi, ngi ya
bona, u umprofeti. Luk. 7. 16.
isa. 6. 14. & 7. 40.
20 Obaba betu ba dumisa ku lentaba;
nina ni ti, indawo i seJerusalema, lapa
nga ku dunyiswa kona. Abahl. 9. 7.
Dut. 12. 5, 11. 1 Ama. 9. 3. 2 Kron. 7. 12.
21 uJesu wa ti kuye, Mame, kolwa
imi, isikati si yeza, lapo ni nga yi ku-
mdumisa uYise ku lentaba na seJeru-
salema. Mal. 1. 11. 1 Tim. 2. 8.
22 Nina ni dumisa eni nga kwaziyo;
tina si ya kwazi esi ku dumisayo; uku-
sindisa ku vela kubaJuda. 2 Ama. 17. 29.
Isai. 2. 3. Rome 9. 4, 5.
23 Kepa isikati si yeza, se si kona na
manje, sokuti, abadumisi abaqinisileyo
ba ya kumdumisa uYise ngomoya na
ngeqiniso; uYise u funa abamdumisayo
abanjalo. Fil. 3. 3.
24 uTixo u uMoya; abamdumisayo

nga be m dumisa ngomoya na ngeqi-
niso. 2 Kor. 3. 17.
25 Umfazi wa ti kuye, Ngi yazi,
uMesia u yeza, o tiwa uKristu; se e
fikile yena, wo si tyela konke.
26 uJesu wa ti kuye, Mina engi kulu-
ma nawe ngi uye. Mat. 26. 63, 64.
Mark 14. 61, 62. isa. 9. 37.
27 Kona ba fika abafundi bake; ba
mangala ngokuba e kuluma nomfazi;
kepa a ku tyongo namunye ukuti, U
funani na? u kulumelani naye na?
28 Umfazi wa shiya imbiza yake, wa
ya emzini, wa ti kubantu,
29 Wozani, ni bone umuntu o ngi tye-
le konke engi kwenzileyo? a siye
uKristu lo na?
30 Ba puma emzini, beza kuye.
31 Nga lesosikati abafundi ba m nce-
nga, be ti, Rabi, yidhla.
32 Wa ti kubo, Ngi nokudhla engi ku
dhlayo, eni nga kwaziyo.
33 Ba se be kuluma abafundi, be ti, U
kona ini o m letele ukudhla na?
34 uJesu wa ti kubo, Ukudhla kwami
ku ukwenza intando yongitumileyo no-
kuqeda umsebenzi wake. Jobe 23. 12.
isa. 6. 38. & 17. 4. & 19. 30.
35 A ni tyo ini, Izinyanga zi se zine,
ku fike ukuvuna na? Bhekani, ngi ti
kini, kangelani, ni bone amabuya, a se
mhlope ku vunwe. Mat. 9. 37. Luk. 10. 2.
36 Ovunayo wamkeliswa umvuzo, a
bute ukudhla ku be ukupila okupaka-
de, ukuba ohlwanyelayo a tokoze kanye
novunayo. Dan. 12. 3.
37 Nga loku li qinisile lelizwi lokuti,
Ohlwanyelayo u yedwa, u ngomunye
ovunayo.
38 Nga ni tumela ukuvuna lokoni
nga ku sebenzanga; kwa sebenza aba-
nye, kepa ni ngene emsebenzini wabo.
39 Kwa kolwa uye amaSamaria ama-
ningi a lomuzi, ngokutyo komfazi, owa
qinisa ngokuti, Wa ngi tyela konke
engi kwenzileyo.
40 Njalo se e fikile kuye amaSamaria,
a m ncenga ukuba a hlale nabo: wa
hlala kona izinsuku ezimbili.
41 Abaningi kakulu ba kolwa ngezwi
lake;
42 Ba ti kumfazi, A si sa kolwa ngo-
kutyo kwako; si zizwele tina, si yazi,
lo u nguKristu isibili, umsindisi wezwe.
isa. 17. 8. 1 John. 4. 14.
43 Emva kwezinsuku ezimbili wemu-
ka lapo, wa ya eGalile.
44 Ngokuba yena uJesu wa qinisa uku-
ti, umprofeti ka nakudunyiswa ezweni
la kubo. Mat. 13. 57. Mark 6. 4. Luk. 4. 24.
45 See fikile e Galile, abaseGalile ba
m amkela, be bonile konke a kwenzayo
eJerusalema emhlanganweni, ngokuba
ba be yile nabo emhlanganweni.
isa. 2. 23. & 3. 2. Dut. 16. 16.
46 Njalo uJesu wa buya weza eKana
la seGalile, lapo a wenza kona amanzi a
ba iwaini. Kwa ku kona induna, indo-
dana yayo i gula eKapernaume.
isa. 2. 1, 11.
47 Yona se i zwile ku tiwa uJesu u
fikile eGalile, e vela eJudia, ya ya kuye,
ya m ncenga ukuba ehle, a pilise indo-
dana yayo; ya be se i za kufa.
48 uJesu wa ti kuyo, Uma ni nga boni
izibonakaliso nemimangaliso, a ni yi
kukolwa. 1 Kor. 1. 22.
49 Induna ya ti kuye, Nkosi, a ke we-
hle, e nga ka fi umntwana wami.
50 uJesu wa ti kuyo, Hamba, indodana
yako i pilile. Lomuntu wa kolwa izwi,
a be li tyilo kuye uJesu, wemuka.
51 Kwa ti se ehla, izinceku zake za m
hlangabeza, za bika za ti, Umntanako
u pilile.
52 Wa buza kuzo isikati a qala ukusi-
nda ngaso; za ti kuye, Izolo, ngehora
lesikombisa, ufehlo lwa m yeka.
53 Uyise wa e sazi ukuba iso isikati,
uJesu a tyo ngaso kuye ukuti, Indodana
yako i pilile. Wa kolwa uye, yena ne-
ndhlu yake yonke.
54 Lesisibonakaliso e sesibili uJesu wa
senza, e fikile eGalile, e vela eJudia.

## ISAHLUKO 5.

EMVA kwa loku kwa ku kona umhla-
ngano wabaJuda, uJesu wa kupuke-
la eJerusalema. Levi 23. 2. Dut. 16. 1.
isa. 2. 13.
2 Kwa ku kona eJerusalema nga se-
sangweni lezimvu, icibi eli tiwa ngo-
kwamaHeberu, iBetesda, li neminyango
emihlanu. Neh. 3. 1. & 12. 39.
3 & 4 Kwa ku lele kuyo abaningi ka-
kulu abagulayo, izimpumpute, nezinyo-
nga, nabashwabeneyo.
5 Kwa ku kona umuntu owa e gula
iminyaka emashumi amatatu nashiya-
galombili.
6 uJesu e bona lomuntu e lele, wazi
ukuba wa se e njalo isikati eside, wa ti
kuye, U ya tanda ukupiliswa na?
7 Ogulayo wa pendula wa ti kuye,
Nkosi, a ngi namuntu wokungifaka eci-
bini, uma amanzi e zanyazanyiswe;

lapa ngi zayo kwehla omunye pambi
kwami.
8 uJesu wa ti kuye, Suka, u tabate
umbede wako, u hambe. Mat. 9. 6.
Mark 2. 11. Luk. 5. 24.
9 Wa se e pila lomuntu, wa tabata
umbede wake, wa hamba. Kwa ku isa-
bata nga lolosuku. isa. 9. 14.
10 Kona abaJuda ba ti kopilisiweyo,
Ku isabata, a ku fanele u pate umbede.
Eks. 20. 10. Neh. 13. 19. Jer. 17. 21, 22.
Mat. 12. 2. Mark 2. 24. & 3. 4.
Luk. 6. 2. & 13. 14.
11 Wa ba pendula wa ti, O ngi pilisi-
leyo u te kimi, Tabata umbede wako, u
hambe.
12 Ba m buza, ba ti, Ubani lomuntu o
te kuwe, Tabata umbede wako, u hambe
na?
13 Opilisiweyo wa e nga m azi ukuba
u ngubani, loku uJesu e muke, be ba-
ningi ku leyondawo.
14 Emva kwa loko uJesu wa m fu-
mana etempelini, wa ti kuye, Bheka, u
pilile; u nga be u sona, funa ku kwe-
hlele okubi ku na loku. Mat. 12. 45.
isa. 8. 11.
15 Wemuka umuntu, wa ba tyela aba-
Juda, wa ti, uJesu owa m pilisayo.
16 Nga loko abaJuda ba m hlupa uJe-
su, ba funa ukumbulala, ngokuba wa
kwenza loku ngesabata.
17 uJesu wa ba pendula wa ti, uBaba
u sa sebenza na kaloku, nami ngi ya
sebenza. isa. 9. 4. & 14. 10.
18 Njalo abaJuda ba funa kakulu uku-
mbulala; ngokuba wa e nga pule isabata
lodwa, wa buya wa ti uTixo u uYise
wake, e zenza o lingene noTixo.
isa. 7. 19. & 10. 30, 33. Fil. 2. 6.
19 Kona uJesu wa pendula, wa ti ku-
bo, Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti kini,
iNdodana i nge zenzele uto yodwa, ku-
pela loku e bona uyise e kwenza; loku
a kwenzayo yena, i ya kwenza neNdo-
dana. isa. 8. 28. & 12. 49. & 14. 10.
20 uYise u ya i tanda iNdodana, a i
bonise konke a kwenzayo; wo i bonisa
imisebenzi emikulu ku na le, ukuze ni
mangale. Mat. 3. 17. isa. 3. 35. 2 Pet. 1. 17.
21 NjengoYise e vusa abafileyo, a ba
pilise, njalo neNdodana i ba pilisa e
tanda ukubapilisa. Luk. 7. 14. & 8. 54.
isa. 11. 25, 43.
22 uYise ka m ahluleli umuntu; u i
nikele iNdodana ukwahlula konke,
Mat. 11. 27. & 28. 18. Imis. 17. 31.
1 Pet. 4. 5.
23 Ukuba bonke ba dumise iNdodana
njengokuba be dumisa uYise. O nga i
dumisi iNdodana, ka m dumisi uYise,
o i tumileyo. 1 John. 2. 23.
24 Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti
kini, O li zwa izwi lami, a kolwe o ngi
tumileyo, u nokupila okupakade; a
kezi ekulahlweni; kepa se e dhlulile
ukufa u ye ekupileni.
isa. 3. 18. & 8. 51. & 20. 31. 1 John. 3. 14.
25 Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti
kini, Isikati si yeza, se si kona na ma-
nje, lapo abafileyo ba ya kulizwa izwi
leNdodana ka Tixo, abezwayo ba ya
kupila. Ef. 5. 14.
26 NjengoYise u nokupila kuye, njalo
u nikile iNdodana i be nokupila kuyo.
27 U i nikile amandhla okwahlula,
ngokuba i iNdodana yomuntu.
Imis. 10. 42. Dan. 7. 13, 14.
28 Ni nga mangali ngaloku; isikati si
yeza, aba ya kulizwa izwi layo ngaso
bonke aba sematuneni,
29 Ba ti, abenze ukulunga, ba pu-
mele ekuvukeni kokupila, abenze oku-
bi, ekuvukeni kokulahlwa. 1 Kor. 15. 52.
1 Tes. 4. 16. Dan. 12. 2. Mat. 25. 32, 33, 46.
30 Ngi nge zenzele uto ngedwa; ngi
yahlula njengokuzwa kwami; ukwa-
hlula kwami ku lungile, loku ngi nga
funi intando yami, ngi funa intando ka
Baba o ngi tumileyo. Mat. 26. 39.
isa. 4. 34. & 6. 38.
31 Uma ngi ziqinisela mina, ukuqi-
nisa kwami a ku qinisile. isa. 8. 14.
32 U kona omunye o qinisa ngami;
ngi yazi ku qinisile ukuqinisa, a ku qi-
nisayo ngami. isa. 8. 18. 1 John. 5. 9.
33 Na tuma kuJohane, wa qinisa
iqiniso. isa. 1. 15, 19, 27, 32.
34 Kepa a ngi kwamkeli ukuqinisa
kumuntu; ngi tyo loku ukuba ni sindi-
swe.
35 Lo wa e isibani esivutayo nesika-
nyayo; nina be ni tanda ukujabula isi-
katyana ngokukanya kwake. 2 Pet. 1. 19.
Mat. 13. 20. & 21. 26. Mark 6. 20.
36 Kepa ngi nokuqinisa okukulu ku
nokuka Johane; imisebenzi uBaba a
ngi nika yona, ukuba ngi i qede, iyo
imisebenzi engi yenzayo, i ya qinisa
ngami, ukuti, uBaba u ngi tumile.
1 John. 5. 9. isa. 3. 2. & 10. 25. & 15. 24.
37 Naye uBaba o ngi tumileyo u qini-
sile ngami. A ni zanga ni zwe izwi
lake na nini; a ni bonanga isimo sake.
Mat. 3. 17. & 17. 5. isa. 6. 27. ‖ Dut. 4. 12.
isa. 1. 18. 1 John. 4. 12.

38 Izwi lake a ni nalo eli hlezi pakati
kwenu, loku ni nga kolwa uye, a m tu-
mileyo.
39 Hlolani imibalo, ngokuba ni ti ni
nokupila okupakade kuyo; iyona e qi-
nisa ngami. Isai. 8. 20. Luk. 16. 29.
Imis. 17. 11. ‖ Dut. 18. 15. Luk. 24. 27.
40 Kepa a ni vumi ukuza kimi, uku-
ba ni be nokupila. isa. 1. 11. & 3. 19.
41 A ngamkeli ukudunyiswa kubantu
mina. 1 Tes. 2. 6.
42 Kodwa ngi ya nazi, a ni nalo uta-
ndo luka Tixo pakati kwenu.
43 Ngi zile ngegama lika Baba, kodwa
a ni ngamkeli; uma ku fika omunye
ngegama lake, lowo ni ya kumamkela.
44 Ni nga kolwa kanjani nina, ena-
mkela ukudunyiswa abanye kwabanye,
ni nga funi ukudunyiswa oku vela ku-
Tixo yedwa na? isa. 12. 43. Rome 2. 29.
45 Ni nga zindhli ni ti, ngi ya kunice-
ba kuBaba; u kona o ni cebayo, uMosi,
eni temba kuye. Rome 2. 12.
46 Uma be ni kolwa uMosi, nga ni ko-
lwa imina; yena wa loba ngami.
Gen. 3. 15. & 12. 3. & 18. 18. & 22. 18. & 49. 10.
Dut. 18. 15.
47 Kodwa uma ni nga kolwa imibalo
yake, ni ya kukolwa kanjani amazwi
ami?

## ISAHLUKO 6.

EMVA kwa loku uJesu wemuka wa
ya ngapesheya kolwandhle lwa se-
Galile, olwa seTiberia. Mat. 14. 15.
Mark 6. 35. Luk. 9. 10, 12.
2 Abantu abaningi ba m landela, ngo-
kuba be bone izibonakaliso zake, a ze-
nzayo kwabagulayo.
3 uJesu wenyukela entabeni wa hlala
kona nabafundi bake.
4 Kwa ku seduze ipasika, umhlanga-
no wabaJuda. Levi 23. 5, 7. isa. 2. 13.
5 uJesu wa bheka, wa bona abantu
abaningi be za kuye, wa ti kuFilipu, Si
ya kutengapi ukudhla, ba dhle laba na?
Mat. 14. 13–21. Mark 6. 32–44. Luk. 9. 10–17
6 Wa tyo loku e m linga; yena wa e
kwazi a za kukwenza.
7 uFilipu wa m pendula wa ti, Izi-
nkwa zodenario abamakulu mabili zi
nge banele, ku be ilowo a tabate inco-
zana.
8 Omunye kubafundi bake, uAndrea,
umfo wabo kaSimone Petro, wa ti kuye,
9 U kona lapa umfana o nezinkwa
zebarle ezi isihlanu, nezinhlanzana ezi-
mbili; kepa ku ini loku kwabaningi
kangaka na?
10 uJesu wa ti, Ba hlaliseni abantu.
Kwa ku kona utyani obuningi ku leyo-
ndawo. Abantu ba hlala pansi, ukuma
kwabo ku nga izinkulungwane ezi isi-
hlanu.
11 uJesu wa tabata izinkwa, wa bo-
nga, wa zi nika abafundi, abafundi ba
babela abahleziyo futi ngezinhlanzi nje-
ngokutanda kwabo.
12 Se be suti, wa ti kubafundi bake,
Butani imvutuluka eseleyo, ku nga ci-
teki luto.
13 Ba se be buta ba gcwalisa amaqo-
ma a ishumi nambili ngemvutuluka
yezinkwa ezi isihlanu zebarle ezi sele
kwabadhlileyo.
14 Kona labobantu, se be bonile isibo-
nakaliso a be senzile uJesu, ba ti Impe-
la, lo u ngumprofeti ozayo emhlabeni.
Gen. 49. 10. Dut. 18. 15, 18. Mat. 11. 3.
isa. 1. 21. & 4. 19. & 7. 40.
15 uJesu e bona ukuba ba za kumba-
mba, ba m enze inkosi, wa buya wa
mukela entabeni e yedwa.
16 Se ku hlwile, abafundi bake beu-
kela elwandhle. Mat. 14. 23. Mark 6. 47.
17 Ba ngena emkunjini, ba wela ulwa-
ndhle ukuya eKapernaume. Kwa be
se ku mnyama, uJesu wa e nga ka fiki
kubo.
18 Kwa vuka ulwandhle ngomoya
opepetayo.
19 Se be qubekile ku nga ti izitadiu
ezimashumi mabili nesihlanu, mhlau-
mbe ezimashumi matatu, ba bona uJe-
su e hamba pezu kolwandhle, e sondela
emkunjini, besaba.
20 Wa ti kubo, Imina, ni ngesabi.
21 Ba m amkela emkunjini ngokuja-
bula, umkumbi wa se u fika masinyane
ezweni aba be ya kulo.
22 Ngangomso abantu aba be mi nga-
pesheya kolwandhle be bona ku nge ko
omunye umkunjana, kupela lowo aba
ngena kuwo abafundi bake, nokuba
uJesu e nga ngenanga emkunjini kanye
nabafundi bake, kepa abafundi bake
bemuka bodwa;
23 (Kodwa kwa fika imikunjana i vela
eTiberia, ku seduze na lendawo lapa ba
dhla kona isinkwa, iNkosi i bongile:)
24 Abantu se be bonile e nge ko lapo,
be nge ko nabafundi bake, ba ngena
emkunjini nabo, beza eKapernaume,
be funa uJesu.
25 Ba m fumana ngapesheya kolwa-
ndhle, ba ti kuye, Rabi, weza lapa nini
na?

26 uJesu wa pendula, wa ti, Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti kini, A ni ngi funi ngokuba na bona izibonakaliso, ni ya ngi funa ngokuba na dhla izinkwa ne suta.

27 Kepa ni nga sebenzeli ukudhla okububayo, sebenzelani ukudhla okumiyo, ku be ukupila okupakade, e ya kuninika kona iNdodana yomuntu; ngokuba uYise uTixo u bekile upau kuyo. isa. 4. 14 ‖ Mat. 3. 17. & 17. 5. Mark 1. 11. & 9. 7. Luk. 3. 22. & 9. 35. isa. 1. 33. & 5. 37. & 8. 18. Imis. 2. 22.. 2 Pet. 1. 17.

28 Ba ti kuye, Si ngenze njani, si ze si sebenze imisebenzi ka Tixo na?

29 uJesu wa pendula, wa ti kubo, Ilowo umsebenzi ka Tixo, ukuba ni kolwe uye a m tumileyo. 1 John. 3. 23.

30 Ba ti kuye, Wenza isibonakaliso sini, si bone, si kolwe uwe na? u sebenzani na? Mat. 12. 38. 1 Kor. 1. 22.

31 Obaba betu ba dhla imana ehlane njengokulotyiweyo ukuti, Wa ba nika ukuba ba dhle isinkwa esi vela ezulwini. Eks. 16. 15. Imib. 11. 7. Neh. 9. 15. 1 Kor. 10. 3. Izihl. 78 24, 25.

32 uJesu wa ti kubo, Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti kini, uMosi ka ni nikanga isinkwa esi vela ezulwini; kodwa uBaba u ni nika isinkwa esi vela ezulwini nqobo lwaso.

33 Isinkwa sika Tixo si uyena owehla ezulwini, o li nika izwe ukupila.

34 Ba se be ti kuye, Nkosi, si pe lesisinkwa ngesikati sonke. isa. 4. 15.

35 uJesu wa ti kubo, Mina ngi isinkwa sokupila; ozayo kimi ka yi kulamba, nokolwa imi ka yi koma. isa. 4. 14. & 7. 37.

36 Kodwa nga ti kini, Ni ngi bonile, a ni kolwanga.

37 Konke a ngi nika kona uBaba, ko za kimi; nozayo kimi a ngi sa yi kumlahla. Mat. 24. 24. isa. 10. 28, 29.

38 A ngehlanga ezulwini, ukuba ngenze intando yami, ngehle ukuba ngenze intando yongitumileyo. Mat. 26. 39. isa. 5. 30.

39 Loku ku intando ka Baba o ngi tumileyo, ukuba konke a ngi nike kona ngi nga lahlekelwa uto kuko, kepa ngi ku vusa ngomhla wokupela. isa. 17. 12. & 18. 9.

40 Loku ku intando yongitumileyo, ukuba lowo o bona iNdodana, e kolwa iyo, a be nokupila okupakade, ngo m vusa ngomhla wokupela. isa. 3. 15, 16.

41 Kona abaJuda ba konona ngaye, ngokuba wa ti, Mina ngi isinkwa e sehla ezulwini.

42 Ba ti, Lo a siye uJesu indodana ka Josefa, oyise nonina esi baziyo na? u tyo kanjani po ukuti, Ngehlile ezulwini na? Mat. 13. 55. Mark 6. 3. Luk. 4. 22.

43 uJesu wa pendula, wa ti kubo, Ni nga kononi pakati kwenu.

44 A ku ko muntu o ngeza kimi, uma uBaba o ngi tumileyo e nga m donsi: ngi ze ngi m vuse ngomhla wokupela. Isihl. 1. 4.

45 Ku lotyiwe kubaprofeti ukuti, Ba ya kufundiswa uTixo bonke. Lowo o zwile ngoBaba, wa funda, u yeza kimi. Isai. 54. 13. Jer. 31. 34. Mika 4. 2.

46 A ngi tyo uBaba u bonwe umuntu, kupela o vela kuTixo, lo u m bonile uBaba. isa. 1. 18. Mat. 11. 27. isa. 1. 18.

47 Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti kini, O kolwa ini u nokupila okupakade. isa. 3. 16, 18, 36.

48 Ngi isinkwa sokupila.

49 Oyihlo ba dhla imana ehlane, se ba fa.

50 Lesi si isinkwa esehla ezulwini, ukuba umuntu a si dhle, a nga fi.

51 Ngi isinkwa sokupila e sehla ezulwini: uma umuntu e dhla lesisinkwa, u ya kupila ku ze ku be pakade. Isinkwa engi za kusinika, si inyama yami, engi ya kuinika i be ukupila kwezwe. isa. 3. 13. Heb. 10. 5, 10.

52 Ba pikisana abaJuda, be ti, Lo a nga si nika kanjani inyama yake, si i dhle na? isa. 7. 43. & 3. 9.

53 uJesu wa ti kubo, Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti kini, Uma ni nga i dhli inyama yeNdodana yomuntu, ni puze igazi layo, a ni nakupila kimi. Mat. 26. 26, 28.

54 Lowo o dhla inyama yami nopuza igazi lami, u nokupila okupakade; ngi ya kumvusa ngomhla wokupela. isa. 4. 14.

55 Inyama yami i ngukudhla isibili, negazi lami li ngukupuza isibili.

56 Lowo o dhla inyama yami nopuza igazi lami, u hlala kimi, nami ngi hlala kuye. 1 John. 3. 24. & 4. 15, 16.

57 NjengoBaba opilayo u ngi tumile, nami ngi pila ngoBaba, ku njalo naye o ngi dhlayo, u ya kupila ngami.

58 Lesi si isinkwa esehla ezulwini; a ku njengoyihlo ba dhla imana, se ba fa; o si dhla lesisinkwa wo pila ku ze ku be pakade.

59 Wa tyo loku endhlini yokusonta e
fundisa eKapernaume.
60 Bezwa abaningi kubafundi bake,
ba ti, Lelizwi li lukuni; ubani o nga li
zwayo na? Mat. 11. 6.
61 Kepa uJesu, e zazela ukuba abafundi bake ba konona nga loku, wa ti
kubo, Ku ya ni cunula loku na?
62 Ni ya kutini, nxa ni bona iNdodana yomuntu yenyukela lapa ya i
kona mandulo na? Mark 16. 19. isa. 3. 13.
Imis. 1. 9. Ef. 4. 8.
63 Umoya u ya pilisa; inyama a i sizi
luto; amazwi engi wa kuluma kini, a
ngumoya, a ngukupila. 2 Kor. 3. 6.
64 Kepa ba kona abanye kinina abangakolwayo. uJesu wazi na sekuqaleni
ukuba obani abangakolwayo, nokuba
ubani o za kumnikela. isa. 2. 24, 25. & 13. 11.
65 Wa ti, Nga loku ngi tyilo kini
ukuti, Ku ngeze kimi umuntu, uma e
nga ku piwa uBaba.
66 Kona abaningi kubafundi bake ba
buyela emva, a ba be be sa hamba naye.
67 uJesu wa ti kwaba ishumi nambili,
Nani ni tanda ukumuka na?
68 uSimone Petro wa m pendula wa
ti, Nkosi, si ya kuya kubani na? amazwi okupila okupakade a kuwe.
Imis. 5. 20.
69 Si ya kolwa, si yazi, wena u nguKristu, iNdodana ka Tixo opilayo.
Mat. 16. 16. Mark 8. 29. Luk. 9. 20.
isa. 1. 49. & 11. 27.
70 uJesu wa ba pendula wa ti, A ngi
ni ketanga nina aba ishumi nambili na?
kepa omunye kini u nguSatani.
Luk. 6. 13. isa. 13. 27.
71 Wa tyo ngoJuda uIskariote ka Simone, ngokuba e be nguye o be za kumnikela, e ngomunye kwaba ishumi
nambili.

## ISAHLUKO 7.

EMVA kwa loku uJesu wa hlala eGalile; e nga tandi ukuhlala eJudia,
ngokuba abaJuda be funa ukumbulala.
isa. 5. 16, 18.
2 Kwa ku sondele umhlangano wabaJuda wamadokodo. Levi 23, 34.
3 Abafo wabo ba ti kuye Muka lapa, u
ye eJudia, ukuba abafundi bako ba bone
imisebenzi yako o yenzayo. Mat. 12. 46.
Mark 3. 31. Imis. 1. 14.
4 A ku ko muntu o lwenza uto esita,
nxa e funa a be sobala. Uma wenza loku, u zibonakalise ezweni.
5 Abafo wabo ba be nga kolwa uye.
Mark 3. 21.
6 uJesu wa ti kubo, Isikati sami a si
ka fiki, kodwa isikati senu si lungile
njalo. isa. 2. 4. & 8. 20.
7 Izwe li nge ni zonde nina; kodwa
mina li ya ngi zonda, ngokuba ngi qinisa ngalo, ngokuti, imisebenzi yalo mibi.
isa. 3. 19. & 15. 19.
8 Kupukelani ku lomhlangano, a ngi
sa kupukeli mina ku lomhlangano; a si
ka peleli isikati sami.
9 Wa tyo loku kubo, wa hlala eGalile.
10 Kepa se be kupukile abafo wabo,
wandu kukupuka naye, wa ya emhlanganweni, ku nge sobala, ku nga ti ku
sesita.
11 Ba se be m funa abaJuda emhlanganweni, ba ti, Upi yena? isa. 11. 56.
12 Kwa ba kona ukukonona okukulu
ngaye ebantwini; abanye ba ti, U lungile; abanye ba ti, Qa, wedusa abantu.
isa. 9. 16. & 10. 19. ‖ Mat. 21. 46. Luk. 7. 16.
isa. 6. 14.
13 Kepa kwa ku nge ko muntu owa
kuluma obala ngaye ngokwesaba abaJuda. isa. 9. 22. & 12. 42. & 19. 38.
14 Kwa ti ngapakati komhlangano,
uJesu wa kupukela etempelini, wa fundisa.
15 abaJuda ba mangala, ba ti, Lo u
yazi kanjani imibalo, loku e nga fundanga na? Mat. 13. 54. Mark 6. 2. Luk. 4. 22.
16 uJesu wa ba pendula wa ti, Ukufundisa kwami a siko okwami, ku ngokongitumileyo. isa. 8. 28. & 12. 49. & 14. 10, 24.
17 Uma umuntu e tanda ukwenza intando yake, wo kwazi ukufundisa, ukuba
ku vela kuTixo ini, nokuba ngi zikulumela. isa. 8. 43.
18 Ozikulumelayo u funa ukudunyiswa kwake; kodwa o funa ukudunyiswa komtumileyo, u qinisile, a ku ko
ukungalungi kuye. isa. 5. 41. & 8. 50.
19 uMosi ka ni nikanga ini umteto?
kodwa a ku ko kini o gcina umteto. Ni
funelani ukungibulalala na? Eks. 24. 3.
isa. 1. 17. ‖ Mat. 12. 14. Mark 3. 6.
isa. 5. 16. 18. & 10. 39. & 11. 53.
20 Abantu ba pendula ba ti, U nedemone wena; ubani o funa ukukubulala
na? isa. 8. 48, 52. & 10. 20.
21 uJesu wa pendula wa ti kubo,
Ngenze umsebenzi munye, ni mangala
nonke.
22 uMosi wa ni nika ukusoka; (a ngi
tyo kwa vela kuMosi, kwa vela kobaba;)
ni soka umuntu ngeSabata. Gen. 17. 10.
Levi 12. 3.
23 Uma umuntu wamkela ukusoka

ngesabata, ku nga pulwa umteto ka Mosi; ni ngi tukutelela, ngokuba ngi pilisile umuntu impela ngeSabata na?
isa. 5. 8, 9, 16.
24 Ni ngahluli ngokubonakalayo, kodwa yahlulani ukwahlula okulungileyo.
Dut. 1. 16, 17. Amazwi 24. 23. isa. 8. 15. Jak. 2. 1.
25 Abanye kwaba seJerusalema ba ti, Lo a siye aba funa ukumbulalala na?
26 Bhekani, u kuluma obala, ba nga tyo luto kuye. Imbala amakosi a yazi ukuba lo u nguKristu isibili na?
27 Kepa lo si ya m azi lapa e vela kona; kodwa uKristu, nxa e fikile, ka yi kwaziwa muntu lapa e vela kona.
Mat. 13. 55. Mark 6. 3. Luk. 4. 22.
28 uJesu wa se e memeza e fundisa etempelini, e ti, Ni ya ngazi, ni yazi lapa ngi vela kona; a ngi zizelanga mina, kodwa o ngi tumileyo u qinisile; eni nga m aziyo nina. isa. 5. 43. & 8. 14, 42. isa. 5. 32. & 8. 26. Rome 3. 4.
29 Ngi ya m azi mina, loku ngi vela kuye; nga tunywa uye. Mat. 11. 27. isa. 10. 15.
30 Kona ba funa ukumbamba; kodwa ka ba nga ko owa m beka isandhla, be si nga ka fiki isikati sake. Mark 11. 18. Luk. 19. 47. & 20. 19. isa. 8. 20, 37.
31 Kepa abaningi ba kolwa uye, ba ti, uKristu, nxa e fikile, u ya kwenza izibonakaliso eziningi ku na lezi, a zenzileyo lo na? Mat. 12. 23. isa. 3. 2. & 8. 30.
32 abaFarisi bezwa abantu be konona loko ngaye; abaFarisi nabakonzi abakulu ba tuma amapolise, ukuba a m bambe.
33 Kona uJesu wa ti, Ku isikatyana ngi se nani, ngi suke ngi ye kongitumileyo. isa. 13. 33. & 16. 16.
34 Ni ya kungifuna, ni nga ngi fumani; na lapo ngi ya kona, ni nge ze nina.
Hos. 5. 6. isa. 8. 21. & 13. 33.
35 abaJuda ba kuluma, be ti, U za kuya ngapi, si nga m fumani na? u za kuya kwabahlakazekileyo ezizweni, ukuba a fundise abezizwe na?
Isai. 11. 12. Jak. 1. 1. 1 Pet. 1. 1.
36 Li tini lelizwi a li tyoyo lokuti, Ni ya kungifuna, ni nga ngi fumani; na lapo ngi kona ni nge ze nina?
37 Ngosuku lokugcina, olukulu lomhlangano, uJesu wema wa memeza, e ti, Uma e kona owomileyo, a keze kimi, a puze. Levi 23. 36. Isai. 55. 1. isa. 6. 35. Isam. 22. 17.
38 O kolwa imi, njengokutyo, kombalo, imifula yamanzi okupila i ya kupuma esiswini sake. Dut. 18. 15. Amazwi 18. 4. Isai. 12. 3. isa. 4. 14.
39 Wa tyo loko ngoMoya, aba za kumamkela aba kolwa uye: ngokuba uMoya o ingcwele wa e nga ka piwa, loku uJesu e nga ka dunyiswa.
Isai. 44. 3. Joeli 2. 28. isa. 12. 16. & 16. 7. Imis. 2. 17, 33, 38.
40 Abaningi ebantwini, se be zwe lokukutyo, ba ti, Lo u umprofeti impela.
isa. 1. 21. & 6. 14.
41 Abanye ba ti, Lo u uKristu. Abanye ba ti, uKristu u ya kuvela eGalile na? isa. 4. 42. & 6. 69. isa. 1. 46.
42 A u tyo ini umbalo ukuti, uKristu u vela enzalweni ka Davida, na seBetlehema, emzini lapa wa e kona uDavida. Mika 5. 2. Mat. 2. 5. Luk. 2. 4. 1 Sam. 16. 1, 4.
43 Njalo kwa ku kona ukwahlukana ebantwini ngaye. isa. 9. 16. & 10. 19.
44 Abanye kubo ba tanda ukumbamba; kodwa kwa ku nge ko owa m beka isandhla.
45 Kwa fika amapolise kubapristi abakulu nabaFarisi; ba ti kuwo, A ni m letanga ngani na?
46 Amapolise a pendula a ti, Napakade a ku zanga ku kulume muntu njenga lomuntu. Mat. 7. 29.
47 Ba se be wa pendula abaFarisi, ba ti, Nedusiwe nani na?
48 U kona ini na semakosini na kuba-Farisi o kolwa uye na? isa. 12. 42.
Imis. 6. 7. 1 Kor. 1. 20, 26, & 2. 8.
49 Kodwa lababantu aba nga wazi umteto ba tukiwe.
50 Wa ti kubo uNikodemu, lowo oweza kuye ebusuku, e ngomunye kubo,
isa. 3. 2.
51 Umteto wa kiti u lahla umuntu u nga ka mu zwa, u nga kwazi a kwenzayo na? Dut. 1. 17. & 17. 8. & 19. 15.
52 Ba pendula ba ti kuye, Nawe u ngowa seGalile na? Hlola u bone; a ku velanga umprofeti eGalile. Mat. 4. 15. isa. 1. 46.
53 Besuka ba goduka bonke.

## ISAHLUKO 8.

KODWA uJesu wa ya entabeni yemihlwati.
2 Kwa ti ngovivi wa buya weza etempelini, abantu bonke beza kuye; wa hlala wa ba fundisa.
3 Ababali nabaFarisi bezisa kuye umfazi e banjwe e sa pinga; ba m misa pakati.

4 Ba ti kuye, Mfundisi, lomfazi u ba-
njwe e pinga, e soqotyeni lwako.
5 uMosi wa si tyela ukuba abanjalo
ba kandwe ngamatye; kepa wena u
tini na? Levi 20. 10. Dut. 22. 22.
6 Ba tyo loku be m linga, ukuba ba m
tolise icala. Kodwa uJesu wa kotama,
wa loba emhlabatini ngomunwe.
7 Ba qinisa ba m buza, wa lulama,
wa ti kubo, O nge nasono pakati kwe-
nu, ka qale a ponse itye kuye.
Dut. 17. 7. Rome 2. 1.
8 Wa buya wa kotama, wa loba emhla-
batini.
9 Se be zwile, ba lahlwa izinhliziyo
zabo, ba puma ngabanye, ku qala kwa-
bakulu kwa za kwa ba abancinyane;
uJesu wa sala yedwa, umfazi e mi pa-
kati. Rome 2. 22.
10 uJesu wa lulama, e nga boni umu-
ntu, umfazi kupela; wa ti kuye, Mfazi,
bapi lababacebi bako na? a ku ko o ku
lahlayo na?
11 Wa ti, Ka ko, Nkosi. uJesu wa ti
kuye, Nami a ngi ku lahli; hamba, u
nga bi u sona. Luk. 9. 56. & 12. 14.
isa. 3. 17. & 5. 14.
12 Kona uJesu wa buya wa kuluma
kubo, e ti, Ngi ukukanya kwezwe; o
ngi landelayo ka yi kuhamba ebumnya-
meni, kodwa wo ba nokukanya koku-
pila. isa. 1. 4, 9. & 3. 19.
13 abaFarisi ba ti kuye, U ya ziqini-
sela wena; ukuqinisa kwako a ku qini-
sile. isa. 5. 31.
14 uJesu wa pendula wa ti kubo, No-
ma ngi ziqinisela mina ukuqinisa kwa-
mi ku qinisile; ngokuba ngi yazi lapa
nga vela kona na lapa ngi ya kona; ko-
dwa nina a nazi lapa nga vela kona, na
lapa ngi ya kona. isa. 7. 28. & 9. 29.
15 Nina nahlula ngokwenyama; mi-
na a ngahluli umuntu. isa. 3. 17. & 12. 47.
16 Uma ngahlula ukwahlula kwami
ku qinisile; ngokuba a ngi ngedwa;
kepa imina noBaba o ngi tumileyo.
isa. 16. 32.
17 Ku lotyiwe emtetwini wenu ukuti,
Ukuqinisa kwabantu ababili ku qini-
sile. Dut. 19. 15.
18 Imina engi ziqiniselayo, nobaba o
ngi tumileyo u ya qinisa ngami.
isa 5. 37.
19 Ba ti kuye, Uyihlo, upi na? uJesu
wa pendula wa ti, A ni ngazi mina, a
ni m azi nobaba: uma nazi mina, ni
nga m azi noBaba. isa. 14. 7.
20 uJesu wa kuluma lamazwi endhlini
yemali, e fundisa etempelini; kwa ku
nge ko umuntu, owa m bambayo, loku
sa si nga ka fiki isikati sake. Mark 12. 41.
isa. 7. 8, 30.
21 Kona uJesu wa buya wa ti kubo,
Ngi yemuka, ni ya kungifuna, kodwa
ni ya kufa ezonweni zenu: lapa ngi ya
kona ni nge ze nina. isa. 7. 34. & 13. 33.
22 Ba ti abaJuda, U ya kuzibulala ini?
loku e ti, Lapa ngi ya kona ni nge ze
nina.
23 Wa ti kubo, Nina ni ngabapansi,
mina ngi ngowa pezulu: nina ni ngaba
lelizwe, mina a ngi ngowa lelizwe.
isa. 3. 31. & 15. 19. & 17. 16. 1 John. 4. 5.
24 Njalo nga ti kini, Ni ya kufa ezo-
nweni zenu: uma ni nga kolwa ukuti,
ngi uye, ni ya kufa ezonweni zenu.
Mark 16. 16.
25 Ba ti kuye, Wena u ngubani na? uJe-
su wa ti kubo, Uye njalo engi m tyoyo.
26 Ngi nokuningi kokushumayela no-
kwahlula ngani; kodwa o ngi tumileyo
u qinisile; loku engi ku zwileyo kuye,
ngi ku shumayela ezweni lonke.
isa. 3. 32. & 7. 28. & 15. 15.
27 Ba be ngazi ukuba wa shumayela
kubo ngoYise.
28 uJesu wa ti kubo, Nxa ni i pakami-
sile iNdodana yomuntu, kona ni ya
kwazi ukuti imina, ngi ngenzi luto ngo-
kwami; kodwa ngi shumayela loku nje-
ngokuba u ngi fundisile uBaba.
isa. 3. 11, 14. & 5. 19, 30. & 12. 32.
Rome 1. 4.
29 O ngi tumileyo u nami; uBaba ka
ngi shiyanga ngedwa; loku ngenza nge-
zikati zonke okutandeka kuye.
isa. 4. 34. & 5. 30. & 6. 38. & 14. 10, 11.
30 E sa shumayela loku, abaningi ba
kolwa uye. isa. 7. 31. & 10. 42. & 11. 45.
31 uJesu wa ti kubaJuda aba kolwa
uye, Uma ni mi ezwini lami, ni ngaba-
fundi bami isibili.
32 Ni ya kulazi iqiniso; iqiniso li ya
kunikulula. Rome 6. 18, 22. & 8. 2.
Jak. 1. 25. & 2. 12.
33 Ba m pendula ba ti, Si inzalo ka
Abrahama tina, a si zanga si konze ku-
muntu napakade. Wena u tyo kanjani
ukuti, Ni za kukululwa na? Levi 25. 42.
Mat. 3. 9.
34 uJesu wa ba pendula wa ti, Ngi
qinisile, ngi qinisile, ngi ti kini, Owenza
isono u isigqili sesono. Rome 6. 16, 20.
2 Pet. 2. 19.
35 Isigqili a si hlali endhlini pakade,
indodana i hlala pakade. Gal. 4. 30.

36 Njalo uma iNdodana i ni kulula, ni ya kuba abakululekileyo impela.
Rome 8. 2. Gal. 5. 1.

37 Ngi yazi ni inzalo ka Abrahama; kodwa ni funa ukungibulala, ngokuba izwi lami li nge nandawo kini. isa. 7. 19.

38 Mina ngi shumayela loko engi ku bonile kuBaba; nina nenza loku eni ku bonile kuyihlo.
isa. 3. 32. & 5. 19, 30. & 14. 10, 24.

39 Ba pendula ba ti kuye, Ubaba wetu u nguAbrahama. uJesu wa ti kubo, Uma ni ngabantwana baka Abrahama, nga ni yenza imisebenzi ka Abrahama.
Mat. 3. 9. Rome 2. 28. & 9. 7. Gal. 3. 7, 29.

40 Kodwa kaloku ni funa ukungibulala, mina umuntu o ni tyela iqiniso, engi li zwe kuTixo. uAbrahama a kenzanga loko.

41 Ni yenza imisebenzi ka yihlo. Ba ti kuye, A si zelwe ngokupinga; si noBaba munye, uTixo. Isai. 63. 16. & 64. 8.
Mal. 1. 6.

42 uJesu wa ti kubo, Uma uTixo e nguyihlo wenu, nga ni tanda mina; ngokuba nga puma kuTixo, ngi fikile; a ngi zizelanga mina, wa ngi tuma yena.
1 John. 5. 1.
isa. 5. 43. & 7. 28, 29. & 16. 27. & 17. 8, 25.

43 A ni kwazi ngani ukushumayela kwami? ku ngokuba a ni nakuzwa izwi lami. isa. 7. 17.

44 Nina ni ngaboyihlo uSatani ni tanda ukwenza ukufisa kuka yihlo. Lo wa e ngumbulali wabantu ekuqaleni, e ngemi eqinisweni, loku iqiniso li nge ko kuye. Nxa e kuluma amanga, u kuluma ngokwake, e ngo namanga, noyise wawo. Mat. 13. 38. 1 John. 3. 8. Jude 6.

45 Kodwa mina, loku ngi kuluma iqiniso, a ni kolwa imi.

46 U mupi kini o ngi lahla ngezono na? Kepa uma ngi kuluma iqiniso, a ni kolwa imi ngani na?

47 O ngoka Tixo u yezwa amazwi ka Tixo; nga loku a ni zwa nina, a ni sibo abaka Tixo. isa. 10. 26, 27. 1 John. 4. 6.

48 Ba se be pendula abaJuda, ba ti kuye, A si tyo kahle ini ngokuti, wena u ngumSamaria, u nedemone na?
isa. 7. 20. & 10. 20.

49 uJesu wa pendula wa ti, A ngi nademone; ngi dumisa uBaba; nina ni ya ngeisa.

50 A ngi zifuneli ukudunyiswa; u kona o funayo nowahlulayo.
isa. 5. 41. & 7. 18.

51 Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti kini, Uma umuntu e gcina izwi lami ka sa yi kubona ukufa. isa. 5. 24. & 11. 26.

52 Kona abaJuda ba ti kuye, Kaloku si yazi u nedemone. uAbrahama wa fa, nabaprofeti ba fa; wena u ti, uma umuntu e gcina izwi lami, ka sa yi kuzwa ukufa. Zek. 1. 5. Heb. 11. 13.

53 Wena umkulu ini ku nobaba uAbrahama owa fayo na? nabaprofeti se ba fa: u zenza ubani wena na?

54 uJesu wa pendula wa ti, Uma ngi zidumisa, ukuzidumisa kwami ku ize; uBaba o ngi dumisayo, eni ti ngaye, uTixo wenu. isa. 5. 31.
isa. 5. 41 & 16. 14. & 17. 1. Imis. 3. 13.

55 Kepa a ni m azi; ngi ya m azi mina; uma ngi ti, a ngi m azi, ngi nga ba o qamba amanga njengani; kepa ngi ya m azi, ngi gcina izwi lake.
isa. 7. 28, 29.

56 uAbrahama uyihlo wa jabula ukubona usuku lwami; wa lu bona, wa tokoza. Luk. 10. 24. Heb. 11. 13.

57 Kona abaJuda ba ti kuye, A u ka bi nayo iminyaka emashumi a isihlanu, u su ke wa m bona uAbrahama na?

58 uJesu wa ti kubo, Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti kini, uAbrahama e nga ka bi ko, ngi kona. Eks. 3. 14. Isai. 43. 13.
isa. 17. 5, 24. Kol. 1. 17. Isam. 1. 8.

59 Ba se be tabata amatye, ukuba ba m kande, kepa uJesu wa sitela, wa puma etempelini, e dabula pakati kwabo wa dhlula njalo. isa. 10. 31, 39. & 11. 8.
Luk. 4. 30.

## ISAHLUKO 9.

KWA ti e dhlula, wa bona umuntu o be impumpute iloku wa zalwa.

2 Abafundi bake ba m buza ba ti, Rabi, kona ubani, ku na lomuntu, ku nabazali bake, a zalwe e impumpute na?

3 uJesu wa pendula wa ti, A konanga naye, nabazali bake; kodwa ukuba ku bonakaliswe ngaye imisebenzi ka Tixo.
isa. 11. 4.

4 Nga ngi sebenza imisebenzi yongitumileyo ku semini; ku yeza ubusuku, lapo ku nge be ku sa sebenza muntu.
isa. 4. 34. & 5. 19, 36. & 11. 9. & 12. 35. & 17. 4.

5 Nxa ngi kona ezweni, ngi ukukanya kwezwe. isa. 1. 5, 9.

6 Se e tyilo loku wa fela emhlabatini, wenza udaka ngamate wa ninda udaka emehlweni empumpute.
Mark 7. 33. & 8. 23.

7 Wa ti kuye, Hamba u geze ecibini la seSiloma (ukuti ngokukunyushwa,

ku tunyiwe). Wemuka, wa geza, weza
e bona. Neh. 3. 15. 2 Ama. 5. 14.
8 Abakelene naye, naba be m bonile
pambili e impumpute, ba ti, A siye lo
owa be e hlezi, e cela ukupiwa na?
9 Abanye ba ti, Uyena; abanye ba ti,
U fana naye; yena wa ti, Ngi uye.
10 Ba ti kuye, Amehlo ako a vulwa
kanjani na?
11 Wa pendula wa ti, Umuntu o tiwa
uJesu, wenza udaka, wa ninda amehlo
ami, wa ti kimi, Hamba u ye ecibini la
seSiloma, u geze; nga ya, nga geza, nga
bona.
12 Ba ti kuye, Upi yena na? Wa ti,
A ngazi.
13 Ba m zisa kubaFarisi o kade e
impumpute.
14 Kwa ku iSabata, lapo uJesu wenza
udaka, wa vula amehlo ake.
15 abaFarisi ba buya ba m buza ukuba
u bona kanjani. Wa ti kubo, Wa beka
udaka emehlweni ami, nga geza, se ngi
bona.
16 Abanye kubaFarisi ba ti, A siye
oka Tixo lomuntu, loku e nga gcina iSa-
bata. Abanye ba ti, Umuntu o isoni a
nga zenza kanjani izibonakaliso ezinje
na? Kwa ba kona ukwahlukana paka-
ti kwabo. isa. 3. 2. & 7. 12, 43. & 10. 19.
17 Ba buya ba ti kuyo impumpute,
Wena u tini ngaye loku e vule amehlo
ako na? Wa ti, U umprofeti.
isa. 4. 19. & 6. 14.
18 Kepa abaJuda a ba kolwanga ngaye
ukuti, wa be impumpute, u se bona, ba
za ba biza abazali bake o se bhekile.
19 Ba ba buza, be ti, Lo u indodana
yenu, eni ti, wa zalwa e impumpute na?
u se bona kanjani manje na?
20 Abazali bake ba ba pendula ba ti,
Si yazi, lo u indodana yetu, wa zalwa e
impumpute.
21 Kodwa a sazi ukuba u se e bona
kanjani: u se kulile, m buzeni, wo zipe-
ndulela yena.
22 Abazali bake ba tyo loku ngokuba
besaba abaJuda: abaJuda ba be se be
vumelene ukuba, uma e kona umuntu o
vuma ukuti u nguKristu, a lahlwe.
isa 7. 13. & 16. 2. Imis. 5. 13.
23 Njalo abazali bake ba ti, U se ku-
lile, m buzeni.
24 Ba buya ba m biza ngokwesibili lo-
muntu owa be e impumpute, ba ti kuye,
M bonge uTixo: si yazi, lomuntu u iso-
ni. Josh. 7. 19. 1 Sam. 6. 5.
25 Wa pendula wa ti, A ngazi ukuba
u isoni; ngazi loku kokuti, be ngi
impumpute, se ngi bona.
26 Ba buya ba ti kuye, Wenzani kuwe?
wa vula kanjani amehlo ako na?
27 Wa ba pendula wa ti, Se ngi ni tye-
lile; a ni zwanga; ni tandelani ukubu-
ya ni zwe na? ni ya tanda ini nani uku-
ba abafundi bake na?
28 Ba m tuka, ba ti, Wena u ngumfu-
ndi wake, kepa tina si ngabafundi baka
Mosi.
29 Si yazi, uTixo wa kuluma noMosi;
kodwa lo a si m azi lapa e vela kona.
isa. 8. 14.
30 Lomuntu wa pendula wa ti kubo,
Loku ku isimangaliso; a ni mazi lapa e
vela kona, noma wa vula amehlo ami.
isa. 3. 10.
31 Si yazi, uTixo ka zi zwa izoni; ko-
dwa uma umuntu e hlonipa uTixo, a
yenze intando yake, u ya mu zwa lowo.
Izihl. 34. 15. Amazwi 1. 28. & 15. 29. & 28. 9.
32 A ku zanga ku zwakale, iloku
kwa dabukayo izwe, ku tiwa, amehlo
omuntu o be e zelwe e impumpute a
vulwa.
33 Uma lo e nge siye oka Tixo a nge-
nze luto.
34 Ba pendula ba ti kuye, Wena wa
zalwa ezonweni impela, u ya si fundisa
tina na? Ba m lahla.
35 uJesu wezwa ukuti ba m lahlile; se
e m fumene, wa ti kuye, U ya kolwa
iNdodana ka Tixo na? Mat. 14. 33.
Mark 1. 1. isa. 10. 36. 1 John. 5. 13.
36 Wa pendula wa ti, U ubani, Nkosi,
ngi ze ngi kolwe uye?
37 uJesu wa ti kuye, Se u m bonile,
uyena o kuluma nawe. isa. 4. 26.
38 Wa ti, Ngi ya kolwa, Nkosi. Wa
m dumisa.
39 Wa ti uJesu, Ngi ze ku lelizwe ku
be ukwahlula, ukuba abangaboniyo ba
bone, ababonayo ba be izimpumpute.
Mat. 13 13. isa. 3. 17. & 5. 22, 27. & 12. 47.
40 Bezwa loku aba kubaFarisi aba be
naye, ba ti kuye, Nati si izimpumpute
na? Rome 2. 19.
41 uJesu wa ti kubo, Uma ni izimpu-
mpute, nga ni nge nasono; kodwa ka-
loku ni ti, Si ya bona; njalo ku mi
isono senu. isa. 15. 22, 24.

## ISAHLUKO 10.

NGI qinisile, ngi qinisile, ngi ti kini, O nga ngeni ngesango ukuya esibayeni sezimvu, kodwa e kwela ngenye indawo, lowo u isela nompangi.

2 O ngena ngesango u ngumalusi we-
zimvu.
3 Umlindi wesango u ya m vulela;
izimvu zi ya li zwa izwi lake: u ya zi
biza izimvu zake ngamagama, a zi pu-
mise.
4 Nxa e zi kipa izimvu zake, u hamba
pambi kwazo; izimvu zi m landele,
loku zi lazi izwi lake.
5 Kepa a zi yi kumlandela ongazi-
wayo, zo m balekela; loku zi nga lazi
izwi labangaziwayo.
6 uJesu wa ba tyela lomfanekiso; ke-
pa a bezwanga ukuba ku ini loku, a ku
tyo kubo.
7 uJesu wa buya wa ti kubo, Ngi qi-
nisile, ngi qinisile, ngi ti kini, Mina ngi
isango lezimvu.
8 Bonke abeza ngapambili kwami ba
amasela nabapangi; kodwa izimvu a zi
bezwanga.
9 Mina ngi isango; uma umuntu e
ngena ngami u ya kusindiswa, a ngene,
a pume, a fumane idhlelo.
isa. 14. 6. Ef. 2. 18.
10 Isela li za ukweba, nokubulala, no-
kububisa, kupela: mina ngi ze ukuba
zi be nokupila, zi be nako kakulu.
11 Ngi ngumalusi olungileyo. Uma-
lusi olungileyo u ya bekela izimvu uku-
pila kwake. Isai. 40. 11. Hez. 34. 12.
Heb. 13. 20. 1 Pet. 2. 25. & 5. 4.
12 Okokelwayo, e nge siye umalusi,
izimvu zi nge sizo ezake, e bona impisi i
za, u ya shiya izimvu, a baleke; impisi
i ze i zi pange, i cite izimvu.
Zek. 11. 16, 17.
13 Okokelwayo u baleka, ngokuba e
ngokokelwayo, ka zi kataleli izimvu.
14 Mina ngi ngumalusi olungileyo;
ngi ya zazi ezami, ngaziwa ezámi.
2 Tim. 2. 19.
15 NjengoBaba e ngazi, nami ngi ya
m azi uBaba; ngi zi bekela izimvu,
ukupila kwami.
Mat. 11. 27. isa. 15. 13.
16 Ngi nezinye izimvu, ezi nge za le-
sisibaya: na lezo nga ngi zi leta, zi zwe,
izwi lami, ku be mhlambi munye, no-
malusi munye. Isai. 56. 8. Hez. 37. 22.
Ef. 2. 14. 1 Pet. 2. 25.
17 Njalo uBaba u ya ngi tanda, ngo-
kuba ngi beka ukupila kwami, ukuba
ngi buye ngi ku tabate. Isai. 53. 7, 8, 12.
Heb. 2. 9.
18 A ku ko muntu o ngamuka kona;
ngi ku beka mina uqobo; ngi nama-
ndhla okukubeka: ngi namandhla oku-
buya ngi ku tabate. Lomyalo ngi wa-
mkeliswe uBaba. isa. 2. 19. & 6. 38. & 15. 10.
lmis. 2. 24, 32.
19 Kwa buya kwa ba kona ukwahlu-
kana pakati kwabaJuda nga lawama-
zwi. isa. 7. 43. & 9. 16.
20 Abaningi kubo ba ti, U nedemone,
u ya gcwaneka; ni m zwelani na?
isa. 7. 20. & 8. 48, 52.
21 Abanye ba ti, Lamazwi a siwo a o
kwelwe idemone; imbala idemone li
nga vula amehlo ezimpumpute na?
Eks. 4. 11. Izihl. 94. 9. & 146. 8.
isa. 9. 6, 7, 32, 33.
22 Kwa ku kona umhlangano woku-
qalisa eJerusalema; kwa ku sebusika.
23 uJesu wa e hamba etempelini esa-
ngweni lika Solomona. Imis. 3. 11. & 5. 12.
24 Kona abaJuda ba m haqa ba ti ku-
ye, U ya kusilibazisa ku ze ku be nini
na? Uma u uKristu, si tyele ku be
sobala.
25 uJesu wa ba pendula wa ti, Ngi ni
tyelile, kodwa a ni kolwanga. Imise-
benzi engi yenzayo ngegama lika Baba,
iyona e qinisa ngami. isa. 3. 2. & 5. 36.
26 Kodwa a ni kolwa; a ni sizo izi-
mvu zami, njengokutyo kwami kini.
isa. 8. 47. 1 John. 4. 6.
27 Izimvu zami zi ya li zwa izwi
lami, nami ngi ya zazi, nazo zi ya ngi-
landela.
28 Ngi zi nika ukupila okupakade; a
zi sa yi kububa ku ze ku be pakade, a
ku ko o nga zamuka esandhleni sami.
isa. 6. 37. & 17. 11, 12. & 18. 9.
29 uBaba o ngi nika zona umkulu ku
nabo bonke; a ku ko o nga zamuka esa-
ndhleni sika Baba. isa. 14. 28. & 17. 2, 6.
30 Tina noBaba si munye.
isa. 17. 11, 22.
31 Kona abaJuda ba buya ba tabata
amatye, ukuba ba m kande. isa. 8. 59.
32 uJesu wa ba pendula wa ti, Ngi ni
bonisile imisebenzi eminingi emihle ka
Baba; u mupi umsebenzi kuyona, eni
ngi kanda ngawo na?
33 abaJuda ba m pendula ba ti, A si
ku kandi ngomsebenzi omuhle; si ku
kanda ngokutuka, na ngokuba wena
umuntu u zenza uTixo. isa. 5. 18.
34 uJesu wa ba pendula wa ti, A ku
lotyiwe ini emtetweni wenu ukuti, Nga
ti, Ni ngotixo. Izihl. 82. 6
35 Uma wa ti otixo labo eleza kubo
izwi lika Tixo, umbalo u nge pulwe;
Rome 13. 1.
36 Ni ti kuye a m misayo uBaba, wa

m tuma ezweni, Wena u ya tuka, ngo-
kuba ngi ti, Ngi iNdodana ka Tixo na?
Luk. 1. 35. isa. 3. 17. & 5. 17, 18, 36, 37.
& 6. 27. & 8. 42. & 9. 35, 37.
37 Uma ngi ngenzi imisebenzi ka Ba-
ba, a ni nga kolwa imi. isa. 15. 24.
38 Kodwa uma ngi yenza yona, noma
ni nga kolwa imina, kolwani imisebe-
nzi, ukuba nazi ni kolwe ukuti, uBaba
u kimina, nami ngi kuye.
isa. 5. 36. & 14. 10, 11.
39 Ba buya ba funa ukumbamba; ko-
dwa wa punyuka esandhleni sabo.
isa. 7. 30, 44. & 8. 59.
40 Wa buya wa ya pesheya kweJorda-
ni, endaweni lapo uJohane wa e bapa-
tiza kona kuqala; wa hlala lapo.
isa. 1. 28.
41 Kwa fika abaningi kuye, ba ti,
uJohane a kenzanga isibonakaliso nasi-
nye; kodwa ku qinisile konke uJohane
a ku tyoyo nga lomuntu. isa. 3. 30.
42 Abaningi ba kolwa uye kona lapo.
isa. 8. 30. & 11. 45.

## ISAHLUKO 11.

KWA ku kona umuntu ogulayo, uLa-
zaro wa seBetani, wa semzini ka
Maria nodade wabo uMarta.
Luk. 10. 38, 39.
2 Wa e nguMaria owa i gcoba iNkosi
ngamafuta, wesula izinyawo zake ngezi-
nwele zake, omne wabo uLazaro wa e
gula. Mat. 26. 7. Mark 14. 3. isa. 12. 3.
3 Odade wabo ba tuma kuye, be ti,
Nkosi, bheka, lo o m tandayo u ya gula.
4 uJesu se e zwile wa ti, Lokukugula
a siko okokufa, ku ngokudunyiswa ku-
ka Tixo, ukuba iNdodana ika Tixo i du-
nyiswe ngako. isa. 9. 3.
5 uJesu wa tanda uMarta nodade wa-
bo noLazaro.
6 Se e zwile ku tiwa u ya gula, wa
hlala izinsuku ezimbili ku leyondawo
a be kuyo. isa. 10. 40.
7 Emva kwa loko wa ti kubafundi
bake, A si buye si ye eJudia.
8 Abafundi ba ti kuye, Rabi, abaJuda
ba sandu kufuna ukukukanda ngama-
tye, u sa ya kona futi na? isa. 10. 31.
9 uJesu wa pendula wa ti, A ku ko
amahora a ishumi nambili emini na?
Uma umuntu e hamba emini ka kubeki,
ngokuba e bona ukukanya kwa lomhla-
ba. isa. 9. 4.
10 Kodwa uma e hamba ebusuku, u
ya kubeka, ngokuba ku nge ko ukuka-
nya kuye. isa. 12. 35.
11 Wa tyo loko; emva kwa loko wa ti
kubo, uLazaro umhlobo wetu u lele;
kepa ngi ya ukuba ngi m vuse.
Dan. 12. 2. Mat. 9. 24.
12 Abafundi bake ba ti, Nkosi, uma u
lele, u ya kusinda.
13 uJesu wa e kuluma ngokufa kwa-
ke; kodwa bona ba ti, wa kuluma ngo-
kulala ubutongo.
14 Kona uJesu wa ti kubo e pumisela,
uLazaro u file.
15 Ngi ya jabula ngani ngokuba be
ngi nge ko, ni ze ni kolwe; kodwa a si
hambe si ye kuye.
16 uTomasi o tiwa uDidumu, wa ti
kubafundi, A si hambe nati, si ze si fe
kanye naye.
17 Wa fika uJesu, wa m fumana e se e
mbelwe etuneni izinsuku ezine.
18 iBetani li seduze neJerusalema, ku
nga ba amastadiu a ishumi nesihlanu.
19 Abaningi kubaJuda beza kuMarta
noMaria, ukuba ba ba duduze ngomne
wabo.
20 uMarta se e zwile ukuti, uJesu
u yeza, wa ya wa m hlangabeza: kodwa
uMaria wa hlala endhlini.
21 uMarta wa ti kuJesu, Nkosi, uma
u bu kona lapa, umne wetu nga e nga
fanga.
22 Kepa ngi yazi na manje, uTixo wo
ku nika loku, o ku cela kuTixo. isa. 9. 31.
23 uJesu wa ti kuye, Umne wenu wo
vuka.
24 uMarta wa ti kuye, Ngi yazi u ya
kuvuka ekuvukeni ngomhla wokupela.
Luk. 14. 14. isa. 5. 29.
25 uJesu wa ti kuye, Mina ngi nguku-
vuka nokupila: o kolwa imi, noma e
file, wo pila.
isa. 1. 4. & 5. 21. & 6. 35, 39, 40, 44. & 14. 6.
Kol. 3. 4. 1 John. 1. 1, 2. & 5. 11.
isa. 3. 36. 1 John. 5. 10.
26 Lowo o pila, e kolwa, ka sa yi
kufa; u ya kolwa iloku na?
27 Wa ti kuye, Yebo, Nkosi; ngi ya
kolwa ukuti, u uKristu, iNdodana ka
Tixo, o be za kufika ezweni. Mat. 16. 16.
isa. 4. 42. & 6. 14, 69.
28 Wa tyo loku, wemuka, wa biza
uMaria udade wabo ngasesita, wa ti,
Umfundisi u kona, u ya ku biza.
29 Se e zwile yena, wesuka masinyane,
wa ya kuye.
30 uJesu wa e nga ka fiki emzini, e
sendaweni lapa uMarta wa m hlangabe-
za kona.
31 abaJuda aba be naye endhlini, be

m duduza, ba bona uMaria e suka masinyane, wa puma, ba m landela, be ti, u ya etuneni, a yo kala kona.
32 uMaria se e fikile lapa wa e kona uJesu, wa m bona, wa wa nga sezinyaweni zake, wa ti kuye, Nkosi, uma u bu kona, umne wetu nga e nga fanga.
33 uJesu se e m bonile e kala, nabaJuda aba fika naye be kala, wa bubula emoyeni, wa katezeka.
34 Wa ti, Ni m bekepi na? Ba ti kuye, Nkosi, yiza, u bone.
35 uJesu wa kala izinyembezi.
Luk. 19. 41.
36 Ba ti abaJuda, Bhekani, ukumtanda kwake okungaka!
37 Abanye kubo ba ti, Lo owa vula amehlo empumpute, wa be e ngenze ini a nga fi lo na? isa. 9. 6.
38 uJesu wa buya wa bubula pakati kwake, weza etuneni. La li ngumhume; kwa ku kona itye pezu kwawo.
39 Wa ti uJesu, Susani itye. uMarta, udade wabo wofileyo, wa ti kuye, Nkosi, se e nuka: se ku olwesine.
40 uJesu wa ti kuye, A ngi tyongo ini ukuti, Uma u kolwa, u ya kubona ubukosi buka Tixo.
41 Kona ba susa itye lapa ku lele kona ofileyo. uJesu wa bheka pezulu, wa ti, Baba, ngi ya ku bonga, ngokuba u ngi zwile.
42 Be ngazi u ngi zwa ngesikati sonke; kodwa nga tyo ngabantu abemiyo kona, ba ze ba kolwe ukuti u ngi tumile.
isa. 12. 30.
43 Se e tyilo loko, wa memeza ngezwi elikulu, wa ti, Lazaro, puma.
44 Kwa puma ofileyo, e botyiwe ezinyaweni na sezandhleni ngezindwangu; ubuso bake bu mboziwe ngeduku. uJesu wa ti kubo, M tukululeni, ni m yeke, a hambe. isa. 20. 7.
45 Kona abaningi kubaJuda aba be fika kuMaria, be bona a be kwenzile uJesu, ba kolwa uye. isa. 2. 23. & 10. 42. & 12. 11, 18.
46 Kodwa abanye kubo besuka ba ya kubaFarisi, ba ba tyela loko a be kwenzile uJesu.
47 Abapristi abakulu nabaFarisi ba buta umpakati, ba ti, Si ya kwenze njani na? lomuntu u yenza izibonakaliso eziningi. Izihl. 2. 2. Mat. 26. 3.
Mark 14. 1. Luk. 22. 2. isa. 12. 19.
Imis. 4. 16.
48 Uma si m yeka njalo, ba ya kukolwa uye bonke; amaRoma a ya kufika, a samuke indawo nesizwe.
49 Kepa omunye kubo, uKaiafasi, e ngumpristi omkulu nga lowomnyaka, wa ti kubo, A nazi luto nina. Luk. 3. 2.
isa. 18. 14. Imis. 4. 6.
50 A ni qondi ukuti, ku lungele tina, ukuba umuntu e munye a fele abantu, ku nga bubi isizwe sonke. isa. 18. 14.
51 Ka tyongo loko ngokwake, kodwa e be ngumpristi omkulu wa lomnyaka, wa profeta ukuti, uJesu wa be e ya kufela isizwe.
52 A nga feli isizwe sodwa, kepa ukuba a bute ndawonye abantwana baka Tixo abahlakazekileyo. Isai. 49. 6.
1 John. 2. 2. isa. 10. 16. Ef. 2. 14–17.
53 Kwa ba seloku besuka be ceba ukuba ba m bulale.
54 Kepa uJesu ka be e sa hamba obala kubaJuda; wemuka lapo, wa ya ezweni eli seduze nehlane; emzini o tiwa iFraime; wa hlala kona nabafundi bake.
isa. 4. 1, 3. & 7. 1.
55 Kwa ku seduze ipasika labaJuda; ba kupuka abaningi ezweni ba ya eJerusalema, li nga ka fiki ipasika, ukuba ba zihlanze. isa. 2. 13. & 5. 1. & 6. 4.
56 Kona ba m funa uJesu, ba kuluma be mi etempelini, ba ti, Ni tini, ka yi kuza emhlanganweni na? isa. 7. 11.
57 Abapristi abakulu nabaFarisi ba be yalile, ukuba, uma umuntu e m azi lapa e kona, a ba kombise, ba ze ba m bambe.

## ISAHLUKO 12.

KONAKE izinsuku ezi isitupa pambi kwepasika uJesu wa fika eBetani, lapa e kona uLazaro o be file, a m vusa kwabafileyo. isa. 11. 1, 43.
2 Ba m enzela ukudhla lapo, uMarta wa konza; kepa uLazaro wa e ngomunye kwaba be hlezi naye ekudhleni.
Mat. 26. 6. Mark 14. 3.
3 uMaria wa tabata ipondwe lamafuta enardi lodwa, inkulu intengo yawo, wa gcoba izinyawo zika Jesu, wesula izinyawo zake negezinwele zake; indhlu ya gcwala ipunga lamafuta. Luk. 10. 38, 39.
isa. 11. 2.
4 Omunye kubafundi bake, uJuda uIskariote ka Simone, o be za kumnikela, wa ti,
5 Ku ye ngani ku nga tengwa ngalawamafuta odenario abamakulu amatatu, ku piwe abampofu.
6 Ka tyongo loku ngokuba e nakekele abampofu; wa tyo ngokuba e isela, wa e nesikwama, wa pata okufakiweyo.
isa. 13. 29.

7 uJesu wa ti, M yeke; u ku londolozele umhla wokumbelwa kwami.
8 Ni nabampofu ngesikati sonke be kona kinina; kodwa a ni nami ngesikati sonke. Mat. 26. 11. Mark. 14. 7.
9 Abantu abaningi ba kubaJuda bazi ukuba u kona, kepa abezanga ngoJesu yedwa, beza ukuba ba bone noLazaro, a m vusayo kwabafileyo. isa. 11. 43, 44.
10 Kepa abapristi ba ceba ukuba ba m bulale noLazaro. Luk. 16. 31.
11 Ngokuba ngaye abaningi kubaJuda bemuka, ba kolwa uJesu. isa. 11. 45.
12 Ngangomso abantu abaningi aba fikileyo emhlanganweni, se be zwile ku tiwa uJesu u yeza eJerusalema,
Mat. 21. 4–9. Mark 11. 7–10. Luk. 13. 35–38.
13 Ba tabata amahlamvu esundu, ba puma ukuya kumhlangabeza, ba memeza, be ti, Hozana! u busisiwe ozayo ngegama leNkosi, iNkosi ya kwa Israeli.
Izihl. 118. 25, 26.
14 uJesu e fumana imbongolo wa kwela kuyo, njengokulotyiweyo ukuti,
15 U ngesabi, ndodakazi ka Zioni! bheka, nansi iNkosi yako i za, i kwele etoleni lembongolo. Zek. 9. 9.
16 Abafundi bake ba be ngezwisisi loku kuqala; kodwa lapo se e dunyiswe uJesu, kona ba se be kumbula ukuti, ku lotyiwe loku ngaye, nokuti ba kwenza loku kuye. Luk. 18. 34. isa. 7. 39. & 14. 26.
17 Abantu aba be naye ba qinisa ukuti, wa biza uLazaro a pume etuneni, wa m vusa kwabafileyo.
18 Ngaloku abantu ba m hlangabeza; ba be zwile ku tiwa lesisibonakaliso senziwe uye.
19 abaFarisi ba kuluma ba ti, Ni ya bona ukuba a ni sizwa ngaluto; bhekani, izwe lonke li m landele.
isa. 11. 47, 48.
20 Kwa ku kona abezizwe abatile pakati kwaba be kupukile ukuya kudumisa emhlanganweni. 1 Ama. 8. 41, 42. Imis. 8. 27. & 17. 4.
21 Labo beza kuFilipu wa seBetsaida la seGalile, ba m nxusa, be ti, Nkosi, si ya tanda ukubona uJesu. isa. 1. 44.
22 uFilipu weza wa tyela uAndrea; njalo uAndrea noFilipu ba m tyela uJesu.
23 uJesu wa pendula wa ti kubo, Se si fikile isikati lapo i ya kudunyiswa iNdodana yomuntu. isa. 13. 32. & 17. 1.
24 Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti kini, Uma inhlamvu yamabele i wa emhlabatini, i nga fi, i hlala yodwa; kepa uma i fa, yo tela ukudhla okuningi. 1 Kor. 15. 36.
25 O tanda ukupila kwake wo ku lahlekelwa; kodwa o zonda ukupila kwake ku lelizwe wo ku londoloza ku be ukupila okupakade. Mat. 10. 39. Luk. 9. 24.
26 Uma umuntu e ngi konza, a ka ngi landele; na lapa ngi kona, so ba kona nesikonzi sami; uma umuntu e ngi konza, uBaba u ya kumdumisa.
isa. 14. 3. & 17. 24. 1 Tes. 4. 17.
27 Kaloku umpefumlo wami u dabukile; ngi ya kutini na? ngi nga ti, Baba, ngi sindise ku lesisikati na? kodwa ngaloku ngi ze ku lesisikati.
Mat. 26. 38, 39. Luk. 12. 50. & 22. 53. isa. 13. 21. & 18. 37.
28 Baba, dumisa igama lako. Kwandu kufika izwi li vela ezulwini, li ti, Ngi li dumisile, ngo buya ngi li dumise.
Mat. 3. 17.
29 Kona abantu abemiyo bezwa, ba ti, li ya duma. Abanye ba ti, ingelosi i kulume naye.
30 uJesu wa pendula wa ti, Lelizwi a li zanga ngenxa yami, li ze ngenxa yenu. isa. 11. 42.
31 Kaloku ku ukwahlulwa kwa lelizwe, kaloku umbusi wa lelizwe u ya kukitywa. Luk. 10. 18. isa. 14. 30. & 16. 11. 2 Kor. 4. 4. Ef. 2. 2. & 6. 12.
32 Kepa mina, uma ngi pakanyiswa emhlabeni, ngi ya kubadonsa bonke, beze kimi. isa. 3. 14. & 8. 28. Heb. 2. 9.
33 Wa ku tyo loku, e bonisa lokokufa a be ya kufa ngako. isa. 18. 32.
34 Abantu ba m pendula ba ti, Si zwile ku tiwa emtetweni, uKristu u ya kuhlala pakade: u tyo kanjani ukuti, iNdodana yomuntu nga i pakanyiswa na? iNdodana yomuntu i ngubani na?
Izihl. 89. 36, 37. & 110. 4. Isai. 9. 7. Hez. 37. 25.
35 uJesu wa ti kubo, Se ku isikatyana ukukanya ku kona kini. Hambani ni se nokukanya, funa ni banjwe ubumnyama; o hamba ebumnyameni a kazi lapa e ya kona. isa. 1. 9. & 8. 12. & 9. 5. & 11. 10. Jer. 13. 16. Ef. 5. 8. 1 John. 2. 11.
36 Nxa ni se nokukanya kolwani ukukanya, ni be abantwana bokukanya. uJesu wa tyo loku, wemuka, wa catya kubo. Luk. 16. 8. isa. 8. 59. & 11. 54. Ef. 5. 8.
37 Noma e be zenzile izibonakaliso ezingaka ebusweni babo, a ba kolwanga uye;
38 Ukuba li gcwaliseke izwi lika Isaya umprofeti, a li tyoyo, lokuti, Nkosi,

ubani o kolwe inshumayelo yetu? ingalo yeNkosi i bonakaliswe kubani na?
Isai. 53. 1. Rome 10. 16.
39 Nga loko ba be nge kolwe, loku uIsaya wa tyo futi ukuti,
40 U puputekisile amehlo abo, wenza inhliziyo yabo i be lukuni, ba nga boni ngamehlo, ba qonde ngenhliziyo, ba penduke, ngi ba pilise. Isai. 6. 9, 10.
Mat. 13. 14.
41 Wa tyo loko uIsaya, lapo e bona ubukosi bake, wa shumayela ngaye.
Isai. 6. 1.
42 Kepa ba kolwa uye abaningi ezikulwini: kodwa a ba m vumelanga ngenxa yabaFarisi, funa ba lahlwe.
isa. 7. 13. & 9. 22.
43 Ba tanda ukudunyiswa abantu ku nokudunyiswa uTixo. isa. 5. 44.
44 uJesu wa memeza wa ti, O kolwa imi, ka kolwa imi, u kolwa uye o ngi tumileyo. Mark 9. 37. 1 Pet. 1. 21.
45 O ngi bonayo u bona o ngi tumileyo. isa. 14. 9.
46 Ngi ze ezweni ngi ukukanya, ukuba lowo o kolwa imi a nga hlali ebumnyameni. isa. 3. 19. & 8. 12. & 9. 5, 39.
47 Uma umuntu e zwa amazwi ami, e nga kolwa, a ngi m ahluli mina; a ngi zanga ukwahlula izwe, ngi ze ukusindisa izwe. isa. 5. 45. & 8. 15, 26. & 3. 17.
48 O ngeisayo, e ngamkeli amazwi ami, u nomahlulayo; izwi engi li tyo, ilona eli za kumahlula ngomhla wokupela.
Luk. 10. 16. Dut. 18. 19. Mark 16. 16.
49 A ngi zikulumeli mina: kodwa uBaba o ngi tumileyo, yena wa ngi nika umyalo wa loko engi za ku kutyo, nengi za kukuluma kona. isa. 8. 38. & 14. 10.
Dut. 18. 18.
50 Ngi yazi umyalo wake u ukupila okupakade: njalo loku engi ku shumayelayo, ngi ku shumayela njengokutyo kuka Baba kimi.

## ISAHLUKO 13.

KU nga ka fiki umhlangano wepasika, uJesu e sazi isikati sake se si fikile lapo e za kumuka ku lelizwe, a ye kuYise, e ba tandile abake ba sezweni, wa ba tanda kwa za kwa ba sekupeleni.
Mat. 26. 2. isa. 12. 23. & 17. 1, 11.
2 Se ku lungisiwe ukudhla, uSatani se e ngenile enhliziyweni ka Juda uIskarioti indodana ka Simone, ukuba a m nikele, Luk. 22. 3.
3 uJesu e kwazi ukuba uYise wa be e nikile izinto zonke ezandhleni zake, nokuba wa vela kuTixo, u ya kuTixo,
Mat. 28. 18. isa. 3. 35. Imis. 2. 36. Heb. 2. 8.
isa. 8. 42. & 16. 28.
4 Wesuka ekudhleni, wa beka izingubo zake, wa tabata indwangu, wa zibopa.
Luk. 22. 27. Fil. 2. 7.
5 Wandu kutela amanzi esityeni, wa qala ukuhlanza izinyawo zabafundi, wa zesula ngendwangu a be zibopa ngayo.
6 Wa fika kuSimone Petro; kepa yena wa ti kuye, Nkosi, u ya hlanza izinyawo zami na?
7 uJesu wa pendula wa ti kuye, Loku engi kwenzayo a u kwazi kaloku; u ya kukwazi emva kwa loku.
8 uPetro wa ti kuye, A u so ze wa hlanza izinyawo zami. uJesu wa m pendula wa ti, Uma ngi nga ku hlanzi, a u nakuhlanganyela nami. isa. 3. 5.
1 Kor. 6. 11.
9 uSimone Petro wa ti kuye, Nkosi, ku nga bi izinyawo zodwa, ku be nezandhla nekanda.
10 uJesu wa ti kuye, Ogeziweyo ka dingi luto, kupela zi gezwe izinyawo, kepa u hlambululekile u pelele. Nina ni hlambululekile, kodwa a si nina nonke. isa. 15. 3.
11 Wa m azi o be za kumnikela: nga loku wa ti, A ni hlambululekile nonke.
isa. 6. 64.
12 Sę e hlanzile izinyawo zabo, wa tabata izingubo zake, wa buya wa hlala, wa ti kubo, Ni ya kwazi engi kwenzileyo kini na?
13 Ni ngi biza ni ti, uMfundisi, iNkosi: ni tyo kahle, ngokuba ngi njalo.
Mat. 23. 8, 10. Luk. 6. 46.
1 Kor. 8. 6. & 12. 3. Fil. 2. 11.
14 Uma mina, iNkosi noMfundisi, ngi hlanze izinyawo zenu, nani nga ni hlanzana izinyawo. Luk. 22. 27.
15 Ngi ni nikile isiboniso, ukuba nenze nani njengami ngenzile kini.
Mat. 11. 29. Fil. 2. 5.
16 Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti kini, Inceku a inkulu ku nenkosi yayo; notunyiweyo ka mkulu ku nomtumileyo. Mat. 10. 24. Luk. 6. 40. isa. 15. 20.
17 Uma nazi lezizinto, ni ya busiswa uma ni zenza. Jak. 1. 25.
18 A ngi kulumi ngani nonke; ngi ya bazi engi ba ketileyo; kepa ukuba ku gcwaliseke umbalo wokuti, O dhla ukudhla nami, u ngi pakamisele isitende sake. Izihl. 41. 9. Mat. 26. 23.

19 Ngi ni tyela ku nga ka fiki, uku-
ba, nxa ku fikile, ni kolwe ukuti, ngi
uye.
isa. 14. 29. & 16. 4.
20 Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti
kini, Owamkela lowo engi m tumayo,
wamkela mina; o ngamkelayo, wamke-
la o ngi tumileyo. Mat. 10. 40. & 25. 40.
Luk. 10. 16.
21 uJesu se e tyilo loku wa dabuka
emoyeni, wa qinisa wa ti, Ngi qinisile,
ngi qinisile, ngi ti kini, Omunye kini
wo ngi nikela. Mat. 26. 21. Mark 14. 18.
Luk. 22. 21. isa. 12. 27. Imis. 1. 17.
1 John. 2. 19.
22 Abafundi ba bhekana, be ngabaza
ukuba u tyo ubani.
23 Kepa kwa ku kona omunye kuba-
fundi bake, o lele esifubeni sika Jesu,
a m tandayo uJesu.
isa. 19. 26. & 20. 2. & 21. 7, 20, 24.
24 uSimone Petro wa m qweba ye-
na, a buze, ukuba ubani a kuluma
ngaye.
25 Yena, o ncike esifubeni sika Jesu,
wa ti kuye, Nkosi, ubani na?
26 uJesu wa pendula wa ti, Uye lo
engi ya kumnika iqata, se ngi li cwili-
sile. Wa li cwilisa iqata, wa li nika
uJuda uIskarioti, indodana kaSimone.
27 Emva kweqata uSatani wa ngena
ku lowo. Kona uJesu wa ti kuye, Ye-
nza masinyane loku o kwenzayo.
Luk. 22. 3. isa. 6. 70.
28 Kwa ku ngaziwa umuntu kwaba
be hlezi ekudhleni, ukuba wa tyoloni
loku kuye.
29 Abanye ba zindhla ba ti, loku
uJuda e pete isikwama, uJesu wa ti ku-
ye, Tenga izinto esi zi dingayo emhla-
nganweni, nokuba a nike abampofu into.
isa. 12. 6.
30 Se e tabatile iqata, wa puma masi-
nyane. Kwa ku sebusuku.
31 Njalo se e pumile, uJesu wa ti, Ka-
loku iNdodana yomuntu i dunyiswe,
noTixo u dunyiswe ngayo.
ia. 12. 23. & 14. 13. 1 Pet. 4. 11.
32 Uma uTixo e dunyiswe ngayo,
uTixo u ya kuidumisa ngokwayo, wo i
dumisa masinyane. isa. 17. 1–6.
33 Bantwanyana, se ku isikatyana
ngi nani. Ni ya kungifuna; kepa nje-
ngokutyo kwami kubaJuda, ukuti, La-
pa ngi ya kona, ni nge ze, se ngi tyo na
kinina.
isa. 7. 34. & 8. 21.
34 Ngi ya ni nika umyalo omutya
wokuba ni tandane; ukuba ni tandane
nani, njengaloku ngi ni tandile.
Levi 19. 18. isa. 15. 12, 17. Ef. 5. 2.
1 Tes. 4. 9. Jak. 2. 8. 1 Pet. 1. 22.
1 John. 2. 7, 8. & 3. 11, 23. & 4. 21.
35 Ngaloku bonke ba ya kunazi, ni
ngabafundi bami, uma ni tandana.
1 John. 2. 5. & 4. 20.
36 uSimone Petro wa ti kuye, Nkosi,
u ya ngapi na? uJesu wa m pendula
wa ti, Lapa ngi ya kona, u nge ngi la-
ndele kaloku; kodwa ngasemva u ya
kungilandela. isa. 21. 18. 2 Pet. 1. 14.
37 uPetro wa ti kuye, Nkosi, ngi nge
ku landele kaloku ngani na? ngi ya
kubekela wena ukupila kwami.
Mat. 26. 33–35. Mark 14. 29–31.
Luk. 22. 33, 34.
38 uJesu wa m pendula wa ti, U ya
kungibekela ukupila kwako na? Ngi
qinisile, ngi qinisile, ngi ti kuwe, Iqu-
de a li yi kukala, u nga ka ngi piki ka-
tatu.

## ISAHLUKO 14.

INHLIZIYO yenu ma i nga katazeki:
kolwani uTixo, ni kolwe imi.
isa. 16. 22, 23.
2 Ekaya lika Baba ku kona izindhlu
eziningi: uma ku nge njalo, nga be
nga ni tyela. Ngi ya ukunilungisela
indawo. isa. 13. 33, 36.
3 Uma ngi ya, ngi ni lungisele inda-
wo, ngo buya ngi ze ngi namukele, ni
be nami, ukuba lapa ngi kona, ni be
kona nani. Imis. 1. 11. isa. 12. 26. & 17. 24.
1 Tes. 4. 17.
4 Na lapa ngi ya kona, ni ya kwazi,
nendhlela ni ya yazi.
5 uTomasi wa ti kuye, Nkosi, a sazi
lapa u ya kona, si nga yazi indhlela ka-
njani na?
6 uJesu wa ti kuye, Mina ngi indhle-
la, neqiniso, nokupila, akuko umuntu
o za kuBaba, uma e ngezi ngami.
Heb. 9. 8. isa. 1. 4, 17. & 8. 32. & 10. 3. & 11. 25.
7 Uma be ni ngazi, nga ni m azi no-
Baba; kepa kaloku se ni m azi, ni m
bonile. isa. 8. 19.
8 uFilipu wa ti kuye, Nkosi, si bonise
uYihlo, ku sanele.
9 uJesu wa ti kuye, Be ngi nani isi-
kati esingaka, a u ka ngazi, Filipu, na?
o ngi bonile, u bonile noBaba; u tyo
ngani ukuti, Si bonise uYihlo, na?
isa. 12. 45. Kol. 1. 15. Heb. 1. 3.
10 A u kolwa ukuba ngi kuBaba, no-
Baba u kimi na? Lamazwi engi wa
kuluma kini, a ngi zikulumeli mina;

kepa uBaba o hlala kimi, uyena owenza
imisebenzi. isa. 10. 38. & 17. 21, 23.
isa. 5. 19. & 7. 16. & 8. 28. & 12. 49.
11 Kolwani imi ukuti, ngi kuBaba,
noBaba u kimi: uma ku nge njalo,
kolwani imi nga lemisebenzi.
isa. 5 36. & 10. 38.
12 Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti
kini, O kolwa imi, imisebenzi engi ye-
nzayo wo yenza; nemikulu ku na le u
ya kuyenza, ngokuba ngi ya kuBaba.
Mat. 21. 21. Mark 16. 17. Luk. 10. 17.
13 Loko eni ku cela ngegama lami
ngo kwenza, ukuba uYise a dunyiswe
ngeNdodana. Mat. 7. 7.
isa. 15. 7, 16. & 16. 23, 24. Jak. 1. 5.
14 Uma ni cela uto ngegama lami,
ngo lwenza.
15 Uma ni ngi tanda, gcinani imiyalo
yami. isa. 15. 10, 14. 1 John. 5. 3.
16 Ngi ya kucela kuBaba, a ni pe
omunye uMtokozisi wokuba a hlale na-
ni ku ze ku be pakade; isa. 15. 26. & 16. 7.
Rome 8. 15, 26.
17 Ngi tyo uMoya weqiniso, eli nge m
amkele izwe ngokuba li nga m boni, li
nga m azi; kodwa nina ni ya m azi;
ngokuba e hlala nani, wo ba pakati
kwenu. isa. 15. 26. & 16. 13. 1 John. 4. 6.
1 Kor. 2. 14. 1 John. 2. 27.
18 A ngi yi ku ni shiya ni izinkeda-
ma; ngo buya ngi ze kini. Mat. 28. 20.
19 Ku se isikatyana, izwe li nga bi li
sa ngi bona; kodwa ni ya ngi bona ni-
na; loku ngi pila, ni ya kupila nani.
isa. 16. 16. 1 Kor. 15. 20.
20 Nga lolosuku ni ya kwazi ukuba
ngi kuBaba, nani ni kimi, nami ngi
kini. isa. 10. 33. & 17. 21, 23, 26.
21 O nemiyalo yami, a i gcine, uyena
o ngi tandayo; o ngi tandayo u ya ku-
tandwa uBaba, nami ngi ya kumtanda,
ngi zibonakalise kuye. 1 John. 2. 5. & 5. 3.
22 uJuda (e nge siye uIskarioti) wa ti
kuye, Nkosi, ku ngani, u za kuzibona-
kalisa kitina, u nga zibonakalisi na se-
zweni, na? Luk. 6. 16.
23 uJesu wa pendula, wa ti kuye, Uma
umuntu e ngi tanda, u ya kugcina izwi
lami; uBaba u ya kumtanda, si ze kuye,
si hlale naye. 1 John. 2. 24. Isam. 3. 20.
24 O nga ngi tandiyo, ka gcini ama-
zwi ami; nezwi eni li zwayo, a silo ela-
mi, elika Baba o ngi tumileyo.
isa. 7. 16. & 8. 28. & 12. 49.
25 Ngi shumayele loku kini, ngi sa
hlezi nani.
26 Kepa uMtokozisi, uMoya o ingcwe-
le, a ya kumtuma uBaba ngegama lami,
uyena o ya kunifundisa konke, a ni ku-
mbuze konke, engi ku tyilo kini.
Luk. 24. 49. ‖ isa. 15. 26. & 16. 7.
isa. 2. 22. & 12. 16. & 16. 13.
1 John. 2. 20, 27.
27 Ngi shiya ukutula kini, ukutula
kwami ngi ni nika kona; a ngi ni nika
njengokupa kwezwe. Izihliziyo yenu
ma i nga katazeki, yesabe. Fil. 4. 7.
28 Se ni ngi zwile ngi tyo kini ukuti,
Ngi yemuka, ngo buya ngi ze kini.
Uma be ni ngi tanda, nga ni jabula,
ngokuba ngi ya kuBaba; loku uBaba
mkulu ku nami.
isa. 16. 16. & 20. 17. & 10. 30. Fil. 2. 6.
29 Se ngi ni tyelile ku nga kenzeki,
ukuba ni kolwe se kwenzekile.
isa. 13. 19. & 16. 4.
30 A ngi se zi kukuluma kakulu nani:
i yeza inkosi yezwe, kepa a i naluto ki-
mi. isa. 12. 31. & 16. 11.
31 Kodwa ku njalo ukuze izwe lazi
ukuba ngi ya tanda uBaba, ngenze nje-
ngokungiyala kuka Baba. Sukani, si
muke lapa. isa. 10. 18. Fil. 2. 8. Heb. 5. 8.

## ISAHLUKO 15.

MINA ngi ivini impela; uBaba u
umlimi.
2 Amagatya onke a kimi a nga teli
izitelo, u ya wa susa: kodwa onke a tela
izitelo, u ya wa tena, ukuba a tele ka-
kulu. Mat. 15. 13.
3 Nina se ni hlambululekile ngezwi
enga li tyo kini. isa. 13. 10. & 17. 17.
Ef. 5. 26.
4 Hlalani kimi, nami kini. Njengega-
tya li nge tele izitelo ngokwalo, uma li
nga hlali evinini; ku njalo nani uma ni
nga hlala kimi. Kol. 1. 23. 1 John. 2. 6.
5 Mina ngi ivini; nina ni ngamaga-
tya. O hlala kimi nami kuye, uyena o
tela izitelo eziningi; ni ngenze luto nga-
pandhle kwami. Hos. 14. 8. Fil. 1. 11.
6 Uma umuntu e nga hlali kimi, u
lahlwa ngapandhle njengegatya, a bu-
ne; ku butwa wona, a ponswe emlilwe-
ni, a tyiswe. Mat. 3. 10. & 7. 19.
7 Uma ni hlala kimi, namazwi ami e
hlala kini, no cela eni ku tandayo, ni
kwenzelwe. isa .14. 13, 14. & 16. 23.
8 uBaba u dunyiswa ngaloku, ngoku-
tela kwenu izitelo eziningi; njalo ni ya
kuba abafundi bami. Mat. 5. 16. Fil. 1. 11.
isa. 8. 31. & 13. 35.
9 Njengaloku uBaba u ngi tandile, nami
ngi ni tandile; hlalani otandweni lwami.

10 Uma ni gcina imiyalo yami, no hlala otandweni lwami; njengaloku ngi gcine imiyalo ka Baba, ngi hlala otandweni lwake. isa. 14. 15, 21, 23.

11 Ngi shumayele loku kini, ukuba ukujabula kwami ku hlale kini, nokujabula kwenu ku gcwaliseke.
isa. 16. 24. & 17. 13. 1 John. 1. 4.

12 Lo u umyalo wami, wokuba ni tandane, njengaloku ngi ni tandile.
isa. 13. 34. 1 Pet. 4. 8.

13 Akuko umuntu o notando olukulu ku na loku kokuba u bekele izihlobo zake ukupila kwake. isa. 10. 11, 15.
Rome 5. 7, 8. Ef. 5. 2. 1 John. 3. 16.

14 Ni izihlobo zami, uma nenza loko engi ni yala ngako. Mat. 12. 50.
isa. 14. 15, 23.

15 A ngi sa tyo ukuti ni izinceku: inceku a i kwazi okwenziwa inkosi yayo; kodwa ngi te ni izihlobo; ngokuba ngi nazisile konke engi ku zwileyo kuBaba. Gen. 18. 17. isa. 17. 26. Imis. 20. 27.

16 Nina a ni ngi ketanga, kodwa mina ngi ni ketile nina, ngi ni bekele, ukuba ni ye ni tele, nezitelo zenu zi hlale; ukuba loko eni ku celayo kuBaba ngegama lami, a ni nike kona.
isa. 6. 70. 1 John. 4. 10, 19. ‖ Mat. 28. 19.

17 Iloku engi ni yala ngako, ukuba ni tandane.

18 Uma izwe li ni zonda, ni yazi, la qala la ngi zonda mina. 1 John. 3. 1, 13.

19 Uma ni ngabezwe, izwe nga li tanda okwalo; kepa loku ni nge ngabezwe, ngi ni ketile ezweni, nga loku izwe li ya ni zonda. 1 John. 4. 5. isa. 17. 14.

20 Kumbulani izwi enga li tyoyo kini lokuti, Inceku a inkulu ku nenkosi yayo. Uma be ngi hlupile, ba ya kunihlupa nani; uma be li gcinile izwi lami, ba ya kuligcina nelenu. Mat. 10. 24.
Luk. 6. 40. isa. 13. 16. Hez. 3. 7.

21 Kodwa ba ya kwenza konke loku kini ngegama lami, ngokuba be nga m azi ongitumileyo. Mat. 10. 22. & 24. 9.
isa. 16. 3.

22 Uma be ngi nga fikile, nga shumayela kubo, nga be be nge nasono; kodwa kaloku a ba nazaba ngezono zabo.
isa. 9. 41. Rome 1. 20. Jak. 4. 17.

23 O ngi zondayo u zonda noBaba.
1 John. 2. 23.

24 Uma be ngi ngenzile pakati kwabo imisebenzi e ngenziwe omunye, nga be be nge nasono; kepa kaloku ba bonile, ba zonda mina noBaba.
isa. 3. 2. & 7. 31. & 9. 32.

25 Kodwa ku njalo ukuba ku gcwaliseke izwi eli lotyiweyo emtetweni wa kubo, lokuti, Ba ngi zonda ngeze.
Izihl. 35. 19. & 69. 4.

26 Nxa se e fikile uMtokozisi, engi ya kumtumela kini e vela kuBaba, uMoya weqiniso, o puma kuBaba, uyena o ya kuqinisa ngami. Luk. 24. 49.
isa. 14. 17, 26. & 16. 7, 13. Imis. 2. 33.
1 John. 5. 6.

27 Nani ni ya kuqinisa, ngokuba be ni nami iloku kwa qalayo. Luk. 24. 48.
Imis. 1. 21, 22. & 2. 32. & 4. 20, 33. 1 Pet. 5. 1.
2 Pet. 1. 16. ‖ Luk. 1. 2. 1 John. 1. 1, 2.

## ISAHLUKO 16.

LOKU ngi ku shumayele kini ukuba ni nga kubeki. Mat. 11. 6.

2 Ni ya kulahlwa; yebo, ku yeza isikati, lapo lowo o ni bulalayo u ya kuti, u konza uTixo. isa. 9. 22. & 12. 42.
Imis. 8. 1. & 9. 1. & 26. 9–11.

3 Ba ya kwenza loku, ngokuba be nga m azi uBaba nami. isa. 15. 21.

4 Ngi ku shumayele loku kini, ukuba si ti si fika isikati, ni ku kumbule ukuti, nga ni tyela. Kepa a ngi ni tyelanga loku kuqala, ngokuba be ngi nani.
isa. 13. 19. & 14. 29. Mat. 9. 15.

5 Kepa kaloku ngi ya kongitumileyo; kepa amuko kinina o ngi buza ukuti, U ya ngapi na. isa. 7. 33. & 13. 3. & 14. 28.

6 Kepa izinhliziyo zenu zi gcwele umunyu, ngokuba ngi shumayele loku kini. isa. 14. 1.

7 Kodwa ngi ni tyela iqiniso; ku ni lungele ukuba ngi muke. Uma ngi ngemuki, uMtokozisi ka yi kuza kini; kepa uma ngi muka, ngi ya kumtumela kinina. isa. 7. 39. & 14. 16, 26. & 15. 26.
Imis. 2. 33. Ef. 4. 8.

8 Se e fikile yena u ya kuqondisa izwe ngokona, na ngokulunga, na ngokwahlula;

9 Ngokona, ngokuba be nga kolwa imi; Imis. 2. 22–37.

10 Ngokulunga, ngokuba ngi ya kuBaba, ni nga sa yi kungi bona.
Imis. 2. 32. isa. 3. 14. & 5. 32.

11 Ngokwahlula, ngokuba inkosi ya lelizwe yahlulwe. Imis. 26. 18.
Luk. 10. 18. isa. 12. 31. Kol. 2. 15. Heb. 2. 14.

12 Ngi se nokuningi engi nga ni tyela kona, kodwa ni nge kwamkele manje.
Mark 4. 33. 1 Kor. 3. 2. Heb. 5. 12.

13 Kepa se e fikile lo, uMoya weqiniso, wo ni fundisa iqiniso lonke; ka yi kuzikulumela okwake; kodwa loko a ku

zwayo, wo ku kuluma, a ni tyele loko
okuzayo. isa. 14. 17, 26. & 15. 26.
1 John 2. 20, 27.
14 U ya ku ngi dumisa, loku u ya
kwamkela okwami, a ni tyele kona.
15 Konke uBaba a nako, ku ngo-
kwami; ngaloku ngi tyilo ukuti, u ya
kwamkela okwami, a ni tyele kona.
Mat. 11. 27.
isa. 3. 35. & 7. 33. & 13. 3. 33.
& 14. 19. & 17. 10.
16 Ku se za kuba isikatyana ni nga be
ni sa ngi bona, ku buye ku be isika-
tyana, ni ngi bone, ngokuba ngi ya
kuBaba.
17 Kona abanye kubafundi bake ba
kuluma, be ti, Ku ini loku a ku tyoyo
kiti ukuti, Ku se za kuba isikatyana ni
nga be ni sa ngi bona, ku buye ku be
isikatyana, ni ngi bone na; nokuti,
Ngokuba ngi ya kuBaba na?
18 Ba ti, Ku ini loku a ku tyoyo ukuti,
Isikatyana na? a si kwazi ukuba u tini.
19 uJesu wazi ukuba ba tanda uku-
mbuza, wa ti kubo, Ni ya buzana ini
ngaloko, engi ku tyiloyo ukuti, Ku se
za kuba isikatyana, ni nga be ni sa ngi
bona, ku buye ku be isikatyana, ni ngi
bone na?
20 Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti
kini, Ni ya kulila, ni kale, kodwa izwe
li ya kutokoza; ni ya kudabuka, kepa
ukudabuka kwenu ku ya kupenduka
ukutokoza.
21 Umfazi nxa e sa beleta u hlupeka,
ku fikile isikati sake; kepa nxa se e
belete umntwana, a nga be e sa kumbula
ukuhlupeka ngokutokoza, ngokuba ku
zelwe umuntu ezweni. Isai. 26. 17.
22 Nani ni ya hlupeka kaloku; kepa
ngi ya kubuya ngi ni bone, inhliziyo
yenu i tokoze, a ku yi kubako muntu o
nga namuka ukutokoza kwenu.
Luk. 24. 41. 52. isa. 20. 20.
Imis. 2. 46. & 13. 52. 1 Pet. 1. 8.
23 Nga lomhla a ni yi kucela luto
kimi. Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti
kini, Loko eni ya kucela kuBaba nge-
gama lami, wo ni nika kona.
Mat. 7. 7. isa. 14. 13.
24 A ni ka celi luto ngegama lami;
celani, kona ni ya kwamkeliswa, ku ze
ku pelele ukutokoza kwenu. isa. 15. 11.
25 Ngi shumayele loku kini ngemi-
fanekiso; kodwa isikati si yeza, lapo
ngi nga sa yi kushumayela kini ngemi-
fanekiso, ngi ya ku ni tyela ngoBaba
ku be sobala.
26 Nga lomhla ni ya kucela ngegama
lami; a ngi tyo kini ukuti, ngi ya ku-
nikulekela kuBaba.
27 Yena uBaba u ya ni tanda, ngoku-
ba ni ngi tandile, na kolwa ukuba nga
puma kuTixo. isa. 3. 13. & 14. 21, 23. & 17. 8.
28 Nga puma kuBaba, ngi ze emhla-
beni: futi ngi shiya umhlaba ngi bu-
yela kuBaba. isa. 13. 3.
29 Abafundi bake ba ti kuye, Bheka,
kaloku se u kuluma oku sobala, a u sa
kulumi umfanekiso.
30 Kaloku si yazi ukuba wena u ya
kwazi konke, a u dingi ukuba umuntu
a ku buze: ngaloku si ya kolwa ukuba
wena wa puma kuTixo.
isa. 21. 17. & 17. 8.
31 uJesu wa ba pendula wa ti, Se ni
kolwa manje.
32 Bhekani, isikati si yeza, yebo, se si
fikile, lapo ni ya kuhlakazeka nonke ni
ye kwaba kini, ni ngi shiye ngedwa,
kepa a ngi ngedwa, uBaba u nami.
Mat. 26. 31. Mark 14. 27.
isa. 8. 29. & 14. 10, 11. & 20. 10.
33 Ngi ni tyelile loku, ukuba ni be
nokutula kimi. Ezweni ni ya kuhlu-
peka: kodwa yimani isibindi, ngi nqo-
bile izwe. Isai. 9. 6. isa. 14. 27. Ef. 2. 14.
isa. 14. 1. & 15. 20. Rome 8. 37.
1 John. 4. 4. & 5. 4.

## ISAHLUKO 17.

UJESU wa shumayela loku, wa bheka
ezulwini, wa ti, Baba, isikati si fiki-
le; dumisa iNdodana yako, ukuba indo-
dana yako i ku dumise:
isa. 12. 23. & 13. 32.
2 Loku u i nikile amandhla pezu kwa-
bantu bonke, ukuba bonke, o i nikile
bona, i ba nike ukupila okupakade.
Mat. 28. 18. isa. 3. 35. & 6. 37. Fil. 2. 10.
Heb. 2. 8.
3 Ukupila okupakade iloku, ukwazi
wena uTixo weqiniso yedwa, noJesu
Kristu o m tumileyo. Isai. 53. 11.
Jer. 9. 24. 1 Tes. 1. 9.
isa. 3. 34. & 5. 36, 37. & 6. 29, 57. & 7. 29.
& 10. 36. & 11. 42.
4 Ngi ku dumisile ezweni; ngi qedile
umsebenzi owa ngi nika ukuba ngi
wenze. isa. 13. 31.
isa. 4. 34. & 14. 31. & 15. 10. & 19. 30.
5 Na kaloku, Baba, ngi dumise wena,
ngokudumisa e be ngi nako ngi nawe,
izwe li nga ka bi ko.
isa. 1. 1, 2. & 10. 30. & 14. 9. Heb. 1. 3, 10.
6 Ngi bonakalisile igama lako kuba-

ntu aba sezweni, o ngi nike bona. Ba
be abako, wa ngi nika bona, ba gcinile
izwi lako. Izihl. 22. 22.
isa. 6. 37. 39. & 10. 29. & 15. 19.
7 Ba yazi kaloku, ukuba konke, o ngi
nike kona, ku vele kuwe.
8 Ngokuba ngi ba nikile amazwi o ngi
nike wona; ba wamkele, bazi isibili
ukuba nga tunywa uwe.
isa. 14. 10. & 16. 27, 30.
9 Ngi ya ba kulekela bona; a ngi ku-
lekeli izwe, ngi kulekela labo o ngi nike
bona, be ngabako. 1 John. 5. 19.
10 Nako konke okwami ku ngokwa-
ko, nako konke okwako ku ngokwami;
ngi dunyisiwe ngako. isa. 16. 15.
11 A ngi se ko ezweni mina: ba sezwe-
ni bona; mina ngi ya kuwe. Baba o
ingcwele, ba gcine egameni lako labo o
ngi nike bona, ukuba ba be munye nje-
ngati. isa. 13. 1. & 16. 28. 1 Pet. 1. 5.
Jude 1. ‖ isa. 10. 30.
12 Lapo be ngi nabo ezweni nga ba
gcina egameni lako; ngi ba lindile labo
o ngi nike bona; a ka lahleki namunye
kubo, kupela indodana yokubujiswa,
ukuba ku gcwaliseke umbalo.
isa. 6. 39. & 10. 28.
1 John. 2. 19. & 13. 18. & 18. 9. Izihl. 109. 8.
Imis. 1. 20.
13 Se ngi za kuwe kaloku: ngi shuma-
yela loku ezweni, ukuba ba be nokuto-
koza kwami ku pelele kubo.
14 Ngi ba nikile izwi lako; izwe li ya
ba zonda, ngokuba a sibo abezwe, nje-
ngami a ngi siye owezwe.
isa. 8. 23. & 15. 18, 19. 1 John. 3. 13.
15 A ngi celi ukuba u ba suse ezweni,
ngi cela ukuba u ba gcine ebubini.
Mat. 6. 13. Gal. 1. 4. 2 Tes. 3. 3. 1 John. 5. 18.
16 A sibo abezwe, njengami a ngi siye
owezwe.
17 Ba hlambulule ngeqiniso: izwi la-
ko li iqiniso. 1 Pet. 1. 22. ‖ 2 Sam. 7. 28.
Izihl. 119. 142, 151. isa. 8. 40.
18 Njengaloku wa ngi tumela ezweni,
nami nga ba tumela bona ezweni.
isa. 20. 21.
19 Ngi ya zihlambulula ngenxa yabo,
ukuba ba hlanjululwe ngeqiniso.
1 Tes. 4. 7. Heb. 10. 10.
20 A ngi kulekeli bona bodwa, ngi ku-
lekela nabo abakolwa imi ngezwi labo.
21 Ukuba bonke ba be munye; nje-
ngawe, Baba, u kimi, nami ngi kuwe, ba
be munye nabo kitina, ukuba izwe li
kolwe ukuba u ngi tumile.
isa. 10. 16, 38. Rome 12. 5. Gal. 3. 28.
22 Ngi ba nikile ubukosi, owa ngi nika
bona; ukuba ba be munye njengati si
munye. isa. 14. 20. 1 John. 1. 3.
23 Mina ngi kubona, wena u kimina,
ba ze ba be munye ku pelele; izwe lazi
ukuba u ngi tumile wena, nokuba u ba
tandile njengaloku u ngi tandile.
Kol. 3. 14.
24 Baba, ngi ya tanda ukuba labo, o
ngi nike bona, ba be kona nami lapa
ngi kona, ba bone ubukosi bami owa
ngi nika bona ngokuba wa ngi tanda,
ku nga ka dabuki umhlaba.
isa. 12. 26. & 14. 3.
25 Baba olungileyo, izwe a li kwazi
wena, kodwa mina ngi ya kwazi, na
laba ba yazi ukuba u ngi tumile.
isa. 15. 21. & 16. 3. ‖ isa. 7. 29. & 8. 55.
& 10. 15. & 16. 27.
26 Ngi bazisile igama lako, se ngi ya
kulazisa, ukuba utando o ngi tanda
ngalo lu be kubo, nami ngi be kubo.
isa. 15. 9, 15.

## ISAHLUKO 18.

UJESU se e shumayele loku, wa puma
kanye nabafundi bake, wa ya peshe-
ya komfulana iKedroni, lapa i kona
insimu, wa ngena kuyo nabafundi bake.
Mat. 26. 36. Mark 14. 32. Luk. 22. 39.
2 Sam. 15. 23.
2 uJuda owa m nikelayo wa yazi le-
yondawo, ngokuba uJesu wa vama uku-
hlangana kona nabafundi bake.
Luk. 21. 37. & 22. 39.
3 Njalo uJuda wa tabata isigaba sama-
buto namapolise kubapristi abakulu na-
baFarisi, weza lapo, be pete izihlanti,
nezibani, nezikali. Mat. 26. 47–56.
Mark 14. 43–50. Luk. 22. 47–53. Imis. 1. 16.
4 uJesu e kwazi konke oku za kume-
hlela, wa puma wa ti kubo, Ni funa
ubani na?
5 Ba m pendula ba ti, uJesu wa seNa-
zareta. uJesu wa ti kubo, Imina. We-
ma nabo uJuda owa m nikelayo.
6 Se e tyilo ukuti, Imina, ba hlehla
nyovane, ba wa pansi.
7 Wa buya wa ba buza wa ti, Ni funa
ubani na? Ba ti, uJesu wa seNazareta.
8 uJesu wa pendula wa ti, Ngi ni tye-
lile ngi ti, Imina. Uma ni funa mina,
ni ba yeke laba bemuke.
9 Ukuba ku gcwaliseke izwi a li tyoyo
ukuti, Laba o ngi nike bona, a ngi lahle-
kelwe namunye kubo. isa. 17. 12.
10 uSimone Petro e nenkemba wa i
kipa, wa tyaya inceku yompristi omku-

lu, wa nquma indhlebe yayo yokunene.
Igama lenceku li nguMalkosi.
Mat. 26. 51. Mark 14. 47. Luk. 22. 49.
11 Kona uJesu wa ti kuPetro, Faka
inkemba esikwameni sayo: isitya uBaba
a ngi nike sona, a ngi yi kusipuza na?
Mat. 20. 22.
12 Isigaba samabuto nenduna yenku-
lungwane namapolise abaJuda, ba m
bamba uJesu, ba m bopa.
13 Ba qala ba m yisa kuAnasi, ngo-
kuba e ngumkwe ka Kaiafasi, owa e
ngumpristi omkulu nga lowomnyaka.
Mat. 26. 57. Luk. 3. 2.
14 uKaiafasi wa e ngulowo owa yala
abaJuda ngokuti, ku fanele ukuba umu-
ntu e munye a fele abantu. isa. 11. 50.
15 uSimone Petro nomunye umfundi
ba m landela uJesu. Lomfundi waziwa
umpristi omkulu, wa ngena kanye no-
Jesu esigohlweni sompristi omkulu.
Mat. 26. 58. Mark 14. 54. Luk. 22. 54.
16 Kepa uPetro wema ngapandhle
nga sesangweni. Wa puma lomfundi
omunye owaziwa umpristi omkulu wa
kuluma kumlindi wesango, wa ngenisa
uPetro. Mat. 26. 69. Mark 14. 66.
17 Intombazana e linda isango ya ti
kuPetro, A u siye owa kubafundi ba lo-
muntu na? Wa ti, A ngi siye.
18 Kwa ku mi kona izinceku nama-
polise, ba pemba umlilo, kwa ku maka-
za, bota. uPetro wema nabo, wota.
19 Umpristi omkulu wa buza uJesu
ngabafundi bake, na ngokufundisa kwa-
ke.
20 uJesu wa m pendula wa ti, Ngi
shumayele obala ezweni, nga fundisa
ngezikati zonke endhlini yokusonta, na
setempelini, lapa abaJuda bonke ba bu-
tana kona; a ngi shumayelanga luto
esita. Mat. 26 55. Luk. 4. 15.
21 U ngi buza ngani na? Buza labo
abezwayo, ukuba nga shumayelani ku-
bo; bheka, ba ya kwazi enga ku tyoyo.
22 Se e tyilo loku, elinye ipolise eli mi
kona, la mukula uJesu, li ti, U m pe-
ndula umpristi omkulu kanjalo na?
Jer. 20. 2. Imis. 23. 2.
23 uJesu wa m pendula wa ti, Uma ngi
kulume okubi, qinisa lokukubi; uma ngi
kulume okuhle, u ngi tyayelani na?
24 uAnasi wa m tuma e botyiwe ku-
Kaiafasi umpristi omkulu. Mat. 26. 57.
25 Wa be e mi ota uSimone. Ba ti
kuye, A u siye owa kubafundi bake na?
Wa pika, wa ti, A ngi siye.
Mat. 26. 69, 71. Mark 14. 69. Luk. 22. 58.
26 Ya ti enye inceku yompristi omku-
lu, umhlobo wa lowo a m nquma
indhlebe uPetro, A ngi ku bonile ini u
naye ensimini na?
27 Wa buya wa pika uPetro; iqude la
kala masinyane. Mat. 26. 74. Mark 14. 72.
Luk. 22. 60. isa. 13. 38.
28 Ba puma noJesu kuKaiafasi, ba ya
epretorio; kwa ku kusasa. Kepa a ba
ngenanga epretorio, ukuba ba nga ngco-
liswa, yebo, ukuba ba dhle ipasika.
Mat. 27. 2. Mark 15. 1. Luk. 23. 1.
Imis. 10. 28. & 11. 3.
29 uPilatu wa pumela kubo wa ti, Ni
lete icala lini nga lomuntu na?
30 Ba pendula ba ti kuye, Uma e nge
siye umuntu owonayo, nga si nga m
letanga kuwe.
31 uPilatu wa ti kube, M tabateni, ni
tete icala lake ngomteto wa kini. Ba ti
abaJuda kuye, A ku vunyelwa tina si
bulale umuntu.
32 Ukuba ku gcwaliseke izwi lika
Jesu a li tyoyo, e bonisa ukufa a be ya
kufa ngako. Mat. 20. 19. isa. 12. 32, 33.
33 uPilatu wa buya wa ngena epreto-
rio, wa biza uJesu, wa ti kuye, U inkosi
yabaJuda na? Mat. 27. 11.
34 uJesu wa m pendula wa ti, U zityo-
lo loku wena, ku ko wa tyelwa abanye
ngami na?
35 uPilatu wa pendula wa ti, Ngi
umJuda na? Isizwe sa kini nabapristi
abakulu ba ku nikele kimi: wenzeni na?
36 uJesu wa pendula wa ti, Umbuso
wami a siwo wa lelizwe, Uma umbuso
wami u ngowa lelizwe izinceku zami za
zi ya kulwa, ngi nga nikelwa kubaJuda;
kodwa umbuso wami a siwo owa lapa.
Dan. 2. 44. & 7. 14. isa. 6. 15.
37 uPilatu wa ti kuye, U inkosi na?
uJesu wa pendula wa ti, U tyo wena,
ukuti, ngi inkosi. Nga zalelwa loku,
ngeza ngaloku emhlabeni, ukuba ngi
qinise iqiniso. Bonke aba ngabeqiniso
bezwa izwi lami. isa. 8. 47.
1 John. 3. 19. & 4. 6.
38 uPilatu wa ti kuye, Iqiniso li ini
na? Se e tyilo loku, wa buya wa pu-
mela kubaJuda, wa ti kubo, A ngi fu-
mani icala kuye. Mat. 27. 24. Luk. 23. 4.
isa. 19. 4, 6.
39 Kepa ku umkuba wenu ukuba ngi
ni kululele omunye ngepasika: ni ya
tanda ukuba ngi ni kululele inkosi ya-
baJuda na? Mat. 27. 15. Mark 15. 6.
Luk. 23. 17.
40 Ba buya ba memeza bonke, be ti, Qa

lomuntu; si tanda uBaraba. uBaraba
wa e umpangi. Imis. 3. 14. Luk. 23. 19.

## ISAHLUKO 19.

KONA uPilatu wa tabata uJesu wa m
tyaya. Mat. 20. 19. & 27. 26.
Mark 15. 15. Luk. 18. 33.
2 Amabuto aluka umqele wameva, a
u faka ekanda lake, a m ambatisa ingu-
bo ebomvu,
3 A ti, Bayete, Nkosi yabaJuda; a m
mukula.
4 uPilatu wa buya wa puma, wa ti
kubo, Bhekani, ngi m pumisela kini,
ukuze, nazi ukuba a ngi fumani icala
kuye. isa. 18. 38.
5 uJesu wa puma embete umqele wa-
meva, nengubo ebomvu. Wa ti kubo
uPilatu, Nangu lomuntu.
6 Abapristi abakulu nezinceku, se be
m bonile, ba memeza, ba ti, M betele, m
betele, uPilatu wa ti kubo, M tabateni,
ni m betele; a ngi fumani icala kuye.
Imis. 3. 13.
7 Ba m pendula abaJuda ba ti, Si no-
mteto; ngomteto wa kiti, nga e fa, ngo-
kuba wa zenza iNdodana ka Tixo.
Levi 24. 16. Mat. 26. 65.
8 uPilatu se e zwile lelizwi, wesaba
kakulu.
9 Wa buya wa ngena epretorio, wa ti
kuJesu, U ngowapi na? Kepa uJesu
ka m pendulanga. Isai. 53. 7.
Mat. 27. 12, 14.
10 uPilatu wa ti kuye, A u kulumi
kimi na? a wazi ini ngi namandhla
okukubetela, ngi namandhla okuku-
kulula?
11 uJesu wa pendula wa ti, U nge be
namandhla kimi, uma u nga wa piwe
pezulu; ngako o ngi nikele kuwe u ne-
sono esikulu. Luk. 22. 53. isa. 7. 30.
12 Emva kwa loku uPilatu wa funa
ukumkulula; kodwa abaJuda ba me-
meza, be ti, Uma u kulula lomuntu, a u
siso isihlobo sika Kesari; lowo o zenza
inkosi u pika uKesari. Luk. 23. 2.
Imis. 17. 7.
13 uPilatu se e zwile lelizwi wa m pu-
misa uJesu, wa hlala esihlalweni sokwa-
hlula, endaweni okutiwa Egandeywe
ngamatye, kepa ngokwamaHeberu, iGa-
bata.
14 Kwa ku usuku lokulungisela ipasi-
ka, ku nga ihora lesitupa; wa ti kuba-
Juda, Bhekani, nansi inkosi yenu!
Mat. 27. 62.
15 Kodwa ba memeza, be ti, Susa,
susa, m betele. uPilatu wa ti kubo,
Ngo i betela inkosi yenu na? Aba-
pristi abakulu ba pendula ba ti, A si
nankosi, uKesari kupela. Gen. 49. 10.
16 Kona wa m nikela kubo, ukuba a
betelwe. Ba m tabata uJesu, bemuka
naye. Mat. 27. 26. Mark 15. 15.
17 E twele isipambano sake wa pume-
la endaweni e tiwa Eyenhloko, okutiwa
ngokwamaHeberu iGolgota; Mat. 27. 31.
Mark 15. 21. Luk. 23. 26. Imib. 15. 36.
Heb. 13. 12.
18 Lapa ba m betela kona; nabanye
ababili, ngalapa na ngalapa, uJesu u
pakati.
19 uPilatu wa loba incwadi, wa i be-
ka esipambanweni; kwa lotywa ukuti,
UJESU WA SENAZARETA INKO-
SI YABAJUDA. Mat. 27. 37.
Mark 15. 26. Luk. 23. 38.
20 Abaningi kubaJuda ba i funda le-
yoncwadi; ku seduze nomuzi indawo
lapo uJesu wa betelwa kona; kwa lo-
tywa ngokwamaHeberu, nokwamaGre-
ki, nokwamaRoma.
21 Abapristi abakulu babaJuda ba ti
kuPilatu, U nga lobi ukuti, Inkosi ya-
baJuda; kepa loba ukuti, wa ti, Ngi
inkosi yabaJuda.
22 uPilatu wa pendula wa ti, Engi ku
lobileyo, ngi ku lobile.
23 Amabuto, se e m betele uJesu, a ta-
bata izingubo zake, a zenza izabelo zine,
kwa ba ilelobuto la ba nesabelo; a taba-
ta nebantyi: kodwa ibantyi la li nge
namtungo, la lalukwe lonke. Mat. 27. 35.
Mark 15. 24. Luk. 23. 34.
24 Ba kuluma, be ti, A si nga li dabu-
li, kepa a senzelane ngalo inkato yokuti
li ya kuba elika bani: ukuba ku gcwa-
liseke umbalo otyoyo ukuti, Bahlulela-
na izingubo zami, benzelana inkato nge-
sivato sami. Amabuto enza njalo.
Izihl. 22. 18.
25 Kwa ku mi nga sesipambanweni
sika Jesu unina, nodade wabo ka nina,
uMaria umka Klopa, noMaria Magda-
lene. Mat. 27. 55. Mark 15. 40.
Luk. 23. 49. & 24. 18.
26 uJesu e bona unina, nomfundi a m
tandayo bemi kona, wa ti kunina, Ma-
me, bheka, nansi indodana yako.
isa. 2. 4. & 13. 23. & 20. 2. & 21. 7, 20, 24.
27 Wandu kuti kumfundi, bheka, na-
ngu unyoko. Nga lesosikati lomfundi
wa se e m tabata wa m yisa ekaya.
isa. 1. 11. & 16. 32.
28 Emva kwa loku, uJesu azi ukuba

konke se ku fezekile ukuze ku gcwalise-
ke umbalo, wa ti, ngomile. Izihl. 69. 21.
29 Kwa ku kona isitya si gcwele iwa-
ini, ba cwilisa ilula ewainini elimunyu,
ba li faka ohlangeni, ba li yisa emlonye-
ni wake. Mat. 27. 48.
30 uJesu e lamkele iwaini wa ti, Ku
pelile; e kotama ikanda, wa fa. isa. 17. 4.
31 Loko ku ngusuku lokulungisela,
abaJuda ba nxusa uPilatu ukuba kwa-
pulwe imilenze yabo, ba suswe, izidu-
mbu zi nga hlali esipambanweni ngeSa-
bata, ngokuba lwa lu lukulu usuku lwa
leloSabata. Mark 15. 42. Dut. 21. 23.
32 Kona amabuto eza, a yapula imile-
nze yowokuqala neyomunye aba bete-
lwa kanye naye.
33 Kepa eza kuJesu, a bona e se file,
kapulanga imilenze yake.
34 Kodwa elinye ibuto la m gwaza
ohlangotini ngomkonto; kwa se ku pu-
ma igazi namanzi. 1 John. 5. 6, 8.
35 Obonileyo wa qinisa; ukuqinisa
kwake ku qinisile; u yazi ukuba u tyo
iqiniso, ni ze ni kolwe.
36 Kwenziwa loku ukuba ku gcwali-
seke umbalo, o ti, A ku yi kwapulwa
itambo lake. Eks. 12. 46. Imib. 9. 12.
Izihl. 34. 20.
37 Omunye umbalo u ti, Ba ya ku-
mbheka aba m gwazileyo. Izihl. 22. 16, 17.
Zek. 12. 10. Isam. 1. 7.
38 Emva kwa loku uJosefa wa seAri-
matia, e ngumfundi ka Jesu, e fihla ngo-
kwesaba abaJuda, wa nxusa uPilatu
ukuba a suse isidumbu sika Jesu; uPi-
latu wa m vumela. Kona weza wa susa
isidumbu lika Jesu. Mat. 27. 57–61.
Mark 15. 42–47. Luk. 23. 50–56.
39 Kwa fika noNikodemu, oweza ku-
Jesu kuqala ebusuku, e pete ixube lemu-
re nenhlaka ku ngamapondwe a ikulu.
isa. 3. 1, 2.
40 Ba tabata isidumbu sika Jesu, ba si
songa ngezindwangu kanye namaka,
njengemvelo yabaJuda yokumbela.
Imis. 5. 6.
41 Kwa ku kona insimu ku leyonda-
wo, lapa wa betelwa kona; ensimini
kwa ku kona ituna elitya, oku nga za-
nga ku bekwe umuntu kulo.
42 Ba m beka uJesu kona ngenxa yo-
suku lokulungisela kwabaJuda, ngoku-
ba ituna li seduze. Isai. 53. 9.

## ISAHLUKO 20.

NGOSUKU lokuqala lwesonto, uMa-
ria Magdalene wa fika etuneni, eku-
seni, ku se mnyama, wa bona itye li
susiwe etuneni. Mat. 28. 1–8.
Mark 16. 1–8. Luk. 24. 1–9.
2 Wa gijima wa ya kuSimone Petro,
na ku lomfundi omunye owa tandwa
uJesu, wa ti kubo, Ba susile iNkosi etu-
neni, a sazi lapa be i beke kona.
isa. 13. 23. & 19. 26. & 21. 7, 20, 24.
3 uPetro wa puma na lomfundi omu-
nye, ba ya etuneni. Luk. 24. 12.
4 Ba gijima bobabili kanye, kodwa lo-
mfundi omunye wa gijima ngejubane
ku noPetro, wa fika etuneni kuqala.
5 Wa kotama, wa bona izindwangu zi
kona; kepa a ka za a ngena. isa. 19. 40.
6 Wa fika uSimone Petro, e m lande-
la, wa ngena etuneni, wa bona izindwa-
ngu zi kona,
7 Neduku e be li sekanda lake, li nge
ko ezindwangwini, li songwe lodwa
kwenye indawo. isa. 11. 44.
8 Kona wa ngena na lomfundi omu-
nye owa fika kuqala etuneni, wa bona,
wa kolwa.
9 Ba be nga kazi umbalo wokuti, nga
e vuka kwabafileyo. Izihl. 16. 10.
Imis. 2. 25–31. & 13. 34, 35.
10 Abafundi bemuka ba buyela kubo.
11 Kodwa uMaria wema etuneni nga-
pandhle, e kala: e sa kala, wa kotamela
etuneni, Mark 16. 5.
12 Wa bona izingelosi ezimbili zi ne-
zingubo ezimhlope, zi hlezi, enye nga
sekanda nenye nga sezinyaweni, lapa
isidumbu sika Jesu be si lele kona.
13 Za ti kuye, Mame, u kalelani na?
Wa ti kuzo, Ba susile iNkosi yami, a
ngazi lapa be i beke kona.
14 Se e tyilo loku, wa pendukela
emva, wa bona uJesu e mi, e ngazi uku-
ba uJesu. Mat. 28. 9. Mark 16. 9.
Luk. 24. 16, 31. isa. 21. 4.
15 uJesu wa ti kuye, Mame, u kale-
lani na? u funa ubani na? Yena, e ti u
ngumlindi wensimu, wa ti kuye, Nkosi,
uma u m susile ngi tyela lapa u m beke
kona, ngi ye ngi m tabate.
16 uJesu wa ti kuye, Maria. Wa pe-
nduka wa ti kuye, Raboni, okukuti,
Mfundisi.
17 uJesu wa ti kuye, U nga ngi na-
mati, a ngi kenyukeli kuBaba; hamba
u ye kubazalwane bami, u ti kubo, Ngi
senyukela kuBaba wami noYihlo wenu,
kuTixo wami noTixo wenu. Mat. 28. 10.
Rome 8. 29. Heb. 2. 11. isa. 16. 28.
Ef. 1. 17.
18 uMaria Magdalene weza wa ba tyela

abafundi, wa ti, u i bonile iNkosi, ya
tyo loko kuye. Mat. 28. 10. Luk. 24. 10.
19 Nga lolosuku kusihlwa, olokuqala
lwesonto, iminyango i valiwe, lapa aba-
fundi be hlangene kona ngokwesaba
abaJuda, uJesu wa fika wema pakati
kwabo, wa ti kubo, Ukutula a ku be
kini.
Mark 16. 14. Luk. 24. 36. 1 Kor. 15. 5.
20 Se e tyilo loko, wa ba bonisa iza-
ndhla nohlangoti lwake. Abafundi ba
tokoza be bona iNkosi. isa. 16. 22.
21 uJesu wa buya wa ti kubo, Uku-
tula a ku be kini: njengokuba uBaba u
ngi tumile, njalo nami ngi ya ni tuma
nina. Mat. 28. 18. isa. 17. 18, 19.
2 Tim. 2. 2. Heb. 3. 1.
22 Se e tyilo loku, wa ba pepeta ngo-
moya, wa ti kubo, Yamkelani umoya o
ingcwele.
23 Labo eni ba tetelela izono, ba zi te-
telelwa; na labo eni ba bamba ngazo,
ba banjwa. Mat. 16. 19. & 18. 18.
24 Kepa uTomasi, o tiwa uDidimu,
omunye kwaba ishumi nambili, wa e
nge ko kubo ekufikeni kuka Jesu.
isa. 11. 16.
25 Abanye abafundi ba ti kuye, Si i
bonile iNkosi. Wa ti kubo, Uma ngi
nga boni ezandhleni zayo ubavu lwe-
zipikili, ngi fake umunwe wami oba-
vwini lwezipikili, ngi fake isandhla
sami ohlangotini lwayo, a ngi yi ku-
kolwa.
26 Emva kwezinsuku ezishiyagalo-
mbili, abafundi bake ba be kona pakati
futi, uTomasi e nabo. Weza uJesu, imi-
nyango i valiwe, wema pakati kwabo,
wa ti, Ukutula a ku be kini.
27 Andu kuti kuTomasi, Zisa lapa
umunwe wako, u bone izandhla zami;
zisa isandhla sako, u si fake ohlangotini
lwami; u nga bi ongakolwayo, kodwa
okolwayo. 1 John. 1. 1.
28 uTomasi wa pendula wa ti kuye,
Nkosi yami, Tixo wami.
29 uJesu wa ti kuye, Tomasi, u koliwe
ngokuba u ngi bonile: ba busiswe aba
kolwa be nga boni.
2 Kor. 5. 7. 1 Pet. 1. 8.
30 Izibonakaliso eziningi ezinye uJesu
wa zenza pambi kwabafundi bake, ezi
nga lotyiwe ku lencwadi. isa. 21. 25.
31 Kodwa lezi zi lotyiwe ukuba ni
kolwe ukuti, uJesu u uKristu, iNdodana
ka Tixo, nokuba ni kolwe, ni be noku-
pila ngegama lake. Luk. 1. 4.
isa. 3. 15, 16. & 5. 24. 1 Pet. 1. 8, 9.

## ISAHLUKO 21.

EMVA kwa loku uJesu wa buya wa
zibonakalisa kubafundi bake nga
selwandhle lwa seTiberia: wa zibona-
kalisa ngokuti;
2 Kwa ku kona ndawonye uSimone
Petro noTomasi o tiwa uDidimu, noNa-
taneli wa seKana la seGalile, namado-
dana ka Zebedi, nabanye kubafundi
bake be babili. isa. 1. 45. Mat. 4. 21.
3 uSimone Petro wa ti kubo, Ngi ya
kuloba izinhlanzi. Ba ti kuye, Si ya
kuhamba nawe. Ba se ba puma masi-
nyane, ba ngena emkunjini, kodwa a ba
bambanga luto nga lobobusuku.
4 Se ku sile uJesu wema ogwini; ke-
pa abafundi ba be ngazi ukuba u ngu-
Jesu. isa. 20. 14.
5 uJesu wa ti kubo, Bantwana, a ni
nakudhla na? Ba m pendula ba ti, Qa.
Luk. 24. 41.
6 Wa ti kubo, Ponsani ineta nga so-
hlangotini lokunene lomkumbi, kona
ni ya kutola. Ba ponsa, a ba be be sa
ba namandhla okulidonsa ngobuningi
bezinhlanzi. Luk. 5. 4, 6, 7.
7 Lomfundi a m tandayo uJesu, wa ti
kuPetro, iNkosi. uSimone Petro e zwa
ukuba iNkosi, wambata ingubo yake,
(loku e be e ze), wa ziponsa elwandhle.
isa. 13. 23. & 20. 2.
8 Abanye abafundi beza ngomkumbi,
(be be nge kude nomhlabati, ku nga ba
izingalo, ezimakulu mabili), be hudula
ineta li nezinhlanzi.
9 Se be fikile emhlabatini ba bona
umlilo u kona, nezinhlanzi zi bekwe ku-
wo, nesinkwa.
10 uJesu wa ti kubo, Letani izinhla-
nzi eni zi bambileyo manje.
11 uSimone Petro wa kupuka wa hu-
dulela ineta emhlabatini, li gcwele izi-
nhlanzi ezinkulu, zi ikulu namashumi
amahlanu nantatu; kodwa ineta a li
gqabukanga, noma zi ngaka.
12 uJesu wa ti kubo, Yizani ni dhle.
Kodwa a kwa ba ko kubafundi owa
enesibindi ukumbuza ngokuti, Ubani
wena na? bazi ukuba iyo iNkosi.
Imis. 10. 41.
13 Weza uJesu wa tabata isinkwa, wa
ba pa, wa ba pa nezinhlanzi.
14 Loku ku ngokwesitatu uJesu wa
bonakala kubafundi bake, se e vukile
kwabafileyo. isa. 20. 19, 26.
15 Se be dhlile, uJesu wa ti kuSimone
Petro, Simone ka Jona, u ya ngi tanda
ku na laba na? Wa ti kuye, Yebo,

Nkosi, u yazi ngi ya ku tanda. Wa ti
kuye, Bonisa amaundhlu ami.
16 Wa buya wa ti kuye, Simone ka
Jona, u ya ngi tanda na? Wa ti kuye,
Yebo, Nkosi, u yazi ngi ya ku tanda.
Wa ti kuye, Yalusa izimvu zami.
Imis. 20. 28. Heb. 13. 20. 1 Pet. 5. 2.
17 Wa ti kuye ngokwesitatu, Simone
ka Jona, u ya ngi tanda na? uPetro
wa dabuka, ngokuba wa ti kuye ngokwe-
sitatu, U ya ngi tanda na? Wa ti kuye,
Nkosi, u ya kwazi konke, u yazi ngi ya
ku tanda. uJesu wa ti kuye, Yipa izi-
mvu zami. isa. 2. 24, 25. & 16. 30.
18 Ngi qinisile, ngi qinisile, ngi ti ku-
we, U se mutya, wa u zibopa, wa ha-
mba lapa wa u tanda kona: kodwa se u
mdala, u ya kwelula izandhla zako,
omunye a ku bope, a ku yise lapa u nga
tandi kona. isa. 13. 36. Imis. 12. 3, 4.
19 Wa tyo loku, e fanisa lokokufa a
ya kumdumisa uTixo ngako. Se e tyilo
loku, wa ti kuye, Ngi landele.
2 Pet. 1. 14.
20 uPetro wa penduka, wa bona lo-
mfundi a m tandayo uJesu, e landela,
owa e cambalele esifubeni sake ekudhle-
ni, wa ti, Nkosi, ubani yena o za kuku-
nikela na? isa. 13. 23, 25. & 20. 2.
21 uPetro e m bona lo, wa ti kuJesu,
Nkosi, wo tini yena po na?
22 uJesu wa ti kuye, Uma ngi tanda
ukuba a hlale ngi ze ngi fike, ku ini ku-
we na? Ngi landele wena. Mat. 16. 28.
1 Kor. 4. 5. & 11. 26.
Isam. 2. 25. & 3. 11. & 22. 7, 20.
23 Kona kwa ku tyiwo pakati kwaba-
zalwane ukuti, lomfundi a ka yi kufa.
Kodwa uJesu a ka tyongo ukuti, A ka
yi kufa; wa ti, Uma ngi tanda ukuba
a hlale ngi ze ngi fike, ku ini kuwe
na?
24 Lowo u ngumfundi o qinisa lezizi-
nto, wa zi loba; si yazi ukuqinisa kwa-
ke ku qinisile. isa 19. 35. 3 John. 12.
25 Ku kona okunye okuningi a kwe-
nzayo uJesu, uma ku lotyiwe konke
ngakunye, ngi ti nezwe lonke li nge
zanele izincwadi ezi nga lotywayo.
Ameni. isa. 20. 30. Amosi 7. 10.

---

# IMISEBENZI YABAPOSTOLI.

## ISAHLUKO 1.

TEOFILU, ngi lobile incwadi yoku-
qala ya loko konke, uJesu a qala
ukukwenza nokukufundisa, Luk. 1. 3.
2 Kwa za kwa ba usuku a kutyulwa
ngalo, se e yalile ngoMoya o ingcwele
abapostoli, a be ba ketile: Mark 16. 19.
Luk. 9. 51. & 24. 51. 1 Tim. 3. 16.
Mat. 28. 19. John. 20. 21. isa. 10. 42.
3 Wa ziveza kubo, e sa pila, emva ko-
kuhlupeka kwake, ngezibonakaliso ezi-
ningi, e bonwa ibo izinsuku ezima-
shumi amane, e kuluma ngokombuso
ka Tixo:
Mark. 16. 14. Luk. 24. 36. John. 21. 1, 14.
1 Kor. 15. 5.
4 E se butene nabo, wa ba yala ukuba
ba nga muki eJerusalema, ba si hlalele
isitembiso sika Yise, sona eni si zwile
ngami. Luk. 24. 49.
John. 14. 16, 26. & 15. 26. isa. 2. 33.
5 uJohane wa bapatiza ngamanzi;
kodwa nina ni ya kubapatizwa ngoMoya
o ingcwele ku nga ka bi izinsuku ezi-
ningi. Mat. 3. 11. isa. 2. 4. & 11. 16.
6 Se be butene, ba m buza, be ti, Nkosi,
u za kubuyisela kubaIsraeli umbuso
nga lesisikati na? Mat. 24. 3.
7 Wa ti kubo, A siko okwenu ukwazi
izikati nemizuzu, uYise a zi misele ema-
ndhleni ake. Mat. 24. 36. Mark 13. 32.
1 Tes. 5. 1.
8 Kepa ni ya kwamkeliswa ama-
ndhla, se e fikile pezu kwenu uMoya o
ingcwele, ni be ofakazi bami eJerusa-
lema, na seJudia lonke, na seSamaria,
ku ze ku fike na semikaulweni yomhla-
ba. isa. 2. 1–4. Luk. 24. 48, 49.
John. 15. 27. isa. 2. 32.
9 Se e tyilo loku, wa kutyulwa, be sa
m bheka; ifu la m amkela a ba be be sa
m bona. Luk. 24. 51. John. 6. 62.
10 Be sa qolozela ezulwini, e senyuka,
bheka, amadoda amabili emi kubo,
embete izingubo ezimhlope: Mat. 28. 3.
Mark 16. 5. Luk. 24. 4. John. 20. 12. isa. 10. 30.
11 A ti, Nina madoda a seGalile, ni
meleni ni bheke ezulwini na? Lo uJesu
o suswe kini wenyukela ezulwini, u ya
kubuya njengaloku ni bone e ya ezu-
lwini. isa. 2. 7. & 13. 31. Mat. 24. 30.
2 Tes. 1. 10.

12 Ba se be buyela eJerusalema, be
vela entabeni okutiwa eyomhlwati, e
kufupi neJerusalema, ibanga lokuha-
mba ngesabata. Luk. 24. 52.
13 Se be ngenile ba kupukela egu-
mbini eli pezulu, lapo be ku hlezi uPe-
tro, noJakobe, noJohane, noAndrea, no-
Filipu, noTomasi, noBartolome, noMa-
teu, noJakobe ka Alfeu, noSimone
umZelote, noJuda, umfo wabo ka Ja-
kobe. isa. 9. 37, 39. & 20. 8. Mat. 10. 2–4.
Luk. 6. 15. Jude 1.
14 Labo bonke ba qinisa nganhlizi-
yonye ekunxuseni na sekukulekeni,
kanye nesifazana, noMaria unina ka
Jesu, nabazalwane babo. isa. 2. 1, 46.
Luk. 23. 49, 55. & 24. 10.
15 Nga leyomihla uPetro wa suka we-
ma pakati kwabafundi (ukuma kwa-
bantu aba be kona ku nga ba ikulu na-
mashumi mabili), wa ti, Isam. 3. 4.
16 Madoda, bazalwane, kwa ku fanele
ukuba ku gcwaliseke loku okulotyiwe-
yo, a ku shumayela pambili uMoya o
ingcwele ngomlomo ka Davida ngoJuda,
owa be umholi wa labo aba be m bamba
uJesu. Izihl. 41. 9. Luk. 22. 47.
John. 13. 18. & 18. 3.
17 Wa e balwe kanye nati, wa zuza
indawo ku lenkonzo. Mat. 10. 4.
Luk. 6. 16. isa. 20. 24. & 21. 19.
18 Uyena wa tenga izwe ngomvuzo
wesono; wa wa ngekanda, wa quma
pakati, kwa palazwa izibilini zake zo-
nke. Mat. 27. 7. Mat. 26. 15.
19 Kwezwakala loku kubo bonke aba
seJerusalema, kwa za kwa ti, lelozwe la
qanjwa ngolimi lwa kubo ukuti, Ake-
ldama, oku ukuti, Izwe legazi.
20 Ngokuba ku lotyiwe encwadini ye-
zihlabelelo ukuti, Indhlu yake ma i cite-
ke, ku nga hlali umuntu kuyo, isiku-
ndhla sake a si patwe omunye.
Izihl. 69. 25. & 109. 8.
21 Nga loko nga ku miswa omunye
ku lababantu aba hlangana nati isikati
sonke iNkosi uJesu e ngena e puma nga-
so pakati kwetu,
22 I qala ekubapatizeni kuka Johane
kwa za kwa ba usuku eya kutyulwa
ngalo kitina, a be ufakazi wokuvuka
kwayo kanye nati.
Mark 1. 1. John. 15. 27. isa. 4. 33.
23 Ba se be misa ababili, uJosefa o
tiwa uBarsaba, elinye igama lake li
nguJustu, noMatia. isa. 15. 22.
24 Ba kuleka, be ti, Wena, Nkosi,
owaziyo izinhliziyo zabo bonke, si bo-
nise ukuba u mupi ku lababābili o m
ketileyo,
1 Sam. 16. 7. isa. 15. 8. Isam. 2. 23.
25 Ukuba a tabate isikundhla sa le-
nkonzo nobupostoli, a hlubuka kuso
uJuda ukuya endaweni yake.
26 Ba bekelana inkato yabo; inkato
ya dhla uMatia, wa balwa kanye naba-
postoli aba ishumi nanye.

## ISAHLUKO 2.

KWA ti se ku fikile usuku lwepente-
koste, ba be ndawonye bonke nga-
nhliziyonye.
Levi 23. 15. isa. 20. 16. isa. 1. 14.
2 Ba zumeka inhlokomo i vela ezu-
lwini, ku nga ti eyesipepo esi pepeta
ngamandhla, ya i gcwalisa indhlu yo-
nke aba be hlezi kuyo. isa. 4. 31.
3 Kwa bonwa ibo izilimi ezahlukene-
yo zi njengezomlilo, kwa ba ilowo we-
hlelwa ilo.
4 Bonke ba gcwala uMoya o ingcwele,
ba qala ukushumayela ngezinye izilimi,
njengaloku uMoya wa ba pa ukupume-
sela. isa. 1. 5. Mark 16. 17.
isa. 10. 46. & 19. 6.
1 Kor. 12. 10, 28, 30. & 13. 1. & 14. 2.
5 Kwa ku kona eJerusalema abaJuda,
abantu abakolwayo, be vela ezizweni
zonke ezi pansi kwezulu.
6 Se ku dumile loku, abantu ba buta-
na, betuka, ngokuba kwa ba ilowo wa
bezwa be kuluma ngolimi lwa kubo.
7 Bonke ba mangala nokumangala,
ba kuluma, be ti, Bhekani, laba bonke
abashumayelayo a si ngaba seGalile na?
isa. 1. 11.
8 Ku njani po, si zwa sonke ngolimi
lwetu esa zalwa nalo na?
9 amaPartia, namaMede, naba seEla-
mu, nabakileyo eMesopotamia, na se-
Judia, na seKapadosia, na sePontu, na
seAsia,
10 eFrigia, na sePamfilia, Egipite, na
sezweni la seLibia nga seKurene, naba
seRoma aba hambela kona, abaJuda na-
bapendukileyo bezizwe,
11 Aba seKrete naba seArabia, si ya
bezwa be shumayela ngezilimi za kiti
imisebenzi emikulu ka Tixo.
12 Ba mangala bonke, ba dinga, ba
kuluma, be ti, Ku nga linganisani loku
na?
13 Abanye ba hlekisa, be ti, Lababa-
ntu ba gcwele iwaini elimnandi.
14 Kepa uPetro e mi naba ishumi na-
nye, wa memeza, wa ti kubo, Madoda a

seJudia, nani nonke aba seJerusalema, ma kwazeke loku kini, ni lalele amazwi ami:

15 Laba ka ba dakiwe, njengokucabanga kwenu; ku se ihora lesitatu la semini: 1 Tes. 5. 7.

16 Kodwa ku iko okwa shunyayelwa umprofeti uJoeli ukuti,

17 U ti uJehova, ngezinsuku zokupela ngo tela uMoya wami pezu kwabantu bonke; amadodana enu namadodakazi enu a ya kuprofeta; abalisa benu ba ya kubona izibonakaliso, nabadala benu ba ya kupupa amapupo: Isai. 44. 3.
Joeli 2. 28–32. isa. 10. 45. & 21. 9.

18 Nga lezozinsuku ngo tela uMoya wami pezu kwezinceku zami na pezu kwezincekukazi zami; zi ya kuprofeta:
isa. 21. 4, 9, 10.

19 Ngi ya kwenza izimangaliso ezulwini pezulu, nezibonakaliso emhlabeni pansi; igazi, nomlilo, nomusi:

20 Ilanga li ya kupenduka ubumnyama, inyanga i penduke igazi, ku nga ka fiki usuku olukulu nolwesabekayo lweNkosi. Mat. 24. 29.

21 Ku ya kuti, bonke aba kuleka egameni leNkosi ba sindiswe. Rome 10. 13.

22 Madoda abaIsraeli, a ke ni zwe lamazwi; uJesu wa seNazareta, umuntu o qiniswa uTixo pakati kwenu ngemisebenzi emikulu na ngezimangaliso nezibonakaliso, uTixo a zenza ngaye pakati kwenu; njengaloku ni kwaziyo nina: John. 3. 2. & 14. 10, 11. isa. 10. 38.
Heb. 2. 4.

23 Yena lo, se e nikelwe ngecebo elimisiweyo na ngokwazi kuka Tixo, na m bamba, na m betela ngezandhla ezimbi, na m bulala: Mat. 26. 24. Luk. 22. 22.
isa. 4. 28. & 5. 30.

24 Yena a m vusayo uTixo, e kulule ubuhlungu bokufa, loku e nge nakubanjwa iko. isa. 3. 15. & 4. 10. & 10. 40.
& 13. 30, 34. & 17. 31. 1 Kor. 6. 14. & 15. 15.
2 Kor. 4. 14. Gal. 1. 1. Ef. 1. 20. Kol. 2. 12.
1 Pet. 1. 21.

25 uDavida wa shumayela ngaye, e ti, Nga i bona iNkosi i sebusweni bami ngezikati zonke; i ngakwesokunene sami ukuze ngi nga zanyazanyiswa.
Izihl. 16. 8–11.

26 Nga loku inhliziyo yami ya tokoza, ulimi lwami lwa jabula; futi inyama yami i ya kupumula ngetemba.

27 Ngokuba u nga yi kushiya umpefumlo wami ehaidesi, u nga vumi o ingcwele wako a bone ukubola.

28 U ngazisile izindhlela zokupila; wo ngi gcwalisa ngokutokoza ebusweni bako.

29 Madoda, bazalwane, ma ngi shumayele, ngi pimisela kini ngokoko uDavida, ukuti, wa fa, wembelwa, ituna lake li kona kiti na namhla nje.
isa. 13. 36.

30 Loku e ngumprofeti, azi ukuba uTixo wa funga kuye ngesifungo sokuti, u ya kumisa uKristu, e vela enzalweni yake ngokwenyama, a hlale esihlalweni sake sobukosi; Izihl. 132. 11.
Luk. 1. 32. Rome 1. 3.

31 E bona loku ngapambili, wa shumayela ngokuvuka kuka Kristu ukuti, umpefumlo wake a u shiyelwanga ehaidesi, inyama yake a i bonanga ukubola.
isa. 13. 35.

32 Lo uJesu se u vusiwe uTixo; si ngofakazi ba loku tina sonke. isa. 1. 8.

33 U pakanyiselwe ngakwesokunene sika Tixo, e samkeliswe uYise isitembiso sikaMoya o ingcwele, u telile loku eni ku bonayo neni ku zwayo. isa. 5. 31.
Fil. 2. 9. Heb. 10. 12. John. 14. 26.
isa. 1. 4. & 10. 45.

34 uDavida a kenyukanga ukuya ezulwini, kepa u ti, iNkosi ya ti eNkosini yami, Hlala ngakwesokunene sami,
Mat. 22. 44. 1 Kor. 15. 25.

35 Ngi ze ngenze izita zako zi be isenabelo sezinyawo zako.

36 Ma ku ti indhlu yonke ka Israeli yazisise ukuti, uyena uJesu eni m betele, uTixo u m enzile iNkosi noKristu.
isa. 5. 31.

37 Ba ti ukuzwa loku, ba hlabeka izinhliziyo, ba ti kuPetro na kwabanye abapostoli, Madoda, bazalwane, si ya kwenzani na? Luk. 3. 10.
isa. 9. 6. & 16. 30.

38 Kona uPetro wa ti kubo, Pendukani, ni bapatizwe nonke ngegama lika Jesu Kristu, ku tetelelwe izono, ni ze namkeliswe isipiwo sikaMoya o ingcwele.
Luk. 24. 47. isa. 3. 19.

39 Ngokuba isitembiso si kini na kubantwana benu, na kubo bonke aba kude, e ya kubabiza iNkosi uTixo wetu.
Joeli 2. 28.
isa. 3. 25. & 10. 45. & 11. 15, 18. & 14. 27.
& 15. 3, 8, 14. Ef. 2. 13, 17.

40 Wa qinisa ngamanye amazwi amaningi, wa yala, e ti, Zisindiseni ku lesisizukulwane esonakeleyo.

41 Kona aba be lamkela izwi lake ngokutokoza ba bapatizwa; kwenezele-

lwa kubo nga lomhla abantu, ku nga
ba izinkulungwane ezintatu.
42 Ba qinisa bema ekufundiseni kwa-
bapostoli, na sekuhlanganeni, na seku-
hlepuleni isinkwa, na sekukulekeni.
isa 1. 14. Rome 12. 12. Ef. 6. 18. Kol. 4. 2.
43 Abantu bonke behlelwa ukwesaba:
kwenziwa abapostoli izimangaliso nezi-
bonakaliso eziningi. isa. 5. 12.
44 Bonke abakolwayo ba be ndawo-
nye, ba zi hlanganyela izinto zonke.
isa. 4. 32.
45 Ba tengisa ngemfuyo na ngempa-
hla, babelana ngayo bonke ngokuswela
kwabo.
46 Imihla ngemihla ba hlala nganhli-
ziyonye etempelini, ba hlepula isinkwa
izindhlu ngezindhlu, ba dhla ukudhla
kwabo ngokujabula na ngenhliziyo
emhlope; isa. 1. 14.
Luk. 24. 53. isa. 5. 42. & 20. 7.
47 Be bonga uTixo, be tandeka ku-
bantu bonke. iNkosi yenezezela eba-
ndhleni imihla ngemihla abeza kusi-
ndiswa.
Luk. 2. 52. isa. 4. 33. & 5. 14. & 11. 24.

## ISAHLUKO 3.

UPETRO noJohane ba kupuka kanye
ukuya etempelini ngehora lokuku-
leka, elesishiyagalolunye.
isa. 2. 46. Izihl. 55. 17.
2 Kwa twalwa umuntu owa e isityo-
tya iloku wa zalwa; ba m beka imihla
ngemihla esangweni letempeli okutiwa
Lihle, ukuze a cele imali kwabangena
etempelini. isa. 14. 8. John. 9. 8.
3 Wa bona uPetro noJohane be za ku-
ngena etempelini, wa cela imali.
4 uPetro wa m bhekisisa kanye no-
Johane, wa ti, Si bheke.
5 Wa ba bheka, e ti u za kwamkeliswa
imali ibo.
6 Kona uPetro wa ti kuye, A ngi na-
siliva negolide; kepa ngi ku nika loku
engi nako; ngegama lika Jesu Kristu
wa seNazareta, suka u me, u hambe.
isa. 4. 10.
7 Wa m bamba ngesandhla sokunene,
wa m misa; kwa qina masinyane izi-
nyawo zake namaqakala ake.
8 Wa xuma, wema, wa hamba, wa
ngena nabo etempelini, e hamba, e xu-
ma, e dumisa uTixo. Isai. 35. 6.
9 Abantu bonke ba m bona e hamba e
dumisa uTixo. isa. 4. 16, 21.
10 Ba m azi ukuba uyena owa e hlale-
la ukupiwa esangweni elihle letempe-
li: ba mangala nokumangala nga loko
okwenziwe kuye.
11 E sa bambelela kuPetro noJohane,
abantu bonke ba gijima ba butana kubo
esangweni okutiwa elika Solomona, ba
mangala kakulu. John. 10. 23. isa. 5. 12.
12 uPetro se e bone loku, wa pendula,
wa ti kubantu, Madoda abaIsraeli, ni
mangalelani ngaloku na? ni si bukela-
ni, ngokungati si m hambise lomuntu
ngamandhla etu na ngokulunga kwetu?
13 uTixo ka Abrahama, noIsaka, no-
Jakobe, uTixo wa obaba betu, u dumisi-
le iNdodana yake uJesu, ena m nike-
layo, na m pika ebusweni buka Pilatu,
se e nqamule ukumkulula. isa. 5. 30.
John. 7. 39. & 12. 16. & 17. 1. Mat. 27. 2, 20.
Mark 15. 11. Luk. 23. 18–21. John. 18. 40.
& 19. 15. isa. 13. 28.
14 Kepa na m pika o ingcwele nolu-
ngileyo, na cela ukuba ni piwe umuntu
owa e umbulali. Mark 1. 24. isa. 4. 27.
& 7. 52. & 22. 14.
15 Na i bulala iNkosi yokupila, a i vu-
sileyo uTixo kwabafileyo, esi ngofakazi
bako tina. Heb. 2. 10. I John. 5. 11.
16 Ngokukolwa igama layo, lomuntu
eni m bonayo neni m aziyo, li m qini-
sile igama layo; yebo, ukukolwa oku
ngayo ku m nikile lokukupila pambi
kwenu nonke. Mat. 9. 22. isa. 4. 10.
17 Kepa kaloku, bazalwane, ngi yazi
nenza ngokungazi, njengamakosi enu.
John. 16. 3. isa. 13. 27. 1 Kor. 2. 8.
1 Tim. 1. 13.
18 Kepa uTixo u ku gcwalisile loko a
ku tyoyo ngapambili ngomlomo waba-
profeti bonke kokuti, nga e hlupeka
uKristu. isa. 26. 22. Izihl. 22. Isai. 50. 6.
& 53. 5. Dan. 9. 26. 1 Pet. 1. 10, 11.
19 Pendukani ngaloku, ni guquke, ku
tetelelwe izono zenu, ku ze ku fike izi-
kati zokupumula ezi vela ebusweni be-
Nkosi; isa. 2. 38.
20 I ze i tume uJesu Kristu ena m
miselwa ngapambili;
21 O nga e ngamkelwa izulu ku ze ku
be izikati zokubuyiswa kwezinto zonke,
a zi shumayelayo uTixo ngomlomo wa-
bo bonke abaprofeti bake abangcwele,
se loku kwa dabuka izwe. isa. 1. 11.
Mat. 17. 11. Luk. 1. 70.
22 uMosi wa ti kobaba betu, iNkosi
uTixo wenu i ya kunivusela umprofeti
wa kubazalwane benu, o njengami; ni
ya kumlalela yena ngako konke kini.
Dut. 18. 15, 19. isa. 7. 37.
23 Ku ya kuti abantu bonke, aba nga

m laleli lomprofeti, ba bujiswe be nga bi be sa ba ko ebantwini.

24 Yebo, abaprofeti bonke, ku qala kuSamueli ku dhlula njalo, bonke aba shumayelayo, ba profeta nga lezozinsuku.

25 Nina ni ngabantwana babaprofeti, nabesivumelwano, a senzayo uTixo nobaba betu, e ti kuAbrahama, Izizwe zonke zomhlaba zi ya kubusiswa inzalo yako. isa. 2. 39. Rome 9. 4. & 15. 8. Gen. 12. 3. & 22. 18. & 26. 4. & 28. 14. Gal. 3. 8.

26 uTixo se e vusile iNdodana yake, wa qala wa i tuma kinina, i ni busise ngokunipendula nonke ezonweni zenu. Mat. 1. 21. & 10. 5. & 15. 24. Luk. 24. 47. isa. 13. 32, 46.

## ISAHLUKO 4.

KWA ti, be sa shumayela kubantu, abapristi, nenduna yetempeli, nabaSaduse, ba fika, Luk. 22. 4. isa. 5. 24.

2 Ba tukutela ngokuba ba fundisa abantu, be shumayela ngoJesu ukuvuka kwabafileyo. Mat. 22. 23. Imis. 23. 8.

3 Ba ba bamba, ba ba faka etilongweni kwa za kwa sa; ngokuba kwa se ku hlwile.

4 Kepa abaningi aba li zwayo izwi ba kolwa; ukuma kwabantu kwa nga ba izinkulungwane ezi isihlanu.

5 Kwa ti ngangomso kwa butana eJerusalema ababusi ba kubo, namalunga, nababali;

6 noAnasi, noKaiafa noJohane, noAlesandro, nabo bonke abendhlu yompristi omkulu. Luk. 3. 2. John. 18. 13.

7 Ba ba misa pakati kwabo, ba buza, ba ti, Nenze loku nga mapi amandhla, na nga lipi igama na? Eks. 2. 14. Mat. 21. 23. isa. 7. 27.

8 Kona uPetro e gcwele uMoya o ingcwele, wa ti kubo, Nina babusi babantu, namalunga ka Israeli,

9 Uma si buzwa namhla ngomsebenzi olungileyo owenzelwa lomuntu owa e gula, ukuba u sindiswe ngani,

10 Ma kwazeke kinina nonke, na kubantu bonke ba kwa Israeli, ukuti, ngegama lika Jesu Kristu wa seNazareta, ena m betelayo, a m vusileyo uTixo kwabafileyo, ngaye u mi lomuntu pambi kwenu, u sindile. isa. 2. 24.

11 Yena lo u itye ela delelwa inina abaki, e se li inhloko yegumbi. Izihl. 118. 22. Mat. 21. 42.

12 A ku ko ukusindiswa ngomunye; a li ko elinye igama pansi kwezulu eli nikwa ebantwini, esi nga sindiswa ngalo. Mat. 1. 21. 1 Tim. 2. 5.

13 Se be bonile isibindi sika Petro noJohane, be qonde ukuba ba aba nga fundile ba abantu nje, ba mangala, bazi ukuba ba be hamba noJesu. Mat. 11. 25.

14 Be bona lomuntu opilisiweyo e mi nabo, ba be nge nakupika luto. isa. 3. 11.

15 Ba ba yala ukuba ba pume empakatini, ba hlangana bodwa,

16 Be ti, Si ya kwenze njani ku labantu na? loku ku bonakele kubo bonke aba hlezi eJerusalema, ukuti, isimangaliso esidumekileyo senziwe ibo, si nge pike kona. John. 11. 47.

17 Kodwa ku nga bi ku sandiswa ebantwini, a si ba songele nokubasongela, ba nga be be sa shumayela kumuntu namunye nga leligama.

18 Se be ba bizile, ba ba yala ukuba ba nga shumayeli, ba nga fundisi ngegama lika Jesu na kanye.

19 Kepa uPetro noJohane ba pendula ba ti kubo, A ke nahlukanise, ukuba ku lungile ebusweni buka Tixo si lalele nina ku noTixo. isa. 5. 29.

20 Tina a si nakuyeka ukuzishumayela izinto esi zi bonileyo nesi zi zwileyo. isa. 1. 8. & 2. 32. & 22. 15.

21 Ba buya ba ba songela, ba ba yeka, be nga fumani luto aba nga ba jezisa ngalo, ngenxa yabantu; loku abantu bonke ba dumisa uTixo nga loko okwenziweyo. Mat. 21. 26. Luk. 20. 6, 19. isa. 3. 7, 8. & 5. 26.

22 Ngokuba lomuntu, esenziwa kuye lesisimangaliso sokupilisa, wa e neminyaka emashumi mane nomvo.

23 Se be yekwe, ba ya kwaba kubo, ba ba tyela konke abapristi abakulu namalunga aba be ku tyilo kubo.

24 Se be zwile loko ba kuleka kuTixo nganhliziyonye, be ti, Nkosi, u nguTixo wena, owenza izulu nomhlaba; nolwandhle, nako konke oku kona; 2 Ama. 19. 15.

25 Owa tyo ngomlomo wenceku yako uDavida, ukuti, Izizwe zi tukutelelani, nabantu ba zindhlelani oku ize na? Izihl. 2. 1.

26 Amakosi omhlaba a vukela, nababusi ba butana ndawonye ngayo iNkosi, na ngaye uKristu wayo.

27 Nembala uHerodi, noPontio Pilatu, kanye nezizwe nabantu ba kwa Israeli, ba butana ku lomuzi ngeNdodana yako e ingcwele, uJesu, o m gcobileyo, Mat. 26. 3. Luk. 1. 35. & 4. 18. & 22. 2. & 23. 1, 8.

28 Ukuze ba kwenze loko oku nqunywa ngapambili isandhla sako necebo lako, ukuba kwenziwe. isa. 2. 23. & 3. 18.
29 Na kaloku, Nkosi, bheka ukusongela kwabo, u zi pe izinceku zako ukuba zi shumayele izwi lako, zi mi isibindi sonke, isa. 9. 27. & 13. 46. & 14. 3. & 19. 8. & 26. 26.
30 Ngokwelula isandhla sako ukupilisa, kwenziwe izibonakaliso nezimangaliso ngegama leNdodana yako e ingcwele, uJesu. isa. 2. 43. & 3. 6. & 5. 12.
31 Se be kuleke, kwa zanyazanyiswa indawo lapa be butene kona, ba gcwala uMoya o ingcwele bonke, ba shumayela izwi lika Tixo, be mi isibindi. isa. 16. 26.
32 Bonke abakolwayo be be nhliziyonye nompefumlo munye: a kwa ba ko noyedwa o ti, into a nayo eyake; ba hlanganyela izinto zonkana zabo. Fil. 1. 27. 1 Pet. 3. 8. isa. 2. 44.
33 Abapostoli ba qinisa ngamandhla makulu ukuvuka kweNkosi uJesu: umusa omkulu wa u pezu kwabo bonke. isa. 1. 8, 22. & 2. 47.
34 Kwa ku nge ko oswelayo kubo: ngokuba bonke aba be namazwe nezindhlu, ba tenga ngako, ba leta imali ya loko aba tenga ngako. isa. 5. 2. & 6. 1.
35 Ba i beka ezinyaweni zabapostoli: kwabelwa bonke njengokuswela kwabo. isa. 5. 2.
36 Kwa ti uJose, owa bizwa abapostoli ngokuti, uBarnaba, (oku ukuti ngokukumtywa, Indodana yokutokozisa), umLeviti, wa seKupero ngokuzalwa,
37 Yena e nezwe, wa tenga ngalo, wa leta imali, wa i beka ezinyaweni zabapostoli.

## ISAHLUKO 5.

KODWA umuntu otile, igama lake uAnania, noSafira umkake wa tenga ngemfuyo,
2 Wa godhla enye imali, e kwazi nomkake, wa leta enye, wa i beka ezinyaweni zabapostoli. isa. 4. 37.
3 Kona uPetro wa ti, Anania, ini ukuba uSatani u gcwalisile inhliziyo yako ukuba u qambe amanga kuMoya o ingcwele, u godhle enye imali yezwe na? Imib. 30. 2. Dut. 23. 21. Ums. 5. 4. Luk. 22. 3.
4 Li se kona, la li nge silo elako na? li tengiwe, be li nge ko emandhleni ako na? U zindhleleni loku ngenhliziyo yako na? A u qambi amanga kubantu, u qamba amanga kuTixo.
5 uAnania e zwa lamazwi, wa wa pansi, wa fa. Kwa fika ukwesaba okukulu pezu kwabo bonke abezwa loko.
6 Izinsizwa zesuka, za m bopa, za m yisa ngapandhle, za m mbela. John. 19. 40.
7 Se ku dhlule amahora a nga ba matatu, kwa ngena umkake, e nga kwazi okwenzekileyo.
8 uPetro wa ti kuye, Ngi tyele ukuba ni tenge imali e ngaka ngezwe na? Wa ti, Yebo, i ngaka.
9 uPetro wa ti kuye, Ni hlangene ngani ukulinga uMoya weNkosi na? Bheka, izinyawo zaba mbela indoda yako zi semnyango; ba za kukutwala, ba ku pumese. Mat. 4. 7.
10 Wa se e wa pansi masinyane nga sezinyaweni zake, wa fa. Izinsizwa za ngena, za m fumana e file, za m yisa ngapandhle, za m mbela nga sendodeni yake.
11 Kwa fika ukwesaba okukulu pezu kwebandhla lonke, na pezu kwabo bonke abezwa lezizinto. isa. 2. 43. & 19. 17.
12 Kwenziwa ngezandhla zabapostoli izibonakaliso nezimangaliso eziningi pakati kwabantu; ba be nhliziyonye bonke esangweni lika Solomona. isa. 2. 43. & 14. 3. & 19. 11. Rome 15. 19. Heb. 2. 4. ‖ isa. 3. 11. & 4. 32.
13 Kodwa a kwa ba ko namunye owa e nesibindi sokuhlangana nabo; kepa abantu ba ba dumisa impela. John. 9. 22. isa. 2. 47. & 4. 21.
14 Kwenezelelwa kakulu eNkosini abakolwayo, ba ba baningi, isilisa nesifazana.
15 Ba kipa abagulayo, ba ba yisa ezindhleleni, ba ba beka emibedeni na sezinhlakeni, ukuba e dhlula uPetro, isitunzi sake nje si ba siteze abanye kubo. Mat. 14. 36.
16 Kwa puma abaningi emzini ya ngakona, bu butana eJerusalema, ba leta abagulayo nabahlutywa omoya ababi; ba piliswa bonke. Mark 16. 17, 18. John. 14. 12.
17 Kwa suka umpristi omkulu, nabo bonke aba be naye, oku uhlobo lwabaSaduse, ba be gcwele ulaka, isa. 4. 1, 2, 6.
18 Ba ba bamba abapostoli ba ba faka etilongweni. Luk. 21. 12.
19 Kepa ingelosi yeNkosi ya vula iminyango yetilongo ebusuku, ya ba pumesa, ya ti, isa. 12. 7. & 16. 26.
20 Hambani, ni me ni shumayele etempelini kubantu amazwi onke a lokukupila. John. 6. 68. & 17. 3. 1 John. 5. 11.

21 Se be zwile loko, ba n̆gena etempe-
lini ekuseni, ba fundisa. Kepa kwa fika
umpristi omkulu naba be naye, ba me-
ma umpakati, namalunga onke enzalo
ka Israeli, ba tumela etilongweni, uku-
ze ba letwe. isa. 4. 5, 6.
22 Se e fikile amapolise, ka ba fuma-
nanga etilongweni, a buya a bika,
23 E ti, Itilongo sa li fumana li vali-
we, li qinile impela; abalindi bemi nga
pandhle ebusweni beminyango: sa vu-
la, ka sa fumana muntu ngapakati.
24 Umpristi omkulu nenduna yete-
mpeli nezikulu zabapristi, se be zwile
lezizindaba, ba ngabaza ngazo ukuba lo-
ku ko petwa ngani. isa. 4. 1.
25 Kwa fika umuntu wa ba tyela, e ti,
Bhekani lababantu eni ba fake etilo-
ngweni, ba setempelini, be mi ba fundi-
sa abantu.
26 Kona kwa ya induna kanye nama-
polise, ya ba leta, be nga ba qubi nga-
mandhla kodwa, ngokuba besaba aba-
ntu funa ba kandwe ngamatye.
Mat. 21. 26.
27 Se be fike nabo, ba ba misa empa-
katini: umpristi omkulu wa ba buza,
28 E ti, A si ni yalanga nokuniyala,
ukuba ni nga fundisi nga leligama na?
bhekani, se ni gcwalisile iJerusalema
ngokufundisa kwenu, ni ti ni ya kusi-
tolisa icala legazi la lomuntu. isa. 4. 18.
isa. 2. 23, 36. & 3. 15. & 7. 52.
Mat. 23. 35. & 27. 25.
29 Wa pendula uPetro nabanye aba-
postoli, ba ti, Nga si lalela uTixo ku
nabantu. isa. 4. 19.
30 uTixo wa obaba betu u m vusile
uJesu, ena m bulala, na m panyeka
emtini; isa. 3. 13. & 22. 14.
isa. 10. 39. & 13. 29. Gal. 3. 13. 1 Pet. 2. 24.
31 Lowo u m pakamisele uTixo nga-
kwesokunene sake, a be iNkosi noMsi-
ndisi, ukuba a nike abaIsraeli ukupe-
nduka nokutetelelwa izono. isa. 2. 33.
Heb. 2. 10. & 12. 2. Mat. 1. 21. ‖ Luk. 24. 47.
isa. 3. 26.
32 Tina si ngofakazi bake ba lezizinto,
kanye noMoya o ingcwele, a m pile
uTixo abamlalelayo. John. 15. 26, 27.
33 Ba ti ukuzwa loku, ba tukutela,
benza icebo lokubabulala.
isa. 2. 37. & 7. 54. & 22. 3.
34 Kona kwa suka umuntu wema
empakatini, umFarisi, uGamalieli iga-
ma lake, umfundisi womteto, odumi-
leyo ebantwini bonke, wa yala ukuba
abapostoli ba punyiswe isikatyana;
35 Wa ti kubo, Madoda abaIsraeli,
Qapelani loko eni ya kukwenza ku la-
babantu.
36 Ngokuba ngapambili kwa lezizi-
nsuku, kwesuka uTeuda, e ti u ngumu-
ntu omkulu; ba hlangana naye abantu
ba nga ba amakulu amane kepa wa
bulawa, yena nabo bonke abamlalelayo,
ba citeka, ba pela.
37 Ngasemva kwa lomuntu, kwesuka
uJuda wa seGalile, ezinsukwini zokuba-
lelwa, wa ba hola abantu abaningi, ba
m landela; wa bulawa naye nabo bonke
abamlalelayo, ba citeka.
38 Kaloku ngi ti kini, Sukani ku la-
babantu, ni ba yeke; ngokuba uma le-
licebo na lomsebenzi ku ngowabantu,
ku ya kuciteka; Amazwi 21. 30.
39 Kodwa uma ku ngoka Tixo, ni nge
ku cite, funa mhlaumbe ni funyanwe
ni lwa noTixo. Luk. 21. 15. 1 Kor. 1. 25.
isa. 23. 9.
40 Ba m vumela; ba biza abapostoli,
ba ba tyaya, ba ba yala ukuba ba nga
kulumi ngegama lika Jesu, ba ba yeka.
isa. 4. 18. Mat. 10. 17. & 23. 34. Mark 13. 9.
41 Ba puma empakatini, be tokoza
ngokuba ku tiwa, be fanele ukupatwa
kabi ngegama lake. Mat. 5. 12.
Fil. 1. 29. 1 Pet. 4. 13, 16.
42 A ba yekanga ukufundisa noku-
shumayela ngoJesu Kristu imihla yo-
nke etempelini na sezindhlini zonke.
isa. 2. 46. & 4. 20, 29.

## ISAHLUKO 6.

KWA ti nga leyomihla, se be vamile
abafundi, amaGreki a sola abaHe-
beru, a ti abafelokazi ba kubo ba ncity-
wa ekwabiweni kwemihla ngemihla.
isa. 2. 41. & 4. 4. & 5. 14. ‖ isa. 4. 35. & 9. 29.
& 11. 20.
2 Aba ishumi nambili ba biza ibandhla
labafundi, ba ti, A ku fanele tina si yeke
izwi lika Tixo, si konze amatebula.
Eks. 18. 17.
3 Ngaloku, bazalwane, ketani pakati
kwenu abantu aba isikombisa abaqoto,
aba gcwele uMoya o ingcwele noku-
hlakanipa, esi nga ba misela lomse-
benzi.
Dut. 1. 13. isa. 16. 2. 1 Tim. 3. 7.
4 Kepa tina si ya kuqinisa ukukuleka
nokukonza izwi. isa. 2. 42.
5 Kwa ba kuhle lokukutyo kubantu
bonke; ba keta uStefano, umuntu o
gcwele ukukolwa noMoya o ingcwele,
noFilipu, noProkoro, noNikanori, no-

Timona, noParmena, noNikola, ikolwa la seAntioki. isa. 11. 24. & 8. 5, 26. & 21. 8. Isam. 2. 6, 15.

6 Ba ba misa pambi kwabapostoli: ba kuleka, ba beka izandhla pezu kwabo. isa. 1. 24. & 13. 3. 1 Tim. 4. 14. & 5. 22. 2 Tim. 1. 6.

7 Kwanda izwi lika Tixo; abafundi ba vama kakulu eJerusalema; nabapristi abaningi ba kolwa. isa. 12. 24. & 19. 20. John. 12. 42.

8 uStefano e gcwele umusa namandhla, wenza izimangaliso nezibonakaliso ezikulu ebantwini.

9 Kona kwesuka abanye bendhlu yokusonta okutiwa eyabaLibertino, naba seKurene, naba seAlesandria, nabavela eKilikia, na seAsia, ba pikisana noStefano.

10 Kepa ba be nge namandhla okupika ukuhlakanipa nomoya a shumayela ngawo. Luk. 21. 15. Isai. 54. 17.

11 Kona ba quba abantu bamanga aba ti, Si m zwile e shumayela amazwi enhlamba, e tuka uMosi noTixo. 1 Ama. 21. 10, 13.

12 Ba vusa abantu, namalunga, nababali, beza ba m bamba, ba m yisa empakatini.

13 Ba misa ofakazi bamanga aba ti, Lomuntu a ka yeki ukushumayela amazwi okutuka lendawo engcwele nomteto.

14 Si m zwile e ti, uJesu lo wa seNazareta u ya kucita lendawo, a pendule imikuba a si nika yona uMosi. isa. 25. 8. Dan. 9. 26.

15 Bonke aba be hlezi empakatini ba m bhekisisa, ba bona ubuso bake ku nga ti ubuso bengelosi.

## ISAHLUKO 7.

WA ti umpristi omkulu, Nembala lezinto zi njalo na?

2 Wa ti, Madoda, bazalwane, nobaba, lalelani. uTixo wobukosi wa bonakala kubaba wetu uAbrahama, e se seMesopotamia, e nga ka hlali eKarana, isa. 22. 1.

3 Wa ti kuye, Suka ezweni la kini, na sezihlotyeni zako, u ye ezweni engi ya kukubonisa lona. Gen. 12. 1.

4 Kona wa puma ezweni lamaKaldia, wa hlala eKarana. Se e file uyise, uTixo wa m susa lapo, wa m hlalisa ku lelizwe eni hlezi kulo kaloku. Gen. 11. 31. & 12. 4, 5.

5 Kodwa ka m nikanga ifa kulo, qa, nabala lonyawo; kepa wa m tembisa wa ti u za kumnika lona, li be lake nelenzalo yake emva kwake, e nga ka bi namntwana. Gen. 12. 7. & 13. 15. & 15. 3, 18. & 17. 8.

6 uTixo wa shumayela ngokunje, wa ti, Inzalo yake i ya kuba abafo ezweni lezizwe, ba yenze izigqili, ba i pate kabi iminyaka e ngamakulu amane. Gen. 15. 13, 14. Eks. 12. 40.

7 Isizwe e ya kuba izigqili kuso ngo si jezisa, wa tyo uTixo; emva kwa loko i ya ku puma, i ngi konze ku lendawo. Eks. 3. 12.

8 Wa m misela isivumelwano sokusoka; njalo wa zala uIsaka; wa m soka ngosuku lwesishiyagalombili; uIsaka wa zala uJakobe; uJakobe wa zala okoko aba ishumi nambili. Gen. 17. 9–12. & 21. 2–4. & 25. 26. & 29. 31–35. & 30. 5–24. & 35. 18, 23–26.

9 Okoko ba be nomona, ba tenga ngoJosefa a ye Egipite: kodwa uTixo wa be naye. Gen. 37. 4, 11, 28. Izihl. 105. 17. ‖ Gen. 39. 2, 21, 23.

10 Wa m kulula ku zo zonke izinhlupeko zake, wa m nika umusa nokuhlakanipa pambi kuka Faro, inkosi ya sEgipite; wa m enza umbusi pezu kwEgipite na pezu kwendhlu yonke yake. Gen. 41. 37. & 42. 6.

11 Kwa fika indhlala ezweni lonke la sEgipite nela seKanani, nokuhlupeka okukulu; obaba betu a ba fumana ukudhla. Gen. 41. 54.

12 Kepa uJakobe se e zwile ku tiwa a kona amabele Egipite, wa qala wa tuma obaba betu. Gen. 42. 1.

13 Kwa ti ngokwesibili uJosefa waziwa abafo wabo, kwa bikwa kuFaro aba kubo baka Josefa. Gen. 45. 4, 16.

14 uJosefa wa tuma wa biza uyise uJakobe nendhlu yonke ya kubo, abantu abamashumi a isikombisa nanhlanu. Gen. 45. 9, 27. & 46. 27. Dut. 10. 22.

15 Wehla uJakobe wa ya Egipite, wa fa yena, nobaba betu. Gen. 46. 5. & 49. 33. Eks. 1. 6.

16 Ba yiswa eSikemi, ba mbelwa etuneni ela tengwa uAbrahama ngemali kubantwana baka Emori, uyise ka Sikemi. Eks. 13. 19. Josh. 24. 32. Gen. 23. 16. & 33. 19.

17 Kepa se si sondele isikati sesitembiso, uTixo a si qinisa kuAbrahama ngokufunga, abantu banda, ba ba baningi Egipite. Gen. 15. 13. Eks. 1. 7. Izihl. 105. 24.

18 Kwa za kwa vela enye inkosi e bi nga m azi uJosefa.

19 Yona ya pata ngobuqili isizwe sa
kiti, ya ba hlupa obaba betu, ya ti ma
ba lahle izingane zabo, zi nga pili.
Eks. 1. 22.
20 Nga lesosikati wa zalwa uMosi, e
muhle kakulu, wondhliwa izinyanga
ezintatu endhlini ka yise. Eks. 2. 2.
Heb. 11. 23.
21 Se e lahliwe, indodakazi ka Faro
ya m tola, ya mondhla a be umntwana
wayo. Eks. 2. 3–10.
22 uMosi wa fundiswa ukuhlakanipa
konke kwaba sEgipite; wa ba nama-
ndhla ngamazwi na ngemisebenzi.
Luk. 24. 19.
23 E se e neminyaka emashumi ama-
ne, kwa ngena enhliziyweni yake uku-
ba a hambela abafo wabo, abantwana
baka Israeli. Eks. 2. 11, 12.
24 Wa bona umuntu wa kubo e petwe
kabi, wa m vikela, wa m pindisela ohlu-
tyiweyo, wa m bulala o wa sEgipite.
25 Wa e ti abafo wabo ba za kuqonda
ukuti, uTixo u za kubakulula ngesa-
ndhla sake; kepa a ba qondanga.
26 Ngangomso wa fika kubo, se be lwa,
wa ba lamula, e ti, Madoda, ni ngabaza-
lwane, nonana ngani na? Eks. 2. 13.
27 Kepa owa m ona owakelene naye,
wa m kapa, e ti, Ubani o kwenze inkosi
nomahluli pezu kwetu na? Luk. 12. 14.
28 U funa ukubulala mina, njengaloku
wa m bulala o wa sEgipite izolo na?
29 uMosi wa baleka nga lokokutyo,
wa ya wa ba umfo ezweni la seMedia,
lapo wa zala kona amadodana amabili.
Eks. 2. 15, 22. & 4. 20. & 18. 3, 4.
30 Se ku pele iminyaka emashumi
amane ingelosi yeNkosi ya bonakala
kuye ehlane la sentabeni ya seSinai, i
selangabini lomlilo esihlahleni.
Eks. 3. 2–7.
31 uMosi e bona, wa mangala ngesibo-
nakaliso; e sa sondela e bhekisisa, kwe-
zwakala kuye izwi leNkosi,
32 Li ti, Ngi nguTixo wa woyihlo ba-
ko, uTixo ka Abrahama, noTixo ka Isa-
ka, noTixo ka Jakobe. uMosi wa tutu-
mela, wa e nge nasibindi sokubhekisisa.
33 Inkosi ya ti kuye, Kumula izicatu-
lo zako ezinyaweni zako; ngokuba inda-
wo o mi kuyo i umhlabati o ngcwele.
Josh. 5. 15.
34 Ngi bonile nokubona ukuhlutywa
kwabantu bami aba sEgipite; ngi zwile
ukububula kwabo, ngehlile ukuze ngi
ba kulule. A ku ze kaloku ngi za ku-
kutuma, u ye Egipite.

35 uMosi lowo aba m alayo, be ti,
Ubani o kwenze inkosi nomahluli?
uTixo wa m tuma yena lo, a be inkosi
nomkululi, ngesandhla sengelosi eya
bonakala kuye esihlahleni. Imib. 20. 16.
36 Yena wa ba pumisa, e zenza izima-
ngaliso nezibonakaliso ezweni la sEgi-
pite, na 'selwandhle olubomvu, na se-
hlane iminyaka emashumi amane.
Eks. 7, & 8, & 9, & 10, & 11, & 14. &. 12. 41.
& 33. 1. Izihl. 105. 27. ‖ Eks. 14. 21, 27.
Eks. 16. 1, 35.
37 Uyena uMosi lowo, owa ti kuba-
ntwana baka Israeli, iNkosi uTixo wenu
i ya kunivusela umprofeti kubazalwane
benu o njengami; ni ya kumuzwa yena.
Dut. 18. 15. isa. 3. 22.
38 Lo u nguye owa e kona ebandhleni
ehlane, nengelosi eya shumayela naye
entabeni ya seSinai, kanye nobaba betu;
owamkela amazwi okupila ukuze a si
nike wona. Eks. 19. 3, 17. Isai. 63. 9.
John. 1. 17. Rome. 3. 2.
39 Kepa obaba betu ba be nga vumi
ukumlalela, ba m ala ba buyela Egipite
ngezinhliziyo zabo.
40 Ba ti kuAroni, Senzele otixo, aba
ya kuhamba pambi kwetu; ngokuba
uMosi lo owa si pumisa ezweni la sEgi-
pite, a sazi ukuba wehlelwe ini.
Eks. 32. 1.
41 Ba suka benza inkonyana nga leyo-
mihla, ba nikela umnikelo emfaneki-
sweni, ba tokoza ngemisebenzi yeza-
ndhla zabo. Izihl. 106. 19.
42 Kona uTixo wa fulatela, wa ba
shiya, ba konze ibandhla lezulu; nje-
ngokulotyiweyo encwadini yabaprofeti
ukuti, Nina ndhlu ka Israeli, be ni ngi
nikele iminikelo nemihlatyelo ehlane
iminyaka emashumi amane na?
Izihl. 81. 12. Hez. 20. 39. Dut. 4. 19.
Jer. 19. 13. ‖ Amosi 5. 25–27.
43 Yebo, na tabata indokodo lika Mo-
loko, nenkanyezi yotixo wenu uRe-
mfani, imifanekiso ena yenza ukuba ni
kuleke kuyo; ngi ya kunimukisa, ngi
ni yise ngapambili kweBabulona.
44 Kwa ku kona kobaba betu ehlane
idokodo lobufakazi njengokumisa kwa-
ke, e tyo kuMosi ukuba a lenze ngomfa-
nekiso, a be u bonile. Eks. 25. 40.
45 Obaba betu kanye noJoshua ba la-
mkela lona, ba ngena nalo, be sa fuya
izwe lezizwe, eza xotywa uTixo ebuswe-
ni ba obaba betu, kwa za kwa ba emihle-
ni ka Davida: Josh. 3. 14. Izihl. 44. 2.
isa. 13. 19.

amehlo ake, a ka bona muntu: ba m
bamba ngesandhla, ba m yisa eDama-
seku.

9 Izinsuku za ba ntatu wa e nga boni,
e nga dhli, e nga puzi luto.

10 Kwa ku kona eDamaseku umfu-
ndi, igama lake li nguAnania; iNkosi
ya ti kuye esibonakaliswem, Anania.
Wa ti, Ngi lapa, Nkosi. isa. 22. 12.

11 Inkosi ya ti kuye, Suka u ye
endhleleni oku tiwa Ilungile, u buze
endhlini ka Juda umuntu igama lake li
nguSauli wa seTarsu: ngokuba nango,
u ya kuleka, isa. 21. 39. & 22. 3.

12 U bonile esibonakaliswem umuntu,
igama lake li nguAnania, e ngena e
beka isandhla pezu kwake, ukuba a
bone.

13 Kona uAnania wa pendula wa ti,
Nkosi, ngi zwile kwabaningi nga lo-
muntu, okubi konke a kwenzile kwaba-
ngcwele bako ba seJerusalema.

14 Na lapa u namandhla a wa piwa
abapristi abakulu ukubopa bonke aba
kuleka egameni lako. isa. 7. 59. & 22. 16.
1 Kor. 1. 2. 2 Tim. 2. 22.

15 Inkosi ya ti kuye, Hamba; ngoku-
ba lo u isitya esiketiweyo imi sokupata
igama lami pambi kwezizwe, namakosi,
nabantwana baka Israeli.
isa. 13. 2. & 22. 21. & 26. 17. 1 Kor. 15. 10.
Gal. 1. 15. Ef. 3. 7. 1 Tim. 2. 7.
2 Tim. 1. 11. Rome 1. 1, 5. & 11. 13.
isa. 25. 22, 23. & 26. 1.

16 Ngokuba ngi ya kumbonisa loko a
za kuhlutywa ngako ngegama lami.
isa. 20. 23. & 21. 11. 2 Kor. 11. 23.

17 Wa hamba, uAnania wa ngena
endhlini; wa beka izandhla pezu kwa-
ke, wa ti, Sauli, mzalwane, iNkosi,
uJesu, owa bonakala kuwe endhleleni
oweza ngayo, i ngi tumile ukuba u bu-
ye u bone, u gcwale uMoya o ingcwele.
isa. 22. 13. ‖ isa. 2. 4.

18 Kwa wa masinyane emehlweni
ake kwa nga ti izinkwetu; wa se e
buya wa bona, wesuka wa bapatizwa.

19 Wa dhla ukudhla, wa qina. uSauli
wa hlala izinsuku nabafundi ba se-
Damaseku. isa. 26. 20.

20 Wa se e shumayela uKristu ezi-
ndhlini zokusonta, ukuti u iNdodana ka
Tixo.

21 Ba mangala bonke abamzwayo, ba
ti, A siye ini lo owa cita eJerusalema
abakuleka ku leligama na? weza lapa
ngaloko, ukuba a ba yise be botyiwe ku-
bapristi abakulu. isa. 8. 3. Gal. 1. 13, 23.

22 Kepa uSauli wanda kakulu ema-
ndhleni, wa bahlula abaJuda aba be
hlezi eDamaseku, e qinisa ukuti, lo u
nguye uKristu. isa. 18. 28.

23 Se ku dhlule izinsuku eziningi,
abaJuda ba ceba ukuba ba m bulale.
isa. 23. 12. & 25. 3. 2 Kor. 11. 26.

24 Kepa icebo labo laziwa uSauli. Ba
linda amasango na semini na sebusuku,
ukuze ba m bulale. 2 Kor. 11. 32.

25 Kona abafundi ba m tabata ebusu-
ku, ba m ehlisa odongeni, be m pate
ngeqoma. Josh. 2. 15. 1 Sam. 19. 12.

26 uSauli se e fikile eJerusalema, wa
linga ukuhlangana nabafundi: kepa ba
m esaba bonke, be nga kolwa ukuba u
ngumfundi. isa. 22. 17. Gal. 1. 17, 18.

27 Kodwa uBarnaba wa m tabata wa
m yisa kubapostoli, wa ba landisa ukui-
bona kwake iNkosi endhleleni, nokuti i
kulume naye, nokushumayela kwake
ngegama lika Jesu eDamaseku, e mi isi-
bindi. isa. 4. 36.

28 Wa e kona nabo eJerusalema e
ngena e puma. Gal. 1. 18.

29 Wa shumayela ngegama leNkosi
uJesu e mi isibindi: njalo wa kuluma e
pikisana namaGreki: ba linga uku-
mbulala. isa. 6. 1. & 11. 20.

30 Abazalwane se be kwazi loko, ba m
ehlisela eKesaria, ba m tuma a ye eTarsu.

31 Njalo amabandhla a seJudia lonke,
na seGalile, na seSamaria, a be noku-
tula, akiwa, a hamba esaba iNkosi, e
tokoziswa uMoya o ingcwele, andiswa.
isa. 8. 1.

32 Kwa ti uPetro, e dabula ezindaweni
zonke, wehlela na kwabangcwele aba be
hlezi eLida. isa. 8. 14.

33 Wa fumana kona umuntu, igama
lake li nguEnea, owa be e lele embedeni
iminyaka eshiyagalombili, e kwelwe
ubuparalio.

34 uPetro wa ti kuye, Enea uJesu
Kristu u ya ku pilisa; suka u zandhla-
lele umbede wako. Wa se e suka.
isa. 3. 6, 16. & 4. 10.

35 Ba m bona bonke aba be hlezi
eLida na seSarone, ba pendukela eNko-
sini. 1 Kron. 5. 16. isa. 11. 21.

36 Kwa ku kona eJopa umfundikazi,
igama lake li nguTabita, oku tiwa ngo-
kukumshwa uDorka: lowo wa vama
imisebenzi emingileyo, nomusa a we-
nzayo. 1 Tim. 2. 10. Titusi 3. 8.

37 Kwa ti nga lezozinsuku wa gula,
wa fa; ba m geza, ba m beka endhlini e
pezulu. isa. 1. 13.

38 Loku iLida la li seduze neJopa,
abafundi se be zwile ukuti uPetro u ko-
na, ba tuma kuye abantu ababili, be m
ncenga ukuba a nga libali ukuza ku-
bona.
39 Wesuka uPetro, wa hamba nabo.
Se be fikile, ba m yisa endhlini e pezu-
lu: bema naye abafelokazi bonke, be
kala, ba m bonisa izambato nezingubo a
be zenzile uDorka, e se nabo.
40 Kepa uPetro wa ba pumisela bonke
ngapandhle, wa guqa ngamadolo, wa
kuleka: wa pendukela esidunjini, wa
ti, Tabita, vuka. Wa vula amehlo ake,
e bona uPetro, wesuka wa hlala.
Mat. 9. 25. Mark 5. 41, 42. isa. 7. 60.
41 Wa m bamba ngesandhla, wa m lu-
lamisa: wa biza abangcwele nabafeloka-
zi, wa m beka pambi kwabo e se pilile.
42 Kwezwakala loko eJopa lonke:
abaningi ba kolwa iNkosi.
John. 11. 45. & 12. 11.
43 Wa hlala eJopa izinsuku eziningi,
kuSimone umkuhli. isa. 10. 6.

## ISAHLUKO 10.

KWA ku kona eKesaria umuntu, iga-
ma lake uKornelio, e induna yeku-
lu yebuto okutiwa ela seTali,
2 E ngumuntu okolekayo, nowesaba
uTixo, yena nayo yonke indhlu yake,
wa babela abantu kakulu, wa kuleka
kuTixo njalonjalo. isa. 22. 12.
3 Ngehora ku nga ti lesishiyagalolu-
nye lemini, wa i bonisisa ngesiboniso
ingelosi ka Tixo i ngena kuye, i ti kuye,
Kornelio. isa. 11. 13.
4 Wa i bheka, wesaba, wa ti, Ku ini,
Nkosi? Ya ti kuye, Ukukuleka kwa-
ko, nokwabela kwako, kwenyukile ku
isikumbuzo pambi kuka Tixo.
5 A ku tume abantu, ba ye eJopa, u
bize uSimone, o tiwa uPetro:
6 U ngenisile kuSimone umkuhli,
indhlu yake i nga selwandhle. Lowo u
ya kukutyela o nga kwenzayo. isa. 9. 43.
isa. 11. 14.
7 Se i mukile ingelosi eya shumayela
kuKornelio, wa biza izinceku zake ezi-
mbili, nebuto elikolekayo kwababambe-
lele kuye;
8 Se e ba tyelile konke loko, wa ba
tuma eJopa.
9 Ngangomso, be sa hamba, be sonde-
la emzini, uPetro wenyukela pezu kwe-
ndhlu, ukuba a kuleke, ku nga ba ihora
lesitupa: isa. 11. 5–14.
10 Wa lamba kakulu, wa tanda uku-
dhla: kodwa be sa lungisa, wehlelwa
isiyezi,
11 Wa bona izulu li vulekile, nesitya
sehlela kuye, kwa nga ti ingubo enkulu,
i botyiwe ngamacopo amane, yehliselwa
emhlabeni: isa. 7. 56.
12 Kwa ku kona pakati kwayo izi-
lwane zonke zomhlaba ezi nezinyawo
ezine, nezilo za sendhle, nezihululeka,
nezinyoni zezulu.
13 Kwa fika kuye izwi li ti, suka,
Petro, u hlabe, u dhle.
14 uPetro wa ti, Ai, Nkosi; ngokuba
a ngi zanga ngi dhle into embi nenga-
dhliwayo. Levi 11. 2–47. & 20. 25.
Dut. 14. 4–20. Hez. 4. 14.
15 Izwi la buya la fika kuye ngokwe-
sibili, ti ti, Loko a ku hlanzileyo uTixo,
u nga tyo wena ukuti kubi. Mat. 15. 11.
Rome 14. 14, 17, 20. 1 Kor. 10. 25.
1 Tim. 4. 4. Titusi 1. 15.
16 Loko kwa pindwa katatu: isitya
sa buya senyuselwa ezulwini.
17 uPetro e sa cabanga ukuba ku tini
lesosiboniso a be si bonile, bheka, abantu
aba be tunyiwe uKornelio, se be buzile
indhlu ka Simone, bemi esangweni.
18 Ba biza, ba buza ukuba ku ngeni-
sile kona uSimone, o tiwa uPetro.
19 uPetro, e sa zindhla isiboniso, uMo-
ya wa ti kuye, Nampa abantu abatatu,
be ku funa.
20 A ke u suke, wehle, u hambe nabo,
u nga ngabazi luto, loku ngi ba tumile
mina. isa. 15. 7–9.
21 Kona uPetro wehlela ku labobantu
abe be tunyiwe uKornelio, ba ye kuye,
wa ti, Bhekani, imina eni m funayo: ku
indabani eni ze ngayo na?
22 Ba ti, uKornelio, induna yekulu,
umuntu olungileyo nomesaba uTixo, o
dunyiswa isizwe sonke sabaJuda, wa
yalwa ingelosi engcwele, ukuba a ku
bize u ze endhlini yake ezwe amazwi
kuwe.
23 Kona wa ba ngenisa endhlini, wa
bamkela. Ngangomso uPetro wemuka
nabo, ba m pelekezela abanye abaza-
lwane ba seJopa.
24 Ngangomso ba ngena eKesaria,
uKornelio wa e sa ba linda, se e bizile
aba kubo nezihlobo zake ezikulu.
25 Kwa ti, uPetro e sa ngena, uKo-
rnelio wa m hlangabeza, wa wa ezinya-
weni zake, wa kuleka.
26 Kodwa uPetro wa m vusa, e ti,
Sukume: nami ngi ngumuntu nje.
isa. 14. 15. Isam. 19. 10. & 22. 9.

27 E sa kuluma naye, wa ngena, wa
fumana abaningi aba be butene kona.
28 Wa ti kubo, Ni yazi ukuba kwale-
kile umuntu o ngumJuda a hlangane
nowezizwe, eze kuye; kepa uTixo u ngi
bonisile ukuba ngi nga tyo kumuntu
ukuti, mubi nongahlanzekile. John. 4. 9.
& 18. 28. isa. 11. 3. Gal. 2. 12, 14.
29 Njalo lapa ngi biziwe, ngeza, ngi
nga libalanga; ngi ya buza, ni ngi bize-
leni na?
30 Wa ti uKornelio, Se ku izinsuku
ezine iloku nga ngi zila ukudhla kwa za
kwa ba lelihora; ngehora lesishiyagalo-
lunye nga kuleka endhlini yami, kwe-
ma umuntu pambi kwami, embete ingu-
bo ekazimulayo, isa. 1. 10. Mat. 28. 3.
31 Wa ti, Kornelio, ku zwakele uku-
kuleka kwako, umusa wako u kunju-
lwe pambi kuka Tixo.
32 A ke u tume eJopa, u bize uSimo-
ne, o tiwa u Petro; u ngenisile endhlini
ka Simone umkuhli, ngaselwandhle:
se e fikile wo ku shumayeza.
33 Njalo nga tyetya nga tuma kuwe:
wenze kahle wena ngokufika. Kaloku
se si kona sonke pambi kuka Tixo, uku-
ba si zwe konke o ku yalelwe uTixo.
34 Kona uPetro wa vula umlomo wa-
ke, wa ti, Nembala, ngi ya bona ukuba
uTixo ka naki isimo somuntu:
Dut. 10. 17. 2 Kron. 19. 7. Jobe 34. 19.
35 Kodwa ezizweni zonke omesaba-
yo, nokwenza ukulunga, u yamkelwa
uye. isa. 15. 9. Rome 2. 13, 27. & 3. 22, 29.
& 10. 12, 13. 1 Kor. 12. 13. Gal. 3. 28.
Ef. 2. 13, 18. & 3. 6.
36 Izwi uTixo a li tumela kubantwana
baka Israeli, e shumayela ukutula ngo-
Jesu Kristu: (u iNkosi yabo bonke ye-
na.) Kol. 1. 20. Mat. 28. 18. Rom. 10. 12.
Isam. 17. 14. & 19. 16.
37 Ni ya lazi lelozwi eli menyezelwe
eJudia lonke; la qala eGalile, emva ko-
kubapatizwa a ku shumayelayo uJoha-
ne; Luk. 4. 14.
38 Lokuti uTixo wa m gcoba uJesu
wa seNazareta ngoMoya o ingcwele na
ngamandhla; owa hamba njalo enza
umusa, e pilisa bonke aba be kwelwe
uSatani; ngokuba uTixo wa be naye.
isa. 2. 22. & 4. 27 John. 3. 2.
39 Nati si ngofakazi bako konke a
kwenzayo ezweni labaJuda na seJeru-
salema; ba m bulala, ba m panyeka
emtini: isa. 2. 32. & 5. 30.
40 Lowo uTixo wa m vusa ngosuku lwe-
sitatu, wa m bonakalisa obala; isa. 2. 24.
41 Ka m bonakalisanga kubantu bo-
nke, kodwa kofakazi aba miselwa uTi-
xo ngapambili, itina esa dhla, sa puza
naye emva kokuvuka kwake kwabafi-
leyo. John. 14. 17, 22. isa. 13. 31.
Luk. 24. 30, 43. John. 21. 13.
42 Wa si yala ukuba si shumayele ku-
bantu, si qinise ukuti uyena o miselwe
uTixo, a be umahluli wabapilayo naba-
fileyo. Mat. 28. 19, 20. isa. 1. 8.
John. 5. 22, 27. isa. 17. 31. Rome 14. 9.
2 Tim. 4. 1. 1 Pet. 4. 5.
43 Abaprofeti bonke ba qinisa ngaye
ukuti, bonke abakolwa uye ba ya kute-
telelwa izono ngegama lake. Isai. 53. 11.
Jer. 31. 34: Dan. 9. 24. Mika 7. 18.
isa. 26. 22. ‖ isa. 15. 9. & 26. 18. Rome 10. 11.
Gal. 3. 22.
44 uPetro e sa shumayela leziziudaba,
ba se behlelwa uMoya o ingcwele bonke
aba li zwayo izwi. isa. 11. 15.
45 Abokusoka abakolwayo, aba beze no-
Petro, ba mangala loku isipo sika Moya
o ingcwele si telwe na kwabezizwe.
isa. 11. 18.
46 Ngokuba be bezwa be shumayela
ngezilimi, be dumisa uTixo. Kona uPe-
tro wa pendula, wa ti,
47 Amanzi a nqatywa umuntu, ukuba
ba nga bapatizwa laba aba piwe uMoya
o ingcwele njengati na?
isa. 11. 17. & 15. 8, 9. Rome 10. 12.
48 Wa ba yala ukuba ba bapatizwe
ngegama leNkosi. Kona ba m ncenga
ukuba a ke a hlale izinsukwana.
1 Kor. 1. 17. isa. 2. 38. & 8. 16.

## ISAHLUKO 11.

ABAPOSTOLI nabazalwane aba be
seJudia bezwa ku tiwa izizwe zi la-
mkele izwi lika Tixo.
2 uPetro se e kupukele eJerusalema,
abokusoka ba pikisana naye,
isa. 10. 45. Gal. 2. 12.
3 Be ti, Wa ngena kubantu aba nga
sokanga, wa dhla nabo. isa. 10. 28.
4 Kepa uPetro wa qala wa ba tyelisisa
ngokulandisa, e ti, Luk. 1. 3.
5 Be ngi semzini wa seJopa ngi kule-
ka: ngehlelwa isiyezi, nga bona isibo-
nakaliso, kwehla isitya, ku nga ti ingu-
bo enkulu, yehliswa ezulwini ngama-
copo amane, ya fika kimi:
isa. 10. 9–32.
6 Nga i bheka, nga qonda, nga bona
izilwane zomhlaba ezi nezinyawo ezine,
nezilo za sendhle, nezihululeka, nezi-
nyoni zezulu.

7 Ngezwa izwi li ti kimi, Suka, Petro, u hlabe, u dhle.

8 Nga ti, Ai, Nkosi, ngokuba a ku zanga ku ngene emlonyeni wami into embi nengadhliwayo.

9 Kwa pinda kabili izwi li vela ezulwini, la ngi pendula ngokuti, Loko a ku hlanzile uTixo, u nga tyo wena ukuti kubi.

10 Loko kwa pindwa katatu: kwa buya konke kwa kutyulelwa ezulwini.

11 Bheka, ku se ku fike endhlini, enga ngi kuyo, abantu abatatu aba tunyelwe kimi, be vela eKesaria.

12 Kona uMoya wa tyo kimi ukuba ngi hambe nabo, ngi nga ngabazi luto. Ba ngi pelekezela lababazalwane aba isitupa, sa ya sa ngena endhlini ya lowomuntu: isa. 10. 23.

13 Wa si tyela ukubona kwake ingelosi endhlini yake, i mi i ti kuye, Tuma abantu, ba ye eJopa, u bize uSimone, o tiwa uPetro.

14 U ya kukutyela amazwi, o ya kusindiswa ngawo, wena nayo yonke indhlu yako.

15 Ngi sa qala ukushumayela, behlelwa uMoya o ingcwele, njengati sehlelwa uyena kuqala. isa. 2. 4.

16 Kona nga kumbula izwi leNkosi lokuti, uJohane wa bapatiza ngamanzi, kodwa nina ni ya kubapatizwa ngoMoya o ingcwele. Mat. 3. 11.
isa. 1. 5. & 19. 4.

17 Njalo uma uTixo wa ba pa isipo, njengaloku u si pe tina aba kolwa iNkosi uJesu Kristu, poke, ngi ngubani mina, ukuba ngi m pikise uTixo na?
isa. 10. 47. & 15. 8, 9.

18 Se be zwa loku ba tula, ba bonga uTixo be ti, Nembala uTixo u nikile abezizwe ukupenduka, ba pile.

19 Njalo labo aba be hlakazekile ngokuhlutywa okwesuka ngoStefano, ba hamba ba ya eFenike, na seKupro, na seAntioki, ba shumayela izwi kubaJuda bodwa, be nga shumayeli kwabanye.
isa. 8. 1.

20 Abanye kubo ba be ngabantu ba seKupro na ba seKurene; se be fikile eAntioki, ba kuluma kumaGreki, be shumayela ivangeli leNkosi uJesu.
isa. 6. 1. & 9. 29.

21 Isandhla seNkosi sa si nabo; ba kolwa abaningi, ba pendukela eNkosini. Luk. 1. 66. isa. 9. 35.

22 Kwezwakala indaba yaloku ezindhlebeni zebandhla la seJerusalema: kwa tunywa uBarnaba, ukuba a ye Antioki. isa. 9. 27.

23 Se e fikile, wa bona umusa ka Tixo, wa ba yala bonke ukuba ba namatele eNkosini ngokuqina kwenhliziyo.
isa. 13. 43. & 14. 22.

24 Wa e ngumuntu olungileyo, e gcwele uMoya o ingcwele nokukolwa: kwenezezelwa abantu abaningi eNkosini.
isa. 6. 5.

25 Kona uBarnaba wemuka, wa ya eTarsu, e ya kufuna uSauli. isa. 9. 30.

26 Se e m fumene, wa m yisa eAntioki. Ba be butana nebandhla wa za wa pelela umnyaka, ba fundisa abantu abaningi: kwa qala eAntioki abafundi ba tiwa abaKristu.

27 Nga lezozinsuku kwa fika abaprofeti eAntioki, be vela eJerusalema.
isa. 13. 1. & 15. 32. & 21. 9. 1 Kor. 12. 28.
Ef. 4. 11.

28 Kwesuka omunye kubo, igama lake uAgabu, wazisa ngoMoya ukuti, ku za kuba kona indhlala enkulu ezweni lonke; ya fika emihleni ka Klaudio Kesari. isa. 21. 10.

29 Abafundi ba zimisela, ku be ilowo ngokwemfuyo yake ukuba ba tume, ba ba size abazalwane aba hlezi eJudia.

30 Benza njalo, ba tumela emalungeni ngezandhla zika Barnaba noSauli.
isa. 12. 25.

## ISAHLUKO 12.

NGA lesosikati uHerodi inkosi welula izandhla, ukuba a hlupe abanye ba sebandhleni.

2 Wa bulala ngesinkemba uJakobe umfo wabo ka Johane.
Mat. 4. 21. & 20. 23.

3 Se e bone ukuba kuhle kubaJuda, wa buya wa tabata noPetro. (Kwa ku izinsuku zezinkwa ezi nge namvubelo).
Eks. 12. 14, 15. & 23. 15.

4 Wa m bamba, wa m faka etilongweni, wa m nikela kumaviyo amane amabuto amane, ukuba a m linde, e ti, u ya kumkupulela ebantwini emva kwepasika.

5 Njalo uPetro wa gcinwa etilongweni: kepa wa kulekelwa nokukulekelwa ibandhla kuTixo.
2 Kor. 1. 11. Ef. 6. 18.

6 uHerodi e se za kumpumesa, nga lobobusku uPetro wa e lele pakati kwamabuto amabili, e botyiwe ngamaketanga amabili; abalindi be semnyango ba gcina itilongo.

7 Kwa fika ingelosi yeNkosi, yema
kona, kwa kanya ukukanya endhlini;
ya m bambata uPetro ohlangotini, ya m
vusa; i ti, suka masinyane. Kwa se ku
wa amaketanga ake ezandhleni.
isa. 5. 19.
8 Ingelosi ya ti kuye, Binca, u fake
izicatulo zako: wenza njalo. Ya ti
kuye, Yembata ingubo yako, u ngi la-
ndele.
9 Wa puma wa i landela; e ngazi
ukuba ku iqiniso okwenziwa ingelosi:
kodwa wa ti wa bona isibonakaliso.
Izihl. 126. 1. isa. 10. 3, 17. & 11. 5.
10 Ba dhlula abalindi bokuqala nabesi-
bili, ba fika esangweni lensimbi eli bhe-
ka emzini, la zivulekela; ba puma, ba
dhlula indhlela ya banye; kona inge-
losi yesuka ya m shiya. isa. 16. 26.
11 uPetro, se e qondile, wa ti, Kaloku
se ngi yazi, ku qinisile, iNkosi i tumile
ingelosi yayo, ya ngi kulula esandhleni
sika Herodi na sekubhekeni konke kwa-
bantu baka Juda. Jobe 5. 19.
Izihl. 33. 18, 19. & 34. 22. & 41. 2. & 97. 10.
2 Kor. 1. 10.
12 Se e bonisise, wa ya endhlini ka
Maria, unina ka Johane, o tiwa uMarko,
lapo ba be butene abaningi, be kuleka.
isa. 4. 23. isa. 15. 37.
13 uPetro e sa gqongqota esivalweni
sesango, kweza kulalela intombazana,
igama layo li nguRoda.
14 Ya lazi izwi lika Petro, kepa ngo-
kujabula a i vulanga isango; ya gijimela
endhlini, ya bika, ya ti, uPetro u se mi
esangweni.
15 Ba ti kuyo, U ya hlanya. Ya qini-
sisa, ya ti, ku njalo. Ba ti, Ku ingelosi
yake. Mat. 18. 10.
16 Kodwa uPetro wa gqongqota nja-
lo: ba vula, ba m bona, ba mangala.
17 Wa ba qweba ngesandhla ukuba ba
tule, wa ba landisa ukumkipa kweNkosi
etilongweni. Wa ti, Bikelani, uJakobe
nabazalwane loku. Wemuka wa ya
kwenye indawo. isa. 13. 16. & 19. 33.
& 21. 40.
18 Se ku sile, kwa ba kona uvalo olu-
kulu emabutweni, lokuba wehlelwe ini
uPetro.
19 uHerodi, se e m funile, e nga m fu-
mananga, wa buzisisa abalindi, wa yala
ukuba ba bulawe. Wehla eJudia, wa ya
eKesaria, wa hlala kona.
20 uHerodi wa tukutela naba seTire
naba seSidone: kepa beza kuye benhli-
ziyonye; se be kolisile uBlastu induna
yendhlu yenkosi, ba kuleka ukutula,
ngokuba izwe la kubo londhliwa nge-
zwe lenkosi. 1 Ama. 5. 9, 11. Hez. 27. 17.
21 Ngosuku olumisiweyo, uHerodi we-
mbata ingubo yobukosi, wa shumayela
kubo.
22 Abantu ba hlokoma; be ti, izwi
lotixo, a silo elomuntu.
23 Kwa ti masinyane ingelosi yeNkosi
ya m tyaya, ngokuba ka m dumisanga
uTixo; wa dhliwa izimpetu, wa fa.
1 Sam. 25. 38. 2 Sam. 24. 17. Izihl. 115. 1.
24 Kepa izwi lika Tixo la kula, landa.
isa. 6. 7. & 19. 20. & 11. 29.
25 uBarnaba noSauli ba buya be pu-
ma eJerusalema, se be qedile ukukonza
kwabo, bemuka noJohane o tiwa uMa-
rko. isa 13. 5, 13. & 15. 37.

## ISAHLUKO 13.

KWA ku kona ebandhleni la seAnti-
oki abaprofeti nabafundisi, oku ku
ti, oBarnaba, noSimeone o tiwa uNigeri,
noLukio wa seKurene, noManane owa
kula kanye noHerodi inkosi, noSauli.
isa. 11. 22–27. & 14. 26. & 15. 35. Rome 16. 21.
2 Be sa konza iNkosi, be zila ukudhla,
wa ti uMoya o ingcwele, Ngahlukani-
seleni uBarnaba noSauli emsebenzini
engi ba bizele wona. Imib. 8. 14. isa. 9. 15.
Mat. 9. 38. isa. 14. 26. Rome 10. 15.
Ef. 3. 7, 8. 1 Tim. 2. 7. 2 Tim. 1. 11. Heb. 5. 4.
3 Kona ba zila, ba kuleka, ba beka iza-
ndhla pezu kwabo, ba ba mukisa.
isa. 6. 6.
4 Njalo se be tunyiwe uMoya o ingcwe-
le, behlela eSelukia; besuka kona, ba
hamba ngomkumbi ba ya eKupro.
isa. 4. 36.
5 Se be fikile eSalami, ba shumayela
izwi lika Tixo ezindhlini zokusonta za-
baJuda. Ba be noJohane e isikonzi na-
bo. isa. 42. 25.
6 Ba dabula esiqingini ba za ba fika
ePafo; ba fumana isanusi, umprofeti
wamanga, umJuda, igama lake li ngu-
Barjesu. isa. 8. 9.
7 Wa e kona kumbusi wezwe, uSe-
rgio Paule, umuntu oqondileyo; wa
biza uBarnaba noSauli, e funa ukuzwa
izwi lika Tixo.
8 Kodwa uEluma isanusi (li njalo
igama lake ngokukumsha), wa ba
pikisa, e funa ukupambukisa umbusi
ekukolweni. Eks. 7. 11. 2 Tim. 3. 8.
9 Kona uSauli, o nguPaule, e gcwele
uMoya o ingcwele wa m jamela,
isa. 4. 8.

10 Wa ti, Wena o gcwele ukukohlisa konke nobuqili bonke, umntwana ka Satani, isita kuko ukulunga konke, a u yi kuyeka ukupambukisa izindhlela ezilungileyo zeNkosi na? Mat. 13. 38.

11 Bheka, isandhla seNkosi si pezu kwako, u ya kuba impumpute, u nga li boni ilanga ngesikati. Kwa se ku mehlela masinyane ikungu nobumnyama; wa hambe e funa abokumhola ngesandhla. 1 Sam. 5. 6.

12 Kona umbusi, e bone okwenzekile, wa kolwa, e mangala ngokufundisa kweNkosi.

13 uPaule naba be naye bemuka ePafo, beza ePerga la sePamfilia uJohane e muka kubo, wa buyela eJerusalema. isa. 15. 38.

14 Bemuka ePerga, beza eAntioki la sePisidia, ba ngena endhlini yokusonta, ngosuku lwesabata, ba hlala. isa. 16. 13. & 17. 2. & 18. 4.

15 Se ku fundwe umteto nabaprofeti, izinduna zendhlu yokusonta, za tumela kubo, za ti, Madoda, bazalwane, uma ni nezwi lokuyala abantu, shumayelani. Luk. 4. 16. Heb. 13. 22.

16 Wesuka uPaule, wa qweba ngesandhla, wa ti, Madoda a kwa Israeli, nani nina bamesaba uTixo, lalelani. isa. 12. 17. & 10. 35.

17 uTixo wa lababantu ba kwa Israeli wa keta obaba betu, wa ba pakamisa abantu be ngabafo ezweni la sEgipite, wa ba kipa kulo ngengalo epakamileyo. Dut. 7. 6, 7. Eks. 1. 1. Izihl. 105. 23, 24. isa. 7. 17. Eks. 13. 14, 16.

18 Wa bondhla ehlane, kwa nga ti iminyaka emashumi amane. Eks. 16. 35. Imib. 14. 33, 34. Izihl. 95. 9, 10. isa. 7. 36.

19 Se e citile izizwe ezi isikombisa ezweni la seKanani, wa bahlukanisela izwe labo ngenkato. Dut. 7. 1. Josh. 14. 1, 2. Izihl. 78. 55.

20 Ngasemva kwa loko, wemisa abahluli kwa nga ti iminyaka ya ba makulu amane namashumi a isihlanu, kwa za kwa ba uSamueli umprofeti. Abahl. 2. 16. 1 Sam. 3. 20.

21 Kona besuka ba cela inkosi: uTixo wa ba nika uSauli indodana ka Kishi, umuntu wesizwe sika Benjamini, iminyaka ya ba mashumi amane. 1 Sam. 8. 5. & 10. 1.

22 Se e m susile yena, wa ba vusela uDavida, a be inkosi: wa qinisa ngaye, wa ti, Ngi m fumene uDavida ka Jese, umuntu o ngowenhliziyo yami, o ya kwenza konke engi ku tandayo. 1 Sam. 15. 23, 26, 28. & 16. 1, 13. 2 Sam. 2. 4. & 5. 3. Hos. 13. 11. Izihl. 89. 20. 1 Sam. 13. 14. isa. 7. 46.

23 Enzalweni ya lomuntu uTixo wa vezela uIsraeli umsindisi, uJesu, njengesitembiso sake; Luk. 1. 32, 69.

24 uJohane e se shumayele kubantu bonke baka Israeli ukubapatiza kokupenduka, e nga ka fiki yena. Mat. 3. 1.

25 Wa ti uJohane, e sa qeda ukuhamba kwake, Ni tini, ngi ngubani na? A ngi siye; kodwa ku yeza emva kwami yena, ozicatulo zezinyawo zake a ngi fanele ngi zi tukulule. Mat. 3. 11.

26 Madoda, bazalwane, bantwana, bohlanga luka Abrahama, nabo bonke pakati kwenu, aba m esaba uTixo, izwi la lokukusindisa li tunyelwa kini. isa. 3. 26.

27 Ngi ti aba hlezi eJerusalema, namakosi abo, be nga m azi yena, namazwi abaprofeti a fundwa ngamasabata onke, ba wa gcwalisa ngokumlahla. Luk. 23. 34. isa. 3. 17. 1 Kor. 2. 8. Luk. 24. 20, 44. isa. 26. 22.

28 Noma be nga fumananga icala lokuba a fe, ba m nxusa uPilatu ukuba a bulawe. Mat. 27. 22. Mark 15. 13, 14. Luk. 23. 21, 22. isa. 3 13, 14.

29 Se be pelelise konke okwa ku lotyiwe ngaye, ba m ehlisa emtini, ba m faka etuneni. Luk. 18. 31. & 24. 44. John. 19 28, 30, 36, 37. Mat. 27. 59. Mark 15. 46. Luk. 23. 53. John. 19. 38.

30 Kepa uTixo wa m vusa kwabafileyo: Mat. 28. 6. isa. 2. 24.

31 Wa bonwa izinsuku eziningi ilabo aba kupuka naye eGalile, be ya eJerusalema, aba ofakazi bake kubantu. 1 Kor. 15. 5–7. isa. 1. 3, 8, 11. & 2. 32.

32 Njalo tina si ya ni shumayeza izindaba ezilungileyo zokuti, isitembiso aba tenjiswa ngaso obaba betu; Gen. 12. 3. & 22. 18. isa. 26. 6. Rome 4. 13. Gal. 3. 16.

33 Lesi uTixo u si gcwalisile kitina abantwana babo, ngokumvusa uJesu; njengokulotyiweyo esihlabelelweni sesibili ukuti, Wena u iNdodana yami, namhla ngi ku zele. Izihl. 2. 7. Heb. 1. 5. & 5. 5.

34 Na ngokumvusa kwake kwabafileyo, a nga be e sa buya a fe, wa tyo ukuti, Ngo ni nika inhlanhla eqinisileyo ka Davida. Isai. 55. 3.

35 Njalo u ti kwesinye isihlabelelo, A

u yi kuvuma o ingcwele wako a bone ukubola. Izihl. 16. 10.

36 uDavida, e se si konzile isizukulwane sake ngentando ka Tixo, wa lala ubutongo, wa bekwa koyise bake, wa bona ukubola: 1 Ama. 2. 10. isa. 2. 29.

37 Kepa yena owa vuswa uTixo ka bonanga ukubola.

38 A ke nazi, madoda, bazalwane, ukuba ku shunyayelwa kini ukutetelelwa izono nga lowo: Jer. 31. 34. Dan. 9. 24. Luk. 24. 47. 1 John. 2. 12.

39 Nokuba bonke abakolwayo ba tetelelwa konke e be ni nga yi kutetelelwa kona ngomteto ka Mosi.
Isai. 53. 11. Rome 3. 28. & 8. 3.

40 Qondanike, ni ngehlelwa iloku okwa shunyayelwa umprofeti ukuti,
Isai. 29. 14. Hab. 1. 5.

41 Bhekani, nina badelayo, ni mangale, ni nyamalale; ngokuba ngi sebenza umsebenzi emihleni yenu, umsebenzi, eni nga yi kukolwa iwo, noma ni u tyelwa umuntu.

42 Se be pumile endhlini yokusonta, ba ncenga ukuba lamazwi a shunyayelwe kubo ngesabata elizayo.

43 Ibandhla se li hlakazekile; abaningi kubaJuda nabakonzayo bezizwe ba landela uPaule noBarnaba; labo ba kuluma nabo, ba ba yala ukuba ba hlale emuseni ka Tixo. isa. 11. 23. & 14. 22. Titusi 2. 11. Heb. 12. 15. 1 Pet. 5. 12.

44 Njalo ngesabata elilandelayo kwa cityu kwa butana umuzi wonke ukuzwa izwi lika Tixo.

45 Kodwa abaJuda se be bonile izixuku, ba gcwala umona, ba pika loko okwa shunyayelwa uPaule, be pika, be tuka.
isa. 18. 6. 1 Pet. 4. 4. Jude 10.

46 Kona uPaule noBarnaba ba shumayela, be mi isibindi, ba ti, Kwa ku dingeka ukuba izwi lika Tixo li shunyayelwe kinina kuqala; kepa loku ni li nqaba, ni ti a ni fanele ukupila okupakade, bhekani, se si pendukele kwabezizwe. isa. 3. 26. Dut. 32. 21. Mat. 21. 43. isa. 28. 28.

47 Ngokuba iNkosi i si yale njalo, i ti, Ngi ku bekile, u be ukukanya kwabezizwe, ukuba u be owokusindisa ku ze ku be semikaulweni yomhlaba.
Isai. 42. 6. & 49. 6. Luk. 2. 32.

48 Ba ti abezizwe se be zwile loku, ba jabula, ba li bonga izwi leNkosi: ba kolwa labo aba be miselwe ukupila okupakade. isa. 2. 47.

49 Izwi leNkosi la menyezelwa kulo lonke izwe la kona.

50 Kepa abaJuda ba quba isifazana esikonzayo esidumileyo, nezikulu zomuzi, ba vusela uPaule noBarnaba utyaba, ba ba xotya ezweni labo.
2 Tim. 3. 11.

51 Kodwa ba ba tuntutela utuli lwezinyawo zabo, ba ya eIkonio.
Mat. 10. 14. Mark 6. 11. isa. 18. 6.

52 Abafundi ba gcwala ukutokoza noMoya o ingcwele.
Mat. 5. 12. John. 16. 22.

## ISAHLUKO 14.

KWA ti eIkonio ba ngena bobabili endhlini yokusonta yabaJuda, ba shumayela, kwa za kwa kolwa isixuku esikulu nesabaJuda nesamaGreki.

2 Kodwa abaJuda aba nga kolwayo ba vusa abezizwe, ba cunula izinhliziyo zabo ba za ba xabana nabazalwane.

3 Ngako ba hlala isikati eside, ba shumayela, bemi isibindi ngeNkosi, eya qinisa izwi lomusa wayo, ya ba pa amandhla okwenza izibonakaliso nezimangaliso. Mark 16. 20.

4 Kepa abantu bomuzi ba hlukana; abanye bema nabaJuda, abanye bema nabapostoli. isa. 13. 3.

5 Se be vukelwe abezizwe nabaJuda kanye namakosi abo ukubahlupa nokubakanda ngamatye, 2 Tim. 3. 11.

6 Be kwazi loko, ba balekela eListra na seDerbe, imizi ya seLikaonia, na sezweni la kona: Mat. 10. 23.

7 Ba li shumayela kona ivangeli.

8 Kwa ku kona eListra umuntu e nga qinile ezinyaweni zake, e isityotya iloku wa zalwa unina, e nga zanga a hambe.
isa. 3. 2.

9 Yena wa mu zwa uPaule e shumayela, owa m bhekisisa, wa m bona e kolwa ukuti a nga piliswa,

10 Wa ti ngezwi elikulu, Suka u me ngezinyawo zako. Wa xuma wa hamba.

11 Abantu se be bonile loko a be kwenzile uPaule, ba memeza, be kulumisa okwamaLikaonia, ba ti, Otixo se behlele kitina, be fana nabantu. isa. 8. 10. & 28. 6.

12 Ba qamba uBarnaba ba ti uJupitere, uPaule ba ti uMerkuri, ngokuba e dhlula ngokushumayela.

13 Kona umpristi ka Jupitere, owa e ngapambi komuzi, wa leta izinkabi ezivunulisiweyo emasangweni, e tanda ukubahlabisa kanye nabantu. Dan. 2. 46.

14 Kepa abapostoli uBarnaba noPaule,

be ku zwile loko, ba hxebula izingubo zabo, ba gijimela ebantwini, be memeza,
Mat. 26. 65.

15 Be ti, Madoda, nenzelani loku na? Nati si ngabantu njengani, si ni shumayeza ivangeli ukuba ni yeke lezizinto ezi ize, ni pendukele kuTixo opilileyo, owenza izulu, nomhlaba, nolwandhle, nazo zonke izinto ezi kuzo: isa. 10. 26. Jak. 5. 17. ‖ 1 Sam. 12. 21. 1 Kor. 8. 4. Gen. 1. 1. Izihl. 146. 6. Isam. 14. 7.

16 Ngezikati ezidhlulileyo wa yeka izizwe zonke, zi hambe ngezindhlela zazo. Izihl. 81. 12. isa. 17. 30. 1 Pet. 4. 3.

17 Kepa ka yekanga ukuziqinisela yena, enza okulungileyo, wa si nika imvula ya sezulwini, nezikati zokutela ukudhla, wa kolisa izinhliziyo zetu ngokudhla na ngokujabula. isa. 17. 27. Rome 1. 20. ‖ Levi 26. 4. Jobe 5. 10. Izihl. 68. 9. Mat. 5. 45.

18 Ngokutyo loku ba ba tulisa abantu kalukuni, ukuba ba nga ba hlabisi.

19 Kwa fika abaJuda, be vela eAntioki na seIkonia, ba ncenga abantu, ba m kanda uPaule, ba m hudulela ngapandhle, be ti u file. isa. 13. 45. 2 Kor. 11. 25. 2 Tim. 3. 11.

20 Kodwa abafundi se be m bunganyele, wesuka wa ngena emzini: ngangomso wemuka noBarnaba ba ya eDerbe.

21 Se be shumayela ivangeli ku lomuzi, be fundisile abaningi, ba buyela eListra, na seIkonio, na seAntioko,
Mat. 28. 19.

22 Ba qinisa abafundi, ba ba yala ukuba beme ekukolweni, be ti, ngezinhlupeko eziningi nga si ngena embusweni ka Tixo. isa. 11. 23. & 13. 43. Luk. 22. 28, 29. Rome 8. 17. 2 Tim. 2. 11, 12. & 3. 12.

23 Bemisa amalunga emabandhleni onke, ba kuleka ba zila ukudhla, ba wa nikela eNkosini a kolwa iyo.

24 Ba dabula ePisidia, ba ya ePamfilia.

25 Ba shumayela izwi ePerga, beukela eAtalia.

26 Bemuka kona ba ya eAntioki ngomkumbi, lapo ba be nikelwe kona emuseni ka Tixo ukuya emsebenzini aba be u qedile. isa. 13. 1, 3. & 15. 40.

27 Se be fikile ba buta ibandhla, ba landisa konke uTixo a be kwenzele bona, ngokuba e be vulele abezizwe umyango wokukolwa. isa. 15. 4, 12. & 21. 19. 1 Kor. 16. 9. 2 Kor. 2. 12. Kol. 4. 3.

## ISAHLUKO 15.

KWEHLA abantu, be vela eJudia, ba fundisa abazalwane, be ti, Uma ni nga soki ngemvelo ka Mosi, ni nge sindiswe. Gal. 2. 12. Fil. 3. 2. Kol. 2. 11. Levi 12. 3.

2 Njalo oPaule noBarnaba bahlukana nabo, ba pikisana kakulu; ba tyo ukuba uPaule noBarnaba nabanye ba kubo ba kupukele eJerusalema kubapostoli namalunga nga leyondaba. Gal. 2. 1.

3 Kona be pelekezelwe ibandhla, ba dabula iFenike neSamaria, ba landisa ukupenduka kwabezizwe, benza ukujabula okukulu kubo bonke abazalwane. Rome 15. 24 1 Kor. 16. 6, 11. isa. 14. 27.

4 Se be fikile eJerusalema, bamkelwa ibandhla nabapostoli namalunga; ba landisa konke uTixo a be kwenzele bona. isa. 14. 27. & 21. 19.

5 Kodwa kwesuka abanye bohlobo lwabaFarisi abakolwayo, be ti, Ku fanele ukubasoka nokubayala ba londe umteto ka Mosi.

6 Kwa butana abapostoli namalunga ukuze ba bone nga leyondaba.

7 Se be pikisene kakulu, wesuka uPetro, wa ti kubo, Madoda, bazalwane, ni yazi se ku kade uTixo wa ngi keta kitina, ukuba ngomlomo wami abezizwe ba li zwe izwi levangeli, ba kolwe. isa. 10. 20. & 11. 12.

8 uTixo o yazi inhliziyo wa ba qinisela, e ba pa uMoya o ingcwele, njengaloku e be si pile tina. 1 Kron. 28. 9. isa. 1. 24. & 10. 44.

9 Ka sahlukanisanga tina nabo, e hlanza izinhliziyo zabo ngokukolwa. isa. 10. 15, 28, 43. 1 Kor. 1. 2. 1 Pet. 1. 22.

10 Po! ni m lingelani uTixo ngokubeka ijokwe entanyeni yabafundi, aba nga banga namandhla okulitwala obaba betu, nati a si nawo? Mat. 23. 4. Gal. 5. 1.

11 Kodwa si ya kolwa ukuti, si ya kusindiswa ngomusa weNkosi uJesu, njengabo ba sindiswa. Rome 3. 24. Ef. 2. 8. Titusi 2. 11.

12 Kona ibandhla lonke la tula; ba lalela oBarnaba noPaule, be landisa izibonakaliso nezimangaliso, uTixo a be xenzile kwabezizwe ngabo. isa. 14. 27.

13 Se be tulile, uJakobe, wa pendula, wa ti, Madoda, bazalwane, ngi laleleni: isa. 12. 17.

14 uSimone u landile, wa ti, uTixo wa hamba abezizwe kuqala, ukuze a li tabatele igama lake abantu kubo.

15 Namazwi abaprofeti a vumelana na
loku, njengokulotyiweyo ukuti,
16 Emva kwa loku ngi ya kubuya, ngi
yake indhlu ka Davida ewileyo; ngi ya
kwaka ukuciteka kwayo, ngi i mise:
Amosi 9. 11, 12.
17 Ukuze abaseleyo ebantwini ba fu-
nisise iNkosi, nabezizwe bonke ababi-
zwa ngegama lami, i tyo iNkosi e kwe-
nza loku.
18 Kwaziwa uTixo imisebenzi yonke
yake, iloku kwa dabuka izwe.
19 Ngako ngi ti mina; ma si nga ba
katazi abezizwe abapendukela kuTixo:
1 Tes. 1. 9.
20 Kodwa ma si ba lobele incwadi
yokuba ba yeke amanyala emifanekiso,
nokuhlobonga, nokuqumbeleneyo, ne-
gazi. Gen. 35. 2. Eks. 20. 3, 23.
Hez. 20. 30. ‖ 1 Kor. 6. 18. 1 Tes. 4. 3.
1 Pet. 4. 3. ‖ Gen. 9. 4. Levi 3. 17.
21 Ngokuba uMosi, kwa ku sendulo,
emzini yonke, e nabo abamshumaye-
layo, e fundwa, ezindhlini zokusonta
amasabata onke. isa. 13. 15, 27.
22 Kona kwa ba kuhle kubapostoli
namalunga, kanye nebandhla lonke,
ukuba ba tumele eAntioki abantu aba-
ketiweyo kubo, kanye noPaule noBa-
rnaba; ba be nguJuda o tiwa uBarsaba,
noSila, izikulu ebazalwaneni; isa. 1. 23.
23 Ba loba incwadi, i petwe ibo, yo-
kuti, Ababostoli namalunga nabaza-
lwane ba ya bingelela abazalwane ba
kwabezizwe ba seAntioki, naba seSiria,
naba seKilikia:
24 Loku be si zwile ku tiwa abanye
aba puma kitina, ba ni kataza ngama-
zwi, be zona izinhliziyo zenu, be ti, Nga
ni soka, ni londe umteto; a si tyongo
njalo kubo:
Gal. 2. 4. & 5. 12. Titusi 1. 10.
25 Se si hlangene nganhliziyonye, be
si ti kuhle, ukuba si tumele kini abantu
abaketiweyo, kanye noBarnaba noPaule
abatandiweyo betu,
26 Abantu aba dele ukupila kwabo
ngegama leNkosi yetu uJesu Kristu.
isa. 14. 19. 1 Kor. 15. 30.
27 Ngako se si tumile uJuda no-
Sila, aba za kunityela leziziuto ngo-
mlomo.
28 Ngokuba se ku kuhle kuMoya o
ingcwele na kitina, ukuba si nga ni
twesi umtwalo omkulu ku na leziziuto
ezifanelekileyo zokuti,
29 Ukuyeka okuhlatyelwe imifane-
kiso, negazi, nokuqumbeleneyo, noku-
hlobonga; uma ni zilinda ku lezo, ni ya
kulunga. Salani kahle.
Isa. 21. 25, Isam. 2. 14, 20.
30 Se be mukisiwe, ba ya eAntioki;
ba mema ibandhla, ba li nika incwadi.
31 La ti ukuifunda, la tokoza ngoku-
luleka kwayo.
32 Futi uJuda noSila, loku ba be aba-
profeti nabo, ba luleka abazalwane nga-
mazwi amaningi, ba ba qinisa:
isa. 14. 22.
33 Ba hlala kona isikati, ba buya be-
muka kubazalwane, be tokoza ba ya ku-
bapostoli. 1 Kor. 16. 11. Hebr 11. 31.
34 [Kepa kwa ba kuhle kuSila ukuba
a sale kona.]
35 Futi uPaule noBarnaba ba hlala
eAntioki, be fundisa, be shumayela izwi
leNkosi, kanye nabanye abaningi,
isa. 13. 1.
36 Kepa emva kwezinsuku uPaule wa
ti kuBarnaba, A si buye si hambe aba-
zalwane emizini yonke esi shumayele
izwi kuyo, si bone ukuba ba hlezi ka-
njani.
isa. 13. 4, 13, 14, 51. & 14. 1, 6, 24, 25.
37 Wa ti uBarnaba, ma ba m tabate
uJohane o tiwa uMarko, ba hambe naye.
isa. 12. 12.
38 Kodwa uPaule wa ti, a ku fanele
ukuba a tatyatwe, loku wahlukana na-
bo ePamfilia, e nga yanga nabo emse-
benzini. isa. 13. 13.
39 Ku njalo ba pikisana, ba za bahlu-
kana; uBarnaba wa tabata uMarko, wa
ya eKipro e hamba ngomkumbi;
40 uPaule wa keta uSila, wemuka, e
nikelwe abazalwane emuseni ka Tixo.
isa. 14. 26.
41 Wa dabula iSiria neKilikia e qinisa
amabandhla. isa. 16. 5.

## ISAHLUKO 16.

WA ya wa fika eDerbe na seListra;
kwa ku kona umfundi, igama la-
ke li nguTimote, indodana yomfazi o
ngumJuda, o ikolwa, kodwa uyise wa
e umGreki: isa. 14. 6. & 19. 22. Rome 16. 21.
1 Kor. 4. 17. Fil. 2. 19. 1 Tes. 3. 2.
1 Tim. 1. 2. 2 Tim. 1. 2, 5.
2 Wa dunyiswa abazalwane ba se-
Listra na ba seIkonio. isa. 6. 3.
3 uPaule wa tanda ukuba lowo a ha-
mbe naye; wa m soka ngenxa yabaJu-
da aba be kona ku lezozindawo: ngoku-
ba ba be m azi bonke uyise u ngumGre-
ki. 1 Kor. 9. 20. Gal. 2. 3. & 5. 2.
4 Be sa dabula imizi, ba ba nika imite-

to, eya i nqunyiwe Abapostoli namalu-
nga a seJerusalema, ukuba ba i londe.
isa. 15. 28, 29.
5 Njalo amabandhla a qiniswa ekuko-
lweni, anda ngobuningi imihla nge-
mihla. isa. 15. 41.
6 Se be dabulile iFrigia nezwe la se-
Galatia, be nqatyelwa uMoya o ingcwe-
le ukushumayela izwi eAsia,
7 Ba fika eMisia, ba linga ukuya eBi-
tania: kodwa uMoya ka Jesu ka ba vu-
melanga.
8 Ba dhlula iMisia, behlela eTroa.
2 Kor. 2. 12. 2 Tim. 4. 13.
9 Kwa ti ebusuku kwa bonakala ku-
Paule isiboniso: kwa ku mi umuntu wa
seMakedonia, e m nxusa, e ti, Wela, u
ze eMakedonia, u si size. isa. 10. 30.
10 E se bonile isiboniso, sa linga uku-
ya eMakedonia, sa ti, iNkosi i si bizile
si ye si ba shumayeze ivangeli.
2 Kor. 2. 13.
11 Ngako sa muka eTroa, sa ya si qo-
nda eSamotrake, ngangomso seza eNea-
poli;
12 Sesuka lapo seza eFilipi, umuzi
omkulu wa lelozwe la seMakedonia, u
ikolonia. Sa hlala ku lomuzi izinsuku
ezitile. Fil. 1. 1.
13 Kwa ti ngosuku lwesabata sa puma
emzini, sa ya nga semfuleni, lapa be
jwayele ukukuleka kona; sa hlala sa
shumayela kwabesifazana ababuteneyo.
14 Kwa ku zwa umfazi, igama lake li
nguLidia, owa tengisa ngezingubo ezi-
bomvu, wa semzini o tiwa iTiatira, owa
e konza uTixo: iNkosi ya vula inhlizi-
yo yake, ukuba a lalele okwa shunyaye-
lwa uPaule. Luk. 24. 45.
15 E se bapatiziwe yena nendhlu ya-
ke, wa si nxusa e ti, Uma ni ti, ngete-
mbekile eNkosini, a ke ni ngene endhli-
ni yami, ni hlale. Wa si ncenga.
Gen. 19. 3. Luk. 24. 29.
16 Kwa ti, be si ye ukukuleka, ya si
fumana intombi i nomoya wokubula,
eya i tolela abaniniyo imali eningi ngo-
kubula. 1 Sam. 28. 7. isa. 19. 24.
17 Yona ya si landela, uPaule nati, ya
memeza ya ti, Lababantu ba izinceku
zika Tixo opezulu, aba si shumayeza
indhlela yokusindiswa.
18 Yenza njalo izinsuku ezininingi.
Kodwa uPaule e cunukele, wa pendula
wa ti kumoya, Ngi tyo kuwe, ngegama
lika Jesu Kristu, ukuba u pume kuye.
Wa puma nga lesosikati.
Mark 1. 34. & 16. 17.
19 Ba ti abaniniyo, be bone itemba
lemali yabo li mukile, ba bamba oPaule
noSila, ba ba hudulela endaweni yoku-
butana, emakosini.
isa. 19. 25, 26. Mat. 10. 18.
20 Ba ba yisa ezinduneni, be ti, Laba-
bantu ba kataza umuzi wa kiti, be nga-
baJuda, . 1 Ama. 18. 17. isa. 17. 6.
21 Ba shumayela imikuba e nga fanele
ukuba si yamkele, si yenze, loku si nga-
maRoma.
22 Kona abantu ba ba vukela, izindu-
na za ba hlubula izingubo zabo, za yala
ukuba ba tyaywe.
2 Kor. 6. 5. & 11. 23. 1 Tes. 2. 2.
23 Za ba tyaya imivimbo eminingi, za
ba faka etilongweni, zi yala umlindi we-
tilongo, a ba linde, a qinise:
24 Yena e yaliwe njalo, wa ba faka
etilongweni elipakati wa bopa izinyawo
zabo ezingongolweni.
25 Kodwa pakati kobusuku oPaule
noSila ba kuleka, ba bonga uTixo: izi-
botywa za bezwa.
26 Kwa ti masinya kwa ba kona uku-
zamazama komhlaba okukulu; kwa za-
nyazanyiswa izisekelo zetilongo; kwa
vuleka iminyango yonke masinyane,
kwa tukuluka izibopo zabo bonke.
isa. 4. 31 & 5. 19. & 12. 10.
27 Umlindi wa papama, wa bona imi-
nyango yetilongo i vulekile, wa hotya
inkemba, wa e za kuzibulala, e ti, izibo-
tywa se zi balekile.
28 Kodwa uPaule wa memeza ngezwi
elikulu, e ti, U nga zilimazi, si kona
sonke.
29 Wa biza isibani, weqa wa ngena, e
tutumela, wa wa pansi pambi kuka
Paule noSila.
30 Wa ba pumesa, wa ti, Makosi, nga
ngenzani ukuba ngi sindiswe na?
Luk. 3. 10.
31 Ba ti, Kolwa iNkosi uJesu Kristu,
kona u ya kusindiswa wena nendhlu
yako. John. 6. 47..
32 Ba shumayela kuye izwi leNkosi,
na kubo bonke aba sendhlini yake.
33 Wa ba tabata nga lesosikati sobu-
suku, wa ba geza imivimbo; wa bapa-
tizwa masinyane, yena nabo bonke
abake.
34 Wa ba ngenisa endhlini yake, wa
ba bekela ukudhla, wa tokoza nabo bo-
nke abendhlu yake, e kolwa uTixo.
35 Se ku sile, izinduna za tuma ama-
polise, za ti, Ba kulule lababantu.
36 Umlindi wetilongo wa m tyela

uPaule lawomazwi, e ti, Izinduna zi tumile ukuba ni kululwe; ngako pumani kaloku, ni hambe kahle.

37 Kodwa uPaule wa ti kubo, Ba si tyayile obala, si nga lahlwanga, tina maRoma, ba si faka etilongweni; kaloku ba si pumesa ngasese na? Ai! a ku ze bona, ba si pumese. isa. 22. 25.

38 A ya amapolise a tyo lawamazwi ezinduneni; zesaba se zi zwile ukuti ba ngamaRoma.

39 Zeza za ba ncenga, za ba kipa, za ba nxusa ukuba ba muke emzini. Mat. 8. 34.

40 Ba puma etilongweni, ba ya endhlini ka Lidia: ba bona abazalwane, ba ba yala, bemuka.

## ISAHLUKO 17.

SE be dabulile iAmfipoli neApolonia, ba fika eTesalonika, lapo kwa ku kona indhlu yokusonta yabaJuda.

2 uPaule, njengokwenza kwake wa ngena kubo, amasabata amatatu wa shumayela kubo ngezindaba zemibalo, isa. 9. 20. & 13. 5.

3 E casisela, e qondisa ukuti, kwa be ku dingeka ukuba uKristu a hlupeke a buye a vuke kwabafileyo; nokuti, uJesu lo, engi ni shumayeza yena, u nguKristu. Luk. 24. 26, 46. isa. 18. 48.

4 Abanye kubo ba kolwa, ba hlangana noPaule noSila, nabaningi aba ngamaGreki a konzayo, nabesifazana abakulu aba nge siyo incozana. isa. 28. 24. & 15. 22.

5 Kepa abaJuda abangakolwayo ba ba nomona, ba tabata amashinga a tile kumavila, ba buta umbonda, ba banga umsindo emzini, ba kandanisela indhlu ka Jasone, ba funa ukubayisa ebantwini. Rome 16. 21.

6 Kodwa be nga ba fumani, ba m hola uJasone nabanye abazalwane, ba ya nabo kubabusi bomuzi, ba memeza be ti, Laba aba nyakazisa izwe se be fikile na lapa; isa. 16. 20.

7 U bamkele uJasone; labo bonke ba pambene nemiteto ka Kesari, be ti, i kona enye inkosi, uJesu. Luk. 23. 2. John. 19. 12.

8 Betuka abantu nababusi bomuzi, se bezwe loko.

9 Ba tabata isiboniso kuJasone na kwabanye, ba ba yeka.

10 Ba ti abazalwane ba tyetya ba mukisa oPaule noSila ebusuku, ba ye eBerea; se be fikile kona, ba ngena endhlini yokusonta yabaJuda. isa. 9. 25.

11 Labo ba be lungile ku na labo aba seTesalonika, ngokuba ba lamkela izwi ngenhliziyo yonke, ba bhekisisa izincwadi imihla ngemihla, uma lezizinto zi njalo. Isai. 34. 16 Luk. 16. 29. John. 5. 39.

12 Ngako abaningi kubo ba kolwa; nabesifazana abakulu aba ngamaGreki, namadoda a nge siyo incozana.

13 Kodwa abaJuda ba seTesalonika, se be zwa ukuti izwi lika Tixo li shunyayelwe uPaule na seBerea, beza kona ba nyakazisa abantu.

14 Kona masinyane abazalwane ba mukisa uPaule ukuba a ye nga selwandhle: kodwa uSila noTimote ba sala kona.

15 Labo aba be m pelekezela uPaule ba m yisa eAtene; se be yaliwe ukuba ba ye, ba bize uSila noTimote, beze kuye ba tyetye, bemuka. isa. 18. 5.

16 uPaule e sa ba linda eAtene, umoya wake wa cunuka pakati kwake, e bona umuzi u vame izitombe.

17 Ngako wa shumayela endhlini yokusonta kubaJuda na kwabakonzayo, na sendaweni yokubutana wa shumayela imihla ngemihla kwabamfumeneyo.

18 Kona abanye aba kubaEpikuro naba kumaStoiko, abahlakanipi, ba pikisana naye. Abanye ba ti, Lesisibobi si za kutini na? Abanye ba ti, Ku nga ti u ngoshumayela otixo abangaziwayo: ba tyo ngokuba wa shumayela ngoJesu, na ngokuvuka kwabafileyo.

19 Ba m tabata, ba m yisa eAreopagu, be ti, Si nga kwazi lokukufundisa okutya, o ku shumayelayo, ukuba ku ini na?

20 Ngokuba u lete ezindhlebeni zetu izindaba ezimangalisayo: ngako si tanda ukwazi, ukuba ku tini lezizinto.

21 Ngokuba bonke aba seAtene nabezizwe aba be hlezi kona a benzanga luto, ba shumayela bezwa izindaba nje kupela.

22 Kona uPaule wema ngapakati kweAreopagu, wa ti, Madoda a seAtene, ngi ya bona ni konza otixo kakulu ngezinto zonke.

23 Ngokuba ekudhluleni kwami nga buka izitombe zenu, nga bona ilati oku lotywe kulo ukuti, Elika Tixo ongaziwayo. Ngako lowo, eni m konzayo, ni nga m azi, ngi ya ni shumayeza yena. 2 Tes. 2. 4.

24 uTixo owenza umhlaba nako konke oku kuwo, loku u iNkosi yezulu no-

mhlaba, ka hlali ematempelini enziwe
ngezandhla; isa. 14. 15. Mat. 11. 25. isa. 7. 48.
25 Ka konzwa ngezandhla zabantu,
ku nga ti u dinga into, loku uyena o ba
pa bonke ukupila, nokupefumla, nezinto
zonke; Izihl. 50. 8. Gen. 2. 7.
Imib. 16. 22. Jobe 27. 3.
26 Wa zenza izizwe zonke zi vela nge-
gazi linye, ukuba zake emhlabeni wo-
nke, wa misa izikati ezinqunyiweyo, ne-
mikaulo yokwaka kwazo; Dut. 32. 8.
27 Ukuze zi fune iNkosi, zi ti katisi-
mbe zi nga i zwa zi mpumputayo, zi i
fumanise, kepa a i kude kitina sonke.
isa. 14. 17.
28 Ngokuba si pila, si hamba, si noku-
bako ngayo; njengaloku se be tyo naba-
nye abaqamba magama ba kini, ukuti,
Tina si inzalo yake. Titusi 1. 12.
29 Ngakoke loku si inzalo ka Tixo, a
ku fanele ukuba si ti, ubutixo bu fana
negolide, nesiliva, netye, ku lunjiwe
ngesineke nokuhlakanipa kwabantu.
Isai. 40. 18.
30 uTixo wa zi bekezela izikati zoku-
ngazi, kepa kaloku u yala abantu bonke
ezindaweni zonke ukuba ba penduke:
isa. 14. 16. Luk. 24. 47. Titusi 2. 11, 12.
1 Pet. 4. 3.
31 Ngokuba u misile usuku, a ya kwa-
hlulela ngalo izwe ngokulunga, ngomu-
ntu a m bekileyo: wa qinisa kubo bo-
nke ngokumvusa kwabafileyo.
isa. 10. 42. Rome 2. 16. & 14. 10. isa. 2. 24.
32 Bezwa e kuluma ngokuvuka kwa-
bafileyo, abanye ba hlekisa; abanye ba
ti, Si ya kubuya si ku zwe nga lendaba.
33 Njalo uPaule wa puma pakati kwa-
bo, wemuka.
34 Kepa abanye abantu ba namatela
kuye, ba kolwa: kwa ku kona pakati
kwabo uDionisi wa seAreopagu, nowesi-
fazana o tiwa uDamari, nabanye kanye
nabo.

## ISAHLUKO 18.

EMVA kwa loku uPaule wemuka
eAtene, wa ya eKorinte.
2 Wa fumana kona umJuda, igama
lake li nguAkwila, wa sePontu ngoku-
zalwa, e sandu kuvela eItali, nomkake
ePrisila; (ngokuba uKlaudio wa be e
memezile ukuba abaJuda bonke bemu-
ke eRoma;) wa ya kubo. Rome 16. 3.
1 Kor. 16. 19. 2 Tim. 4. 19.
3 Loku wa e ngowomsebenzi munye
nabo, wa hlala nabo, wa sebenza; ukwe-
nza amatente ku umsebenzi wabo.
isa. 20. 34. 1 Kor. 4. 12. 1 Tes. 2. 9. 2 Tes. 3. 8.
4 Wa shumayela endhlini yokusonta
amasabata onke, wa bahlula abaJuda
namaGreki. isa. 17. 2.
5 Kwa ti, se be fikile oSila noTimote,
be vela eMakedonia, uPaule wa cinde-
zelwa izwi, wa qinisa kubaJuda ukuti
uJesu u nguKristu. isa. 17. 14, 15.
Jobe 32. 18.
6 Kodwa be sa pika, be tuka, wa vutu-
lula izingubo zake, wa ti kubo, Igazi
lenu ma li be pezu kwamakanda enu;
ngi mhlope mina: se ngi za kusuka ma-
nje; ngi ye kwabezizwe. isa. 13. 45.
Neh. 5. 13. Mat. 10. 14. isa. 13. 51. Levi 20. 9.
Hez. 3. 18, 19. isa. 28. 28.
7 Wemuka lapo, wa ngena endhlini
yomuntu, o tiwa uJustu, owa e konza
uTixo, indhlu yake ya i seduze nendhlu
yokusonta.
8 uKrispu, umbusi wendhlu yokuso-
nta, wa kolwa iNkosi, kanye nayo yonke
indhlu yake; nabaningi ba seKorinte
bezwa, ba kolwa, ba bapatizwa.
1 Kor. 1. 14.
9 Kona iNkosi ya ti kuPaule ngesibo-
niso ebusuku, U ngesabi; shumayela
njalo, u nga tuli. isa. 23. 11.
10 Ngokuba ngi nawe mina, a ku ko
umuntu o za kukuvukela, a ku limaze:
ngokuba ngi nabantu abaningi ku lo-
muzi. Jer. 1. 18. Mat. 28. 20.
11 Wa hlala kona umnyaka nezinya-
nga ezi isitupa, e fundisa izwi lika Tixo
pakati kwabo.
12 Kwa ti, uGalio e ngumbusi wa se-
Akaya, abaJuda ba m vukela uPaule
nganhliziyonye; ba m yisa esihlalweni
sokwahlula;
13 Ba ti, lomuntu u ya ba unga aba-
ntu, ukuba ba nga m dumisi uTixo ngo-
mteto.
14 Kepa uPaule e se za kukuluma,
uGalio wa ti kubaJuda, Nina baJuda,
uma be ku kona icala lokona nelokushi-
nga, nga ngi ni vumela:
isa. 23. 29. & 25. 19.
15 Kodwa uma ku ukupikisana nge-
zwi, na ngamagama, na ngomteto wa
kini, ku bekeni nina; a ngi tandi ukwa-
hlula lezizinto.
16 Wa ba xotya esihlalweni sokwa-
hlula.
17 Kona amaGreki onke a m bamba
uSostene, umbusi wendhlu yokusonta,
a m tyaya kona esihlalweni sokwahlula,
kepa uGalio a ka naka lezozinto.
1 Kor. 1. 1.
18 Wa ti uPaule, e se hlezi kona izinsu-

ku eziningi, wa ba valelisa abazalwane,
wemuka ngomkumbi, wa ya eSiria,
kanye noPrisila noAkwila, e gundile
ikanda lake eKenkrea; ngokuba wa e
botyiwe izwi. Imib. 6. 18. isa. 21. 24.
Rome 16. 1.
19 Wa fika eEfesu, wa ba shiya kona;
kepa yena wa ngena endhlini yokuso-
nta, wa shumayela kubaJuda.
20 Ba m ncenga ukuba a hlale nabo
isikati: a ka vuma.
21 Wa ba valelisa, e ti, Ku fanele
impela ukuba ngi gcine eJerusalema lo-
mhlangano ozayo: kepa ngi ya kubuya
ngi ze kinina, uma uTixo e vuma. We-
muka eEfesu. isa. 19. 21. & 20. 16.
1 Kor. 4. 19. Heb. 6. 3. Jak. 4. 15.
22 Se e fikile eKesaria, wa kupuka wa
ya wa bingelela ibandhla, weukela
eAntioki.
23 Wa hlala kona isikati, wemuka wa
dabula izwe la seGalatia na seFrigia
imizi ngemizi, e qinisa abafundi bonke.
Gal. 4. 14. isa. 14. 22.
24 Kwa fika eEfesu umJuda otile,
igama lake li nguApolo, wa seAlesa-
ndria ngokuzalwa, umuntu ofundileyo,
e namandhla ezincwadini.
1 Kor. 1. 12. & 3. 5, 6. & 4. 6. Titusi 3. 13.
25 Lomuntu wa e fundisiwe indhlela
yeNkosi; e tya ngomoya, wa shuma-
yela, wa fundisa kahle izindaba zeNkosi,
e kwazi ukubapatiza kuka Johane ku-
pela. Rome 12. 11. isa. 19. 3.
26 Wa qala yena ukushumayela nge-
sibindi endhlini yokusonta. Kepa se be
m zwile uAkwila noPrisila, ba m tabata,
ba m casisela kahle indhlela kaTixo.
27 E tanda ukudhlulela eAkaya, aba-
zalwane ba loba incwadi, ba yala aba-
fundi ukuba ba m amkele: se e fikile
wa ba siza kakulu abakolwayo ngo-
musa. 1 Kor. 3. 6.
28 Ngokuba wa ba pikisa abaJuda
ngamandhla, wa bahlula pambi kwa-
bantu, e bonisa ngezincwadi ukuti
uJesu u nguKristu. isa. 9. 22. & 17. 3.

## ISAHLUKO 19.

KWA ti uApolo e se seKorinte, uPa-
ule, e se dabulile izwe eli ngasenhla,
wa fika eEfesu; wa fumana kona aba-
fundi aba tile, 1 Kor. 1. 12. & 3. 5, 6.
2 Wa ti kubo, Ni m amkele uMoya o
ingcwele, loku na kolwayo na? Ba ti
kuye, Asi zanga si zwe nokuba u kona
uMoya o ingcwele. 1 Sam. 3. 7. isa. 8. 16.
3 Wa ti kubo, Po, na bapatizwa nga-
kupi na? Ba ti, Ngokubapatiza kuka
Johane. isa. 18. 25.
4 Wa ti uPaule, Yebo, uJohane wa
bapatiza ngokubapatiza kokupenduka,
e ti kubantu, a ba kolwe uyena o ya ku-
za emva kwake, oku ukuti uKristu
uJesu. Mat. 3. 11. John. 1. 15. isa. 13. 24, 25.
5 Se be zwile loku ba bapatizwa nge-
gama leNkosi uJesu. isa. 8. 16.
6 uPaule se e bekile izandhla pezu
kwabo, kwa fika uMoya o ingcwele pe-
zu kwabo, ba shumayela ngezilimi, ba
profeta. isa. 2. 4. & 6. 6. & 10. 46.
7 Labobantu bonke ba be ngaba ishu-
mi nambili.
8 Wa e ngena endhlini yokusonta, wa
shumayela ngesibindi, izinyanga za zi-
ntatu, e pikisa e bahlula ngezindaba zo-
mbuso ka Tixo. isa. 17. 2. & 28. 23.
9 Kepa, loku abanye ba be lukuni, be
nga kolwa, be shumayela kabi nga
leyondhlela pambi kwabantu, wemuka
kubo wa keta abafundi, wa shumayela
imihla ngemihla esikoleni so nguTiranu.
2 Pet. 2 2. isa. 9. 2. & 22. 4. & 24. 14.
10 Kwa kwenziwa loko iminyaka
emibili; njalo bonke aba be hlezi eAsia
ba li zwa izwi leNkosi, nabaJuda nama-
Greki. isa. 20. 31.
11 uTixo wenza imisebenzi emikulu
ngezandhla zika Paule: Mark 16. 20.
12 Kwa yiswa kwabagulayo amaduku
nezingubo e be zi patene nomzimba wa-
ke, kwa suka izifo kubo, nomoya ababi
ba puma. 2 Ama. 4. 29.
13 Kona abanye abaJuda, abandinda-
yo, aba izanusi, ba linga ukubiza igama
leNkosi uJesu pezu kwabo aba be no-
moya ababi, be ti, Si ya ni fungisa uJesu
o shunyayelwa uPaule.
Mat. 12. 27. Mark 9. 38. Luk. 9. 49.
14 Kwa ku kona amadodana a isiko-
mbisa ka Sikeva, umJuda, umpristi
omkulu, enza njalo.
15 Wa pendula umoya omubi wa ti,
uJesu ngi ya m azi, noPaule ngi ya m
azi; kodwa nina ni ngobani na?
16 Kona lomuntu owa be nomoya
omubi wa ba vukela, wa bahlula, wa ba
namandhla ku nabo, ba baleka ku le-
yondawo, be hambaze, be limele.
17 Kwezwakala loko kubo bonke aba
be hlezi eEfesu, abaJuda namaGreki;
bonke behlelwa uvalo, igama leNkosi
uJesu la dunyiswa. isa. 2. 43.
18 Abaningi abakolwayo beza, ba vu-
ma, ba i landa imisebenzi yabo.
Mat. 3. 6.

19 Nabaningi abatakatayo ba buta izi-
newadi zabo, ba zi tyisa pambi kwabo
bonke; kwa balwa imali yentengo yazo,
ya ti ya izinhlamvu zesiliva izinkulu-
gwane ezimashumi a isihlanu.
20 Njalo izwi leNkosi landa ngama-
ndhla, lahlula. isa. 6. 7. & 12. 24.
21 Se zi pelile lezozinto, uPaule wa
qonda enhliziyweni yake, ukuya eJeru-
salema, e dabula iMakedonia neAkaya,
e ti, Se ngi yile kona, ku fanele ngi ye
ngi bone neRoma. Rome 15. 25. & 20. 22.
isa. 18. 21. & 23. 11. Rome 15. 24–28.
22 Wa tuma ababili kwabamkonzayo,
uTimote noErasto, ba ye eMakedonia,
kepa wa hlala yena eAsia isikati.
isa. 13. 5. Rome 16. 23. 2 Tim. 4. 20.
23 Kwa vela nga lesosikati umsindo
omkulu nga leyondhlela.
2 Kor. 1. 8. isa. 9. 2.
24 Kwa ku kona umuntu, igama lake
li nguDemetrio, umkandi wesiliva, owe-
nza izitombe zesiliva zika Diana, wa
fuyisa abalumbi imali eningi;
isa. 16. 16, 19.
25 Wa ba buta laba nabasebenzayo
imisebenzi e njalo, wa ti, Madoda, ni ya-
zi ukuba nga lomsebenzi si zuza imfuyo
yetu.
26 Ni ya bona, ni zwile ku tiwa,
uPaule lo u beduse abantu abaningi ngo-
kuncenga, ku nge sibo aba seEfesu lo-
dwa, kepa naba seAsia la za la cityu
ukupela lonke, e ti, A sibo otixo abenzi-
we ngezandhla.
Izihl. 115. 4. Isai. 44. 10–20. Jer. 10. 3.
27 Ngako a siwo umsebenzi wetu wo-
dwa u sengozini yokudelelwa, kodwa
itempeli lotixo omkulu uDiana, li za
kweiswa, ku ze ku citwe ubukulu bake,
eli m konzayo iAsia lonke nezwe lonke.
28 Ba ti ukuzwa loku, ba tukutela ka-
kulu; ba memeza be ti, Umkulu uDiana
waba seEfesu.
29 Umuzi wonke wa xokozela: ba gi-
jimela nganhliziyonye endaweni yoku-
buka, se be bambile uGayo noAristarku,
abantu ba seMakedonia, aba m peleke-
zela uPaule. Rome 16. 23.
1 Kor. 1. 14. isa. 20. 4. & 27. 2. Kol. 4. 10.
Filemone 24.
30 uPaule wa tanda ukungena kuba-
ntu, kepa abafundi a ba m vumela.
31 Za ti ezinye izikulu za seAsia, ezi
tandana naye; za tumela kuye; zi nce-
nga ukuba a nga zinikeli endaweni yo-
kubuka.
32 Njalo abanye ba memeza okunye,
nabanye okunye: ngokuba be li pitiza
ibandhla; abaningi ba be ngazi ukuba
ba butene ngani.
33 Kona ba m kipa uAlesandro eba-
ntwini, abaJuda ba m qubela ngapa-
mbili. uAlesandro wa qweba ngesa-
ndhla, e funa ukuzipendulela ebantwini.
1 Tim. 1. 20. 2 Tim. 4. 14. isa. 12. 17.
34 Se bazi ukuba u ngumJuda, kwa
suka izwi la linye kubo bonke, be me-
meza amahora a nga ba mabili, be ti,
Umkulu uDiana waba seEfesu!
35 Umbali womuzi e se ba tulisile aba-
ntu, wa ti, Madoda a seEfesu, u mupi
umuntu ongaziyo ukuba umuzi waba se-
Efesu u ngumkonzi ka Diana omkulu
nowesitombe esehla kuJupetere na?
36 Loku lezizinto zi nge pikwe umu-
ntu, nga be ni tula, ni ngenzi luto ngo-
kupangisa,
37 Ngokuba se ni lete lapa lababantu,
aba nge sibo abapangi bamatempeli na-
batuki botixo wenu.
38 Ngako uma uDemetrio nabalumbi
aba naye, be necala kumuntu, zi kona
izinsuku zokuteta amacala, a kona na-
makosi, ma ba mangalelane bodwa.
39 Kepa uma ni funa uto lwezinye izi-
ndaba, ku ya kunqanyulwa ebandhleni
elimisiweyo.
40 Ngokuba si nga mangalelwa ngo-
msindo wa namhla, loku si nge naku-
pendula nga lokukuxokozela.
41 Se e tyilo loko, wa mukisa iba-
ndhla.

## ISAHLUKO 20.

SE ku pelile umsindo, uPaule wa biza
abafundi, wa valelisa, wemuka, wa
ya eMakedonia. 1 Kor. 16. 5.
2 E se dabulile lezozindawo, e ba ya-
lile ngamazwi amaningi, wa ya ezweni
la seGreki;
3 E be hlezi kona izinyanga za ba nta-
tu, enzelwe icebo ngabaJuda, e se za ku-
sukela eSiria, wa ti u za kubuyela emva
a dabule eMakedonia. isa. 9. 23.
4 Ba m pelekezela ba za ba fika eAsia
uSopatro wa seBeria, uAristarku noSe-
kundo ba seTesalonika, noGayo wa se-
Derbe, noTimote, uTikiku noTrofimo
ba seAsia. isa. 16. 1. & 19. 29. & 21. 29.
Ef. 6. 21. Kol. 4. 7. 2 Tim. 4. 12, 20.
Titusi 3. 12.
5 Labo ba hamba pambili, ba si hlale-
la eTroa.
6 Tina sa hamba ngomkumbi; sa su-
ka eFilipi emva kwezinsuku zesinkwa
esi nge namvubelo, sa fika kubona

eTroa ngezinsuku ezi isihlanu; sa hlala
kona izinsuku ezi isikombisa.
Eks. 12. 14. & 23. 15. isa. 16. 8.
7 Kwa ti ngosuku lokuqala lwesonto,
se be butene abafundi ukuba ba hle-
pule isinkwa, uPaule wa shumayela
kubo, e be za kumuka ngangomso; wa
shumayela kwa za kwa ba pakati ko-
busuku.
isa. 2. 42, 46. 1 Kor. 10. 16. & 11. 20. & 16. 2.
Isam. 1. 10.
8 Kwa ku kona izibani eziningi
endhlini e pezulu, lapo be si butene.
isa. 1. 13.
9 Kwa be ku hlezi esibukweni insi-
zwa, igama layo uEutiku, yahluleke
ubutongo obukulu: uPaule e sa shuma-
yela kade, ya ngupaza ubutongo; ya wa
pansi, yehla endhlini yesitatu e pezulu,
ya tatyatwa i si file.
10 Wehla uPaule, wa wa pezu kwayo,
wa i singata, wa ti, Ni nga kali; umpe-
fumlo wayo u se kuyo. 1 Ama. 17. 21.
2 Ama. 4. 34. Mat. 9. 24.
11 Wa buya wenyuka, wa hlepula isi-
nkwa, wa dhla, wa kuluma nabo isikati
eside, kwa za kwa sa, kona wemuka.
12 Ba leta insizwa i si pilile, ba toko-
ziswa kakulu.
13 Kodwa tina sandulela ukuya emku-
njini, sa ya ngawo eAso, be si za kunge-
nisa kona uPaule; ngokuba wa e tyilo
njalo, e se za kuhamba pansi yena.
14 Sa ti ukuhlangana naye eAso, sa m
ngenisa, seza sa fika eMitelene.
15 Sa muka lapo ngomkumbi, kwa sa
sa fika malungana neKio; kwa sa sa
dhlulela eSamo; sa hlala eTrogilio, kwa
sa seza eMiletu.
16 Ngokuba uPaule wa e tyilo u za
kudhlula eEfesu ngomkumbi, ukuze a
nga libali eAsia; wa tyetya ukuba a be
eJerusalema ngosuku lwepentekose, uma
e nga fika.
isa. 2. 1. & 18. 21. & 19. 21. & 24. 17.
1 Kor. 16. 8.
17 E seMiletu wa tumela eEfesu, wa
biza amalunga ebandhla.
18 E se fikile wa ti kubo, Ni yazi, ku
qala osukwini lokuqala enga fika ngalo
eAsia, ukuba ku njani ukuhamba kwa-
mi pakati kwenu ngezikati zonke,
isa. 18. 19. & 19. 1, 10.
19 Ngi konza iNkosi ngako konke
ukutobeka kwenhliziyo, na ngezinye-
mbezi, na ngokulingwa, okwa ngehlela
ngokungiceba kwabaJuda:
20 A ngi godhlanga luto olusizayo,
kepa ngi ni shumayeze; ngi ni fundise
ebantwini, na sezindhlini.
21 Ngi ku qinisa kubaJuda na kuma-
Greki ukupendukela kuTixo, nokukolwa
iNkosi yetu uJesu Kristu. Mark. 1. 15.
Luk. 24. 47. isa. 2. 38. & 18. 5.
22 Kaloku, bhekani, se ngi ya eJeru-
salema ngi botyiwe umoya, ngi ngazi
izinto ezi za kungehlela kona: isa. 19. 21.
23 Kupela, uMoya o ingcwele u ya
qinisa emizini ngemizi, e ti, ku ngi hla-
lele izibopo nokuhlupeka. isa. 21. 4, 11.
1 Tes. 3. 3.
24 Kodwa a ngi kataleli nanye ya le-
zizinto, nokupila kwami a ngi kwenzi
igugu kimi, ukuze ngi qede ukuhamba
kwami ngokutokoza, nomsebenzi, engi
wamkele eNkosini uJesu, wokuqinisa
ivangeli lomusa ka Tixo. isa. 21. 13.
Rome 8. 35. 2 Kor. 4. 16. 2 Tim. 4. 7.
isa. 1. 17. Gal. 1. 1. Titusi 1. 3.
25 Kaloku, bhekani, ngi yazi, a ni sa
yi kubuya ni bone ubuso bami nina
nonke, engi hambele pakati kwenu, ngi
shumayela umbuso ka Tixo.
26 Ngako ngi ya qinisa kini ngi ti,
ngi mhlope egazini labantu bonke,
isa 18. 6.
27 Ngokuba a ngi godhlanga luto, ngi
ni shumayeze intando yonke ka Tixo.
Luk. 7. 30. Ef. 1. 11.
28 Ngako zibhekeni nina, nomhla-
mbi wonke, uMoya o ingcwele a ni mi-
sile, ni be ababonisi bawo, ukuba ni bo-
nise ibandhla lika Tixo, a li tengileyo
ngegazi lake. 1 Tim. 4. 16. 1 Pet. 5. 2.
Ef. 1. 7, 14. Kol. 1. 14. Heb. 9. 12, 14.
1 Pet. 1. 19. Isam. 5. 9.
29 Ngokuba ngi yazi loku, ko ti, emva
kokumuka kwami, ku ngene pakati
kwenu izimpisi ezipaugayo, ezi nga u
haukeli umhlambi. Mat. 7. 15.
30 Na ngapakati kwenu ba ya kusuka
abantu, ba kulume okubi, ba beduse
abafundi, ba ba landele. 1 Tim. 1. 20.
1 John. 2. 19.
31 Ngako lindani, ni kumbule ukuti,
kwa ku iminyaka emitatu, ngobusuku
na ngemini, a ngi yekanga ukubayala
bonke, ngi kala izinyembezi. isa. 19. 10.
32 Kaloku, bazalwane, ngi ya ni beka
kuTiko, na sezwini lomusa wake, o na-
mandhla okunakisa, nokunipa ifa paka-
ti kwabo bonke abangcwele.
isa. 9. 31. & 26. 18. Ef. 1. 18. Heb. 9. 15.
33 A ngi fisanga isiliva lomuntu, ne-
golide, nezingubo. 1 Sam. 12. 3. 1 Kor. 9. 12.
2 Kor. 7. 2. & 11. 9. & 12. 17.

34 Ni yazi nina, lezizandhla zi sebenzele ukuswela kwami, nokwaba be nami. isa. 18. 3.
35 Ngi ni bonisile konke okuti, ngokusebenza njalo na ni siza aba nge namandhla; ni kumbule amazwi eNkosi uJesu, loku ya ti yona, Ku busisekile ukupa ku nokwamkela. Rome 15. 1. Ef. 4. 28. 1 Tes. 4. 11. & 5. 14. 2 Tes. 3. 8.
36 E se tyilo loku, wa guqa ngamadolo, wa kuleka nabo bonke. isa. 7. 60.
37 Ba kala kakulu bonke, ba wa entanyeni ka Paule, ba m anga,
38 Be dabukile kakulu ngezwi a be li tyilo lokuti, a ba sa yi ku buya, ba bone ubuso bake. Ba m pelekezela, ba ya naye emkunjini.

## ISAHLUKO 21.

KWA ti se sahlukene nabo, sa muka, sa qonda sa ya eKose, ngangomso sa ya eRode, sa suka lapo sa ya ePatara:
2 Sa fumana kona umkumbi u welela eFenike, sa ngena sa muka.
3 Se si bone iKupro, sa dhlula ngakwesokohlo, sa qubela eSiria, sa fika eTire; ngokuba umkumbi wa u za kwetula kona impahla.
4 Se si tolile abafundi, sa hlala kona izinsuku ezi isikombisa: ba ti bona ngoMoya kuPaule, a nga kupukeli eJerusalema. isa. 20. 23.
5 Nxa si qedile lezozinsuku, sa suka sa hamba; ba si pelekezela bonke, kanye nesifazana nabantwana, sa za sa fika ngapandhle komuzi; sa guqa ngamadolo ogwini, sa kuleka. isa. 20. 36.
6 Sa valelisana, sa ngena emkunjini tina, ba buyela ekaya bona. John. 1. 11.
7 Se si qedile ukuhamba ngomkumbi se suka eTire, sa ya sa fika eTolemai, sa bingelela abazalwane, sa hlala nabo usuku lwa ba lunye.
8 Ngangomso sa muka sa ya eKesaria: sa ngena endhlini ka Filipu umvangeli, wa kwaba isikombisa, sa hlala naye. Ef. 4. 11. 2 Tim. 4. 5. isa. 6. 5.
9 Lomuntu wa e namadodakazi amane, izintombi eziprofetayo. isa. 2. 17. & 19. 6.
10 Kwa ti, si sa hlezi kona izinsuku eziningi, kwehla umprofeti, e vela eJudia, igama lake li nguAgabo. isa. 11. 28.
11 Weza kitina, wa tabata ibande lika Paule, wa zibopa yena izandhla nezinyawo, wa ti, U tyo uMoya o ingcwele ukuti, Umnini wa lelibande, abaJuda ba ya kumbopa ngokunjalo eJerusalema, ba m nikele ezandhleni zabezizwe. isa. 20. 23.
12 Se si zwile loko, sa m ncenga tina naba kona, ukuba a nga kupukeli eJerusalema.
13 Kodwa uPaule wa pendula, wa ti, Nenzanį, ni kala, ni pula inhliziyo yami na? ngokuba se ngi lungele nokubotywa nokufa eJerusalema ngegama leNkosi uJesu. isa. 20. 24.
14 Kodwa, loku e nga nakwahlulwa, sa tula sa ti, Ma yenziwe intando yeNkosi. Mat. 6. 10. Luk. 11. 2.
15 Emva kwa lezozinsuku, sa lungisa, sa kupukela eJerusalema.
16 Kwa hamba nati abafundi ba seKesaria, ba si yisa kuMnasoni wa seKupero, umfundi omdala, e be si za kungenisa kuye.
17 Se si fikile eJerusalema, abazalwane ba samkela ngokujabula. isa. 15. 4.
18 Ngangomso uPaule wa ngena nati kuJakobe; a e kona namalunga onke. isa. 15. 13. Gal. 1. 19.
19 Wa ba bingelela, wa ba landisa izinto zonke ngazinye, uTixo a be zenzile ezizweni ngomsebenzi wake. Rome 15. 18, 19. isa. 1. 17. & 15. 12.
20 Se be zwile loko, ba dumisa uTixo; ba ti kuye, U ya bona, mzalwane, abaJuda abakolwayo ba izinkulungwane ezingaka, kepa bonke ba bambisisa umteto. isa. 22. 3. Rome 10. 2. Gal. 1. 14.
21 Kodwa ba bikelwe ngawe, ukuti, u fundisa abaJuda bonke aba sezizweni, ukuba ba hlubuke uMosi, u ti, ma ba nga soki abantwana babo, ba nga hambi ngemikuba.
22 Ku ini na? Nembala abantu ba ya kubutana, loku ba ya kuzwa ku tiwa u fikile.
23 A kwenze loku, esi ku tyoyo kuwe, Ku kona amadoda a kiti amane a botyiwe ngesifungo;
24 U wa tabate wona, u zihlambulule kanye nawo, u wa kokelele icala lawo, ukuze a pucule ikanda: kona ba ya kwazi bonke ukuba zi ize lezozinto, aba zi bikelwe ngawe; nokuba u sa hamba kahle u londa umteto. Imib. 6. 2, 18. isa. 18. 18.
25 Kodwa ngabezizwe abakolwayo, se si lobile, sa ti, ba nga gcini luto olunjalo, kupela ba xwaye okuhlatyelwe otixo, negazi, nokuqumbeleneyo, nokuhlobonga. isa. 15. 20, 29.
26 Kona uPaule wa tabata lawama-

doda, ngangomso, e se zihlambulule ka-
nye nawo, wa ngena etempelini, wa bi-
ka ukugcina kwezinsuku zokuhlanjulu-
lwa, ku ze ku nikelwe iminikelo yabo
bonke. isa. 24. 18. Imib. 6. 13.
27 Kwa ti, se zi za kupela lezozinsuku,
ezi isikombisa, abaJuda ba seAsia, be m
bonile etempelini, ba vusa abantu bo-
nke, ba m bamba, isa. 26. 21.
28 Ba memeza be ti, Madoda a kwa
Israeli, yelekelelani: naugu muntu o
fundisa bonke ezindaweni zonke, e pa-
mbene nabantu nomteto, na lendawo:
futi u letile amaGreki etempelini, wa
yona lendawo engcwele. isa. 24. 6.
29 (Ba be bonile ngapambili uTrofimu
wa seEfesu, e naye emzini, aba be ti,
uPaule u m ngenisile etempelini.)
isa. 20. 4.
30 Umuzi wonke wa nyakaziswa, aba-
ntu ba tyetya ba butana: ba bamba
uPaule, ba m hudulela ngapandhle kwe-
tempeli; kwa valwa iminyango masi-
nyane. isa. 26. 21.
31 Be sa zama ukumbulala, kwa bike-
lwa enduneni enkulu yebuto ukuti,
iJerusalema lonke li ya nyakaziswa:
32 Ya ti ya pangisa, ya tabata ama-
buto nezinduna zekulu, yehla ya giji-
mela kubo: ba ti ukuibona induna
enkulu namabuto ba yeka ukumtyaya
uPaule. isa. 23. 27. & 24. 7.
33 Kona induna enkulu ya sondela,
ya m tabata, ya yala ukuba a botywe
ngamaketanga amabili; ya buza ukuba
u ngubani, nokuba ku ini a kwenzileyo.
isa. 20. 23.
34 Kodwa abanye ba memeza okunye,
abanye okunye esixukwini: ya ti i nge
nakwazi iqiniso ngenxa yomsindo, ya
yala ukuba a yiswe enqabeni.
35 Kwa ti, e se fikile esikwelweni, wa
twalwa amabuto ngenxa yokukandana
kwabantu.
36 Ngokuba kwa landela isixuku saba-
ntu, si ti, M suseni! Luk 23. 18.
John. 19. 15. isa. 22. 22.
37 Kepa uPaule, e se za kungeniswa
enqabeni, wa ti enduneni enkulu, Ngi
nga kuluma nawe na? Ya ti, U ya
kwazi ukukulumisa okwamaGreki na?
38 Nembala a u siye umEgipite lo, owa
banga umsindo, ku nga ka fiki lezizi-
nsuku, wa holela ehlane izicwelecwele
ezi izinkulungwane ezine na? isa. 5. 36.
39 uPaule wa ti, Ngi umJuda wa se-
Tarsu, umuntu wa semzini odumileyo
wa seKilikia: kepa ngi ya ku ncenga,
a ke u ngi vumele ngi kulume kuba-
ntu. isa. 9. 11. & 22. 3.
40 E se m vumele, uPaule wema esi-
kwelweni, wa qweba ngesandhla kuba-
ntu; se ku tulile kahle, wa shumayela
ngolimi lwamaHeberu, e ti. isa. 12. 17.

## ISAHLUKO 22.

MADODA, bazalwane, nobaba, yizwa-
ni, ukupendula kwami, engi pendu-
la ngako kinina kaloku. isa. 7. 2.
2 Ba ti ukuzwa e shumayela kubo ngo-
limi lwamaHeberu, ba tula nokutula;
wa ti yena,
3 Ngi umuntu o ngumJuda; nga za-
lwa eTarsu la seKilikia, ngondhliwa ku
lomuzi, ezinyaweni zika Gamalieli; nga
fundiswa ngokomteto wa obaba kwa
pelela; nga kutalela uTixo, njengani no-
nke namhla. isa. 21. 39. 2 Kor. 11. 22.
Pil. 3. 5. 2 Ama. 4. 38. ‖ isa. 5. 34. & 26. 5.
& 21. 20. Gal. 1. 14.
4 Nga hlupa aba lendhlela ba za ba fa,
nga bopa abesilisa nabesifazana, nga ba
nikela etilongweni. isa. 8. 3.
5 Umpristi omkulu u ngufakazi wami,
nalo lonke ibandhla lamalunga; nga-
makela kubo izincwadi ezi lotyelwe aba-
zalwane, nga ya eDamaseku, ukuba ngi
ba yise eJerusalema be botyiwe labo aba
be kona, ukuze ba hlutywe. Luk. 22. 66.
isa. 9. 2. & 26. 10, 12.
6 Kwa ti, ngi sa hamba, ngi sondela
eDamaseku, nga semini enkulu, kwa
ngi zuma ukukanya okukulu kwa sezu-
lwini, kwa ngi baneka. isa. 9. 3. & 26. 12.
7 Nga wa pansi emhlabatini, ngezwa
izwi li ti kimi, Sauli, Sauli, u ngi hlupe-
lani na?
8 Nga pendula, nga ti, Nkosi, u ngu-
bani na? Ya ti kimi, Ngi nguJesu wa
seNazareta, o m hlupayo.
9 Nabo aba be nami ba bona ukuka-
nya, besaba; kodwa a ba li zwanga izwi
lokuluma nami. Dan. 10. 7.
10 Nga ti, Nkosi, ngi ya kwenzani na?
Ya ti iNkosi kimi, Suka u ye eDamase-
ku; lapo u ya kutyelwa konke, o ku
miselweyo ukuba u kwenze.
11 Kepa ngi nga sa boni ngenxa yoku-
kazimula kwa lokokukanya, ngi holwa
ngesandhla ilabo aba be nami, nga fika
eDamaseku.
12 Kwa ti uAnania, umuntu oqondi-
leyo ngokomteto, e dunyiswa abaJuda
bonke aba be hlezi kona, isa. 9. 17.
& 10. 22.
13 Weza kimi, wema, wa ti kimi, Sau-

li, mzalwane, buya u bone. Ngalesosikati nga m bheka.

14 Wa ti yena, uTixo wa obaba betu u ku misile, ukuze wazi intando yake, u m bone olungileyo, u zwe izwi la semlonyeni wake. isa. 3. 13. & 5 30. & 26. 16. 1 Kor. 9. 1. & 15. 8. ‖ isa. 3. 14. 7. 52. 1 Kor. 11. 23. Gal. 1. 12.

15 Ngokuba u ya kuba ufakazi wake kubantu bonke ngaloko okuboniléyo nokuzwileyo. isa. 23. 11. isa. 4. 20. & 26. 10.

16 Kaloku u libalelani na? suka, u bapatizwe, u zi hlambulule izono zako, u kuleke egameni leNkosi. isa. 2. 38. & 9. 14. Heb. 10. 22.

17 Kwa ti, se ngi buyele eJerusalema, ngi sa kuleka etempelini, ngehlelwa isiyezi; isa. 9. 26. 2 Kor. 12. 2.

18 Nga i bona iNkosi i ti kimi, Tyetya u pume masinyane eJerusalema; ngokuba a ba yi kwamkela ukuqinisa kwako ngami.

19 Nga ti, Nkosi, ba yazi ukuba be ngi bopa, ngi tyaya abakolwa uwe, emabandhleni onke. Mat. 10. 17.

20 Futi, lapo ku citwa igazi lika Stefane ufakazi wako, be ngi mi kona nami, ngi vumela ukubulawa kwake, nga gcina izingubo zabambulalayo. isa. 7. 58. & 8. 1. Rome 1. 32.

21 Ya ti kimi, Hamba; ngokuba ngi za kukutuma, u ye kude ezizweni. isa. 9. 15. & 26. 17. Rome 1. 5. & 11. 13. & 15. 16.

22 Ba m lalela wa za wa tyo lelizwi; kona ba memeza ba ti, A ku suswe onje emhlabeni; ka fanele a pile. isa. 21. 36. & 25. 24.

23 Be sa memeza, ba sakaza izingubo zabo, be tuquza utuli pezulu,

24 Induna enkulu ya yala ukuba a ngeniswe enqabeni, ya ti ma ka buzwe ngokutyaywa ngezinduku; ukuze i zwe isici sokuba be memeza kangaka ngaye.

25 Be sa m elula ngezintambo, uPaule wa ti enduneni yekulu e mi kona, Ku vunyelwe ini, ukuba ni tyaye umuntu o ngumRoma, e nga lahlwanga icala lake na? isa. 16. 37.

26 Induna yekulu i zwile loko, ya ya ya tyela induna enkulu, ya ti, U za kwenzani na? Lomuntu u ngumRoma.

27 Yeza induna enkulu, ya ti kuye, Ngi tyele, u ngumRoma na? Wa ti; Yebo.

28 Ya pendula induna enkulu, ya ti, Lobubupakati nga bu tenga ngemali eningi. Wa ti uPaule, Nga zalwa nabo mina.

29 Lapo aba be za kumbuza besuka kuye: induna enkulu yesaba, yazi ukuba u umRoma, na ngokuba i bi m bopile.

30 Ngangomso, i tanda ukuzwa iqiniso lokuba wa mangalelwa ngani abaJuda, ya m kumula izibopo, ya yala ukuba ku butane abapristi abakulu nompakati wonke; ya m ehlisa uPaule, ya m beka pambi kwabo.

## ISAHLUKO 23.

KONA uPaule e bhekisisa umpakati, wa ti, Madoda, bazalwane, ngi hambile, ngi nenhliziyo elungileyo pambi kuka Tixo, ku ze ku be namhla. isa. 24. 16. 1 Kor. 4. 4. 2 Kor. 1. 12. & 4. 2. 2 Tim. 1. 3. Heb. 13. 18.

2 Wa ti umpristi omkulu, uAnania, wa ba tyela aba be mi kuye ukuba ba m tyaye umlomo. 1 Ama. 22. 24.

3 Kona uPaule wa ti kuye, uTixo wo ku tyaya wena, ludonga oluhuqiwe ngobumhlope; u hlalela ini ukuteta icala lami ngomteto, u ti, a ngi tyaywe, u nquma ngokupambene nomteto, na? Dut. 25. 1, 2. John. 7. 51.

4 Ba ti abemiyo kona, U ya tuka umpristi omkulu ka Tixo na?

5 Wa ti uPaule, Be ngi ngazi, bazalwane, ukuba u umpristi omkulu: ku lotyiwe ukuti, U nga kulumi kabi ngombusi wabantu ba kini. isa. 24. 17. Eks. 22. 28. Ums. 10. 20.

6 uPaule se e bonile ukuba abanye ba ngabaSaduse, nabanye abaFarisi, wa memeza empakatini, wa ti, Madoda, bazalwane, ngi ngumFarisi, indodana yomFarisi; ngokwetemba nokuvuka kwabafileyo ngi mangalelwe. isa. 24. 15. 21. & 26. 5, 6. & 28. 20. Fil. 3. 5.

7 Se e tyilo loku, kwa vela ukupikisana kubaFarisi nabaSaduse; abantu ba hlukana.

8 Ngokuba abaSaduse be ti, a ku ko ukuvuka kwabafileyo, a ku ko nengelosi, nomoya: kepa abaFarisi ba vuma kokubili. Mat. 22. 23. Mark 12. 18. Luk. 20. 27.

9 Kwa ba kona umsindo omkulu: ababili ba kubaFarisi besuka, ba pika, be ti, A si boni icala ku lomuntu: uma umoya u kulumile naye, nokuba ingelosi, ma si nga lwi noTixo. isa. 5. 39. & 22. 7, 17, 18.

10 Se ku vukile ukupikisana okukulu, induna enkulu yesaba i ti, uPaule u za

kudatyulwa ibo, ya tyela impi ukweuka,
i m kipe pakati kwabo, i muke naye, i
m yise enqabeni.
11 Ngobusuku obulandelayo, iNkosi
yema kuye, ya ti, Yima isibindi ; nje-
ngaloku u qinisile ngami eJerusalema,
ku njalo wo qinisa na seRoma.
isa 18. 9. & 27. 23, 24.
12 Kwa ti se ku sile, abaJuda benza
icebo, ba zibopa ngokufunga, ba ti, a ba
yi kudhla, a ba yi kupuza, be nga ka m
bulali uPaule. isa. 25. 3.
13 Labo aba benzile lelocebo ba dhlula
amashumi amane ngobuningi.
14 Ba ya kubakonzi abakulu na ku-
malunga, ba ti, Si zibopile ngokufunga
kokuti, a si yi kuzwa ukudhla si nga ka
m bulali uPaule.
15 Ngako nina, kanye nompakati ma
ni tyele induna enkulu, ukuba i m ehli-
sele kini, kungati be ni za kubuzisisa
futi ngaye; se si lungele tina ukumbu-
lala, e nga ka sondeli.
16 Kepa indodana ka dade wabo ka
Paule yezwa ngokulinda kwabo, ya ya
ya ngena enqabeni, ya bika kuPaule.
17 Kona uPaule wa biza induna ye-
kulu, wa ti, Yisa lensizwa enduneni
enkulu ; i nendaba yokubika kuyo.
18 Ya i tabata, ya i yisa enduneni
enkulu, ya ti, uPaule, isibotyiwa, wa
ngi biza, wa ti, a ngi lete lensizwa ku-
we, i nendaba yokukutyela.
19 Kona induna enkulu ya i tabata
ngesandhla, ya puma nayo be bodwa, ya
buza ya ti, Indabani le, o za kungibi-
kela yona na?
20 Ya ti, abaJuda ba vumelene uku-
cela kuwe, ukuba u m ehlise uPaule
ngomso, eze empakatini, kungati ba za
kubuzisisa futi ngaye.
21 Kepa ma u nga ba vumeli ; ngo-
kuba ba kona abantu ba kubo aba dhlu-
la amashumi amane, aba m qamela, ba
zibopile ngokufunga, ba ti a ba yi ku-
dhla, a ba yi kupuza, be nga ka m bula-
li ; kaloku se be lungele, ba bheka uku-
vuma kwako.
22 Kona induna enkulu ya i mukisa
insizwa, ya i yala, i ti, U nga tyeli mu-
ntu ukuba u ngi bikele loku.
23 Ya biza izinduna ezimbili zekulu,
ya ti, Lungisani amabuto amakulu ama-
bili, nabamahashi ba be mashumi a isi-
kombisa, nabemikonto ba be makulu
amabili, ba suke ba ye eKesaria nge-
hora lesitatu la sebusuku ;
24 Ni ba nike izilwane, ukuba ba m
kwelise uPaule, ba m yise kahle kuFelise
umbusi.
25 Ya loba incwadi yokuti,
26 uKlaudia Lisia u ya m bingelela
uFelise, umbusi odumileyo.
27 Lomuntu wa banjwa abaJuda, wa
be za kubulawa ibo: nga fika nempi, nga
m kulula ngi zwile ku tiwa u umRoma.
isa. 21. 33. & 24. 7.
28 Be ngi tanda ukuzwa icala aba m
mangalela ngalo, nga m ehlisela empa-
katini wa kubo. isa. 22. 30.
29 Nga bona e mangalelwa ngemi-
buzo yomteto wa kubo, kepa e nge na-
cala la luto olufanele ukufa nokubotywa.
isa. 18. 15. & 25. 19. & 26. 31.
30 Se ngi bikelwe icebo, eli za kwe-
nziwa abaJuda ku lomuntu, nga tumela
kuwe masinyane, ngi ba yalile abamce-
bayo, ba ye ba laude icala lake pambi
kwako. Sala kahle. isa. 24. 8. & 25. 6.
31 Kona amabuto, njengaloku a ku
yalelweyo, a m tabata uPaule, a m yisa
eAntipatri ebusuku.
32 Ngangomso a shiya abamahashi, ba
hambe naye, a buyela enqabeni wona.
33 Labo se be fikile eKesaria, ba nika
umbusi incwadi, ba m misa uPaule pa-
mbi kwake.
34 Umbusi, se e fundile incwadi, wa
buza, ukuba owa lipi izwe. E zwile ku
tiwa u ngowa seKilikia ; isa. 21. 39.
35 Wa ti, Ngi ya kuzwa indaba yako,
lapo se be fikile abakucebayo. Wa yala
ukuba a londwe esigodhlweni sika Hero-
di. isa. 24. 1, 10. Mat. 27. 27.

## ISAHLUKO 24.

KWA ti ngasemva kwezinsuku ezi isi-
hlanu, kweuka uAnania, umpristi
omkulu, kanye namalunga, nommeli o
tiwa uTertulu ; labo ba ya, ba mangalela
uPaule kumbusi. isa. 21. 27. & 23. 2, 30, 35.
& 25. 2.
2 Se e biziwe, kwa qala uTertulu uku-
mceba, e ti,
3 E, Felise odumileyo, loku si noku-
tula okukulu, nobuhle obuningi obu se-
nzelwe lesisizwe ngokuqonda kwako,
ezintweni zonke na sezindaweni zonke,
si ya kwamukela, si borga nokubonga.
4 Kodwa ukuba ngi nga be ngi sa ku
libazisa, ngi ya ku ncenga u ze u si zwe
amazwana ngomusa wako.
5 Si m fumene lomuntu e ishinga, e
vusa umsindo kubaJuda bonke aba se-
zweni lonke, e inhloko yohlobo lwama-
Nazareta : isa. 17. 6. & 21. 28. 1 Pet. 2. 12, 15.

6 Wa linga nokudumaza itempeli; sa m bamba, [be si tanda ukumahlulela ngomteto wetu: isa. 21. 28. John. 18. 31.
7 Kepa uLisia, induna enkulu, wa m susa ezandhleni zetu ngamanhla amakulu, isa. 21. 33.
8 E tyela abamcebayo ukuba beze kuwe]. Ngokumbuzisisa u ngazi wena izinto zonke, esi m ceba ngazo. isa. 23. 30.
9 abaJuda ba hlangana naye, ba ti, Yebo, ku njalo.
10 Kona uPaule, umbusi e se m qwebele ukushumayela, wa pendula wa ti, Loku ngi yazi ukuba se ku iminyaka eminingi u umahluli wena wa lesisizwe, ngi ya zipendulela ngokutokoza okukulu.
11 Ngokuba u nga kwazi ukuti, izinsuku ezi ishumi nambili kupela, iloku nga kupuka ngi ya kukuleka eJerusalema. isa. 21. 26.
12 A ba zanga ba ngi fumane etempelini ngi pikisana nomuntu, ngi vusa abantu, na sezindhlini zokusonta, na semzini: isa. 25. 8. & 28. 17.
13 Ba nge qinise lezizinto, aba ngi ceba ngazo.
14 Kepa ngi ya vuma loku kuwe, ukuti, ngendhlela aba ti bona yedukile, ngi ya m konza ngokunjalo uTixo wa obaba, ngi kolwa konke okulotyiweyo emtetweni na kubaprofeti: isa. 9. 2.
2 Tim. 1. 3. ‖ isa. 26. 22. & 28. 23.
15 Ngi netemba kuTixo, aba li vumayo nabo, lokuti, ku ya kuba kona ukuvuka kwabafileyo, nokwabalungileyo, nokwabangalungile. isa. 23. 6. Dan. 12. 2.
John. 5. 28, 29.
16 Njalo ngi ya zama ukuba ngi be nenhliziyo e nge nacala kuTixo, na kubantu ngezikati zonke. isa. 23. 1.
17 Kwa ti ngasemva kweminyaka eminingi, nga fika ukuleta izipo esizweni sa kiti, nokutela iminikelo.
isa. 11. 29, 30. & 20. 16. Rome 15. 25.
2 Kor. 8. 4. Gal. 2. 10.
18 Ikonake ba ngi fumana ngi hlanjululwe etempelini, ngi nge nasixuku, ngi nge namsindo, kepa ba be kona abaJuda abatile ba seAsia: isa. 21. 26, 27. & 26. 21.
19 Aba fanele ukuba kona pambi kwako, ba ngi cebe, uma be nendaba kimi.
isa. 23. 30. & 25. 16.
20 Na laba ma ba tyo bona, ba fumene isono sini kimi, ngi se mi empakatini.
21 Ngapandhle kwa lelilizwi lodwa, enga li memezayo ngi mi pakati kwabo, lokuti, Ngokuvuka kwabafileyo ngi mangalelwa inina namhla. isa. 23. 6. & 28. 20.
22 Kepa uFelise wa ba libazisa, e zazisa kahle izinto za lendhlela, e ti, Lapo uLisia induna enkulu e seukile, ngi ya kubuzisisa futi indaba yenu.
23 Wa yala induna yekulu ukuba uPaule a gcinwe, a kululeke, ku nga nqatyelwa umuntu wa kubo ukumkonza nokuza kuye. isa. 27. 3. & 28. 16.
24 Ngasemva kwezinsuku ezitile, wa fika uFelise nomkake uDrusila, o ngumJuda, wa biza uPaule, wa m lalela ngokukolwa uKristu.
25 E sa shumayela ngokulunga, na ngokuzikuza, na ngokwahlula okuzayo, uFelise wa tutumela, wa pendula, wa ti, A ke u hambe manje; nxa ngi nesikati esifaneleyo ngi ya kukubiza.
26 Wa etemba e ti u ya kupiwa uPaule imali, ukuba a m kulule: ngako wa m biza kaningi, wa kuluma naye.
Eks. 23. 8.
27 Se ku pelile iminyaka emibili, uPorkio Festu wa ngena esikundhleni sika Felise: uFelise e tanda ukubongwa abaJuda, wa m shiya uPaule e botyiwe.
isa. 12. 3. & 25. 9.

## ISAHLUKO 25.

KWA ti uFestu, e se fikile ku lelilizwe, ngasemva kwezinsuku ezintatu, wa puma eKesaria, wa kupukela eJerusalema.
2 Kona umpristi omkulu nezikulu zabaJuda, ba mangalela uPaule kuye, ba m ncenga, isa. 24. 1.
3 Ba cela into ngaye, yokuba a m bize, eze eJerusalema, be m linda ukuba ba m bulale endhleleni. isa. 23. 12.
4 uFestu wa pendula wa ti, ka gcinwe uPaule eKesaria, e ti, u za kupuma, a ye kona masinyane.
5 Wa ti, Abanamandhla pakati kwenu ma beuke nami, ba cebe lomuntu, uma li kona icala kuye. isa. 18. 14.
6 Wa hlala nabo izinsuku ezi dhlula ishumi, kona wehlela eKesaria; ngangomso wa hlala esihlalweni sokwahlula, wa ti a letwe uPaule.
7 Se e fikile yena, abaJuda abehlile eJerusalema, bema kona, ba m twesa uPaule amacala amaningi anzima, aba nge nakuwaqinisa. Mark 15. 3
Luk. 23. 2, 10. isa. 24. 5, 13.
8 Wa pendula yena wa ti, A ngonanga luto, na semtetweni, na setempelini, na kuKesari. isa. 6. 13. & 24. 12. & 28. 17.

9 Kepa uFestu, e tanda ukubongwa abaJuda, wa pendula kuPaule, wa ti, U ya tanda ukukupukela eJerusalema, u buzwe kona pambi kwami nga lezizinto na? isa. 24. 27.

10 Wa ti uPaule, Ngi semi pambi kwesihlalo sika Kesari, lapa ku fanele ngi buzwe kona: a ngonanga luto kubaJuda, njengaloku u yazi kahle nawe.

11 Uma ngonile, ngenza uto olu fanele ukufa, a ngi nqabi ukufa; kodwa uma i nge ko into ezintweni, aba ngi ceba ngazo, a ku ko muntu o nga ngi nikela kubo. Ngi ya kuya kuKesari. isa. 18. 14. & 28. 19.

12 Kona uFestu, e se kulumile nompakati, wa pendula wa ti, U ti, u ya kuya kuKesari; ngi ya vuma, u ya kuya kuKesari.

13 Se ku dhlule izinsuku ezitile, uAgripa inkosi noBernike ba fika eKesaria, beza kubingelela uFestu.

14 Se be hlezi kona izinsuku eziningi, uFestu wa i tyela inkosi indaba ka Paule, wa ti, U kona umuntu owa shiywa uFelise, e botyiwe. isa. 24. 27.

15 Kwa ti, ngi seJerusalema, abapristi abakulu namalunga abaJuda ba m mangalela, be nxusa ukuba a lahlwe.

16 Nga pendula kubo, nga ti, A siko ukwenza kwamaRoma ukunikela umuntu ekufeni, o mangalelwayo e nga ka bi nabammangaleleyo pambi kwake, a vunyelwe ukuzipendulela ngendaba a mangalelwe ngayo.

17 Ngako se be fikile lapa, a ngi libalanga, ngangomso nga hlala esihlalweni sokwahlula, nga ti a letwe lomuntu.

18 Se be suke be ma abammangalelayo, a ba ze ba tyo icala la lezizinto, e be ngi zi bhekile:

19 Kodwa ba m ceba ngemibuzo etile yenkonzo yakubo, na ngoJesu, owa be file, a ti uPaule, u kona. isa. 18. 15. & 23. 29.

20 Loku ngahluleka ukubuza okunje, nga buza uma e tanda ukuya eJerusalema, a buzwe nga lezizindaba.

21 Kepa loku uPaule e be tyo e ti a gcinwe, ukuze icala li tetwe uAgustu, nga yala ukuba a gcinwe, ngi ze ngi m tumele kuKesari.

22 Wa ti uAgripa kuFestu, Ngi ya tanda nami ukuzwa lomuntu. Wa ti, Ngangomso u ya kumuzwa. isa. 9. 15.

23 Kwa ti ngangomso, se be fikile uAgripa noBernike, be ze nemikosi emikulu, lapo be ngenile enkantolo kanye nezinduna ezinkulu nabantu abakulu ba lomuzi, wa ngeniswa uPaule ngezwi lika Festu.

24 Wa ti uFestu, Nkosi Agripa, nani nonke madoda a lapa nati, ni ya bona lomuntu engi nxuswe ngaye ibandhla, lonke labaJuda, na seJerusalema, na lapa, ba memeza, be ti, ka sa fanele a be e sa pila. isa. 22. 22.

25 Kepa loku ngi m fumene e ngenzanga uto olu fanele ukufa, naye e nxuse ukuya kuKesari, ngi ti ngi ya kumtuma. isa. 23. 9, 29. & 26. 31.

26 Kepa a ngi naqiniso lokuloba ngaye enkosini. Ngako ngi m letile pambi kwenu, na pambi kwako, uqobo, Nkosi Agripa, ukuze ku ti, se ku buzisiwe ngi be nendaba yokuloba.

27 Ngokuba ngi ti, a ku qondeki ukutuma isibotywa, ngi nga biki amacala aso.

## ISAHLUKO 26.

WA ti uAgripa kuPaule, Ku vunyelwe u zikulumele. Kona uPaule welula isandhla, wa zipendulela, wa ti,

2 Nkosi Agripa, ngi nenhlanhla, ngokuba ngi za kuzipendulela namhla pambi kwako, ngazo zonke izinto engi mangalelwa abaJuda ngazo:

3 Kakulu, loku u yazisa imikuba nemibuzo yonke yabaJuda: njalo ngi ya ku ncenga ukuba u ngi lalele ngokubekezela.

4 Ukuhamba kwami kwa sebutyeni bami, okwa qala kwa ba pakati kwesizwe sa kiti eJerusalema, ba ya kwazi bonke abaJuda;

5 Aba be ngazi, uma be tanda ukuqinisa, ukuba be ngi ngumFarisi uqobo ngemikuba ya kiti. isa. 22. 3. & 23. 6. Fil. 3. 5.

6 Na kaloku se ngi mi, ngi mangalelwe ngetemba lesitembiso, obaba betu aba tenjiswa uTixo ngaso. Gen. 3. 15. Rome 15. 8. Titusi 2. 13.

7 Izizwe za kiti ezi ishumi nambili zetemba ukufinyelela kusona, zi qinisa ukukonza ebusuku na semini. Nkosi Agripa, nga lelitemba ngi mangalelwe abaJuda. Jak. 1. 1. Luk. 2. 37. Fil. 3. 11.

8 Ni tyoloni ukuti, ku into engetembekiyo yokuti, uTixo u za kuvusa abafileyo na?

9 Nami be ngi ti nga ngenza izinto eziningi ezi pambana negama lika Jesu wa seNazareta. 1 Tim. 1. 13.

10 Nga be ngenza njalo eJerusalema; abaningi abalungileyo nga ba valela eti-

longweni, ngi piwe amandhla abapristi
abakulu; na lapo be bulawa nga vuma.
isa. 8. 3. & 9. 14, 21. & 22. 5.

11 Nga ba hlupa futifuti emabandhle-
ni onke, nga ba sindezela ba za ba tuka;
nga ba xotya kwa za kwa ba emzini e
ngapandhle. isa. 22. 19.

12 Njalo ngi sa ya eDamaseku, ngi
piwe amandhla nezwi abapristi aba-
kulu, isa. 9. 3. & 22. 6.

13 Kwa ti emini enkulu, ngi sendhle-
leni, Nkosi, nga bona ukukanya okwa
sezulwini, ku dhlula ukukazimula kwe-
langa, kwa kanya kimi na kwaba be ha-
mbi nami.

14 Sa wa pansi sonke, ngezwa izwi li
shumayela kimi, li ti ngolimi lwama-
Heberu, Sauli, Sauli, u ngi hlupelani
na? Ko ba lukuni kuwe ukukahlela
ezincijini.

15 Nga ti, Nkosi, u ngubani na? Wa
ti, Ngi nguJesu o m hlupayo.

16 Kodwa, suka u me ngezinyawo za-
ko: ngokuba ngi bonakele kuwe nga lo-
ku, ukuba ngi ku mise, u be isikonzi
nofakazi wa lezizinto o zi bonileyo, na
lezo engi ya kubonakala kuwe ngazo;
isa. 22. 15.

17 Ngi ku kulula kubantu na kwabe-
zizwe, engi ku tumela kubo, isa. 22. 21.

18 Ukuvula amehlo abo, ukuba ba pe-
nduke ebumnyameni, ba ye ekukanye-
ni ba penduke emandhleni kaSatani, ba
ye kuTixo, ukuze ba tetelelwe izono, ba
dhle ifa pakati kwabangcwele ngokwe-
temba kimi. Isai. 35. 5. & 42. 7. Luk. 1. 79.
John. 8. 12. 2 Kor. 4. 4. 1 Tes. 5. 5.
2 Kor. 6. 14. Ef. 4. 18. & 5. 8. 1 Pet. 2. 9.
isa. 20. 32.

19 Njalo, Nkosi Agripa, a ngi pika-
nga isibonakaliso sa sezulwini.

20 Kodwa nga qala nga shumayela
kwaba seDamaseku, na seJerusalema,
na kulo lonke izwe la seJudia, na sezi-
zweni, ukuba ba penduke, ba guqukele
kuTixo, benze imisebenzi e fanele uku-
penduka. isa. 9. 20, 22, 29. & 11. 26.

21 Nga loko abaJuda ba ngi bamba
etempelini, ba linga ukungibulala.
isa. 21. 30. 31.

22 Kepa, loku ngi sizwe uTixo, ngi se
mi na namhla, ngi qinisa na kwabanci-
nyane na kwabakulu, ngi nga tyo luto
ngapandhle kwa loko, okwa shunya-
yelwa abaprofeti noMosi, aba ti ku ya
kwenzeka: Luk. 24. 27, 44.
isa. 24. 14. & 28. 23.

23 Ukuti, uKristu nga e hlupeka, a be
owokuqala ngokuvuka kwabafileyo, a
shumayele ukukanya kubantu na kwa-
bezizwe. 1 Kor. 15. 20. Kol. 1. 18.
Isam. 1. 5. Luk. 2. 32.

24 E sa zikulumela njalo, uFestu wa
ti ngezwi elikulu, Paule, u ya hlanya;
ukufunda okuningi ku ya ku hlanyisa.
2 Ama. 9. 11. Johm 10. 20.
1 Kor. 1. 23. & 2. 14. & 4. 10.

25 Wa ti yena, Festu odumileyo; a
ngi hlanyi, kepa ngi kuluma amazwi a
neqiniso nokuqonda.

26 I yazisa lezizinto inkosi, engi shu-
mayela pambi kwabo ngesibindi: ngo-
kuba ngi yazi, a i ko into ku lezizinto e
fihlekile kuyo; ngokuba loku a kwe-
nzekanga egumbini.

27 Nkosi Agripa, u ya kolwa aba-
profeti na? Ngi yazi u ya kolwa.

28 Wa ti uAgripa kuPaule, Se u ponse
u ngi pendula, ngi be umKristu.

29 Wa ti uPaule, Ngi nga kuleka ku-
Tixo, ukuba ku nga bi uwena wedwa,
ku be ibo bonke aba ngi zwayo namhla,
nga be nga ponsi, nga be ba njengami
isibili, be nge nazo lezizibopo.
1 Kor. 7. 7.

30 Kona kwa suka inkosi, nombusi,
noBernike, nabo aba be hlezi nabo:

31 Se be pumile be bodwa, ba kuluma,
ba ti, Lomuntu a kenzanga luto, olu
fanele ukufa nokubotywa.
isa. 23. 29. & 25. 25.

32 Wa ti uAgripa kuFestu, Lomuntu
nga e kululwa, uma wa e nga tyongo u
ya kuya kuKesari. isa. 25. 11.

## ISAHLUKO 27.

KWA ti, se ku nqunyiwe ukuba si
muke si ye eItalia ngomkumbi, ba
nikela uPaule neziuye izibotywa endu-
neni yekulu, e tiwa uJulio, yesigaba
sika Kesari. isa. 25. 12, 25.

2 Sa ngena emkunjini wa seAdrami-
tio, sa muka, be si ti, si za kuya nga
sezweni la seAsia: sa hamba noAri-
staku, umMakedonia wa seTesalonika.
isa. 19. 29.

3 Ngangomso sa fika eSidone. uJulio
wa m pata kahle uPaule, wa m vumela
ukuya ezihlotyeni a konzwe izo.
isa. 24. 23. & 28. 16.

4 Sa suka kona, sa ya sa dhlula enza-
nsi kweKupro, ngokuba umoya wa u
pambene nati.

5 Se si welile ulwandhle lwa seKilikia
nePamfilia, sa fika eMira la seLikia.

6 Ikona induna yekulu ya fumana

umkumbi wa seAlesandria o ya eItalia : ya si ngenisa kuwo.

7 Kepa sa hamba kancinyane izinsuku eziningi, sa fika ngobunzima nga seNidu ; umoya u nga si vumeli, sa dhlula enzansi kweKrete nga seSalmone.

8 Sa dhlula kona ngokunqala, sa fika endaweni okutiwa iTeku elihle ; okwa ku seduze nalo umuzi o iLasia.

9 Se ku dhlulile isikati eside, futi se ku ingozi ukuhamba ngomkumbi, ngokuba se ku dhlulile umhlangano wokuzila ukudhla, uPaule wa ba luleka,

10 Wa ti kubo, Madoda ngi ya bona lokukuhamba ku za kuba nokwenzakala nokucitakala okukulu, a ngi tyo okwempahla nokomkumbi wodwa, ngi ti nako okokupila kwetu.

11 Kodwa induna yekulu ya lalela inkosi yomkumbi nomniniwo, ku na loko okwa shunyayelwa uPaule.

12 Loku iteku la be li nga lungele ukuhlala kona ebusika, abaningi ba ti ma ba muke kona, ukuba ku nga ti ba fike eFenike, ba hlale kona ebusika, oku iteku la seKrete, eli bheka nga seningizimu na nga setyisandhlu.

13 Iningizimu i sa pepeta kahle, ba cabanga ba ti ba ku zuzile, aba ku funayo, besuka, ba dhlula eduze neKrete.

14 Kodwa emva kwesikatyana umkumbi wa betwa umoya omkulu, o tiwa Uroklidoni.

15 Kepa umkumbi se u banjwa, u nga se nakubhekana nomoya, sa u yeka sa qutywanje.

16 Sa ya sa fika enzansi kwesiqingana, esi tiwa uKlaude, sa sindisa isikepe ngokuzama nokuzama.

17 Ba si pakamisa, ba pata izinto zokusiza, ba u bopa umkumbi ngapansi ; besabe, ku nga ti ba bitye esihlabatini, ba zeusa izindwangu, ba qutywa nje.

18 Sa qutywa umoya kakulu, kwa ti ngangomso ba pungula impahla.

19 Ngolwesitatu sa lahla izinto zomkumbi ngezandhla zetu. Jona 1. 5.

20 Kwa ti, ku nga sa bonakali ilanga nezinkanyezi ngezinsuku eziningi, si qinisa isipepo, sa lahlekelwa itemba lonke lokusindiswa.

21 Se ku zilwe ukudhla isikati eside, kona uPaule wema pakati kwabo, wa ti, Madoda, nga be na lalela mina, ni nga muki eKrete, ni pepe lokukwenzakala nokucitakala.

22 Kaloku ngi ya ni yala ukuba ni me isibindi : ngokuba ka yi kufa umuntu kini, umkumbi kupela.

23 Ngokuba be ku kona kimi nga lobubusuku ingelosi ka Tixo, engi ngowake, nengi m konzayo, isa. 23. 11. Dan. 6. 16. Rome 1. 9. 2 Tim. 1. 3.

24 Ya ti, U ngesabi, Paule ; u za kuyiswa pambi kuka Kesari : bhekake, uTixo u ku nikile bonke labo aba hamba nawe.

25 Ngako, madoda, yimani isibindi ; ngokuba ngi ya kolwa uTixo, ukuti, ku ya kuba njengokutyiwo kimi. Luk. 1. 45.

26 Kepa si za kulahleleka esiqingini esitile. isa. 28. 1.

27 Njalo, se ku fikile ubusuku beshumi nane, si sa zula eAdria, kwa ti pakati kobusuku, abomkumbi ba cabanga ba ti, ku seduze izwe eli tile ;

28 Ba ponsa uhlamvu, ba bona lu tyone amafatome amashumi amabili ; ba quba incozana, ba ponsa uhlamvu futi, ba bona lu tyone amafatome a ishumi nesihlanu.

29 Besaba ukuba ku nga ti si tyayeke emadwaleni, ba ponsa izankora ezine ngasemva komkumbi, ba fisa ukuba ku se.

30 Abomkumbi be sa funa ukubaleka emkunjini, se behlisele isikepe emanzini, be zenzisa ba ti ba za kwehlisa izankora ngapambili,

31 Wa ti uPaule enduneni yekulu na semabutweni, Uma laba be nga hlali emkunjini, ni nge sindiswe.

32 Kona amabuto a nquma izintambo zesikepe, a si yeka sa wa.

33 Kwa ti lapo se ku za kusa, uPaule wa ba ncenga bonke ukuba ba dhle ukudhla, e ti, Namhla ku usuku lweshumi nane ni lindile, ni hlezi ni zila, ni nga dhli luto.

34 Ngako ngi ya ni ncenga ukuba ni dhle : ngokuba loku ko ni lulamisa : a ku yi kulahleka ekanda nolodwa unwele lomuntu kinina. 1 Ama. 1. 52.

35 E se shumayela njalo, wa tabata isinkwa, wa bonga uTixo pambi kwabo bonke, wa si hlepula, wa qala ukudhla. 1 Sam. 9. 13. Mat. 15. 36. 1 Tim. 4. 3, 4.

36 Kona ba tokoza bonke, ba dhla.

37 Tina sonke esa si kona emkunjini, be si ngamakulu amabili namashumi a isikombisa nesitupa. isa. 2. 41. & 7. 14. Rome 13. 1. 1 Pet 3. 20.

38 Se be suti ukudhla, ba pungula impahla emkunjini, be cita amabele emanzini.

39 Kwa ti se ku sile, ba be nga lazi
izwe: kodwa ba bona iteku eli nogu, ba
tanda ba ti, uma ku ngenzeka, ba za ku
qubela umkumbi kulo.
40 Ba nquma izankora; ba zi yeka zi
cwila elwandhle emanzini, ba tukulula
izintambo zamapini okutyengisa, ba pa-
kamisela emoyeni indwangu ya pambi-
li, ba qonda ogwini.
41 Se be fikile endaweni yokuhlanga-
na kwamanzi, umkumbi wa kahleleka
pansi; wema u gxilile, kepa ngasemva
wa pulwa ngamandhla amaza.
2 Kor. 11. 25.
42 Amabuto a ceba icebo lokuba ku
bulawe izibotywa, funa ezinye zi baleke
ngokuhlamba.
43 Kodwa induna yekulu, i tanda uku-
sindisa uPaule, ya vimbela ukuceba
kwawo, ya ti labo aba kwazi ukuhla-
mba, ba ziponse emanzini kuqala, ba
pumele ngapandhle:
44 Nokuba abaseleyo ba pume, aba-
nye ngamapulangwe, nabanye ngezi-
ncezu zomkumbi. Njalo bonke ba pu-
mela ngapandhle be sindile.

## ISAHLUKO 28.

KWA ti se be sindile, bazi ukuba isiqi-
ngi si tiwa iMelita.
isa. 27. 26.
2 Aba sezweni ba si pata ngomusa
omkulu, ba basa umlilo, ba samkela so-
nke, ngokuba li na ku makaza.
Rome 1. 14. 1 Kor. 14. 11. Kol. 3. 11.
3 uPaule e se cakatyile ifingo lezinku-
ni, e be zi bekile emlilweni, kwa puma
inyoka ngokufudumala, ya namatela
esandhleni sake.
4 Aba sezweni se be bonile isilwane si
jika esandhleni sake, ba kuluma bodwa
ba ti, Impela lomuntu u ngumbulali;
noma e sindile elwandhle, impindiso a i
vumi ukuba a pile.
5 Kepa wa si nikinela isilwane emli-
lweni, e ngezwa cala. Mark 16. 18.
Luk. 10. 19.
6 Kepa ba bheka ba ti, u za kuvuvu-
ka, nokuba u za kuwa pansi a fe kona
lapo. Se be bhekile isikati eside, be bo-
na ku nga m fikeli ingozi, ba penduka
ba ti, u ngutixo. isa. 14. 11.
7 Kwa ku kona ku leyondawo umuzi
wenkosi yesiqingi igama layo li nguPu-
blio, owa samkela, wa si hlalisa kahle
izinsuku ezintatu.
8 Kwa ti uyise ka Publio wa e lele
e kwelwa umkuhlane nembo: uPaule
wa ngena kuye, wa kuleka, wa beka iza-
ndhla pezu kwake, wa m pilisa.
Mark 16. 18. isa. 19. 11, 12. 1 Kor. 12. 9, 28.
Jak. 5. 14, 15.
9 Se kwenziwe loko, beza nabanye aba
be nezifo aba sesiqingini, ba sindiswa.
10 Ba si bonga ngezinto eziningi; na
sekumukeni kwetu ba si twesa izinto
esi zi dingayo. Mat. 15. 6.
11 Kwa ti emva kwezinyanga ezinta-
tu sa muka ngomkumbi wa seAlesa-
ndria owa u hlezi esiqingini ebusika, u
nopau olu ti oDioskuri.
12 Se si fikile eSirakuse, sa hlala kona
izinsuku ezintatu.
13 Sa suka lapo, sa zekelela, sa fika
eRegio; se ku dhlule usuku lwa ba lu-
nye, kwa pepeta iningizimu, ngolwesi-
bili sa fika ePuteoli.
14 Sa fumana kona abazalwane, sa nxu-
swa ukuhlala nabo izinsuku ezi isiko-
mbisa: njalo sa hamba si qonda eRoma.
15 Kwa suka kona abazalwane, se be
zwile indaba ngati, beza kusihlangabeza
ba za ba fika eForumapi, na seTaberntata-
tu; e ba bona uPaule, wa bonga uTixo,
wema isibindi.
16 Se si fikile eRoma, [induna yekulu
ya nikela izibotywa enduneni yabali-
ndi: kodwa] uPaule wa vunyelwa a zi-
hambele yena, nebuto eli m lindayo.
isa. 24. 23. & 27. 3.
17 Kwa ti emva kwezinsuku ezintatu,
uPaule wa biza izikulu zabaJuda. Se zi
butene wa ti kuzo, Madoda, bazalwane,
noma ngi ngenzanga luto olu pambene
nabantu, nemidabuko yobaba betu, nga
suswa eJerusalema ngi botyiwe, nga ni-
kelwa ezandhleni zamaRoma.
isa. 24. 12, 13. & 25. 8.
18 Lawo, e se ngi buzisile, a tanda
ukungikulula, ngokuba ku nge ko kimi
icala eli fanele ukufa. isa. 26. 31.
19 Se be pikile abaJuda, nga qutywa
ukuya kuKesari, ku nge ngokuti ngi
noto lokuceba isizwe sa kiti. isa. 25. 11.
20 Ku njalo nga leyondaba ngi ni bizi-
le, ukuba ngi ni bone, ngi kulume nani:
ngenxa yetemba lika Israeli ngi botyi-
we nga lesisibopo. isa. 26. 29. Ef. 3. 1.
2 Tim. 1. 16.
21 Ba ti kuye, A samkelanga izincwa-
di ngawe ezi vela eJudia; ka fikanga
umuntu wa kubazalwane owa bika, wa
shumayela okubi ngawe.
22 Kodwa si ti ku fanele si zwe ngawe,
ukuba u tini: ngokuba si yazi ku pikwa
loluhlobo ezindaweni zonke. Luk. 2. 34.

23 Se be m misele usuku, kwa fika
kuye endhlini abaningi; wa shumayela
kubo e qinisa indaba yombuso ka Tixo,
wa ba ncenga ngezindaba zika Jesu za
semtetweni ka Mosi, na kubaprofeti, wa
qala ekuseni wa shumayela la za la tyona.
Luk. 24. 27. isa. 17. 3. & 19. 8. & 26. 6, 22.
24 Abanye ba kolwa iloko okwa shu-
nyayelwa, abanye ka ba kolwa.
isa. 14. 4. & 17. 4.
25 Loku be nga vumelani, bemuka,
uPaule e sa shumayele izwi la linye lo-
kuti, Wa tyo kahle uMoya o ingcwele
ngoIsaya umprofeti kobaba betu,
26 Wa ti, Hamba, u ye ku lababantu,
u ti, Ngokuzwa ni ya kuzwa, ni nga qo-
ndi; ngokubona ni ya kubona, ni nga
bonisisi: Isai. 6. 9. Jer. 5. 21. Hez. 12. 2.
Mat. 13. 14, 15. Rome 11. 8.
27 Ngokuba inhliziyo yalababantu i
lukuni, izindhlebe zabo zi butuntu, ame-
hlo abo ba wa cimezile, funa ba bone
ngamehlo, bezwe ngezindhlebe, ba qo-
nde ngenhliziyo, ba penduke, ngi ba si-
ndise.
28 Ngako yazini ukuba ukusindisa
kuka Tixo ku tunyelwe kwabezizwe;
ba ya kuzwa bona. Mat. 21. 41, 43.
isa. 13. 46, 47. & 18. 6. & 22. 21. & 26. 17, 18.
[29 E se shumayela loko, abaJuda be-
muka, be pikisana kakulu bodwa.]
30 uPaule wa hlala iminyaka emibili i
pelele endhlini a be i tyelekile, wamke-
la bonke aba be ngena kuye;
31 E shumayela umbuso ka Tixo, e
fundisa izindaba zeNkosi uJesu Kristu,
e mi isibindi, e nga nqatyelwa muntu.
isa. 4. 31.

---

INCWADI KA PAULE UMPOSTOLI KWABA

# SEROMA.

## ISAHLUKO 1.

UPAULE, inceku ka Jesu Kristu, o
bekiwe a be umpostoli, wahlukani-
selwa ivangeli lika Tixo, Imis. 22. 21.
1 Kor. 1. 1. Gal. 1. 1. 1 Tim. 1. 11. & 2. 7.
2 Tim. 1. 11. ‖ Imis. 9. 15. & 13. 2. Gal. 1. 15.
2 A li shumayela pambili ngabapro-
feti bake emibalweni e ingcwele,
Titusi 1. 2. isa. 3. 21. & 16. 26. Gal. 3. 8.
3 ngeNdodana yake, eya vela enza-
lweni kaDavida ngokwenyama;
Mat. 1. 6, 16. John. 1. 14.
4 Ya miswa ngamandhla i be iNdo-
dana kaTixo ngokomoya wobungcwele,
iloku ya vuka kwabafileyo, uJesu Kris-
tu, iNkosi yetu: Imis. 13. 33. Heb. 9. 14.
5 Esamkeliswa ngaye umusa nobu-
postoli, ku be ukulalela ngokukolwa
ngegama lake ezizweni zonke:
isa. 12. 3. & 15. 15. 1 Kor. 15. 10. Gal. 1. 15.
& 2. 9. Ef. 3. 8. Imis. 6. 7. Imis 9. 15.
6 Eni ngaba kuzo nani, ababiziweyo
baka Jesu Kristu:
7 Kubo bonke abatandiweyo baka
Tixo ba seRoma, ababiziweyo ba be
abangcwele, a ku be kini umusa noku-
tula oku vela kuTixo, uBaba wetu, na
seNkosini, uJesu Kristu.
1 Kor. 1. 2, 3. 1 Tes. 4. 7. 2 Kor. 1. 2.
Gal. 1. 3.
8 Kuqala, ngi ya bonga uTixo wami
ngoJesu Kristu ngani nonke, ngokuba
ukukolwa kwenu ku batyazwa ezweni
lonke. 1 Kor. 1. 4. Fil. 1. 3.
Kol. 1. 3, 4. 1 Tes. 1. 2. Filemone 4.
isa. 16. 19. 1 Tes. 1. 8.
9 Yebo, uTixo, engi m konzayo ngo-
moya wami, ngevangeli leNdodana ya-
ke, u ngufakazi wami wokuti, a ngi pezi
ukunikumbula; isa. 9. 1. 2 Kor. 1. 23.
Fil. 1. 8. 1 Tes. 2. 5. ‖ Imis. 27. 23.
John. 4. 23, 24 Fil. 3. 3.
10 Ngi nxusa ekukulekeni kwami
ngesikati sonke, se nga ti mhlaumbe ngi
nga hamba kahle, ngi ze kini ngentando
ka Tixo. isa. 15. 23, 32. 1 Tes. 3. 10.
11 Ngokuba ngi nxanele ukunibona,
ngi ze ngi nabele okomoya, ni qiniseke;
isa 15. 29.
12 Loku ku ti, ngi tokoziswe kanye
nani pakati kwenu ngokukolwa kwetu,
okwenu nokwami.
Titusi 1. 4. 2 Pet. 1. 1.
13 A ngi tandi, bazalwane, ukuba ni
hlale ni ngazi loku ukuti, kaningi nga
be ngi ti, ngi za kuza kini (kepa ngi
tiyekile ku ze ku be manje), ukuba ngi
be nezitelo kinina njenga kwezinye izi-
zwe. isa. 15. 23. Imis. 16. 7.
1 Tes. 2. 18. Fil. 4. 17.

14 Ngi necala kumaGreki, na kuma-
Barbari, kwabahlakanipileyo na kwa-
bangahlakanipile. 1 Kor. 9. 16.
15 Njalo se ngi lungele ukushumayela
ivangeli na kinina ba seRoma.
16 A ngi namahloni ngevangeli; li
ngamandhla ka Tixo okusindisa bonke
abakolwayo, abaJuda kuqala nama-
Greki. Izihl. 40. 9, 10. Mark 8. 38.
1 Kor. 1. 18. & 15. 2. Luk. 2. 30–32.
Imis. 3. 26. isa. 2. 9.
17 Ku ya bonakaliswa ngalo ukulu-
nga kuka Tixo ngokukolwa, ku be uku-
kolwa; njengokulotyiweyo ukuti, Olu-
ngileyo u ya kupila ngokukolwa kwake.
isa. 3. 21. Hab. 2. 4. John. 3. 36.
Gal. 3. 11. Fil. 3. 9. Heb. 10. 38.
18 Ku ya bonakaliswa nga sezulwini
ukutukutela kuka Tixo ngako konke
okubi nokungalungi kwabantu, aba
tiya iqiniso ngokungalungi; Imis. 17. 30.
Ef. 5. 6. Kol. 3. 6.
19 Ngokuba ukwaziwa kuka Tixo ku
sobala pakati kwabo, uTixo u ku bona-
kalisile kubo. Imis. 14. 17.
20 Okungabonakaliyo kwake, ukuti,
amandhla ake a pakade nobutixo bake,
ku ya bonakaliswa ku zwiswa ngezinto
ezidatyuliweyo; njalo ka ba nakupe-
ndula, Izihl. 19. 1. Imis. 17. 27.
21 Ngokuba be m azi uTixo, kepa a ba
m dumisanga, a ba m bongisanga okuka
Tixo; ba bonakele ngokuzindhla kwa-
bo, inhliziyo yabo engaqondiyo ya ba
mnyama. 2 Ama. 17. 15. Jer. 2. 5.
Ef. 4. 17, 18.
22 Ngokuzityo ba hlakanipile, ba ba
iziula. Jer. 10. 14.
23 Ubukosi buka Tixo ongabubiyo ba
bu pendula izitombe ezi fana nabantu
ababubayo, nezinyoni, nezilwane ezi
nezinyawo ezine, nezilwanyanyana.
Dut. 4. 16. Izihl. 106. 20. Hez. 8. 10. Imis. 17. 29.
24 Ngaloku uTixo wa ba yeka ezinka-
nukweni zezinhliziyo zabo, ba ngcole,
ba yone imizimba yabo bodwa:
Izihl. 81. 12. Ef. 4. 19. 2 Tes. 2. 11.
1 Kor. 6. 18. 1 Tes. 4. 4. 1 Pet. 4. 3.
25 Iqiniso lika Tixo ba li pendula
amanga, ba hlonipa ba konza okuda-
tyulwayo ku naye odabulayo, obonge-
kayo ku ze ku be pakade. Ameni.
1 John. 5. 20. Isai. 44. 20. Jer. 10. 14. & 13. 25.
Amosi 2. 4.
26 Ngaloku uTixo wa ba yeka ba fise
okubi: abesifazana babo ba pendula
umkuba wokudabuka u pambene noko-
kudabuka: Ef. 5. 12. Jude 10.
27 Njalo namadoda a yeka umkuba
wesifazana ngokudabuka, a tya ngoku-
kanukana kwawo; amadoda enzana
namadoda okubi, a yamkela impindi-
selo yokweduka kwawo efaneleyo.
28 Loku ba be nga tandi ukuhlala be
m azi uTixo, uTixo wa ba yeka ba be
nenhliziyo edelekileyo, benze oku nga
fanele; Ef. 5. 4.
29 Be gcwele ukona konke, ukuhlo-
bonga, nokushinga, nokufisa, nokuzo-
nda; be zele umona, nokubulala, ne-
nkani, nenkohliso, nokonakala;
30 Abahlebi, abaqambeli, abazonda
uTixo, abahlupayo, abazidhlayo, aba-
zikulisayo, abaqamba okubi, abangala-
leli ababazalayo,
31 Abangaqondiyo, abangatembekiyo,
aba nge namusa, aba nge nakutuliswa,
abangahaukeliyo;
32 Noma be wazi umyalo ka Tixo wo-
kuti, abenza okunjalo ba fanele ukufa,
a benzi loku kupela, kepa ba buye ba
vumelane nabakwenzayo.
isa. 2. 2. & 6. 21. Izihl. 50. 18. Hos. 7. 3.

## ISAHLUKO 2.

NJALO a u nakupendula, wena mu-
ntundini, ozindhlekelayo; nga loku
o zindhlekela umuntu, u ya zilahla we-
na ngako, ngokuba nawe u ya kwenza
loku o zindhlekela ngako. isa. 1. 20.
2 Sam. 12. 5–7. Mat. 7. 1, 2. John. 8. 9.
2 Si yazi ukwahlula kuka Tixo ku
iqiniso kwabenza okunjalo.
3 Po, u cabanga loku ini, wena mu-
ntundini o ba zindhlekelayo abenza
okunjalo, wenza kona nawe, u ti we-
na u ya kupepa ukulahla kuka Tixo
na?
4 U ya dela ini umcebo womusa wake,
nenyewe, nokubekezela, a wazi ini
ukuti, umusa ka Tixo u ku holela eku-
pendukeni? isa. 3. 25. & 9. 23.
Ef. 1. 7. & 2. 4, 7. Eks. 34. 6.
Isai. 30. 18. 2. Pet. 3. 9.
5 Kepa ngobulukuni bako, nenhliziyo
engapendukiyo, u ya zibekela ulaka
ngosuku lolaka nolokwambula ukwa-
hlula okulungileyo kuka Tixo;
Dut. 32. 34. Jak. 5. 3.
6 O ya kunika ilowo okwemisebenzi
yake: Izihl. 62. 12. isa. 14. 12. Imis. 20. 12.
7 Labo aba funa ukukazimula, nodu-
mo, nokuma pakade, ngokubekezela
emisebenzini olungileyo, wo ba nika
ukupila okupakade:
8 Labo aba pika inkani, be nga laleli

iqiniso, ba lalela ukona, wo ba nika
ulaka nokutukutela; Jobe 24. 13.
isa. 1. 18. 2 Tes. 1. 8.
9 Abantu bonke abenza okubi bo ni-
kwa ukuhlupeka nosizi, abaJuda kuqala
namaGreki; Amosi 3. 2. Luk. 12. 47, 48.
1 Pet. 4. 17.
10 Kepa bonke abenza okulungileyo
bo nikwa ukukazimula, nodumo, noku-
tula, abaJuda kuqala namaGreki;
1 Pet. 1. 17.
11 Ngokuba uTixo ka keti muntu.
Dut. 10. 17. 2 Kron. 19. 7.
Jobe 34. 19. Imis. 10. 34.
12 Labo abonileyo be nge namteto, ba
ya kububa be nge namteto; kepa labo
abonileyo emtetweni, ba ya kulahlwa
ngomteto.
13 Abezwayo umteto a sibo abalungi-
leyo pambi kuka Tixo; kepa abawe-
nzayo umteto ibona aba ya kutetelelwa.
Mat. 7. 21. Jak. 1. 22, 23, 25. 1 John. 3. 7.
14 Nxa abezizwe aba nge namteto,
benza ngemvelo yabo okomteto, labo,
loku be nge namteto, ba ngumteto wabo
ngokwabo.
15 Ba ya bonakalisa imisebenzi yomte-
to o lotyiweyo ezinhliziyweni zabo, uva-
lo lwabo lu ngufakazi nalo, nezizindhlo
zabo zi ba sole, mhlaumbe zi ba vu-
mele;
16 Ngosuku uTixo a za kwahlula nga-
lo okufihliweyo kwabantu ngoJesu Kri-
stu ngokwevangeli lami Ums. 12. 14.
Mat. 25. 31. John. 12. 48. isa. 3. 6.
1 Kor. 4. 5. Isam. 20. 12. ‖ John. 5. 22.
Imis. 10. 42. & 17. 31. 2 Tim. 4. 1, 8.
1 Pet. 4. 5. ‖ isa. 16. 25. 1 Tim. 1. 11.
2 Tim. 2. 8.
17 Kepa, loku wena u tiwa umJuda,
wetemba umteto, u zibonga ngenxa ka
Tixo, Mat. 3. 9. John. 8. 33. isa. 9. 6, 7.
2 Kor. 11. 22. ‖ Mika 3. 11. isa. 9. 4.
Isai. 48. 2. John. 8. 41.
18 U yazi intando yake, u qonda oku-
hle, u fundiswe okomteto, Fil. 1. 10.
19 U ti u umholeli wezimpumpute, u
ukukanya kwaba sebumnyameni,
Mat. 15. 14. & 23. 16, 17. 19, 24. John. 9. 40, 41.
20 Umluleki wabangafundile, umfu-
ndisi wezingane, u nokuma kokwazi ne-
qiniso emtetweni; isa. 6. 17.
2 Tim. 1. 13. & 3. 5.
21 Nxa u fundisa omunye, a u zifu-
ndisi wena na? u shumayela u ti a ku
ngebiwa, u yeba na? Izihl. 50. 16–21.
Mat. 23. 3–32.
22 U ti, a ku nga pingwa, u ya pinga
na? u nengwa izitombe, u ya panga oku
ingcwele na? Mal. 3. 8.
23 U zibonga ngomteto, u ya m eisa
uTixo ngokudhlula umteto na?
24 Igama lika Tixo li ya tukwa abezi-
zwe ngenxa yenu, njengokulotyiweyo.
2 Sam. 12. 14. Isai. 52. 5. Hez. 36. 20, 23.
25 Ukusoka ku ya siza, uma wenza
okomteto; kepa uma u dhlula umteto,
ukusoka kwako ku ukungasoki.
Gal. 5. 3.
26 Njalo, uma ongasokile e gcina imi-
yalo yomteto, ukungasoki kwake a ku
yi kutiwa ukusoka na? Imis. 10. 35.
27 Ongasokile ngokudabuka kwake,
uma e gcina umteto, a ka yi kukulahla
wena o dhlula umteto ngegama na ngo-
kusoka na? Mat. 12. 41.
28 A siye umJuda o nguye ngokubo-
nakalayo; a siko ukusoka oku iko ngo-
kubonakalayo, oku senyameni:
Gal. 6. 15. Isam. 2. 9.
29 Kepa lowo u umJuda o nguye nga-
pakati; ukusoka ku ngokwenhliziyo,
ku ngokomoya, ku nge ngokwegama;
yena ka bongwa abantu, a bongwa uTi-
xo. 1 Pet. 3. 4. Fil. 3. 3. Kol. 2. 11.
isa. 7. 6. 1 Kor. 4. 5. 2 Kor. 10. 18. 1 Tes. 2. 4.

## ISAHLUKO 3.

POKE, umJuda u nokwahlula kuni
na? ukusoka ku nokusiza kuni na?
2 Kakulu inxa zonke; kuqala, ngoku-
ba ba nikiwe amazwi ka Tixo.
Dut. 4. 7, 8. Izihl. 147. 19, 20. isa. 2. 18. & 9. 4.
3 Ku ini, nokuba abanye be nga ko-
lwanga? ukungakolwa kwabo ku nge-
nza ku be ize ukuqinisa kuka Tixo na?
isa. 10. 16. Heb. 4. 2. Imib. 23. 19.
isa. 9. 6. & 11. 29. 2 Tim. 2. 13.
4 Ai; ko hlala uTixo e neqiniso njalo,
be namanga abantu bonke, njengokulo-
tyiweyo ukuti, Ukuze u tetelelwe ema-
zwini ako, wahlule ekutetweni kwecala
lako. Jobe 40. 8. John. 3. 33.
Izihl. 51. 4. & 62. 9. & 116. 11.
5 Kepa uma ukungalungi kwetu ku
bonakalisa ukulunga kuka Tixo, si ya
kutini na? A ka lungile ini uTixo o
veza ulaka na? Ngi ya kuluma njengo-
muntu. isa. 6. 19. Gal. 3. 15.
6 Ai; po uTixo a ngahlulela izwe ka-
njani na? Gen. 18. 25. Jobe 8. 3. & 34. 17.
7 Uma iqiniso lika Tixo li vamile nga-
manga ami, a dunyiswe yena, ngi lahle-
lwani mina njengesoni na?
8 Yebo, a si nga tyo ini, njengokutu-
kwa kwetu, njengokutyo kwabanye aba

ti, ku tyo tina ukuti, A senze okubi ko
ze ku vele okulungileyo; labo ba fanele
ukulahlwa kwabo. isa. 6. 1, 15.
9 Po, si lungile ku nabo na? Qa, na-
kanye. Se si tyilo ukuti, abaJuda na-
maGreki ba sekoneni bonke;
isa. 1. 18–32. & 2. 1–29. Gal. 3. 22.
10 Njengokulotyiweyo ukuti, Ka ko
olungileyo; noyedwa;
Izihl. 14. 1–3. & 53. 1.
11 Ka ko o qondayo; ka ko o funa
uTixo,
12 Bedukile bonke, bonakele kanye;
ka ko owenza okuhle, ka ko noyedwa:
13 Umpimbo wabo u jtuna elivuleki-
leyo; ba kohlisa ngezilimi zabo; isihlu-
ngu sezinyoka si pansi kwezindebe zabo:
Izihl. 5. 9, & 140. 3.
14 Umlomo wabo u gcwele ukutuka
nokubaba: Izihl. 10. 7.
15 Izinyawo zabo zi tyetya ukupalaza
igazi: Amazwi 1. 16. Isai. 59. 7, 8.
16 Ukuciteka nosizi ku sezindhleleni
zabo;
17 Indhlela yokutula a ba yazi:
18 Ukumesaba uTixo a ku ko pambi
kwamehlo abo. Izihl. 36. 1.
19 Kepa si yazi, loku o ku tyoyo umte-
to, u tyo kwaba semtetweni, ukuba ku
vinjwe imilomo yonke, izwe lonke li be
necala pambi kuka Tixo:
John. 10. 34. & 15. 25. Jobe 5. 16. Hez. 16. 63.
isa. 1. 20. & 2. 1, 12.
20 Ngokuba ngemisebenzi yomteto a
ku yi kutetelelwa muntu pambi kwake;
loku ukwazi izono ku ngomteto.
Izihl. 143. 2. Gal. 2. 16. & 3. 11. Ef. 2. 9.
Titusi 3. 5. isa. 7. 7.
21 Kepa kaloku ku bonakaliswe uku-
lunga oku ngoTixo ngapandhle komte-
to, ku qiniswa umteto nabaprofeti;
isa. 1. 17. Fil. 3. 9. John. 5. 46.
Imis. 26. 22. isa. 1. 2.
22 Ukulunga kuka Tixo ngokukolwa
uJesu Kristu, ku kubo bonke, ku pezu
kwabo bonke abakolwayo; a ku ko
ukwahlukana;
isa. 4. isa. 10. 12. Kol. 3. 11.
23 Ngokuba bonile bonke, be nga
finyelele ebukosini buka Tixo;
24 Be tetelelwa ngesihle ngomusa
wake, ngokuhlengwa oku kuKristu
Jesu;
isa. 4. 16. Ef. 2. 8. Titusi 3. 7. Ef. 1. 7.
Kol. 1. 14. Heb. 9. 12. 1 Pet. 1. 18, 19.
25 A m bekileyo uTixo, a be umhlauli
ngokwetemba igazi lake, ku bonakali-
swe ukulunga oku ngaye, ngokutetelela
izono eza zi pambili, ngokubekezela ku-
ka Tixo; Levi 16. 15.
1 John. 2. 2. & 4. 10. Kol. 1. 20. Imis. 17. 30.
Heb. 9. 15.
26 Ku bonakaliswe ukulunga oku
ngaye nga lesisikati, a ze a be e lungile,
a m tetelele lowo okolwa uJesu.
27 Kupi ukuzibonga na? Ku susiwe.
Nga mupi umteto na? ngowemisebenzi
na? Qa, ngomteto wokukolwa.
isa. 2. 17. & 4. 2.
28 Njalo si ti, umuntu u tetelelwa ngo-
kukolwa, ngapandhle kwemisebenzi yo-
mteto. Imis. 13. 38, 39. isa. 8. 3.
29 Imbala u uTixo wabaJuda kupela
na? ka siye nowabezizwe na? Yebo,
nowabezizwe;
30 Loku uTixo munye, o za kutetelela
abasokileyo ngenxa yokukolwa, naba-
ngasokile ngokukolwa. isa. 10. 12.
Gal. 3. 8.
31 Po, si wenza umteto u be ize ngo-
kukolwa na? Ai, si ya qinisa umteto.

## ISAHLUKO 4.

PO! si ya kutini, uAbrahama, ubaba
wetu, u zuzeni ngokwenyama na?
Isai. 51. 2. Mat. 3. 9.
2 Uma uAbrahama wa tetelelwa nge-
misebenzi yake u nokuzibonga, kepa ka
nako kuTixo. isa. 3. 27, 28.
3 Imibalo i tini na? uAbrahama wa
kolwa uTixo, kwa tiwa u lungile.
Gen. 15. 6. Gal. 3. 6.
4 Kodwa, osebenzayo kabelwa inko-
kelo ngomusa, u yabelwa ngecala.
isa. 11. 6.
5 Kepa ongasebenziyo, e kolwa uye o
tetelela isoni, ukukolwa kwake ku tiwa
ukulunga kuye. Josh. 24. 2.
6 Njengokuba naye uDavida u shu-
mayela ngokubusiswa kwa lomuntu, a
m tetelelayo uTixo ngapandhle kwemi-
sebenzi.
7 E ti, Ba busisiwe aba tetelelwe ize-
duko zabo, naba gqityelwe izono zabo.
Izihl. 32. 1, 2.
8 U busisiwe lomuntu iNkosi e nga yi
kubala kuye isono.
9 Lokukubusiswa ku ze kwabasokile-
yo bodwa na? a ku ze na kwabangaso-
kile na? Si ti kuAbrahama ukukolwa
kwake kwa tiwa ukulunga.
10 Kwa tyiwo kanjani na? e se soki-
le, nokuba e nga ka soki na? a ku tyi-
wongo e se sokile, kwa tyiwo e nga ka
soki.
11 Wa zuza upau lokusoka, ufakazi

wokulunga oku ngokukolwa a e nako e nga ka soki, ukuba a be uyise wabo bonke abakolwayo, be nga sokile, ukuze ku tiwe ba lungile nabo; Gen. 17. 10. Luk. 19. 9. Gal. 3. 7.

12 A be uyise nowabasokileyo, wa labo aba nge sibo abokusoka kodwa, kepa be hamba emasondweni okukolwa kuka baba uAbrahama, a e nako e nga ka soki.

13 Ngokuba isitembiso sokuti, u za kudhla ifa lezwe, a si nikwanga uAbrahama nenzalo yake ngomteto, wa si nikwa ngokulunga oku ngokukolwa. Gen. 17. 4–6. Gal. 3. 29.

14 Uma abomteto be dhla ifa, ukukolwa a ku siyo into yaluto, nesitembiso se si ize. Gal. 3. 18.

15 Umteto u ya banga ulaka; lapo u nge ko umteto, a ku ko ukweduka. isa. 5. 13, 20. & 7. 8, 10. 1 Kor. 15. 56. 2 Kor. 3. 7, 9. Gal. 3. 10. 1 John. 3. 4.

16 Njalo ku ngokukolwa, ukuze ku be ngomusa, ku qine isitembiso enzalweni yonke; ku nge siyo eyomteto yodwa, kepa neyokukolwa kuka Abrahama, o ngubaba wetu sonke; isa. 3. 24. Gal. 3. 22. Isai. 51. 2. isa. 9. 8.

17 (Njengokulotyiweyo ukuti, Ngi kwenzile u be uyise wezizwe eziningi), pambi kuka Tixo, a kolwa uye, o vusa abafileyo, e biza o ku nge ko, ngokungati ku kona. Gen. 17. 5. isa. 9. 26. 1 Kor. 1. 28.

18 Ku nge ko itemba, wa kolwa e netemba, a ze a be uyise wezizwe ezingi, njengokutyiwoyo ukuti, Yo ba ngaka inzalo yako. Gen. 15. 5.

19 E nge butakataka ngokukolwa, ka nakanga umzimba wake u su file, e neminyaka kungati ikulu, ka nakanga nokufa kwesisu sika Sara; Gen. 17. 17. & 18. 11. Heb. 11. 12.

20 Ka ngabazanga ngesitembiso sika Tixo ngokungakolwa; wa qinisa ekukolweni, wa bonga uTixo;

21 Wa kolwa nokukolwa ukuti, loko a ku tembisayo u namandhla okwenza. Izihl. 115. 3. Luk. 1. 37, 45. Heb. 11. 19.

22 Njalo kwa tiwa ukulunga kuye.

23 Kepa a kwa lotyelwa yena yedwa ukuti, kwa tyiwo kuye; isa. 15. 4. 1 Kor. 10. 6, 11.

24 Sa ku lotyelwa nati, oku za kutiwa kitina, tina bakolwa uye, owa m vusa uJesu iNkosi yetu kwabafileyo; Imis. 2. 24. & 13. 30.

25 Owa nikelwa ngenxa yezono zetu, wa vuka si ze si tetelelwe. Isai. 53. 5, 6. isa. 3. 25. & 5 6. & 8. 32. 2 Kor. 5. 21. Gal. 1. 4. 1. Pet. 2. 24. & 3. 18. 1 Kor. 15. 17. 1 Pet. 1. 21.

## ISAHLUKO 5.

KU NJALO loku si tetelelwe ngokukolwa, si nokutula kuTixo, ngayo, iNkosi yetu, uJesu Kristu; Isai. 32. 17. isa. 3. 28, 30. Ef. 2. 14.

2 Oku ngaye sa ba nokungena ngokukolwa, ku lomusa esi mi ngawo, si tokoza ngetemba lobukosi buka Tixo. Ef. 2. 18. Heb. 10. 19. 1 Kor. 15. 1. Heb. 3. 6.

3 A siko loko kupela, kepa si tokoza na lapo si hlupekayo sazi ukuti, ukuhlupeka ku banga ukubekezela; Mat. 5. 12. 1 Pet. 3. 14. Jak. 1. 3.

4 Ukubekezela ku banga ukuvunyelwa; ukuvunyelwa ku banga itemba;

5 Itemba a li jabisi; ngokuba utando luka Tixo lu telwe ezinhliziyweni zetu nguMoya o ingcwele, esi mu piweyo. Fil. 1. 20. Gal. 4. 6.

6 Si se butakataka, uKristu wa zi fela izoni ngesikati esimisiweyo. isa. 4. 25.

7 Ku lukuni ukuba umuntu a fele omnene, kepa mhlaumbe u kona o nga ba nesibindi sokufela olungileyo.

8 Kodwa uTixo u ya bonakalisa ukusitanda kwake loku uKristu wa si fela si se izoni. John. 15. 13. 1 Pet. 3. 18. 1 John. 3. 16.

9 Kakulu, loku se si tetelelwe ngegazi lake, si ya kusindiswa uye olakeni. isa. 3. 25. Heb. 9. 14. isa. 1. 18. 1 Tes. 1. 10.

10 Uma, lapo sa si izita, sa buyiselwa kuTixo ngokufa kweNdodana yake kakulu, lapo se si buyiselwe, si ya kusindiswa ngokupila kwake. isa. 8. 32. 2 Kor. 5. 18, 19. Ef. 2. 16. Kol. 1. 20, 21. John. 5. 26. & 14. 19.

11 A siko loku kupela, kepa si ya tokoza na ngaye uTixo, ngeNkosi yetu, uJesu Kristu, e se si piwe ngaye ukubuyiselwa. Gal. 4. 9.

12 Njalo, njengokuba ngomuntu munye ukona kwa ngena emhlabeni, nokufa kwa ngena ngokona, ku njalo ukufa kwa dhlulela kubantu bonke, ngokuba bonke bonile. Gen. 3. 6. 1 Kor. 15. 21. Gen. 2. 17. isa. 6. 23.

13 Ku nga ka bi ko umteto, ukona kwa ku kona emhlabeni; kepa a ku tyiwo ukuti ukona; ku nge ko umteto. isa. 4. 15. 1 John. 3. 4.

14 Kepa ukufa kwa busa, ku tata ku-
Adamu kwa za kwa fika kuMosi, na pe-
zu kwabangonanga ngokweduka kuka
Adamu, o fanekisa lowo o be za kuza.
1 Kor. 15. 21, 22, 45.
15 Kodwa isipiwo a si njengokwedu-
ka. Ngokuba, uma ba fa abaningi ngo-
kweduka komuntu munye, kakulu kwa
vama kwabaningi umusa ka Tixo, nesi-
piwo ngomusa wa lomuntu munye, uJe-
su Kristu. Isai. 53. 11.
16 Njalo isipiwo a si njengokuvela
nga lowo e munye owonayo: ngokuba
ukwahlula kwa ba ngesono sinye, ku
be ukulahlwa, kepa isipiwo sa ba ngezo-
no eziningi, ku be ukutetelelwa.
17 Ngokuba, uma ngesono sa lowo e
munye ukufa kwa busa nga lowo e mu-
nye, kakulu laba, aba piwe ukuvama
komusa nesipiwo sokutetelelwa, ba ya
kubusa ekupileni nga lowo e munye,
uJesu Kristu.
18 Ngako njengokuba ngesono sinye,
kwa ba kubantu bonke ukulahlwa, nja-
lo ngokulunga kunye kwa ba kubantu
bonke ukutetelelwa kokupila.
John. 12. 32. Heb. 2. 9.
19 Njengokuba ngokungaleli kwa lo-
womuntu e munye, abaningi benziwa
izoni, njalo ngokulalela kwa lowo e mu-
nye abaningi ba ya kwenziwa abalungi-
leyo.
20 Umteto wa ngena, ukuba ku vame
ukweduka. Kepa lapa kwa vama kona
izono, umusa wa vama kakulu kona;
isa. 3. 20. & 4. 15. Gal. 3. 19, 23. 1 Tim. 1. 14.
21 Ukuze, njengokuba kwa busa uko-
na ekufeni, njalo u buse umusa ngoku-
lunga ku be ukupila okupakade, ngo-
Jesu Kristu iNkosi yetu.

## ISAHLUKO 6.

SI ya kutini? Si ya kuhlala ekoneni,
ukuze ku vame umusa na? isa. 3. 8.
2 Ai! Tina esi file ngokona, si nga hla-
la kanjani kuko na? isa. 7. 4. Gal. 2. 19.
Kol. 3. 3. 1 Pet. 2. 24.
3 A nazi ini ukuti, tina sonke esi ba-
patizelwe kuKristu Jesu si bapatizelwe
kuko ukufa kwake. Gal. 3. 27.
1 Kor. 15. 29.
4 Njalo si mbelwe kanye naye ngoku-
bapatizelwa kuko ukufa, ukuze, njengo-
kuba uKristu wa vuka kwabafileyo ngo-
bukosi buka Yise, njalo nati si hambe
ngokupila okutya. Kol. 2. 12. isa. 3. 11.
John. 11. 40. Gal. 6. 15. Ef. 4. 22, 23, 24.
Kol. 3. 10.
5 Uma si kunye naye ngokufana no-
kufa kwake, si ya kuba njalo na ngoku-
fana nokuvuka kwake. Fil. 3. 10, 11.
6 Sazi loku ukuti, umuntu wetu omda-
la u betelwe njengaye, ukuba ku citwe
umzimba wokona, si nga be si sa konza
ukona. Gal. 2. 20. & 5. 24. & 6. 14. Ef. 4. 22.
Kol. 3. 9. & 2. 11.
7 Ngokuba lowo ofileyo u tetelelwe
ukona. 1 Pet. 4. 1.
8 Kepa uma sa fa kanye naye uKri-
stu, si ya kolwa si ti, si ya kupila kanye
naye: 2 Tim. 2. 11.
9 Sazi ukuti, uKristu, loku e se vukile
kwabafileyo, ka sa yi kufa; ukufa a ku
sa yi kubusa pezu kwake. Isam. 1. 18.
10 Ngokuba loku wa fa, wa fa ngoko-
na ku be kanye, kepa loku e pila, u ya
pila ngoTixo. Heb. 9. 27, 28. Luk. 20. 38.
11 Njalo nani ma ni ti, ni file ngoko-
na, ni pila ngoMoya, kuye uKristu Jesu.
Gal. 2. 19.
12 A ku nga busi ukona emzimbeni
wenu obubayo, ni ze ni lalele izinkanu-
ko zawo. Izihl. 19. 13. & 119. 133.
13 Ni nga nikeli amalungu enu ekone-
ni a be izikali zokubi, ni zinikele nina
kuTixo, ku ngati ni vukile kwabafileyo,
ni nikele amalungu enu kuTixo, a be
izikali zokulunga. isa. 7. 5. Kol. 3. 5.
Jak. 4. 1. isa. 12. 1. 1 Pet. 4. 2.
14 A ni yi kubuswa ukona; a ni pansi
komteto, ni pansi komusa. Gal. 5. 18.
15 Po, ini? Si ya kona, ngokuba si
nge pansi komteto, si pansi komusa na?
Ai! 1 Kor. 9. 21.
16 A nazi ini ukuti, lowo eni zinikele
kuye, ni izigqili zake zokumlalela, ni
izigqili zalowo eni m lalelayo, noma ezo-
kona ku be ukufa, noma ezokulalela ku
be ukulunga? Mat. 6. 24. John. 8. 34.
17 Kepa ma ku bongwe uTixo, ngo-
kuba be ni izigqili zokona, kepa se ni
lalele ngenhliziyo lokukufundisa eni ku
nikiweyo; 2 Tim. 1. 13.
18 Na kululwa ezonweni, nenziwa ni
konze ukulunga. John. 8. 32. 1 Kor. 7. 22.
1 Pet. 2. 16.
19 Ngi ya kuluma njengomuntu nge-
nxa yobutakataka benyama yenu; nje-
ngoloku na nika amalungu enu a be
izigqili zamanyala nokubi, ku be oku-
bi; njalo kaloku ni nike amalungu
enu a be izigqili zokulunga, ku be ubu-
ngcwele.
20 Lapo na ni izigqili zokona, na ni
ngabakululekile ekulungeni. John. 8. 34.
21 Na ni nezitelo zini ku lezozinto, e

se ni nezinhloni ngazo kaloku na? loku ukugcina kwazo ku ukufa. isa. 7. 5. isa. 1. 32.

22 Kepa kaloku se ni kululiwe ekoneni, ni konza uTixo, ni nezitelo zenu zi be ubungcwele, ukugcina ku ukupila okupakade. John. 8. 32.

23 Ngokuba inkokelo yokona i ukufa, kepa isipo sika Tixo si ukupila okupakade ngoJesu Kristu iNkosi yetu. isa. 5. 12. Jak. 1. 15. isa. 2. 7. 1 Pet. 1. 4.

## ISAHLUKO 7.

ANAZI ini, bazalwane (ngi kuluma nabaziyo umteto,) ukuti, umuntu u buswa umteto ngesikati sonke sokupila kwake?

2 Umfazi oganileyo u botyiwe ngomteto endodeni, i se kona; kepa nxa indoda i file, u kululiwe emtetweni wendoda. 1 Kor. 7. 39.

3 Ngako, i se kona indoda, uma e gana kwenye indoda, u ya kutiwa isipingi, kepa nxa i file indoda, u kululekile emtetweni, a nge be isipingi, noma e gana kwenye indoda. Mat. 5. 32.

4 Njalo, bazalwane bami, nani se ni file emtetweni ngomzimba ka Kristu; ukuze ni gana komunye, kulowo owa vuka kwabafileyo, si m vezele uTixo izitelo. isa. 8. 2. Gal. 5. 18. Ef. 2. 15. Kol. 2. 14. Gal. 5. 22.

5 Lapo sa si senyameni, ukukanuka okubi oku ngomteto, kwa sebenza emalungwini etu si ze si veze izitelo zokufa. isa. 6. 13, 21. Gal. 5. 19. Jak. 1. 15. isa. 6. 2.

6 Kepa kaloku si kululiwe emtetweni, si file ku loko, e be si botyiwe ngako, ukuze si konze ngomoya omutya, si nga konzi ngegama elidala. isa. 2. 29. 2 Kor. 3. 6.

7 Si ya kutini na? umteto u ukona na? Ai! Kepa be ngi ngazi ukona, ku nge ngomteto, be ngi ngazi ukunxanela, u nga tyongo umteto ukuti, U nga nxaneli. isa. 3. 20. Eks. 20. 17. Dut. 5. 21. Imis. 20. 33. isa. 13. 9.

8 Kepa ukona kwa tola ituba ngomyalo, kwa sebenza kimi ukuxanele konke. Ngapandhle komteto ukona kwa ku file. isa. 4. 15. & 5. 20. 1 Kor. 15. 56.

9 Nga ke nga pila, u nga ka bi ko umteto; kepa u su fikile umyalo, kwa vuka ukona, nga fa.

10 Umyalo o bu ngowokupila, nga u fumana u ngowokufa. Levi 18. 5. Hez. 20. 11. 2 Kor. 3. 7.

11 Ngokuba ukona kwa tola ituba ngomyalo, kwa ngi kohlisa, kwa ngi bulala ngawo.

12 Njalo umteto u ingcwele, nomyalo u ingcwele, u lungile, muhle. Izihl. 19. 8. & 119. 137.

13 Po, okulungileyo se ku ukufa kimi na? Ai, kepa ukona, ukuba ku bonakale ku ukona, ku ngenzela ukufa ngokulungileyo, ku ze ku ti ngomyalo ukona ku be ukona okusabekayo.

14 Si yazi umteto u ngowomoya, kepa mina ngi ngowenyama, ngi tengiwe ukona. 1 Ama. 21. 20. 2 Ama. 17. 17.

15 Ngokuba loku engi kwenzayo, a ngi kwazi; loku engi ku tandayo, a ngi kwenzi; kepa loku engi ku zondayo, ngi ya kwenza. Gal. 5. 17.

16 Uma ngenza loku engi nga ku tandiyo, ngi ya vumela umteto, ngi ti u lungile.

17 A si mina o kwenzayo, ku ukona oku hlala kimi.

18 Ngi yazi, a ku hlali okulungileyo kimi, ngi tyo, enyameni wami: ku kona kimi ukutanda, kepa ukwenza okulungileyo a ngi ku fumani. Gen. 6. 5.

19 Okulungileyo engi ku tandayo, a ngi kwenzi; kepa okubi engi nga ku tandiyo, ngi ya kwenza.

20 Kepa, uma ngi kwenza loku, engi nga ku tandiyo, a simina o kwenzayo, ku ukona oku hlala kimi.

21 Ku njalo ngi ya fumana umteto wokuti, nxa ngi tanda ukwenza okulungileyo, ku kona okubi kimi.

22 Yebo, ngi ya tanda umteto ka Tixo ngokomuntu opakati; Izihl. 1. 2. 2 Kor. 4. 16. Ef. 3. 16.

23 Kepa ngi bona omunye umteto emalungwini ami, u lwa nomteto wenhliziyo yami, u ngi bopa emtetweni wokona oku semalungwini ami. Gal. 5. 17. isa. 6. 13.

24 Ngi ngumuntu ohlupekayo. Ubani o ya kungikulula emzimbeni wa lokukufa na?

25 Ngi ya bonga uTixo ngoJesu Kristu iNkosi yetu. Ku njalo, ngi lalela umteto ka Tixo ngenhliziyo; kepa ngenyama ngi lalela umteto wokona. 1 Kor. 15. 57.

## ISAHLUKO 8.

KU NJALO a ku se ko ukulahlwa kwaba kuKristu Jesu, be nga hambi ngokwenyama, be hamba ngokoMoya; Gal. 5. 16, 25.

2 Ngokuba umteto womoya wokupila,
oku ngoKristu Jesu, u ngi kulule emte-
tweni wokona nowokufa.
1 Kor. 15. 45. 2 Kor. 3. 6. isa. 7. 24, 25.
3 Loko owahluleka ngako umteto,
ngokuba ubutakataka ngayo inyama, wa
kwenza uTixo, ngokutuma iNdodana
yake, i fana nenyama yokona, i tunye-
lwe ukona, wa lahla ukona okusenya-
meni. Imis. 13. 39. isa. 3. 20
Heb. 7. 19. & 10. 1, 2, 10, 14. 2 Kor. 5. 21.
4 Ukuze umyalo womteto u gcwalise-
ke kitina, esi nga hambi ngokwenyama;
kodwa ngokuka Moya.
5 Ngokuba abokwenyama ba naka
okwenyama, kepa abaka Moya ba naka
okuka Moya.
John. 3. 6. 1 Kor. 2. 14. Gal. 5. 22, 25.
6 Ukuzindhla kwenyama ku ukufa;
ukuzindhla kuka Moya ku ukupila no-
kutula. isa. 6. 21. Gal. 6. 8.
7 Ngokuba ukuzindhla kwenyama ku
zondana noTixo; a ku laleli umteto ka
Tixo; ku nge lalele.
Jak. 4. 4. 1 Kor. 2. 14.
8 Aba senyameni a ba nakukoleka ku-
Tixo.
9 Kepa a ni senyameni; ni kuye
uMoya uma uMoya ka Tixo e hlala kini.
Uma umuntu e nge naMoya ka Kristu,
a siye owake. 1 Kor. 3. 16. & 6. 19.
John. 3. 34. Gal. 4. 6. Fil. 1. 19. 1 Pet. 1. 11.
10 Kepa, uma uKristu e kinina, umzi-
mba u file ngokona, kodwa Umoya u
ukupila ngokulunga.
11 Uma uMoya wa lowo owa m vusa
uJesu kwabafileyo e hlala kini, yena
owa m vusa uKristu kwabafileyo u ya
kupilisa imizimba yenu ebubayo ngo-
Moya wake o hlala kini.
Imis. 2. 24. isa. 6. 4, 5. Ef. 2. 5.
12 Njalo, bazalwane, a si nacala enya-
meni lokuba si hambe ngokwenyama.
isa. 6. 7, 14.
13 Ngokuba uma ni hamba ngokwe-
nyama, ni ya kufa; kepa uma ni bulala
imisebenzi yomzimba ngoMoya, ni ya
kupila. Gal. 6. 8. Ef. 4. 22. Kol. 3. 5.
14 Ngokuba bonke aba holwa uMoya
ka Tixo, ba ngabantwana baka Tixo.
Gal. 5. 18.
15 A namkeliswanga umoya wobu-
gqili, wokuba ni buye nesabe; kepa na
wamkeliswa umoya wobuntwana, esi
memeza ngawo si ti, Abba, Baba.
1 Kor. 2. 12. Heb. 2. 15. 2 Tim. 1. 7.
1 John. 4. 18. Isai. 56. 5. Gal. 4. 6.
Mark 14, 36.

16 Iwo loMoya o hlangene nomoya
wetu ukuqinisa ukuti, si ngabantwana
baka Tixo; 2 Kor. 1. 22. Ef. 1. 13.
17 Uma si ngabantwana, si izindhla-
mafa futi; izindhlamafa zika Tixo, izi-
ndhlamafa kanye noKristu, uma si hlu-
tywa kanye naye, si ze si dunyiswe
naye. Gal. 4. 7. Imis. 14. 22. Fil. 1. 29.
18 Ngokuba ngi ti, ukuhlupeka kwa
lesisikati a ku nakulinganiswa nodumo
olu ya kwambulelwa tina.
2 Kor. 4. 17. 1 Pet. 1. 7. & 4. 13.
19 Ngokuba ukulinda kokudatyuli-
weyo ku hlalela ukwambulwa kwama-
dodana ka Tixo.
2 Pet. 3 13. 1 John. 3. 2.
20 Ngokuba okudatyuliweyo kwa hle-
lwa pansi kobuze, ku nga tandi, kodwa
kwenziwa uye owa ku hlelayo, ku ne-
temba. Gen. 3. 19.
21 Lokuti okudatyuliweyo ku ya ku
kululwa ebugqilini bokonakala, ku
ngene ekukululekeni kodumo lwaba-
ntwana baka Tixo.
22 Si yazi okudatyuliweyo konke ku
ya bubula, li nobuhlungu lonke, ku ze
ku be manje.
Mark 16. 15. Jer. 12. 11.
23 A siko loku kodwa, kepa nalabo
aba nolibo luka Moya, ngi tyo tina
uqobo, si ya bubula, si hlalela ukuma
kwabantwana, ukukululwa komzimba
wetu.
2 Kor. 5. 2, 4, 5. Luk. 20. 36. & 21. 28.
24 Ngokuba si sindiswa ngetemba;
kepa itemba eli bonwayo, a silo itemba;
loku umuntu a ku bonayo, u sa ku
temba kanjani na? Heb. 11. 1.
25 Kepa, uma si temba loko, esi nga
ku boniyo, si ku hlalela si nesineke.
26 Nanjalo uMoya u ya hlanganyela
ubutakataka betu; ngokuba si nga kwa-
zi okufaneleyo, si ku kulekele; kepa
uMoya uqobo u ya si nxusela ngokubu-
bula oku nge nakupumiselwa.
Mat. 20. 22. Jak. 4. 3. Zek. 12. 10.
Ef. 6. 18.
27 Lowo, o hlola izinhliziyo, u yazi
ukuba ku ini ukuzindhla kuka Moya,
ngokuba e ba nxusela abangcwele ngo-
kuka Tixo. 1 Kron. 28. 9. Imis. 1. 24.
1 Tes. 2. 4. Isam. 2. 23. 1 John. 5. 14.
28 Si yazi, kwabamtandayo uTixo,
konke ku hlangene ukwenza okuhle,
kubo ababiziweyo ngokumisa kwake.
isa. 9. 11. 2 Tim. 1. 9.
29 Ngokuba labo a baziyo pambili, wa
ba misa pambili, ba fuze ukuma kwe-

Ndodana yake, ukuba i be owamazibulo
kwabaningi abazalwane. isa. 11. 2.
2 Tim. 2. 19. 1 Pet. 1. 2. Ef. 1. 5, 11.
John. 17. 22. 2 Kor. 3. 18. Fil. 3. 21.
1 John. 3. 2. Kol. 1. 15, 18. Heb. 1. 6.
Isam. 1. 5.
30 Labo a ba misayo pambili, wa ba
biza na labo a ba bizayo wa ba tete-
lela; na labo a ba tetelelayo, wa ba
kulisa.
isa. 9. 24. Ef. 4. 4. Heb. 9. 15. 1 Pet. 2. 9.
1 Kor. 6. 11. John. 17. 22. Ef. 2. 6.
31 Si ya kutini ku loku na? Uma
uTixo e mi nati, si ya kuvukelwa ubani
na? Imib. 14. 9. Izihl. 118. 6.
32 O nga nqabanga neNdodana yake
uqobo, wa i nikela tina sonke, a ka yi
ku si nika nako konke na?
isa. 4. 25. & 5. 6, 10.
33 Ubani o za kubamangalela abaketi-
weyo baka Tixo na? ku nguTixo o tete-
lelayo. Isai. 50. 8, 9. Isam. 12. 10, 11.
34 Ubani o lahlayo? ku nguKristu
owa fayo, yebo, wa vuka, u nga kweso-
kunene sika Tixo, u ya si nxusela.
Jobe 34. 29. Mark 16. 19.
Heb. 7. 25. & 9. 24. 1 John. 2. 1.
35 Ubani o za kusahlukanisa notando
luka Kristu? Ukuhlupeka, Usizi, Uku-
zingelwa, Indhlala, Ukuhambaze, Ingo-
zi, Inkemba na?
36 Njengokulotyiweyo, ukuti, Ngenxa
yako si bulawa usuku lonke: ku tiwa si
izimvu zokuhlatywa. Izihl. 44. 22.
1 Kor. 15. 31. 2 Kor. 4. 11.
37 Kepa ku ko konke loku si yahlula
nokwahlula ngowa si tandayo.
1 Kor. 15. 57. 2 Kor. 2. 14. 1 John. 4. 4. & 5. 4, 5.
38 Ngi ya kolwa ngi ti, nakufa, naku-
pila, nazingelosi, nazikulu, namakosi,
nako okukona, nako okuzayo,
Ef. 1. 21. & 6. 12. Kol. 1. 16. & 2. 15.
1 Pet. 3. 22.
39 Nakudepa, nakujula, nanye into
edatyuliweyo, a ku yi kuba namandhla
okusahlukanisa notando luka Tixo, olu
kuKristu Jesu, iNkosi yetu.

## ISAHLUKO 9.

NGI ya kuluma iqiniso ngoKristu, a
ngi namanga, inhliziyo yami i ngu-
fakazi wami ngoMoya o ingcwele,
isa. 1. 9. 2 Kor. 11. 31. & 12. 19.
Gal. 1. 20. 1 Tim. 2. 7.
2 Ngi ti ngi nosizi olukulu, nokuda-
buka okunganqamukiyo enhliziyweni
yami. isa. 10. 1.
3 Be ngi nxanela ukuba ngi lahlwe,
ngahlukaniswe noKristu ngabafo wetu,
izihlobo zami ngokwenyama; Eks. 32. 32.
4 Aba ngabaIsraeli, aba nokuma kwa-
bantwana, nobukosi, nezivumelwano,
nemiteto, nenkonzo, nezitembiso;
Eks. 4. 22. Dut. 7 6. & 14. 1. 1 Sam. 4. 21.
1 Ama. 8. 11. Izihl. 63. 2. Imis. 3. 25. & 13. 22.
Heb. 8. 8–10. & 9. 1. Ef. 2. 12.
5 Ababo oyise, a vela kubo uKristu
ngokwenyama, o pezu konke, uTixo
obongekayo ku ze ku be pakade. Ame-
ni. Dut 10. 15. isa. 11. 28. Luk. 3. 23.
isa. 1. 3. Jer. 23. 6. 1 John. 5. 20.
6 Kepa a ngi tyo ukuti, izwi lika Tixo
li putile. Ngokuba be nge sibo aba-
Israeli bonke aba vela kuIsraeli.
isa. 3. 3. John. 8. 39. isa. 2. 28, 29. & 4. 12.
Gal. 6. 16.
7 Noma be inzalo ka Abrahama, a si-
bo abantwana bonke; ku tiwa, Ngo-
Isaka i ya kubizwa inzalo yako.
Gal. 4. 23. Gen. 21. 12. Heb. 11. 18.
8 Loku ku ti, abantwana benyama a
sibo abantwana baka Tixo, kodwa aba-
ntwana besitembiso ku tiwa ba inzalo.
Gal. 4. 28.
9 Izwi lesitembiso ileli, lokuti, Ngo
fika ngalesisikati, uSara u ya kuzala
indodana. Gen. 18. 10, 14.
10 A siko ukupela loku, kepa noRe-
beka, e se kuleliswe otile, uIsaka, ubaba
wetu; Gen. 25. 21.
11 (Be nga ka zalwa, be nga kenzi
okuhle nokubi, ukuba icebo lokuketa
kuka Tixo li nge mi ngemisebenzi, ko-
dwa ngaye obizayo;) isa. 4. 17. & 8. 28.
12 Kwa tiwa kuye, Omkulu u ya ku-
konza omncinyane. Gen. 25. 23.
13 Njengokulotyiweyo ukuti, Nga m
tanda uJakobe, nga m zonda uIsau.
Dut. 21. 15. Mal. 1. 2, 3. Luk. 14. 26.
14 Se si ya kutini na? Ku kona uku-
ngalungi kuTixo na? Ai! Jobe 34. 10.
15 Wa ti kuMosi, Ngi ya kuba nomu-
sa kwengi nomusa kuye, ngi m haukele
engi m haukelayo. Eks. 33. 19.
16 Ngako a ku yi ngotandayo, a ku
yi ngogijimayo, ku ya ngoTixo o no-
musa.
17 Njalo umbalo u ti kuFaro, ngi ku
misele kona loku, ukuba ngi bonakalise
amandhla ami ngawe, igama lami li
shunyayelwe ezweni lonke.
Gal. 3. 8. Eks. 9. 16.
18 Njalo u nomusa ku lowo a tanda
ukuba nomusa kuye; u menza lukuni
lowo, a tanda ukumenza lukuni.
19 Kona u ya kuti kimi, U sa solelan

na? Ubani o melene nentando yake
na? 2 Kron. 20. 6.
Jobe 9. 12. & 23. 13. Dan. 4. 35.
20 Ai! muntundini, u ubani wena o
pikisana noTixo na? Okwenziweyo ku
nga tyo kowa kwenzayo ukuti, U nge-
nzeleni nga ba nje na? Jobe 33. 13.
Isai. 29. 16. & 45. 9. & 64. 8.
21 Ka namandhla ini umbumbi pezu
kwebumba, ukuba ngesigaxa si sinye a
senze isitya esinye somsebenzi omuhle,
nesinye somsebenzi omubi na?
Amazwi 16. 4. Jer. 18. 6. 2 Tim. 2. 20.
22 Noma uTixo, e tanda ukubonaka-
lisa intukutelo yake nokuwazisa ama-
ndhla ake, wa zi twala ngokubekezela
okukulu izitya zentukutelo ezi fanele
ukufa; 1 Tes. 5. 9. 1 Pet. 2. 8. Jude 4.
23 Ukuba a wazise umcebo wobukosi
bake ezityeni zomusa, a be zilungisele
ubukosi; isa. 2. 4. & 8. 29. Ef. 1. 7.
24 Ngi tyo tina, a si bizileyo, a sibo
abaJuda bodwa, kepa nabezizwe futi.
isa. 3. 29.
25 Njengaloku a ku tyoyo ngoHosea
ukuti, Aba nge sibo abantu bami, ngi
ya kubabiza ngokuti abantu bami, no
nge siye otandekayo, ngi m bize ngo-
kuti, otandekayo.
Hos. 2. 23. 1 Pet. 2. 10.
26 Ku za kuti ku leyondawo lapo kwa
tyiwo kubo ukuti, A ni sibo abantu
bami; kona lapo ba ya kubizwa ku ti-
we, Abantwana baka Tixo opilileyo.
Hos. 1. 10.
27 uIsaya u memeza ngoIsraeli, u ti,
Noma abantwana baka Israeli be nga-
ngesihlabati sa solwandhle ngobuningi,
ko sindiswa aba ingcozana.
Isai. 10. 22, 23. isa. 11. 5.
28 Ngokuba u ya qinisa izwi lake, u
ya nquma ngokulunga; iNkosi i ya
kwenza ezweni njengezwi layo elinqu-
nyiweyo. Isai. 28. 22.
29 Njengokutyo kuka Isaya ngapa-
mbili ukuti, Uma iNkosi yamabandhla
i bi nga si shiyelanga inzalo nga be si
njengeSodoma, nga be si fana neGo-
mora. Isai. 1. 9. Isai. 13. 19.
30 Si za kutini na? Si ti, abezizwe
aba nga landanga ukulunga, ba tolile
ukulunga, ukulunga oku ngokukolwa.
isa. 4. 11. & 10. 20. isa. 1. 17.
31 Kepa abaIsraeli ngokulanda umteto
wokulunga, a ba finyelelanga emtetweni
wokulunga.
isa. 10. 2. & 11. 7. Gal. 5. 4.
32 Ngani na? Ngokuba be nga landi
ngokukolwa; ba landa ku nga ti nge-
misebenzi yomteto. Ba kubeka etyeni
lokukubekisa. Luk. 2. 34.
33 Njengokulotyiweyo ukuti Naku,
ngi ya beka eZioni itye lokukubekisa,
idwala lokucunula; a ti ilowo o kolwa
ilo ka yi kujaba. Izihl. 118. 22.
Isai. 8. 14..& 28. 16. 1 Pet. 2. 6–8. isa. 10. 11.

## ISAHLUKO 10.

BAZALWANE, ku ukufisa kwenhli-
ziyo yami nokukuleka kuTixo nga-
bo abaIsraeli, ukuba ba sindiswe.
2 Ngi ya ba qinisela ngi ti, ba kutale-
le uTixo, kepa be nga qondisisi.
Imis. 21. 20. & 22. 3. Gal. 1. 14. & 4. 17.
isa. 9. 31.
3 Loku be ngazi ukulunga kuka Tixo,
ba funa ukumisa ukulunga kwabo, a ba
lalelanga ukulunga kuka Tixo.
isa. 1. 17. Fil. 3. 9.
4 Ukugcina komteto ku uKristu, ku
be ukulunga kubo bonke abakolwayo.
Mat. 5. 17.
5 uMosi u ya loba ukulunga oku ngo-
mteto, u ti, Umuntu o zenza lezizinto u
ya kupila ngazo. . Levi 18. 5. Neh. 9. 29.
Hez. 20. 11, 13, 21. Gal. 3. 12.
6 Kepa ukulunga oku ngokukolwa ku
ya tyo ukuti, U nga tyo enhliziyweni
yako ukuti, Ubani o za kwenyukela
ezulwini na? (loku ku ukuti, ukume-
hlisa uKristu;) Dut. 30. 12, 13.
7 Nokuti, Ubani o za kwehlela ekuju-
leni na? (loku ku ukuti, ukumkupula
uKristu, kwabafileyo.)
8 Kepa ku tini na? Izwi li seduze na-
we, li semlonyeni wako, na senhliziy-
weni yako; ilona izwi lokukolwa, esi li
shumayelayo; Dut. 30. 14.
9 Lokuti, uma u vuma ngomlomo wa-
ko iNkosi uJesu, u kolwe ngenhliziyo
yako ukuti uTixo wa m vusa kwabafi-
leyo, u ya kusindiswa. Mat. 10. 32.
Luk. 12. 8.
10 Ngokuba umuntu u ya kolwa nge-
nhliziyo yake ku be ukulunga; u ya vu-
ma ngomlomo wake, ku be ukusindiswa.
11 Umbalo u ti, Ilowo o kolwa uye ka
yi kujaba. Isai. 28. 16.
12 A ku ko ukwahlukana kwabaJuda
namaGreki; ngokuba lowo u iNkosi
yabo bonke, i fuyele bonke aba kuleka
kuye. isa. 3. 22. Gal. 3. 28. Imis. 10. 36.
1 Tim. 2. 5.
13 Bonke aba ya kukuleka egameni
leNkosi, ba ya kusindiswa. Joeli 2. 32.
Imis. 2. 21. & 9. 14.

14 Kepa ba ya kukuleka kanjani ku-
yena, aba nga kolwanga uye na? ba ya
kukolwa kanjani uyena, aba ngezwa-
nga ngaye na? ba ya kuzwa kanjani,
ku nge ko oshumayelayo na?
Titusi 1. 3.
15 Ba ya kushumayela kanjani, be
nga tunywa na? Njengokulotyiweyo
ukuti, Yeka, zinhle izinyawo zaba shu-
mayela ivangeli lokutula, abashumaye-
la ivangeli lokulungileyo. Isai. 52. 7.
Nah. 1. 15.
16 Kepa a ba lalelanga ivangeli bonke;
ngokuba uIsaya u ti, Nkosi, ku ya ko-
lwa ubani inshumayelo yetu na?
isa. 3. 3. Isai. 53. 1. John. 12. 38.
17 Njalo ukukolwa ku ya ngokushu-
nyayezwa, ku ti ukushunyayezwa ku
ngezwi lika'Tixo.
18 Kepa ngi ti, a bezwanga na? Yebo,
ukushumayela kwabo kwa pumela ezwe-
ni lonke, amazwi abo a ya nasemikau-
lweni yomhlaba. Izihl. 19. 4.
Mat. 24. 14. & 28. 19. Mark 16. 15.
19 Kepa ngi ti, abaIsraeli ba be ngazi
na? Kuqala, uMosi u ti, Ngi ya kuni-
vusela umona ngaba nge siso isizwe, ngi
ni cunule ngesizwe esi nga qondiyo.
Dut. 32. 21. isa. 11. 11. Titusi 3. 3.
20 Kepa uIsaya u mi isibindi, u ti,
Nga funyaniswa aba nga ngi funiyo,
nga bonakala kwa ba nga buzi ngami.
Isai. 65. 1. isa. 9. 30.
21 Kodwa u ti kubaIsraeli Usuku
lonke ngelulele izandhla zami kubantu
aba nga laleliyo nabapikayo. Isai. 65. 2.

## ISAHLUKO 11.

NGI ti, uTixo u ba lahlile abantu bake
na? Ai, nami ngi umIsraeli, owe-
nzalo ka Abrahama, womdeni ka Be-
njamini. 1 Sam. 12. 22. Jer. 31. 37.
2 Kor. 11. 22. Fil. 3. 5.
2 uTixo ka ba lahlile abantu bake a
baziyo ngapambili. A nazi ini ukuba u
tini umbalo ngoElija na? ukuti u sola
abaIsraeli kuTixo, e ti; isa. 8. 29.
3 Nkosi, ba bulele abaprofeti bako, ba
bidhlize amalati ako; ngi sele ngedwa,
se be funa umpefumlo wami.
1 Ama. 19. 10, 14.
4 Kepa ukupendula kuka Tixo ku
tini kuye? Ku ti, ngi zisalisele abantu
aba izinkulungwane ezi isikombisa, aba
nga guqanga ngamadolo kuBali.
1 Ama. 19. 18.
5 Se ku njalo na nga lesisikati, ba kona
abaseleyo ngokuketa komusa. isa. 9. 27.
6 Uma ku ya ngomusa, a ku sa yi nge-
misebenzi; uma ku ya ngayo, kona
umusa a u se umusa; kepa uma ku ya
ngemisebenzi, a ku sa yi ngomusa; uma
ku ya ngawo, kona imisebenzi a i se
imisebenzi. isa. 4. 4, 5. Gal. 5. 4.
Dut. 9. 4, 5.
7 Kona ku tini? Loku abaIsraeli aba
ku funayo, a ba ku funyanisanga; kepa
abaketiweyo ba ku fumene, abanye ba
ba lukuni. isa. 9. 31. & 10. 3.
8 Njengokulotyiweyo ukuti, uTixo u
ba nikile umoya wobutongo, amehlo
okungaboni, nezindhlebe zokungezwa,
ku ze ku be namhla. 2 Kor. 3. 14.
Isai. 6. 9. & 29. 10. Mat. 13. 14.
9 Futi uDavida u ti, Ma ku ti, itebula
labo li be umowane, nesibata, nento yo-
kukubekisa, nokupindisela kubo:
Izihl. 69. 22, 23.
10 Ka fipale amehlo abo, ba nga boni,
umhlana wabo u gobe njalo.
11 Ngi ti, Ba kubekile ukuze ba we
na? Ai, kepa ngokuwa kwabo izizwe
zi nokusindiswa, ba ze ba vuswe ba nci-
ntisane nazo. Imis. 28. 28. isa. 10. 19.
12 Kodwa, uma ukuwa kwabo ku
umcebo wezwe, nokuncipa kwabo ku
umcebo wezizwe, kakulu ukupelela
kwabo!
13 Ngi ya kuluma kinina bezizwe,
loku ngi umpostoli wabezizwe, ngi ba-
baza inkonzo yami; Imis. 9. 15.
isa. 15. 16.
14 Ku nga ti ngi ba vuse abenyama
yami ba ncintisane nani, ngi sindise
abanye kubo. 1 Kor. 7. 16. & 9. 22.
1 Tim. 4. 16. Jak. 5. 20.
15 Uma ukulahlwa kwabo ku ukubu-
yiswa kwezwe, ukwamkelwa kwabo ko
ba ini, uma ku nge siko ukupila kwa-
bafileyo na?
16 Uma ulibo lu ingcwele, i njalo
inhlama; uma ku ingcwele impande, a
njalo namagatya. Levi 23. 10.
Imib. 15. 19, 20.
17 Kepa uma kwapulwe amagatya,
wena u umhlwati wa sendhle wa fakwa
pakati kwawo, wa hlanganyela nawo
impande amanzi omhlwati;
Jer. 11. 16. Imis. 2. 39. Ef. 2. 12, 13.
18 U nga zikukumezi pezu kwamaga-
tya; noma u zikukumeza, a si uwe o
twele impande, impande e twele wena.
1 Kor. 10. 12.
19 U ya kuti wena, Kwapulwa ama-
gatya ukuze ngi fakwe mina.
20 U qinisile; apulwa ngokungako-

lwa, u mi wena ngokukolwa. U nga
zikukumezi, yesaba. isa. 12. 16.
Amazwi 28. 14. Isai. 66. 2. Fil. 2. 12.
21 Uma uTixo e nga yekanga amaga-
tya okuvela, qapela, funa a nga ku yeki
wena.
22 Bheka umusa nobukali buka Tixo;
ubukali kubona aba be wile; kuwena
umusa, uma u qinisa u me emuseni;
uma ku nge njalo, u ya kunqunywa
nawe. 1 Kor. 15. 2. Heb. 3. 6, 14. John. 15. 2.
23 Na labo, uma be ngemi ekungako-
lweni kwabo, ba ya kufakwa; uTixo u
namandhla okubuya a ba fake.
2 Kor. 3. 16.
24 Uma wena wa nqunywa emhlwa-
tini wa sendhle ngemvelo, wa fakwa
emhlwatini omuhle, ku nge ngemvelo,
kakulu labo, be ngamagatya ngemvelo,
ba ya kufakwa emhlwatini wa kubo.
25 A ngi tandi, bazalwane, ukuba ni
hlale ni ngazi lemfihlakalo (funa ni
zityo ni ti ni hlakanipile), yokuti, aba-
Israeli behlelwe ubutuntu nganxanye,
ku ze ku fike ukupelela kwabezizwe.
isa. 12. 16. 2 Kor. 3. 14. Luk. 21. 24.
Isam. 7. 9.
26 Njalo ba yakusindiswa abaIsraeli
bonke, njengokulotyiweyo ukuti, Ku za
kuvela eZioni umkululi, a suse ukushi-
nga kwaJakobe. Isai. 59. 20. Izihl. 14. 7.
27 Loku ku isivumelwano sami nabo,
lapo ngi ya kususa izono zabo,
Isai. 27. 9.
28 Ngokwevangeli ba izita ngenxa ye-
nu; kepa ngokuketwa ba ngabatandi-
weyo ngenxa yoyise babo.
Dut. 7. 8. & 9. 5. & 10. 15.
29 Ngokuba ukupa nokubiza kuka
Tixo ku nge nakuguquka. Imib. 23. 19.
30 Njengani kade ni nga kolwa uTixo,
kepa kaloku ni zuzile umusa ngokunga-
kolwa kwabo; Ef. 2. 2. Kol. 3. 7.
31 Ku njalo na kaloku, bona a ba ko-
lwanga, ukuba ngomusa wenu ba zuze
umusa nabo.
32 uTixo u ba valele bonke ekunga-
kolweni kwabo, ukuba a ba haukele
bonke. isa. 3. 9. Gal. 3. 22.
33 Yeka ubude bomcebo, nokuhlaka-
nipa, nokwazi kuka Tixo! ukwahlula
kwake a ku nakwaziwa, izindhlela zake
a zi nakufunyanwa!
Izihl. 36. 6. & 92. 5. Jobe 11. 7.
34 Ubani owazileyo inhliziyo yeNko-
si? ubani o i qondisileyo na?
Jobe 15. 8. Isai. 40. 13. Jer. 23. 18.
1 Kor. 2. 16. Jobe 36. 22.
35 Ubani owa qala wa i pa, ku buye
ku piwe yena na? Jobe 35. 7. & 41. 11.
36 Loku izinto zonke zi kona nguye,
zi ngaye, zi kuye, a ku be kuye udumiso
ku ze ku be pakade, Ameni.
1 Kor. 8. 6. Kol. 1. 16. Gal. 1. 5.
1 Tim. 1. 17. 2 Tim. 4. 18. Heb. 13. 21.
1 Pet. 5. 11. 2 Pet. 3. 18. Jude 25.
Isam. 1. 6.

## ISAHLUKO 12.

NGI ya ni ncenga ngaloku, bazalwane,
ngesihau sikaTixo, ukuba ni nikele
imizimba yenu, i be umnikelo opilileyo
o ingcwele, okolekileyo kuTixo, oku
inkonzo yenu yokuqonda.
2 Kor. 10. 1. 1 Pet. 2. 5. Izihl 50. 13, 14.
isa. 6. 13, 16, 19. 1 Kor. 6. 13, 20.
2 Ni nga lingisi lelizwe, ni penduke-
zelwe ngokwenziwa i ze i bentya inhli-
ziyo yenu, ukuze ni bonisise oku inta-
ndo ka Tixo, enhle, etandekayo, epele-
leyo.
1 Pet. 1. 14. 1 John. 2. 15. Ef. 1. 18. & 4. 23.
Kol. 3. 10. I Tes. 4. 3.
3 Ngomusa engi u piweyo, ngi tyo
kubo bonke ba kini, ukuba ba nga zi-
ndhlekeli ba ti bakulu ku nokubafanele
ba zindhlekele ngako, ma ba zindhle-
kele ngokuqonda, njengokuba uTixo e
babele ilowo isilinganiso sokukolwa.
isa. 1. 5. & 11. 20. Ums. 7. 16.
1 Kor. 12. 7, 11.
4 Njengokuba si namalungu amani-
ngi emzimbeni munye, kepa amalungu
onke a ka hlangani ngomsebenzi mu-
nye. 1 Kor. 12. 12. Ef. 4. 16.
5 Njalo tina, si baningi, si umzimba
munye kuKristu; si ngamalungu, omu-
nye u ilungu komunye.
1 Kor. 10. 17. & 12. 20, 27. Ef. 1. 23. & 4. 25.
6 Ku njalo, loku si nezipiwo ezahlu-
keneyo ngomusa esi u piweyo noma si
nesokuprofeta, a si profete ngesilinga-
niso sokukolwa; 1 Kor. 12. 4, 10.
1 Pet. 4. 10, 11. Imis. 11. 27.
7 Noma si nesokukonza, a si konze;
ku ti ofundisayo, a fundise; Imis. 13. 1.
1 Tim. 5. 17.
8 Noyalayo, a yale; noabelayo, abele
ngesihle; nobusayo, a buse ngokuqini-
sa; nohaukelayo, a haukele ngokuto-
koza. Imis. 15. 32. Mat. 6. 1–3. ‖ 2 Kor. 8. 2.
1 Pet. 5. 2. 2 Kor. 9. 7.
9 Utando ma lu nga bi nakuzenzisa.
Ma ni nengwe okubi, ni namatele koku-
lungileyo. 1 Tim. 1. 5. 1 Pet. 1. 22.
Izihl. 97. 10.

10 A ni tandane ngokutandana kwa-
bazalwane; ni ncintisane ngokudumisa.
1 Pet. 1. 22. Fil. 2. 3.
11 Ni nga nqeni ukukutala, ni vute
emoyeni, ni konze iNkosi;
12 Ni jabule ni netemba; ni bekezele
ekuhlupekeni; ni qinise ukukuleka;
Heb. 10. 36. Imis. 2. 42. & 12. 5.
13 Yabelani abangcwele ukudinga
kwabo; ni be mnene kwabangenisayo.
1 Kor. 16. 1. 2 Kor. 9. 1, 12. Heb. 6. 10.
& 13. 16. 1 John. 3. 17. 1 Tim. 3. 2.
Titusi 1. 8. Heb. 13. 2.
14 Ba busiseni aba ni hlupayo; busi-
sani, ni nga tuki. Mat 5. 44.
15 Tokozani nabatokozayo, ni kale na-
bakalayo. 1 Kor. 12. 26.
16 A ni benhliziyonye; ni nga kanu-
ki okupakamileyo, ni holwe okutobeki-
leyo; ni nga zityo ni ti ni hlakanipile.
isa. 15. 5. Fil. 2. 2. & 3 16. 1 Pet. 3. 8.
Izihl. 131. 1, 2. Amazwi 3. 7. & 26. 12.
Isai. 5. 21. isa. 11. 25.
17 Ni nga pindiseli okubi ngokubi.
Yenzani okuhle ebusweni babantu bo-
nke. Mat. 5. 39. isa. 14. 16. 2 Kor. 8. 21.
18 Uma ku ngenzeka, hlalani kahle
nina nabantu bonke, ni be nokutula.
Mark. 9. 50. isa. 14. 19.
19 Ni nga zipindiseli, batandwa; ni
dedele ulaka; ngokuba ku lotyiwe uku-
ti, Okwami ukupindisela; ngi ya kupi-
ndisela mina, i tyo iNkosi. Levi 19. 18.
Dut. 32. 35. Heb. 10. 30.
20 Njalo uma ku lambe isita sako, u si
pe ukudhla, noma somile, u si puzise,
ngokwenza loku u ya kufumbela ama-
lahle avutayo ekanda lake. Eks. 23. 4, 5.
Amazwi 25. 21, 22.
21 U nga nqotywa okubi, kodwa nqo-
ba okubi ngokuhle.

## ISAHLUKO 13.

AKU be ilowo a zihlele pansi kwama-
kosi amakulu; loku ku nge ko ama-
kosi, a nga miswanga uTixo; amakosi
a kona a misiwe uTixo. Titusi 3. 1.
1 Pet. 2. 13. Dan. 2. 21. & 4. 32. John. 19. 11.
2 Njalo o melana namakosi, u melana
nokumiselwe uTixo; kepa abemelana
nawo ba ya kulahlwa. Titusi 3. 1.
3 Amakosi ka sabeki emisebenzini
emihle, a sabeka kwemibi. U ya tanda
ukungesabi amakosi na? yenza okuhle,
kona u ya kubongwa iwo:
1 Pet. 2. 14. & 3. 13.
4 Ngokuba inkosi i isikonzi sika Tixo
kuwe, ku be kuhle: Kepa uma wenza
okubi, yesaba; ngokuba i nga si pateli-
ze isinkemba; i isikonzi sika Tixo,
umpindiseli wokwehlisela ulaka kowe-
nza okubi.
5 Ngaloku nga ni zihlela pansi kwawo;
a ngi tyo ngolaka lodwa, kepa na ngo-
kwenhliziyo. Ums. 8. 2. 1 Pet. 2. 19.
6 Na ngaloku ni ya tela imali; ngo-
kuba be izikonzi zika Tixo, ba kutalela
kona loku.
7 Ngakoke nikani bonke okufaneleyo;
m telele o fanele ukutelelwa; m kokele
o fanele ukukokelwa; m hlonipe o fa-
nele ukuhlonitywa; m dumise o fanele
ukudunyiswa. Mat. 22. 21.
Mark 12. 17. Luk. 20. 25.
8 Ni nga bi nacala la luto kumuntu,
ku be elokutandana kupela; ngokuba o
tanda omunye u su fezile umteto.
Kol. 3. 14. 1 Tim. 1. 5.
9 Ngokuba loku ukuti, U nga pingi,
U nga bulali, u ngebi, U nga qiniseli
amanga, U nga nxaneli; noma ku kona
omunye umteto, konke ku ya hlangana
na lelizwi lokuti, Wo tanda owakelene
nawe njengokuzitanda kwako.
Eks. 20. 13–17. Dut. 5. 17–21. Mat. 19. 18.
Levi. 19. 18. Mark 12. 31. Gal. 5. 14.
Jak. 2. 8.
10 Utando a lwenzi okubi kwabake-
leneyo; ngakoke utando lu ya feza
umteto. Mat. 22. 40.
11 Yebo, loku sazi isikati, ukuti, se ku
isikati sokuba si vuke ebutongweni;
ngokuba ukusindiswa kwetu se ku so-
ndele kaloku, ku na ku lesosikati esa
qala sa kolwa ngaso. 1 Kor. 15. 34.
Ef. 5. 14. 1 Tes. 5. 6.
12 Ubusuku se bu dhlula, ku za kusa;
a si lahle imisebenzi yobumnyama, si
hlome izikali zokukanya.
Ef. 5. 11. & 6. 13.
13 Si hambe ngokufaneleyo njengase-
mini; si nga hambi ngokubensa noku-
dakwa; si nga hambi ngokuhlobonga
nobufebe; si nga hambi ngenkani no-
mona; 1 Tes. 4. 12.
Amazwi 23. 20. Luk. 21. 34. 1 Pet. 4. 3.
1 Kor. 6. 9. Jak. 3. 14.
14 Kodwa nambate iNkosi uJesu Kri-
stu, ni nga dhlinzekeli izinkanuko ze-
nyama. Gal. 3. 27. & 5. 16. Ef. 4. 24.
Kol. 3. 10. 1 Pet. 2. 11.

## ISAHLUKO 14.

YAMKELANI obutakataka ekuko-
lweni; ku nga bi ngokwahlula kwe-
micabango. isa. 15. 1. 1 Kor. 8. 9, 11. & 9. 22.

2 Omunye u ti a nga dhla izinto zonke,
kepa obutakataka u ya dhla izilimo.
3 Odhlayo a nga deli ongadhliyo:
ongadhliyo a nga m ahluleli odhlayo;
loku uTixo e m amkele. Kol. 2. 16.
4 Wena u ngubani o yahlulela inceku
yomunye umuntu na? Noma i ma,
noma i wa, ku senkosini yayo. Kepa i
ya kuma ngokuba uTixo u namandhla
okuimisa. Jak. 4. 12.
5 Omunye u ya keta izinsuku, u ti
zinhle ku nezinye; omunye u ti izi-
nsuku zonke, zi ya fana; a ku be ilowo
a qiniseke enhliziyweni yake. Gal. 4. 10.
6 O gcina usuku, u ya lugcina ngenxa
yeNkosi; o nga gcini usuku, a ka lu
gcini ngenxa yeNkosi. Odhlayo u ya
dhla ngenxa yeNkosi, ngokuba e bo-
nga uTixo; ongadhliyo a ka dhli nge-
nxa yeNkosi; kepa u ya bonga uTixo.
1 Kor. 10. 31. 1 Tim. 4. 3.
7 Ngokuba ku nge ko muntu wa kiti
o zipilelayo yena, a ku ko nozifelayo.
1 Kor. 6. 19, 20. Gal. 2. 20. 1 Tes. 5. 10.
1 Pet. 4. 2.
8 Uma si pila, si pilela iNkosi; uma si
fa, si fela iNkosi; njalo noma si pila,
noma si fa, si ngabeNkosi.
9 Ngenxa yaloku uKristu wa fa, wa
vuka, wa pila, ukuze a be iNkosi yaba-
fileyo nabapilayo. 2 Kor. 5. 15.
Imis. 10. 36.
10 Kepa u m ahlulelani umzalwane
wako na? u m eiselani umzalwane wa-
ko na? loku tina sonke si ya kuma
pambi kwesihlalo sokwahlula sika Kri-
stu. Mat. 25. 31, 32.
11 Ngokuba ku lotyiwe ukuti, Ngi
kona, i tyo iNkosi, amadolo onke a ya
kuguqa kimi, nezilimi zonke zi bonge
uTixo. Isai. 45. 23. Fil. 2. 10.
12 Njalo tina sonke si ya kuzipendu-
lela kuTixo. Mat. 12. 36. Gal. 6. 5.
1 Pet. 4. 5.
13 Ngakoke a si nga be si sahlulelana;
kepa yahlulani loku ukuti, ni nga be-
keli umzalwane isikubekiso, nento yo-
kumonisa. 1 Kor. 8. 13. & 10. 32.
14 Ngi yazi, ngi ya kolwa ngoJesu
Kristu, ukuti a ku ko luto olubi ngo-
kwalo, kupela ku lowo o tyoyo lubi,
kuyena lubi. Imis. 10. 15. 1 Kor. 8. 7, 10.
15 Uma umzalwane wako u cunukile
ngokudhla, a u sa hambi ngotando. U
nga m bubisi ngokudhla kwako, lowo a
m felayo uKristu. 1 Kor. 8. 11.
16 A ku nga tukwa okuhle kwenu.
isa. 12. 17.
17 Umbuso ka Tixo a u siko ukudhla
nokupuza; u ukulunga, nokutula, no-
kutokoza ngoMoya o ingcwele.
1 Kor. 8. 8.
18 O konza uKristu ngaloku, u kole-
kile kuTixo, u tandeka kubantu.
2 Kor. 8. 21.
19 Njalo a si lande okokutula noko-
kwakisana. Izihl. 34. 14.
isa. 12. 18. & 15. 2. 1 Kor. 14. 12.
1 Tes. 5. 11.
20 U nga dilizi umsebenzi ka Tixo
ngenxa yokudhla. Kuhle konke, kepa
kubi ku lomuntu o cunula ngokudhla.
Mat. 15. 11. Titusi 1. 15. 1 Kor. 8. 9–12.
21 Kuhle u nga dhli inyama, u nga
puzi iwaini, nanye into a kubeka ngayo
umzalwane wako, a cunuke, a be buta-
kataka.
22 U nokukolwa na? yiba nako wena
pambi kuka Tixo. U busisiwe o nga
zilahli ngaloko, a kolwa iko. 1 John. 3. 21.
23 Kepa o ngabazayo, uma e dhla, u
lahliwe, ngokuba e nga dhli ngokuko-
lwa konke oku nge ngokukolwa ku
isono.

## ISAHLUKO 15.

NJALO ku fanele tina esi namandhla
si bekezele ubutakataka babange-
namandhla, si nga zitokozisi tina.
Gal. 6. 1. isa. 14. 1.
2 A ku be ilowo wa kiti a m tokozise
owakelene naye, ku be kuhle, ku lu-
leke. 1 Kor. 9. 19, 22. & 10. 24, 33. & 13. 5.
isa. 14. 19.
3 Ngokuba naye uKristu e nga zikoli-
sanga yena, kepa njengokulotyiweyo
ukuti, Ukutuka kwabakutukayo pa-
mbili ku nge hlele mina. John. 5. 30.
Izihl. 69. 9.
4 Konke okwa lotywa pambili, kwa
lotyelwa ukusifundisa, ukuba si be ne-
temba ngokubekezela, na ngokutokoza
oku ngemibalo. 1 Kor. 9. 9, 10. & 10. 11.
2 Tim. 3. 16, 17.
5 A ku ti uTixo wokubekezelisa no-
kutokozisa a ni pe ni be nokuqonda ku-
nye ngokuka Kristu Jesu; 1 Kor. 1. 10.
Pil. 3. 16.
6 Ukuze ku ti ngenhliziyonye, na ngo-
mlomo munye, ni m dumise uTixo,
uYise, weNkosi yetu uJesu Kristu.
Imis. 4. 24, 32.
7 Njalo yamkelanani njengoJesu wa
samkela, ku bongwe uTixo. isa. 14. 1, 3.
isa. 5. 2.
8 Ngi ti, uJesu Kristu wa ba isikonzi
sabasokileyo ngesiminya sika Tixo, uku-

ba a qinise izitembiso, aba tenjiswa ngazo obaba. Mat. 15. 24. John. 1. 11. isa. 3. 3. 2 Kor. 1. 20.

9 Nokuba abezizwe ba m dumise uTixo ngomusa wake, njengokulotyiweyo ukuti, Ngaloku ngi ya kukudumisa ezizweni, ngi hlabelele igama lako. John. 10. 16. Izihl. 18. 49.

10 U tyo futi ukuti, Jabulani, nina zizwe, kanye nabantu bake. Dut. 32. 43.

11 Nokuti, Dumisani iNkosi, nina zizwe zonke, ni i bonge, bantu bonke. Izihl. 117. 1.

12 NoIsaya u ti, Ko ba kona o impande ka Jese, o za kuvela, a buse izizwe; zi ya kwetemba kuyena. Isai. 11. 1, 10. Isam. 5. 5. & 22. 16.

13 uTixo wokwetembisa a ni gcwalise ngokujabula nokutula konke ngokukolwa, ni ze ni vame ukwetemba ngamandhla ka Moya o ingcwele. isa. 12. 12. & 14. 17.

14 Ngi ya kolwa ngani, bazalwane, mina uqobo, ukuti, ni zele okuhle, ni gcwele ukwazi konke, ni namandhla okululekana. 2 Pet. 1. 12. 1 John. 2. 21. 1 Kor. 8. 1, 7, 10.

15 Kepa, bazalwane, ngi ni lobele ngesibindi, nganxanye, ku nga ti ngi ni kumbuza, ngomusa engi u piwa uTixo. isa. 1. 5. & 12. 3.

16 Wokuba ngi be isikonzi sika Jesu Kristu ezizweni, ngi konze ngevangeli lika Tixo ukuze ukunikelwa kwabezizwe ku be kuhle, ku hlanjululwa ngoMoya o ingcwele. isa. 11. 13. 1 Tim. 2. 7. 2 Tim. 1. 11. Fil. 2. 17.

17 Njalo ngi nokuzincoka ngoKristu Jesu, ngokuka Tixo. Heb. 5. 1.

18 Ngokuba ngi nge be nasibindi sokukuluma uto lwa lezozinto, uKristu, a nga zenzanga ngami, ba ze ba lalele abezizwe, ngezwi, na ngemisebenzi. Imis. 21. 19. Gal. 2. 8. isa. 1. 5. & 16. 26.

19 Ngamandhla ezibonakaliso, nemimangaliso, ngamandhla ka Moya o ingcwele; ku ze ku ti, ngi shumayele ivangeli lika Kristu, ku suka eJerusalema na sezweni la kona, ku ze ku fike eIliriko; Imis. 19. 11. 2 Kor. 12. 12.

20 Ngi zama ukushumayela ivangeli ngokunjalo, a ngi tyo lapo laziwa kona igama lika Kristu, funa ngake esisekelweni somunye muntu; 2 Kor. 10. 13-16.

21 Kepa njengokulotyiweyo ukuti, Aba nga tyelwanga ngaye, ba ya kubona; naba ngezwanga ba ya kuqonda; Isai. 52. 15.

22 Ku ngaloku ngi tiyeke kaningi ukuza kini. isa. 1. 13. 1 Tes. 2. 18.

23 Kepa manje, loku ngi nga se nandawo ku lamazwe, se ku iminyaka eminingi ngi fisa ukuza kini; Imis. 19. 21. isa. 1. 11.

24 Nxa ngi ya eSpania, ngi yetemba ukunibona ekudhluleni kwami, ngi pelekezelwe ini kona, uma se ngi suti nganxanye ukubonana nani. Imis. 15. 3.

25 Kepa manje ngi sa ya eJerusalema, ngi konze abangcwele. Imis. 19. 21. & 20. 22. & 24. 17.

26 Ngokuba aba seMakedonia, naba se Akaya ba be ti kuhle ukubabela abampofu kwabangcwele ba seJerusalema. 1 Kor. 16. 1. 2 Kor. 9. 2.

27 Yebo, ba be ti kuhle; ba necala labo. Ngokuba, uma abezizwe be hlanganyele okomoya kwabo, ba necala lokubakonza ngokwenyama. isa. 11. 17. 1 Kor. 9. 11. Gal. 6. 6.

28 Ngakoke, nxa se ngi qedile loku, ngi nikizele kubo lesisitelo, ngi ya kuhamba ngi dhlule kini ukuya eSpania. Fil. 4. 17.

29 Ngi yazi, ekufikeni kwami kini ngi ya kufika ngi vama izibusiso zevangeli lika Kristu. isa. 1. 11.

30 Ngi ya ni ncenga bazalwane, ngayo iNkosi yetu uJesu Kristu, na ngotando luka Moya, ukuba ni bambisane nami ngokungikulekela kuTixo: Fil. 2. 1. 2 Kor. 1. 11. Kol. 4. 12.

31 Ukuba ngi sindiswe kwabangakolwayo ba seJudia, nokuba ku be kuhle kwabangcwele isitelo engi si yisa eJerusalema; 2 Tes. 3. 2. 2 Kor. 8. 4.

32 Ngi fike kini ngi nokutokoza ngentando ka Tixo, ngi punyuzwe kanye nani. isa. 1. 10. Imis. 18. 21. 2 Tim. 1. 16.

33 uTixo wokutula a ka be nani nonke. Ameni. isa. 16. 20. 1 Kor. 14. 33. 2 Kor. 13. 11. Fil. 4. 9. 1 Tes. 5. 23. 2 Tes. 3. 16. Heb. 13. 20.

## ISAHLUKO 16.

NANGO uFebe, umzalwanekazi wetu, o izikonzi sebandhla la seKenkrea. Imis. 18. 18.

2 Ni m amkele eNkosini ngokufanele abangcwele; ni m size ngako konke a ku funayo kini; ngokuba u ba sizile abaningi, nami uqobo. Fil. 2. 29.

3 Ni ngi konzele koPrisila noAkwila, izisebenzi kanye nami kuKristu Jesu; Imis. 18. 2.

4 Ngenxa yokupila kwami ba zi beka

izintamo zabo; engi nga ba bongi mina
ngedwa, kepa be bongwa amabandhla
onke ezizwe.
5 Ni ngi konzele na sebandhleni eli
sekaya labo. Ni ngi konzele kuEpe-
netu, isitandwa sami, o ngulibo lwa se-
Akaya kuKristu.
1 Kor. 16. 15, 19. Kol. 4. 15. Filemone 2.
6 Ni ngi konzele kuMaria, o be si se-
benzela kakulu.
7 Ni ngi konzele koAndroniko noJu-
nia, izihlobo zami, izibotywa kanye na-
mi, abadumileyo kubapostoli, ba be ku-
Kristu ngapambili kwami. Gal. 1. 22.
8 Ni ngi konzele kuAmplia, isitandwa
sami eNkosini.
9 Ni ngi konzele kuUrbane, isisebenzi
kanye nati kuKristu, na kuStaku, isita-
ndwa sami.
10 Ni ngi konzele kuApele, o qinise-
kileyo kuKristu. Ni ngi konzele kwa-
baka Aristobulo.
11 Ni ngi konzele kuHerodiana, isi-
hlobo sami. Ni ngi konzele kwabaka
Narkiso, aba seNkosini.
12 Ni ngi konzele koTrufena noTru-
fosa, aba sebenza eNkosini. Ni ngi ko-
nzele kuPersi otandekayo, o wa sebenza
kakulu eNkosini.
13 Ni ngi konzele kuRufo, oketiweyo
eNkosini; na kuye unina wake no-
wami. 2 John. 1.
14 Ni ngi konzele koAsinkrita, noFle-
gone, noHerma, noPatroba, noHerme,
nabazalwane aba nabo.
15 Ni ngi konzele koFilologo, noJulia,
uNero nodade wabo, noOlimpa, naba-
ngcwele bonke aba nabo.
16 No konzelana ngokwangana oku-
ngcwele, A ya konza kini amabandhla
ka Kristu. 1 Kor. 16. 20.
2 Kor. 13. 12. 1 Tes. 5. 26. 1 Pet. 5. 14.
17 Ngi ya ni yala, bazalwane, ukuba
ni qapele abaxabanisayo, nabakubekisa-
yo, be pambene nokufundiswa, eni ku
fundileyo, ni dede kubo. 2 Tes. 3. 6, 14.
2 Tim. 3. 5. Titusi 3. 10. 2 John. 10.
18 Ngokuba abanjalo a ba i konzi
iNkosi yetu uKristu, ba konza isisu sa-
bo; ngokushumayela okuhle na ngoku-
bonga, bedusa izinhliziyo za ba nge na-
cala laluto. Fil. 3. 19. Kol. 2. 4. 1 Tim. 6. 5.
2 Tim. 3. 6. Titusi 1. 10. 2 Pet. 2. 3.
19 Ukulalela kwenu ku zwakele kuba-
ntu bonke. Njalo ngi ya tokoza ngani.
Kepa ngi tanda ukuba ni hlakanipe
ngokuhle, ni nga bi nacala ngokubi.
isa. 1. 8. Mat. 10. 16. 1 Kor. 14. 20.
20 uTixo wokutula u ya kumcoboza
uSatani pansi kwezinyawo zenu masi-
nyane. Umusa weNkosi yetu uJesu
Kristu a u be nani. Ameni. isa. 15. 33.
Gen. 3. 15. 1 Kor. 16. 23. 2 Kor. 13. 14.
Fil. 4. 23. 1 Tes. 5. 28. 2 Tes. 3. 18. Isam. 22. 21.
21 U ya konza kini uTimote, isisibenzi
kanye nami, noLukio, noJasone, noSo-
sipatere, izihlobo zami. Imis. 16. 1.
1 Tes. 3. 2. 1 Tim. 1. 2. ‖ Imis. 13. 1. & 17. 5.
& 20. 4.
22 Mina Tertio, engi lobile lencwadi,
ngi ya konza kini eNkosini.
23 U ya konza kini uGayo, o ngi nge-
nisayo, mina nebandhla lonke. U ya
konza kini uErasto, induna yomuzi, no-
Kwarto umzalwane. 1 Kor. 1. 14.
2 Tim. 4. 20.
24 [Umusa weNkosi yetu uJesu Kristu,
a u be nani nonke. Ameni.] 1 Tes. 5. 28.
25 Kuyena o namandhla okuniqinisa
ngokwevangeli lami, nokushumayela
kuka Jesu Kristu, ngokwambulwa kwe-
mfihlakalo, e bi fihliwe iloku kwa da-
buka izwe, Ef. 3. 20. 1 Tes. 3. 13.
2 Tes. 2. 17. & 3. 3. Jude 24. isa. 2. 16.
Ef. 1. 9. & 3. 3–5. Kol. 1. 27. 1 Kor. 2. 7.
26 Kepa manje i bonakaliswe ngemi-
balo yabaprofeti ngokuyala kuka Tixo o
pakade, ya menyezelwa ezizweni zonke,
ku be ukulalela oku ngokukolwa.
2 Tim. 1. 10. Titusi 1. 2, 3. 1 Pet. 1. 20.
Imis. 6. 7. isa 1. 5. & 15. 18.
27 KuTixo owaziyo yedwa, a ku be
udumiso ngoJesu Kristu, ku ze ku be
pakade. Ameni. 1 Tim. 1. 17. Jude 25.

INCWADI YOKUQALA KA PAULE UMPOSTOLI KWABA

# SEKORINTE.

---

## ISAHLUKO 1.

UPAULE, owa miswa umpostoli ka
Jesu Kristu ngentando ka Tixo, no-
Sostene umzalwane. Rome 1. 1.
2 Kor. 1. 1. Ef. 1. 1. Kol. 1. 1. Imis. 18. 17.
2 Kulo ibandhla lika Tixo eli seKori-
nte, abangcwele kuKristu Jesu, aba
biziwe ba be abangcwele, kanye nabo
bonke aba kuleka egameni leNkosi yetu
uJesu Kristu, eyabo neyetu, ezindaweni
zonke; Jude 1. John. 17. 19. Imis. 15. 9.
Rome. 1. 7. 2 Tim. 1. 9. Imis. 9. 14.
isa. 8. 6. Rome 3. 22.
3 A ku be kini umusa nokutula, oku
vela kuTixo, uBaba wetu, na seNkosini
uJesu Kristu. Rome 1. 7.
4 Ngi ya m bonga uTixo ngesikati
sonke ngenxa yenu, ngomusa ka Tixo,
eni u piweyo ngoKristu Jesu ;
5 Ngokuba ni cebiswe uye ngako ko-
nke, ngokushumayela konke, na ngo-
kwazi konke ; isa. 12. 8. 2 Kor. 8. 7.
6 Loku ukufakazela kuka Kristu kwa
qiniswa inina ; isa. 2. 1. 2 Tim. 1. 8.
Isam. 1. 2.
7 Njalo a ni silalelwe isipiwo nasinye,
ni linde ukufika kweNkosi yetu uJesu
Kristu. Fil. 3. 20. Titusi 2. 13. 2 Pet. 3. 12.
8 O ya kuniqinisa ku ze ku be seku-
peleni, ni nga bi nakutweswa icala ngo-
suku lweNkosi yetu uJesu Kristu.
1 Tes. 3. 13. & 5. 23. Kol. 1. 22.
9 uTixo u qinisile, ena bizelwa uye
enhlanganyelweni yeNdodana yake,
uJesu Kristu iNkosi yetu. isa. 10. 13.
John. 15. 4. & 17. 21. 1 John. 1. 3. isa. 11. 18.
10 Ngi ya ni nxusa, bazalwane, nge-
gama leNkosi yetu uJesu Kristu, ukuba
ni kulume izwi li be linye nonke, ku
nga bi ko inkani kini ; ni pelele ni be-
nhliziyonye, ni be nokuqonda kunye.
Rome. 12. 16. 2 Kor. 13. 11.
11 Ngokuba ngi tyeliwe ngani, baza-
lwane bami, ngaba kwa Kloe, ukuti, ku
kona inkani kini.
12 Ngi tyo omunye wa kini u ti, Mina
ngi ngoka Paule ; a ti omunye, Mina
ngi ngoka Apolo ; a ti omunye, Mina
ngi ngoka Kefasi ; a ti omunye, Mina
ngi ngoka Kristu. isa. 3. 4. Imis. 18. 24.
John. 1. 42.
13 uKristu wahlukanisiwe na? uPa-
ule na m betelelwa na? na bapatizelwa
egameni lika Paule na? Ef. 4. 5.
14 Ngi ya m bonga uTixo, ngokuba
ngi nga bapatizanga umuntu wa kini,
kupela oKrispo noGayo. Imis. 18. 8.
Rome 16. 23.
15 Ukuba ku nga tyo umuntu ukuti,
nga bapatizela egameni lami.
16 Nga bapatiza nabendhlu ka Ste-
fana; ngapandhle kwabo, a ngazi uku-
ba nga bapatiza umuntu. isa. 16. 15, 17.
17 Ngokuba uKristu ka ngi tumanga
ukuba ngi bapatize; wa ngi tuma ukuba
ngi shumayele ivangeli; ngi nga shu-
mayeli ngokuhlakanipa kwamazwi, fu-
na isipambano sika Kristu si be ize.
isa. 2. 1, 4, 13. 2 Pet. 1. 16.
18 Ngokuba i ize kwababubayo indaba
yesipambano; kepa kitina abasindisi-
weyo, i ngamandhla ka Tixo.
2 Kor. 2. 15. Imis. 17. 18. isa. 2. 14. & 15. 2.
Rome 1. 16.
19 Ku lotyiwe ukuti, Ngi ya kucita
ukuhlakanipa kwabahlakanipileyo, ngi
kwenzize ukuqonda kwabaqondileyo.
Jobe 5. 12, 13. Isai. 29. 14. Jer. 8. 9.
20 U pi ohlakanipileyo? u pi umbali?
u pi umpikisi wa lelizwe? uTixo ka
kwenzize ukuhlakanipa kwa lelizwe
na? Isai. 33. 18. & 44. 25.
Jobe 12. 17, 20, 24. Rome 1. 22.
21 Loku, ngokuhlakanipa kuka Tixo,
izwe li nga m azanga uTixo ngokuhla-
kanipa, kwa ba kuhle kuTixo ukuba a
sindise abakolwayo ngokushumayela
oku ize; Mat. 11. 25. Rome 1. 20, 21, 28.
22 Ngokuba abaJuda ba biza isibona-
kaliso, amaGreki a funa ukuhlakanipa;
Mat. 12. 38.
23 Kepa tina si shumayela uKristu
obetelweyo, o isikubekiso kubaJuda, o
ize kumaGreki ;
Isai. 8. 14. Mat. 11. 6. & 13. 57. isa. 2. 14.
24 Kodwa kwababiziweyo, nabaJuda
namaGreki, uKristu o ngamandhla ka
Tixo nokuhlakanipa kuka Tixo.
Rome 1. 16. Kol. 2. 3.
25 Ngokuba oku ize kuka Tixo ku hla-
kanipile ku nabantu, nobutakataka bu-
ka Tixo bu namandhla ku nabantu.

26 Bhekani ukubizwa kwenu bazalwane, ukuti, ka ba baningi abahlakanipileyo ngokwenyama, ka ba baningi abakulu, ka ba baningi abadumileyo;
John. 7. 48.
27 Kodwa uTixo u ketile oku ize kwezwe, ukuba a jabise abahlakanipileyo; uTixo u ketile ubutakataka bezwe, ukuba a jabise oku namandhla;
Mat. 11. 25. Jak. 2. 5. Izihl. 8. 2.
28 Nokumpofana kwezwe, nokudeleleweyo, uTixo u ku ketile, yebo, nokungeko, ukuba a kwenzize okukona;
Rome 4. 17. isa. 2. 6.
29 Ku ze ku nga bi ko inyama ezibongayo pambi kwake.
Rome 3. 27. Ef. 2. 9.
30 Kepa nina ngaye ni kuKristu Jesu, owenzelwa tina nguTixo ukuhlakanipa, nokulunga, nobungcwele, nokukululwa; Jer. 23. 5, 6. Rome 4. 25. 2 Kor. 5. 21. Fil. 3. 9. John. 17. 19. Ef. 1. 7.
31 Ukuze ku ti, njengokulotyiweyo, Otokozayo, ka tokoze eNkosini.
Jer. 9. 23, 24. 2 Kor. 10. 17.

## ISAHLUKO 2.

NAMI, bazalwane, ekuzeni kwami kini, a ngi zanga ngi shumayela kini izindaba zika Tixo ngobuhle bokukuluma nobokuhlakanipa. isa. 1. 17.
2 Kor. 10. 10. & 11. 6. isa. 1. 6.
2 Ngokuba nga tyo nga ti, a ngi yi kwazi luto kini, kupela uJesu Kristu, yena e betelwe. Gal. 6. 14.
3 Nga be ngi kona kini ngi nobutakataka, nokwesaba nokututumela okukulu. Imis. 18. 1, 6, 12.
2 Kor. 11. 30. & 12. 5, 9. Gal. 4. 13.
4 Kwa ti ukukuluma kwami nokushumayela kwami a kwa ya ngamazwi ahlulayo ngokuhlakanipa kwabantu; kwa ya ngokubonakalisa kuka Moya nokwamandhla; 2 Pet. 1. 16. Rome 15. 19.
1 Tes. 1. 5.
5 Ukuze ukukolwa kwenu ku ngemi ngokuhlakanipa kwabantu, ku me ngamandhla ka Tixo. 2 Kor. 4. 7. & 6. 7.
6 Kepa si ya kuluma ukuhlakanipa ku labo abapeleleyo; a ni tyo ukuhlakanipa kwa lelizwe nokwamakosi a lelizwe, a pelayo. isa. 14. 20. & 1. 20. & 3. 19.
Jak. 3. 15.
7 Kodwa si ya kuluma ukuhlakanipa kuka Tixo ku semfihlakalweni, okwa ku fihliwe, uTixo a ku misela ubukosi betu, izwe li nga ka biko; 2 Tim. 1. 9.
8 Oku ngaziwanga amakosi a lelizwe, neyodwa; uma a e kwazi, nga e nga i betelanga iNkosi edumileyo. Mat. 11. 25.
John. 7. 48. Luk. 23. 34. Imis. 3 17.
9 Kodwa njengokulotyiweyo ukuti, Iso a li ku bonanga, indhlebe a i ku zwanga, a ku ngenanga enhliziyweni yomuntu loko uTixo a ku lungiseleyo abamtandayo. Isai. 64. 4.
10 Kodwa uTixo u ku bonakalisile kitina ngoMoya wake; ngokuba uMoya e penya konke, yebo, nokujuliweyo kuka Tixo. Mat. 13. 11. John. 14. 26.
11 Umupi umuntu owazi okomuntu kupela umoya womuntu o kuye na? na njalo okuka Tixo a kwaziwa muntu, kupela uMoya ka Tixo. Amazwi 20. 27.
Rome 11. 33, 34.
12 Kepa tina a samkeliswanga umoya wezwe, samkeliswa umoya o vela kuTixo, ukuze si kwazi esi ku piwe uTixo ngesihle. Rome 8. 15.
13 Esi nga ku shumayeli ngamazwi a qanjwa ukuhlakanipa kwabantu, kodwa ngamazwi a qanjwa uMoya o ingcwele, si casisela okomoya ngokomoya. isa. 1. 17.
14 Kepa umuntu owenyama ka kwamkeli okuka Moya ka Tixo, loku ku ize kuye; a nge ku qonde, ngokuba ku bonisiswa ngokomoya. isa. 1. 18, 23.
Rome 8. 5–7.
15 Owomoya u bonisisa konke, kepa yena ka bonisiswa muntu. Amazwi 28. 5.
1 John 4. 1.
16 Ngokuba ubani o yaziyo inhliziyo yeNkosi, ukuba a i fundise na? Kepa tina si nenhliziyo ka Kristu. Isai. 40. 13.
Rome 11. 34. John. 15. 15.

## ISAHLUKO 3.

NAMI, bazalwane; be ngi nge nakukuluma kini njenga kwabomoya, kodwa njenga kwabenyama, na njenga kwaba izingane kuKristu.
isa. 2. 14, 15. Heb. 5. 13.
2 Ngi ni pile ubisi; a ngi ni panga ukudhla okulukuni; ngokuba be ni nga ka bi namandhla, yebo, namanje a ni ka be namandhla. Heb. 5. 12, 13.
1 Pet. 2. 2. John. 16. 12.
3 Ngokuba ni se ngabenyama; loku ku kona kini umona nokuxabana, nenkani, a ni sibo abenyama, ni hamba ngokwabantu na? isa. 1. 11. & 11. 18.
Gal. 5. 20. Jak. 3. 16.
4 Nxa omunye e ti, Mina ngi ngoka Paule, a ti omunye, Mina ngi ngoka Apolo; a ni sibo abenyama na? isa. 1. 12.

5 Ubani uPaule? ubani uApolo? Ba
izikonzi ena kolwa ngazo, kwa ba ilowo
njengaloku iNkosi i m nikile.
isa. 4. 1. 2 Kor. 3. 3. Rome 12. 3.
6 Mina nga tyala, uApolo wa netisa;
kodwa uTixo wa milisa.
Imis. 18. 4–11. isa. 4. 15. & 9. 1. & 15. 1.
2 Kor. 10. 14, 15. Imis. 18. 27. isa. 1. 30.
& 15. 10.
7 Njalo otyalayo ka luto, nonetisayo
ka luto; kodwa uTixo omilisayo.
2 Kor. 12. 11. Gal. 6. 3.
8 Otyalayo nonetisayo banye; ilowo
u ya kwamkeliswa umvuzo wake nge-
misebenzi yake.
Izihl. 62. 12. isa. 4. 5. Gal. 6. 4, 5.
9 Ngokuba tina si izisebenzi zika
Tixo; nina ni insimu ka Tixo, ni indhlu
ka Tixo. 2 Kor. 6. 1. Ef. 2. 20.
Kol. 2. 7. Heb. 3. 3, 4. 1 Pet. 2, 5.
10 Ngomusa ka Tixo engi u piweyo,
njengenyanga yokwaka ehlakanipileyo,
nga beka isisekelo, omunye waka pezu
kwaso. Kepa a ku be ilowo a bheke
ukuba ake kanjani pezu kwaso.
Rome 1. 5. & 15. 20. Isam. 21. 14.
11 Ngokuba esinye isisekelo si nge be-
kwe muntu, kupela leso esibekiweyo,
esi uJesu Kristu.
Isai. 28. 16. Ef. 2. 20.
12 Uma umuntu aka pezu kwa lesisi-
sekelo igolide, isiliva, amatye amahle,
imiti, utyani, izibi;
13 Imisebenzi yabantu bonke i za ku-
vezwa obala; usuku lu za kuityengisa,
ngokuba i za kubonakaliswa ngomlilo;
umlilo u za kulinga imisebenzi yabantu
bonke, ukuba i njani.
isa. 4. 5. Luk. 2. 35.
14 Uma umsebenzi womuntu, a waki-
leyo pezu kwaso, u mi, u ya kwamkeli-
swa umvuzo. isa. 4. 5.
15 Uma umsebenzi womuntu u tya, u
ya kulahlekelwa; kodwa yena u ya ku-
sindiswa uqobo lwake; kepa ku be nje-
nga ngomlilo. Jude 23.
16 A nazi ini ukuti, ni itempeli lika
Tixo, nokuti uMoya ka Tixo, u hlezi
kinina? isa. 6. 19.
2 Kor. 6. 16. Ef. 2. 21.
17 Uma umuntu e cita itempeli lika
Tixo, uTixo u ya kumcita yena; ngo-
kuba itempeli lika Tixo li ingcwele, eni
ilo.
18 A nga zikohlisi muntu, Uma umu-
ntu kinina e ti, u hlakanipile ku leli-
zwe, a ka be isiula, ukuze a hlakanipe.
Amazwi 3. 7. Isai. 5. 21.
19 Ukuhlakanipa kwa lelizwe ku ize
kuTixo. Ku lotyiwe ukuti, U ya ba-
mba abahlakanipile ebuqilini babo.
isa. 1. 20. & 2. 6.
20 Nokuti, iNkosi i ya kwazi ukuzi-
ndhla kwabahlakanipileyo, ukuti, ku
ize. Izihl. 94. 11.
21 Ngakoke umuntu a nga zibongi
ngabantu; ngokuba konke ku ngo-
kwenu; isa. 1. 12. & 4. 6.
22 Noma uPaule, noma uApolo, noma
uKefasi, noma izwe, noma ukupila, no-
ma ukufa, noma okukona, noma okuza-
yo; konke ku ngokwenu;
23 Nina ni ngabaka Kristu; uKristu
u ngoka Tixo. 2 Kor. 10. 7. Gal 3. 29.

## ISAHLUKO 4.

MA ku be ilowo a tyo ngati ukuti, si
izikonzi zika Kristu, nababonisi
bemfihlakalo ka Tixo. isa. 3. 5.
2 Kor. 6. 4. Kol. 1. 25. Titusi 1. 7.
1 Pet. 4. 10.
2 Kepa ku bhekiwe kubabonisi uku-
ba ilowo a funyanwe e kolekile.
3 Kodwa kimina ku intwana ukuba
ngahlulelwe inina, noma ngahlulelwa
ngokwabantu; yebo a ngi zahluleli.
isa. 3. 13.
4 Ngokuba a ngazi luto ngokwami;
kepa a ngi tetelelwa ngaloku; o ngahlu-
lelayo u iNkosi. Jobe 9. 2. Izihl. 143. 2.
Amazwi 21. 2. Rome 3. 20.
5 Ngako ni ngahluleli nanto ku nga
ka bi isikati, ku ze ku fike iNkosi, e ya
kuveza obala okufihlakeleyo ebumnya-
meni, i bonakalise ukuzindhla kwezi-
nhliziyo; kona ilowo u ya kubatyazwa
uTixo. Mat. 7. 1. Rome 2. 1, 16, 29.
isa. 3. 13.
6 Loku, bazalwane, ngi ku guqulele
kimina na kuApolo ngokulinganisa
ngenxa yenu, ukuze ni funde kitina
ukuba ni nga zindhli ni dhlule okulo-
tyiweyo, ukuba ni nga kukunyezwa,
ku be ilowo a tande omunye ku nomu-
nye. isa. 1. 12. & 3. 4. Rome 12. 3.
isa. 3. 21. & 5. 2.
7 Ngokuba u ketwa ubani na? u na-
ntoni o nga yamkeliswanga na? uma u
yamkeliswe, u zibongelani, ngokungati
a u nga yamkeliswanga? John. 3. 27.
Jak. 1. 17. 1 Pet. 4. 10.
8 Se ni suti, se ni cebile, ni busisa
okwamakosi ngapandhle kwetu; se nga
ti ni nga busa, si ze si buse kanye nani.
Isam. 3. 17.
9 Ngokuba ngi ti uTixo u si misile ti-

na abapostoli abokugcina, ku nga ti si bekelwe ukufa; ngokuba senziwe okokubukwa izwe, nezingelosi, nabantu.
Rome 8. 36. 2 Kor. 4. 11. Heb. 10. 33.

10 Tina si iziula ngenxa kaKristu, kepa nina ni hlakanipile kuKristu; tina si butakataka, kepa nina ni namandhla; nina ni ngabadumileyo, kepa tina si ngabeiswayo. isa. 2. 3.
Imis. 17. 18. & 26. 24. isa. 1. 18. &c. & 2. 14. & 3. 18. 2 Ama. 9. 11. 2 Kor. 13. 9.

11 Ku ze ku be manje si lambile, somile, si hambaze, si mukulwa, si imihambima; 2 Kor. 11. 23–27.
Fil. 4. 12. Rome 8. 35. Imis. 23. 2.

12 Si kutele, si sebenza ngezandhla zetu; nxa si tukwa, si ya kulekela okuhle; nxa si hlutywa, si ya bekezela;
Imis. 18. 3. 1 Tim. 4. 10. Mat. 5. 44.

13 Nxa si telwa ngenhlamba, si nxusa; senziwe ku nga ti si insila yezwe, umpucuzo wezinto zonke ku ze ku be manje. Isililo 3. 45.

14 A ngi lobi loku ukunitela amahloni; ngi ya ni luleka njengabantwana bami abatandekayo. 1 Tes. 2. 11.

15 Ngokuba, noma ni nabafundisi aba izinkulungwane ezi ishumi kuKristu, oyihlo ka ba baningi; ngokuba ngaye uKristu Jesu nga ni zala ngevangeli.
isa. 3. 6. Gal. 4. 19. Filemone 10.

16 Ngakoke ngi ya ni ncenga, yibani abangilingisayo. isa. 11. 1.
Fil. 3. 17. 1 Tes. 1. 6. 2 Tes. 3. 9.

17 Ngaloku ngi tumele kini uTimote, o indodana yami etandekayo, ekolekayo eNkosini, o ya kunikumbuza ukuhamba kwami oku kuKristu, njengokuba ngi fundisa ezindaweni zonke emabandhleni onke. Imis. 19. 22. isa. 16. 10.
1 Tim. 1. 2. 2 Tim. 1. 2. isa. 11. 2. & 7. 17. & 14. 33.

18 Kepa abanye ba kukumele, ngokungati a ngi yi kuza kini.
isa. 5. 2.

19 Kodwa ngi ya kuza kini masinyane, uma ku tanda iNkosi, a ngi yi kwazi ukukuluma kwabakukumeleyo, kepa amandhla abo. Imis. 19. 21. isa. 16. 5.
2 Kor. 1. 15, 23. Heb. 6. 3. Jak. 4. 15.

20 Ngokuba umbuso ka Tixo a u mi ngezwi, u mi ngamandhla.
isa. 2. 4. 1 Tes. 1. 5.

21 Ni tandani na? ukuba ngi ze kini ngi pete induku, nokuba ngi ze ngi notando nomoya omnene na?
2 Kor. 10. 2. & 13. 10.

## ISAHLUKO 5.

KU vama ukuzwakala ukuti, ku kona kini ubufebe, ilobubufebe, obu nga bi ko ezizweni, bokuti, umuntu a tabate umka yise. Ef. 5. 3. Levi 18. 8.
Dut. 22. 30. & 27. 20. 2 Kor. 7. 12.

2 Kepa ni ya kukunyezwa, ni nga dabukanga, ukuba a kitywe pakati kwenu o wenza lomsebenzi. isa. 4. 18.
2 Kor. 7. 7, 10.

3 Ngokuba, noma ngi nge ko ngomzimba, ngi kona ngomoya, se ngi nqumile icala la lomuntu o wenza loko okunjalo, ngokungati ngi kona,
Kol. 2. 5.

4 Ngegama leNkosi yetu uJesu Kristu, ni butene nomoya wami, ngamandhla eNkosi yetu uJesu Kristu;
Mat. 16. 19. 2 Kor. 2. 10. & 13. 3, 10.

5 Ukuba ni nikele onjalo kuSatani, ku bube okwenyama, ukuze umoya u sindiswe ngosuku lweNkosi yetu uJesu Kristu. Jobe 2. 6. Izihl. 109. 6.
1 Tim. 1. 20. Imis. 26. 18.

6 A ku lungile ukuzibonga kwenu. A nazi ini ukuti imvubelo e incozana i bilisa inhlama yonke?
isa. 3. 21. & 15. 33. Jak. 4. 16. Gal. 5. 9.

7 Ngako kipani imvubelo endala, ni be inhlama entya, loku a ni namvubelo. Ngokuba uKristu, ipasika letu, sa m hlatyelwa. John. 1. 29. isa. 15. 3.
John. 19. 14.

8 Njalo a si gcine umhlangano, si nga bi namvubelo endala, namvubelo yokuzonda neyokona, si be nesinkwa esi nge namvubelo sesiminya neqiniso.
Eks. 12. 15. Dut. 16. 3.

9 Nga ni lobela encwadini ukuba ni nga hlangani nezifebe; 2 Kor. 6. 14.
Ef. 5. 11. 2 Tes. 3. 14.

10 Kepa ngi nga tyo, ni nga hlangani nakanye nezifebe za lelizwe, nabafisayo, nabapangayo, naba bonga otixo; ngokuba kona nga ni puma ezweni.
isa. 1. 20. & 10. 27. John. 17. 15.
1 John. 5. 19.

11 Kepa manje ngi ni lobele ukuba ni nga hlangani, uma umuntu o tiwa umzalwane e isifebe, noma e fisa, noma e bonga otixo, noma e tuka, noma e isidakwa, noma e panga; ni nga hlangani nomuntu onje, ni nga dhli naye,
Mat. 18. 17. 2 Tes. 3. 6.

12 Ngokuba ngi nomsebenzi muni wokwahlulela aba ngapandhle? Nina a ni bahluleli aba ngapakati na?
Mark 4. 11. isa. 6. 1–4.

13 Aba ngapandhle uTixo u bahlulela.
Ngako kipani kini lomuntu omubi.
Dut. 13. 5. & 17. 7.

## ISAHLUKO 6.

UKONA ini umuntu kini, e necala
komunye, o nesibindi sokumangala
kwabangalungile, e nga mangali kwa-
bangcwele na?
2 A nazi ini ukuti, abancwele ba ya
kwahlula izwe? Kepa uma izwe li ya
kwahlulwa inina, a ni fanele ini uku-
nquma amacala amancinyane na?
Dan. 7. 22. Mat. 19. 28. Isam. 2. 26.
3 A nazi ini ukuti, si ya kwahlula izi-
ngelosi? Kakulu okwa lokukupila!
2 Pet. 2. 4. Jude 6.
4 Njalo uma ni namacala a lokukupila,
ni ya misa abadelelwayo bebandhla
ukuwateta na? isa. 5. 12.
5 Ngi tyo loku ni ze ni be namahloni.
Ku njalo ini? a ku ko namunye kini
ohlakanipileyo, o nga nquma amacala
pakati kwabazalwane bake na?
6 Kodwa umzalwane u mangalela
umzalwane, enza loku na kwabangako-
lwayo na?
7 Nempela li kona icala kini, ngoku-
ba ni mangalela na. Ini ni nga vumi
noniwe na? ini ni nga vumi namukwe
na? Amazwi 20. 22. Mat. 5. 39.
8 Kepa ni yona, ni yamuka, yebo ni
yamuka nabazalwane. 1 Tes. 4. 6.
9 A nazi ini ukuti, abangalungile a ba
yi kulidhla ifa lombuso ka Tixo? Ni nga
kohliswa; izihlobongi, nababonga otixo,
nezipingi, nezifebe, nabesilisa aba hlobo-
nga nabesilisa, isa. 15. 50. Gal. 5. 21. Ef. 5. 5.
10 Namasela, nabafisayo, nezidakwa,
nabanenhlamba, nabapangayo, a ba yi
kulidhla ifa lombuso ka Tixo.
11 Ba be njalo abanye ba kini; kodwa
se ni hlanziwe nina se ni hlanjululiwe,
ni tetelelwe ngegama leNkosi uJesu, na
ngoMoya ka Tixo wetu. isa. 12. 2.
Ef. 2. 2. isa. 1. 30. Heb. 10. 22.
12 Konke ku ya vumeka kimi, kepa a
ku ngi fanele konke; konke ku ya vu-
meka kimi, kepa a ngi yi kwahlulwa
luto. isa. 10. 23.
13 Ukudhla ku ngokwesisu, nesisu si
ngesokudhla; kepa uTixo u ya kuqeda
kokubili. Kodwa umzimba a siwo owo-
kuhlobonga, u ngoweNkosi; neNkosi i
ngeyomzimba. Mat. 15. 17. Ef. 5. 23.
14 Kepa uTixo wa i vusa iNkosi, u ya
kusivusa nati ngamandhla ake.
Rome 6. 5. Ef. 1. 19.
15 A nazi ini ukuti, imizimba yenu i
ngamalungu ka Kristu na? Po! ngi
nga tabata amalungu ka Kristu, ngi we-
nze amalungu esifebe na? A ku nga bi
njalo. Rome 12. 5. Ef. 5. 30.
16 A nazi ini ukuti o bambelele esife-
beni, u umzimba munye naso; ngokuba
u ti yena, Lababa bili ba ya kuba inya-
manye. Gen. 2. 24. Mat. 19. 5.
17 Kepa o bambelele eNkosini, u
umoya munye nayo.
John. 17. 21–23. Ef. 4. 4.
18 Balekelani ukuhlobonga, zonke izo-
no a zenzayo umuntu, zi ngapandhle
komzimba; kepa ohlobongayo wona
umzimba wake. Rome 6. 12, 13. Heb. 13. 4.
Rome 1. 24. 1 Tes. 4. 4.
19 A nazi ini ukuti, umzimba wenu u
itempeli lika Moya o ingcwele o kinina,
eni naye e vela kuTixo, a ni sibo abenu?
isa. 3. 16. 2 Kor. 6. 16. Rome 14. 7, 8.
20 Ngokuba ni tengiwe ngentengo;
Ngako bongani uTixo ngomzimba we-
nu, na ngomoya wenu, oku ngokuka
Tixo. Imis. 20. 28. isa. 7. 23. Gal. 3. 13.
Heb. 9. 12. 1 Pet. 1. 18, 19. 2 Pet. 2. 1.
Isam. 5. 9.

## ISAHLUKO 7.

NGALOKU ena ngi lobela ngako;
Kuhle kumuntu ukuba a nga pati
umfazi;
2 Kepa ngenxa yokuhlobonga, a ku
be ilowo a be nomkake, nowesifazana a
be nendoda yake.
3 Indoda a i nike umfazi okuifane-
leyo; njalo nomfazi a i nike indoda.
Eks. 21. 10. 1 Pet. 3. 7.
4 Umfazi ka namandhla ngokomzi-
mba wake, kodwa indoda; njalo nendo-
da a i namandhla ngokomzimba wayo
kodwa umfazi.
5 Ni nga godhlelani, kupela ku be isi-
kati ngokuvumelana; ukuze ni be ne-
tuba lokuzila ukudhla nokukuleka, ni
buye ni hlangane, funa uSatani a ni li-
nge ngokungazibambi kwenu.
Joeli 2. 16. Zek. 7. 3. Eks. 19. 15. 1 Tes. 3. 5.
6 Ngi tyo loku ngokuvunyelwa a ngi
tyo ngokuyalwa. 2 Kor. 8. 8.
7 Ngokwami se nga ti abantu bonke
ba be njengami; kodwa ilowo wabelwa
uTixo okwake, omunye ukuti, omunye
ukuti. Imis. 26. 29. isa. 9. 5. Mat. 19. 12.
8 Ngi ti kwaba nga ganile, na kubafe-
lokazi, kuhle kubona ukuba ba hlalise
okwami.
9 Kepa uma be nge nakuzibamba, ma

ba gane; ngokuba kuhle ukugana ku
nokutya. 1 Tim. 5. 14.
10 Abaganileyo ngi ba yala, kepa a si
mina, ku iNkosi, ngi ti, Umfazi ka ngemuki endodeni; Mal. 2. 16. Mat. 5. 32.
11 Kodwa uma e muka, ka hlale e nga
gani, nokuba a buyisane nendoda; nendoda i nga m lahli umkayo.
12 Kepa kwabanye ngi tyo mina, a
siyo iNkosi, ngi ti, Uma umzalwane e
nomfazi ongakolwayo e tanda ukuhlala
naye, a nga m lahli.
13 Nomfazi o nendoda engakolwayo,
uma i tanda ukuhlala naye, a nga i
lahli.
14 Ngokuba indoda engakolwayo yenziwa i be ngcwele ngomfazi; nomfazi
ongakolwayo wenziwa a be ngcwele
ngendoda; uma ku nge njalo abantwana benu ba ngcolile, kepa se be
ngcwele. Mal. 2. 15.
15 Kepa uma ongakolwayo e muka a
kemuke; umzalwane, nokuba o wesilisa, nokuba o wesifazana, ka botyiwe
ngokunjalo; uTixo u si bizile si be nokutula. Rome 14. 19.
16 Ngokuba wazi kanjani, wena mfazi, ukuba u nge i sindise indoda yako
na? Nawe, ndoda, wazi kanjani, ukuba u nge m sindise umkako na?
1 Pet. 3. 1.
17 Kepa a ku be ilowo a hambe njengokuba iNkosi i mabele, njengokuba
uTixo e m bizile. Ngi yala njalo emabandhleni onke. 2 Kor. 11. 28.
18 Uma ku biziwe osokileyo, ka nga
bi ongasokile, uma ku biziwe ongasokile, ka nga soki. Imis. 15. 1, 5, 19, 24, 28.
Gal. 5. 2.
19 Ukusoka a ku luto, nokungasoki a
ku luto, kodwa ukugcina imiyalo ka
Tixo. Gal. 5. 6. John. 15. 14.
1 John. 2. 3. & 3. 24
20 A ku be ilowo a hlale ngokubizwa
a bizwa ngako.
21 Nxa u biziwe u isigqili, u nga ku
naki; kodwa uma u nga kululwa, keta
loko.
22 Ngokuba o bizelwe eNkosini e isigqili, u ngokululekileyo weNkosi; njalo nobiziwe e kululekile, u isigqili sika
Kristu. John. 8. 36. Filemone 16.
isa. 9. 21. Gal. 5. 13.
23 Ni tengiwe ngentengo, ni nga bi
izigqili zabantu. isa. 6. 20. Levi 25. 42.
24 Bazalwane, a ku be ilowo a hlale
kuTixo ngaloko a bizwa ngako.
25 Kepa ngezintombi a ngi namyalo
weNkosi, kodwa ngi ya luleka njengopiwe umusa iNkosi wokukoleka.
2 Kor. 8. 8, 10. 1 Tim. 1. 12, 16. isa. 4. 2.
26 Ngakoke ngi ti, kuhle loku ngenxa
yokuhlupeka oku se kona; kuhle kumuntu a be njalo.
27 Nxa u botyiwe kumfazi, u nga funi
ukukululeka; nxa u kululekile kumfazi, u nga funi umfazi.
28 Kepa uma u ganwa, a koni; noma
intombi i gana, ka yoni. Kodwa abanjalo ba ya kuba nosizi enyameni; kepa
ngi ya ni haukela.
29 Ngi tyo loku kodwa, bazalwane,
loku isikati si futyane, se ku fanele,
ukuba aba nabafazi ba be njengokuba be
nge nabo; Rome 13. 11.
1 Pet. 4. 7. 2 Pet. 3. 8, 9.
30 Abakalayo ba be njengokuba be
nga kali; abajabulayo ba be njengokuba
be nga jabuli; abatengayo ba be njengokuba be nga fuyi;
31 Abapatayo lelizwe ba be njengokuba be nga li patisisi; ngokuba ukuma
kwa lelizwe ku ya dhlula.
isa. 9. 18. Izihl. 39. 6. Jak. 1. 10. & 4. 14.
1 Pet. 1. 24. 1 John. 2. 17.
32 Kepa ngi tanda ukuba ni nga bi
nakukatazeka. Ongaganiwe u katalela
okweNkosi, ukuba a nga tokozisa kanjani iNkosi; 1 Tim. 5. 5.
33 Kepa oganiweyo u katalela okwezwe, ukuba a nga tokozisa kanjani
umkake.
34 Wahlukene umfazi nentombi.
Ongaganile u katalela okweNkosi ukuba a be ngcwele ngomzimba na ngomoya; kepa oganileyo u katalela okwezwe, ukuba a nga i tokozisa kanjani
indoda yake. Luk. 10. 40, 42.
35 Ngi tyo loku ku be kuhle kini; a
ngi tyo ukuba ngi ni gaxe ngentambo;
kepa ukuba ni hambe ngokufaneleyo, ni
bambelele eNkosini, ni nga bi nakukatazeka.
36 Kepa uma umuntu e ti wenza okungafanele entombini yake, i si kulile,
uma nga kwenziwa loku, a kenze a ku
tandayo, a koni; ma ba gane.
37 Kodwa omiyo e qinile enhliziyweni, e nga cindezelwa ngaluto, e namandhla pezu kwentando yake, e nqumile
loku enhliziyweni yake ukuti, u za kugcina intombi yake, wenza kahle.
38 Njalo owendisayo wenza kahle, kepa ongendisiyo wenza kahle ku nalowo.
Heb. 13. 4.
39 Umfazi u botyiwe ngomteto, i se

kona indoda yake; kepa uma indoda
yake i si file, u kululekile, a ngenda
kwamtandayo, kupela eNkosini.
Rome 7. 2. 2 Kor. 6. 14.
40 Kepa u ya kuba nenhlanhla enku-
lu, ngokubona kwami, uma e hlala nje;
futi, ngi ti ngi nomoya ka Tixo.
1 Tes. 4. 8.

## ISAHLUKO 8.

NGOKUHLATYELWE izitombe si
yazi ukuti, si nokwazi sonke, Ukwa-
zi ku ya kukumeza; kepa utando lu
yaka. Imis. 15. 29. Rome 14. 3. 10, 14, 22.
2 Uma umuntu e ti u yazi into, ka
yazi njengokuba ku fanele a yazi.
isa. 13. 8, 9, 12. Gal. 6. 3. 1 Tim. 6. 4.
3 Kepa uma umuntu e tanda uTixo,
lo u yaziwa uye. Eks. 33. 12, 17.
Nah. 1. 7. Gal. 4. 9.
4 Njalo ngokudhla okuhlatyelwe izi-
tombe, si yazi ukuti, izitombe a zi luto
ezweni, nokuti a ku ko omunye uTixo,
munye kupela. Isai. 41. 24. isa. 10. 19.
Dut. 4. 29.
5 Ngokuba, noma ku kona okutiwa
otixo, nokuba ezulwini, nokuba emhla-
beni, loku ku kona otixo baningi nama-
kosi maningi; John. 10. 34.
6 Kepa kitina munye uTixo uBaba,
oku ngaye konke, nati si kuye; inye
iNkosi, uJesu Kristu, oku ngayo konke
nati si ngayo. Mal. 2. 10. Ef. 4. 6.
Imis. 17. 28. Rome 11. 36. John. 13. 13.
Imis. 2. 36. Fil. 2. 11. John. 1. 3.
7 Kepa a ba nakwazi bonke; ngokuba
abanye be nenhliziyo e sesitombeni na-
manje ba dhla ngokungati ku hlatyelwe
isitombe; inhliziyo yabo i butakataka;
yonakele. isa. 10. 28, 29. Rome 14. 14, 23.
8 Ukudhla a ku si lungisi kuTixo;
ngokuba, noma si dhla, a si lungile,
noma si nga dhli, a si babi. Rome 14. 17.
9 Kepa qapelani, funa lawamandhla
enu a be isikubekiso kwaba butakataka.
Gal. 5. 13. Rome 14. 13, 20.
10 Ngokuba, uma umuntu e ku bona
wena o nokwazi u cambalala etempelini
lezitombe, inhliziyo ya lowo o butaka-
taka a i yi kuqiniseka ukuba a dhle
okuhlatyelwe izitombe na? isa. 10. 28, 32.
11 Kona, ngokwazi kwako, u za ku-
buba umzalwane o butakataka, a m fe-
layo uKristu.
12 Kepa uma nona njalo kubazalwane,
ni cunule inhliziyo yabo e butakataka,
ni yona kuKristu. Mat. 25. 40, 45.
13 Ngaloku, uma ukudhla ku m kube-
kisa umzalwane wami, a ngi sa yi ku-
dhla inyama ku ze ku be nini, funa ngi
m kubekise umzalwane wami.
2 Kor. 11. 29.

## ISAHLUKO 9.

ANGI siye umpostoli na? A ngi ku-
lulekile na? A ngi m bonanga uJe-
su Kristu iNkosi yetu na? A ni siwo
umsebenzi wami eNkosini na?
Imis. 13. 2. & 26. 17. 2 Kor. 12. 12.
1 Tim. 2. 7. 2 Tim. 1. 11.
Imis. 9. 3, 17. & 18. 9. & 22. 14. isa. 3. 6.
2 Noma ngi nge siye umpostoli kwa-
banye, ngi uye impela kinina; ngokuba
nina ni upau lobupostoli bami eNkosini.
2 Kor. 3. 2.
3 Ukupendula kwami kwabangibuza-
yo iloku;
4 Si nge dhle ukudhla, si puze na?
1 Tes. 2. 6. 2 Tes. 3. 9.
5 Si nge hambe nomzalwane wesifa-
zana njengabanye abapostoli, nabaza-
lwane beNkosi, noKefasi na?
Mat. 13. 55. Mat. 8. 14.
6 Mina ngedwa noBarnaba si nge ye-
ke ukusebenza na?
7 Ubani o puma impi ngemali yake
na? Ubani o tyala isivini, a nga dhli
izitelo zaso na? Ubani owalusa umhla-
mbi, a nga dhli ubisi lwawo na?
2 Kor. 10. 4. Dut. 20. 6. Amazwi 27. 18.
isa. 3. 6–8. 1 John. 21. 15.
8 Ngi tyo loku ngokwabantu na? ka
u tyo njalo futi umteto na?
9 Ngokuba ku lotyiwe emtetweni ka-
Mosi ukuti, U nga i faki isifonyo inkabi
ebulayo. uTixo u katalela izinkabi na?
Dut. 25. 4. 1 Tim. 5. 18.
10 Ka ku tyo ngenxa yetu impela na?
Yebo, ku lotyiwe ngenxa yetu; ngoku-
ba olimayo nga e lima ngokwetemba,
nobulayo nga e bula e netemba lokwa-
belwa. 2 Tim. 2. 6.
11 Uma tina si ni hlwanyelele oko-
moya, ku into enkulu ini, uma si vune
okwenu kwenyama na? Rome 15. 27.
12 Uma abanye babelwa amandhla
pezu kwenu, tina a sabelwa wona kaku-
lu na? Kepa a si wa patanga lawama-
ndhla; si bekezela konke, funa si li tiye
ivangeli lika Kristu. Imis. 20. 33.
2 Kor. 11. 7, 9. & 12. 13. 2 Kor. 11. 12.
13 A nazi ini ukuti, abakonzayo nge-
misebenzi engcwele ba dhla okwete-
mpeli, nokuti abakonzayo elatini ba hla-
nganyela nelati. Levi 6. 16, 26. & 7. 6.
Imib. 5. 9, 10, & 18. 8–20. Dut. 10. 9. & 18. 1.

14 Njalo iNkosi i misile ukuba abashumayela ivangeli ba pile ngokwevangeli. Mat. 10. 10. Luk. 10. 7. Gal. 6. 6. 1 Tim. 5. 17.

15 Kepa a ngi patanga luto lwa lezizinto; na loku a ngi ku lobanga ukuba ngenzelwe njalo; ngokuba kuhle kimina ukuba ngi fe ku nokuba umuntu a kwenzize loku engi tokoza ngako. Imis. 18, 3. 12. 2 Kor. 11. 10.

16 Ngokuba, noma ngi shumayela ivangeli, a ngi nako engi zibonga ngako; loko ngi cindezelwe; yebo, nako kimina uma ngi nga shumayeli ivangeli. Rome 1. 14.

17 Uma ngenza loku ngenhliziyo, ngi nomvuzo; uma ngenza, ngi nga tandi, ngi miselwe inkonzo. isa. 3. 8, 14. & 4. 1. Gal. 2. 7. Fil. 1. 17. Kol. 1. 25.

18 U mupi umvuzo wami na? Iloku ukuba ngi shumayele, ngi lenze ivangeli lika Kristu li nga tengwa, ngi nga pati kabi amandhla ami evangelini. 2 Kor. 11. 7. isa. 7. 31.

19 Ngokuba, noma ngi kululekile kubo bonke, nga zenza isigqili sabo bonke, ukuba ngi zuze abaningi. Gal. 5. 13. Mat. 18. 15.

20 KubaJuda nga ba njengomJuda, ukuba ngi zuze abaJuda: kwabapansi komteto nga ba njengopansi komteto, noma mina ngi nge pansi komteto, ukuba ngi zuze abangapansi komteto; Imis. 16. 3. & 18. 18. & 21. 23.

21 Kwaba nge namteto nga ba njengo nge namteto (ngi nge siye o nge namteto kuTixo, ngi pansi komteto kuKristu,) ukuba ngi zuze aba nge namteto. Gal. 3. 2. Rome 2. 14. isa. 7. 22.

22 Kwababutakataka nga ba njengobutakataka, ukuba ngi zuze ababutakataka; se ngi izinto zonke kubo bonke, ukuba ngako konke ngi sindise abanye. 2 Kor. 11. 29. isa. 10. 33. Rome 11. 14. & 15. 1.

23 Na loku ngi ya kwenza ngenxa yevangeli, ukuba ngi li hlanganyele kanye nani.

24 A nazi ini ukuti, ba ya gijima bonke abancintisanayo ngokugijima, kepa munye owabelwayo. Gijimani njalo ukuba ni zuze. Fil. 2. 16. & 3. 14. Heb. 12. 1.

25 Bonke abancintisanayo ba zitiba ezintweni zonke; labo benza ukuba ba zuze umqele obunayo, kepa tina ukuba si zuze engabuniyo. Ef. 6. 12. 2 Tim. 2. 5. & 4. 7. 2 Tim. 4. 8. Jak. 1. 12. 1 Pet. 5. 4. Isam. 2. 10. & 3. 11.

26 Njalo a ngi gijimi ngokungati ngi nga qondisisi; a ngi lwi njengotyaya umoya.

27 Kepa ngi u nqoba umzimba wami, ngi wenza isigqili, funa, lapa se ngi shumayele kwabanye, ngi lahlwe mina uqobo. Kol. 3. 5. Rome 6. 19. Jer. 6. 30. 2 Kor. 13. 5. 6.

## ISAHLUKO 10.

ANGI tandi, bazalwane, ukuba ni ngazi ukuti, obaba betu bonke ba be pansi kwefu, bonke ba dabula ulwandhle; Eks 13. 21. & 14. 22 Imib. 9. 18. & 33. 8.

2 Bonke ba bapatizelwa kuMosi efwini na selwandhle;

3 Bonke ba dhla ukudhla kunye komoya; Eks. 16. 15, 35.

4 Bonke ba puza ukupuza kunye komoya; (ngokuba ba puza etyeni lomoya ela ba landelayo itye lelo la li nguKristu.) Eks. 17. 6. Dut. 9. 21. Izihl. 105. 41.

5 Kepa abaningi kubo ba be nga tandeki kuTixo, loku be citwa ehlane. Imib. 14. 29, 32, 35. & 26. 64, 65. Izihl. 106. 26. Heb. 3. 17. Jude 5.

6 Lezizinto zenziwa iziboniso zetu, ukuba si nga nxaneli okubi njengabo. Imib. 11. 4. Izihl. 106. 14.

7 Futi ni nga bi ababongi bezitombe njengabanye kubo, njengokulotyiweyo ukuti, Abantu ba hlala ukudhla nokupuza, besuka ukudhlala. Eks. 32. 6.

8 A si nga bi izifebe njengabanye kubo, ba fa ngosuku lunye aba izinkulungwane ezimashumi mabili nantatu. isa. 6. 18. Isam. 2. 14. Imib. 25. 1, 9. Izihl. 106. 29.

9 A si nga m lingi uKristu njengabanye kubo, ba bulawa izinyoka. Eks. 17. 2, 7. Imib. 21. 5, 6.

10 Ni nga soli njengabanye kubo, ba bujiswa umbulali. Imib. 14. 2, 29, 37. & 16. 41, 49. Eks. 12. 23. 2 Sam. 24. 16. 1 Kron. 21. 15.

11 Lezizinto zonke za behlela bona za ba iziboniso; zi lotyelwe ukuba si yalwe ngazo tina, e se si fikelwe ukugcina kwezwe. Rome 15. 4. isa. 7. 29. & 9. 10. Fil. 4. 5. 1 John. 2. 18.

12 Ngako o suka e ti, u mi a ka bhekisise, a nga wi. Rome 11. 20.

13 A nehlelwa ukulingwa, oku njengokwabantu kupela; kepa uTixo u qinisile, o nga yi kuvuma ukuba ni lingwe ngokunga pezu kwamandhla enu,

kodwa u ya kunenzela ituba lokupepa
nxa ni lingwayo ni ze ni be namandhla
okuma. isa. 1. 9. Izihl. 125. 3. 2 Pet. 2. 9.
Jer. 29. 11.
14 Ngako, batandekayo bami, baleke-
lani ukubonga izitombe. 2 Kor. 6. 17.
1 John. 5. 21.
15 Ngi ya kuluma njenga kwabahla-
kanipileyo qondanini engi ku tyoyo.
isa. 8. 1.
16 Isitya sokubongwa, esi si bongayo,
a siyo inhlanganyelo yegazi lika Kri-
stu na? Isinkwa esi si hlepulayo, a
siyo inhlanganyelo yomzimba ka Kristu
na? Mat. 26. 26–28. Imis. 2. 42.
17 Ngokuba tina baningi si isinkwa
sinye, si umzimba munye; loku tina
sonke si hlanganyela lesosinkwa sinye.
Rome 12. 5. isa. 12. 27.
18 Bhekani abaIsraeli ngokwenyama;
abadhlayo iminikelo a ba hlanganyeli
nelati na? Gal. 6. 16. Rome 4. 1. 12. & 9. 3, 5.
2 Kor. 11. 18.
19 Ngi tini na? Isitombe si into na?
okuhlatyelwe izitombe ku into na?
isa. 8. 4.
20 Kodwa loku aba ku hlabayo abezi-
zwe, ba ku hlabela amademone, a ba ku
hlabeli uTixo; kepa a ngi tandi ukuba
ni hlanganyele namademone.
Dut. 32. 17. Izihl. 106. 37. Isam. 9. 20.
21 Ni nge si puze isitya seNkosi ka-
nye nesitya samademone; ni nge hla-
nganyele itebula leNkosi kanye netebu-
la lamademone. 2 Kor. 6. 15, 16. Dut. 32. 38.
22 iNkosi si i bangela umona na? Si
namandhla ku nayo na?
23 Ku vumeke konke, kepa a ku fane-
le konke; ku vumeke konke, kepa a
kwake konke. isa. 6. 12.
24 A ka nga zifuneli okwake umuntu;
kepa a ku be ilowo a m funele omunye.
Rome 15. 1, 2. isa. 13. 5. Fil. 2. 4, 21.
25 Konke oku tengwayo esilaheni, ku
dhleni, ni nga buzi luto ngenxa yenhli-
ziyo;
26 Ngokuba okweNkosi umhlaba na-
ko konke oku kuwo. Izihl. 24. 1. & 50. 12.
27 Uma ni menywa umuntu kwaba-
ngakolwayo, ni tanda ukuya, ku dhleni
eni ku bekelwayo ni nga buzi luto nge-
nxa yenhliziyo. Luk. 10. 7.
28 Kepa uma umuntu e ti kini, Loku
ku hlatyelwe izitombe, ni nga dhli nge-
nxa yake o ni bikelayo, na ngokwenhli-
ziyo. isa. 8. 10, 12. Dut. 10. 14.
29 A ngi tyo inhliziyo yako; ngi tyo
eyomunye; ngokuba ukukululeka kwa-
mi kwahlulelwani inhliziyo yomuntu
na? Rome 14. 16.
30 Uma ngamkela, ngi bonga, ngi tu-
kelwani ngaloko, engi ku bongayo na?
1 Tim. 4. 3, 4.
31 Ngako noma ni dhla, noma ni pu-
za, noma nenzani, kwenzeni konke, ku
bongwe uTixo. Kol. 3. 17. 1 Pet. 4. 11.
32 Ni nga bi nacala lokukubekisa, na
kubaJuda, na kumaGreki, na sebandhle-
ni lika Tixo. Rome 14. 13. 2 Kor. 6. 3.
Imis. 20. 28. isa. 11. 22. 1 Tim. 3. 5.
33 Njengokuba nami ngi ba tokozisa
bonke ngako konke, ngi nga funi oku-
hle kwami, kodwa okwabaningi, ukuba
ba sindiswe. Rome 15. 2.

## ISAHLUKO 11.

NGI lingiseni, njengokuba nami ngi m
lingisa uKristu. isa. 4. 16.
2 Ngi ya ni bonga, bazalwane, ngoku-
ba ni ngi kumbula ezintweni zonke, ni
gcine imiyalo njengokuba nga ni nika
yona. isa. 4. 17. & 7. 17. 2 Tes. 2. 15. & 3. 6.
3 Kepa ngi tanda ukuba nazi ukuti,
inhloko yendoda i nguKristu; inhloko
yomfazi i indoda; inhloko ka Kristu i
nguTixo. Ef. 5. 23. Gen. 3. 16. 1 Tim. 2. 11.
John. 14. 28. isa. 3. 23. & 15. 27, 28.
Fil. 2. 7–9.
4 Indoda e suka i kuleka, i profeta,
ikanda layo li mboziwe, i li tela ama-
hloni ikanda layo.
isa. 12. 10, 28 & 14. 1. 3–6.
5 Kepa owesifazana o suka e kuleka, e
profeta, ikanda lake li nga mboziwe, u
li tela amahloni ikanda lake; ngokuba
loko ku kunye nokuti u puculiwe.
Imis. 21. 9. Dut. 21. 12.
6 Uma owesifazana e nga mbozile, a
ka gundwe; kodwa uma ku ngamahloni
ukuba owesifazana a gundwe, nokuba a
puculwe, a ka mbozwe. Imib. 5. 18.
Dut. 22. 5.
7 Ngokuba indoda nga i nga mbozi
ikanda, loku i umfanekiso nobukosi bu-
ka Tixo; kepa umfazi u ubukosi bendo-
da. Gen. 1. 26.
8 Ngokuba indoda i nga velanga ku-
mfazi; umfazi wa vela endodeni;
Gen. 2. 21, 22.
9 Indoda a i datyulelwanga umfazi;
kodwa umfazi wa datyulelwa indoda.
Gen. 2. 18.
10 Nga loku umfazi nga e namandhla
ekanda, ngenxa yezingelosi. Gen. 24. 65.
Ums. 5. 6.
11 Kepa indoda a i ngapandhle komfa-

zi, nomfazi a ka ngapandhle kwendoda
enKosini. Gal. 3. 28.
12 Njengokuba umfazi e vela endode-
ni, njalo indoda i vela ngomfazi; kepa
konke kwa vela kuTixo.
Rome 11. 36.
13 Yityoni nina; kuhle ini ukuba
owesifazana a kuleke kuTixo e nga mbo-
zile na?
14 A ni fundiswa ini iyo imvelo ukuti,
uma indoda i nezinwele ezinde, ku nga-
mahloni kuyo?
15 Kodwa uma umfazi e nezinwele
ezinde, ku ubukosi kuye; ngokuba u
piwe izinwele, zi be okokugubuzela.
16 Kepa, uma umuntu e pika inkani,
a si namkuba o njalo tina, namabandhla
kaTixo a ka nawo.
1 Tim. 6. 4. isa. 7. 17. & 14. 33.
17 A ngi ni bongi ngaloku engi ni yala
ngako, ukuti, a ni butaneli okuhle, ni
butanela okubi.
18 Ngokuba kuqala, nxa ni butanayo
ebandhla, ngi zwa ku tiwa, ku kona
ukwahlukana pakati kwenu; ngi ya
kolwa iko nganxanye.
isa. 1. 10. & 3. 3.
19 Ngokuba nga ku be kona ukwahlu-
kana pakati kwenu, ukuba ba bonakale
abaqinisekileyo pakati kwenu.
Mat. 18. 7. Luk. 17. 1. Imis. 20. 30.
1 Tim. 4. 1. 2 Pet. 2. 1, 2. Luk. 2. 35.
1 John. 2. 19. Dut. 13. 3.
20 Njalo nxa ni butanayo ndawonye,
a ni butani ukuba ni dhle ukudhla kwe-
Nkosi.
21 Ngokuba ekudhleni ilowo u qala, a
dhle ukudhla kwake, be nga ka qali
abanye; omunye a lambe, omunye a
dakwe. 2 Pet. 2. 13. Jude 12.
22 Ini, a ni nazindhlu zokuba ni dhle,
ni puze kuzo na? Ni ya delela ini iba-
ndhla lika Tixo, ni ba tele amahloni aba
nge nanto na? Ngi ya kutini kini na?
Ngi nga ni bonga na? A ngi bongi
ngaloku. isa. 10. 32. Jak. 2. 6.
23 Ngokuba nga kwamkela eNkosini
loko enga ni nika kona, kokuti, iNkosi
uJesu, nga lobobusuku eya nikelwa nga-
bo, ya tabata isinkwa; isa. 15. 3.
Gal. 1. 1, 11, 12. Mat. 26. 26. Mark 14. 22.
Luk. 22. 19.
24 Ya bonga, ya si hlepula, ya ti, Ta-
batani, ni dhle; loku ku umzimba wa-
mi, owa hlepulelwe nina; yenzani loku,
ni ngi kumbule.
25 Njalo wa tabata isitya, se be dhlile,
wa ti, Lesisitya si isivumelwano esitya
ngegazi lami; yenzani loku, ni ngi ku-
mbule, nxa ni si puzayo.
26 Ngokuba nxa ni dhla lesisinkwa, ni
puza lesisitya, ni bonakalisa ukufa kwe-
Nkosi i ze i fike. John. 14. 3. & 21. 22.
isa. 4. 5. & 15. 23. 1 Tes. 4. 16. 2 Tes. 1. 10.
Jude 14. Isam. 1. 7.
27 Ngakoke lowo o za kudhla lesisi-
nkwa, a puze lesisitya seNkosi, ngoku-
ngafanele, u necala lomzimba, negazi le-
Nkosi. Imib. 9. 10, 13.
John. 6. 51, 63, 64. & 13. 27.
28 Kodwa umuntu a ka zihlolisise,
njalo a ka dhle lesisinkwa, a puze lesisi-
tya. 2 Kor. 13. 5. Gal. 6. 4.
29 Ngokuba odhlayo, a puze ngoku-
ngafanele, u zidhlela a zipuzele icala lo-
kulahlwa, e nga u qondi umzimba we-
Nkosi. Rome 13. 2.
30 Ngaloko abaningi pakati kwenu be
butakataka, be gula, nabaningi ba lele.
31 Ngokuba uma si ziqondisisa tina,
nga si nga jeziswa. Izihl. 32. 5. 1 John. 1. 9.
32 Kepa nxa si jeziswa si tyaywa
iNkosi, ukuze si nga lahlwa kanye ne-
zwe. Izihl. 94. 12, 13. Heb. 12. 5–11.
33 Njalo, bazalwane bami, nxa ni
butana ukuba ni dhle ukudhla, linda-
nani.
34 Uma ku kona o lambile, a ka dhle
ekaya; ukuze ni nga butani, ni be ne-
cala lokulahlwa. Kepa okunye ngo ku
lungisa nxa ngi fikayo. Titusi 1. 5.
isa. 4. 19. & 7. 17.

## ISAHLUKO 12.

ANGI tandi, bazalwane, ukuba ni nga
bi nakwazi ngezipiwo zomoya.
isa. 14. 1, 37.
2 Ni yazi ukuti, na ni nga bezizwe, ni
holekele kuzo izitombe, ezi izitulu, nje-
ngokuholwa kwenu. isa. 6. 11.
Ef. 2. 11, 12. 1 Tes. 1. 9. 1 Pet. 4. 3.
Izihl. 115. 5.
3 Ngako ngi ya ni kumbuza ukuti,
akuko muntu, o kuluma ngoMoya, o ti,
uJesu u ya tukeka; futi akuko muntu o
nga tyo ukuti, uJesu u iNkosi kupela
ngaye uMoya o ingcwele. Mark 9. 39.
1 John. 4. 2, 3. Mat. 16. 17. John. 15. 26.
4 Ku kona izipiwo ngezipiwo, kepa
uMoya munye. Rome 12. 4–8. Heb. 2. 4.
1 Pet. 4. 10. Ef. 4. 4, 7.
5 Ku kona izinkonzo ngezinkonzo,
kepa inye iNkosi.
6 Ku kona imisebenzi ngemisebenzi,
kepa u nguTixo munye o sebenza konke
kubo bonke. Ef. 1. 23

7 Kepa ilowo na lowo u piwa isibona-
kaliso sika Moya, ukuze ku be okoku-
siza. isa. 14. 26. 1 Pet. 4. 10, 11.
8 Ngokuba omunye u piwa ngoMoya
izwi lokuhlakanipa; omunye izwi lo-
kwazi ngaye uMoya lowo;
isa. 1. 5. & 2. 6, 7. & 13. 2. 2 Kor. 8. 7.
9 Omunye ukukolwa ngaye uMoya
lowo; omunye izipiwo zokwelapa ngaye
uMoya lowo; Mat. 17. 19, 20. isa. 13. 2.
2 Kor. 4. 13.
10 Omunye imisebenzi yamandhla;
omunye ukuprofeta; omunye ukuqo-
ndisisa omoya; omunye izilimi ngezi-
limi; omunye ukuzikumusha izilimi.
Mark 16. 17. Gal. 3. 5. Rome 12. 6.
isa. 13. 2. 1 John 4. 1. Imis. 2. 4. & 10. 46.
11 Kepa konke loku ku setyenzwa
uyena lowoMoya munye, e babela aba-
nye ngabanye njengokutanda kwake.
Rome 12. 6. isa. 7. 7. 2 Kor. 10. 13.
Ef. 4. 7. John. 3. 8. Heb. 2. 4.
12 Ngokuba njengomzimba u munye,
u namalungu amaningi, amalungu onke
omzimba nokuba e maningi a ngumzi-
mba munye; u njalo naye uKristu.
Rome 12. 4, 5. Ef. 4. 4, 16. Gal. 3. 16.
13 Ngokuba ngoMoya munye tina
sonke si bapatizwe si be umzimba mu-
nye, noma si ngamaJuda, noma si nga-
maGreki, noma si izigqili, noma si nga-
bakululekileyo, tina sonke si puzile ku-
ye uMoya munye. Rome 6. 5. Gal. 3. 28.
Ef. 2. 13, 14, 16. Kol. 3. 11.
John. 6. 63. & 7. 37, 38, 39.
14 Umzimba a silo ilungu linye, ko-
dwa maningi.
15 Uma unyawo lu ti, Loku ngi nge
siso isandhla, a ngi siko okomzimba;
ngaloko a siko okomzimba na?
16 Noma indhlebe i ti, Loku ngi nge
silo iso, a ngi siko okomzimba; ngaloko
a siko okomzimba na?
17 Uma umzimba wonke u iso, ko
zwiwa ngani na? Uma wonke u indhle-
be ko nukwa ngani na?
18 Kepa uTixo wa misa amalungu,
ileli, na leli emzimbeni, njengokutanda
kwake. Rome 12. 3. isa. 3. 5, 11.
19 Uma onke a ilungu linye, upi umzi-
mba na?
20 Kepa amalungu maningi, umzimba
munye.
21 Iso li nge tyo esandhleni ukuti, A
ngi ku dingi: nekanda li nge tyo ezi-
nyaweni ukuti, A ngi ni dingi.
22 Ca, kakulu lamalungu omzimba, a
nga ti a butakataka, a dingeka.
23 Na lamalungu omzimba, esi ti a
delekile, iwona si wa nakekela kakulu;
amalungu etu a delelekile a nobuhle
obukulu;
24 Ngokuba amalungu etu amahle a
wa dingi luto; kepa uTixo u hlele umzi-
mba u hlangane wodwa, wenza ku na-
kekelwe kakulu lezozindawo ezidinga-
yo;
25 Ukuba ku nga bi ko ukwahlukana
emzimbeni, kepa amalungu a gcinane.
26 Uma ku hlupeka ilungu linye, a
hlupeka amalungu onke kanye nalo;
uma ku tuswa ilungu linye, a tuswa
amalungu onke kanye nalo.
27 Kepa nina ni ngumzimba ka Kri-
stu, ni ngamalungu ngabanye.
Rome 12. 5. Ef. 1. 23. & 4. 12. & 5. 30.
Kol. 1. 24.
28 uTixo u misile laba ebandhleni;
kuqala abapostoli; okwesibili abapro-
feti; okwesitatu abafundisi; emva kwa-
loko izimangaliso; kona izipiwo zokwe-
lapa, nokusiza, nokubusa, nezilimi nge-
zilimi. Ef. 2. 20. & 3. 5. & 4. 11.
Imis. 13. 1. Rome 12. 6, 8. Imib. 11. 17.
1 Tim. 5. 17. Heb. 13. 17, 24.
29 Bonke ba ngabapostoli na? Bonke
ba ngabaprofeti na? Bonke abafundisi
na? Bonke ba ngabenza izimangaliso
na?
30 Bonke ba nezipiwo zokwelapa na?
Bonke ba kuluma ngezilimi na? Bonke
ba ya kumusha na?
31 Nxanelelani izipiwo ezikulu; kepa
ngi ni bonisa indhlela enhle kakulu.
isa. 14. 1, 39.

## ISAHLUKO 13.

NOMA ngi kuluma ngezilimi zabantu
nezezingelosi, ngi nge nalo utando,
ngi itusi elikencezayo, nensimbi ence-
ncetayo.
2 Noma ngi nokuprofeta, ngi qonda
imfihlakalo yonke nokwazi konke; no-
ma ngi nokukolwa konke, kokuba ngi
suse izintaba, ngi nge nalo utando, a ngi
into yaluto. isa. 12. 8–10, 28.
Mat. 7. 22. & 17. 20.
3 Noma ngi nika konke engi nako,
ngi babele abampofu ukudhla; noma
ngi nikela umzimba wami u tyiswe, ngi
nge nalo utando, ku nge ngi size.
Mat. 6. 1, 2.
4 Utando lu ya bekezela, lu mnene;
utando a lu namona; utando a lu zidu-
misi, a lu zikukumezi; Amazwi 10. 12.
5 A lwenzi okungafanele a lu zifuneli

okwalo, a lu nalulaka, a lu zindhlekeli
okubi ; isa. 10. 24.
6 A lu tokozi ngokungalungile, kepa
lu tokoza ngesiminya ; Rome 1. 32.
2 John. 4.
7 Lu zitulela izinto zonke, lu kolwa
izinto zonke lwetemba izinto zonke, lu
bekezela izinto zonke. Rome 15. 1.
8 Utando lu nge ze lwa nqamuka; ke-
pa noma ku kona ukuprofeta, ku za ku-
pela ; noma ku kona izilimi, zi ya ku-
nqamuka, noma ku kona ukwazi ku ya
kunyamalala.
9 Ngokuba si yazi nganxanye, si pro-
feta nganxanye. isa. 8. 2.
10 Kepa nxa se ku fikile okupeleleyo,
kona ku za kupela okungapelele.
11 Lapo ngi se umntwana, nga kulu-
misa okomntwana, ngazisa okomntwa-
na, nga zindhlisa okomntwana; kepa
lapa se ngi indoda, nga yeka okobu-
mntwana.
12 Ngokuba manje si bona esibukwe-
ni kalufifi ; kepa lapo ubuso bo bukana
nobuso ; manje ngazi nganxanye ; kepa
lapo ngi ya kwazi njengokuba ngaziwa.
2 Kor. 3. 18. & 5. 7. Fil. 3. 12. 1 John. 3. 2.
13 Njalo ku kona ukukolwa, ukwete-
mba, utando, loku kokutatu ; kepa oku-
kulu ku utando.

## ISAHLUKO 14.

LANDANI utando, ni nxanele izipiwo
zika Moya; kakulu ukuba ni pro-
fete. isa. 12. 31. Imib. 11. 25, 29.
2 Ngokuba o kuluma ngolimi olunga-
ziwayo ka kulumi kubantu, u kuluma
kuTixo, ngokuba ku nge ko o muzwayo
noko emoyeni u ya kuluma imifihla-
kalo. Imis. 2. 4. & 22. 9.
3 Kepa oprofetayo u kuluma kubantu
ukwaka, nokululeka, nokwenamisa.
4 O kuluma ngolimi olungaziwayo u
ya zakela yena ; kepa oprofetayo wake-
la ibandhla.
5 Ngi tanda ukuba ni kulume ngezili-
mi nonke, kepa kakulu ukuba ni profe-
te; ngokuba omkulu oprofetayo ku na-
ye o kuluma ngezilimi, uma e nga ku-
mushi, ukuze ibandhla lakelwe.
6 Kepa, bazalwane, uma ngi za kini,
ngi kuluma ngezilimi, ngi ya kunisiza
ngani, uma ngi nga kulumi kinina ngo-
kwambula, na ngokwazi, na ngokupro-
feta, na ngokufundisa?
7 Nezinto ezi nge zwayo ezikalayo no-
ma ku ugubu, noma ku umtyingo, uma
zi ngahlukani ngokukala, ku ngaziwa
kanjani okubetwayo ngogubu na ngo-
mtyingo na?
8 Uma itilongo li kala ngezwi elinga-
qondiyo ubani o ya kuhlomela uku-
lwa na?
9 Njalo nani uma ni nga kulumi ngo-
limi, izwi eliqondileyo, ku ngaziwa ka-
njani okukulunywayo na? loku ni ya
kukuluma emoyeni nje.
10 Ku kona, ku nga ti, izilimi ezinga-
ka emhlabeni, kepa a lu ko kuzo olu nge
nakuzwiwa.
11 Ngakoke uma ngi nga kwazi oku-
kulunywayo, ngi ya kuba owezizwe ko-
kulumayo; nokulumayo u ya kuba owe-
zizwe kimi.
12 Njalo nani, loku ni nxanela izipiwo
zika Moya, lingani ukuba ni vame, uku-
ze kwakelwe ibandhla.
13 Ngakoke okulumayo ngolimi olu-
ngaziwayo, a ka kuleke ukuze a ku-
mushe.
14 Ngokuba uma ngi kuleka ngolimi
olungaziwayo, ku kuleka umoya wami,
kepa ukwazi kwami a ku nakutela.
15 Se ku tini na? Ngi ya kukuleka
ngomoya, ngi kuleke na ngokwazi ; ngi
ya kuhlabelela ngomoya, ngi hlabelele
na ngokwazi futi. Ef. 5. 19. Kol. 3. 16.
Izihl. 47. 7.
16 Uma ku nge njalo, nxa u bonga
ngomoya, ongafundileyo a nga tyo ka-
njani ukuti, Ameni, ekubongeni kwa-
ko? Loku e ngazi oku tyoyo. isa. 11. 24.
17 U bonga kahle wena, kepa lowo a
kakelwa.
18 Ngi ya m bonga uTixo, ngi kuluma
ngezilimi ku nani nonke.
19 Kepa ebandhleni ngi tanda ukuba
ngi kulume amazwi amahlanu ngokwa-
zi kwami, ukuze ngi fundise abanye, ku
namazwi a izinkulungwane ezi ishumi
ngolimi olungaziwayo.
20 Bazalwane, ni nga bi izingane ngo-
kwazi ; kepa ngokubi a ni be izingane;
ngokwazi a ni be amadoda. Mat. 11. 25.
& 18. 3. Rome 16. 19. isa. 3. 1. Ef. 4. 14.
Heb. 5. 12, 13. 1 Pet. 2. 2. isa. 2. 6.
21 Ku lotyiwe emtetweni ukuti, Nga-
bantu bezinye izilimi nezinye izindebe
ngi ya kukuluma ku lesisizwe ; kepa,
noma ku njalo, a ba yi ku ngi zwa ; i tyo
iNkosi. John. 10. 34. Isai. 28. 11, 12.
22 Njalo izilimi zi isibonakaliso kwa-
bangakolwayo, a siso kwabakolwayo;
kepa ukuprofeta ku ya ngokwabakolwa-
yo, ku nga yi ngokwabangakolwayo.
23 Ngakoke uma ibandhla lonke li bu-

tene ndawonye, bonke be kuluma nge-
zilimi, ku ngene abangafundile naba-
ngakolwayo, a ba yi kuti, ni ya hlanya
na? Imis. 2. 13.
24 Kodwa uma bonke ba profeta, ku
ngene ongakolwayo noma ongafundile-
yo, u ya qiniswa ibo bonke, u ya lahlwa
ibo bonke.
25 Imfihlakalo yenhliziyo yake i ya
bonakaliswa; njalo e wa ngobuso, u ya
kumdumisa uTixo, a vume, a ti, impela
uTixo u kona pakati kwenu. Isai. 45. 14.
Zek. 8. 23.
26 Ku njani bazalwane? uma ni bu-
tanayo nonke, ilowo u nesihlabelelo, u
nesifundiso, u nolimi, u nokwambula,
u nesikumsho. Konke a kwenzelwe
ukwaka. isa. 12. 7–10. 2 Kor. 12. 19.
Ef. 4. 12.
27 Uma e kuluma umuntu ngolimi, a
ku be ababili, nokuba batatu, kupela be
landelana; a ku kunyushwe.
28 Kepa uma ku nge ko okumshayo,
a ka tule ebandhleni; a zikulumele ye-
na noTixo.
29 Abaprofeti a ba kulume ababili, no-
kuba abatatu, abanye ba qonde. isa. 12. 10.
30 Uma kwambulwa uto komunye
ohleziyo, ka tule owokuqala.
1 Tes. 5. 19, 20.
31 Ngokuba ni nga profeta nonke nga-
banye, ukuze ba fuude bonke, ba lule-
kwe bonke.
32 Imimoya yabaprofeti i ya tobela
abaprofeti. 1 John. 4. 1.
33 Ngokuba uTixo a siye owesipitipi-
ti, kepa owokutula, njenga kuwo onke
amabandhla abangcwele. isa. 11. 16.
34 Abesifazana benu a ba tule emaba-
ndhleni; a ku vunyelwa ukuba ba ku-
lume; kepa nga be tobeka, njengokutyo
komteto. Ef. 5. 22. Kol. 3. 18. 1 Tim. 2. 11, 12.
Gen. 3. 16.
35 Uma be tanda ukuzwa uto, a ba bu-
ze emadodeni abo emakaya; ngokuba
ku amahloni kwabesifazana ukukulu-
ma ebandhleni.
36 Izwi lika Tixo la vela kini na? la
fika kinina nodwa na?
37 Uma umuntu e ti u ngumprofeti,
nokuba u ngoka Moya, a ka vume uku-
ti, loku engi ni lobele kona, ku imiteto
yeNkosi. 2 Kor. 10. 7. 1 John. 4. 6.
38 Uma umuntu e ngazi, a ka ngazi.
39 Ngakoke, bazalwane, nxanelani
ukuprofeta, ni nga nqabeli ukukuluma
ngezilimi. isa. 12. 31. 1 Tes. 5. 20.
40 A kwenziwe kahle konke, ku hlelwe.

ISAHLUKO 15.

KEPA, bazalwane, ngi ya ni kumbu-
za ivangeli enga ni shumayeza lona,
nena lamkelayo, neni mi kulo;
Rome 5. 2.
2 Neni ya kusindiswa ngalo, uma ni
bambelela ezwini enga ni shumayeza
ngalo, uma ni nga kolwa ize. Rome 1. 16.
isa. 1. 21. Gal. 3. 4.
3 Ngokuba nga ni nika ekuqaleni loko
enga kwamkela nami ukuti, uKristu
wa fa ngenxa yezono zetu, njengokwe-
mibalo; isa. 11. 23. Isai. 53. 5. Luk. 24. 26.
Imis. 3. 18.
4 Nokuti wa mbelwa, wa buya wa
vuka ngosuku lwesitatu njengokwemi-
balo; Izihl. 2. 7. & 16. 10. Isai. 53. 10.
Hos. 6. 2. Luk. 24. 46.
Imis. 2. 25–31. & 13. 33–35. 1 Pet. 1. 11.
5 Nokuti wa bonwa uKefasi, ngase-
mva wa bonwa aba ishumi nambili;
Mat. 28. 17. Mark 16. 14. Luk. 24. 34, 36.
John. 20. 19, 26. Imis. 10. 41.
6 Emva kwaloko wa bonwa kanye-
kanye ngabazalwane aba dhlula ama-
kulu amahlanu, iningi labo li se kona
na kaloku, kepa abanye se be lele.
7 Emva kwa loko wa bonwa uJakobe;
kona wa bonwa abapostoli bonke;
Luk. 24. 50. Imis. 1. 3, 4.
8 Kepa emva kwabo bonke wa bonwa
imi, engi njengozelwe ku nga ka bi isi-
kati. Imis. 9. 3, 17. isa. 9. 1.
9 Ngokuba ngi ngomncinyane ku na-
bo abapostoli, engi nga fanele ukutiwa
umpostoli, ngokuba nga hlupa ibandhla
lika Tixo. Ef. 3. 8. Imis. 8. 3. Gal. 1. 13.
10 Kepa ngomusa ka Tixo ngi iko engi
iko; umusa wake o kimi a u banga ize;
kodwa nga sebenza kakulu ku nabo
bonke; kepa a si mina; ku umusa ka
Tixo o kimi. Ef. 3. 7, 8.
2 Kor. 11. 23. & 12. 11. ‖ Mat. 10. 20.
2 Kor. 3. 5. Ef. 3. 7. Fil. 2. 13.
11 Ngakoke noma imi, noma ibo, si ya
shumayela, ni kolwe.
12 Kepa uma uKristu e shunyayelwa
ukuti, wa vuka kwabafileyo, ba tyo ka-
njani abanye ba kini ukuti, a ku ko
ukuvuka kwabafileyo na?
13 Kepa uma ku ngeko ukuvuka kwa-
bafileyo, a ka vukanga naye uKristu.
1 Tes. 4. 14.
14 Uma uKristu e nga vukanga, uku-
shumayela kwetu ku ize, nokukolwa
kwenu ku ize.
15 Yebo, si ya funyaniswa si ngofa-
kazi bamanga baka Tixo; ngokuba si

qinisile ngoTixo ngokuti, wa m vusa
uKristu; e nga m vusanga; uma aba-
fileyo be nga vuki. Imis. 2. 24, 32.
16 Ngokuba uma abafileyo be nga vu-
ki, a ka vukanga naye uKristu.
17 Uma uKristu e nga vukanga, uku-
kolwa kwenu ku ize ni se sezonweni
zenu. Rome 4. 25.
18 Njalo aba lele kuKristu ka be se
ko.
19 Uma si netemba kuKristu ku lo-
kukupila kodwa, si ya hlupeka ku na-
bantu bonke, 2 Tim. 3. 12.
20 Kepa uKristu wa vuka kwabafile-
yo, wa ba ulibo lwabaleleyo. 1 Pet. 1. 3.
Imis. 26. 23.
21 Loku ukufa kweza ngomuntu, uku-
vuka kwabafileyo kweza na ngomuntu.
Rome 5. 12. John. 11. 25.
22 Ngokuba njengaloku bonke ba ya
fa ngoAdamu, njalo bonke ba ya kupili-
swa ngoKristu.
23 Kepa ilowo ngokuhlelwa kwake;
uKristu ulibo; ngasemva abaka Kristu
ekufikeni kwake. 1 Tes. 4. 16.
24 Kwandu kuba ukupela, lapo se e
nikele umbuso kuTixo, uYise; lapo se e
citile ukubusa konke, nobukosi bonke
namandhla onke. Dan. 7. 14, 27.
25 Ngokuba ku fanele a buse a ze a be-
ke izita zonke pansi kwezinyawo zake.
Izihl. 110. 1. Ef. 1. 22. Heb. 1. 13.
26 Isita sokugcina esi ya kucitwa si
ukufa. 2 Tim. 1. 10. Isam. 20. 14.
27 Ngokuba u hlelile izinto zonke pa-
nsi kwezinyawo zake. Kepa nxa e ti,
Izinto zonke zi hleliwe, ku sobala uku-
ti, a ka hlelwa yena, owa hlela izinto
zonke pansi kwake. Izihl. 8. 6.
Mat. 28. 18.
28 Kepa lapo izinto zonke se zi hleli-
we pansi kwake, kona neNdodana i ya
kuhlelwa pansi kowa hlela izinto zonke
pansi kwake, ukuze uTixo a be iko
konke kuko konke.
Fil. 3. 21. isa. 11. 3.
29 Uma ku nge njalo, ba ya kwenze
njani ababapatizelwa abafileyo? Uma
abafileyo be nga vuki nokuvuka, ba ba-
patizelwa abafileyo ngani na?
30 Si meleni si sengozini izikati zonke
na? 2 Kor. 11. 26.
31 Ngi ya qinisa ngokutokoza kwami
ngani, engi nako ngaye uKristu Jesu,
iNkosi yetu, ngi ya fa imihla ngemihla.
1 Tes. 2. 19. Rome 8. 36.
32 Uma nga lwa nezilo eEfesu ngokwa-
bantu, ku ngi siza ngani, uma abafileyo
be nga vuki? A si dhle, si puze; ngo-
kuba ngomuso si ya kufa. 2 Kor. 1. 8.
Ums. 2. 24. Isai. 22. 13.
33 Ni nga kohliswa; ukuhlangana
nokubi ku yona imikuba emihle.
isa. 5. 6.
34 Vukani, ni lunge, ni ngoni; ngo-
kuba abanye be nge nakumazi uTixo.
Ngi tyo loku ni ze ni be namahloni.
Rome 13. 11. Ef. 5. 14. 1 Tes. 4. 5.
isa 6. 5.
35 Kepa omunye u ya kuti, Abafileyo
ba vuka kanjani na? beza be nomzimba
onjani na? Hez. 37. 3.
36 Wena siula, loko o ku tyalayo a ku
hlumi, uma ku nga fi; John. 12. 24.
37 Naloku o ku tyalayo, a u tyali lo-
mzimba o za kuba kona, kodwa inhla-
mvu yodwa; mhlaumbe eyamabele;
mhlaumbe eyokunye.
38 Kepa uTixo u i nika umzimba nje-
nga ku tandayo, e nika ileyo umzimba
wayo.
39 Inyama yonke a sinyamanye; kepa
i kona enye inyama yabantu, enye inya-
ma yezilwane, enye yezinhlanzi, enye
yezinyoni.
40 Njalo i kona imizimba ya sezulwi-
ni, nemizimba ya semhlabeni; kepa
ubukosi beyasezulwini bu bodwa, nobu-
kosi beyasemhlabeni bu bodwa.
41 Bu bodwa ubukosi belanga, bu bo-
dwa ubukosi benyanga, bu bodwa ubu-
kosi bezinkanyezi; ngokuba enye inka-
nyezi i dhlula enye ngobukosi.
42 Ku njalo nokuvuka kwabafileyo.
Ku tyalwa ku nokubola, ku vuka ku
nge nakubola; Dan. 12. 3. Mat. 13. 43.
43 Ku tyalwa ku nokudelwa ku vuka
ku nobukosi; ku tyalwa ku nobutaka-
taka, ku vuka ku namandhla. Fil. 3. 21.
44 Ku tyalwa ku umzimba wenyama,
ku vuka ku umzimba womoya. U ko-
na umzimba wenyama; u kona nomzi-
mba womoya.
45 Njalo ku lotyiwe ukuti, Umuntu
wokuqala, uAdamu, wenziwa umpefu-
mlo opilayo; uAdamu wokugcina umo-
ya opilisayo. Gen. 2. 7. Rome 5. 14.
John. 5. 21. & 6. 33, 39, 40, 54, 57.
46 Kepa okokuqala a siko okomoya,
ku ngokwenyama; ngasemva, okomo-
ya.
47 Umuntu wokuqala wa vela emhla-
beni, u ngokomhlaba; umuntu wesibili
u iNkosi eya vela ezulwini. John. 3. 31.
Gen. 2. 7. & 3. 19. John. 3. 13, 31.
48 Abokomhlaba ba njengaye owa e

tene ndawonye, bonke be kuluma nge-
zilimi, ku ngene abangafundile naba-
ngakolwayo, a ba yi kuti, ni ya hlanya
na? Imis. 2. 13.
24 Kodwa uma bonke ba profeta, ku
ngene ongakolwayo noma ongafundile-
yo, u ya qiniswa ibo bonke, u ya lahlwa
ibo bonke.
25 Imfihlakalo yenhliziyo yake i ya
bonakaliswa; njalo e wa ngobuso, u ya
kumdumisa uTixo, a vume, a ti, impela
uTixo u kona pakati kwenu. Isai. 45. 14.
Zek. 8. 23.
26 Ku njani bazalwane? uma ni bu-
tanayo nonke, ilowo u nesihlabelelo, u
nesifundiso, u nolimi, u nokwambula,
u nesikumsho. Konke a kwenzelwe
ukwaka. isa. 12. 7–10. 2 Kor. 12. 19.
Ef. 4. 12.
27 Uma e kuluma umuntu ngolimi, a
ku be ababili, nokuba batatu, kupela be
landelana; a ku kunyushwe.
28 Kepa uma ku nge ko okumshayo,
a ka tule ebandhleni; a zikulumele ye-
na noTixo.
29 Abaprofeti a ba kulume ababili, no-
kuba abatatu, abanye ba qonde. isa. 12. 10.
30 Uma kwambulwa uto komunye
ohleziyo, ka tule owokuqala.
1 Tes. 5. 19, 20.
31 Ngokuba ni nga profeta nonke nga-
banye, ukuze ba funde bonke, ba lule-
kwe bonke.
32 Imimoya yabaprofeti i ya tobela
abaprofeti. 1 John. 4. 1.
33 Ngokuba uTixo a siye owesipitipi-
ti, kepa owokutula, njenga kuwo onke
amabandhla abangcwele. isa. 11. 16.
34 Abesifazana benu a ba tule emaba-
ndhleni; a ku vunyelwa ukuba ba ku-
lume; kepa nga be tobeka, njengokutyo
komteto. Ef. 5. 22. Kol. 3. 18. 1 Tim. 2. 11, 12.
Gen. 3. 16.
35 Uma be tanda ukuzwa uto, a ba bu-
ze emadodeni abo emakaya; ngokuba
ku amahloni kwabesifazana ukukulu-
ma ebandhleni.
36 Izwi lika Tixo la vela kini na? la
fika kinina nodwa na?
37 Uma umuntu e ti u ngumprofeti,
nokuba u ngoka Moya, a ka vume uku-
ti, loku engi ni lobele kona, ku imiteto
yeNkosi. 2 Kor. 10. 7. 1 John. 4. 6.
38 Uma umuntu e ngazi, a ka ngazi.
39 Ngakoke, bazalwane, nxanelani
ukuprofeta, ni nga nqabeli ukukuluma
ngezilimi. isa. 12. 31. 1 Tes. 5. 20.
40 A kwenziwe kahle konke, ku hlelwe.

## ISAHLUKO 15.

KEPA, bazalwane, ngi ya ni kumbu-
za ivangeli enga ni shumayeza lona,
nena lamkelayo, neni mi kulo;
Rome 5. 2.
2 Neni ya kusindiswa ngalo, uma ni
bambelela ezwini enga ni shumayeza
ngalo, uma ni nga kolwa ize. Rome 1. 16.
isa. 1. 21. Gal. 3. 4.
3 Ngokuba nga ni nika ekuqaleni loko
enga kwamkela nami ukuti, uKristu
wa fa ngenxa yezono zetu, njengokwe-
mibalo; isa. 11. 23. Isai. 53. 5. Luk. 24. 26.
Imis. 3. 18.
4 Nokuti wa mbelwa, wa buya wa
vuka ngosuku lwesitatu njengokwemi-
balo; Izihl. 2. 7. & 16. 10. Isai. 53. 10.
Hos. 6. 2. Luk. 24. 46.
Imis. 2. 25–31. & 13. 33–35. 1 Pet. 1. 11.
5 Nokuti wa bonwa uKefasi, ngase-
mva wa bonwa aba ishumi nambili;
Mat. 28. 17. Mark 16. 14. Luk. 24. 34, 36.
John. 20. 19, 26. Imis. 10. 41.
6 Emva kwaloko wa bonwa kanye-
kanye ngabazalwane aba dhlula ama-
kulu amahlanu, iningi labo li se kona
na kaloku, kepa abanye se be lele.
7 Emva kwa loko wa bonwa uJakobe;
kona wa bonwa abapostoli bonke;
Luk. 24. 50. Imis. 1. 3, 4.
8 Kepa emva kwabo bonke wa bonwa
imi, engi njengozelwe ku nga ka bi isi-
kati. Imis. 9. 3, 17. isa. 9. 1.
9 Ngokuba ngi ngomncinyane ku na-
bo abapostoli, engi nga fanele ukutiwa
umpostoli, ngokuba nga hlupa ibandhla
lika Tixo. Ef. 3. 8. Imis. 8. 3. Gal. 1. 13.
10 Kepa ngomusa ka Tixo ngi iko engi
iko; umusa wake o kimi a u banga ize;
kodwa nga sebenza kakulu ku nabo
bonke; kepa a si mina; ku umusa ka
Tixo o kimi. Ef. 3. 7, 8.
2 Kor. 11. 23. & 12. 11. ‖ Mat. 10. 20.
2 Kor. 3. 5. Ef. 3. 7. Fil. 2. 13.
11 Ngakoke noma imi, noma ibo, si ya
shumayela, ni kolwe.
12 Kepa uma uKristu e shunyayelwa
ukuti, wa vuka kwabafileyo, ba tyo ka-
njani abanye ba kini ukuti, a ku ko
ukuvuka kwabafileyo na?
13 Kepa uma ku ngeko ukuvuka kwa-
bafileyo, a ka vukanga naye uKristu.
1 Tes. 4. 14.
14 Uma uKristu e nga vukanga, uku-
shumayela kwetu ku ize, nokukolwa
kwenu ku ize.
15 Yebo, si ya funyaniswa si ngofa-
kazi bamanga baka Tixo; ngokuba si

qinisile ngoTixo ngokuti, wa m vusa uKristu; e nga m vusanga; uma abafileyo be nga vuki. Imis. 2. 24, 32.

16 Ngokuba uma abafileyo be nga vuki, a ka vukanga naye uKristu.

17 Uma uKristu e nga vukanga, ukukolwa kwenu ku ize ni se sezonweni zenu. Rome 4. 25.

18 Njalo aba lele kuKristu ka be se ko.

19 Uma si netemba kuKristu ku lokukupila kodwa, si ya hlupeka ku nabantu bonke, 2 Tim. 3. 12.

20 Kepa uKristu wa vuka kwabafileyo, wa ba ulibo lwabaleleyo. 1 Pet. 1. 3. Imis. 26. 23.

21 Loku ukufa kweza ngomuntu, ukuvuka kwabafileyo kweza na ngomuntu. Rome 5. 12. John. 11. 25.

22 Ngokuba njengaloku bonke ba ya fa ngoAdamu, njalo bonke ba ya kupiliswa ngoKristu.

23 Kepa ilowo ngokuhlelwa kwake; uKristu ulibo; ngasemva abaka Kristu ekufikeni kwake. 1 Tes. 4. 16.

24 Kwandu kuba ukupela, lapo se e nikele umbuso kuTixo, uYise; lapo se e citile ukubusa konke, nobukosi bonke namandhla onke. Dan. 7. 14, 27.

25 Ngokuba ku fanele a buse a ze a beke izita zonke pansi kwezinyawo zake. Izihl. 110. 1. Ef. 1. 22. Heb. 1. 13.

26 Isita sokugcina esi ya kucitwa si ukufa. 2 Tim. 1. 10. Isam. 20. 14.

27 Ngokuba u hlelile izinto zonke pansi kwezinyawo zake. Kepa nxa e ti, Izinto zonke zi hleliwe, ku sobala ukuti, a ka hlelwa yena, owa hlela izinto zonke pansi kwake. Izihl. 8. 6. Mat. 28. 18.

28 Kepa lapo izinto zonke se zi hleliwe pansi kwake, kona neNdodana i ya kuhlelwa pansi kowa hlela izinto zonke pansi kwake, ukuze uTixo a be iko konke kuko konke. Fil. 3. 21. isa. 11. 3.

29 Uma ku nge njalo, ba ya kwenze njani ababapatizelwa abafileyo? Uma abafileyo be nga vuki nokuvuka, ba bapatizelwa abafileyo ngani na?

30 Si meleni si sengozini izikati zonke na? 2 Kor. 11. 26.

31 Ngi ya qinisa ngokutokoza kwami ngani, engi nako ngaye uKristu Jesu, iNkosi yetu, ngi ya fa imihla ngemihla. 1 Tes. 2. 19. Rome 8. 36.

32 Uma nga lwa nezilo eEfesu ngokwabantu, ku ngi siza ngani, uma abafileyo be nga vuki? A si dhle, si puze; ngokuba ngomuso si ya kufa. 2 Kor. 1. 8. Ums. 2. 24. Isai. 22. 13.

33 Ni nga kohliswa; ukuhlangana nokubi ku yona imikuba emihle. isa. 5. 6.

34 Vukani, ni lunge, ni ngoni; ngokuba abanye be nge nakumazi uTixo. Ngi tyo loku ni ze ni be namahloni. Rome 13. 11. Ef. 5. 14. 1 Tes. 4. 5. isa 6. 5.

35 Kepa omunye u ya kuti, Abafileyo ba vuka kanjani na? beza be nomzimba onjani na? Hez. 37. 3.

36 Wena siula, loko o ku tyalayo a ku hlumi, uma ku nga fi; John. 12. 24.

37 Naloku o ku tyalayo, a u tyali lomzimba o za kuba kona, kodwa inhlamvu yodwa; mhlaumbe eyamabele; mhlaumbe eyokunye.

38 Kepa uTixo u i nika umzimba njenga ku tandayo, e nika ileyo umzimba wayo.

39 Inyama yonke a sinyamanye; kepa i kona enye inyama yabantu, enye inyama yezilwane, enye yezinhlanzi, enye yezinyoni.

40 Njalo i kona imizimba ya sezulwini, nemizimba ya semhlabeni; kepa ubukosi beyasezulwini bu bodwa, nobukosi beyasemhlabeni bu bodwa.

41 Bu bodwa ubukosi belanga, bu bodwa ubukosi benyanga, bu bodwa ubukosi bezinkanyezi; ngokuba enye inkanyezi i dhlula enye ngobukosi.

42 Ku njalo nokuvuka kwabafileyo. Ku tyalwa ku nokubola, ku vuka ku nge nakubola; Dan. 12. 3. Mat. 13. 43.

43 Ku tyalwa ku nokudelwa ku vuka ku nobukosi; ku tyalwa ku nobutakataka, ku vuka ku namandhla. Fil. 3. 21.

44 Ku tyalwa ku umzimba wenyama, ku vuka ku umzimba womoya. U kona umzimba wenyama; u kona nomzimba womoya.

45 Njalo ku lotyiwe ukuti, Umuntu wokuqala, uAdamu, wenziwa umpefumlo opilayo; uAdamu wokugcina umoya opilisayo. Gen. 2. 7. Rome 5. 14. John. 5. 21. & 6. 33, 39, 40, 54, 57.

46 Kepa okokuqala a siko okomoya, ku ngokwenyama; ngasemva, okomoya.

47 Umuntu wokuqala wa vela emhlabeni, u ngokomhlaba; umuntu wesibili u iNkosi eya vela ezulwini. John. 3. 31. Gen. 2. 7. & 3. 19. John. 3. 13, 31.

48 Abokomhlaba ba njengaye owa e

ngokomhlaba; abokwezulu ba njengaye
owokwezulu. Fil. 3. 20, 21.
49 Njengaloku si fuze o ngokomhlaba,
si ya kufuza nangokwezulu.
Gen. 5. 3. Rome 8. 29.
50 Ngi tyo loku, bazalwane, ukuti,
inyama negazi ku nge dhle ifa lombuso
ka Tixo; ukubola a ku dhli ifa lokunga-
boli. Mat. 16. 17. John. 3. 3, 5.
51 Bhekani, ngi ni tyela imfihlakalo,
yokuti, A si yi kulala sonke; kepa si ya
kuguqulwa sonke.
1 Tes. 4. 15–17. Fil. 3. 21.
52 Ngesikatyanyana, ngokupazima
kweso, ngetilongo lokugcina, ngokuba
itilongo li ya kukala, abafileyo ba ya
kuvuka, be nge nakubola, si guqulwe
tina. Zek. 9. 14. Mat. 24. 31. John. 5. 25.
53 Ngokuba lokukubola nga kwa-
mbata ukungaboli, nalokukufa nga
kwambata ukungafi. 2 Kor. 5. 4.
54 Kepa nxa lokukubola se kwambete
ukungaboli, na lokukufa se kwambete
ukungafi, kona ku za kwenzeka izwi
elilotyiweyo, lokuti, Ukufa se ku gwi-
nyiwe ukunqoba. Isai. 25. 8.
Heb. 2. 14, 15. Isam. 20. 14.
55 Lupi udosi lwako, Kufa na? Kupi
ukunqoba kwako, Liba, na? Hos. 13. 14.
56 Udosi lokufa lu ukona; amandhla
okona a umteto. Rome 4. 15.
57 Kepa ka bongwe uTixo o si nika
ukunqoba ngeNkosi yetu, uJesu Kri-
stu. Rome 7. 25. 1 John. 5. 4, 5.
58 Ngako, bazalwane bami abatande-
kayo qinani, ni nga zamazami, ni vame
njalo imisebenzi yeNkosi, nazi ukuti,
imisebenzi yenu a i yi kuba ize eNko-
sini. 2 Pet. 3. 14. isa. 3. 8.

## ISAHLUKO 16.

NGOKUTELELA abangcwele, nje-
ngaloku nga yala amabandhla a se-
Galatia, yenzani njalo nani. Imis. 24. 17.
Rome 15. 26. 2 Kor. 8. 4. Gal. 2. 10.
2 Ngosuku lokuqala lwesonto, a ku be
lowo wa kini a zibekele njengokubusi-
swa kwake, ku nga bi ukutela nxa ngi
fikayo. Imis. 20. 7. Isam. 1. 10.
3 Ekufikeni kwami, labo eni ya kuba
keta, ngi ya kubatuma nezincwadi uku-
yisa izipo zenu eJerusalema.
2 Kor. 8. 4, 6, 19.
4 Uma ku fanele ukuba ngi hambe
nami, ba nga hamba kanye nami.
5 Ngi ya kuza lapo se ngi dhlulile
eMakedonia; ngokuba ngi ya kudhlu-
la eMakedonia. Imis. 19. 21. 2 Kor. 1. 16.
6 Ingabe ngi ya kuhlala, mhlaumbe
ngi bu qede ubusika kini, ni ze ni ngi
pelekezele ekuhambeni kwami lapo ngi
ya kuya kona. Imis. 15. 3. & 17. 15. & 21. 5.
7 A ngi nakunibona manje ekudhlu-
leni kwami; kepa ngi yetemba ngo ze
ngi hlale nani isikati, uma ku vuma
iNkosi. Imis. 18. 21. Jak. 4. 15.
8 Kodwa ngi ya kuhlala eEfesu ku ze
ku fike ipentekoste.
9 Ngokuba ngi vulelwe umnyango
omkulu o nomsebenzi, baningi abapi-
kayo. Imis. 14. 27. & 19. 9. 2 Kor. 2. 12.
10 Kepa uma ku fika uTimote, bhe-
kani, ni m mise isibindi; ngokuba u ya
sebenza umsebenzi weNkosi njengami.
Imis. 19. 22. isá. 4. 17. Rome 16. 21.
Fil. 2. 20, 22. 1 Tes. 3. 2.
11 Ngako a ku nga biko omdelayo;
kodwa ni m pelekezele kahle, eze kimi;
ngokuba ngi m bhekile yena kanye na-
bazalwane. 1 Tim. 4. 12. Imis. 15. 33.
12 uApolo umzalwane wetu nga m
nxusa kakulu ukuba eze kini kanye na-
bazalwane; kepa u be nga tandi na ka-
ncane ukuza ngalesisikati; kodwa u ya
kuza nxa e netuba. isa 1. 12. & 3. 5.
13 Lindani ni me, ni qinile ekuko-
lweni, a no ba amadoda, ni be nama-
ndhla.
Mat. 24. 42. isa. 15. 1. Fil. 1. 27. & 4. 1.
1 Tes. 3. 8. 2 Tes. 2. 15. Ef. 6. 10. Kol. 1. 11.
14 Konke eni kwenzayo, a kwenziwe
ngotando. isa. 14. 1. 1 Pet. 4. 8.
15 Ngi ya ni nxusa, bazalwane (ni
yazi indhlu ka Stefana ukuti, i ngabo-
kuqala ba seAkaya, ba zimise ukuba ba
konze abangcwele), isa. 1. 16.
Rome 16. 5. 2 Kor. 8. 4. Heb. 6. 10.
16 Ukuba ni zihlele pansi kwabanjalo,
nabo bonke abasebenzayo kanye nati;
be kutele. Heb. 13. 17.
17 Ngi jabule ngokufika kuka Stefana,
noFortunatu, noAkaiku; ngokuba ba
ku feza loku e be ni ku silele.
2 Kor. 11. 9. Fil. 2. 30. Filemone 13.
18 Ba u tulisile umoya wami nowenu;
ngako ba pateni kahle abanjalo.
Fil. 2. 29. 1 Tes. 5. 12.
19 Amabandhla a seAsia a ya konza
kini. oAkwila noPrisila ba konza ka-
kulu kini eNkosini, kanye nebandhla
la kwabo. Rome 16. 5, 15. Filemone 2.
20 Abazalwane bonke ba konza
kini. Bingelelanani ngokwangana oku
ingcwele. Rome 16. 16.
21 Ukubingelela kwami, mina Paule,
ngesandhla sami. Kol. 4. 18. 2 Tes. 3. 17.

22 Uma ku kona o nga i tandiyo iNko-
si yetu uJesu Kristu, a ka be Anathema
Maranatha! Ef. 6. 24. Gal. 1. 8, 9.
Jude 14, 15.

23 Umusa weNkosi yetu uJesu Kristu
a u be kinina. Rome 16. 20.
24 Utando lwami a lu be kini nonke
ngoJesu Kristu. Ameni.

---

INCWADI YESIBILI KA PAULE UMPOSTOLI KWABA

# SEKORINTE.

## ISAHLUKO 1.

UPAULE, umpostoli ka Jesu Kristu,
ngayo intando ka Tixo, noTimote
umzalwane wetu, kulo ibandhla lika
Tixo la seKorinte, nabo bonke aba-
ngcwele aba sezweni lonke la seAkaya.
1 Kor. 1. 1. Ef. 1. 1. Kol. 1. 1, 2. 1 Tim. 1. 1.
Fil. 1. 1.
2 A ku be kini umusa nokutula oku
vela kuTixo uBaba wetu, na kuyo iNkosi
yetu uJesu Kristu. Rome 1. 7. Gal. 1. 3.
Fil. 1. 2. 1 Tes. 1. 1. 2 Tes. 1. 2. Filemone 3.
3 A ku bongwe uTixo, uYise weNkosi
yetu uJesu Kristu, uYise wesisa, uTixo
wokutokoza konke. Ef. 1. 3. 1 Pet. 1. 3.
4 O si tokozisayo ekuhlupekeni konke
kwetu, ukuba si be namandhla okuto-
kozisa aba sekuhlupekeni, ngokutokozi-
sa esi tokoziswa ngako nguTixo.
5 Njengaloku ukuhlupeka kuka Kri-
stu ku vamile kitina, njalo ukutokozi-
swa kwetu ku vamile ngoKristu.
Imis. 9. 4. isa. 4. 10.
6 Kepa, noma si hlupeka, si ya hlupe-
ka ngenxa yokutokoziswa nokusindi-
swa kwenu, oku namandhla ngokube-
kezela ku lokukuhlupeka esi hlupeka
ngako; noma si tokoziswa, si ya tokoza
ngenxa yokutokoziswa nokusindiswa
kwenu. isa. 4. 15.
7 Itemba letu ngani li mi li qinile, sa-
zi ukuti, njengaloku ni hlanganyela na-
ti ukuhlupeka, ku njalo ni ya kuhlanga-
nyela nati ukutokoza. Rome 8. 17.
2 Tim. 2. 12.
8 Ngokuba a si tandi, bazalwane, uku-
ba ni ngazi ukuhlupeka kwetu, okwa
sehlela eAsia, ukuti, sa sindwa kakulu,
kwa pela amandhla, sa si nge natemba
lokuba si za kupila. Imis. 19. 23.
1 Kor. 15. 32. & 16. 9.
9 Yebo, tina sa si nokwabelwa ukufa
pakati kwetu, ukuba si nga zitembi ti-
na, si metembe uTixo o vusa abafileyo;
Jer. 17. 5, 7.
10 Owa si kipa ekufeni okungaka, o
sa si kipayo kuko; esi metembayo uku-
ti, u ya kusikipa njalo; 2 Pet. 2. 9.
11 Nani ni bambisana nati ngokusi-
kulekela, ukuba, ngomusa esa u nikwa
abaningi, ku bongwe abaningi ngenxa
yetu. Rome 15. 30. Fil. 1. 19. Filemone 22.
isa. 4. 15.
12 Ngokuba ukutokoza kwetu ku ilo-
ku, ukuqinisa kwenhliziyo yetu, ukuti,
sa hamba ezweni, kakulu kinina, nge-
qiniso na ngesiminya oku ngaye uTixo,
ku nga bi ngokwazi kwenyama; kodwa
ngawo umusa ka Tixo. 1 Kor. 2. 4, 13.
13 A si lobi okunye kinina, kupela lo-
ku eni ku fundayo, eni ku vumayo; ngi
yetemba ukuti, ni ya kukuvuma ku ze
ku be sekupeleni;
14 Njengaloku ni si vumile nganxa-
nye ngokuti, si intokoziso yenu, njenga-
ni ni ya kuba eyetu osukwini lweNkosi
uJesu. isa. 5. 12. Fil. 2. 16. & 4. 1.
1 Tes. 2. 19, 20.
15 Nga lokukwetemba, be ngi tanda
ukuza kini kuqala, ukuba ni be nokuja-
bula okwesibili, 1 Kor. 4. 19.
16 Ngi dhlule kini ngi ye eMakedo-
nia, ngi buye ngi ze kini, ngi vela eMa-
kedonia, ngi pelekezelwe inina ukuya
eJudia. 1 Kor. 16. 5, 6.
17 Ngokuketa loku ngenza ngokunga-
qondi na? Loku engi ku ketayo, ngi
ku keta ngokwenyama ini, ngi be nako
ukuti, yebo, yebo, nokuti, qa qa?
isa. 10. 2.
18 U qinisile uTixo, izwi letu kinina
la li nge siko ukuti, yebo, nokuti, qa.
19 Ngokuba iNdodana ka Tixo, uJesu
Kristu, owa shunyayelwa pakati kwenu
itina, imina, noSilvano, noTimote, wa e
nge siko ukuti, yebo, nokuti, qa; kepa
kuyena kwa be ku ukuti, yebo.
Mark 1. 1. Heb. 13. 8.
20 Ngokuba ngaye izitembiso zonke
zika Tixo zi ngukuti, yebo, na ngaye zi

ngukuti ameni, ku dunyiswe uTixo
ngati; Rome 15. 8, 9.
21 O si qinisayo kanye nani kuKristu,
owa si gcobayo u nguTixo.
1 John. 2. 20, 27.
22 Owa si beka upau, wa si nika isibambiso
sika Moya ezinhliziyweni zetu.
isa. 5. 5. Ef. 1. 14.
23 Kepa uTixo u ufakazi, empefumlweni
wami, ngokubekezela kinina a
ngi kezi eKorinte. Rome 1. 9.
1 Kor. 4. 21.
24 A ngi tyo si namandhla ekukolweni
kwenu; si bambisana nani ekujabuleni
kwenu. Ngokuba ni mi ngokukolwa.
1 Pet. 3. 5. Rome 11. 20.
1 Kor. 15. 1. isa. 11. 31. & 13. 2.

## ISAHLUKO 2.

KEPA nga tyo loku ngokwami, nga
ti, a ngi yi kubuya, ngi ze kini ngi
dabukile. isa. 1. 23. & 13. 10.
2 Ngokuba, uma ngi ni dabukisa, ngi
nga tokoziswa ubani, uma ku nge siye
o datyukiswa imi?
3 Nga ni lobela kona loku, funa ku ti,
ekufikeni kwami, ngi dabuke nga labo,
engi fanele ngi tokoze ngabo; ngi netemba
ngani nonke, lokuti, ukutokoza
kwami ku ngokwenu nonke.
isa. 8. 22. & 12. 21. Gal. 5. 10.
4 Ngokuba ngokuhlupeka okukulu,
na ngobuhlungu benhliziyo, nga loba
kini, ngi nezinyembezi eziningi; a ngi
lobanga ukuba ni dabuke, kodwa ukuba
ni lwazi utando olukulu engi ni tanda
ngalo. isa. 7. 8, 9, 12.
5 Kepa uma e kona o dabukisileyo, a
ka ngi dabukisanga mina, nganxanye
kupela, ngi nga ni twesi nonke icala.
1 Kor. 5. 1. Gal. 4. 12.
6 Kwanele o njalo lokokujeziswa, a
jeziswa ngako abaningi. 1 Kor. 5. 4, 5.
7 Njalo ku lungile ni buye, ni m tetelele,
ni m luleke, funa o njalo a bujiswe
usizi olukulu. Gal. 6. 1.
8 Ngaloku ngi ya ni ncenga ukuba
ni qinisele ukumtanda kwenu.
9 Kwa ku nga loku nga loba, ukuba
ngi kwazi ukuqina kwenu, uma ni lalela
ezintweni zonke. isa. 7. 15. & 10. 6.
10 Lowo eni m tetelelayo into, ngi ya
m tetelela nami; ngokuba loku engi m
tetelele kona uma ngi m tetelele into,
nga m tetelela ngenxa yenu pambi kuka
Kristu;
11 Ukuba si ngahlulwa uSatani; ngokuba
a si sibo abangaziyo amacebo ake.
12 Kepa ukufika kwami eTroa ukushumayela
ivangeli lika Kristu, ngi vulelwe
umnyango iNkosi.
Imis. 16. 8. 1 Kor. 16. 9.
13 Nga be ngi nge nako ukutula
enhliziyweni yami, ngokuba ngi nga m
fumananga uTitusi umzalwane wami;
kodwa nga ba valelisa, nga dhlula nga
ya eMakedonia. isa. 7. 5, 6.
14 Ma ka bongwe uTixo, o senzayo
ngesikati sonke si nqobe ngoKristu, o
zwakalisayo ngati ulwasi lokwazi kwake
ezindaweni zonke. Isihl. 1. 3.
15 Ngokuba si ipunga elimnandi lika
Kristu kuye uTixo, ngabasindiswayo na
ngababubayo.
1 Kor. 1. 18. isa. 4. 3.
16 Ku laba si ipunga lokufa ku be
ukufa; ku labo si ipunga lokupila ku be
ukupila. Ubani o ku faneleyo iko loku
na? Luk. 2. 34. John. 9. 39.
1 Pet. 2. 7, 8. isa. 3. 5, 6.
17 Ngokuba tina a si njengabaningi
aba lona izwi lika Tixo; kepa njengabesiminya,
njengabaka Tixo ebusweni buka
Tixo, si kuluma ngoKristu.
isa. 1. 12. & 4. 2. & 11. 13. 2 Pet. 2. 3.

## ISAHLUKO 3.

SI buya si qale ukuzincoma na? Si ya
dinga ini, njengabanye, izincwadi
zokusibabaza kinina, nezincwadi zokusibabaza
zi vela kinina?
isa. 5. 12. & 10. 12. & 12. 11. Imis. 18. 27.
2 Nina ni incwadi yetu e lotyiwe ezinhliziyweni
zetu, eyaziwa, i fundwa
abantu bonke; 1 Kor. 9. 2.
3 Ni bonakaliswa ukuti, ni incwadi
ka Kristu, e setyenzwa itina; e nga
lotyiwe ngeinke, kodwa ngoMoya ka
Tixo opilayo, e nga lotyiwe ezibhebheni
zamatye, kodwa ezibhebheni zenyama
yenhliziyo. 1 Kor. 3. 5.
Eks. 24. 12. & 34. 1. Jer. 31. 33. Hez. 11. 19.
4 Itemba eli njalo si nalo kuTixo
ngaye uKristu;
5 A ngi tyo si namandhla ukuqamba
into ngokwetu, oku nga ti ku vela kitina;
kodwa amandhla etu a vela kuTixo;
1 Kor. 15. 10. isa. 2. 16.
6 O senzileyo si be namandhla okuba
izikonzi zesivumelwano esitya; si nge
sizo ezegama, kodwa ezomoya; ngokuba
igama li ya bulala, kodwa umoya u ya
pilisa. 1 Kor. 3. 5. isa. 5. 18. Ef. 3. 7.
Kol. 1. 25. 1 Tim. 1. 12. Jer. 31. 31.
Heb. 8. 6, 8. Rome 2. 27. & 3. 20. & 4. 15.
& 7. 9–11. Gal. 3. 10. John. 6. 63.

7 Kepa uma inkonzo yokufa, elotyi-
weyo ngamazwi ematyeni ya i noku-
kazimula okungaka, ukuba abantwana
baka Israeli ba be nge nakubuka ubuso
buka Mosi ngokukazimula kobuso bake,
ukukazimula o be ku za kupela;
Eks. 34. 1. & 34. 29–35. Dut. 10. 1.
8 Inkonzo yomoya a i yi kuba noku-
kazimula okukulu kakulu na?
Gal. 3. 5.
9 Ngokuba, uma inkonzo yokulahlwa
i ukukazimula, kakulu inkonzo yokulu-
nga i ya hlula ngokukazimula.
Rome 1. 17. & 3. 21.
10 Ngokuba loko okwa ku nokuka-
zimula, kwa ku nge nakukazimula nga-
loku, ngenxa yokukazimula okwahlu-
layo.
11 Ngokuba uma loko o be ku za ku-
pela, kwa ku nokukazimula, kakulu
okuhlalayo ku nokukazimula.
12 Njalo, loku si netemba elinje, si mi
isibindi; isa. 7. 4. Ef. 6. 19.
13 A si njengoMosi owa gubuzela
ubuso bake ngendwangu, ukuba aba-
ntwana baka Israeli ba nga bonisisi
ukugcina kwa loko o be ku za kupela.
Eks. 34. 33, 35. Rome 10. 4. Gal. 3. 23.
14 Kodwa izinhliziyo zabo za zi bu-
tuntu; ngokuba indwangu yokugubu-
zela i sa hlezi na namhla nxa ku fu-
ndwayo isivumelwano esidala; kepa i
pela kuKristu. Mat. 13. 14. Rome 11. 25.
isa. 4. 4.
15 Kodwa na namhla nxa uMosi e
fundwa, indwangu yokugubuzela i sa
hlezi pezu kwenhliziyo yabo.
16 Kepa nxa be buyela eNkosini,
indwangu i ya kususwa. Rome 11. 23, 26.
Isai. 25. 7.
17 iNkosi i nguye uMoya; na lapa u
kona uMoya weNkosi, ku kona noku-
kululeka.
18 Kepa tina sonke, ngobuso obunga-
gutyuzelweyo si ku buka njenga sesibu-
kweni ukukazimula kweNkosi, si ya
penduka wona lomfanekiso, si vame,
sande njalonjalo ukukazimula, ku nga
ti ngoMoya weNkosi.
1 Kor. 13. 12. isa. 4. 4, 6. Rome 8. 29.

## ISAHLUKO 4.

NGAKO, loku si na lenkonzo, njengo-
musa esi u piweyo, a si dangali;
isa. 3. 6. 1 Kor. 7. 25.
2 Kepa si lahlile imfihlo yezinhloni;
si nga hambi ngobuqili, si nga pati izwi
lika Tixo ngenkohliso; kepa ngokubo-
nakalisa iqiniso si zincoma ezinhlizi-
yweni zabantu bonke pambi kuka Tixo.
Rome 6. 21. isa. 2. 17. & 6. 7. & 7. 14.
isa. 5. 11.
3 Kepa uma ivangeli letu li fihlekile,
li fihlekile kwabalahlekileyo;
1 Kor. 2. 18. isa. 2. 15.
4 Izinhliziyo zabangakolwayo kubo-
na, utixo wa lelizwe u zi pumputekise,
ukuba ba nga kanyiswa ukukanya kwe-
vangeli elikazimulayo lika Kristu, o
ngumfanekiso ka Tixo.
John. 12. 31. Ef. 6. 12. Isai. 6. 10.
isa. 3. 8, 9, 11, 18. John. 14. 9. Fil. 2. 6.
Kol. 1. 15. Heb. 1. 3.
5 Ngokuba a si zishumayeli tina, zi
shumayela uJesu Kristu, iNkosi, tina si
ngabanikonzayo ngoJesu.
1 Kor. 1. 23. & 9. 19. isa. 1. 24.
6 Ngokuba u nguTixo owa tyo ukuba
ukukanya ku kanye ebumnyameni, owa
kanya ezinhliziyweni zetu, ukuze a si
pe ukukanya kokwazi ubukosi buka
Tixo ebusweni buka Jesu Kristu.
Gen. 1. 3. 2 Pet. 1. 19.
7 Kodwa si nayo lemfuyo ezityeni ze-
bumba ukuba ubukulu bamandhla bu
be obuka Tixo, bu nga bi obetu.
isa. 5. 1. 1 Kor. 2. 5. isa. 12. 9.
8 Si ya hlupeka indawo zonke, kodwa
a si jiyezekile; si ya dinga uma senze
njani, kodwa a si pela mandhla;
isa. 7. 5.
9 Si ya zingelwa, kodwa a si deliwe;
si wiswa pansi, kodwa a si bujisiwe;
Izihl. 37. 24.
10 Si ku twele njalonjalo emzimbeni
wetu ukufa kuka Jesu ukuba nokupila
kuka Jesu ku bonakaliswe emzimbeni
wetu. 1 Kor. 15. 31. isa. 1. 5, 9.
Rome 8. 17. 2 Tim. 2. 11. 1 Pet. 4. 13.
11 Ngokuba tina esipilayo si nikelwa
ekufeni futifuti ngenxa ka Jesu ukuba
ukupila kuka Jesu ku bonakaliswe
emzimbeni wetu ofayo.
Izihl 44. 22. Rome 8. 36.
12 Ku njalo ukufa ku sebenza kitina,
kepa kinina ukupila. isa. 13. 9.
13 Loku si nawo lomoya wokutemba,
njengokulotyiweyo ukuti, Nga temba,
ngaloko nga shumayela; nati si ya te-
mba, ngako si ya shumayela;
Rome 1. 12. 2 Pet. 1. 1. Izihl. 116. 10.
14 Sazi ukuti yena owa vusa iNkosi
uJesu, u ya kusivusa nati ngaye uJesu,
a si veze kanye nani.
Rome 8. 11. 1 Kor. 6. 14.
15 Ngokuba konke ku ya ngenxa ye-

nu, ukuze umusa ovamileyo ngabaningi u xumelele ubukosi buka Tixo.
1 Kor. 3. 21. isa. 1. 6.

16 Ngaloko a si pela mandhla; kodwa, noma ku buba ubuntu betu obungapandhle, obungapakati benziwa butya imihla ngemihla. Rome 7. 22.

17 Ngokuba ukuhlupeka kwetu okululana, okwa kaloku nje, ku ya si sebenzela ubukosi obupakade obukulu kakulu kakulu; Rome 8. 18. 1 Pet. 5. 10.

18 A si ku bheki okubonwayo, si bheka okungabonwayo; ngokuba okubonwayo ku ngokwamanje; kepa okungabonwayo ku ngokwapakade.
Rome 8. 24. isa. 5. 7.

## ISAHLUKO 5.

NGOKUBA si yazi, uma indhlu yetu ya komhlaba e idokodo i citekile, si nayo eyakiweyo uTixo; indhlu e ngenziwanga ngezandhla, e pakade, e sezulwini. Jobe 4. 19. isa. 4. 7. 2 Pet. 1. 13, 14.

2 Ngokuba kule si ya bubula, si langazela ukwambata indhlu yetu ya sezulwini; Rome 8. 23.

3 Loku si ya kufunyanwa sambete, si ngezi. Isam. 3. 18. & 16. 15.

4 Ngokuba tina esi kona edokodweni si ya bubula, si cindezelwa; kepa ngaloku a si tandi ukwambula, si tanda ukwambata, ukuba ukufa ku minzwe ukupila. 1 Kor. 15. 53, 54.

5 O wa senzela kona loko u nguTixo, o si pile isibambiso sika Moya.
Isai 29. 23. Rome 8. 23. isa. 1. 22. Ef. 1. 14.

6 Ngaloko si mi isibindi njalo, sazi ukuti nxa si kona emzimbeni, si nge ko eNkosini;

7 (Ngokuba si hamba ngokukolwa; a si hambi ngokubona.) 1 Kor. 13. 12.
Heb. 11. 1.

8 Yebo, si mi isibindi, si ti kuhle si nga hlali emzimbeni, kuhle si ye si hlale eNkosini. Fil. 1. 23.

9 Ngalokoke si ya zama, ukuba si koleke kuyo, noma si kona, noma si ngeko.

10 Ngokuba tina sonke so bonakala pambi kwesihlalo sokwahlula sika Kristu, ukuba ilowo a kwamkele oku ngomzimba wake, njenga loko a kwenzileyo, noma kuhle, noma kubi.
Rome 2. 6. & 14. 10. Gal. 6. 7.

11 Ngako, loku sazi ukwesabeka kweNkosi, si ya ncenga abantu; kepa si sobala kuTixo; ngi ya temba ukuti si sobala na sezinhliziyweni zenu.
Jobe 31. 23. Heb. 10. 31. Jude 23. isa. 4. 2.

12 Ngokuba a si buyi si zincome kinina; kodwa si ni nika ituba lokubonga ngati, ukuba ni be nokupendula kwababongayo ngokubonakalayo, be nga bongi ngenhliziyo. isa. 1. 14. & 3. 1.

13 Ngokuba noma si hlanya, ku ngenxa ka Tixo; noma si qondile, ku ngenxa yenu. isa. 11. 1, 16, 17. & 12. 6, 11.

14 Ngokuba ukutanda kuka Kristu ku ya si qubezela; si qonda loku si ti, uma e munye wa fela bonke, kona bonke ba be file; Rome 5. 15.

15 Wa fela bonke, ukuba abahlalayo ba nga zihlaleli, ba hlalele owa fa ngabo, wa buya wa vuka.
Rome 6. 11, 12. & 14. 7.

16 Njalo a si sa yi ku m azi umuntu ngokwenyama; noma sa ke sa m azi uKristu ngokwenyama, kepa kaloku a si sa yi kumazi. Fil. 3. 7, 8. John. 6. 63.

17 Njalo uma umuntu e kuKristu, u ngumuntu omutya; okwakuqala ku dhlulile; bheka, konke, kwenziwe kutya. Rome 16. 7. Gal. 5. 6. & 6. 15.
Ef. 2. 15. Isam. 21. 5.

18 Konke ku vela kuTixo, owa buyisana nati ngoJesu Kristu, wa si nika inkonzo yokubuyisana; Rome 5. 10.
Kol. 1. 20.

19 Ku ngukuti uTixo ngaye uKristu u buyisana nezwe, e nga ba baleli izipambuko zabo; e beka kitina izwi lokubuyisana; Rome 3. 24, 25.

20 Njalo si ngabatunywa, ngoKristu, ku nga ti uTixo e ni ncenga ngati; si ni nxusa ngaye uKristu, buyisanani noTixo. Mal. 2. 7. Ef. 6. 20. isa. 6. 1.

21 Ngokuba, ongakwaziyo ukona, wa m enza ukona ngati, ukuba tina senziwe ngaye ukulunga kuka Tixo.
Isai. 53. 6, 9. Gal. 3. 13. 1 John. 3. 5.
Rome 1. 17. & 5. 19. & 10. 3.

## ISAHLUKO 6.

LOKU si sebenza kanye naye, si ni ncenga, ukuba ni nga wamkeleli umusa kaTixo ize. 1 Kor. 3. 9. isa. 5. 20.
Heb. 12. 15.

2 Ngokuba u ti, Ngi ku zwile ngesikati esihle; nga ku siza ngosuku lokusindiswa; bheka, kaloku se ku isikati esihle impela; bheka, kaloku se ku usuku lokusindiswa. Isai. 49. 8.

3 Si nga cunuli muntu ngaluto, funa ukukonza ku solwe: Rome 14. 13.
1 Kor. 9. 12. & 10. 32.

4 Kepa ngako konke si zibonakalisa ngokufanele izikonzi zika Tixo, ngoku-

bekezela okuningi, na ngokukatazeka,
na ngosizi, 1 Kor. 4. 1.
5 Na ngokutyaywa, na ngokubotywa,
na ngokuvukelwa, na ngemisebenzi, na
ngokulinda, na ngokuzila ukudhla,
isa. 11. 23.
6 Na ngobungcwele, na ngokwazi, na
ngokubheka kade, na ngobunene, na
ngoMoya o ingcwele, na ngotando olu
nga zenzisiyo,
7 Na ngezwi leqiniso, na ngamandhla
ka Tixo, na ngezikali zokulunga ezokunene nezokohlo, isa 4. 2. & 10. 4.
1 Kor. 2. 4. Ef. 6. 11, 13.
8 Ngodumo na ngehlazo, ngokutukwa na ngokudunyiswa; ku nga ti si
ngabakohlisayo, kepa si ngabeqiniso;
9 Ku nga ti si ngabangaziwayo, kepa
saziwa kakulu; ku nga ti si ngabafayo,
kepa, bhekani, si kona; ku nga ti si
tyaywa, kepa a si bulewe;
1 Kor. 4. 9. isa. 4. 10. & 11. 6. Izihl. 118. 18.
10 Si njengabadabukileyo, kepa si sa
tokoza njalo; si njengabampofu, kepa si
cebisa abaningi; si njengaba nge nalu-
to, kepa si nako konke.
11 Umlomo wetu u vulekele kinina,
ba seKorinte; inhliziyo yenu yanukile.
isa. 7. 3.
12 A ni nyinyekile ngati, kodwa ni
nyinyekile ngokwenhliziyo yenu.
isa. 12. 15.
13 Ukukokela ngokunjalo, (ngi shumayela njenga kubantwana), a nanuke
nani. 1 Kor. 4. 14.
14 Ma ni nga botyelwa ndawonye nabangakolwayo; ngokuba i kupi ukuhlangana kokulunga nokungalungi? i kupi
ukuhlanganyela kokukanya nobumnyama na? Dut. 7. 3.
1 Sam. 5. 2, 3. 1 Ama. 18. 21. 1 Kor. 10. 21.
Ef. 5. 7, 11.
15 I kupi ukuzwana kuka Kristu nokuka Beliali? ukupi ukwahlulelana kokolwayo nongakolwayo.
16 I kupi ukuvumelana kwetempeli
lika Tixo nezitombe? Ngokuba nina ni
itempeli lika Tixo opilayo; njengokutyo
kuka Tixo, ukuti, Ngi ya kuhlala kubo,
ngi hambe pakati kwabo; ngi ya kuba
uTixo wabo, ba be abantu bami.
1 Kor. 3. 16. Ef. 2. 21, 22. Eks. 29. 45.
Levi 26. 12. Jer. 31. 33.
17 Ngakoke pumani kubo, nahlukane
nabo, i tyo iNkosi i ti ni nga pati okungcolileyo; ngi ya kunamkela,
Isai. 52. 11. isa. 7. 1. Isam. 18. 4.
18 Ngi be uYihlo wenu, ni be amadodana namadodakazi ami, i tyo iNkosi
uSomandhla. Jer. 31. 1, 9. Isam. 21. 7.

ISAHLUKO 7.

LOKU si na lezizitembiso, batandekayo, a si zihlanze ukungcola konke
komzimba nokomoya, si pelelise ubungcwele ngokumesaba uTixo.
isa. 6. 17, 18. 1 John. 3. 3.
2 A ke ni samkele; a senzanga kabi
kumuntu, a sonanga muntu, a si dhlanga muntu. Imis. 20. 33. isa. 12. 17.
3 A ngi tyo loku ukuba ni solwe;
ngokuba se ngi tyilo ukuti, ni sezinhliziyweni zetu, ukuba si fe nani, nokuba
si pile nani. isa. 6. 11, 12.
4 Si kulu isibindi sami kinina; ku
kulu ukutusa kwami ngani; ngi gcwele
ukujabula, ngi vama nokuvama ukutokoza ekuhlupekeni konke kwetu.
1 Kor. 1. 4. isa. 1. 4, 14. & 3. 12. Fil. 2. 17.
5 Ngokuba, ukufika kwetu eMakedonia, umzimba wetu wa u nga nakutula,
kepa sa hlupeka indawo zonke; ngapandhle ya i kona inkani, ngapakati
ukwesaba.
isa. 2. 13. & 4. 8. Dut. 32. 25.
6 Kepa uTixo o tokozisayo abatobekileyo, wa si tokozisa ngokufika kuka
Titusi; isa. 1. 4.
7 A ngi tyo ngokufika kwake kodwa;
ngi tyo na ngokutokoziswa, a tokoziswa
ngako kinina, e si landisa ukululukelwa
kwenu, nokudabuka kwenu, nokuqinisa kwenu ngami; njalo kwengezwa
ukutokoza kwami.
8 Noma nga ni dabukisa ngencwadi, a
ngi dabukele loko, noma nga ngi ku
dabukela; ngokuba ngi ya bona leyoncwadi ya ni dabukisa, kwa ku isikatyana kodwa. isa. 2. 4.
9 Manje ngi ya tokoza; a ngi tokozi,
ngokuba na dabuka, kepa ngokuba na
dabuka, kwa ba ukupenduka; ngokuba
na dabuka ngokuka Tixo, ukuba ni nga
lahlekelwa uto ngati.
10 Ngokuba ukudabuka oku ngokuka
Tixo ku ya veza ukupenduka, ku be
ukusindiswa, oku nge nakudabuka ngako; kepa ukudabuka oku ngokomhlaba
ku ya veza ukufa, 2 Sam. 12. 13.
Mat. 26. 75. Amazwi 17. 22.
11 Ngokuba, bhekani, ikona loku,
ukudabuka kwenu oku ngokuka Tixo,
kwenza kinina ukuqinisa okungaka,
yebo, nokuzipendulela; yebo, nokusola;
yebo, nokwesaba; yebo, nokululukelwa;
yebo, nesibindi; yebo, nokupindisa. Ku-

ko konke ni zibonakalisa, ukuti a ni nacala nga leyonto.
12 Njalo, noma nga ni lobela, a ngi lobanga ngenxa yowonileyo, na ngenxa yowoniwe; nga loba ukuba ukunikutalela kwetu pambi kuka Tixo ku be sobala kini. isa. 2. 4.
13 Ngaloko sa tokoziswa; kepa ekutokozeni kwetu sa jabula kakulu kakulu ngokujabula kuka Titusi, ngokuba inhliziyo yake ya punyuzwa inina nonke. Rome 15. 32.
14 Ngokuba uma nga ke nga ni babaza ngento kuyena, a ngi namahloni; kepa njengokuba konke esa shumayela kinina ku iqiniso, ku njalo ukunibabaza kwetu kuTitusi ku iqiniso.
15 Yebo, inhliziyo yake ya pela kakulu kinina, e kumbula ukulalela kwenu nonke, ukuti na m vumela ngokwesaba nokututumela.
isa. 2. 9. & 6. 12. Fil. 2. 12.
16 Ngi ya jabula ngokuba kuko konke ngi netemba ngani. 2 Tes. 3. 4.

## ISAHLUKO 8.

SI ya nazisa, bazalwane, umusa ka Tixo a u piweyo amabandhla a seMakedonia;
2 Ukuti ekulingweni okukulu kokuhlupeka, ukutokoza kwabo okukulu, nobumpofu babo obutyonisayo, bu vamile ku be mkulu umusa wabo.
Mark 12. 44. isa. 9. 11.
3 Ngokuba ngokwamandhla abo, ngi ya qinisa, yebo na ngapezu kwamandhla abo, ba be vuma ngokwabo;
4 Ba si nxusa ngokuncenga okukulu, ukuba si kwamkele aba si pe kona, si hlanganyele ukwabela abangcwele.
Imis. 24. 17. Rome 15. 25, 26.
1 Kor. 16. 1. 3, 4. isa. 9. 1.
5 A kwa ba njengokwetemba kwetu, kepa ba zinika eNkosini kuqala, na kitina ngentando ka Tixo;
6 Sa za sa m ncenga uTitusi, ukuba, njengaloku wa be qalile, a buye a feze pakati kwenu lomusa. isa. 12. 18.
7 Yebo njengaloku ni vama konke, ukukolwa, nokushumayela, nokwazi, nokukutala konke, nokusitanda tina, ma ni vame na lomusa.
1 Kor. 1. 5. & 12. 13. isa. 9. 8.
8 A ngi tyo loku ngokuniyala, ngi tyo ngokukutala kwabanye ngi linga ukutanda kwenu, uma ku iqiniso.
1 Kor. 7. 6.
9 Ngokuba ni yazi umusa weNkosi yetu uJesu Kristu, ukuti, noma e cebile, wa ba mpofu ngenxa yenu, ukuba ni cebe ngobumpofu bake. Mat. 8. 20.
Luk. 9. 58. Fil. 2. 6, 7.
10 Na ku loku ngi ya nika izwi; ngokuba loku ku fanele nina, ena qala nyakenye, a ngi tyo ukwenza kodwa, kepa nokwenza ngesihle. 1 Kor. 7. 25.
Amazwi 19. 17. 1 Tim. 6. 18, 19.
Heb. 13. 16. isa. 9. 2.
11 Manje fezani lomsebenzi ku ze ku ti, njengaloku kwa ku kona ukutanda kwenhliziyo, ku be nokufeza nga loku eni nako.
12 Ngokuba, uma ku kona ukutanda kwenhliziyo, umuntu u ya vunyelwa njenga nako, ku nga bi jenga nge nako.
Mark 12. 43, 44. Luk. 21. 3.
13 A ngi tyo ma ku be lula kwabanye, ku be nzima kinina;
14 Kepa a ku be okulingeneyo; kona ku lesisikati ukuvama kwenu ku mele ukudinga kwabo, ukuba ukuvama kwabo ku buye ku mele ukudinga kwenu, ku ze ku be ukulingana;
15 Njengokulotyiweyo ukuti, O be bute okuningi, ka banga nako okudhlulileyo, no be bute okuncinyane, ka ntulanga. Eks. 16. 18.
16 Kepa ka bongwe uTixo owenza enhliziyweni ka Titusi loku ukunikutalela.
17 Ngokuba wa vuma ukuyalwa; kepa loku e kutele kakulu, weza kinina ngokutanda kwake.
18 Si tumile kanye naye umzalwane, okubongwa kwake ngevangeli ku semabandhleni onke; isa. 12. 18.
19 Ku nge siko loko kodwa, kepa wa miswa amabandhla, ukuba a si pelekezele, a ye nawo lomusa owabiwa i ti, ku ze ku hlaluke ubukosi beNkosi leyo, nokutanda kwenhliziyo yenu;
1 Kor. 16. 3, 4. isa. 4. 15. & 9. 8.
20 Si ku xwaya loku, ukuba si nga solwa muntu ngobuningi lobu obabiwa itina.
21 Ngokuba si katalela okuhle, ku nge sebusweni beNkosi yodwa; kepa ku na sebusweni babantu. Rome 12. 17.
1 Pet. 2. 12.
22 Si tumile kanye nabo umzalwane wetu, esi m fumene futifuti e kutele ngezinto eziningi, kepa kaloku u kutele kakulu kakulu ngokunetemba kwake.
23 Uma ku buzwa ngoTitusi, u ngumhlanganyeli nesisebenzi kanye nami kinina noma ku buzwa ngabazalwane

betu, ba ngabapostoli bamabandhla, ubuķosi buka Kristu. Fil. 2. 25.

24 Ngako ma ni bonakalise kubona na pambi kwamabandhla isiboniso sotando lwenu nokunibabaza kwetu.
isa. 7. 14. & 9. 2.

## ISAHLUKO 9.

NGOKWABELA abangcwele, a ku sweleki ngi ni lobele; isa. 8. 4. Gal. 2. 10.

2 Ngokuba ngi ya kwazi ukutanda kwenhliziyo yenu, engi ni babaza ngako kwaba seMakedonia, ukuti, aba se-Akaya ba be lungile nyakenye; ukuqinisa kwenu kwa ba vusa abaningi.
isa. 8. 10, 19, 24.

3 Kepa ngi tumile abazalwane, ukuba ukunibabaza kwetu ku ngenziwa ize nga leyonto, ku ze ku ti, njengokutyo kwami, ni be ni lungile; isa. 8. 6, 17, 18, 22.

4 Funa, uma ku fika nami aba seMakedonia, ba ni fumane ni nga lungile; si jabe tina, (ngi nga tyo nina,) nga loku ukwetemba kwetu.

5 Ngaloko be ngi ti, ku fanele ngi nxuse abazalwane beze kuqala kinina, ba lungise ngapambili loko eni ku payo okwa tyiwo kuqala, ukuba ku hlale ku lungile loko, ku be njengokupiwa ngesihle, ku nga bi njengokufiswa:
Gen. 33. 11. 1 Sam. 25. 27. 2 Ama. 5. 15.

6 Kepa ku kona ukuti, O hlwanyela incozana, u ya kuvuna incozana; o hlwanyela kakulu, u ya kuvuna kakulu.
Amazwi 11. 24. & 19. 17. Gal. 9. 7, 9.

7 A ku be ilowo a pe njenga ku tyoyo enhliziyweni yake, ku nga bi ngokudabuka, na ngokucindezelwa; ngokuba uTixo u ya m tanda opayo ngokutokoza. Dut. 15. 7. Eks. 25. 2. Rome 12. 8.
isa. 8. 12.

8 Kepa uTixo u namandhla okuvamisa umusa wonke kinina, ni ze ni be nokwanela konke ezintweni zonke ngezikati zonke, ni vame imisebenzi yonke elungileyo; Amazwi 28. 27. Fil. 4. 19.

9 Njengokulotyiweyo ukuti, Wabile, u ba pile abampofu; ukulunga kwake ku mi pakade. Izihl. 112. 9.

10 Yena o nika ohlwanyelayo imbeu nokudhla okudhliwayo, u ya kunika a yandise imbeu yenu, a kulise izitelo zokulunga kwenu; Isai. 55. 10. Hos. 10. 12.
Mat. 6. 1.

11 Ni cebile izinto zonke, ku be isisa sonke, esenzayo ngati ku bongwe uTixo.
isa. 1. 11. & 8. 2.

12 Ngokuba ukwabiwa kwa lesisipo a kwanele ukuswela kwabangcwele kodwa, kepa ku ya ku vamisa kakulu ukumbonga uTixo; isa. 8. 14.

13 Ba ti ngokubona loku ukwabiwa, ba m dumise uTixo ngokulalela kwenu okuvumayo ivangeli lika Kristu, na ngokubapa kwenu okukulu, bona nabo bonke. Mat. 5. 16.

14 Na ngokunikulekela kwabo, be ni langazela ngawo umusa omkulu ka Tixo o kinina. isa. 8. 1.

15 Ma ka bongwe uTixo ngesipo sake esi nge nakukulunywa. Jak. 1. 17.

## ISAHLUKO 10.

NGI ya ni ncenga mina Paule, ngokubekezela na ngobunene buka Kristu, mina engi tobile pakati kwenu nxa ngi kona, kepa nxa ngi nge ko ngi nesibindi ngakini: Rome 12. 1.

2 Ngi ya ni ncenga ukuba, nxa ngi kona, ngi nga bi nasibindi sokuqinisa, engi ti ngi ya kuba naso kwabanye abatyoyo be ti, si ya hamba ngokwenyama.
1 Kor. 4. 21. isa. 13. 2, 10.

3 Ngokuba noma si hamba si senyameni, a si lwi ngokwenyama:

4 Ngokuba izikali zokulwa kwetu a sizo ezenyama; zi namandhla ngaye uTixo okucita izinqaba; Ef. 6. 13.
1 Tes. 5. 8. 1 Tim. 1. 18. 1 Kor. 2. 5.
isa. 13. 3, 4. Jer. 1. 10.

5 Si cita imicabango, nokudepileyo konke oku zikukumezayo pezu kokumazi uTixo, si tumbela ukuzindhla konke ukumlalela uKristu.

6 Futi si lungele ukujezisa ukungalaleli konke, lapo ku pelele ukulalela kwenu. isa. 2. 9. & 13. 2, 10.

7 Ni ya bheka izinto ngokubonakalayo. Uma umuntu e zetemba yena, ukuti, u ngoka Kristu, a ka buye, a qonde loku futi ngokwake, ukuti, njengokuba yena u ngoka Kristu, si ngabaka Kristu nati. John. 7. 24. isa. 5. 12. 1 John. 4. 6.
1 Kor. 3. 23. & 9. 1. & 14. 37.

8 Ngokuba, noma ngi bonga kakulu amandhla etu, esi wa piweyo iNkosi, ukuba nakelwe iwo, ni nga bujiswa, a ngi yi kuba namahloni;
isa. 7. 14. & 12. 6. & 13. 10.

9 Ukuba ku nga tiwa ngi njengo nesabisayo ngezincwadi.

10 Ngokuba ku tyiwo abatile ukuti, izincwadi zake zi nzima, zi namandhla; kepa nxa e kona umzimba wake ubuta-

kataka, ukukuluma kwake ku delelekile: 1 Kor. 1. 17. & 2. 3. isa. 11. 6. & 12. 7. Gal. 4. 13.

11 Ma ka qonde o njalo loku kokuti, njengokuba si njalo ngokukuluma ngezincwadi nxa si nge ko, so ba njalo na ngokwenza nxa si kona.

12 A si nasibindi sokuti, si ngabazincomayo, nokuzifanisa tina nabo; kepa bona, ngokulinganisana, na ngokufanisana bodwa, a ba hlakanipile. isa. 3. 1.

13 Kepa tina a si yi kubonga ngokungalinganisiwe; si ya bonga ngokulinganisiweyo komudwa, esi ku piwe uTixo, ku be okulinganisiweyo kokuba si finyelele na kinina.

14 A si zeluli, si dhlule okulinganisiweyo, njengokungati a si finyeleli kinina; ngokuba se si fikile na kinina ngevangeli lika Kristu. 1 Kor. 3. 5.

15 Si nga bongi ngokungalinganisiwe emisebenzini yabanye abantu; kodwa si netemba lokuti nxa kwandile ukukolwa kwenu, si ya kukuliswa kakulu inina ngomudwa wetu, Rome 15. 20.

16 Si ye si shumayele ivangeli ezindaweni ezi ngapambili kwenu, si nga bongi emudweni womunye umuntu ngezinto e se zi lungisiwe.

17 Kodwa o bongayo, ka bonge ngeNkosi. Jer. 9. 24. 1 Kor. 1. 31.

18 Ngokuba o zincomayo a siye o vunyelwayo kepa uye o ncomywayo iNkosi. Amazwi 27. 2. Rome 2. 29.

## ISAHLUKO 11.

SENGATI ni nga bekezela incozana ebuuleni bami; yebo, bekezeleni kimi. isa. 5. 13.

2 Ngokuba ngi ya ni tanda ngokutanda okukulu; ngi nendisile endodeni inye ukuze ngi ni yise kuKristu ni intombi epeleleyo. Gal. 4. 17, 18. Kol. 1. 28.

3 Kepa ngi novalo, funa mhlaumbe, njengenyoka ya m kohlisa uEva ngobuqili bayo izinhliziyo zenu zoniwe zi pambuke ebuqotweni obu kuKristu. Gen. 3. 4. John. 8. 44. Kol. 2. 4, 8, 18. 2 Pet. 3. 17.

4 Uma lowo ozayo e shumayela omunye uJesu, esi nga m shumayelanga; noma ni piwa omunye uMoya, eni nga u piwanga; noma elinye ivangeli, eni nga li zwanga, nga be ni vuma. Gal. 1. 7, 8.

5 Ngi ti mina a ngi mncane ngaluto ku nabapostoli abakulu. isa. 12. 11. Gal. 2. 6.

6 Kepa noma ngi ibimbi nje ngokushumayela, a ngi silo ngokwazi; kepa ezintweni zonke na sezindaweni zonke si bonwe inina. 1 Kor. 1. 17 Ef. 3. 4. isa. 4. 2. & 5. 11. & 10. 10. & 12. 12.

7 Ngonile ini ngokuzitobisa mina ukuba ni pakanyiswe nina, loku ngi ni shumayeze ivangeli lika Tixo ngesihle na? Imis. 18. 3. 1 Kor. 9. 6, 12. isa. 10. 1.

8 Nga panga amanye amabandhla, ngabelwa iwo, ukuba ngi konze nina.

9 Na lapo be ngi kona kinina, ngi swele, a ngi banga umtwalo kumuntu; ngokuba loko, e be ngi ku swele, kwa piwa abazalwane aba be vela eMakedonia; na sezintweni zonke ngi zilondile ngi nga bi umtwalo kini, ngo zilonda njalo. Imis. 20. 33. 1 Tes. 2. 9. Fil. 4. 15, 16. isa. 12. 13, 14, 16.

10 Iqiniso lika Kristu li kimi, loku ukubonga a ku so ze ku nqanyulwe kimi emazweni a seAkaya. Rome 9. 1. 1 Kor. 9. 15.

11 Ngani na? ngokuba ngi nga ni tandi na? uTixo u yazi. isa. 6. 11. & 7. 3. & 12. 15.

12 Kepa loku engi kwenzayo ngi ya kukwenza, ukuba ngi vimbe ituba kwaba funa ituba, ukuba ba funyanwe be njengati, nga loko aba bonga ngako. 1 Kor. 9. 12.

13 Aba nje ba ngabapostoli bamanga, izisebenzi ezikohlisayo, be zipendula abapostoli baka Kristu. Imis. 15. 24. Rome 16. 18 Gal. 1. 7. & 6. 12. Fil. 1. 15. & 3 2. 2 Pet. 2. 1. 1 John 4. 1. isa. 2. 17. Titusi 1. 10, 11.

14 Kepa a ku nakumangalelwa, ngokuba uSatani uqobo u zipendula ingelosi yokukanya. Gal. 1. 8.

15 Njalo a siyo into enkulu, noma izikonzi zake zi zipendula zi be njengezikonzi zokulunga, okokupela kwazo ko ba njengemisebenzi yazo. isa. 3. 9. Fil. 3. 19.

16 Ngi ti futi, Ma ku nga tyo muntu ukuti, ngi isiula; kepa, uma ku nge njalo, ngi vumeleni ngokungati ngi isiula, ukuba ngi zibonge incozana. isa. 12. 6, 11.

17 Loku engi ku kulumayo, a ngi ku kulumi ngokweNkosi, kodwa ku nga ti ngokobuula, ngi naso lesisibindi sokuzibonga. 1 Kor. 7. 6, 12. isa. 9. 4.

18 Loku abaningi be bonga ngokwenyama, ngi ya kuzibonga nami. Fil. 3. 3, 4.

19 Ni ya bekezela kahle kwabaiziula,
loku ni hlakanipile. 1 Kor. 4. 10.
20 Ni ya bekezela uma umuntu e nenza izigqili, uma e ni dhla, uma e namuka, uma e zikukumeza, uma e ni pubuza. Gal. 2. 4. & 4. 9.
21 Ngi tyo ngokweisa, njengokungati si butakataka. Kepa lapo abanye be nesibindi sokubonga, (ngi kulumisa okwesiula,) ngi naso nami. isa. 10. 10. Fil. 3. 4.
22 Ba ngabaHeberu na? nami. Ba ngabaIsraeli na? nami. Ba inzalo ka Abrahama na? nami. Imis. 22. 3. Rome 11. 1.
23 Ba izikonzi zika Kristu na? (ngi kulumisa okwesiula,) mina kakulu; ngemisebenzi emininingi; nemivimbo e nge nakubalwa; nga ngi setilongweni kaningi; nga ngi sekufeni futifuti.
1 Kor. 15. 10, 30. Imis. 9. 16. & 20. 23. isa. 6. 5.
24 Nga tyaywa abaJuda kahlanu imivimbo emashumi amane, ku yekwa munye; Dut 25. 3.
25 Katatu nga tyaywa ngezinduku; kanye nga kandwa ngamatye; katatu nga felwa umkumbi; ubusuku bunye nemini nga ngi selwandhle;
Imis. 14. 19. & 16. 22. & 27. 41.
26 Nga ngi sekuhambeni kaningi; nga ngi sezingozini zemifula, na sezingozini zabapangi, na sezingozini zaba kiti, na sezingozini zabezizwe, na sezingozini zemizi, na sezingozini zehlane, na sezingozini zolwandhle, na sezingozini zabazalwane bamanga;
Imis. 9. 23. & 13. 50. & 14. 5. & 17. 5. & 19. 23. & 21. 31.
27 Nga ngi sekukatalen na sekudinweni, na sekulindeni kaningi; na sekulambeni na sekomeni, na sekuzileni ukudhla kaningi, na semakazeni na sebuhlumbulwini.
Imis. 20. 31. isa. 6. 5. 1 Kor. 4. 11.
28 Ngapandhle kwezinye izinto, ku kona loku oku ngi sindayo imihla ngemihla, ukugcina amabandhla onke.
Imis. 20. 18. Rome 1. 14.
29 Ubani o butakataka, ngi nge butakataka nami na? ubani o kubekiswayo, ngi nga tyi nami na. 1 Kor. 9. 22.
30 Uma nga ngi zibonga, ngi ya kubonga ngokobutakataka bami.
isa. 12. 5, 9, 10.
31 uTixo uyise weNkosi yetu uJesu Kristu, o bongeka njalonjalo, u yazi a ngi qambi amanga. Rome 9. 5. isa. 1. 23.
32 eDamaseku induna ka Aretasi inkosi ya linda umuzi wamaDamaseku e funa ukungibamba: Imis. 9. 24, 25.
33 Kepa ngesikala sesibuko ngehliswa ngeqoma odongeni, nga punyuka ezandhleni zake.

## ISAHLUKO 12.

NEMBALA ukuzibonga a ku ngi fanele: kona ngi ya kuza kuzo izibonakaliso nezambulo zeNkosi.
2 Ngi ya mazi umuntu e kuKristu, se ku iminyaka e ishumi nane (noma wa e semzimbeni, a ngazi, uTixo owaziyo), onjalo e tatyatwa e yiswa kwelesitatu izulu. isa. 5. 17. Imis. 22. 17.
3 Yebo, ngi ya m azi umuntu onjalo (noma wa e semzimbeni, noma wa e nge ko emzimbeni, a ngazi, uTixo awaziyo;)
4 Wa tatyatwa wa yiswa eParadisi, wezwa amazwi a nga kulunywayo, a nga fanele ukuba a shunyayelwe umuntu. Luk. 23. 43.
5 Onjalo ngi ya kumbabaza; kodwa okwami a ngi yi ku ku babaza ubutakataka bami kupela. isa. 11. 30.
6 Noma ngi tanda ukuzibonga, a ngi yi kuba isituta, ngokuba ngi ya kutyo iqiniso; kepa ngi ya yeka, funa abanye ba zindhle ba ti ngi mkulu ku na loku aba ku bonayo naba kuzwayo ngami.
isa. 10. 6. & 11. 16.
7 Ukuba ngi nga kukunyezwa ngobuningi bezibonakaliso, nga nikwa iva enyameni, isigijimi sika Satani, ukuba si ngi mukule, ngi nga kukunyezwa.
Hez. 28. 24. Jobe 2. 7.
8 Nga loko nga nxusa iNkosi katatu, ukuba li suke kimi. Mat. 26. 44.
9 Ya ti kimi, Umusa wami u kwanele wena; ngokuba amandhla ami a pelelIswa ngobutakataka. Njalo ngi ya kubonga kakulu, ngi tokoza ngobutakataka bami, ukuze amandhla ka Kristu a be pezu kwami. isa. 11. 30.
10 Ngaloko ngi ya tokoza ngobutakataka, na ngokutukwa; na ngokuswela, na ngokuzingelwa, na ngezinsizi ngaye uKristu; ngokuba nxa ngi butakataka ngi namandhla. Rome 5. 3.
isa. 7. 4 & 13. 4.
11 Se ngi isituta; ngi qutywe inina. Nga ni ngi ncoma; a ngi mncane ngaluto ku nabapostoli abakulu, noma ngi nge nto. isa. 11. 1, 5, 16, 17. Gal. 2. 6–8.
1 Kor. 3. 7. & 15. 8, 9.
12 Impela, izibonakaliso zobupostoli

zenziwa pakati kwenu ngokubekezela
konke, ngezibonakaliso na ngezimanga-
liso, na ngemisebenzi emikulu.
Rome 15. 19. 1 Kor. 9. 2. isa. 6. 4.
13 Nahlulwa amanye amabandhla
ngani na? a siko ngokuba be ngi nga bi
umtwalo kinina kupela na? ngi tete-
leni lokukona.
1 Kor. 1. 7. & 9. 12. isa. 11. 7, 9.
14 Bhekani, se ngi lungele ukuza ki-
nina ngokwesitatu; a ngi sa yi kuba
umtwalo kini; ngokuba ngi nga funi
okwenu, kodwa ngi funa nina; a ku fa-
nele abantwana ba bekele abazali, ku
fanele abazali ba bekele abantwana.
isa. 13. 1. Imis. 20. 33. 1 Kor. 4. 14, 15.
& 10. 33.
15 Ngi nga qeda amandhla, ngi toko-
za, yebo, ngi qedwe nya ngemipefumlo
yenu; noma ngokunitanda kakulu ngi
tandwa kancinyane inina. 1 Tes. 2. 8.
John. 10. 11. isa. 1. 6. Kol. 1. 24.
2 Tim. 2. 10.
16 Kepa a ku be njalo, a ngi ni sinda-
nga; kodwa, loku ngi hlakanipile, nga
ni bamba ngobuqili. isa. 11. 9.
17 Nga namuka into ini nga labo
enga ba tuma kinina na? isa. 7. 2.
18 Nga m nxusa uTitusi a ye kini,
nga tuma kanye naye umzalwane, uTi-
tusi wa ka wa namuka into na? a si ha-
mbanga ngamkondo munye na?
isa. 8. 6, 16, 18.
19 Futi, ni ti si ya zipendulela kinina
na? Si ya kuluma pambi kuka Tixo
kuKristu; kodwa senza konke ngokwa-
kelwa kwenu, batandekayo.
isa. 5. 12. Rome 9. 1.
20 Ngi novalo, funa mhlaumbe, ekufi-
keni kwami, ngi ni fumane ni nge nje-
ngengi ku tandayo, nami ngi funyanwe
ínina ngi nga bi njengeni ku tandayo;
funa ku be kona inkani, nomona, nola-
ka, nokupikisana, nokuhleba, nokuce-
ba, nokukukumala, nokuxokozela;
1 Kor. 4. 21.
21 Funa, ekufikeni kwami futi, uTixo
wami a ngi jabise pakati kwenu, ngi
kalele abaningi e se bonile, be nga pe-
ndukanga kuko ukungcola, nokuhlobo-
nga, nobufebe, aba kwenzileyo.
isa. 2. 1, 4. & 13. 2. 1 Kor. 5. 1.

## ISAHLUKO 13.

LOKU okobutatu ukuza kwami ki-
nina; ngemilomo yofakazi ababili
nabatatu, amazwi onke a ya kuqini-
swa, isa. 12. 14. Imib. 35. 30.
Dut. 19. 15. Mat. 18. 16. John. 8. 17.
2 Se ngi tyilo, ngi tyo na kaloku, ngi
nge ko, njengokungati ngi kona okwe-
sibili, ku labo e se bonile, na kubo bo-
nke abanye, ukuti, nxa ngi fika, a ngi
yi kubahaukela; isa. 1. 23. & 10. 2. & 12. 21.
3 Loku ni funa isiboniso sika Kristu
e shumayela ngami, e nge butakata-
ka kinina, kepa u namandhla pakati
kwenu, Mat. 10. 20.
1 Kor. 5. 4. 1 Kor. 9. 2.
4 Noma wa betelwa ngokobutakataka,
kepa u kona ngamandhla ka Tixo. Na-
ti si butakataka ngaye, kepa si ya ku-
pila kanye naye ngamandhla ka Tixo
kinina. Fil. 2. 7, 8. 1 Pet. 3. 18. Rome 6. 4.
5 Zihloleni, ni bone ukuba ni sekuko-
lweni, ni zilinge. A nazi ini nina uku-
ti, uJesu Kristu u kinina, uma ni nga
sibo abalahliweyo. Rome 8. 10.
Gal. 4. 19. 1 Kor. 9. 27. & 11. 28.
6 Kodwa ngi yetemba ngi ti, ni ya
kwazi ukuti, tina a si sibo abalahli-
weyo.
7 Ngi ya kuleka kuTixo, ukuba ni
ngenzi okubi; a ngi tyo ukuba ku nga
ti tina si vunyelwe, kodwa ukuba nenze
okulungileyo nina, noma ku nga ti si
ngabalahliweyo tina.
8 A si namandhla okwenza into e pa-
mbene neqiniso, kodwa e vumelana ne-
qiniso.
9 Si ya jabula nxa si butakataka tina,
ni be namandhla nina; si ya kulekela
na loku, ukupelela kwenu.
1 Kor. 4. 10. isa. 11. 30. I Tes. 3. 10.
10 Ngako ngi loba loku ngi nge ko,
ukuba, nxa ngi kona, ngi nga futeki
njengamandhla iNkosi e ngi nike wona,
okuba ngi nakele, ngi nga ni citi.
1 Kor. 4. 21. Titusi 1. 13. isa. 10. 8.
11 Kepa, salani kahle, bazalwane pe-
lelani, ni tokoze, ni benhliziyonye, ni
be nokutula: kona uTixo wokutanda
nokutula wo ba nani.
Rome 12. 16, 18. & 15. 33.
12 Bingelelanani ngokwanga oku-
ngcwele. Rome 16. 16.
13 Abangcwele bonke ba ya konza
kinina.
14 Umusa weNkosi uJesu Kristu, no-
tando luka Tixo, nokuhlangana kuka
Moya o ingcwele a ku be nani nonke.
Ameni. Rome 16. 24. Fil. 2. 1.

INCWADI KA PAULE UMPOSTOLI KWABA

# SEGALATIA.

## ISAHLUKO 1.

MINA Paule, umpostoli, (o nga tunywanga abantu, ku nge nga muntu, kodwa ngaye uJesu Kristu, noTixo uYise, owa m vusa kwabafileyo;)
Imis. 2. 24. & 9. 6. & 22. 10, 15, 21. & 26. 16. Titusi 1. 3.
2 Nabazalwane bonke aba nami, kuwo amabandhla a seGalatia; Fil. 4. 21.
3 A ku be kinina umusa nokutula oku vela kuTixo uBaba, neNkosi yetu uJesu Kristu, Rome 1. 7. 1 Kor. 1. 3.
4 O wa zinikela ngezono zetu, ukuze a si kulule kulona lelizwe elibi ngokwentando ka Tixo uBaba wetu;
Mat. 20. 28. Rome 4. 25. isa. 2. 20. John. 15. 19. & 17. 14. 1 John 5. 19.
5 A ku be kuye ubukosi ku ze ku be pakade. Ameni.
6 Ngi ya mangala ngokuba ni hlubuke masinyane kangaka kuyena owa ni bizela emuseni ka Kristu, ni ye kwelinye ivangeli; isa. 5. 8.
7 Eli nge silo elinye; kepa ba kona aba ni katazayo, be funa ukulona ivangeli lika Kristu. 2 Kor. 11. 4.
Imis. 15. 24. 2 Kor. 11. 13. isa. 5. 10.
8 Kodwa noma itina, noma ingelosi ya sezulwini, i ni shumayeza ivangeli, eli nge silo esi ni shumayeza lona, ma i lahlwe.
9 Njengaloku kade si tyo, ngi ti na manje, Uma e kona o ni shumayeza ivangeli, eli nge silo eni lamkeleyo, ka lahlwe.
Dut. 4. 2. & 12. 32. Amazwi 30. 6.
10 Ngi ya konga abantu manje na? a ngi m kongi uTixo kupela na? Ngi ya funa ukudelisa abantu na? Uma ngi sa delisa abantu, a ngi siyo inceku ka Kristu. 1 Sam. 24. 7. 1 John 3. 19.
1 Tes. 2. 4. Jak. 4. 4.
11 Kepa, bazalwane, ngi ya nazisa, ivangeli eli shunyayelwa imina, a si lo eli ngokwabantu; 1 Kor. 15. 1.
12 A ngi li piwanga abantu; a ngi li fundiswanga; nga li fundiswa ngokwambula kuka Jesu Kristu, kupela.
Ef. 3. 3.
13 Ni zwile ngokuhamba kwami kwa kuqala emidabukweni yabaJuda, ukuti, nga li zingela ibandhla lika Tixo kakulu, nga li cita; Imis. 9. 1. & 22. 4. & 26. 11.
1 Tim. 1. 13. Imis. 8. 3.
14 Nga ba dhlula ngemidabuko yabaJuda abaningi aba itanga yami esizweni sa kiti, ngi kamelele kakulu emikubeni ya obaba. Imis. 22. 3. Fil. 3. 6.
Jer. 9. 14. Mat. 15. 2. Mark 7. 5.
15 Kepake mhla kwa ku kuhle kuTixo, o wa ngahlukanisela esiswini sika mame wa ngi biza ngomusa.
Isai. 49. 1, 5. Jer. 1. 5. Imis. 9. 15. Rome. 1. 1.
16 E tanda ukubonakalisa iNdodana yake pakati kwami, ukuze ngi i shumayele ezizweni, nga vuma kona lapo, a nga ze nga kuluma nenyama negazi;
2 Kor. 4. 6. Imis. 9. 15. Rome 11. 13. Ef. 3. 8. Mat. 16. 17.
17 A ngi ku kupukelanga eJerusalema kubona aba be ngabapostoli pambili kwami; kodwa nga ya eArabia nga pinda nga buyela eDamaseku.
18 Kwa ti emva kweminyaka emitatu, nga kupukela eJerusalema ukubona uPetro, nga hlala kuye izinsuku ezi ishumi nesihlanu. Imis. 9. 26.
19 Kodwa a ngi bonanga omunye kubapostoli, uJakobe umnawe weNkosi kupela. 1 Kor. 9. 5.
20 Loku engi ni lobela kona, bhekani, ngi ya qinisa pambi kuka Tixo, a ngi qambi amanga. Rome 9. 1.
21 Ngasemva kwaloku nga ya emazweni a seSiria, na seKilikia;
22 Nga hlala ngi ngaziwa ngobuso emabandhleni a seJudia a e kuKristu;
1 Tes. 2. 14.
23 Ba be se be zwile lokunje kodwa, ukuti, Lowo owa e kade e si zingela, u se shumayela ukukolwa, owa e kade e ku cita;
24 Ba m dumisa uTixo ngami.

## ISAHLUKO 2.

KWA ti emva kweminyaka e ishumi nane, nga buya nga kupukela eJerusalema kanye noBarnaba; ngi ya no Titusi. Imis. 15. 2.
2 Kepa nga kupuka ngokwambulwa, nga ba landisa ivangeli, engi li shuma-

yela ezizweni; nga ba landisa aba izi-
kulu be bodwa, funa ngi gijimele ize,
nokuba mhlaumbe be ngi gijimele ize.
Imis. 15. 12. 1 Tes. 3. 5.
3 Kodwa noTitusi owa e nami e ngu-
mGreki, a ka qutywanga ukuba a so-
kwe;
4 Kwa ku nje ngenxa yabazalwane
bamanga aba ngeniswa ngasese, ukuba
ba hlole ukukululeka kwetu, esi nako
kuKristu Jesu, ba senze izigqili;
Imis. 15. 24. 2 Kor. 11. 20, 26.
isa. 4. 3, 9. & 5. 13.
5 Kepa a si ba gudhlukelanga nasika-
tyana ngokubalalela, ukuba iqiniso le-
vangeli li me njalo kinina. isa 3. 1.
6 Kepake aba tiwa abakulu, noma be
ngobani, a ku luto kimina; uTixo a ka
naki isimo somuntu; ngokuba aba tiwa
abakulu a ba ngenezelanga luto;
isa. 6. 3. 2 Kor. 12. 11.
7 Kepa, lapo be bona ukuti ngi piwe
umsebenzi wevangeli kwabangasokile,
njengoPetro kwabasokileyo.
Imis. 13. 46. Rome 1. 5. & 11. 13. 1 Tim. 2. 7.
1 Tes. 2. 4.
8 (Ngokuba yena owenzisisa kuPetro
a be umpostoli wabasokileyo, wenzisisa
na kimina, ngi be umpostoli wabezi-
zwe;) Imis. 9. 15. & 13. 2. isa. 1. 16.
isa. 3. 5.
9 Se bazi umusa engi u piweyo, oJako-
be, noKefasi, noJohane, aba tiwa ba izi-
nsika, ba si nika mina noBarnaba isa-
ndhla sokunene sokuhlangana; ukuba
si ye kwabezizwe, bona ba ye kwabaso-
kileyo;
Mat. 16. 18. Rome 1. 5. & 12. 3, 6.
10 Ba funa loku kupela, ukuba si ku-
mbule abampofu, iloku e be ngi qinise
ukukwenza. Imis. 24. 17. Rome 15. 25.
2 Kor. 8, & 9.
11 Kepa ekufikeni kuka Petro eAnti-
oki, nga m pikisa ebusweni bake, ngo-
kuba wa e soleka: Imis. 15. 35.
12 Ngokuba, be nga ka fiki abatile, be
vela kuJakobe, wa dhla kanye nabezi-
zwe, kepa lapo se be fikile, wa monyu-
ka, wahlukana nabo, esaba abokusoka.
Imis. 10. 28. & 11. 3.
13 Nabanye abaJuda ba zenzisa kanye
naye, wa za wa dukiswa noBarnaba ngo-
kuzenzisa kwabo.
14 Kodwa, se ngi bonile be nga hambi
ngokuti ntse, ngokweqiniso levangeli,
nga ti kuPetro pambi kwabo bonke,
Uma wena, o umJuda, u hamba ngo-
kwabezizwe, u nga hambi ngokwaba-
Juda, u ba cindezelelani abezizwe, uku-
ba ba hambe ngokwabaJuda na?
1 Tim. 5. 20.
15 Tina si ngabaJuda ngokuvela; a
sizo izoni zezizwe; Imis. 15. 10, 11.
Mat. 9. 11.
16 Kepa, loku sazi umuntu a ka tete-
lelwa ngemisebenzi yomteto, kodwa ngo-
kukolwa uJesu Kristu, sa kolwa uKri-
stu Jesu nati, ukuba si tetelelwe ngoku-
kolwa uKristu, si nga tetelelwa ngemi-
sebenzi yomteto; ngokuba ngemisebe-
nzi yomteto a ku yi kutetelelwa muntu.
Imis. 13. 38, 39. Rome 1. 17. & 3. 20, 22, 28.
& 8. 3. isa. 3. 11, 24. Izihl. 143. 2.
17 Uma si funyenwe si izoni, si sa fu-
na ukutetelelwa ngoKristu, uKristu u
isikonzi sokona na? Ai.
18 Uma ngi buya ngake engi ku ci-
tileyo, ngi ya bonakalisa ukuti, ngi
isoni.
19 Ngokuba ngawo umteto nga fa ku-
wo umteto, ukuba ngi pile kuTixo.
Rome 8. 2. & 6. 11, 14. & 7. 4, 6. 1 Tes. 5. 10.
Heb. 9. 14.
20 Ngi betelwe kanye noKristu; a ngi
sa pili, kepa uKristu u ya pila kimina;
ukupila engi ku pilayo kaloku enyame-
ni, ngi ku pila ngokwetemba oku ngayo
iNdodana ka Tixo, eya ngi tanda, ya zi-
nikela ngami. Rome 6. 6. 2 Kor. 5. 15.
1 Pet. 4. 2. Ef. 5. 2.
21 A ngi u lahli umusa ka Tixo; ngo-
kuba, uma ukutetelelwa ku ya ngomte-
to, uKristu wa fela ize.
isa. 3. 21. Heb. 7. 11. isa. 5. 4.

## ISAHLUKO 3.

AU baseGalatia abangaqondiyo! nedu-
swa ubani, ukuze ni nga laleli iqini-
so na? nina, a bekwa obala pambi kwa-
mehlo enu uJesu Kristu, e betelwe pa-
kati kwenu. isa. 2. 14. & 5. 7.
2 Iloku kodwa engi tanda ukuzwa ki-
nina ukuti, Na piwa uMoya ngemise-
benzi yomteto, na u piwa ngokuzwa ko-
kukolwa ini na? Imis. 2. 38. & 8. 15.
& 10. 47. & 15. 8. Ef. 1. 13. Heb. 6. 4.
Rome 10. 17.
3 Ni ulekile kangaka na? Ni qalile
ngokoMoya, se ni ya kugcina ngokwe-
nyama na? isa. 4. 9.
4 Ni hlupeke kangaka ngeze na? uma
ku ngeze. Heb. 10. 35, 36. 2 John. 8.
5 Yena o ni nikayo uMoya, nowenza-
yo imisebenzi emikulu pakati kwenu,
wenza ngemisebenzi yomteto, wenza
ngokuzwa kokukolwa ini na?

6 NjengoAbrahama wa kolwa uTixo,
kwa tiwa ukulunga kuye. Gen. 15. 6.
Rome 4. 3, 9, 21, 22. Jak. 2. 23.
7 Yazini ngako ukuti, abokukolwa ba
ngabantwana baka Abrahama.
8 Umbalo u bona ngapambili ukuti
uTixo u za kutetelela abezizwe ngoku-
kolwa, wa li shumayela ivangeli ku-
Abrahama, u ti, Izizwe zonke zi ya ku-
busiswa ngawe.
Rome 9. 17. Gen. 12. 3. & 18. 18. & 22. 18.
9 Njaloke abokukolwa ba busiswa nje-
ngoAbrahama okolwayo.
10 Bonke abemisebenzi yomteto, ba
sekulahlweni; ngokuba ku lotyiwe
ukuti, Ba sekulahlweni bonke aba
ngemi njalo kuko konke okulotyiweyo
encwadini yomteto, ba kwenze.
Dut. 27. 26. Jer. 11. 3.
11 Kepake ku sobala ukuti, a ku ko
muntu o tetelelwa ngomteto pambi ku-
ka Tixo; ngokuba, Abatetelelwayo ba
ya kupila ngokukolwa kwabo.
isa. 2. 16. Hab. 2. 4. Rome 1. 17.
Heb. 10. 38.
12 Kepa umteto a si ngokokukolwa;
kodwa, Umuntu ozenza lezizinto u ya
kupila ngazo.
Rome 4. 4. & 10. 5. & 11. 6. Levi 18. 5.
13 uKristu wa si hlenga ekulahlweni
oku ngomteto, ngokulahlwa ngenxa ye-
tu; (ngokuba ku lotyiwe ukuti, Ba la-
hliwe bonke aba panyekwa emtini;)
2 Kor. 5. 21. isa. 4. 5. Dut. 21. 23.
14 Ukuba ukubusiswa kuka Abraha-
ma ku fike ezizweni ngaye uKristu
Jesu; ukuba si piwe isitembiso sika Mo-
ya ngokukolwa.
Rome 4. 9, 16. Isai. 44. 3.
15 Bazalwane, ngi ya kuluma njengo-
muntu. Uma isivumelwano, noma eso-
muntu, si qiniswe, a ku ko muntu o si
citayo, nowenezela uto kuso.
Heb. 9. 17.
16 Kepa izitembiso za menyezelwa ku-
Abrahama na kuyo inzalo yake, ka tyo,
Na kuzo izinzalo, njengokungati zini-
ngi kodwa njengokungati inye, u ti, Na
kuyo inzalo yako, e nguKristu.
Gen. 12. 3. 1 Kor. 12. 12.
17 Kepa ngi tyo loku ukuti Isivume-
lwano esa qiniswa uTixo, si qiniselwa
uKristu umteto, owa menyezelwa emva
kweminyaka emakulu amane namashu-
mi amatatu, a u si citi sona, u ze u senze
isitembiso si be ize.
Eks. 12. 40, 41.
18 Ngokuba uma ifa li kona ngomteto,
a li se ko ngesitembiso; kepa uTixo wa
li nika uAbrahama ngesitembiso.
Rome 4. 14. & 8. 17.
19 Po, umteto u ini na? Wenezelwa
ngenxa yezono, ya ze ya fika inzalo, e
bi nikiwe isitembiso, u bu hlelwe ngezi-
ngelosi esandhleni somlamuli.
Rome 4. 15. 1 Tim 1. 9. ‖ Imis. 7. 53.
Eks. 20. 19, 21, 22. Dut. 5. 5, 22, 23, 27, 31.
John. 1. 17. Imis. 7. 38. 1 Tim. 2. 5.
20 Kepa umlamuli a siye wamunye;
kodwa uTixo munye. Rome 3. 29, 30.
21 Poke, umteto u ya tiyana nezite-
mbiso zika Tixo na? Ai; ngokuba uma
u bu piwe umteto o nga pilisayo, uku-
lunga nga ku ba kona ngomteto isibili.
isa. 2. 21.
22 Kodwa umbalo u valele bonke eko-
neni, ukuba abakolwayo ba piwe isite-
mbiso esi ngokukolwa kuJesu Kristu.
Rome 3. 9. & 4. 16. & 11. 32.
23 Kepa ku nga ka fiki ukukolwa sa
gcinwa pansi komteto, si valelwa uku-
kolwa o be ku za kwambulwa.
24 Njalo umteto u umhloli wetu uku-
siyisa kuKristu, ukuba si tetelelwe ngo-
kukolwa. Mat. 5 17. isa. 2. 16.
25 Kepake se ku fikile ukukolwa a si
se pansi komholi.
26 Ngokuba nina nonke ni ngaba-
ntwana bakaTixo ngokukolwa uKristu
Jesu. John. 1. 12. Rome 8. 15. isa. 4. 5.
1 John. 3. 1, 2.
27 Ngokuba nina ena bapatizelwa ku-
Kristu, nambete uKristu.
Rome 6. 3. & 13. 14.
28 Akuko umJuda nomGreki, akuko
obotyiweyo nokululekileyo, akuko owe-
silisa nowesifazana; ngokuba ni munye
kuKristu Jesu nonke.
1 Kor. 12. 13. isa. 5. 6. John. 10. 16. & 17. 21.
Ef. 2. 14–16. & 4. 4.
29 Uma ni ngabaka Kristu, ni inzalo
ka Abrahama, izindhlalifa njengoku-
tenjisiweyo. Gen. 21. 10, 12. Rome 9. 7.
isa. 4. 7, 28. Ef. 3. 6.

## ISAHLUKO 4.

NGI tyo kambe, indhlalifa, nxa i se
ingane, a yahlukene ngaluto nence-
ku, noma i inkosi yako konke;
2 Kodwa i pansi kwabagcini nababo-
nisi, ku ze ku fike isikati esi misiweyo
uyise.
3 Njalo nati, lapo si se abantwana, sa
si botyiwe ngezifundiso zezwe;
isa. 2. 4. & 5. 1. Kol. 2. 8, 20.
4 Kepa lapo sa se si pelele isikati,

uTixo wa tuma iNdodana yake, i zelwe owesifazana, i zelwe pansi komteto,
Gen. 49. 10. Dan. 9. 24. Mark 1. 15. John. 1. 14. Rome 1. 3. Fil. 2. 7. Heb. 2. 14. ‖ Gen. 3. 15. Isai. 7. 14. Mika 5. 3. Mat. 20. 23. & 5. 17.

5 Ukuze i hlenge aba pansi komteto, ukuze si piwe ukuma kwabantwana.
Mat. 20. 28. isa. 3. 13, 26. 1 Pet. 1. 18, 19.

6 Loku ni ngamadodana, uTixo u tumile uMoya weNdodana yake ezinhliziyweni zenu, e memeza, e ti, Abba, Baba!
Rome 5. 5. & 8. 15.

7 Ngako ka u se iyo inceku u su indodana; uma u indodana, u indhlalifa ka Tixo ngoKristu.
Rome 8. 16, 17. isa. 3. 29.

8 Kodwa nga lesosikati lapa ni nga ka m azi uTixo, na konza aba nge sibo otixo ngokuvela. Ef. 2. 12. 1 Tes. 1. 9.

9 Kepa manje, loku se ni m azi uTixo, ngi tyo naziwa uTixo, ini ukuba ni buyele ezifundweni ezibutakataka ezi ize, eni tanda ukubotywa ngazo futi njenga sekuqaleni. 1 Kor. 8. 3. isa. 3. 3. Kol. 2. 20. Rome 8. 3. Heb. 7. 18.

10 Ni ya gcina izinsuku, nezinyanga, nezikati neminyaka na?
Rome 14. 5. Kol. 2. 16.

11 Ngi novalo ngani, ku nga ti mhlaumbe ngi ni kutalele ngeze.
isa. 2. 2. & 5. 2, 4.

12 Bazalwane, ngi ya ni ncenga, ni be njengami, ngokuba ngi njengani; a ni ngonanga ngaluto. 2 Kor. 2. 5.

13 Yebo, ni yazi nga shumayela ivangeli kini kuqala, ngi butakataka emzimbeni. 1 Kor. 2. 3. isa. 1. 6.

14 Ukulingwa kwami okwa ku semzimbeni wami; a ni ku delanga, a ni kwalanga; kodwa na ngamkela ngokungati ngi ingelosi ka Tixo, ngokungati ngi uKristu Jesu. 2 Sam. 19. 27. Zek. 12. 8. Mal. 2. 7. Mat. 10. 40. 1 Tes. 2. 13.

15 Po, kupi ukubusiswa kwenu ena kuluma ngako? Ngi ya qinisa, uma be ku ngenzeka, be ni za kukipa amehlo enu, ni ngi nike wona.

16 Ngakoke se ngi isita kini, ngokuba ngi ni tyela iqiniso na? isa. 2. 5, 14.

17 Ba ya ni fisa, kepa a siko okuhle; kodwa ba tanda ukunivalela ngapandhle; ukuze ni ba fise.
Rome 10. 2. 2 Kor. 11. 2.

18 Kepake kuhle ukufisa ngokulungileyo njalonjalo, ku nga bi lapa ngi kona kini kodwa.

19 Bantwana bami, ngi nezinseka futi ngani a ze enziwe uKristu kinina.
1 Kor. 4. 15. Filemone 10. Jak. 1. 18.

20 Ngi ya tanda ukuba ngi be kona kini manje, ngi kulume elinye izwi, ngokuba ngi nokungabaza ngani.

21 Ngi tyeleni, nina eni tanda ukuba pansi komteto, a ni u zwa umteto na?

22 Ku lotyiwe ukuti, uAbrahama wa e namadodana amabili; enye i ngeyomfazi o isigqili enye i ngeyomfazi okululekileyo. Gen. 16. 15. & 21. 2.

23 Kepa yona eyesigqili ya zalwa ngokwenyama; kepa yona eyokululekileyo ya zalwa ngokwesitembiso. Rome 9. 7. Gen. 18. 10, 14. & 21. 1. Heb. 11. 11.

24 Loku ku ukulinganisa; lababafazi ba izivumelwano ezibili, esinye sa sentabeni e iSinai, e nguHagari, esi zala izigqili. Dut. 33. 2.

25 Ngokuba lo uHagari u intaba e iSinai ya seArabia, e lingana neJerusalema eli se kona, li isigqili nabantwana balo.

26 Kepa iJerusalema eli pezulu li kululekile, eli ngumame wetu sonke.
Isai. 2. 2. Heb. 12. 22. Isam. 3. 12. & 21. 2, 10.

27 Ku lotyiwe ukuti, Jabula, wena nyumba o nga zaliyo; mpompoloza, u memeze wena o nga beletiyo; ngokuba o isikwebu u nabantwana baningi ku naye o nendoda. Isai. 54. 1.

28 Nati bazalwane, si ngabantwana besitembiso, njengoIsaka. Imis. 3. 25.
Rome 9. 8. isa. 3. 29.

29 Kepake njenga ngalesosikati owa zalwa ngokwenyama wa m hlupa owa zalwa ngokoMoya, ku njalo na manje.
isa. 5. 11.

30 Kepa umbalo u tini na? u ti, Xotya isigqili nendodana yaso; ngokuba indodana yesigqili a i yi kudhla ifa kanye nendodana yokululekileyo. isa. 3. 8, 22. Gen. 21. 10, 12. John. 8. 35.

31 Ku njalo, bazalwane, a si ngabantwana bezigqili, kodwa si ngabokululekileyo. isa. 5. 1, 13.

## ISAHLUKO 5.

NGAKO yimani ni qine ekukululekeni uKristu a si kulula kuko ni nga buyi ni botyelwe ejokweni lobugqili.
John. 8. 32. Rome 6. 18. 1 Pet. 2. 16. Imis. 15. 10. isa. 2. 4.

2 Bhekani, mina Paule ngi ti kinina, uma ni soka, uKristu a ka yi ku ni siza ngaluto. Imis. 15. 1. & 16. 3.

3 Futi ngi ya qinisa ngi ti kubantu bonke abasokayo, ba necala lokuba ba gcine umteto wonke. isa. 3. 10.

4 Nahlukene noKristu, nina eni tetelelwa ngomteto; ni wile, ni nge ko emuseni. Rome 9. 31, 32. isa. 2. 21. Heb. 12. 15.

5 Ngokuba tina ngaye uMoya si bhekela itemba lokutetelelwa ngokukolwa. Rome 8. 24, 25.

6 KuKristu Jesu ukusoka a ku sizi luto, nokungasoki; kodwa ukukolwa okusebenza ngotando. 1 Kor. 7.19. isa. 3. 28. & 6. 15. Kol. 3. 11. 1 Tes. 1. 3. Jak. 2. 18, 20, 22.

7 Be ni gijima kahle; na kalinywa ubani, ukuba ni nga laleli iqiniso? 1 Kor. 9. 24. isa. 3. 1.

8 Lokukwetemba a ku ngaye o ni bizayo. isa. 1. 6.

9 Imvubelo e incozana i kukumalisa inhlama yonke. 1 Kor. 5. 6.

10 Ngi ya netemba ngeNkosi, ngi ti a ni yi kuqonda okunye; kepa o ni katazayo u ya kutweswa icala, noma e ngubani. 2 Kor. 2. 3. isa. 1. 7.

11 Kepa mina, bazalwane, uma ngi sa shumayela ukusoka, ngi sa zingelelwani na? kona ukuzondeka kwesipambano ku pelile. isa. 6. 12. isa. 4. 29. & 6. 17. 1 Kor. 1. 23.

12 Sengati nga se ba nquny we aba ni nyakazisayo. Josh. 7. 25. 1 Kor. 5. 13. isa. 1. 8, 9. Imis. 15. 1, 2, 24.

13 Ngokuba, bazalwane, ni bizelwe ekukululekeni; kodwa a siko ukukululeka kokuba ituba enyameni; kepa konzanani ngotando. 1 Kor. 8. 9. & 9. 19. 1 Pet. 2. 16. 2 Pet. 2. 19. isa. 6. 2.

14 Umteto wonke u pelele ngezwi linye elokuti, Wo tanda owakelene naye njengokuba u zitandayo. Mat. 7. 12. & 22. 40. Levi 19. 18. Rome 13. 9.

15 Kepake uma ni lumana ni dhlane, xwayani ukuba ni nga qedani.

16 Ngi tyo, hambani ngokuka Moya, kona a ni yi kwenza inkanuko yenyama. Rome 6. 12. & 8. 1, 4, 12. & 13. 14.

17 Ngokuba inyama i kanuka oku pambene noMoya, uMoya u kanuka oku pambene nenyama, lezi zi yemelana, ukuba ni ngenzi loku eni ku tandayo. Rome 7. 15. & 8. 6, 7, 19, 23.

18 Kodwa uma ni holwa uMoya, a ni se pansi komteto. Rome 8. 14.

19 Kepa imisebenzi yenyama i sobala, i le, ukupinga, ukuhlobonga, ubunuku, ubufebe; 1 Kor. 3. 3. Ef. 5. 3. Kol. 3. 5. Jak. 3. 14, 15.

20 Ukubonga izitombe, ukukunkula, inzondo, inkani, ukupikisana, ulaka, ukubanga, ukuxabana, ukwahlukana,

21 Umona, ukubulala, ukudakwa, nokubensa, nako oku njengaloku; engi sandulela ukunityela ngako, njengokuba nga ni tyela pambili, ukuti abenza okunje, a ba yi kulidhla ifa lombuso ka Tixo. 1 Kor. 6. 9. Ef. 5. 5. Kol. 3. 6. Isam. 22. 15.

22 Kepa iziteio zika Moya zi ukutanda, ukujabula, ukutula, ukubekezela, ubunene, ukulunga, ukukolwa, John. 15. 2. Ef. 5. 9. Kol. 3. 12. Jak. 3. 17. Rome 15. 14. 1 Kor. 13. 7.

23 Ukuva, ukuzitiba; a ku ko umteto o pambene nako okunje. 1 Tim. 1. 9.

24 Kepa aba ka Kristu ba betele inyama kanye nokuhuheka nezinkanuko. Rome 6. 6. isa. 2. 20. 1 Pet. 2. 11.

25 Uma si pila ngoMoya, a si hambe ngoMoya. Rome 8. 4, 5.

26 A si nga zikukumezi, si ze si pikelane inkani, si felane umona. Fil. 2. 3.

## ISAHLUKO 6.

BAZALWANE, uma umuntu ehlelwa icala, m lungiseni onjalo ngomoya wokuva, nina baka Moya; u xwaye wena, funa u lingwe nawe. Rome 15. 1. Heb. 12. 13 Jak. 5. 19. 1 Kor. 3. 1. & 4. 21. 2 Tim. 2. 25. 1 Kor. 7. 5. & 10. 12.

2 Ma ni twesane imitwalo yenu, ni feze umteto ka Kristu ngokwenze njalo. Rome 15. 1. isa. 5. 13. John. 13. 34. 1 John. 4. 21.

3 Ngokuba uma umuntu e zityo ukuti u into, e nge nto yaluto, u ya zikohlisa yena. Rome 12. 3. 1 Kor. 8. 2. isa. 2. 6.

4 A ku be ilowo a hlole umsebenzi wake, kona u ya kuba nokubonga ngokwake, ku nga bi ngokomunye. 1 Kor. 11. 28.

5 Ngokuba ilowo u ya kutwala owake umtwalo.

6 Kepa yena ofundiswa izwi a ka hlanganyele nomfundisayo ezintweni zonke ezilungileyo. Rome 15. 27. 1 Kor. 9. 14.

7 Ma ni nga kohliswa; uTixo a ka hlekwa; ngokuba loku a ku hlwanyelayo umuntu, wo ku vuna. 1 Kor 6. 9. Jobe 13. 9. Luk. 16. 25. 2 Kor. 9. 6.

8 O hlwanyelela inyama yake, u ya kuvuna ukufa ngenyama; kodwa o hlwanyelela uMoya, u ya kuvuna ukupila okupakade ngaye uMoya. Jobe 4. 8. Amazwi 11. 18. & 22. 8. Hos. 8. 7. & 10. 12. Rome 8. 13. Jak. 3. 18.

9 Kepa nxa senza okulungileyo ma si

nga katali; ngokuba si ya kuvuna nge-
sikati esifaneleyo, uma si nga dangali.
1 Kor. 15. 58. 2 Tes. 3. 13.
Heb. 10. 36. & 12. 3, 5. Isam. 2. 10.
10 Ngakoke nxa si netuba, a senze
okulungileyo kubo bonke, kepa kakulu
kwabendhlu yokukolwa. John. 9. 4.
1 Tes. 5. 15. 1 Tim. 6. 18. Titusi 3. 8.
Ef. 2. 19. Heb. 3. 6.
11 Ni ya bona incwadi engaka engi ni
lobele yona ngesandhla sami.
12 Labo aba tandayo ukubonakalisa
kahle enyameni, ba ni qube ukuba ni
soke; kepa benza ukuba ba nga hlutywa
ngenxa yesipambano sika Kristu, ku-
pela.
isa. 2. 3, 14. & 5. 11. Fil. 3. 18.
13 Ngokuba nabasokayo aba u gcini
umteto; kodwa ba tanda ukuba ni soke,
ukuze ba bonge ngenyama yenu.
14 Kodwa ma ku nga bi ukuba ngi
bonge, kupela ngesipambano seNkosi
yetu uJesu Kristu, oku betelwe izwe
kimi ngaye, nami kulo. Fil. 3. 3, 7, 8.
Rome 6. 6.
15 Ngokuba kuKristu Jesu ukusoka a
ku sizi luto, nokungasoki, kodwa uku-
zalwa okutya kupela. isa. 5. 6.
2 Kor. 5. 17.
16 Ukutula nomusa a ku be kubo bo-
nke abahambayo nga lomteto, na kuba-
Israeli baka Tixo. Izihl. 125. 5.
Fil. 3. 16. Rome 9. 7, 8. Fil. 3. 3.
17 Ma ngi nga be ngi sa katazwa mu-
ntu; ngokuba ngi pete emzimbeni wa-
mi izimpau zeNkosi uJesu.
2 Kor. 1. 5. & 11. 23. isà. 5. 11.
18 Bazalwane, umusa weNkosi yetu
uJesu Kristu ma u be nomoya wenu.
Ameni. 2 Tim. 4. 22. Filemone 25.

---

INCWADI KA PAULE UMPOSTOLI KWABA

# SEFESU.

## ISAHLUKO 1.

UPAULE, umpostoli ka Jesu Kristu,
ngentando ka Tixo, kwabangcwele
aba seEfesu, na kwabakolwayo.
1 Kor. 1. 1. Kol. 1. 2.
2 A ku be kinina umusa nokutula,
oku vela kuTixo uBaba wetu, na se-
Nkosini uJesu Kristu, Gal. 1. 3.
3 A ka bongwe uTixo, uYise weNkosi
yetu uJesu Kristu, o busisile ngaye
uKristu ngezibusiso zonke zika Moya
eza sezulwini; 2 Kor. 1. 3. 1 Pet. 1. 3.
isa. 6. 12.
4 Loku wa si keta ngaye, izwe li nga
ka bi ko, ukuba si be ngcwele, si nga bi
nacala pambi kwake, ekutandeni;
2 Tes. 2. 13. Jak. 2 5. 1 Pet. 1. 20.
Luk. 1. 75. isa. 2. 10. & 5. 27. Kol. 1. 22.
1 Tes. 4. 7. Titusi 2. 12.
5 Wa si misa si be abantwana ngo-
Jesu Kristu, njengokutanda kwenhli-
ziyo yake, Rome 8. 15, 29, 30.
2 Kor. 6. 18. 1 John 3. 1. Mat. 11. 26.
Luk. 12. 32. 1 Kor. 1. 21.
6 Ku ze ku bongwe ubukosi bomusa
wake, a si pile wona ngesihle, ngaye
otandiweyo. Rome 3. 24. & 5. 15.
Mat. 3. 17. John. 3. 35. & 10. 17.
7 Esi nokuhlengwa ngaye ngegazi
lake, ukutetelelwa izono, njengokuvama
komusa wake; Imis. 20. 28. Kol. 1. 14.
Rome 3. 24. isa. 3. 8.
8 A u vame kitina ngako konke uku-
hlakanipa nokuqonda;
9 E sazisa imfihlo yentando yake,
njengokutanda kwake, a ku misayo
yena ngokwake: Rome 16. 25. isa. 3. 4, 9.
Kol. 1. 26. 2 Tim. 1. 9.
10 E ku misela ukuhlelwa kokupelela
kwezikati, ukuba a zi hlanganisele nda-
wonye kuKristu izinto zonke, ezi sezu-
lwini nezi semhlabeni; kuyena,
Gal. 4. 4. 1 Kor. 3. 22. isa. 3. 15.
Fil. 2. 9, 10. Kol. 1. 20.
11 Esabelwe ngaye, si misiwe ngecebo
lowenzayo konke njengokutanda kwe-
nhliziyo yake; Imis. 20. 32.
Rome 8. 17. Jak. 2. 5. 1 Pet. 1. 4.
Isai. 46. 10, 11.
12 Ukuba si be ukubongwa kobukosi
bake, tina esandulela ukwetemba ku-
Kristu; Jak. 1. 18.
13 E se ni koliwe uye nani, qede ni
zwe izwi leqiniso, ivangeli lokusindi-
swa kwenu; se ni koliwe uye nani, na
bekwa upau ngaye uMoya o ingcwele o
tyiwoyo, 2 Kor. 1. 22. isa. 4. 30. & 6. 7.
14 O isibambiso, sefa letu, ku be uku-

hlengwa okuzuziweyo, ku ze ku bongwe ubukosi bake. 2 Kor. 1. 22. & 5. 5. Luk. 21. 28. Rome 8. 23. isa. 4. 30. Imis. 20. 28.

15 Ngakoke nami, ngi zwile ukwetemba kwenu eNkosini uJesu, nokutanda kwenu, eni ba tanda ngako abangcwele bonke; Kol. 1. 4. Filemone 5.

16 A ngi yeki ukubonga ngani, ngi ni pata ekukulekeni kwami; Rome 1. 9. Fil. 1. 3. Kol. 1. 3.

17 Ukuba uTixo weNkosi yetu uJesu Kristu, uYise wobukosi, a ni pe umoya wokuhlakanipa nokwambula ngokumazisisa; John. 20. 17. Kol. 1. 9.

18 A kanyiswe amehlo okuqonda kwenu, ni ze nazi ukuba li ini itemba lokubiza kwake, nokuba u ini umcebo wobukosi befa lake kwabangcwele, Imis. 26 18. Kol. 2. 2.

19 Nokuba bu ini ubukulu obudhlulayo bamandhla ake kitina esikolwayo, njengomsebenzi wamandhla ake amakulu. Kol. 1. 29. & 2. 12.

20 A wenzayo kuKristu, e m vusa kwabafileyo, wa m beka ngakwesokunene sake ezulwini, Imis. 2. 24. Izihl. 110. 1. Kol. 3. 1.

21 Pezu kwayo yonke imibuso, namandhla, nobukulu, nobukosi, namagama onke a kulunywayo, a ngi tyo ku lelizwe lodwa, ngi tyo na kwelizayo; Fil. 2. 9, 10. Kol. 2. 10. Rome 8. 38. Kol. 1. 16. & 2. 15.

22 Wa ku hlela konke pansi kwezinyawo zake, wa m enza inhloko pezu kwako konke ebandhleni, Izihl. 8. 6. Mat. 28. 18. 1 Kor. 15. 27. Heb. 2. 8. isa. 4. 15.

23 Eli umzimba wake, ukupelela kopelelisayo izinto zonke ezintweni zonke. 1 Kor. 12. 6, 12, 27. isa. 4. 10, 12. & 5. 23, 30. Kol. 2. 9. & 3. 11.

## ISAHLUKO 2.

UNI vusile nani, e be ni file ezipambukweni na sezonweni; Kol. 2. 13. isa. 4. 18.

2 Ena ni hamba kuzo, njengabantu ba lelizwe, njengenkosi yamandhla omkati, umoya o sa sebenza kubantwana bokungalaleli; 1 Kor. 6. 11. isa. 4. 22. 1 John. 5. 19.

3 Esa si hamba nabo tina sonke ekukanukeni kwenyama yetu, senza intando yenyama neyenhliziyo, sa si ngabantwana bolaka njengabanye ngokuvela kwetu; Gal. 5. 16. Izihl. 51. 5. Rome 5. 12, 14.

4 Kepa uTixo, e vama umusa, ngotando lwake a si tanda ngalo, Rome 10. 12. isa. 1. 7.

5 Se si file ezonweni, wa senza si pile kanye noKristu (ni sindiswa ngomusa;) Rome 5. 6, 8, 10. ‖ Imis. 15. 11. Titusi 3. 5. Rome 6. 4, 5.

6 Wa si vusa kanye, wa si hlalisa ndawonye naye ngokwasezulwini ngoKristu Jesu; isa. 1. 20.

7 Ukuba a bonakalise ezikatini ezizayo umcebo omkulu womusa wake ngobubele kitina ngaye uKristu Jesu. Titusi 3. 4.

8 Ngokuba ni sindiswa ngomusa, ngokukolwa kwenu; loku a ku yi ngokwenu; ni ku piwa uTixo; Rome 3. 24. & 4. 16. Mat. 16. 17. John. 6. 44, 65.

9 A ku yi na ngemisebenzi, ukuba a nga zincoma muntu. Rome 3. 20. & 4. 2. & 9. 11. & 11. 6 1 Kor. 1. 29–31.

10 Ngokuba si ngumsebenzi wake, senzelwa imisebenzi elungileyo ngaye uKristu Jesu, uTixo a si misela yona kuqala, ukuba si hambe ngaye. Dut. 32. 6. Izihl. 100. 3. Isai. 29. 23. & 44. 21. isa. 1. 4.

11 Ngako kumbulani ukuti, nina, e be ni ngabezizwe kuqala, aba bizwa ngokuti, Abokungasoki, ilabo aba tiwa Abokusoka, oku umsebenzi wezandhla enyameni; 1 Kor. 12. 2. isa. 5. 8. Rome 2. 28. Kol. 2. 11.

12 Ukuti, nga lesosikati, na ni nge naye uKristu, na ni ngabezizwe, ezi ngapandhle kwesizwe sika Israeli, na ni imihambima ezivumelwaneni zezitembiso, ni nge natemba, ni nge naTixo ezweni; isa. 4. 18. Kol. 1. 21. Rome 9. 4. 1 Tes. 4. 5, 13. Gal. 4. 8.

13 Kepa kaloku, ngoKristu Jesu nina, ena ni kude, se ni sondele ngegazi lika Kristu. Gal. 3. 28. Imis. 2. 39.

14 Ngokuba yena u ngukutula kwetu, owenza okubili ku be kunye, wa cita utango olwahlukanisayo; Mika 5. 5. John. 10. 16. & 16. 33. Kol. 1. 20. Gal. 3. 28.

15 Ngomzimba wake wenza lu be ize utyaba, ukuti, umteto wemiyalo emenyezelweyo, ukuba a benze labobabili ba be umuntu munye omutya kuye, enza ukutula; Kol. 1. 22. & 2. 14. Gal. 6. 15. isa. 4. 24.

16 Ngokuba a ba hlanganise bobabili

ba be umzimba munye kuTixo ngesipa-
mbano, e qede utyaba ngaso.
Kol. 1. 20–22. Rome 6. 6. & 8. 3.
17 Weza wa shumayela ukutula kini-
na, e be ni kude, na kwaba seduze.
Isai. 57. 19. Zek. 9. 10. Izihl. 148. 14.
Rome 5. 1.
18 Ngokuba ngaye si nokusondela so-
babili ngoMoya munye kuYise.
Rome 5. 2. isa. 3. 12. Heb. 10. 19, 20.
1 Pet. 3. 18. 1 Kor. 12. 13. isa. 4. 4.
19 Ngako a ni se ibo abafo neziha-
mbi; ni ngabakelene nabangcwele, abe-
ndhlu kaTixo; Fil. 3. 20.
Heb. 12. 22, 23. Gal. 6. 10.
20 Nakiwe pezu kwesisekelo sabapo-
stoli nabaprofeti, uJesu Kristu uqobo
lwake e itye eli isisekelo egumbini;
isa. 4. 12. Mat. 16. 18. Gal. 2. 9.
Isam. 21. 14. 1 Kor. 3. 9, 10. & 12. 28.
Izihl. 118. 22. Isai 28. 16. Mat. 21. 42.
21 Oku hlanganiselwa kuye konke
ukwakiwa ku kule ku be itempeli eli
ingcwele eNkosini.
isa. 4. 16. 1 Kor. 3. 17.
22 Enakiwe ndawonye kuyo nani,
ni be indhlu ka Tixo ngoMoya.
1 Pet. 2. 5.

## ISAHLUKO 3.

NGAKO, mina Paule, isibotywa sika
Kristu Jesu ngenxa yenu, nina be-
zizwe; Imis. 21. 33. & 28. 17.
isa. 4. 1. & 6. 20. 2 Tim. 1. 8. & 2. 9.
Filemone 1. 9. Kol. 1. 24. 2 Tim. 2. 10.
2 Uma se ni zwile ngokuhlelwa ko-
musa ka Tixo engi u piweyo ngani;
Rome 1. 6. isa. 4. 7. Kol. 1. 25.
Imis. 9. 15. & 13. 2.
3 Ukuti ngokwambula wa ngazisa
imfihlo, njengaloko nga ke nga loba
incozana. Imis. 22, 17. & 26. 17, 18.
Gal. 1. 12. Rome 16. 25. Kol. 1. 26, 27.
isa. 1. 9, 10. & 6. 19.
4 Nga loko, nxa ni funda, ni nga bona
ukuqonda kwami emfihlweni ka Kri-
stu, 1 Kor. 4. 1.
5 E bi nga kaziwa abantwana baba-
ntu kwezinye izizukulwane, njengaloku
se yambulwa manje kubapostoli aba-
ngcwele na kubaprofeti, ngoMoya;
Rome 16. 25. isa 2. 20.
6 Yokuti, abezizwe ba ya kwabelwa
ifa nati, ba be umzimba munye nati, ba
hlanganyele isitembiso sake, kuye uKri-
stu, ngevangeli;
Gal. 3. 14, 29. isa. 2. 14–16.
7 E ngenziwe isikonzi salo ngesipiwo
somusa ka Tixo, engi u piwe ngokuse-
benzisisa kwamandhla ake.
Kol. 1. 23. 25, 29. Rome 1. 5. & 15. 16, 18.
isa. 1. 19.
8 Mina, engi mncinyane kakulu kubo
bonke abangcwele, ngi piwe lomusa,
wokuba ngi shumayele kwabezizwe
umcebo ka Kristu o nge nakwaziwa;
1 Kor. 15. 9. 1 Tim. 1. 15. isa. 1. 7.
Kol. 1. 27.
9 Ngi ba bonise abantu bonke ukuba
ku ini ukuhlelwa kwemfihlo e bi fihli-
we ngasendulo kuTixo, owenza izinto
zonke: isa. 1. 9. Rome 16. 25. Kol. 1. 26.
John. 1. 3. Heb. 1. 2.
10 Ukuze ababusi namakosi a sezu-
lwini aziswe ngebandhla ukuhlakanipa
okupindapindiweyo kuka Tixo,
1 Pet. 1. 12. isa. 1. 21. 1 Kor. 2. 7.
11 Ngokwecebo lake la pakade, a le-
nzayo ngoKristu Jesu iNkosi yetu.
isa. 1. 9.
12 Esi nesibindi ngaye nokusondela
ngokwetemba ngokukolwa kuye.
isa. 2. 18. Heb. 4. 16.
13 Ngako ngi ya ncenga ukuba ni nga
pelamandhla ngokuhlupeka kwami nge-
nxa yenu, oku udumo lwenu.
Imis. 14. 22. Fil. 1. 14. 2 Kor. 1. 6.
14 Ngako loku ngi guqa ngamadolo
kuYise weNkosi yetu uJesu Kristu,
15 Oku bizwa ngegama lake indhlu
yonke ya sezulwini na semhlabeni,
isa. 1. 10. Fil. 2. 9.
16 Ukuze a ni pe ngomcebo wobukosi
bake ukuqiniseka ngamandhla ngo-
Moya wake enhliziyweni; isa. 1. 7. & 6. 10.
Fil. 4. 19. Kol. 1. 11, 27. Rome 7. 22.
2 Kor. 4. 16.
17 Ukuze uKristu a hlale ezinhlizi-
yweni zenu ngokukolwa; ukuze, loku
ni gxilile ni sekelwe otandweni.
John. 14. 23. isa. 2. 22. Kol. 1. 23. & 2. 7.
18 Ni be nokuzwisisa kanye naba-
ngcwele bonke oku ububanzi, nobude,
nokujula, nokupakama; isa. 1. 18
Rome 10. 3, 11, 12.
19 Nazi utando luka Kristu olu dhlu-
la ukwazi; ukuze ni pelele ku ze ku be
ukupelela konke kuka Tixo. John. 1. 16.
isa. 1. 23. Kol. 2. 10.
20 Kuyena o namandhla okwenza oku-
kulu kakulu ku nako konke esi ku cela-
yo nesi ku zindhlayo, ngokwamandhla a
sebenzayo kitina, Rome 16. 25. Jude 24.
21 A ku be kuye ubukosi enhlanga-
weni ngoKristu Jesu ezizukulwaneni,
na nini na nini. Ameni. Rome 11. 36.

## ISAHLUKO 4.

NGALOKU, mina engi isibotywa ngeNkosi, ngi ya ni ncenga ukuba ni hambe ngokufanele ukubizwa ena bizwa ngako, isa. 3. 1. Fil. 1. 27. Kol. 1. 10. 1 Tes. 2. 12.

2 Ni be nokutobeka konke, nobunene, ni be nokubeka kade, ni bekezelane ngotando; Imis. 20. 19. Gal. 5. 22, 23. Kol. 3. 12.

3 Ni kutale ukugcina ukuhlangana oku ngoMoya ngesibopo sokutula. Kol. 3. 14.

4 Ku kona umzimba munye noMoya munye, njengokuba nani ni bizelwe etembeni linye lokubizwa kwenu; isa. 2. 16. 1 Kor. 12. 4, 11–13.

5 iNkosi inye, nokukolwa kunye, nokubapatizwa kunye; 1 Kor. 1. 13. & 12. 5. 2 Kor. 11. 4. Jude 3.

6 uTixo munye, uYise wabo bonke, o pezu kwabo bonke, o kubo bonke, o pakati kwenu nonke. 1 Kor. 8. 6. Rome 11. 36.

7 Kepa ilowo wa kiti u piwe umusa njengokulinganiswa kokupa kuka Kristu. Rome 12. 3.

8 Ngako ku tyiwo, E senyukele pezulu, wa tumba abatunjiweyo, wa babela abantu. Izihl. 68. 18. Abahl. 5. 12. Kol. 2. 15.

9 Kepa loku ukuti, wenyuka, ku tini na? uma ku nge siko ukuti, wa ke wehlela pansi emhlabeni? John. 3. 13.

10 Owehlayo uyena owenyukela pezu kwamazulu onke, ukuze a gcwalise konke. Imis. 1. 9, 11. & 2. 23. 1 Tim. 3. 16. Heb. 4. 14. & 7. 26.

11 Abanye wa benza abapostoli, nabanye abaprofeti, nabanye abevangeli, nabanye abalusi nabafundisi; isa. 2. 20. 2 Tim. 4. 5. Izihl. 20. 28. & 21. 8.

12 Ukuze ba pelele abangcwele, ngomsebenzi wokukonza, ngokwakiwa komzimba ka Kristu; 1 Kor. 14. 26. isa. 1. 23.

13 Si ze si hlangane sonke ngokukolwa na ngokuyazi iNdodana ka Tixo, emuntwini opeleleyo esilinganisweni sobukulu obupeleleyo buka Kristu; Kol. 2. 2. 1 Kor. 14. 20. Kol. 1. 28.

14 Ukuze si nga bi si sa ba izingane, si shukunyiswa, si zuliswa imimoya yonke yokufundisa, ngobuqili babantu, ngokuhlakanipa ku be icebo lenkohliso; Isai. 28. 9. Heb. 13. 9. Mat. 11. 7. Rome 16. 13.

15 Kodwa si shumayela iqiniso ngotando si kulele kuye ngako konke, kuyena o inhloko uKristu; isa. 1. 22. & 2. 21. Kol. 1. 18.

16 Oku ngaye umzimba wonke, u hlangene, u namatele ngamalungu onke a elekeleneyo ngomsebenzi ezi linganiselwa wona izindawo zonke, u kule wona umzimba u ze wakiwe wona otandweni. Kol. 2. 19.

17 Ngi tyo loku, ngi qinisa eNkosini, ngi ti, ni nga be ni sa hamba ngokwabanye bezizwe ebuzeni bezinhliziyo zabo, isa. 2. 2. Kol. 3. 7. 1 Pet. 4. 3. Rome 1. 21.

18 Be mnyama ngokungaqondi, bedukile ekuhambeni kuka Tixo ngokungazi kwabo, ngobulukuni bezinhliziyo zabo; Imis. 26. 18. isa. 2. 12. 1 Tes. 4. 5.

19 Be nge nakuzwa, ba zinikele ezinkanukweni ukwenza amanyala onke ngokunxanela. 1 Tim. 4. 2. Rome 1. 24, 26.

20 Kepa nina a ni m fundanga uKristu kanjalo;

21 Uma pela ni m zwile, na fundiswa uye, njengokuba iqiniso li kuJesu; isa. 1. 13.

22 Ukuba nambule umuntu omdala wokuhamba okudhlulileyo, owonakele ngokunqwenela kwenkohliso; Kol. 2. 11. & 3. 8, 9. Heb. 12. 1. 1 Pet. 2. 1. & 4. 3. isa. 2. 2, 3. Rome 6. 6.

23 Ni be abatya ngomoya wokuqonda kwenu; Rome 12. 2. Kol. 3. 10.

24 Nambate umuntu omutya, owenziwe a m fuze uTixo ngokulunga na ngobungcwele besiminya. Rome 6. 4. Kol. 3. 10. isa. 2. 10. & 6. 11.

25 Ngako yekani okwamanga a ku be ilowo wa kini a kulume iqiniso nowakelene naye; loku si ngamalungu elekeleneyo. Zek. 8 16. Kol. 3. 9. Rome 12. 5.

26 Tukutelani, ni ngoni; li nga tyoni ilanga nolaka lwenu; Izihl. 4. 4. & 37. 8.

27 Ni nga m niki uSatani indawo. Jak. 4. 7. 1 Pet. 5. 9.

28 Owebayo ka nga be e seba; kodwa a suke a kutale; e sebenza okulungileyo ngezandhla zake, ukuba a be nokumupa oswelayo. Imis. 20. 35. 1 Tes. 4. 11. 2 Tes. 3. 11, 12. Luk. 3. 11.

29 A ku nga pumi emlonyeni wenu izwi elingcolileyo nalinye, kodwa a ku be ilelo eli lungele ukwaka okufaneleyo ukuba li veze umusa kubo abezwayo. Mat. 12. 36. isa. 5. 4. Kol. 3. 8, 16. & 4. 6. 1 Tes. 5. 11.

30 Ni nga m dabukisi uMoya o ingcwele ka Tixo, ena bekwa upau ngaye, ku ze ku be usuku lokukululwa. Isai. 7. 13. & 63. 10. 1 Tes. 5. 19. isa. 1. 13.

31 A ku kitywe kini konke okubaba-
yo, nolaka, nokutukutela nomsindo, no-
kutuka, kanye namagqubu onke;
Kol. 3. 8. Titusi 3. 2. Jak. 4. 11.
1 Pet. 2. 1.

32 Ni be mnene omunye komunye, ni
haukelane, ni tetelelane njengokuba no
Tixo wa ni tetelela ngaye uKristu.
2 Kor. 2. 10. Kol. 3. 12. 13. Mat. 6. 14.

## ISAHLUKO 5.

NGAKO m lingiseni uTixo njengaba-
ntwana abatandwayo;
Mat. 5. 45, 48. Luk. 6. 36. isa. 4. 32.

2 Ni hambe ngokutanda njengokuba
uKristu wa si tanda, wa zinikela nge-
nxa yetu, a be umnikelo nomhlatyelo
ka Tixo, a be ipunga elimnandi.
John. 13. 34. & 15. 12. Heb. 7. 27.
& 9. 14, 26. & 10. 10, 12. ‖ Gen. 8. 21.
Levi 1. 9. 2 Kor. 2. 15.

3 Kodwa ubufebe, namanyala onke,
nokunxanela a ku nga kulunywa na-
kanye pakati kwenu, njengokufanele
abangcwele; Kol. 3. 5. 1 Kor. 5. 1. & 6. 18.

4 Nensila, nokukulumize, nokulaula,
oku nga fanele; a ku be ukubonga ko-
dwa. isa. 4. 29. Rome 1. 28.

5 Ngokuba ni ya kwazi loku, ukuti, a
ku ko o isifebe, nongcolileyo, nofisayo o
konza izitombe, o ya kulidhla ifa embu-
sweni ka Kristu noTixo.
1 Kor. 6. 9. Gal. 5. 21. Kol. 3. 5.

6 Ni nga kohliswa muntu ngamazwi
a ize, ngokuba nga lezozinto ulaka luka
Tixo lwehlela ebantwaneni abangalale-
liyo. Jer. 29. 8. Mat. 24. 4.
Kol. 2. 4. & 3. 6. Rome 1. 18. isa. 2. 2.

7 Ngako ni nga hlangani nabo.

8 Kade be ni ubumnyama, kepa ka-
loku ni ukukanya eNkosini; hambi-
sani okwabantwana abakanyisiweyo;
Isai. 9. 2. Mat. 4. 16. Imis. 26. 18.
isa. 2. 11, 12. Titusi 3. 3. John. 8. 12.
& 12. 46. 2 Kor. 4. 6. Luk. 16. 8. John. 12. 36.

9 (Ngokuba izitelo zika Moya zi ubu-
hle bonke, nokulunga, neqiniso lonke;)
Gal. 5. 22.

10 Ni qinise okutandekayo eNkosini.
Rome 12. 2. Fil. 1. 10. 1 Tes. 5. 21.

11 Ni nga hlanganyeli nabantu imi-
sebenzi yobumnyama, e nge nazitelo,
kepa ni i dalule. 1 Kor. 5. 9, 11.
Rome 6. 21. & 13. 12. Gal. 6. 8.
Levi 19. 17. 1 Tim. 5. 20.

12 Ngokuba ku amahloni nokukuluma
nga lezozinto ezenziwa ibo esita.
Rome 1. 26.

13 Kepa konke oku dalulwayo ku
bonakaliswa ukukanya; ngokuba ko-
nke okubonakalisayo ku ukukanya.
John. 3. 20, 21. Heb. 4. 13.

14 Ngako ku tyiwo ukuti, Papama,
wena oleleyo, vuka kwabafileyo, uKri-
stu u ya kukukanyisa. Isai. 60. 1.
Rome 13. 11. John. 5. 25. isa. 2. 5.

15 Bhekani, ni hambe ngokuqonda, ni
nga hambi njengeziula, kepa njengaba-
hlakanipileyo, Kol. 4. 5.

16 Ni tengisise isikati, ngokuba izi-
nsuku zimbi. Kol. 4. 5. Ums. 11. 2. & 12. 1.
isa 6. 13.

17 Ngakoke a ni nga bi iziula ni be
abakuqondayo, oku intando yeNkosi.
Kol. 4. 5. Rome. 12. 2. 1 Tes. 4. 3.

18 Ni nga dakwa iwaini, li banga
umsindo; kepa a ni gcwaliswe uMoya;
Amazwi 20. 1. & 23. 20, 30.

19 Ni vumelane ngezihlabelelo, nama-
hubo, namagama omoya, ni hlabelele,
ni vume ezinhliziyweni zenu eNkosini,
Imis. 16. 25. 1 Kor. 14. 26. Kol. 3. 16.
Jak. 5. 13.

20 Ni bonge izinto zonke ngezikati
zonke kuTixo uYise, ngegama leNkosi
uJesu Kristu; Izihl. 34. 1. Kol. 3. 17.
1 Tes. 5. 18. 2 Tes. 1. 3. Heb. 13. 15.
1 Pet. 2. 5. & 4. 11.

21 Ni zihlele, omunye pansi komu-
nye, ngokumesaba uTixo. Fil. 2. 3.
1 Pet. 5. 5.

22 Bafazi, zihleleni pansi kwamadoda
enu, kungati pansi kweNkosi.
Gen. 3. 16. Kol. 3. 18. isa. 6. 5.

23 Ngokuba indoda i inhloko yomfazi,
njengokuba uKristu u inhloko yeba-
ndhla; yena u umSindisi womzimba.
1 Kor. 11. 3. isa. 1. 22, 23. Kol. 1. 18.

24 Kepa njengokuba ibandhla li zi-
hlela pansi kuka Kristu, ku njalo naba-
fazi a ba zihlele pansi kwamadoda abo
ezintweni zonke. Kol. 3. 20, 22.
Titusi 2. 9.

25 Madoda, tandani omkenu, njengo-
kuba uKristu wa li tanda ibandhla, wa
zinikela lona; Kol. 3. 19. 1 Pet. 3. 7.
Imis. 20. 28.

26 Ukuba a li hlambulule, a li hlanze
ngokuligeza emanzini ngalo izwi,
John. 3. 5. & 15. 3. & 17. 17. Titusi 3. 5.
1 John. 5. 6.

27 Ukuba a zivezele lona li ibandhla
lobukosi, li nge nabala, li nge nambi-
mbi, li nge nanto enjalo; li be ngcwele
li nge nacala. 2 Kor. 11. 2. Kol. 1. 22.
Isihl. 4. 7. isa. 1. 4.

28 Amadoda nga e ba tanda omkawo
njengemizimba yawo. O tanda umka-
ke u ya zitanda.
29 A ku ko muntu o ke wa zonda
inyama yake; u ya yondhla, a i pate
kahle; njengeNkosi yenzela ibandhla:
30 Si ngamalungu omzimba wayo, si
ngokwenyama yayo, si ngokwamata-
mbo ayo. Gen. 2. 23. Rome 12. 5.
1 Kor. 6. 15. & 12. 27.
31 Ngaloko umuntu u ya kushiya uyi-
se nonina, a bambelele kumkake, ba be
inyamanye bobabili. Gen. 2. 24.
Mat. 19. 5. 1 Kor. 6. 16.
32 Loku ku imfihlakalo enkulu: kepa
ngi ya kuluma ngoKristu nebandhla.
33 A ku be ilowo wa kini a tande
umkake njengokuba e zitanda; a ti
umfazi a hlonipe indoda yake.
Kol. 3. 19. 1 Pet. 3. 6.

## ISAHLUKO 6.

BANTWANA, lalelani abazali benu
eNkosini; ngokuba loku ku lungile.
Kol. 3. 20.
2 Hlonipa uyihlo nonyoko; loku ku
umyalo wokuqala o nesitembiso,
Eks. 20. 12. Dut. 5. 16. & 27. 16. Hez. 22. 7.
Mat. 15. 4. Mark 7. 10.
3 Ukuba ku be kuhle kuwe; u hlale
kade emhlabeni.
4 Nani, boyise; ni nga tukutelisi aba-
ntwana benu; ni bondhle ngokulungisa
na ngokuyala kweNkosi. Kol. 3. 21.
Gen. 18. 19. Izihl. 78. 4.
5 Zisebenzi, lalelani amakosi enu ngo-
kwenyama, nesabe ni tutumele ngenhli-
ziyo i benye, kungati ku kuKristu;
Kol. 3. 22. 1 Tim. 6. 1. Titusi 2. 9. Fil. 2. 12.
1 Kron. 29. 17.
6 Ni nga konzi ngobuso, njengabato-
kozisa abantu, kodwa njengezisebenzi
zika Kristu, nenza intando ka Tixo nge-
nhliziyo; Kol. 3. 22, 23.
7 Ni konze ngokutanda, kungati ni
konza iNkosi, ni nga konzi abantu;
8 Nazi ukuti, konke okuhle, ilowo a
kwenzayo, u ya kupiwa kona iNkosi,
noma e isigqili, noma e ngokululekileyo.
Kol. 3. 11, 24.
9 Nani, makosi, yenzani njalo kuzo-
na, ni yeke ukuzisongela; nazi ukuti,
neyenu iNkosi i kona ezulwini; a ku
ko kuyo ukuketa abantu. Kol. 4. 1.
Levi 25. 43. John. 13. 13. Kol. 3. 25.
10 Njalo, bazalwane bami, qinisani
eNkosini, na semandhleni amakulu
ayo; isa. 1. 19. & 3. 16.
11 Hlomani izikali zonke zika Tixo,
ukuba ni be namandhla okumelana no-
buqili buka Satani. Rome 13. 12. 1 Tes. 5. 8.
12 A si bambene nenyama negazi, si
bambene nemibuso, namandhla, ngi tyo
amakosi ezwe a busayo ebumnyameni
lobu, nomoya ababi pezulu. Mat. 16. 17.
Rome 8. 38. isa. 1. 21, 22. Luk. 22. 53.
Kol. 1. 13. & 2. 15.
13 Ngakoke hlomani izikali zonke zi-
ka Tixo, ni ze ni be namandhla okuma
osukwini olubi, ni ti se ni kwahlulile
konke ni me. isa. 5. 16.
14 Yimani ngako, izinkalo zenu zi bo-
tyiwe ngeqiniso, ni hlomile esifubeni
isigcino sokulunga; 1 Pet. 1. 13.
Isai. 59. 17. 1 Tes. 5. 8.
15 Izinyawo zenu zi botyiwe ngoku-
hlelwa kwevangeli lokutula; Isai. 52. 7.
Rome 10. 15.
16 Ku nako konke loku, ni hlome isi-
hlangu sokukolwa, eni ya kuba nama-
ndhla okucima ngaso yonke imikonto
etyisayo yomubi; 1 John. 5. 4.
17 Ni samkele isigqoko sokusindisa,
nenkemba ka Moya, e izwi lika Tixo;
Heb. 4. 12. Isam. 1. 16.
18 Ni kuleke ngezikati zonke kuye
uMoya ngako konke ukukuleka noku-
nxusa, ni linde loku ngesineke sonke
nokunxusela abangcwele bonke.
Luk. 18. 1. Kol. 4. 2. Mark 13. 33. isa. 1. 16.
Fil. 1. 4.
19 Ni ngi nxusele nami, ukuba ngi
piwe amandhla okushumayela, ngi vu-
le umlomo wami ngi ze ngi yazise nge-
sibindi imfihlo yevangeli, Kol. 4. 3.
2 Tes. 3. 1. 2 Kor. 3. 12.
20 Engi isitunywa esibotyiweyo nga-
lo, ukuba ngi li shumayele ngesibindi,
njengokuba ku fanele ngi shumayele.
2 Kor. 5. 20. Imis. 28. 20, 31. isa. 3. 1.
Fil. 1. 7, 20. 1 Tes. 2. 2.
21 Kodwa ukuba nani ni hlale nazi
okwami, nengi kwenzayo, uTikiku,
umzalwane otandekayo, isikonzi esiko-
lekayo eNkosini, u ya kunazisa konke;
Kol. 4. 7, 8. Imis. 20. 4. 2 Tim. 4. 12.
Titusi 3. 12.
22 Ngi m tumile kini ngaloku, ukuba
ni kwazi okwetu, nokuba a zi tokozise
izinhliziyo zenu.
23 Ukutula a ku be kubazalwane, nota-
ndo, nokukolwa oku vela kuTixo uyise
na kuyo iNkosi uJesu Kristu. 1 Pet. 5. 14.
24 Umusa a u be kubo bonke aba i ta-
ndayo iNkosi yetu, uJesu Kristu ngesi-
minya. Ameni. Titusi 2. 7.

INCWADI KA PAULE UMPOSTOLI KWABA

# SEFILIPI.

## ISAHLUKO 1.

UPAULE noTimote, izinceku zika Je-
su Kristu, kubo bonke abangcwele
aba kuKristu Jesu aba seFilipi, kanye
nababonisi nezikonzi; 1 Kor. 1. 2.
2 A ku be kini umusa nokutula, oku
vela kuTixo uBaba wetu, na kuyo
iNkosi uJesu Kristu. Rome 1. 7.
2 Kor. 1. 2. 1 Pet. 1. 2.
3 Ngi ya m bonga uTixo wami ekuni-
kumbuleni konke kwami,
Rome 1. 8, 9. Ef. 1. 16. 1 Tes. 1. 2.
4 Ngezikati zonke, ekukulekeni kwa-
mi konke ngani nonke, ngi kuleka ngo-
kutokoza.
5 Ngi ya bonga ukulihlanganyela
kwenu ivangeli, iloku la fikayo ku ze
ku be manje;
Rome 12. 13. 2 Kor. 8. 1. isa. 4. 15.
6 Ngi temba kona loku, ukuti, o se
qalile umsebenzi olungileyo kini, u ya
kuufeza ku ze ku fike usuku luka Jesu
Kristu; John. 6. 29. 1 Tes. 1. 3.
7 Njengokuba ku ngi fanele ukuba
ngi zindhle loku ngani nonke; ngokuba
ngi nani enhliziyweni yami; na seku-
botyweni kwami, na sekuvikeleni na se-
kuqiniseni ivangeli, nina nonke ni hla-
nganyela umusa kanye nami.
2 Kor. 3. 2. & 7. 3. Ef. 6. 20. isa. 4. 14.
8 uTixo u ufakazi wami wokuti, ngi
ya ni tanda kakulu nonke ngobubele
buka Jesu Kristu. Rome 1. 9. & 9. 1.
Gal 1. 20. isa. 2. 26. & 4. 1.
9 Ngi ya kuleka loku, ukuba utando
lwenu lu vame nokuvama ngokwazi na
ngokuqonda konke;
1 Tes. 3. 12. Filemone 6.
10 Ni ze ni kete okulungileyo, ukuba
ni be mhlope, ni nga bi nacala ngosuku
luka Kristu; Rome 2. 18. & 12. 2.
Ef. 5. 10. Imis. 24. 16. 1 Kor. 1. 8.
11 Ni gcwale izitelo zokulunga, ezi
ngayo uJesu Kristu, ukuze uTixo a du-
nyiswe, a batyazwe. John. 15. 5.
Ef. 2. 10. John. 15. 8. Ef. 1. 12, 14.
12 Kepa ngi ya tanda, bazalwane,
ukuba nazi ukuti, ivangeli li qubekile
nga loku oku ngehleleyo;
13 Ku ze ku ti ukubotywa kwami
ngenxa ka Kristu ku bonakale esigo-
dhlweni sonke, na sezindaweni zonke
ezinye; isa. 4. 22.
14 Ba ti abazalwane abaningi eNko-
sini, be qiniswa ngokubotywa kwami,
ba vame ukushumayela izwi ngesibindi,
be nge nakwesaba.
15 Kepa abanye ba shumayela uKri-
stu ngomona na ngenkani; abanye ngo-
tando. isa. 2. 2.
16 Labo ba shumayela uKristu ngoku-
pikisana, ku nga bi ngesiminya be ti, ba
za kwelekela usizi ekubotyweni kwa-
mi;
17 Kepa laba ba m shumayela ngota-
ndo, bazi ukuti, ngi miselwe ukuvikela
ivangeli.
18 Po ini na? kepa uKristu u shu-
nyayelwa ngezindawo zonke, noma
ngokuzenzisa, noma ngeqiniso; ngi ya
jabula nga loku, yebo, ngi ya kujabula.
19 Ngokuba ngi yazi ukuti, loku ku
ya kungivezela ukusindiswa ngokuku-
leka kwenu, na ngokusizwa uMoya ka
Kristu, 2 Kor. 1. 11. Rome 8. 9.
20 Njengokubheka nokwetemba kwa-
mi, kokuti, a ngi yi kujabiswa ngaluto,
kodwa ngokupimisela konke, njengezi-
kati zonke, ku njalo na kaloku, uKristu
u ya kukuliswa ngomzimba wami, no-
kuba ku ngokupila, nokuba ku ngokufa.
Rome 8. 19. Rome 5. 5. Ef. 6. 19, 20.
21 Ngokuba kimina ukupila ku uKri-
stu, ukufa ku ukuzuza:
22 Kepa uma ngi pila enyameni, loku
ku isitelo somsebenzi kimina; a ngi
kwazi engi ya kukuketa.
23 Ngokuba ngi cindezelwe kokobili;
ngi nenhliziyo yokudhlula, ngi hlale
noKristu; ngokuba ku lungile kakulu.
2 Kor. 5. 8. 2 Tim. 4. 6.
24 Kepa ukuhlala enyameni ku dinge-
ka kakulu ngenxa yenu.
25 Loku ngi na lelitemba, ngi yazi
ukuti, ngi ya kuhlala, ngi hlale nani
nonke, ni ze ni qubeke, ni tokoze eku-
kolweni; isa. 2. 24.
26 Ni be nokujabula okukulu kuKri-
stu Jesu ngami, ngokupindela kwami
kini. 2 Kor. 1. 14. & 5. 12.
27 Kodwa a ni hambe ngokufanele
ivangeli lika Kristu, ukuze, noma ngi za

ngi ni bone; noma ngi ngezi, ngi ku
zwe okwenu kokuti, ni mi ni qinile
emoyeni munye; ni bambisene nganhli-
ziyonye ekukolweni ivangeli;
Ef. 4. 1. isa. 4. 1. 1 Kor. 1. 10. Jude 3.
28 Ni ngesatyiswa ngaluto ilabo aba
lwa nani; loku ku isiboniso sokulahlwa
kubona, kepa kinina ku isiboniso soku-
sindiswa; na loku ku vela kuTixo.
2 Tes. 1. 5. Rome 8. 17. 2 Tim. 2. 11.
29 Ngokuba a nabelwanga ngenxa ka
Kristu ukukolwa uye kodwa, kepa na-
belwe nokuhlupeka ngenxa yake;
Imis. 5. 41. Rome 5. 3. Ef. 2. 8.
30 Ni na lokokulwa ena ku bona ki-
mina, na kaloku ni zwa ukuti ku kimi.
Kol. 2. 1. Imis. 16. 19–24. 1 Tes. 2. 2.

## ISAHLUKO 2.

UMA ku kona ukutokoza kuye uKri-
stu, uma ku kona ukududuzeka
ngokutanda, uma ku kona ukuhlanga-
na kuka Moya, uma ku kona ububele
nomusa,
2 Kor. 13. 14. Kol. 3. 12.
2 Nenze ukujabula kwami, ku pelele,
ni ze ni be nokuqonda kunye, ni noku-
tanda kunye, ni nomoya munye; ni
nenhliziyonye; John. 3. 29. Rome 12. 16.
isa. 1. 27. 1 Pet. 3. 8.
3 Ni ngenzi luto ngenkani na ngoku-
ziqenya; kepa ngokutobeka a ku be ilo-
wo a tyaye sengati bahle abanye ku
naye. Gal. 5. 26. isa. 1. 16. Rome 12. 10.
4 A ku be ilowo a nga bheki okwake,
kepa a bheke okwabanye. 1 Kor. 10. 24.
5 A ni be nokuqonda loko a e nako
uKristu Jesu. Mat. 11. 29. John. 13. 15.
1 Pet. 2. 21.
6 Yena, o nokuma kuka Tixo, ka tyo-
ngo ukuti, ku ukupanga ukulingana no-
Tixo; John. 1. 1, 2. & 17. 5. & 5. 18. & 10. 33.
2 Kor. 4. 4.
7 Kodwa wa zambula, wa tabata uku-
ma komfokazana, wa fana nabantu.
Izihl. 22. 6. Isai. 53. 3. Dan. 9. 26.
Isai. 42. 1. & 52. 13. & 53. 11. Hez. 34. 23.
Mat. 20. 28. Gal. 4. 4.
8 Wa ti e sa fuza abantu, wa zitobisa, e
lalela kwa za kwa ba sekufeni, na seku-
feni kwesipambano. Mat. 26. 39, 42.
John. 10. 18. Heb. 12. 2.
9 Ngaloko uTixo wa m pakamisa ka-
kulu; wa m nika igama elikulu ku na-
magama onke; John. 17. 1. Imis. 2. 33.
Heb. 2. 9. Ef. 1. 21. Heb. 1. 4.
10 Ku ze ku ti ngegama lika Jesu
amadolo onke a guqe, awaba sezulwini,
na waba semhlabeni nawaba pansi ko-
mhlaba, Isai. 45. 23. Mat. 28. 18.
Isam. 5. 13.
11 Zi vume izilimi zonke, zi ti, uJesu
Kristu u iNkosi, a dunyiswe uTixo
uYise: John. 13. 13. Rome 14. 9.
12 Ngakoke, batandekayo bami, loku
ni lalele ngezikati zonke, a ngi tyo nxa
ngi kona kini kodwa, kepa kakulu na
manje nanxa ngi nge ko, fezani ukusi-
ndiswa kwenu ngokwesaba na ngokutu-
tumela. isa. 1. 5. Ef. 6. 5.
13 Ngokuba u uTixo o ni nika inhli-
ziyo yokutanda nokwenza, njengokubo-
na kwake. 2 Kor. 3. 5. Heb. 13. 21.
14 Yenzani konke ni nga soli, ni nga
pikisani; 1 Kor. 10. 10. 1 Pet. 4. 9.
Rome 14. 1.
15 Ukuze ni nga soleki, ni be mhlope,
ni be abantwana baka Tixo aba nge na-
cala esizukulwaneni esibi esonakeleyo
eni kanya kuso, njengezinkanyiso zi ka-
nya emhlabeni. Mat. 5. 45. Ef. 5. 1.
1 Pet. 2. 12. Dut. 32. 5.
16 Ni li bambe izwi lokupila, ngi ze
ngi be nokubonga ngosuku luka Kristu,
ngokuba ngi nga gijimanga ngeze, ngi
nga sebenzanga ngeze. 2 Kor. 1. 14.
1 Tes. 2. 19. & 3. 5. Gal. 2. 2.
17 Yebo, nokuba ngi nikelwa emhla-
tyelweni na senkonzweni yokukolwa
kwenu, ngi ya jabula, ngi jabula kanye
nani nonke. 2 Tim. 4. 6. Rome 15. 16.
2 Kor. 7. 4. Kol. 1. 24.
18 Ngako loku jabulani nani, ni jabule
kanye nami.
19 Kepa ngi yetemba kuJesu iNkosi
ukutuma uTimote a ye kini masinyane,
ukuze ngi tokoze nami, nxa ngi zwa izi-
ndaba za kini. Rome 16. 21. 1 Tes. 3. 2.
20 A ngi namuntu o nenhliziyo e nje-
ngeyake, o za kunakekela okwenu nge-
siminya. Izihl. 55. 13.
21 Ngokuba bonke ba funa okwabo, a
ba funi okuka Jesu Kristu.
1 Kor. 10. 24. & 13. 5. 2 Tim. 4. 10, 16.
22 Kepa ni yazi ukulunga kwake,
ukuti, u konzile kanye nami evangelini,
njengomntwana e konza noyise.
1 Kor. 4. 17. 1 Tim. 1. 2. 2 Tim. 1. 2.
23 Ngako ngi yetemba ukumtuma
yena, lapo se ngi bonile okwami;
24 Kodwa ngi yetemba eNkosini ngi
ti, nami ngi ya kuza masinyane.
isa. 1. 25. Filemone 22.
25 Kepake be ngi ti, ku fanele ngi
tume kini uEpafroditu, umzalwane, o
isisebenzi nebuto kanye nami, kodwa o

isigijimi senu, owa ngi konzayo ekusweleni kwami; isa. 4. 18. Filemone 2.
2 Kor. 8. 23. & 11. 9. isa. 4. 18.

26 Loku wa e ni fisa nina nonke, e dabukile ngokuba nezwa ku tiwa, u be gula. isa. 1. 8.

27 Wa e gula isibili, e sekufeni; kepa uTixo wa m haukela; a si yena yedwa a m haukelayo; wa ngi haukela nami, ngi nga bi nosizi pezu kosizi.

28 Ngaloku ngi tyetyile ukumtuma, ukuba ni buye ni tokoze, nxa ni m bonile, nami ngi nga bi nalusizi.

29 Ngakoke m amkeleni eNkosini ngokujabula konke; abanjalo ni ba patisa okwabatandekayo; 1 Kor. 16. 18.
1 Tim. 5. 17.

30 Ngokuba ngenxa yomsebenzi ka Kristu wa citya wa fa, e zinikela yena, ukuze enezele ukungikonza kwenu okuseleyo. 1 Kor. 16. 17. isa. 4. 10.

## ISAHLUKO 3.

KEPA, bazalwane bami, jabulani eNkosini. Ukunilobela loku a kunzima kimina; ku ukugcina kinina.
2 Kor. 13. 11. isa. 4. 4. 1 Tes. 5. 16.

2 Xwayani izinja, xwayani izisebenzi ezibi, xwayani ukusika.
Isai. 56. 10. 2 Cor. 11. 13. Rome 2. 28.
Gal. 5. 2, 15.

3 Si ngabokusoka tina, esi konza uTixo ngomoya, si tokoza ngaye uKristu Jesu, si ngetembi enyameni.
Dut. 10. 16. & 30. 6. Jer. 4. 4.
Rome 2. 29. & 7. 6. Kol. 2. 11. John. 4. 23, 24.
Gal. 6. 14.

4 Noko ngi nga ba nokwetemba mina enyameni. Uma e kona omunye muntu o nga tyo ukuti, u nokwetemba enyameni, mina ngi nako kakulu;
2 Kor. 11. 18, 21.

5 Ngi ngowabasokileyo ngosuku lwesishiyagalombili, ngi ngowesizwe sika Israeli, ngi ngowendhlu ka Benjamini, umHeberu kubaHeberu; ngokomteto be ngi umFarisi; Gen. 17. 12.
2 Kor. 11. 22. Rome 11. 1. Imis. 23. 6. & 26. 5.

6 Ngokukutala be ngi hlupa amabandhla; ngokulunga oku ngomteto, be ngi nge nacala. Gal. 1. 13, 14.
Imis. 9. 1. & 22. 3. Rome 10. 5

7 Kepa loku okwa ku inzuzo kimi, nga ku tyaya indiva ngenxa ka Kristu.
Mat. 13. 44.

8 Yebo, konke ngi ku tyaya indiva ngobukulu bokumazi uKristu Jesu, iNkosi yami, engi lahlekelwe konke ngenxa yake, ngi ku tyaya izibi, ngi ze ngi zuze uKristu, Isai. 53. 11.
Jer. 9. 23, 24. John. 17. 3. 1 Kor. 2. 2.
Kol. 2. 2.

9 Ngi funyanwe kuyena, ngi nge nako ukulunga kwami, oku ya ngomteto, ngi be na loko oku ya ngokukolwa uKristu, ngi tyo ukulunga oku vela kuTixo ngokukolwa. Rame 1. 17. & 3. 21, 22. & 9. 30.
& 10. 3, 6. Gal. 2. 16.

10 Ukuze ngi m azi yena, namandhla okuvuka kwake, nokuhlanganyela izinhlupeko zake, ngi m fuze ngokufa kwake. Rome 6. 3-5. & 8. 17.
2 Tim. 2. 11, 12. 1 Pet. 4. 13.

11 Ku ze ku ti mhlaumbe ngi finyelele ekuvukeni kwabafileyo. Imis. 26. 7.

12 A ngi tyo, se ngi finyelela, nokuti se ngi fezile; kepa ngi ya qinisa, ku nga ti mhlaumbe, ngi ku bambe loko, enga banjelwa kona uKristu. 1 Tim. 6. 12.
Heb. 12. 23.

13 Bazalwane, a ngi tyo, ngi ku bambile; kepa ngi tyo loku kupela, ngi kohlwa okungasemva, ngi zelulela okupambili, Izihl. 45. 10. Luk. 9. 62.
1 Kor. 9. 24, 26. Heb. 6. 1.

14 Ngi ya qinisa ngi qonda kuwo umgomo, ngi ze ngi zuze umvuzo wokubiza kwa sezulwini kuka Tixo ngoKristu Jesu. Heb. 3. 1. & 12. 1.

15 Ngakoke, tina sonke esipelele a si be nokuqonda okunjalo; kepa noma ni nokuqonda okunye, uTixo u ya kunambulela na loko. 1 Kor. 2. 6. & 14. 20.
Gal. 5. 10.

16 Kepa a si bambe ngako loko, esi finyelele kuko, si be nakuqonda kunye.
Gal. 6. 16. isa. 2. 2.

17 Bazalwane, ngi lingiseni, ni ba bhekisise aba hamba njalo, loku tina si isiboniso kini. 1 Kor. 14. 16. isa. 4. 9.
1 Pet. 5. 3.

18 Ngokuba abaningi be hamba, e be ngi ni tyela futifuti, ngabo, na manje ngi ni tyela ngi kala, ngi ti, ba izita esipambanweni sika Kristu; isa. 1. 15, 16.

19 Ukupela kwabo ku ukubujiswa, utixo wabo u isisu, udumo lwabo lu sehlazweni labo, be naka okomhlaba.
2 Kor. 11. 12, 15. 2 Pet. 2. 1.
Rome 8. 5. & 16. 18. 1 Tim. 6. 5.
Titusi 1. 11. Gal. 6. 13.

20 Ngokuba ikiti li sezulwini; lapo si bheka kona ukuvela komsindisi, iNkosi uJesu Kristu; Ef. 2. 6. Kol. 3. 1.
Imis. 1. 11. 1 Kor. 1. 7, 10.

21 O ya kuguqula umzimba wetu wo-

bupansi, u ze u fane nomzimba wake okazimulayo, ngokusebenza a namandhla ngako ukuzihlelela konke.
1 Kor. 15. 26, 43, 48, 49. Kol. 3. 4.
Ef. 1. 19. 1 Kor. 15.

## ISAHLUKO 4.

NGAKO, bazalwane bami, abatandwayo nabafiswayo, ukujabula kwami, nomqele wami, njalo, batandwayo, yimani ni qinile eNkosini. isa. 1. 8.
2 Kor. 1. 14. 1 Tes. 2. 19.
2 Ngi ya ncenga uOdia, ngi ya ncenga noSintike, ukuba ba be nokuqonda kunye eNkosini. isa. 2. 2.
3 Yebo, ngi ya ku nxusa nawe, o isisebenzi kanye nami isiminya, u ba size laba abesifazana, aba bambisana nami evangelini, kanye noKlemente nabanye aba izisebenzi nami amagama abo a sencwadini yokupila; Rome 16. 3.
isa. 1. 27. Eks. 32. 32. Izihl. 69. 28.
Dan. 12. 1. Luk. 10. 20. Isam. 3. 5. & 13. 8.
& 20. 12. & 21. 27.
4 Tokozani eNkosini njalonjalo; ngi buya ngi ti, tokozani. isa. 3. 1.
1 Tes. 5. 16.
5 Ukulunga kwenu a kwaziwe abantu bonke, iNkosi i seduze. Heb. 10. 25.
2 Tes. 2. 2.
6 Ni nga katazeki ngaluto; kepa ezintweni zonke, ukucela kwenu a kwaziwe uTixo ngokukuleka, na ngokunxusa, na ngokubonga. Amazwi 16. 3. Mat. 6. 25.
Luk. 12. 22.
7 Kona ukutula kuka Tixo, oku dhlula ukuqonda konke, ku ya kugcina izinhliziyo zenu, nokuzindhla kwenu ngoKristu Jesu. John. 14. 27. Rome 5. 1.
Kol. 3. 15.
8 Kepa bazalwane, konke oku isiminya, konke okutusekayo, konke okulungileyo, konke okucwebileyo, konke okutandekayo, konke okubongekayo; uma ku kona okuhle, uma ku kona ukubatyazwa, qondani kona loko.
1 Tes. 5. 22.
9 Loko eni ku fundileyo, neni kwamkeleyo, neni ku zwileyo, neni ku bonileyo kimina, kwenzeni; uTixo wokutula u ya kuba nani. isa. 3. 17.
Rome 15. 33. 1 Kor. 14. 33.
10 Kepake ngi ya tokoza kakulu eNkosini, ngokuba se ni buye ni buse ngokunginakekela kwenu; noma na nakekela, na swela ituba lokwenza.
2 Kor. 11. 9.
11 A ngi kulumi ngokuswela, ngokuba se ngi fundile ukukolwa iloku, engi nako. 1 Tim. 6. 6.
12 Ngi yazi ubumpofu, ngi yazi nokufuya; ezindaweni zonke, na sezintweni zonke, ngi fundisiwe ukusuta nokulamba, ukufuya nokuswela. 1 Kor. 4. 11.
2 Kor. 6. 10. & 11. 27.
13 Ngi nga kwenza konke ngaye uKristu o ngi qinisayo. John. 15. 5.
2 Kor. 12. 9.
14 Kepa nenze kahle ngokuhlanganyela nami ukuhlupeka kwami.
isa. 1. 7.
15 Ni yazi, nina ba seFilipi, ukuti, ekuqaleni kwevangeli; ekupumeni kwami eMakedonia, kwa ku nge ko ibandhla nelilodwa, ela hlanganyela nami ngokupa nelokwamkeliswa, nina nodwa kupela. 2 Kor. 11. 8, 9.
16 Na seTesalonika na tuma futifuti ngokuswela kwami.
17 A ngi tyo ngi funa ukupiwa, kepa ngi ya funa izitelo ezi ya kwandela icala lenu. Rome 15. 28. Titusi 3. 14.
18 Kodwa se ngi nako konke, ngi fuyile; ngi gcwele, ngi zamkele kuEpafroditu izinto eza tunywa inina, ezi ipunga elimnandi, umnikelo okolekayo noyolileyo kuTixo. isa. 2. 25. Heb. 13. 16.
2 Kor. 9. 12.
19 Kepa uTixo wami u ya kwenezela konke ukuswela kwenu ngokufuya kwake ebukosini, ngoKristu Jesu.
Izihl. 23. 1. Ef. 3. 16.
20 KuTixo uBaba wetu a ku be ubukosi ku ze ku be nini na nini. Ameni.
Rome 16. 27. Gal. 1. 5.
21 Ngi konzeleni kubo bonke abangcwele aba kuKristu Jesu. Abazalwane aba nami ba konza kinina. Gal. 1. 2.
22 Abangcwele bonke ba ya konza kinina; kakulu abendhlu ka Kesari.
isa. 1. 13.
23 Umusa weNkosi yetu, uJesu Kristu, a u be kinina nonke. Ameni.
Rome 16. 24.

INCWADI KA PAULE UMPOSTOLI KWABA

# SEKOLOSE.

ISAHLUKO 1.

UPAULE, umpostoli ka Jesu Kristu,
ngentando ka Tixo, noTimote umza-
lwane wetu, Ef. 1. 1.
2 Kubo abangcwele aba seKolose na-
bazalwane abakolekayo aba kuKristu,
a ku be kinina umusa nokutula oku
vela kuTixo uBaba wetu, na kuyo iNko-
si uJesu Kristu.
1 Kor. 4. 17. Ef. 6. 21. Gal. 1. 3.
3 Si ya m bonga uTixo, uYise we-
Nkosi yetu uJesu Kristu, si ni kulekela
njalo ; 1 Kor. 1. 4. Ef. 1. 16. Fil. 1. 3.
4 Si zwile ngokukolwa kwenu kuKri-
stu Jesu, na ngotando lwenu eni ba ta-
nda ngalo abangcwele bonke,
Filemone 5. Heb. 6. 10.
5 Ngenxa yetemba, eni li bekelweyo
ezulweni, ena li zwa ngapambili ngezwi
eliqinisileyo levangeli,
2 Tim. 4. 8. 1 Pet. 1. 4.
6 Eli kona kinina, njengokuba li kona
na sezweni lonke li tela izitelo, njengo-
kuba li njalo na kinina, iloku nezwa
ngalo, nazisisa umusa ka Tixo ngeqi-
niso ; Mat. 24. 14. Rome 10. 18.
Mark 4. 8. Fil. 1. 11. 2 Kor. 6. 1. Ef. 3. 2.
7 Njengokuba na fundiswa uEpafra,
inceku kanye nati, etandekayo, o isiko-
nzi esikolekayo sika Kristu ngenxa
yenu ; isa. 1 12.
Filemone 23. 2 Kor. 11. 23. 1 Tim. 4. 6.
8 Uyena owa si tyela ngotando lwenu
olu ngaye uMoya. Rome 15. 30.
9 Ngaloku nati, iloku sa ku zwa, a si
yeki ukunikulekela, nokuncenga ukuba
ni gcwale ukuyazisisa intando yake
kuko konke ukuhlakanipa nokuqonda
kuka Moya ; Ef. 1. 8, 15, 16. & 5. 17.
1 Kor. 1. 5. Rome 12. 2.
10 Ni hambe ngokufanele iNkosi, ni
ze ni i tokozise njalo, ni vame imisebe-
nzi yonke elungileyo, ni kule ekuma-
zisiseni uTixo ; Ef. 4. 1. Fil. 1. 27.
1 Tes. 4. 1. & 2. 12. 2 Kor. 9. 8. Titusi 3. 1.
Heb. 13. 21.
11 Ni qiniswe nokuqiniswa ngama-
ndhla ake adumileyo, ni ze ni be noku-
bekezela konke, nokukutazela, nokuto-
koza. Ef. 3. 16. & 4. 2.
Imis. 5. 41. Rome 5. 3.
12 Ni bonge uYise o senze si fanele
ukwabelwa ifa labangcwele eli sekuka-
nyeni ; Ef. 5. 20. isa. 3. 15. Imis. 26. 18.
13 O si kulule emandhleni obumnya-
ma, wa si beka embusweni wendodana
yake etandekayo ; Ef. 6. 12.
1 Pet. 2. 9. 2 Pet. 1. 11. 1 Tes. 2. 12.
14 Esi nokuhlengwa ngayo ukutete-
lelwa izono zetu ; Ef. 1. 7.
15 E m fuzayo uTixo o nga bonwayo e
ngowamazibulo kuko konke okudatyu-
lwayo ; 2 Kor. 4 4. Heb. 1. 3. Isam. 3. 14.
16 Ngokuba kwa datyulwa iyo ko-
nke okusezulwini nokusemhlabeni ko-
nke okubonakalayo nokungabonakali-
yo, nokuba ku izihlalo zobukosi, nokuba
ku imibuso, nokuba okobukulu, nokuba
okwamandhla ; konke kwa datyulwa
iyo, kwa datyulelwa yona ; John. 1. 3.
1 Kor. 8. 6. Ef. 1. 21. & 3. 9. Rome 8. 38.
& 11. 36. isa. 2. 10, 15. 1 Pet. 3. 22.
Heb. 2. 10.
17 Yona i ngapambili kwako konke ;
konke ku mi ngayo. John. 1. 1. & 17. 5.
1 Kor. 8. 6.
18 Yona i inhloko yomzimba, yeba-
ndhla ; eyokuqala, e ngowamazibulo
kwabafileyo, i ze i be nkulu ezintweni
zonke. 1 Kor. 11. 3, 15, 20, 23. Ef. 1. 22.
Imis. 26. 23. Isam. 1. 5.
19 Ngokuba kwa ku kuhle kuyise
ukuba ku hlale kuyo ukupelela konke ;
John. 1. 16. & 3. 34. isa. 2. 9.
20 A buyisene nako konke ngayo, e
kwenzile ukutula ngegazi lesipambano
sayo ; ngi tyo ngayo, nokuba ku konke
oku semhlabeni, nokuba ku konke oku
sezulwini. 2 Kor. 5. 18. Ef. 1. 10. & 2. 14–16.
21 Nani e kade nedukile, ni izita ezi-
nhliziyweni zenu ngemisebenzi emibi,
kepa kaloku u buyisene nani,
Ef. 2. 1. 2, 12, 19. & 4. 18. Titusi 1. 16.
22 Ngomzimba wenyama yayo, ngako
ukufa, a ze a ni veze ni be ngcwele, ni
nge nacala, ni nga soleki, pambi kwake ;
Luk. 1. 75. Ef. 1. 4. & 2. 15. & 5. 27.
Jude 24.
23 Uma ni mi ekukolweni, ni seke-
lwe, ni qiniseke, ni nga gudhluki ete-
mbeni levangeli, eni li zwileyo, eli shu-
nyayelwe kubantu bonke aba ngapansi

kwezulu, enga bekwa isikonzi salo, mina Paule. Ef. 3. 17. isa. 2. 7. Rome 10. 18. Imis. 1. 17. 2 Kor. 3. 6. Ef. 3. 7.

24 Kaloku ngi ya tokoza ekuhlupekeni kwami ngenxa yenu; ngi yenezela enyameni yami ukumhlupekela uKristu okusilaleleyo, ngenxa yomzimba wake, o ibandhla; Rome 5. 3. 2 Kor. 1. 5, 6. & 7. 4. Fil. 3. 10. 2 Tim. 2. 10. Ef. 1. 23. & 3. 13.

25 Enga bekwa isikonzi salo, ngokungimisa kuka Tixo ngenxa yenu, ngi ze ngi shumayele izwi lika Tixo, li pelele; 1 Kor. 9. 17. Rome 15. 19.

26 Ngi tyo imfihlakalo i bi fihliwe iloku kwa qala izikati nezizwe, kepa kaloku i hlalukiswa kwabangcwele bake; Rome 16. 25. 1 Kor. 2. 7. Mat. 13. 11.

27 uTixo a tanda ukubazisa oku umcebo wobukosi ba leyomfihlakalo ezizweni, e nguKristu pakati kwenu; itemba lobukosi; Ef. 1. 7. & 3. 8. 1 Tim. 1. 1.

28 Esi m shumayelayo, si ba luleka abantu bonke, si ba fundisa abantu bonke; ukuba si ba veze abantu bonke be pelele kuKristu Jesu; Imis. 20. 20, 31. 2 Kor. 11. 2.

29 Engi kutalela kona nami, ngi zama ngokusebenza kwake o sebenzayo kimi ngamandhla. 1 Kor. 15. 10. isa. 2. 1. Ef. 1. 19. & 3. 20.

## ISAHLUKO 2.

NGI ya tanda ukuba ni wazi umsebenzi ongaka engi nawo ngani, na ngaba seLaodikia, na ngabo bonke aba nga bonanga ubuso bami enyameni; Fil. 1. 30. 1 Tes. 2. 2.

2 Ukuba izinhliziyo zabo zi tokoziswe, be hlangene otandweni, ba ze ba be nomcebo wonke wetemba elipeleleyo lokuzwisisa, bazisise imfihlakalo kaTixo uYise, neka Kristu; 2 Kor. 1. 6. isa. 1. 9. & 3. 14. Fil. 3. 8.

3 Oku fihliwe kuye imfuyo yonke yokuhlakanipa neyokwazi. 1 Kor. 1. 24. & 2. 6, 7. Ef. 1. 8.

4 Kepa ngi tyo loku ukuba ni nga dukiswa muntu ngamazwi ayengayo. Rome 16. 18.

5 Noma ngi nge ko ngomzimba, ngi kona nani ngomoya wami, ngi tokoza, ngi bona ukuhlelwa kwenu, nokuqina kokukolwa kwenu kuKristu. 1 Kor. 5. 3. & 14. 40. 1 Tes. 2. 17. 1 Pet. 5. 9.

6 Ngako njengokuba ni mamkele uKristu Jesu iNkosi, hambani ngokwake, 1 Tes. 4. 1. Jude 3.

7 Ni gxilile nakelwe kuye; ni qiniswe ekukolweni, njengokuba ni fundisiwe, ni ku vame kona, ni bonge. Ef. 2. 21, 22. & 3. 17. isa. 1. 23.

8 Xwayani, ni nga tunjwa muntu ngemikuba, na ngokukohlisa oku ize, njengokwemvelo yabantu njengokufundisa kwezwe, ku nge njengoKristu. Jer. 29. 8. Rome 16. 17. Heb. 12. 9. Mat. 15. 2. Gal. 1. 14.

9 Ngokuba ku kuye ukupelela konke kobuTixo uqobo lwabo. John. 1. 14. isa. 1. 19.

10 Ni pelele ngaye o inhloko yabo bonke ubukulu namandhla; John. 1. 16. Ef. 1. 21. isa. 1. 16.

11 Eni sokile ngaye ngokusoka oku ngenziwa ngezandhla, ngokwambula umzimba wenyama, ukuti, ngokusoka kuka Kristu, Dut. 10. 16. Jer. 4. 4. Rome 2. 29. Fil 3. 3. Ef. 4. 22. isa. 3. 8, 9.

12 Na mbelwa njengaye ngokubapatizwa, ena vuswa ngako njengaye, ngokukolwa okusetyenzwayo uTixo, owa m vusa yena kwabafileyo. Rome 6. 4. isa. 3. 1. Ef. 1. 19. Imis. 2. 24.

13 Nina ena ni ngabafileyo ezonweni na sekungasokeni kwenyama yenu, wa ni vusa, ni pile kanye naye, e si tetelela izono zonke; Ef. 2. 5.

14 Wa hlangula okulotyiweyo emtetweni oku si lahlayo, okubetana nati, wa ku susa, wa ku betela esipambanweni; Ef. 2. 15, 16.

15 Wahlula amakosi naba izikulu, wa ba veza obala, e ba nqoba yena ngokwake. Gen. 3. 15. Izihl. 68. 18. Isai. 53. 12. Mat. 12. 29. John. 12. 31. & 16. 11. Ef. 4. 8. Heb 2. 14.

16 Ngako a ku nga bi ko muntu o ni lahlayo ngokudhla, na ngokupuza, na ngesikati esimisiweyo sokudhla, na ngokutwasa kwenyanga, na ngamasonto; Rome 14. 3, 10, 13. 1 Kor. 8. 8.

17 Oku isitunzi sa loko o be za kuza, kepa umzimba u ngoka Kristu. Heb. 8. 5. & 10. 1.

18 A ku nga bi ko muntu o namuka umvuzo, e tokoza ngokuzitobisa kwake, na ngokudumisa izingelosi, e ngena ku loko e nga ku bonanga, e zikukumeza ngeze ngenhliziyo yake e ngokwenyama, Hez. 13. 3.

19 E nga bambelele enhlokweni, oko-

ndhliwa iyo umzimba wonke, u hlanganiswa ngamalungu nemisipa u ya kula ngokukulisa kuka Tixo. Ef. 4. 15, 16.

20 Ngako uma na fa kanye noKristu ekufundiseni kwezwe, ni bopekeleni ngemikuba, ngokungati ni sa hlezi ezweni? Rome 6. 3, 5. Gal. 4. 9.

21 Imikuba yokuti, U nga pati, u ngezwa ngolimi, u nga namati;
1 Tim. 4. 3.

22 (Konke loku ku ukufa ngokupatwa), ngokuyala na ngokufundisa kwabantu? Mat. 15. 9. Titusi 1. 14.

23 Loku ku ukuzenzisa okokuhlakanipa ngokuzidumisela na ngokuzitobisa, na ngokudela umzimba, u nga nakekelwa, ku ze ku sute inyama.
1 Tim. 4. 8.

## ISAHLUKO 3.

NGAKO uma na vuswa kanye noKristu, funani okwa pezulu, lapo e kona uKristu ngakwesokunene sika Tixo.
Rome 6. 5. & 8. 34. Ef. 1. 20. & 2. 6.

2 Qondani okwa pezulu, ni nga qondi okomhlaba.

3 Ngokuba ni file; ukupila kwenu ku fihlelwe noKristu kuTixo. Rome 6. 2.
isa. 1. 5. & 2. 20. 2 Kor. 5. 7.

4 Nxa e bonakele uKristu, o ngukupila kwetu, nani ni ya kubonakala kanye naye ebukosini. 1 John. 3. 2. 1 Kor. 15. 43.
Fil. 3. 21.

5 Ngako bubisani amalungu enu a semhlabeni; ukuhlobonga, namanyala, nokukanuka okubi, nokunxanela, nokufisa, oku kunye nokukonza izitombe;
Rome 6. 13. & 8. 13. Gal. 5. 24. Ef. 5. 3, 5.
1 Tes. 4. 5.

6 Oku ti nga loko ulaka luka Tixo lwehlele pezu kwabangakolwayo;
Rome 1. 18. Ef. 2. 2. & 5. 6. Imis. 22. 15.

7 E kade na ni hamba kuko, lapo be ni hlezi kuko. Rome 6. 19. Ef. 2. 2.
Titusi 3. 3

8 Kepa kaloku lahlani loku konke, ulaka, nokutukutela, nokushinga, nokutuka, nokukuluma okubi, ku nga bi ko emlonyeni wenu. Ef. 4. 22, 29. & 5. 4.
Heb. 12. 1. 1 Pet. 2. 1.

9 Ni nga qambelani, loku nambulile umuntu omdala kanye nemisebenzi yake, Levi 19. 11. Ef. 4. 22, 24, 25.

10 Nembete omutya, owenziwa mutya, a ze azisise, a m fuze owamenzayo;
Rome 12. 2. Ef. 2. 10.

11 Lapo a ku ko umGreki nomJuda, ukusoka nokungasoki, umBarbari nomSitia, isibotywa nokululekileyo; kepa uKristu u iko konke, u kubo bonke.
Rome 10. 12. 1 Kor. 12. 13. Gal. 5. 6.
Ef. 1. 23. & 6. 8.

12 Ngako, loku ni ngabaketiweyo baka Tixo, abangcwele nabatandekayo, yambatani imbilini yobubele, nesisa, nokutobeka, nobunene, nenyewe;
1 Tes. 1. 4. Gal. 5. 22. Ef. 4. 2, 32. Fil. 2. 1.

13 Ni bekezelane, ni tetelelane; uma umuntu e necala komunye; njengokuba uKristu u ni tetelele, tetelelani njalo nani; Mark 11. 25.

14 Kepa pezu kwako konke loku, yembatani utando, olu isibopo sokupeleleyo. 1 Pet. 4. 8. John. 13. 34. Rome 13. 8.
isa. 2. 2. Ef. 4. 3. & 5. 2.

15 Ukutula kuka Tixo a ku buse ezinhliziyweni zenu, eni bizelwe kuko emzimbeni munye; ni bonge.
Fil. 4. 7. 1 Kor. 7. 15. Ef. 2. 16. isa. 2. 7.

16 Izwi lika Kristu a li hlale pakati kwenu li vame; ngokuhlakanipa konke ni fundisane, ni yalane, ngezihlabelelo, nezibongo, namagama ka Moya; ni hlabebele kuTixo ngokubonga ezinhliziyweni zenu. 1 Kor. 14. 26.
Ef. 5. 19. isa. 4. 6.

17 Konke eni kwenzayo, noma ku ngezwi, noma ku ngomsebenzi, kwenzeni konke ngegama leNkosi uJesu, ni m bonge uTixo uYise ngayo.
1 Kor. 10. 31. Ef. 5. 20. isa. 1. 12. & 2. 7.
1 Tes. 5. 18.

18 Bafazi, hlonipani amadoda enu njengokunifanele eNkosini. Ef. 5. 22.
Titusi 2. 5. 1 Pet. 3. 1.

19 Madoda, tandani omkenu, ni nga bi nolunya kubo. Ef. 5. 25, 28, 33.
1 Pet. 3. 7.

20 Bantwana, lalelani abazali benu ezintweni zonke; ngokuba kuhle loku eNkosini. Ef. 5. 24. & 6. 1. Titusi 2. 9.

21 Boyise, ni nga cunuli abantwana benu, funa ba dinwe. Ef. 6. 4.

22 Zisebenzi, lalelani ezintweni zonke aba ngamakosi enu ngokwenyama; ni nga ba konzi ngobuso, njengabatokozisayo abantu; kepa ni ba konze ngenhliziyo i benye, ni yesabe iNkosi.
Ef. 6. 5. 1 Tim. 6. 1. Titusi 2. 9.
1 Pet. 2. 18. Filemone 16.

23 Konke eni kwenzayo, kwenzeni ngenhliziyo, kungati ni yenzela iNkosi, ni nga benzeli abantu; Ef. 6. 6, 7.

24 Nazi ukuti, ni ya kuzuza eNkosini umvuzo wefa; ngokuba ni i konza iNkosi uKristu. Ef. 6. 8. 1 Kor. 7. 22.

25 O kwenza okubi, u ya kwamkeliswa okubi a kwenzayo; akuko ukuketa ngobuso. Ef. 6. 9. 1 Pet. 1. 17. Dut. 10. 17.

ISAHLUKO 4.

MAKOSI, nikani izisebenzi zenu okufaneleyo nokulingeneyo, nazi ukuti, ni neNkosi ezulwini nani. Ef. 6. 9.

2 Qinisani ekukulekeni, ni linde kuko, ni bonge; Luk. 18. 1. 1 Tes. 5. 17, 18. isa. 2. 7. & 3. 15.

3 Ni si kulekele nati, ukuba uTixo a si vulele umnyango wezwi, si ze si shumayele imfihlakalo ka Kristu, engi botywa ngayo; Ef. 6. 19, 20. 2 Tes. 3. 1. Mat. 13. 11. 1 Kor. 4. 1. isa. 1. 26. & 2. 2. Fil. 1. 7.

4 Ukuba ngi i bonakalise njengokuba ku ngi fanele ngi shumayele.

5 Hambani ngokuhlakanipa kwabangapandhle, ni bambisise isikati. 1 Tes. 4. 12.

6 Ukukuluma kwenu a ku be mnandi, ku yoliswa ngosaoti, ukuba nazi ukubapendula bonke ngokunifanele. Ums. 10. 12. isa. 3. 16. Mark 9. 50. 1 Pet. 3. 15.

7 U ya kunazisa konke okwami uTikiku, umzalwane otandekayo, isikonzi esikolekayo, isisebenzi kanye nati eNkosini; Ef. 6. 21.

8 Engi m tumile kini ngako loku, ukuba a kwazi okwenu, a tokozise izinhliziyo zenu; Ef. 6. 22.

9 Ngi m tumile yena kanye noOnesimu, umzalwane okolekayo notandekayo, o ngowa kini. Ba ya kunazisa konke okwalapa. Filemone 10.

10 U ya konza kini uAristarku, isibotywa kanye nami; noMarko, indodana ka dade wabo ka Barnaba, ena yalwa ngaye, (uma e za kini, m amkeleni;) Filemone 24. Imis. 15. 37. & 19. 29.

11 noJesu o tiwa uJustu, abokusoka. Ilaba bodwa ba izisebenzi kanye nami embusweni ka Tixo; laba ba be ukutokoza kimi.

12 U ya konza kini uPafra, owa kini, inceku ka Kristu, e ni kutalele njalo ngokukuleka, ni ze ni me ni fezekile; ni pelele entandweni yonke ka Tixo. isa. 1. 7. Filemone 23. Rome 15. 30. Heb. 5. 14.

13 Ngi ya qinisa ngaye ukuti, u ya ni kutalela kakulu, nina naba seLaodikia, naba seHierapoli.

14 U ya konza kini uLuka, inyanga yokwelapa etandekayo, noDemasi. 2 Tim. 4. 10, 11. Filemone 24.

15 Ngi konzeleni kubazalwane aba seLaodikia, na kuNumfasi, na kulo ibandhla la kwake. Rome 16. 5. 1 Kor. 16. 19.

16 Nxa lencwadi i si fundiwe pakati kwenu, a i fundwe ibandhla laba seLaodikia; nani a ni funde incwadi ya seLaodikia. 1 Tes. 5. 27.

17 Ni tyo kuArkipu ni ti, A ku bheke inkonzo o yamkeliswe eNkosini, u i gcine. Filemone 2. 1 Tim. 4. 6.

18 Iloku ukukonza ngesandhla sami, mina Paule. Kumbulani ukubotywa kwami. A ku be kini umusa. Ameni. 1 Kor. 16. 21. Heb. 13. 3.

---

INCWADI YOKUQALA KA PAULE UMPOSTOLI KWABA

# SETESALONIKA.

ISAHLUKO 1.

UPAULE noSilvano noTimote, kulo ibandhla laba seTesalonika, eli kuTixo uYise, na kuyo iNkosi uJesu Kristu; a ku be kini umusa nokutula oku vela kuTixo uBaba wetu, na kuyo iNkosi uJesu Kristu. 2 Kor. 1. 19. 2 Tes. 1. 1. Ef. 1. 2.

2 Si ya bonga uTixo njalo ngani nonke, si ni pata ekukulekeni kwetu; Ef. 1. 16. Filemone 4.

3 A si yeki ukukumbula umsebenzi wenu wokukolwa, nowotando, nokubekezela kwetemba eNkosini yetu uJesu Kristu, pambi kuka Tixo uBaba wetu; isa. 2. 13. & 3. 6 John. 6. 29. Gal. 5. 6. 2 Tes. 1. 3. Heb. 6. 10.

4 Sazi, bazalwane abatandwayo uTixo, ukuketwa kwenu; Kol. 3. 12.

5 Ivangeli letu a li zanga kini ngezwi lodwa, kepa leza na ngamandhla; na ngoMoya o incwele, na ngokuqiniswa

okuningi, njengokuba nazi sa be si njani pakati kwenu ngenxa yenu.
1 Kor. 2. 4. 2 Kor. 6. 6. Heb. 2. 3. isa. 2. 10. 2 Tes. 3. 7.

6 Na si lingisa tina neNkosi; namkela izwi ngokuhlupeka okukulu, kepa na tokoza ngoMoya o ingcwele; 1 Kor. 4. 16. isa. 2. 14. 2 Tes. 3. 9. Imis. 5. 41. Heb. 10. 34.

7 Na ba iziboniso kubo bonke abakolwayo ba seMakedonia naba seAkaya.

8 Ngokuba izwi leNkosi a li menyezelwe inina eMakedonia na seAkaya kupela, kepa na sezindaweni zonke ku zwakele ukukolwa kwenu kuTixo, ku ze ku ti, si nga dingi ukutyo luto tina.
Rome 1. 8. 2 Tes. 1. 4.

9 Ngokuba bona ba landisa ukungena kwetu kinina, ukuba kwa ku njani, nokuti, na shiya izitombe, na pendukela kuTixo, ukuba ni konze uTixo opilayo, o isiminya, isa. 2. 1. 1 Kor. 12. 2.

10 Ni hlalele iNdodana yake e za kuvela ezulwini, a i vusayo kwabafileyo, uJesu owa si kulula olakeni oluzayo.
Rome 2. 7. isa. 4. 16. & 5. 9. 2 Tes. 1. 7. Imis. 2. 24.

## ISAHLUKO 2.

NI yazi nina, bazalwane, ukungena kwetu kinina ukuti kwa ku nge ngeze. isa. 1. 9.

2 Kepa noma be si hlupekile, sa patwa kabi eFilipi, nani ni yazi, sa si nesibindi ngoTixo wetu ukushumayela kini ivangeli lika Tixo ngokuqinisa okukulu. Imis. 16. 22. & 17. 2. isa. 1. 5. Fil. 1. 30. Kol. 2. 1.

3 Ukuyala kwetu a ku yanga ngokukohlisa, na ngamanyala, na ngobuqili: 2. Kor. 7. 2. 2 Pet. 1. 16.

4 Kepa loku si vunyelwe uTixo ukuba si tenjiswe ivangeli, njalo si ya shumayela; si ngenzi ukuba ku be kuhle kubantu, senza ku be kuhle kuTixo o linga izinhliziyo zetu. 1 Tim. 1. 12. Gal. 2. 7. Titusi 1. 3. Rome 8. 27.

5 Ngokuba a si zanga ngelizwi lokutoboza nakanye, nani ni yazi; a si zanga na ngecebo lokufisa; uTixo u ngufakazi: Imis. 20. 33. 2 Kor. 7. 2. Rome 1. 9.

6 Sa si nga funi ukudunyiswa kubantu, na kinina, na kwabanye, noma be si namandhla okunisinda, loku si ngabapostoli baka Kristu. John. 5. 41, 44. & 12. 43. 1 Kor. 9. 1, 4, 6, 12, 18. 2 Kor. 2. 10. & 11. 19. 2 Tes. 3. 9. Filemone 8. 2 Kor. 12. 13, 14. 2 Tes. 3. 8.

7 Kepa be si mnene pakati kwenu, njengomzanyana e pata kahle abantwana ba kwabo; 2 Tim. 2. 24.

8 Njalo, loku be si ni fisa, sa ti kuhle ukuba si nga ni niki ivangeli lika Tixo lodwa, kepa si ni nike nemipefumlo yetu, ngokuba na ni ngabatandekayo kitina. 2 Kor. 12. 15.

9 Ni ya kumbula, bazalwane, ukukutala kwetu, nokusebenza oku buhlungu; sa si sebenza ebusuku na semini, ukuba si nga sindi muntu wa kini sa shumayela ivangeli lika Tixo. Imis. 20. 34. 2 Tes. 3. 8. 2 Kor. 11. 9. & 12. 13, 14.

10 Nina ni ngofakazi, naye uTixo, bokuti, be si ingcwele, si lungile, si nge nacala kinina enikolwayo;
isa. 1. 5. 2 Kor. 7. 2. 2 Tes. 3. 7.

11 Nani ni yazi ukuti, sa ni yala, si ni luleka, sa ni tyelisisa nonke ngabanye, njengoyise e yala abantwana bake,

12 Ukuba ni hambe ngokufanele uTixo, o ni bizela embusweni wake, na sebukosini bake. Ef. 4. 1. Fil. 1. 27. isa. 4. 1. & 5. 24. 1 Kor. 1. 9. 2 Tes 2. 14.

13 Ngaloku a si yeki ukumbonga uTixo, ngokuba lapo na lamkela izwi lika Tixo, ena li zwa ngati, a ni lamkelanga izwi labantu; na lamkela izwi lika Tixo, njengokuba li ilo isibili, eli namandhla pakati kwenu, nina bakolwayo. isa. 1. 3. Gal. 4. 14.

14 Ngokuba nina, bazalwane, na ni ngabalingisayo amabandhla ka Tixo, a seJudia, a kuKristu Jesu; ngokuba nina na hlupeka kwaba kini iko loko, aba ku hlupekayo bona kubaJuda;
Gal. 1. 22. Imis. 17. 5, 13. Heb. 10. 33, 34.

15 Aba i bulala neNkosi uJesu, nabaprofeti, ba si hlupa tina; abenzi okuhle kuTixo, be melana nabantu bonke;
Imis. 2. 23. & 3. 15. & 5. 30. & 7. 52. Mat. 5. 12. Imis. 7. 52 Eset. 3. 8.

16 Ba si vimbela ukuba si nga ba shumayezi abezizwe, ba sindiswe, ukuze ba pelelise izono zabo njalo; behlelwa ulaka kwa za kwa ba sekupeleni.
Luk. 11. 52. Imis. 13. 50. & 14. 5, 19. & 17. 5, 13. & 18. 12. & 19. 9. & 22. 21, 22. Gen. 15. 16. Mat. 23. 32.

17 Kepa tina, bazalwane, sahlukene nani ngesikatyana, ngobuso, ku nge ngenhliziyo sa qinisa kakulu ukuba si bone ubuso benu ngokunxanela okukulu. 1 Kor. 5. 3. Kol. 2. 5. isa. 3. 10.

18 Ngakoke be si tanda futifuti ukuza kini, mina Paule, kepa uSatani wa si vimbela. Rome 1. 13. & 15. 22.

19 Ngokuba i lipi itemba letu, nokutokoza, nomqele wokuzincoma? a ku inina pambi kweNkosi yetu uJesu Kristu ekufikeni kwake na? 2 Kor. 1. 14. Amazwi 16. 31. 1 Kor 15. 23. isa. 3. 13. Isam. 1. 7. & 22. 12.

20 Nina ni ngubukosi betu, nokutokoza kwetu.

## ISAHLUKO 3.

NGAKOKE, lapo si nga se nakuzitulela, sa ti, kuhle, ukuba si shiywe sodwa eAtene; Imis. 17. 15.

2 Sa tuma uTimote, umzalwane wetu, isikonzi sika Tixo, isisebenzi kanye nati evangelini lika Kristu, ukuba a ni qinise, a ni luleke ngokukolwa kwenu;

3 Ku nga zanyazanyiswa muntu nga lezizinhlupeko; ngokuba nazi ukuti, si miselwe loku. Rome 16. 21. 1 Kor. 16. 10. 2 Kor. 1. 19.

4 Ngokuba, msukwana si kona kini, sa ni tyela, sa ti, si ya kuhlupeka; njengokuba kwenzekayo, nani ni yazi. Imis. 20. 24.

5 Ngaloku, lapo ngi nga se nakuzitulela, nga tuma, ukuba ngi kwazi ukukolwa kwenu, nga ti, mhlaumbe umlingi e ni lingile, ukukutala kwetu ku be ize. 1 Kor. 7. 5. 2 Kor. 11. 3. Gal. 2. 2. & 4. 11. Fil. 2. 16.

6 Kepa kaloku, uTimote e se buyele kitina e vela kini, e si tyelile izindaba ezinhle zokukolwa nokutanda kwenu, ngokuti ni si kumbula kahle njalo, ni fisa ukusibona tina, njengati si fisa ukubona nina. Imis. 18. 1, 5. Fil. 1. 8.

7 Ngaloku, bazalwane, si tokoziswe ngani ekudingeni konke, na sekuhlupekeni kwetu ngokukolwa kwenu. 2 Kor. 1. 4. & 7. 6, 7, 13.

8 Ngokuba kaloku si ya pila, uma nina ni mi ni qinile eNkosini. Fil. 4. 1.

9 Ngokuba si nga m nika uTixo ukubonga kuni ngani, ngokutokoza konke esi tokoza ngako, ngenxa yenu pambi kuka Tixo wetu na? isa. 1. 2.

10 Ebusuku na semini si nxusa kakulu, ukuba si bone ubuso benu, si feze oku sileleyo ekukolweni kwenu. Imis. 26. 7. 2 Tim. 1. 3. Rome 1. 10. isa. 2. 17. 2 Kor. 13. 9, 11.

11 Kepa yena uTixo, uBaba wetu, neNkosi yetu uJesu Kristu, ka si qondise indhlela si ze kini. Mark 1. 3.

12 iNkosi a i nenze nande, ni vame ukutandana, nokubatanda abantu bonke, njengati si vama ukunitanda nina; isa. 4. 9, 10. & 5. 15.

13 Ukuze i qinise izinhliziyo zenu zi nge nacala ebungcweleni pambi kuka Tixo uBaba wetu, ekufikeni kweNkosi yetu uJesu Kristu kanye nabangcwele bonke bake. 1 Kor. 1. 8. Fil. 1. 10. isa. 5. 23. 2 Tes. 2. 17. Jude 14.

## ISAHLUKO 4.

KEPA, bazalwane, si ya ni ncenga, si ni yala ngeNkosi uJesu, ngokuti, njengokuba ni zwile ngati ukuhamba okunifaneleyo, nokuba nenze okuhle kuTixo, a ni vame nokuvama loko. isa. 2. 12. Kol. 1. 10. & 2. 6.

2 Ni yazi imiyalo leyo, esa ni nika yona ngayo iNkosi uJesu.

3 Iloku ku intando ka Tixo, ukuti, ubungcwele benu, ukuba ni dele ubufebe; Rome 12. 2. 1 Cor. 6. 18. Ef. 5. 3, 17, 27.

4 Ilowo wa kini azi ukuzuza isitya sake a si pate ngobungcwele na ngokufaneleyo. Rome 6. 19.

5 A nga kanuki okwamanyala, njengabezizwe aba nga m aziyo uTixo; Kol. 3. 5. Ef. 4. 17, 18. 1 Kor. 15. 34. 2 Tes. 1. 8.

6 A nga kohlisi one umfo wabo ngaluto; ngokuba iNkosi i ngumpindiseli kwabanjalo bonke, njengokuba kade sa ni tyela sa qinisa. Levi 19. 11, 13. 2 Tes. 1. 8.

7 Ngokuba uTixo ka si bizelanga ebubini, u si bizile si be ngcwele. Levi 11. 44. & 19. 2. Heb. 12. 14. 1 Pet. 1. 14, 15.

8 Ngalokoke o delayo, ka deli muntu, u dela uTixo, yena o si nikelayo uMoya wake o ingcwele. Luk. 10. 16. 1 John. 3. 24.

9 Kepa ngokutandana kwabazalwane, a ngi dingi ukuba ngi lobe kini; ngokuba nina ni fundiswa uTixo ukuba ni tandane. isa. 5. 1. Jer. 31. 34. John. 6. 45. & 13. 34. & 14. 26. Heb. 8. 11. Mat. 22 39. Ef. 5. 2.

10 Ni ya kwenza njalo kubo bonke abazalwane aba sezweni lonke la seMakedonia; kepa si ya ni ncenga, bazalwane, ukuba ni vame nokuvama; isa. 1. 7. & 3. 12.

11 Ni zame ukutula, ku be ilowo enze okwake, a sebenze ngezandhla zake, njengokuba sa ni yala; 2 Tes. 3. 11. 1 Pet. 4. 15. Ef. 4. 28.

12 Ukuba ni hambe ngokufaneleyo kwabangapandhle, ni nga ntuli luto. Rome 13. 13. 2 Kor. 8. 21. Kol. 4. 5. 1 Pet. 2. 12.

13 Kepa a ngi tandi, bazalwane, uku-
ba ni nga bi nakwazi ngabaleleyo, uku-
ze ni nga dabuki njengabanye aba nge
natemba. Levi 19. 28. Dut. 14. 1, 2.
2 Sam. 12. 20. Ef. 2. 12, 18, 23.
14 Ngokuba uma si kolwa ukuti, uJe-
su wa fa, wa vuka, njalo nabaleleyo
ngoJesu, uTixo u ya kubazisa kanye
naye. 1 Kor. 15. 13. isa. 3. 13.
15 Si tyo loku kini ngezwi leNkosi,
ukuti, tina esi ya kuba kona, si sele
ekufikeni kweNkosi, a si yi kwandu-
lela abaleleyo. 1 Am. 13. 17. & 20. 35.
1 Kor. 15. 51.
16 Ngokuba iNkosi uqobo i ya kwehla
ezulwini ngokuhlokoma, na ngezwi le-
ngelosi enkulu, na ngetilongo lika Ti-
xo; abafileyo aba kuKristu ba ya kuvu-
ka kuqala; Mat. 24. 30, 31. Imis. 1. 11.
1 Kor. 15. 23, 52.
17 Kona tina esi ya kuba kona, si sele
so hlwitwa kanye nabo emafwini, si yo
kuhlangabeza iNkosi pezulu; ku njalo
si ya kuba kuyo iNkosi ngezikati zo-
nke. 1 Kor. 15. 51. Imis. 1. 9. Isam. 11. 12.
John. 12. 26.
18 Ngako tokozisanani ngalamazwi.
isa. 5. 11.

## ISAHLUKO 5.

KEPAKE ngemizuzu na ngezikati,
bazalwane, a ni swele ukuba ngi ni
lobele. Mat. 24. 3, 36. Imis. 1. 7.
2 Ngokuba 'nazisisa nina, ukuti, usu-
ku lweNkosi lu ya kufika njengesela li
fika ebusuku. Mat. 24. 43. Luk. 12. 39.
2 Pet. 3. 10. Isam. 3. 3.
3 Nxa be ti, ku ukutula nokubusa, ko-
nake ukubujiswa ku ya kubazuma, nje-
ngobuhlungu bu zuma okulelweyo; a
ba yi kupepa. Isai. 13. 8. Luk. 21. 34.
2 Tes. 1. 9. Hos. 13. 13.
4 Kepa nina, bazalwane, a ni sebu-
mnyameni, ukuba lolusuku lu ni zume
njengesela. Rome 13. 12, 13. 1 John. 2. 8.
5 Ngokuba nina nonke ni ngabantwa-
na bokukanya, ni ngabantwana ba se-
mini; a si sibo abobusuku nabobumnya-
ma. Ef. 5. 8.
6 Ngako a si nga lali njengabanye; a
si linde, si qonde. Mat. 21. 42. & 25. 5, 13.
Rome 13. 11–13.
7 Abalalayo ba lala ebusuku; nabada-
kwayo ba dakwa ebusuku.
Luk. 21. 34, 36. 1 Kor. 15. 34. Ef. 5. 14.
Imis. 2. 15.
8 Kepa tina esi ngaba semini, a si qo-
nde, si fake isigcino sesifuba sokukolwa
nesokutanda, nesigqoko esi itemba lo-
kusindiswa. Isai. 59. 17 Ef. 6. 14, 16, 17.
9 Ngokuba uTixo ka si miselanga
ukulahlwa, u si misele ukusindiswa
ngayo iNkosi yetu uJesu Kristu,
Rome 9. 22. isa. 1. 10. 1 Pet. 2. 8.
2 Tes. 2. 14.
10 Owa si fela tina, ukuba si pile ka-
nye naye, noma si kona, noma si lala.
Rome 14. 8, 9.
11 Ngako a ni tokozisane, nakelane,
njengenikwenzayo. isa. 4. 18.
12 Kepa si ya ni ncenga, bazalwane,
ukuba ni bazi abasebenzayo pakati kwe-
nu, abemiyo pezu kwenu eNkosini, aba-
nilulekayo;
13 Ni ba tande kakulu ngemisebenzi
yabo: a ku be ukutula pakati kwenu.
Mark 9. 50.
14 Si ya ni ncenga, bazalwane, lule-
kani abedukileyo, ni ba tokozise aba pe-
la mandhla, ni ba sekele aba butakata-
ka, ni bekezele kubo bonke. 2 Tes. 3. 11.
Rome 15. 1. Gal. 5. 22.
15 Bhekani ukuba ku nga bi ko opi-
ndiselayo kumuntu ngokubi, ngenxa
yokubi; kepa landani njalo okulungile-
yo, omunye komunye, na kubo bonke.
Levi 19. 18. Amazwi 20. 22. Mat. 5. 39.
Rome 12. 17. 1 Pet. 3. 9. Gal. 6. 10.
isa. 3. 12.
16 Tokozani njalo. Fil. 4. 4.
17 Ni kuleke, ni nga pezi. Luk. 18. 1.
Rome 12. 12. 1 Pet. 4. 7.
18 Ni bonge ngako konke; ngokuba
loku ku intando ka Tixo kuKristu nga-
ni. Ef. 5. 20.
19 Ni nga m cimi uMoya. Ef. 4. 30.
1 Tim. 4. 14. 2 Tim. 1. 6.
20 Ni nga ku deli ukuprofeta:
1 Kor. 14. 1, 39.
21 Hlolani konke, ni bambisise okulu-
ngileyo. 1 Kor. 2. 11, 15. 1 John. 4. 1.
Fil. 4. 8.
22 Dedani kuzo zonke izinhlobo zoku-
bi. isa. 4. 12.
23 uTixo wokutula, yena uqobo a ka
nenze ni be ngcwele impela; ku londo-
lozwe umoya wenu wonke, nompefu-
mlo, nomzimba, ku nga bi nacala eku-
fikeni kweNkosi yetu uJesu Kristu.
Fil. 4. 9. isa. 3. 13.
24 U tembekile yena o ni bizayo; u
ya kwenza yena. 2 Tes. 3. 3.
25 Bazalwane, si kulekeleni.
2 Tes. 3. 1.
26 Bingelelani abazalwane bonke ngo-
kwanga okungcwele. Rome 16. 16.

27 Ngi ya ni fungisa iNkosi, ukuba lencwadi i fundwe kubo bonke abazalwane abangcwele. Kol. 4. 16. 2 Tes. 3. 14.

28 Umusa weNkosi yetu uJesu Kristu a u be kinina. Ameni. Rome 16. 20, 24. 2 Tes. 3. 18.

---

INCWADI YESIBILI KA PAULE UMPOSTOLI KWABA

# SETESALONIKA.

## ISAHLUKO 1.

UPAULE, noSilvano, noTimote, kulo ibandhla laba seTesalonika, eli kuTixo uBaba wetu, na kuyo iNkosi uJesu Kristu; 2 Kor. 1. 19. 1 Tes. 1. 1.

2 A ku be kini umusa, nokutula, okuvela kuTixo uBaba wetu, na kuyo iNkosi uJesu Kristu. 1 Kor. 1. 3.

3 Nga si m bonga uTixo njalo ngani bazalwane, njengokufaneleyo, ngokuba ukukolwa kwenu kwandile kakulu, ku vamile ukutandana kwenu nonke; 1 Tes. 1. 2, 3. isa. 2. 13.

4 Ku ze ku ti si zincome ngani emabandhleni ka Tixo, ngenxa yokubekezela kwenu, nokukolwa kwenu ekuzingelweni konke kwenu, na sekuhlupekeni, eni bekezela kuko; 2 Kor. 7. 14. & 9. 2. 1 Tes. 1. 3. & 2. 14, 19.

5 Oku ukubonakalisa ukwahlula okulungileyo kuka Tixo, ku ze ku tiwe ni fanele umbuso ka Tixo, eni hlupeka ngawo; Fil. 1. 28.

6 Loku ku lungile kuTixo ukubabela abanihlupayo ukuhlupeka; Isam. 6. 10.

7 Nokunika nina enihlupekayo ukupumula kanye nati, ekubonakaleni kweNkosi uJesu Kristu, i vela ezulwini kanye nezingelosi zamandhla ake, Isam. 14. 13. 1 Tes. 4. 16.

8 Elangabini lomlilo, e pindisela kwaba nga m aziyo uTixo, naba nga laleli ivangeli leNkosi uJesu Kristu; Heb. 10. 27. & 12. 29. 2 Pet. 3. 7. Isam. 21. 8. 1 Tes. 4. 5. Rome 2. 8.

9 Aba za ku lahlwa ngokubujiswa okupakade, be nga bi ko ebusweni beNkosi, na sebukosini bamandhla ayo; Fil. 3. 19. 2 Pet. 3. 7. Isai. 2. 19. isa 2. 8.

10 Nxa i zayo i dunyiswe ngabangcwele bayo, i batyazwe ngabakolwayo bonke, (ngokuba ukuqinisa kwetu kwa koleka kini), nga lomhla. Izihl. 68. 35. & 89. 7.

11 Ngaloko si ya ni kulekela njalo, a ze a tyo uTixo wetu ni fanele ukubizwa, a feze ngamandhla intando yonke yake yokulunga, nomsebenzi wokukolwa; 1 Tes. 1. 3.

12 Ukuze igama leNkosi yetu uJesu Kristu li dunyiswe kini, nani kuyena, njengomusa ka Tixo wetu, neNkosi uJesu Kristu. 1 Pet. 1. 7. & 4. 14.

## ISAHLUKO 2.

KEPA, bazalwane, ngokufika kweNkosi yetu uJesu Kristu, na ngokubutana kwetu kuyo, si ya ni ncenga, Mat. 24. 31. Mark 13. 27. 1 Tes. 4. 16, 17.

2 Ukuba ni nga tyetyi ni zanyazanyiswe enhliziyweni, ni ngetuswa na ngomoya, na ngezwi, na ngencwadi, ngokungati i vela kitina, ku ngukuti usuku lweNkosi lu sondele. Mat. 24. 4. 1 John. 4. 1.

3 A ku nga biko muntu o ni kohlisayo ngandawo; ngokuba a li yi ku fika, uma ku nga ka fiki kuqala ukuhlubuka, a bonakaliswe umuntu wesono, umntwana wokulahlwa; Ef. 5. 6. 1 Tim. 4. 1. Dan. 7. 25. 1 John. 2. 18. John. 17. 12.

4 O pikayo, o zipakamisayo ku nako konke oku tiwa uTixo, nokudunyiswayo; a ze a hlale yena etempelini lika Tixo, ngokungati e nguTixo, e zityaya uTixo. Isai. 14. 13. Hez. 28. 2, 6, 9. Dan. 7. 25. & 11. 36. 1 Kor. 8. 5.

5 A ni kumbuli ini ukuti, lapo ngi kona kini, nga ni tyela loku?

6 Na manje ni ya kwazi okuvimbelayo, a ze a bonakaliswe ngesikati sake.

7 Ngokuba imfihlakalo yokonakala i ya sebenza namanje; kodwa ku kona o vimbelayo a ze a nga be sa ba ko. 1 John. 2. 18. & 4. 3.

8 Kona u ya kubonakaliswa lowo omubi, e ya kumqeda iNkosi uJesu ngomoya womlomo wayo, i m cite ngokubonakala kokufika kwayo; Dan, 7. 10, 11. Jobe 4. 9. Isai. 11. 4. Isam. 2. 16. & 19. 15, 21. isa. 1. 9.

9 Ukuti lo ukufika kwake ku njengokusebenza kuka Satani, ngamandhla onke, na ngezibonakaliso, na ngemimangaliso yamanga, John. 8. 41. Ef 2. 2. Dut. 13. 1. Mat. 24. 24.

10 Na ngokukohlisa konke kokubi kwababubayo; ngokuba be ngamkelanga utando lweqiniso, ukuba ba sindiswe. 2 Kor. 2. 15.

11 Ngaloku uTixo u ya kubatumela imisebenzi emikulu edukisayo, ba ze ba kolwe amanga; Rome 1. 24. 1 Ama. 22. 22. Hez. 14. 9. Mat. 24. 5, 11. 1 Tim. 4. 1.

12 Ba lahlwe bonke aba nga kolwa iqiniso be tokoza ngokungalungi. Rome 1. 32.

13 Kepa tina nga si m bonga uTixo njalo ngani, bazalwane abatandiweyo iNkosi, ngokuba uTixo wa ni ketela ukusindiswa ekuqaleni, ngokuhlanza kuka Moya, no ngokukolwa iqiniso; isa. 1. 3. 1 Tes. 1. 4. Ef. 1. 4. Luk. 1. 75. 1 Pet. 1. 2.

14 A ni bizele kuko ngevangeli letu, ni ze ni zuze ubukosi buka Jesu Kristu iNkosi yetu. John. 17. 22. 1 Tes. 2. 12. 1 Pet. 5. 10.

15 Ngako, bazalwane, qinisani, ni gcine imiyalo ena fundiswa, nokuba ku ngezwi letu, nokuba ku ngencwadi yetu. Fil. 4. 1. 1 Kor. 11. 2. & 16. 13. isa. 3. 6.

16 uJesu Kristu iNkosi yetu, yena, noTixo uBaba wetu owa si tanda, wa si nika ngomusa ukutokoza okupakade, netemba elilungileyo. isa. 1. 1, 2. 1 John. 4. 10. Isam. 1. 5. 1 Pet. 1. 3.

17 Ka zi tokozise izinhliziyo zenu, a ni qinise emazwini onke, na semisebenzini elungileyo. 1 Kor. 1. 8. 1 Tes. 3. 13. 1 Pet. 5. 10.

## ISAHLUKO 3.

KEPA, bazalwane, si kulekeleni, ukuba izwi leNkosi li kauleze, li dunyiswe, njengokuba li dunyiswa kinina; Ef. 6. 19. Kol. 4. 3 1 Tes. 5. 25.

2 Si ze si kululwe kubantu abedukileyo nababi; ngokuba be nge nakukolwa bonke. Imis. 28. 24. Rome 10. 16. & 15. 31.

3 Kepa iNkosi i kolekile, e za kuniqinisa, i ni gcine ebubini. 1 Kor. 1. 9. 1 Tes. 5. 24. John. 17. 15. 2 Pet. 2. 9.

4 Si yetemba iNkosi ngani, si ti, loku esi ni yala ni sa kwenza, ni ya kukwenza. 2 Kor. 7. 16. Gal. 5. 10.

5 iNkosi a i qondise izinhliziyo zenu otandweni luka Tixo, na sekubekezeleni kuka Kristu. 1 Kron. 29. 18. 1 Tes. 1. 3.

6 Si ya ni yala, bazalwane, ngegama leNkosi yetu uJesu Kristu, ukuba nahlukane nabazalwane bonke aba hamba kabi, be nga hambi ngemiyalo ena i zwa ngati. Rome 16. 17. 1 Tim. 6. 5. 1 Kor. 5. 11. 1 Tes. 4. 11. & 5. 14. isa. 2. 15.

7 Ni yazi nina, ku fanele ni lingise tina; ngokuba a si hambanga kabi pakati kwenu; 1 Kor. 4. 16. & 11. 1. 1 Tes. 1. 6, 7. & 2. 10.

8 A si dhlanga ukudhla komuntu ngeze; kepa sa sebenza emini na sebusuku ngokuqinisa na ngokukutala, ukuba si nga sindi muntu wa kini; Imis. 18. 3. & 20. 34. 2 Kor. 11. 9. 1 Tes. 2. 9.

9 A senzanga ngokuba be si nge namandhla, senza ukuba si be isiboniso kinina, ni ze ni si lingise. 1 Kor. 9. 6. 1 Tes. 2. 6.

10 Lapo si se kona kini sa ni yala loku, ukuti, uma umuntu e nga vumi ukusebenza, a ka nga dhli. Gen. 3. 19. 1 Tes. 4. 11.

11 Si zwile ku tiwa, ba kona abatile pakati kwenu abahamba kabi, be nga sebenzi luto, ba hlola okwabanye. 1 Tes. 4 11. 1. Tim. 5. 13. 1 Pet. 4. 15.

12 Abanjalo si ya ba yala, si ba ncenge ngeNkosi yetu uJesu Kristu, ukuba ba sebenze ngokutula, ba dhle okwabo ukudhla. 1 Tes. 4. 11. Ef. 4. 28.

13 Kepa nina, bazalwane, a ni nga katali ukwenza okulungileyo. Gal. 6. 9.

14 Uma e kona umuntu o nga laleli izwi letu nga lencwadi, m bhekisiseni lowo, ni nga hlangani naye, a ze a be namahloni. Mat. 18. 17. 1 Kor. 5. 9, 11.

15 Kodwa ni nga m patisi okwesita; ni m luleke ngokomzalwane. Levi 19. 17. 1 Tes. 5. 14. Titusi 3. 10.

16 iNkosi yokutula a i ni nike ukutula njalo ngendawo zonke iNkosi a i be kinina nonke. Rome 15. 33. 1 Kor. 14. 33. 1 Tes. 5. 23.

17 Ukukonza kwami, mina Paule, ngesandhla sami, esi isiboniso ezincwadini zonke; ku njalo ukuloba kwami. 1 Kor. 16. 21. Kol. 4. 18.

18 Umusa weNkosi yetu uJesu Kristu a u be kinina nonke. Ameni. Rome 16. 24.

INCWADI YOKUQALA KA PAULE UMPOSTOLI

# KUTIMOTE.

## ISAHLUKO 1.

UPAULE, umpostoli ka Jesu Kristu, ngomyalo ka Tixo umSindisi wetu, noKristu Jesu, o itemba letu; Gal. 1. 1. isa. 2. 3. & 4. 10. Titusi 1. 3. Kol. 1. 27.

2 KuTimote, umntanami ngokukolwa; a ku be kuye umusa, nesihau, nokutula, oku vela kuTixo uBaba wetu, na kuKristu Jesu iNkosi yetu.
Imis. 16. 1. 1 Kor. 4. 17. Titusi 1. 4. 2 Tim. 1. 2.

3 Yenza njengokuba nga ku ncenga, u hlale Efesu, ngi sa ya eMakedonia, ukuze u ba yale abatile ba nga fundisi okunye. Fil. 2. 24. Gal. 1. 6, 7. isa. 6. 3.

4 Ba nga laleli izinganekwane, nezincwadi zokuzalwa ezi nge nakupela, ezi banga inkani ku nokokwakiwa uTixo oku ngokukolwa.
isa. 4. 7. & 6. 4. 2 Tim. 2. 14, 23. Titusi 1. 14. & 3. 9.

5 Kepa ukugcina komyalo ku ukutanda oku vela enhliziyweni emhlope, na sekwazini okulungileyo, na sekukolweni oku nge nakuzenzisa;
Rome 13. 10. Gal. 5. 14. 2 Tim. 2. 22.

6 Abanye beduka kuloku, ba cezukele ekukulumeni oku ize; isa. 6. 20.

7 Be funa ukuba ba be abafundisi bomteto, be nga kwazi aba ku tyoyo, naba ku qinisayo. isa. 6. 4.

8 Kepa si yazi umteto u lungile, uma umuntu e hamba ngomteto; Rome 7. 12.

9 E kwazi loku, ukuti, umteto a u miselwe olungileyo, u miselwa aba nge namteto, nabangalaleliyo, nabangakonziyo, nabonayo, nabangahlanzekiyo, nabahlekisayo, nababulala oyise, nababulala onina, nababulala abantu,
Gal. 3. 19. & 5. 23.

10 Nezifebe, nabesilisa aba hlobonga abesilisa, nabatengisa ngabantu, naba namanga, nabaqinisa manga, noma ku kona okunye oku pambene nokufundisa okulungileyo;
isa. 6. 3. 2 Tim. 4. 3. Titusi 1. 9. & 2. 1.

11 Njengokwevangeli lobukosi lika Tixo o bongekayo, engi tenjiswe lona.
isa. 6. 15. 1 Kor. 9. 17. Gal. 2. 7. isa. 2. 7. Titusi 1. 3.

12 Ngi ya m bonga uKristu Jesu iNkosi yetu, o ngenzele amandhla, ngokuba wa e ti ngi kolekile, wa ngi beka enkonzweni; 1 Kor. 7. 25.
2 Kor. 3. 6. & 4. 1. & 12. 9. Kol. 1. 25.

13 Mina e kade ngi ngotukayo, nozingelayo, nohlupayo; kepa nga haukelwa, ngokuba nga ngi kwenza ngokungazi, ngi nga kolwa; Imis. 8. 3.
Luk. 23. 34. John. 9. 39. Imis. 3. 17. & 26. 9.

14 Umusa weNkosi yetu wa vama kakulu, kanye nokukolwa nokutanda oku kuKristu Jesu. Rome 5. 20.
1 Kor. 15. 10. 2 Tim. 1. 13. Luk. 7. 47.

15 Li iqiniso lelizwi, li fanele ukubongwa nokubongwa, lokuti, uKristu Jesu weza emhlabeni ukusindisa izoni, engi isikulu kuzo. isa. 3. 1. & 4. 9. 2 Tim. 2. 11.
Titusi 3. 8. ‖ Mat. 9. 13. Mark 2. 17. Rome 5. 8. 1 John. 3. 5.

16 Kepa nga haukelwa nga loku, ukuba uJesu Kristu a bonise ngami, engi isoni esikulu, ukubekezela konke, ngi be isiboniso kwaba za kukolwa uye, ba ze ba be nokupila okupakade.
2 Kor. 4. 1. Imis. 13. 39.

17 Kuyo iNkosi emiyo pakade, engabubiyo, engabonwayo, uTixo yedwa, a ku be udumiso nobukosi, ku ze ku be pakade. Ameni. Izihl. 10. 16.
Dan. 7. 14. isa. 6. 16. Rome 1. 23. & 16. 27. John. 1. 18. Heb. 11. 27. Jude 25. 1 Kron. 29. 11.

18 Lomyalo ngi ya u nika wena, Mntanami Timote, njengokuprofetiweyo pambili ngawe ukuba u lwe ukulwa okulungileyo ngako; 2 Tim. 2. 2.
isa. 4. 14. & 6. 12, 13. 2 Tim. 2. 3. & 4. 7.

19 U be nokukolwa, nenhliziyo emhlope, aba i lahlile abanye, ba felwa ukukolwa; isa. 3. 9. & 6. 9.

20 Aba kubona oHumenio noAlesando, engi ba nike kuSatani, ba fundiswe ukuba ba nga tuki. 2 Tim. 2. 17.
& 4. 14. 1 Kor. 5. 5. Imis. 13. 45.

## ISAHLUKO 2.

KUQALA kuko konke ngi ya yala, ukuba ukucela, nokunxusa, nokukuleka, nokubonga, kwenzelwe abantu bonke:

2 Amakosi, nabo bonke aba izikulu; ukuze si hlale kahle si be nokutula, ngako konke ukulunga nobuqoto.
Ezra 6. 10. Jer. 29. 7. Rome 13. 1.
3 Ngokuba loku kuhle, ku ya bongeka ebusweni bomSindisi wetu uTixo,
Rome 12. 2. isa. 1. 1. & 5. 4. 2 Tim 1. 9.
4 O tanda ukuba abantu bonke ba sindiswe, ba lazi iqiniso. Hez. 18. 23.
John. 3. 16, 17, & 17. 3. Titusi 2. 11.
2 Pet. 3. 9. 2 Tim. 2. 25.
5 Ngokuba munye uTixo, munye umLamuli pakati kuka Tixo nabantu, uye lomuntu uKristu Jesu,
Rome 3. 30. Gal. 3. 20. Heb. 8. 6. & 9. 15.
6 Owa zinika yena a be isihlaulo sabo bonke, isiqiniso ezikatini ezifaneleyo;
Mat. 20. 28. Ef. 1. 7. Titusi 2. 14.
1 Kor. 1. 6. 2 Tes. 1. 10. ‖ Rome 5. 6.
Gal. 4. 4. Ef. 1. 9. & 3. 5.
7 Enga bekwa ummemezi nompostoli waso (ngi tyo iqiniso, a ngi qambi manga), umfundisi wabezizwe ngokukolwa na ngeqiniso. Ef. 3. 7, 8.
2 Tim. 1. 11. Rome 9. 1. & 11. 13. & 15. 16.
Gal. 1. 16.
8 Ngako ngi ya tanda ukuba amadoda a kuleke ezindaweni zonke, e pakamisa izandhla ezimhlope, e nge nalulaka nankani. Mal. 1. 11.
John. 4. 21. Izihl. 134. 2. Isai. 1. 15.
9 Njalo abesifazana a ba hlobe ngezingubo ezifaneleyo, ba be nokuhlonipa nokuqonda, be nga hlobi ngezinwele ezalukiweyo, na ngegolide na ngamaparele na ngezingubo ezi nentengo enkulu; 1 Pet. 3. 3.
10 A ba hlobe ngemisebenzi emihle; loku ku fanele abesifazana aba tyoyo be ti, ba ngabamkonzayo uTixo.
11 Owesifazana ka funde, e nokutula nokulalela kahle.
12 Kepa a ngi m vumeli owesifazana a fundise, a be namandhla pezu kwendoda; ka hlale a be nokutula.
1 Kor. 14. 34. Ef. 5. 24.
13 Ngokuba uAdamu wa datyulwa kuqala, andu kudatyulwa uEva.
Gen. 1. 27. & 2. 18, 22. 1 Kor. 11. 8, 9.
14 Futi uAdamu ka kohliswanga, kodwa owesifazana, e kohliswa, weqa umteto.
Gen. 3. 6. 2 Kor. 11. 3.
15 Kepa u ya kusindiswa ngokuzala abantwana, uma be hlala ngokukolwa, na ngokutanda, na ngobungcwele, na ngokuqonda.

## ISAHLUKO 3.

LELIZWI li qinisile, lokuti, uma umuntu e fisa ukubekwa umbonisi, u ya nxanela umsebenzi omuhle.
isa. 1. 15. Imis. 20. 28. Fil. 1. 1. Ef. 4. 12.
2 Ku fanele umbonisi a be ongasolekiyo, indoda e nomfazi munye, ebhekisisayo, eqondileyo, e hamba ngokufaneleyo, e pata kahle abapambukeleyo, efundisayo, Titusi 1. 6. Isa. 5. 9. 2 Tim. 2. 24.
3 E nga bi isidakwa, e nga bi uhlanya; e nga bi umfisi kepa emnene, e nga xabani, e nga nxaneli imali;
2 Tim. 2. 24. 1 Pet. 5. 2.
4 E mela kahle indhlu yake, abantwana bake be m lalela, be nokuhlonipa kahle;
5 (Ngokuba uma umuntu e ngazi ukumela eyake indhlu, a nga gcina kanjani ibandhla lika Tixo.)
6 A nga bi e sandu kukolwa, funa a zikukumeze, ehlelwe ukulahlwa kuka Satani. Isai. 14. 12.
7 Ku m fanele futi ukuba a tuswe aba ngapandhle, funa ehlelwe ukutukwa nesihibe sika Satani. Imis. 22. 12.
1 Kor. 5. 12. 1 Tes. 4. 12. isa. 6. 9. 2 Tim. 2. 26.
8 Ku njaloke nezikonzi, ku zi fanele zi be abahlonipekayo, zi nge nakukuluma okubili, zi nga bi izidakwa, zi nga fisi imfuyo embi; Imis. 6. 3. Levi 10. 9.
Hez. 44. 21.
9 Zi bambisise imfihlakalo yokukolwa ngenhliziyo emhlope. isa. 1. 19.
10 A zi lingwe kuqala, zandu kubekwa izikonzi, zi nge nansolo.
11 Ku njalo nomkabo, ku ba fanele ba be abahlonipekayo, be nga bi abahlebayo, be ngabaqondayo, abakolekayo ngako konke. Titusi 2. 3.
12 Izikonzi a zi be amadoda a nabafazi ngabanye, zi mela kahle abantwana bazo nezindhlu zazo.
13 Ngokuba aba izikonzi ezi konzile kahle, ba zenzela ukuma okuhle, nesibindi esi kulu ekukolweni oku kuKristu Jesu. Mat, 25. 21.
14 Ngi ku lobela loku, ngetemba ngo ze ngi fike kuwena masinyane;
15 Kepa, uma ngi libele, ukuze wazi ukuhamba oku ku fanele endhlini ka Tixo, e ibandhla lika Tixo opilayo, e insika nesisekelo seqiniso.
Ef. 2. 21, 22. 2 Tim. 2. 20.
16 Ku vunyelwa ukuti, inkulu imfihlakalo yokukonza, uTixo wa bonakala ngenyama, wa dunyiswa uMoya, wa bonwa izingelosi, wa shunyayelwa ezi-

zweni, wa koleka emhlabeni, wamkelwa pezulu ebukosini. John. 1. 14.
1 John. 1. 2. Mat. 3. 16. John. 1. 32, 33. & 15. 26. & 16. 8, 9. Rome 1. 4. 1 Pet. 3. 18. 1 John. 5. 6. ‖ Mat. 28. 2. Mark. 16. 5. Luk. 2. 13. & 24. 4. John. 20. 12. 1 Pet. 1. 12. ‖ Imis. 10. 34. & 13. 46, 48. Rome 10. 18. Ef. 3. 5–10. isa. 2. 7. Kol. 1. 6, 23, 27. Luk. 24. 51. Imis. 1. 9. 1 Pet. 3. 22.

## ISAHLUKO 4.

KEPA uMoya u tyo ngokupimisela, u ti, ngezikati zokugcina, abanye ba ya kuhlubuka ekukolweni, ba lalele omoya abedukisayo, nokufundisa kwamademone; John. 16. 13. 1 Tes. 2. 3. 2 Tim. 3. 1. 2 Pet. 3. 3. 1 John. 2. 18. Jude 4, 18. ‖ 1 Pet. 1. 20. Dan. 11. 37. Isam. 9. 20. & 16. 14.

2 Ngokukohlisa kwaba kuluma manga, aba tyisisiweyo enhliziyweni yabo; Rome 16. 18. 2 Pet. 2. 3. Ef. 4. 19.

3 Be nqabela ukuganana; be yala ukuba ku nga dhliwa ukudhla, a kwenzayo uTixo ukuba kwamkelwe ngokubonga ibo abakolwayo, be lazi iqiniso. Kol. 2. 20, 21. Heb. 13. 4. Rome 14. 3, 17. 1 Kor. 8. 8. Gen. 1. 29. & 9. 3. Rome 14. 6.

4 Ngokuba konke okudatyulwa uTixo kuhle; a ku ko luto lokudelwa, ku kwamkelwa ngokubonga; Rome 14. 14, 20.

5 Ngokuba kwenziwa kuhle ngezwi lika Tixo, na ngokukuleka.

6 Uma u ba kumbuza abazalwane loku, u ya kuba isikonzi esilungileyo sika Jesu Kristu, wondhliwa ngamazwi okukolwa; nawokufundisa okuhle, o ku qondileyo. 2 Tim. 3. 14, 15.

7 Kodwa u dele izinganekwane zabantu, ezi ize; u sebenze umsebenzi wokukonza uTixo. isa. 1. 4. & 6. 20. 2 Tim. 2. 16, 23. & 4. 4. Titusi 1. 14. Heb. 5. 14.

8 Ngokuba ukusebenza umsebenzi womzimba ku siza incozana; kepa ukukonza ku siza indawo zonke; ku tembisa ukupila kwamanje nokuzayo. Kol. 2. 23. isa. 6. 6. Izihl. 37. 4. & 84. 11. & 112. 2, 3. & 145. 19. Mat. 6. 33. Mark 10. 30.

9 Li iqiniso lelizwi, li fanele ukubongwa nokubongwa. isa. 1. 15.

10 Ngaloku si ya sebenza, si tukwa, ngokuba si m etemba uTixo opilayo, o ngumSindisi wabantu bonke, kakulu wabakolwayo. 1 Kor. 4. 12. isa. 6. 17. Izihl. 36. 6. & 107. 2, 6.

11 Yala loku, u ku fundise. isa. 6. 2.

12 A ku nga bi ko umuntu o delayo ubutya bako; u be umboniso wabakolwayo, ngezwi, na ngokuhamba, na ngokutanda, na ngokukolwa, na ngobumhlope. 1 Kor. 16. 11. Titusi 2. 7. 1. Pet. 5. 3.

13 Bambelela ekufundeni, na sekukulekeni, na sekufundiseni, ngi ze ngi fike.

14 U nga kohlwa isipiwo esi kuwe, esa nikwa kuwe ngokuprofeta, na ngokubekwa kwezandhla zamalunga.

15 Qonda lezizinto, u bambelele kuzo, ku ze ku be sobala kubo bonke ukuqubeka kwako. isa. 1. 18. & 5. 22. Imis. 6. 6. & 8. 17. & 13. 3. & 19. 6. 2 Tim. 1. 6.

16 U ziqapele wena, nokufundisa kwako; u me kuloko; ngokuba uma wenze njalo, u ya kuzisindisa wena, naba ku zwayo. Imis. 20. 28. Hez. 33. 9. Rome 11. 14.

## ISAHLUKO 5.

UNGA soli ilunga; u li ncenge njengoyihlo, nabatya njengabafo wenu; Levi 19. 32.

2 Abesifazana abadala njengonyoko; abatya njengodade wenu, ngobumhlope bodwa.

3 Dumisa abafelokazi, aba ngabafelokazi isibili.

4 Kepa uma ku kona umfelokazi o nabantwana, noma e nabazukulwana, a ba qale ba funde ukuhlonipa indhlu ya kwabo, ba buyisele okufaneleyo kubazali babo, ngokuba kuhle loku, ku ya bongeka pambi kuka Tixo. Gen. 45. 10, 11. Mat. 15. 4. Ef. 6. 1, 2. isa. 2. 3.

5 Yena o ngumfelokazi isibili, e yedwa, u ya m etemba uTixo, u ya hlala e kuleka, e nxusa ebusuku na semini. 1 Kor. 7. 32. Luk. 2. 37. Imis. 26. 7.

6 Kepa yena o hlala ngokobutakataka, u file noma e kona. Jak. 5. 5.

7 U yale loku, ukuba ba nga bi nakusolwa. isa. 4. 11.

8 Kepa uma ku kona umuntu o nga bonisi aba kwake, kakulu abendhlu yake, u hlubukile ekukolweni, mubi kunongakolwayo. Isai. 58. 7. Gal. 6. 10. 2 Tim. 3. 5. Titusi 1. 16.

9 A ka nga balwa umfelokazi o nge neminyaka emashumi a isitupa, umka ndodanye. Luk. 2. 36. isa. 3. 2.

10 E tuswa ngemisebenzi emihle; uma ondhle abantwana, uma e pate kahle abangenisayo, uma e hlanze izinyawo zabangcwele, uma e hlenge abahlu-

pekayo, uma e bambelele kuyo yonke
imisebenzi elungileyo. Imis. 16. 15.
Heb. 13. 2. Gen. 18. 4. Luk. 7. 38, 44.
John. 13. 5, 14.

11 Kepa u ba nqabe abafelokazi abatya; ngokuba nxa se be bensile nga ku-Kristu, ba ya kufuna ukugana;
12 Be necala lokulahlwa, ngokuba be
citile ukukolwa kwabo kwakuqala.
13 Futike ba jwayela ukuvilapa, be
ndinda izindhlu ngezindhlu, kepa a ba vilapi ku be kupela, ba buya ba xoxe izindaba, be hlola okwabanye, be kuluma oku nga ba faneleyo. 2 Tes. 3. 11.
14 Ngako ngi ya tanda ukuba abesifazana abatya ba gane, ba zale abantwana, ba bonise indhlu, be nga m niki opikayo ituba lokutuka.
1 Kor. 7. 9. isa. 6. 1. Titusi 2. 8.
15 Ngokuba namanje, abanye se be
hlubukile, ba m landela uSatani.
16 Uma ku kona okolwayo, noma owesilisa noma owesifazana, o nabafelokazi, ka ba size, ibandhla li nga sindwa, ukuze li ba size aba ngabafelokazi isibili.
17 Amalunga a melayo kahle a ku
tiwe a fanele ukutuswa nokutuswa, kakulu lawo a kutele ngezwi na ngokufundisa. Rome 12. 8. 1 Kor. 9. 10, 14.
Gal. 6. 6. 1 Tes. 5. 12, 13. Imis. 28. 10.
18 Ngokuba umbalo u ti, U nga faki
isifonyo enkabini e bulayo; nokuti, Osebenzayo u fanele a ku kokelwayo.
Dut. 25. 4. 1 Kor. 9. 9. Levi 19. 13.
19 U nga lahli ilunga ngecala, uma li
nga qiniswa ofakazi ababili, nokuba batatu. Dut. 19. 15.
20 Abonayo u ba sole pambi kwabo
bonke, ba ze besabe abanye. Gal. 2. 14.
Titusi 1. 13. Dut. 13. 11.
21 Ngi ku yala pambi kuka Tixo, no-Kristu Jesu, nezingelosi eziketiweyo, ukuba u gcine lezizinto, u nga qali u zindhlekele, u ngenzi luto ngokutanda omunye ku nomunye. isa. 6. 13.
2 Tim. 2. 14. & 4. 1.
22 U nga tyetyi u beke izandhla pezu
komuntu; u nga hlanganyeli ukona nabanye, u zigcine u be mhlope.
Imis. 6. 6. isa. 4. 14. 2 Tim. 1. 6. 2 John. 11.
23 U nga bi u sa puza amanzi odwa; u
puze iwaini incozana, ngenxa yesisu sako, nokugula kwako futifuti.
Izihl. 104. 15.
24 Izono zabanye abantu zi sobala, zi
yandulela ekwahlulweni; kepa zi ya ba landela abanye; Gal. 5. 19.
25 Ku njalo nemisebenzi emihle i sobala; nayo e nge njalo, i nge siteke.

## ISAHLUKO 6.

BONKE aba izigqili pansi kwejokwe, ma ba ti amakosi abo a fanele ukutuswa njalo, ukuba ku nga tukwa igama lika Tixo nokufundisa. Ef. 6. 5.
1 Pet. 2. 19. Isai. 52. 5. Rome 2. 24.
Titusi 2. 5, 8, 9.
2 Aba namakosi a kolwayo, a ba nga
wa deli, ngokuba a ngabazalwane; kepa a ba wa konze, ngokuba a ngabakolwayo nabatandekayo, a hlanganyela umsebenzi omuhle. Fundisa loku, u yale.
Kol. 4. 1. isa. 4. 11.
3 Uma ka kona umuntu o fundisa okunye, e nga vumeli amazwi aqinisileyo, amazwi eNkosi yetu uJesu Kristu, nokufundisa oku fanele ukukonza,
isa. 1. 3, 10. 2 Tim. 1. 13. & 4. 3. Titusi 1. 1, 9.
4 U ya zikukumeza, e ngazi luto; u ya
tanda imibuzo nokupikisana, oku vela kuko umona, nenkani, nokutuka, nokuzindhla okubi. 1 Kor. 8. 2. isa. 1. 4, 7.
2 Tim. 2. 23. Titusi 3. 9.
5 Nokukulumisana kwabantu abonakeleyo ngenhliziyo, aba ntula iqiniso, be ti ukuceba ku ukukonza. Yahlukana nabanjalo. 1 Kor. 11. 16. isa. 1. 6.
Titusi 1. 11. 2 Pet. 2. 3. Rome 16. 17.
2 Tim. 3. 5, 8.
6 Kepa ukukonza ku nokwenama ku
ukuceba okukulu. Amazwi 15. 16.
Heb. 13. 15.
7 A si zanga naluto emhlabeni; ku
sobala si nge muke naluto. Jobe 1. 21.
Izihl. 49. 17. Amazwi 27. 24. Ums. 5. 15.
8 Uma si nokudhla nezambato, a sename. Gen. 28. 20.
9 Aba tanda ukufuya behlelwa ukulingwa, nogibe, nezinkanuko eziningi ezi ize, ezonayo, ezi tyonisa abantu ekufeni na sekubujisweni. Amazwi 15. 27.
Mat. 13. 22. Jak. 5. 1. isa 1. 19. & 3. 7.
10 Ngokuba ukutanda imali ku impande yako konke okubi; abanye ngokuifisa ba hlubukile ekukolweni, ba zigwaza ngezinsizi eziningi. Eks. 23. 8.
Dut 16. 19.
11 Kepa wena, muntu ka Tixo, balekela loku, u lande ukulunga, nokukonza, nokukolwa, nokutanda, nokubekezela, nobunene. 2 Tim. 2. 22. & 3. 17.
Dut. 33. 1.
12 Yilwa ukulwa okulungileyo kokukolwa, u bambelele ekupileni okupakade, owa bizelwa kuko, wa vuma

ukuvuma okulungileyo pambi kofakazi
abaningi. 1 Kor. 9. 25, 26. isa. 1. 18
2 Tim. 4. 7. Fil. 3. 12, 14.
13 Ngi ku yala pambi kuka Tixo o
pilisayo konke, na pambi kuka Kristu
Jesu, owa qinisa ukuvuma okulungileyo
pambi kuka Pontio Pilatu, isa. 5. 21.
Dut. 32. 39. John. 5. 21. ‖ Mat. 27. 11.
John. 18. 37. Isam. 1. 5. & 3. 14.
14 Ukuba u londe umyalo u nge nabala,
u nge nakusoleka, ku ze ku be
ukubonakala kweNkosi yetu uJesu
Kristu;
Fil. 1. 6, 10. 1 Tes. 3. 13. & 5. 23.
15 O za kubonisa kona ngezikati ezifaneleyo
uSomandhla obongekayo, oyedwa,
iNkosi yamakosi, umBusi wababusi;
isa. 1. 11, 17. Isam. 17. 14. & 19. 16.
16 O nge nakufa yena yedwa, e hlala
ekukanyeni oku nge nakusondelwa, o
nga bonwanga muntu, o nge bonwe; a
ku be kuye udumiso namandhla a pakade.
Ameni. Jude 25.
Isam. 1. 6. & 4. 11. & 7. 12.
17 Ba yale abafuyileyo lapa emhlabeni,
ukuba ba nga zikukumezi, ba tembe
imfuyo e ngemiyo; a ba m etembe uTixo
opilayo, o si nika konke ku vame, si
ze si tokoze ngako; Mark 10 24.
Amazwi 23. 5. 1 Tes. 1. 9. isa. 3. 15. & 4. 10.
Imis. 14. 17. & 17. 25.
18 Ba yale ukuba benze okuhle, ba vame
imisebenzi elungileyo, ba pe ngesihle,
babele; Luk. 12. 21. isa. 5. 10.
Titusi 3. 8. Rome 12. 13. Gal. 6. 6.
Heb. 13. 16.
19 Be zibekelela isisekelo esihle, si
bekelwa okuzayo, ukuze ba bambelele
ekupileni okupakade.
Mat. 6. 20. & 19. 21.
20 Au Timote, gcina okubekiweyo kuwe,
u dele ukukuluma oku ize, nokupikisana
oku tyaywa ukwazi;
2 Tim. 1. 14. & 2. 14. & 3. 9.
Titusi 1. 9, 14. & 3. 9. Isam. 3. 3. isa. 1. 4.
21 Aba ku vumayo abanye, beduka
ekukolweni. Umusa a u be kuwe.
Ameni. isa. 1. 6, 19. 2 Tim. 2. 18.

---

INCWADI YESIBILI KA PAULE UMPOSTOLI

# KUTIMOTE.

## ISAHLUKO 1.

UPAULE, umpostoli ka Jesu Kristu
ngentando ka Tixo, ngokwesitembiso
sokupila oku kuKristu Jesu.
2 Kor. 1. 1. Ef. 3. 6. Titusi 1. 2. Heb. 9. 15
2 KuTimote, umntanami otandekayo;
a ku be umusa, nobubele, nokutula, oku
vela kuTixo uYise, na kuKristu Jesu
iNkosi yetu. 1 Tim. 1. 2.
3 Ngi ya m bonga uTixo engi m konzayo
njengokoko bami ngenhliziyo
emhlope, loku ngi ku kumbula njalonjalo
ekukulekeni kwami ebusuku na
semini; Rome 1. 8. Ef. 1. 16.
Imis. 22. 3. & 23. 1. & 27. 23.
Rome 1. 9. Gal. 1. 14. 1 Tes. 1. 2.
4 Ngi fisa ukukubona, ngi kumbula
izinyembezi zako, ukuze ngi gcwaliswe
ukutokoza; isa. 4. 9, 21.
5 Uma ngi kumbula ukukolwa kwako
oku nge nakuzenzisa, a e nako kuqala
unyokokulu uLoisi, nonyoko uUnike;
ngi yetemba ngi ti u nako nawe.
1 Tim. 1. 5. & 4. 6. Imis. 16. 1.
6 Ngako ngi ku kumbuza ukuba u vutele
isipo sika Tixo, esi kuwe ngokubeka
izandhla zami.
1 Tes. 5. 19. 1 Tim. 4. 14.
7 Ngokuba uTixo a ka si nikanga
umoya wobugwala; wa si nika owamandhla,
nowokutanda, nowokuqonda.
Imis. 1. 8. Rome 8. 15.
8 Ngako a u nga bi nazinhloni ngezindaba
zeNkosi yetu, na ngami, isibotywa
sayo, kepa hlanganyela nati ukuhlupeka
ngenxa yevangeli ngokwamandhla
ka Tixo, Isam. 1. 2. Ef. 3. 1.
Kol. 1. 24. isa. 4. 5.
9 O si sindisile, wa si biza ngokubiza
okungcwele; ka si bizanga ngemisebenzi
yetu, kodwa wa si biza ngokubona
kwake, na ngomusa, esa u piwayo ngaye
uKristu Jesu, isikati si nga ka biko;
1 Tim. 1. 1. Heb. 3. 1. & 8. 28.
Rome 3. 20. & 9. 11. & 16. 25.
Ef. 1. 4. & 3. 11. Titusi 1. 2. & 3. 5.
1 Pet. 1. 20.
10 Kepa se u bonakaliswe kaloku ngokubonakala
komSindisi wetu uJesu
Kristu, owa kwahlula ukufa, wa veza

ukupila nokuhlala oku nge nakupela
ngalo ivangeli; Rome 16. 26. 1 Pet. 1. 20.
1 Kor. 15. 54, 55. Heb. 2. 14.
11 E nga bekelwa lona ummemezi, no-
mpostoli, nomfundisi wezizwe.
1 Tim. 2. 7. isa. 4. 17.
12 Ngaloku ngi ya hlupeka nga lezi-
zinto; kodwa a ngi nazinhloni, ngoku-
ba ngi ya m azi engi kolwa uye, ngi ye-
temba ngi ti, u namandhla okugcina
engi ku bekileyo kuye ku ze ku fike
lolosuku. 1 Pet. 4. 19. 1 Tim. 6. 20.
isa. 2. 9. & 4. 8.
13 Bambelela kuwo umboniso wama-
zwi aqinisileyo, o wezwayo kimi, ngo-
kukolwa nokutanda oku kuKristu Jesu.
isa. 3. 14. Titusi 1. 9. Heb. 10. 23.
Rome 2. 20. & 6. 17. 1 Tim. 1. 10. & 6. 3.
isa. 2. 2. 1 Tim. 1. 14.
14 Loku oku bekiweyo kuwe ku gcine
ngoMoya o ingcwele o hlala kitina.
Rome 8. 11.
15 U ya kwazi loku, ukuti, bonke aba
seAsia ba ngi shiyile, aba kubona oFu-
gelo noHermogene. Imis. 19. 10.
isa. 4. 10. 16.
16 iNkosi a i nike indhlu ka Onesi-
foro inhlanhla; ngokuba wa ngi toko-
zisa kaningi, wa e nge nanhloni ngoku-
botywa kwami. Mat. 5. 7. isa. 4. 19.
Filemone 7. Imis. 28. 20.
17 Kepa e se fike eRoma wa ngi funi-
sisa kakulu, wa ngi fumana.
18 iNkosi a i m nike ukuba a fumane
inhlanhla eNkosini nga lolosuku. Ko-
nke ukungikonza kwake eEfesu u ya
kwazi kakulu. Mat. 25. 34–40. Heb. 6. 10.

## ISAHLUKO 2.

NGAKO wena, mntanami, yiba nama-
ndhla ngomusa o kuKristu Jesu.
1 Tim. 1. 2. isa. 1. 2. Ef. 6. 10.
2 Loku o ku zwileyo kimina, ku qini-
swa ngofakazi abaningi, u ku beke ku-
bantu abaqinisileyo, aba za kufanela
ukufundisa abanye. isa. 1. 13. & 3. 10, 14.
1 Tim. 1. 18. Titusi 1. 9.
3 Kutazela wena ekuhlupekeni nje-
ngebuto elihle lika Jesu Kristu.
isa. 1. 8. 1 Tim. 1. 18.
4 A ku ko muntu ohlaselayo o zibha-
bisa ngemisebenzi yokuhlala kwake
lapa, a ze a be muhle komemayo impi.
5 Kepa uma umuntu e ncintisana na-
banye, ka hlotyiswa ngomqele e nga
ncintisani ngokomteto. 1 Kor. 9. 25, 26.
6 Umlimi o sebenzayo u fanele a qale
a zuze izitelo. 1 Kor. 9. 10.
7 Qonda engi ku tyoyo; iNkosi a i ku
nike ukuqonda ngako konke.
8 Kumbula uJesu Kristu, owa vuka
kwabafileyo, owenzalo ka Davida, nje-
ngevangeli lami; 1 Kor. 15. 1, 4, 20.
Rome 2. 16.
9 Engi hlupeka ngalo, ngi ze ngi bo-
tywe, njengowenzayo okubi; kepa izwi
lika Tixo a li botyiwe.
Imis. 9. 16. & 28. 31. isa. 1. 12.
Ef. 3. 1. & 6. 19, 20. Fil. 1. 7, 13, 14.
10 Ngaloku ngi ya bekezela kuko ko-
nke ngenxa yabaketiweyo, ukuze nabo
ba zuze ukusindiswa oku kuKristu Je-
su, kanye nobukosi obupakade.
Ef. 3. 13. Kol. 1. 24. 2 Kor. 1. 6.
11 Li qinisile izwi lokuti, Uma si file
njengaye, si ya kupila kanye naye;
1 Tim. 1. 15. Rome 6. 5, 8. 2 Kor. 4. 10.
12 Uma si bekezela, si ya kubusa ka-
nye naye: uma si m pika, naye u ya
kusipika; Rome 8. 17. Mat. 10. 33.
13 Uma si nga qinisi, yena u ya ku-
hlala e qinisile; a nge zipike yena.
Rome 3. 3. Imib. 23. 19.
14 U ba kumbuze loku, u ba yale pa-
mbi kweNkosi, ukuba ba nga pikisani
ngamazwi nje, ku nga sizi luto, ku be-
dusa abezwayo. isa. 4. 1.
1 Tim. 1. 4. & 5. 21. & 6. 4, 13.
Titusi 3. 9, 11.
15 Qinisa u ziveze u be muhle kuTixo,
u be isisebenzi esi nge nakujabiswa, esi
labayo kahle izwi leqiniso.
16 Kepa gwema ukukuluma oku ize;
ngokuba ba ya kudhlula ba vame okubi.
1 Tim. 4. 7. & 6. 20. Titusi 1. 14.
17 Izwi labo li ya kubiba njengesilo-
nda; aba kubona oHumenio noFileto;
1 Tim. 1. 20.
18 Abedukile eqiniswenі, be ti, uku-
vuka kwabafileyo se ku dhlulile, ba cita
ukukolwa kwabanye.
1 Tim. 6. 21. 1 Kor. 15. 12.
19 Kepa isisekelo sika Tixo si mi si
qinile, si na lolupau lokuti, iNkosi i ya
bazi abayo; nokuti, A ba dele ekoneni
bonke aba bizayo igama leNkosi.
Rome 8. 35. Nah. 1. 7. John. 10. 14, 27.
Imib. 16. 5.
20 Kepake endhlini enkulu a zi ko izi-
tya zegolide nezesiliva zodwa; zi kona
nezemiti nezebumba; ezinye zomsebenzi
omuhle, nezinye zomsebenzi omubi.
1 Tim. 3. 15. Rome 9. 21.
21 Uma umuntu e zihlanza, a lahle
lezi, u ya kuba isitya somsebenzi omu-
hle, esingcwele, esi m sizayo umnini-

ndhlu, esi lungiselwe imisebenzi yonke
emihle. Isai. 52. 11. isa. 3. 17. Titusi 3. 1.
22 Kepa balekela izinkanuko zabatya,
u lande ukulunga, nokuqiniseka, noku-
tanda, nokutula, kanye nabakulekayo
eNkosini ngenhliziyo emhlope.
Imis. 9. 14. 1 Tim. 6. 11. & 4. 12.
23 Kepa xwaya imibuzo yobuula, e
ize, wazi ukuti i banga ukupikisana.
1 Tim. 1. 4. & 4. 7.
24 Ku i fanele inceku yeNkosi i nga
piki inkani; a i be mnene kubo bonke, i
fundisa, i bekezela ekuhlupekeni.
Titusi 3. 2. 1 Tim. 3. 2, 3. Titusi 1. 9.
25 I ba luleka ngenyewe abemelene
naye, ukuba mhlaumbe uTixo a ba nike
ukupenduka, ba ze bazisise iqiniso,
Gal. 6. 1. 1 Pet. 3. 15. Imis. 8. 22.
1 Tim. 2. 4. & 6. 11. isa. 3. 7. Titusi 1. 1.
26 Ba buye ba qonde, ba sinde ogibeni
luka Satani, be bajiwe uye ukuba benze
intando yake. 1 Tim. 3. 7.

## ISAHLUKO 3.

KEPA yazi loku, ukuti, ngezinsuku
zokugcina, ku ya kufika izikati zo-
kuhlupeka.
1 Tim. 4. 1. isa. 4. 3. 1 John. 2. 18.
2 Ngokuba abantu ba ya kuba aba zi-
tandayo, aba fisa imali, aba zikulisayo,
aba zidhlayo, aba tukayo, aba nga laleli
abazali babo, aba nga bongiyo uTixo,
aba nga hlanzekiyo, Fil. 2. 21.
2 Pet. 2. 12. Jude 10. Rome 1. 30.
3 Aba nge namusa, aba nge nakutuli-
swa, aba hlebayo, aba nga zikuziyo, aba
nge nabunene, aba zonda abalungileyo,
Titusi 2. 3. 2 Pet. 3. 3.
4 Aba nikela abanye, aba pangisayo,
aba zikukumezayo, aba tanda ukutoko-
za, be nga bi aba tanda uTixo; Fil. 3. 19.
2 Pet. 2. 10, 13. Jude 4, 19.
5 Be nesimo sokukonza, kepa ba pika
amandhla ako; ba dele abanjalo.
Titusi 1. 16. 2 Tes. 3. 6. 1 Tim. 5. 8. & 6. 5.
6 Ngokuba ibo abangenayo ezindhlini,
bedusa abesifazana aba sindwa izono, be
holwa izinkanuko ngezinkanuko;
Mat. 23. 14. Titusi 1. 11.
7 Be funda njalo, kodwa be nge ke ba
bambisisa iqiniso. 1 Tim. 2. 4.
8 Njengokuba uJane noJambre beme-
lana noMosi, ba njalo na labo bemelana
neqiniso; abantu abonakele ngenhli-
ziyo, aba nga qiniseki ekukolweni.
Eks. 7. 11. 1 Tim. 6. 5. Rome 1. 28.
Titusi 1. 16.
9 Kepa ba nge qubeke; ngokuba uko-
na kwabo ku ya kuba sobala kubo bo-
nke, njengokwa labo kwa ba sobala.
Eks. 7. 12. & 8. 18. & 9. 11.
10 Kepa wena u zwisise ukufundisa
kwami, nokuhamba kwami, nokuceba
kwami, nokuqiniseka kwami, nokubhe-
ka kade kwami, nokutanda kwami no-
kubekezela kwami; Fil. 2. 22.
1 Tim. 4. 6.
11 Nokuzingelwa, nokuhlupeka, nako
okwa ngehlela eAntioki, na seIkonio,
na seListra; ukuzingelwa okungaka
enga bekezela kuko! kepa iNkosi ya
ngi sindisa kuko konke:
Imis. 13. 45, 50. & 14. 2, 5, 19.
Izihl. 34. 19. 2 Kor. 1. 10. isa. 4. 17.
12 Yebo, bonke abatanda ukuhamba
ngobuqoto kuKristu Jesu, ba ya kuzi-
ngelwa. Mat. 16. 24. John. 17. 14.
Imis. 14. 22. 1 Kor. 15. 19.
13 Kepa abantu ababi, nabakohlisayo
ba qubeka ebubini njalo, bedukisa, be-
dukiswa. isa. 2. 16.
14 Kodwa yima wena ku loko o ku
fundileyo, nowa ku kolwayo, wazi uku-
ba u ku funde kubani; isa. 1. 13. & 2. 2.
15 Nokuti iloku wa zalwayo wazi imi-
balo engcwele, e namandhla okukuhla-
kanipisa, u ze u sindiswe, ngokukolwa,
oku kuKristu Jesu. John. 5. 39.
16 Imibalo yonke i piwe uTixo, i lu-
ngele ukufundisa, nokutetisa, nokulu-
ngisa, nokululeka ngokulunga;
2 Pet. 1. 20, 21. Rome 15. 4.
17 Ukuze umuntu ka Tixo, a pelele, a
lungiselwe imisebenzi emihle yonke.
1 Tim. 6. 11. isa. 2. 21.

## ISAHLUKO 4.

NGAKO ngi ku yala pambi kuka
Tixo, noJesu Kristu o za kubahlu-
lela abapilayo nabafileyo, ekufikeni
kwake, na sekubuseni kwake;
1 Tim. 5. 21. Imis. 10. 42.
2 Shumayela izwi, u qinise ngesikati
esilungileyo na ngesikati esingalungile;
tetisa, u kuze, u luleke ngokubekezela
na ngokufundisa. Titusi 1. 13.
1 Tim. 4. 13. & 5. 20.
3 Ngokuba isikati si ya kufika, aba
nga yi kuvuma ngaso ukuba ba fundi-
swe iqiniso; kepa ngokokufisa kwabo
ba ya zibutela abafundisi, be batywa izi-
ndhlebe; 1 Tim. 1. 10. isa. 3. 1, 6.
4 Ba ya kufulatela, ba ngezwa iqiniso,
ba pambukele kuzo izinganekwane.
1 Tim. 1. 4.
5 Kepa qonda wena ngako konke, u

kutazele ekuhlupekeni, wenza umsebe-
nzi womvangeli, u qinise ukukonza kwa-
ko. isa. 1. 8. & 2. 3. Imis. 21. 8. Ef. 4. 11.
6 Ngokuba se ngi za kunikelwa; isi-
kati sokudhlula kwami si sondele.
Fil. 1. 23. & 2. 17. 2 Pet. 1. 14.
7 Ngi lwile ukulwa okuhle, ngi qedile
ukuhamba kwami, ngi gcinile ukuko-
lwa; 1 Kor. 9. 25. Fil. 3. 14.
8 Se ngi bekelwe umqele wokulunga,
e ya kungipa wona iNkosi, umAhluli
olungileyo, nga lolosuku; a si mina
ngedwa; ba ya kuupiwa bonke abata-
ndayo ukufika kwayo. 1 Kor. 9. 25.
Isam. 2. 10. isa 1. 12.
9 Qinisa ukuza kimi masinyane.
10 Ngokuba uDemasi u ngi shiyile,
wa tanda lelizwe lamanje, wa ya eTesa-
lonika; uKreske u ye eGalatia, uTitusi
u ye eDalmatia. Kol. 1. 14. 1 John. 2. 15.
11 uLuka yedwa u lapa nami. U ze no-
Marko; ngokuba u ya ngi siza ekuko-
nzeni. isa. 1. 15. Filemone 24. Kol. 4. 10, 14.
12 Kepa ngi m tumile uTikiku eEfesu.
Imis. 20. 4.
13 Ingubo enga i shiya eTroa kuKa-
rpo, wo i leta ekuzeni kwako, nezi-
ncwadi, kakulu amapepa esikumba.
14 uAlesando umkandi wetusi wa nge-
nzela okubi okuningi; iNkosi a i pindise
kuye njengemisebenzi yake. Imis. 19. 33.
1 Tim. 1. 20. 2 Sam. 3. 39. Izihl. 28. 4. Isam. 18. 6.
15 M xwaye yena, ngokuba wa wa pi-
kisa kakulu amazwi etu.
16 Ekupenduleni kwami kuqala kwa
ku nge ko muntu o ngi melayo; bonke
ba ngi shiya; ku nga ba nga tetelelwa.
isa. 1. 15. Imis. 7. 60.
17 Kepa iNkosi ya ngi mela, ya nge-
nzela amandhla, ukuze ukushumayela
ku qiniswe nokuqiniswa, bezwe abezi-
zwe bonke; nga kitywa emlonyeni we-
ngonyama. Mat. 10. 19. Imis. 9. 15.
& 23. 11. & 26. 17. & 27. 23. Izihl. 22. 21.
2 Pet. 2. 9.
18 Inkosi i ya kungikipa kuyo yonke
imisebenzi emibi, i ngi sindise, ngi ze
embusweni wayo ezulwini; a ku be ku-
yona ubukosi ku ze ku be pakade.
Ameni. Izihl. 121. 7. Rome 11. 36.
19 Ngi konzele kuPriska noAkwila,
na kuyo indhlu ka Onesiforo. Imis. 18. 2.
isa. 1. 16.
20 uErasto wa sala eKorinte; kepa
nga m shiya uTrofimo eMilito, e gula.
Imis. 19. 22. & 20. 4. & 21. 29.
Rome 16. 23.
21 Qinisa u ze ku nga ka fiki ubu-
sika. Ba konza kuwe oBulo, noPude,
noLino, noKlaudia, nabazalwane, bo-
nke.
22 iNkosi uJesu Kristu a i be nomo-
ya wako. A ku be kini umusa. Ameni.
Gal. 6. 18.

---

INCWADI KA PAULE UMPOSTOLI

# KUTITUSI.

## ISAHLUKO 1.

UPAULE, inceku ka Tixo, umpostoli
ka Jesu Kristu, ngokukolwa kwaba-
ketiweyo, na ngokwazisisa iqiniso eli ya
ngokulunga; 1 Tim. 6. 3. 2 Tim. 2. 25.
2 Ngokwetemba ukupila okupakade,
a kwetembisayo uTixo, o nge tyo ama-
nga, izwe li nga ka bi ko,
2 Tim. 1. 1, 9. & 2. 13. isa. 3. 7. Imib. 23. 19.
Rome 16. 25.
3 Ngesikati sake wa li veza izwi la-
ke, ngokushunyayelwa kwalo, enga ku
tenjiswayo, ngokutyo komSindisi wetu
uTixo; 1 Tim. 1. 11. & 2. 3. & 4. 10.
2 Tim. 1. 10. 1 Tes. 2. 4.
4 KuTitusi, umntanami isibili ngoku-
kolwa esi nako sonke a ku be umusa,
nobubele, nokutula, oku vela kuTixo
uYise, na kuyo iNkosi uJesu Kristu,
umSindisi wetu. 2 Kor. 2. 13. Gal. 2. 3.
1 Tim. 1. 2. Rome 1. 12. 2 Kor. 4. 13.
5 Ngaloku nga ku shiya eKrete, uku-
ba u hlele okuseleyo, u mise amalu-
nga emizini yonke, njengenga ku yala
ngako;
1 Kor. 11. 34. Imis. 14. 23. 2 Tim. 2. 2.
6 Uma ku kona umuntu o nga soleki-
yo, indoda yomfazi munye, e nabantwa-
na abakolwayo, aba nge nakusolwa ngo-
kushinga, be nga sibo aba ngezwayo.
1 Tim. 3. 2, 4, 12.
7 Ngokuba ku m fanele umbonisi a be
o nge nansolo, njengesikonzi sika Tixo;
o nga zikulisiyo, o nge nalulaka, o nga

bi isidakwa, o nga bi uhlanya, o nga fisi
imfuyo embi ; 1 Kor. 4. 1, 2. Levi 10. 9.
1 Tim. 3. 3, 8. 1 Pet. 5. 2.

8 O pata kahle owasemzini o tanda
okuhle, oqondayo, olungileyo, ongcwele,
ozikuzayo ;

9 E bambisisa izwi leqiniso njengoku-
fundiswa kwake, a ze a be namandhla
okululeka nokwahlula abapikayo noku-
fundisa oku isiminya. 2 Tes. 2. 15. & 3. 2.
1 Tim. 1. 15. 2 Tim. 2. 2. & 4. 3. isa. 2. 1.

10 Ngokuba be baningi aba ngezwayo,
aba kuluma ize, naba kohlisayo, kakulu
abokusoka ; 1 Tim. 1. 6. Rome 16. 18.
Imis. 15. 1.

11 Imilomo yabo nga i vinjwa ; ba cita
izindhlu, zi ze zi pele, be fundisa oku
nga fanele, ba fuye imfuyo embi.
Mat. 23. 14. 1 Tim. 6. 5. 2 Tim. 3. 6.

12 Omunye kubo, umprofeti wa kwa-
bo, wa ti, Aba seKrete ba ngaba qamba
amanga, izilo ezibi, iziminzi ezivilapayo.
Imis. 17. 28.

13 Lokukutyo ku qinisile. Nga loku
wo ba sola kakulu, ba ze ba qonde eku-
kolweni,
2 Kor. 13. 10. 2 Tim. 4. 2. isa. 2. 2.

14 Ba nga laleli izinganekwane zaba-
Juda, nemiteto yabantu abahlubukayo
eqinisweni.
1 Tim. 1. 4. Mat. 15. 9. Kol. 2. 22.

15 Kwabamhlope ku mhlope konke ;
kepa kwabangcolileyo nabangakolwayo
a ku konto emhlope ; ku ngcolile noku-
zindhla kwabo nezinhliziyo zabo.
Luk. 11. 41. Rome 14. 20, 23. 1 Tim. 4. 3, 4.

16 Ba ti ba ya m azi uTixo ; kodwa ba
m pika ngemisebenzi yabo, be babi, aba
nga laleliyo, a ba sizi luto emisebenzini
yonke elungileyo.
2 Tim. 3. 5, 8. Jude 4. Rome 1. 28.

## ISAHLUKO 2.

KEPA kuluma wena okufanele ukufu-
ndisa oku isiminya :
1 Tim. 1. 10. 2 Tim. 1. 13. isa. 1. 9.

2 Kokuti, abesilisa abakulile a ba be
ngabaqondayo, abaqoto, abahlonipeka-
yo, aba qinisekileyo ekukolweni, na se-
kutandeni na sekubekezeleni. isa. 1. 13.

3 Ku njalo abesifazana abakulile, a ba
hambe ngokufanele ubungcwele, ba nga
bi abahlebayo, ba nga bi izidakwa, ba
fundise okuhle ;
1 Tim. 2. 9, 10. & 3. 11. 2 Tim. 3. 3.

4 Ukuze ba fundise abesifazana abatya
ba tande amadoda abo, ba tande aba-
ntwana babo, 1 Tim. 5. 14.

5 Ba qonde, ba be mhlope, ba hlale
emakaya, ba be mnene, ba hlonipe ama-
doda abo, ukuba izwi lika Tixo li nga
tukwa. Ef. 5. 22.
Kol. 3. 18. Rome 2. 24. 1 Tim. 6. 1.

6 Ku njalo abesilisa abatya, u ba lule-
ka ba qonde.

7 U be umboniso wemisebenzi elungi-
leyo ezintweni zonke ; ekufundiseni u
bonise oku iqiniso, nokuhlonipeka,
1 Tim. 4. 12. Ef. 6. 24.

8 Nokukuluma okuqondileyo, oku-
ngasolekiyo ; ukuba opikayo a be nama-
hloni, a nga bi nakukuluma okubi
ngati. Neh. 5. 9.
1 Tim. 5. 14. & 6. 3. 1 Pet. 2. 12. 2 Tes. 3. 14.

9 Luleka izisebenzi zi lalele amakosi
azo, zi be zinhle kuwo ezintweni zonke,
zi nga piki ;
Kol. 3. 22. 1 Tim. 6. 1, 2. Ef. 5. 24. & 6. 5.

10 Zi nga godhli luto, zi tembeke izi-
ndawo zonke ; ku ze ku tuswe ukufu-
ndisa kuka Tixo, umSindisi wetu, ezi-
ntweni zonke. Mat. 5. 16. Fil. 2. 15.

11 Ngokuba umusa ka Tixo wokusi-
ndisa waziwa abantu bonke. isa. 3. 4.
Luk. 3. 6. John. 1. 9. I Tim. 2. 4.

12 U si fundisa, ukuba si dele okubi,
nezinkanuko zomhlaba, si hlale ngoku-
qonda, na ngobuqoto, na ngokulunga
ezweni esi kulo ; Luk. 1. 75. Rome 6. 19.
Ef. 1. 4. Kol. 1. 22. 1 Tes. 4. 7. 1 Pet. 4. 2.
1 John. 2. 16.

13 Si bheka itemba elibongekayo no-
kuvela nobukosi buka Tixo omkulu,
nomSindisi wetu uJesu Kristu ;
1 Kor. 1. 7. Imis. 24. 15. Kol. 1. 5, 23.
isa. 1. 2. Kol. 3. 4.

14 O wa zinikela yena ngenxa yetu,
ukuze a si hlenge ebubini bonke, a si
hlanze si be esake isizwe, si kutale emi-
sebenzini elungileyo. 1 Tim. 2. 6.
Heb. 9. 14. Eks. 19. 5. Dut. 7. 6.
1 Pet. 2. 9. Ef. 2. 10. isa. 3. 8.

15 Shumayela lezizinto, u luleke, u
sole nokusola. A ku nga bi ko muntu o
kweisayo. 1 Tim. 4. 12. 2 Tim. 4. 2.

## ISAHLUKO 3.

BA kumbuze ukuba ba zihlele pansi
kwamakosi nababusayo, ba lalele, be
lungele imisebenzi yonke emihle.
Rome 13. 1. Kol. 1. 10. 2 Tim. 2. 21.

2 Ba nga hlebi muntu, ba nga bi aba-
xabanayo, ba be mnene, ba pate abantu
bonke ngomusa.
Ef. 4. 31. 2 Tim. 2. 24, 25. Fil. 4. 5.

3 Ngokuba nati kade sa si izipukupu-

ku, abangalaleliyo, abedukileyo, sa konza izinkanuko nokwenama okuningi, sa hlala ngokubi na ngomona, sa nengeka, sa zondana.
1 Kor. 6. 11. Ef. 2. 1. 1 Pet. 4. 3.
4 Kepa lapo se kwaziwe umusa nobunene buka Tixo umSindisi wetu,
isa. 2. 11.
5 Ku nga yi ngemisebenzi yokulunga, esi yenzileyo, kepa ngokomusa wake wa si sindisa, ngokuhlamba kokuzalwa okutya, na ngokwenza okutya kuka Moya o ingcwele, Rome 3. 20. & 9. 11. & 11. 6.
Ef. 2. 9. & 5. 26. 2 Tim. 1. 9. John. 3. 5.
1 Pet. 3. 21.
6 A m telayo a vame kitina, ngaye uJesu Kristu umSindisi wetu:
Joeli 2. 28. Imis. 2. 33. & 10. 45. Rome 5. 5.
7 Ukuze si lungiswe ngomusa wake, senziwe izindhlamafa ngokwetemba lokupila okupakade.
Rome 3. 24. & 8. 23, 24. isa. 1. 2. & 2. 11.
8 Li isiminya lelizwi; ngi ya tanda u qinise lezizinto, ba ze ba qonde ukukutala emisebenzini elungileyo abakolwayo uTixo. Lezizinto zinhle, zi nokusiza abantu. 1 Tim. 1. 15. isa. 1. 9. isa. 2. 14.
9 Kepake gwema imibuzo yobuula, nokulanda izizukulwane, nenkani, nokupikisana ngomteto; ngokuba a ku sizi loku, ku ize. 1 Tim. 1. 4.
2 Tim. 2. 23. isa. 1. 14. 2 Tim. 2. 14.
10 Nxa umuntu e fundisa okupambene neqiniso, e se lulekwe futifuti, u m lahle; 2 Kor. 13. 2. Mat. 18. 17.
Rome 16. 17. 2 Tes. 3. 6, 14 2 Tim. 3. 5.
2 John. 10.
11 Wazi ukuti onjalo wedukile, u yona, e jeziswa inhliziyo yake.
Imis. 13. 46.
12 Nxa ngi tuma kuwe uArtema, noma uTikiku, qinisa u ze kimi eNikopoli; ngokuba ngi ti ngi ya kuhlala ngi qede ubusika kona. Imis. 20. 4. 2 Tim. 4.
13 U ba zise oZenasi ummeli, noApolo, beze kahle, ba nga sweli luto.
Imis 18. 24.
14 Abetu a ba funde ukukutala emisebenzini elungileyo, enzelwa okufaneleyo, ba nga bi abangateliyo. Ef. 4. 28.
Rome 15. 28. Fil. 1. 11. & 4. 17. Kol. 1. 10.
2 Pet. 1. 8.
15 Bonke aba lapa kimi ba konza kuwe. Ngi konzele kwabasitandayo ekukolweni. Umusa a u be kinina nonke. Ameni.

---

INCWADI KA PAULE UMPOSTOLI

# KUFILEMONE.

UPAULE, isibotywa sika Kristu Jesu, noTimote umzalwane, kuFilemone otandwayo, isisebenzi kanye nati.
Ef. 3. 1. Fil. 2. 25.
2 Na kuApfia otandwayo, na kuArkipu, ibuto kanye nati, na kulo ibandhla eli sendhlini yako; Kol. 4. 17.
Fil. 2. 25. Rome 16. 5.
3 A ku be kini umusa nokutula oku vela kuTixo uBaba wetu, na kuyo iNkosi uJesu Kristu. Ef. 1. 2.
4 Ngi ya m bonga uTixo wami njalo, ngi ku kumbula ekukulekeni kwami,
Ef. 1. 16. 1 Tes. 1. 2.
5 Ngi zwa ngokukolwa kwako o nako kuyo iNkosi uJesu, na ngokutanda kwako o tanda ngako abangcwele bonke; Ef. 1. 15. Kol. 1. 4.
6 Ukuze ukuhlanganyela ukukolwa kwako ku sebenzisise, ku ze kwaziwe konke okuhle oku kitina ngaye uKristu Jesu. Fil. 1. 9, 11.
7 Si nokujabula okukulu nokwenama ngokutanda kwako, ngokuba izinhliziyo zabangcwele zi tokoziswa uwe, mzalwane. 2 Kor 7. 13. 2 Tim. 1. 16.
8 Ngaloku, noma ngi nesibindi esikulu ngaye uKristu sokuba ngi ku yale okufaneleyo. 1 Tes. 2. 6.
9 Ngenxa yokutanda ngi ku ncenga; loku ngi nguye onje uPaule omdala, na manje isibotywa sika Jesu Kristu,
10 Ngi ku ncenga ngomntwana wami, engi m zeleyo ekubotyweni kwami, uOnesimo;
Kol. 4. 9. 1 Kor. 4. 15.
11 O kade wa e nge nakusiza; kepa kaloku u ya si siza, wena nami.
12 Ngi ya m buyisa; wo m amkela wena, oku ukuti inhliziyo yami.
13 Be ngi tanda ukumtola, ukuze a

ngi konze esikundhleni sako ekubotyweni kwami ngevangeli. 1 Kor. 16. 17. Fil. 2. 30.
14 Kepa a ngi tandi ukwenza uto, u nga tyongo wena; funa okuhle kwako ku be ngokucindezelwa, ku nga bi ngesihle. 2 Kor. 9. 7.
15 Mhlaumbe wemuka isikatyana nga loku, ukuba u buye u m amkele a be owako njalonjalo; Gen. 45. 5, 8.
16 E nga bi e sa ba isigqili, e mkulu ku nesigqili, e ngumzalwane otandwayo, kakulu kimina, kepa kakulu kakulu kuwena, na senyameni na seNkosini. Mat. 23. 8. 1 Tim. 6. 2. Kol. 3. 22.
17 Ngakoke uma u hlangene nami, u m amkele, ngokungati imina. 2 Kor. 8. 23.
18 Kodwa uma e konile, noma u necala lento kuye, wo ti li kimina.
19 Mina Paule ngi ku lobile ngesandhla sami; ngi ya ku kwenana. Kepa ngi nga tyo kuwe ukuti, ngi necala kuwe, li nguwe uqobo lwako.
20 Yebo, mzalwane, a ngi be nokujabula ngawe eNkosini; u i tokozise inhliziyo yami eNkosini.
21 Ngokwetemba ukulalela kwako ngi lobile kuwe, ngazi ukuti, u ya kwenza kakulu ku nengi ku tyoyo. 2 Kor. 7. 16.
22 Kepa ngi lungisele indawo yokungenisa; ngokuba ngokukuleka kwenu ngi yetemba ngi ti ngi ya kunikwa kinina. Fil. 2. 24. 2 Kor. 1. 11.
23 U ya konza kuwe uEpafra, isibotywa kanye nami, ngaye uKristu Jesu; Kol. 1. 7. & 4. 12.
24 NoMarko, noAristaku, noDemasi, noLuka, izisebenzi kanye nami. Imis. 12. 12. & 19. 29. Kol. 4. 14. 2 Tim. 4. 11.
25 Umusa weNkosi yetu uJesu Kristu a u be nomoya wenu. Ameni.

---

INCWADI KA PAULE UMPOSTOLI KUWO

# AMAHEBERU.

### ISAHLUKO 1.

UTIXO, o wa shumayela koyise ngabaprofeti endulo, ngezikati eziningi, na ngezindawo eziningi, Imib. 12. 6, 8.
2 Nga lemihla yokugcina u shumayela kitina ngayo iNdodana yake, a i beka indhlalifa lako konke; iyona a dabula ngayo amazwe; Dut. 4. 30. Gal. 4. 4. Ef. 1. 10. John. 15. 15. isa. 2. 3. Izihl. 2. 8. Mat 11. 38. Rome 8. 17. John. 1. 3.
3 Yona, e ngukukazimula kobukosi bake, e m fuza yena uqobo, e gcina konke ngezwi lamandhla ayo, i si hlanzile izono ngokwayo, ya hlala ngakwesokunene soBukulu obupezulu; John. 1. 14. 2 Kor. 4. 4. Kol. 1. 17. Isam. 4. 11. isa. 9. 14. ‖ Izihl. 110. 1. Ef. 1. 20, 21. 1 Pet. 3. 22.
4 Ya ba mkulu ku nezingelosi, njengegama lake, e nalo ngefa, li kulu ku nelazo. Fil. 2. 9, 10.
5 Ngokuba i ipi ingelosi a ke a tyo kuyo ukuti, U iNdodana yami, ngi ku zele namhla? Nokuti, Ngo ba uYise wake, a be iNdodana yami? Izihl. 2. 7. Imis. 13. 33. isa. 5. 5. ‖ 2 Sam. 7. 14. Izihl. 89. 26, 27.
6 Nxa e buya a ngenise owamazibulo emhlabeni u ti, A zi kuleke kuye zonke izingelosi zika Tixo. Rome 8. 29. Izihl. 97. 7.
7 U ti ngezingelosi, Owenza izingelosi zake imimoya, nezikonzi zake ilangabi lomlilo. Izihl. 104. 4.
8 Kodwa ngeNdodana u ti, Isihlalo sako, Tixo, si mi pakade napakade; intonga yokulunga i intonga yombuso wako; Izihl. 45. 6, 7.
9 U tandile ukulunga, wa zonda ukona; ngaloku uTixo, uTixo wako u ku gcobile ngamafuta okutokoza ku naba hlangene nawe. Isai. 61. 1.
10 U tyo nokuti, Wena, Nkosi, ekuqaleni wa u sekela umhlaba; izulu li imisebenzi yezandhla zako; Izihl. 102. 25–27.
11 Li ya kububa lona; kodwa wena u kona njalo; lona lonke li ya kuguga njengengubo; Isai. 34. 4.
12 Wo li songa njengesivato, li guqulwe; kodwa wena uwena njalo, iminyaka yako a i yi kukauka.
13 Kepa i ipi ingelosi a ke a tyo kuyo ukuti, Hlala ngakwesokunene sami,

ngi ze ngenze aba izita kuwe ba be isenabelo sezinyawo zako? Izihl. 110. 1. Mat. 22. 44. isa. 10. 12.

14 A zi sibo omoya abakonzayo zonke, be tunyelwa ukukonza ngenxa yaba za kulidhla ifa lokusindiswa na? Gen. 19. 16. & 32. 1, 24. Izihl. 103. 20. Dan. 10. 11. Mat. 18. 10. Luk. 1. 19. & 2. 9, 13. Imis. 12. 7.

## ISAHLUKO 2.

NGALOKU nga si qapelisisa esi ku zwileyo, funa mhlaumbe seduke.

2 Ngokuba uma izwi ela shunyayelwa izingelosi la li qiniseka, uma ukupambuka konke, nokungalaleli kwa pindiselwa ngokufaneleyo; Imis. 7. 53. Imib. 15. 30, 31. Dut. 4. 3. & 17. 2, 5, 12. & 27. 26.

3 Tina si ya kupepa kanjani uma si dela ukusindiswa okungaka na? okwa qala ukushunyayelwa iNkosi, kwa qiniswa kitina ilabo abezwayo, isa. 10. 28, 29. & 12. 25. Mat. 4. 17. Mark 1 14. isa. 1. 2. Luk. 1. 2.

4 Naye uTixo e qinisa kanye nabo ngezibonakaliso, na ngemimangaliso, na ngemisebenzi emikulu eminingi, na ngokwabelwa kuka Moya o ingcwele ngokwentando yake. Mark 16. 20. 1 Kor. 2. 4. & 12. 4, 11. Imis. 2. 22. Ef. 1. 5.

5 Kepa izwe eli zayo, esi shumayela ngalo, a ka li hlelanga pansi kwezingelosi. isa. 6. 5.

6 Kodwa kwa qiniswa endaweni etile, ku tiwa, U ini umuntu, ukuba u m kumbule na? i ini indodana yomuntu, ukuba u i bheke na? Jobe 7. 17. Izihl. 8. 4–6.

7 Wa m enza mncinyane ngokuincozana ku nezingelosi, wa m hlobisa ngomqele wobukosi nowodumo; wa m misa pezu kwemisebenzi yezandhla zako;

8 Wa ku hlela konke pansi kwezinyawo zake. E sa hlela konke pansi kwake a ka shiyanga luto, olu nga hlelwanga pansi kwake. Kepa manje a si ka boni konke ku hlelwe pansi kwake. Mat. 28. 18. 1 Kor. 15. 25, 27.

9 Kepa si ya m bona uJesu o wenziwa mncinyane ngokuincozana ku nezingelosi, e hlotyiswe ngomqele wobukosi nowodumo, ngokuhlupeka ukufa; ukuba ngomusa ka Tixo a ku zwe ukufa ngenxa yabo bonke. Fil. 2. 7–9. Imis. 2. 33. John. 12. 32. Rome 5. 18. & 8. 32. 2 Kor. 5. 15. 1 Tim. 2. 6. 1 John. 2. 2.

10 Ngokuba kwa ku m fanele yena a kwenzelwa konke, yena okwenziwa uye konke, e se zisa abantwana abaningi ebukosini, ukuba a m pelelise ngokuhlupeka yena o umdai wokusindiswa kwabo. Luk. 24. 46. Imis. 3. 15. isa. 5. 9. & 12. 2.

11 Ngokuba ohlanzayo nabahlanzwayo ba ngaba munye bonke; ngaloku ka nazinhloni ngokubabiza ukuti, abazalwane: isa. 10. 10, 14. Imis. 17. 26. Mat. 28. 10. Rome 8. 29.

12 E ti, Ngi ya kushumayela igama lako kubazalwane bami; ngi ya kukubonga pakati kwebandhla. Izihl. 22. 22.

13 Ku tyiwo nokuti, Ngi ya kumetemba; nokuti, Nangu, mina nabantwana uTixo a ngi nike bona. Izihl. 18. 2. Isai. 8. 18. & 12. 2. John. 10. 29. & 17. 6.

14 Ngakoke, loku abantwana ba hlanganyela inyama negazi, naye wa hlanganyela kona loku; ukuze ngokufa a cite yena o namandhla okufa, uSatani; Rome 8. 3. 1 Kor. 15. 54, 55. Kol. 2. 15. 2 Tim. 1. 10.

15 A ba kulule labo, aba botyiweyo ukukonza, ngokwesaba ukufa, nxa be kona. Luk. 1. 74. Rome 8. 15.

16 Loku pela e nga zi sizi izingelosi, u i siza inzalo ka Abrahama.

17 Ngaloku kwa m fanela a be njengabazalwane bake, ngako konke; ukuze a be umPristi omkulu ohaukelayo, notembekayo, ngokuka Tixo, a ze a ba hlaulele abantu ngezono zabo. isa. 4. 15. & 5. 1, 2.

18 Ngokuba, loku e hlupekile yena e lingwa, a nga ba siza abalingwayo. isa. 7. 25.

## ISAHLUKO 3.

NGALOKU, bazalwane abangcwele, abahlanganyela ukubizwa kwa sezulwini, qondani umPostoli nomPristi omkulu wokukolwa kwetu, uKristu Jesu; Rome 1. 7. & 15. 8. Fil. 3. 14. 2 Tes. 1. 11. 2 Tim. 1. 9. 2 Pet. 1. 10. isa. 2. 17 & 4. 14. & 5. 5. & 6. 20 & 8. 1. & 9 11. & 10. 21.

2 O wa e tembeka kuyena o wa m bekayo, njengoMosi wa e tembeka kuyo yonde indhlu yake. 1 Sam. 12. 6. Imib. 12. 7.

3 Ku tiwa lo u fanele ukudunyiswa ku noMosi, loku o yakileyo indhlu u nokudunyiswa ku nayo indhlu. Zek. 6. 12. Mat. 16. 18.

4 Ileyo indhlu yakiwa otile; kepa
yena, o waka konke, u nguTixo.
Ef. 2. 10. isa. 1. 2.
5 uMosi wa e tembeka kuyo yonke
indhlu yake njengokonzayo, ku qiniswe
o be ku za kutyiwo; Eks. 14. 31.
Imib. 12. 7. Josh. 1. 2. & 8. 31.
Dut. 18. 15, 18, 19.
6 Kepa uKristu njengomntwana pezu
kwendhlu yake; esi indhlu yake tina,
uma si qinisa si be nesibindi nokutokoza
kwetemba, ku ze ku be sekupeleni.
isa. 1. 2. & 6. 11. 1 Kor. 3. 16. Ef. 2. 22.
1 Tim. 3. 15. 1 Pet. 2. 5. Mat. 10. 22.
& 24. 13. Rome 5. 2. Kol. 1. 23. isa. 10. 35.
7 Ngako, njengokutyo kuka Moya o
ingcwele, ukuti, Namhla uma ni ya ku-
lizwa izwi lake,
2 Sam. 23. 2. Imis. 1. 16. Izihl. 95. 7–11.
8 Ni nga zenzi lukuni izinhliziyo ze-
nu, njenga sekucunuleni, ngomhla wo-
kulingwa ehlane;
9 Lapo oyihlo ba ngi linga, ba ngi cu-
pa, ba bona imisebenzi yami iminyaka
emashumi amane.
10 Ngaloko nga cunuka nga lesosizu-
kulwane, nga ti, Ba yeduka njalo ezi-
nhliziyweni zabo; a ba zange ba zazi izi-
ndhlela zami;
11 Nga za nga funga ekutukuteleni
kwami, nga ti, a ba so ze ba ngena eku-
pumuleni kwami.
12 Bhekani, bazalwane, funa ku be
kona kinina o nenhliziyo embi, enga
kolwayo, i hlubuka kuTixo opilayo.
13 Kepa a no lulekana, imihla ngemi-
hla, ku sa tiwa Namhla; ku ngenziwa
lukuni umuntu wa kini ngokukohlisa
kokona.
14 Ngokuba si hlanganyele uKristu,
uma si qinisa, si ku bambe ukwetemba
kwetu okokuqala ku ze ku be sekupe-
leni;
15 Nxa ku tyiwo, Namhla, uma ni ya
kulizwa izwi lake, ni nga zenzi lukuni
izinhliziyo zenu, njenga sekucunuleni.
16 Kepa ibapi abezwayo ba cunula
na? A sibo bonke aba puma Egipite
ngaye uMosi na? Imib. 14. 2, 4, 11, 24, 30.
Dut. 1. 34–38.
17 Ibapi a ba tukutelayo iminyaka
emashumi amane na? A sibo abonayo,
izidumbu zabo za wa ehlane na?
Imib. 14. 29, 30. Izihl. 106. 26. Jude 5.
18 Ibapi a funga kubo ngokuti, A ba
so ze ba ngena ekupumuleni kwake,
uma be nge sibo a ba nga kolwanga?
Dut. 1. 34, 35.
19 Si ya bona, ba be nge nakungena
ngokungakolwa kwabo. isa. 4. 6.

## ISAHLUKO 4.

NGAKO, loku se si kona isitembiso
sokungena ekupumuleni kwake, a
si xwaye, ku nga bi ko wa kini o nga
finyeleliyo kuko. isa. 12. 15.
2 Ngokuba nati si shunyayezwe izi-
ndaba ezinhle njengabo, kepa izwi aba
li zwayo a li ba sizanga bona, li nga hla-
nganiswa nokukolwa kwaba li zwayo.
3 Ngokuba tina esikolwayo, si ya nge-
na ekupumuleni kwake, njengokutyo
kwake, ukuti, Nga za nga funga ekutu-
kuteleni kwami, nga ti, a ba so ze ba
ngena ekupumuleni kwami; kepa imi-
sebenzi yake ya fezwa ekusekelweni ko-
mhlaba. Izihl. 95. 11. isa. 3. 11, 14.
4 Ngokuba u tyilo endaweni etile ngo-
suku lwesikombisa, e ti, uTixo wa pu-
mula ngosuku lwesikombisa emisebe-
nzini yonke yake; Gen. 2. 2.
Eks. 20. 11. & 31. 17.
5 Na ku lendawo u ti, A ba yi ku nge-
na ekupumuleni kwami.
6 Ngako, loku ukungena kuko ku ba
salela abanye, na loku aba ku shunya-
yezwa kuqala a ba ngenanga ngokunga-
kolwa, isa. 3. 19.
7 U buya u nqume usuku, u tyo ngo-
Davida ukuti, Namhla, emva kwesika-
ti esingaka njengokutyiwo ukuti, Na-
mhla, uma ni ya kulizwa izwi lake, ni
nga zenzi lukuni izinhliziyo zenu.
Izihl. 95. 7. isa. 3. 7.
8 Uma uJoshua wa be e ba nikile uku-
pumula, wa e nga kulumanga ngolunye
usuku emva kwa loko.
9 Ngakoke ku ba salela abantu baka
Tixo ukupumula.
10 Ngokuba lowo o ngenileyo ekupu-
muleni kwake; u pumulile naye emise-
benzini yake, njengoTixo kweyake.
11 Ngako a si zame ukungena ku lo-
kokupumula, a nga ze a we umuntu nga
lesosiboniso sokungakolwa.
isa. 3. 12, 18, 19.
12 Ngokuba izwi lika Tixo li pilile, li
namandhla, li bukali ku nezinkemba
zonke ezi sika ngezinhlangoti zombili;
li hlaba ku ze kwahlukaniswe umpefu-
mlo nomoya, amalungu nomkantya; li
zwisisa ukucabanga nokuzindhla kwe-
nhliziyo.
Isai. 49. 2. Jer. 23. 29. 1 Pet. 1. 23.
Ef. 6. 17. 1 Kor. 14. 25.
13 A ku konto e datyuliweyo, e nga

bonwayo uye; konke kwambuliwe, ku
penyiwe emehlweni ake, esi ya kulanda
kuye. Izihl. 33. 13, 14.
& 90. 8. & 139. 11, 12. Jobe 26. 6.
14 Ngako, loku si nomPristi omkulu
kakulu, o dhlulele ezulwini, uJesu iNdo-
dana ka Tixo, a si bambelele ekukolwe-
ni kwetu.
isa. 3. 1. & 7. 26. & 9. 12, 24. & 10. 23.
15 Ngokuba a si naye umpristi omku-
lu o nge si haukele ubutakataka; kepa
u lingisiwe okwetu ngako konke; e nge
nasono. Isai. 53. 3.
isa. 2. 18. & 7. 26. Luk. 22. 28. 2 Kor. 5. 21.
1 Pet. 2. 22. 1 John. 3. 5.
16 Ngako a si sondele esihlalweni so-
musa, si mi sibindi, ukuba samkeliswe
isihau, si tole umusa wokusiza ngesikati
esifaneleyo. Ef. 2. 18. & 3. 12. isa. 10. 19.

## ISAHLUKO 5.

BONKE abapristi abakulu, aba ketwa
kubantu, ba miselwa abantu ngoku-
ka Tixo, ukuze ba nikele iminikelo ne-
mihlatyelo ngenxa yezono;
isa. 2. 17. & 8. 3. & 9. 9. & 10. 11. & 11. 4.
2 Ba nga bekezela kwabangaziyo na-
bedukileyo; ngokuba be pahliwe ubu-
takataka nabo; isa 2. 18. & 4. 15. & 7. 28.
3 Ngaloku ku ba fanele, ba zi nikele
ngezono zabo, njengokuba ba nikela
ngezono zabantu. Levi 4. 3.
& 9. 7. & 16. 6, 15, 17. isa. 7. 27. & 9. 7.
4 A ku ko muntu o zitabatela lomse-
benzi omkulu; yena o bizwa uTixo ku-
pela, njengaye uAroni. 1 Kron. 23. 13.
2 Kron. 26. 18. John. 3. 27. Eks. 28. 1.
Imib. 16. 5, 40.
5 Njalo uKristu ka zikulisanga yena,
a be umpristi omkulu; kepa wa kuliswa
uyena, o wa tyo kuye ukuti, U iNdo-
dana yami wena, ngi ku zele namhla;
John. 8. 54. Izihl. 2. 7. isa. 1. 5.
6 Njengokutyo kwake na kwenye
indawo, ukuti, Wena u umpristi ku ze
ku be pakade, ngokokuma kuka Melki-
sedeki. Izihl. 110. 4. isa. 7. 17, 21.
7 Yena emihleni yenyama yake, wa
kuleka, wa nxusa kuyena o namandhla
okumsindisa ekufeni, e kala nokukala
izinyembezi, wezwiwa ngokumesaba.
Izihl. 22. 1. Mat. 26. 37–44. & 27. 46.
Mark 14. 33, 36, 39. & 15. 34, 37.
Luk. 22. 43. John. 12. 27.
8 Noma wa e iNdodana, wa funda
ukulalela ngaloko a hlupeka ngako;
isa 3. 6. Fil. 2. 8.
9 E se pelele wa ba umsindisi kubo
bonke aba m lalelayo, ba be nokusindi-
swa okupakade;
10 E bizwa uTixo ngokuti, umPristi
omkulu ngokokuma kuka Melkisedeki.
isa. 6. 20.
11 Si nokushumayela okuningi ngaye,
ku lukuni ukucasisela, loku ku butuntu
ukuzwa kwenu. John. 16. 12. 2 Pet. 3. 16.
Mat. 13. 15.
12 Ngokuba, noma nga ni be abafundi-
si, ngenxa yesikati ni sa dinga ukuba ni
buye, ni fundiswe izifundiso zokuqala
zamazwi ka Tixo; ni sa fanele ubisi, a
ni fanele ukudhla okuqinileyo.
isa. 6. 1. 1 Kor. 3. 1–3.
13 Ngokuba lowo o dhlayo ubisi ka
nakwazi ezwini lokulunga; u ingane.
1 Pet. 2. 2. 1 Kor. 2. 6. & 13. 11. Ef. 4. 13, 14.
Fil. 3. 15.
14 Kepa ukudhla okuqinileyo ku ngo-
kwabakulile, abafundile ukuzwisisa ngo-
kujwayela, ba ze bahlukanise okuhle
nokubi. Isai. 7. 15. 1 Kor. 2. 14, 15.

## ISAHLUKO 6.

NGAKO a si yeke indaba yokuqala ka
Kristu, si dhlule si ze si pelele; ni
nga buyi ni beke isisekelo sokuti, uku-
penduka emisebenzini efileyo, nokuko-
lwa kuTixo, Fil. 3. 13, 14.
isa. 5. 12. & 9. 14.
2 Nesifundiso sokubapatizwa, noku-
beka izandhla, nokuvuka kwabafileyo,
nokulahlwa okupakade. Imis. 8. 14–17.
& 17. 31, 32. & 19. 4–6. & 24. 25. Rome 2. 16.
3 Si ya kukwenza loku, uma uTixo e
vuma. Imis. 18. 21.
4 Ngokuba ku ngenzeke, ukuba labo a
se be kanyisiwe, bezwa isipiwo sa sezu-
lwini, ba hlanganyela uMoya o ingcwe-
le, Mat. 12. 31. isa. 10. 26, 32. John. 4. 10.
Ef. 2. 8. Gal. 3. 2.
5 Bezwa izwi elilungileyo lika Tixo,
namandhla ezwe elizayo, isa 2. 5.
6 Uma be hlubuka, ku ngenzeke, uku-
ba ba buyiselwe ekupendukeni, loku be
pinda ba zibetelela iNdodana ka Tixo
ba i tela ihlazo. isa. 10. 29.
7 Umhlabati o puza imvula e fika ka-
ningi pezu kwawo, u veza imiti e ba fa-
nele aba u limayo, u piwa inhlanhla
uTixo; Izihl. 65. 10.
8 Kepa uma u veza ameva nokula,
walekile, u su za kutukwa; ukupela
kwawo ku ukutyiswa. Isai. 5. 6.
9 Kepa, batandekayo, si yetemba oku-
hle ngani, oku ku fanele ukusindiswa,
noma si kuluma okunje.

10 Ngokuba uTixo a siye o nga lungi-
le ukuba a kohlwe imisebenzi yenu, no-
kutanda kwenu, ena ku bonakalisa ega-
meni lake, ngokukonza abangcwele, na
manje ni sa ba konza. Amazwi 14. 31.
1 Tes. 1. 3. 2 Tes. 1. 6, 7. Rome 15. 25.
2 Tim. 1. 18.
11 Kepa si nxanele ukuba nina nonke
ni bonakalise lokukuqinisa, li pelele ite-
mba, ku ze ku be sekupeleni;
isa. 3. 6. Kol. 2. 2.
12 Ukuba ni nga bi butuntu kodwa ni
ba lingise aba li dhla ifa lesitembiso
ngokukolwa, na ngokubekezela.
isa. 10. 36.
13 Lapo uTixo wa m etembisa uAbra-
hama, wa zifunga yena, ngokuba wa e
nge ko omkulu a nga m funga yena.
Gen. 22. 16, 17. Izihl. 105. 9. Luk. 1. 73.
14 Wa ti, Mpela, ngi ya kukubusisa
nokukubusisa, ngi ya kukwandisa no-
kukwandisa.
15 Kwa njalo, e se bekezele, wa zuza a
ku tenjiswayo.
16 Abantu ba funga omkulu; kubona
ukuqinisa ngokufunga ku ya qeda uku-
pikisana konke. Eks. 22. 11.
17 Ngaloku uTixo, e tanda ukubonisa
izindhlamafa zesitembiso ukuti, isimiso
sake a si nakuguqulwa, wa qinisa ngo-
kufunga; isa. 11. 9. Rome 11. 29.
18 Ukuze ngezinto ezimbili ezi nge na-
kuguqulwa, uTixo a nge qambe amanga
ngazo, si be nokutokoza okumiyo, tina
esibalekile ukuba si bambe itemba esi li
bekelweyo; isa. 12. 1.
19 Esi nalo li njengeankora lompefu-
mlo, li mi li qinile, li ngena ku loko oku
pakati kweveli; Levi 16. 15. isa. 9. 7.
20 Lapo uJesu, osanduleleyo, wa nge-
na, e ngumpristi omkulu ku ze ku be
pakade, ngokuma kuka Melkisedeki.
isa. 3. 1. & 4. 14. & 5. 6. & 9. 24.

## ISAHLUKO 7.

NGOKUBA uMelkisedeki lowo, inkosi
ya seSalemi, umpristi ka Tixo o pe-
zu kwako konke, o wa m hlangabeza
uAbrahama e buya kubulala amakosi,
wa m busisa. Gen. 14. 18–20.
2 uAbrahama wa m abela okweshumi
kuko konke; u tiwa kuqala ngokuku-
mshwa, Inkosi yokulunga; ngasemva
kwa loko, Inkosi ya seSalemi, okuti,
Inkosi yokutula;
3 E nge nayise, e nge nanina, e nge
nakoko, e nge nakuqala kwezinsuku,
e nge nakupela kokupila; kepa u ya
fana neNdodana ka Tixo, u umpristi
njalo.
4 Qondani ukuba wa e ngakanani lo-
muntu, o wa piwa uAbrahama ukoko
okweshumi kwa loko a ku dhlayo.
5 Aba ngamadodana ka Levi, aba-
mkeliswa ubupristi, ba yalwa ngomteto
ukutabata okweshumi kubantu, ngi tyo
aba kubo, noma be pume okalweni luka
Abrahama; Imib. 18. 21, 26.
6 Kepa yena e nga velanga kubo ngo-
kuzalwa; wa tabata okweshumi ku-
Abrahama, wa m busisa yena o wa e ne-
sitembiso. Rome 4. 13. Gal. 3. 16.
7 A ku nakupikiswa loku, ukuti,
omncinyane u ya busiswa omkulu.
8 Lapa abantu abafayo ba tabata
okweshumi; kepa lapo wa ku tabata
yena oku qiniswa ngaye ukuti, u kona.
isa. 5. 6.
9 Futi, ngi nga tyo ukuti, uLevi, o wa
tabata okweshumi, wa tela okweshumi
ngaye uAbrahama.
10 Ngokuba wa e sokalweni luka yise,
msukwana uMelkisedeki wa hlangana
naye.
11 Ngakoke uma ukupelela kwa ya
ngobupristi buka Levi, (ngokuba aba-
ntu ba piwa umteto nga lobobupristi,)
kwa dingekelani ukuba ku vele omu-
nye umpristi, e ngokuma kuka Melkise-
deki, e nga tiwa umpristi ngokuma ku-
ka Aroni? Gal. 2. 21. isa. 8. 7.
12 Ngokuba, uma ku pendulwa ubu-
pristi, ku dingeka ku pendulwe nawo
umteto.
13 Kepa yena oku shunyayelwa ngaye
loku, wa e ngowesinye isizwe, e nge ko
kuso umuntu o konzileyo elatini.
14 Ngokuba ku sobala ukuti, iNkosi
yetu ya vela kuJuda ngokuzalwa; isi-
zwe uMosi a nga tyongo luto ngobupri-
sti baso. Isai. 11. 1. Mat. 1. 3.
Luk. 3. 33. Isam. 5. 5.
15 Ku sobala kakulu, loku ku vela
omunye umpristi e ngokuma kuka Me-
lkisedeki,
16 O nga velanga ngomteto womyalo
o ngokwenyama; wa vela ngamandhla
okupila okungapeliyo.
17 Ngokuba ku qiniswa, ku tiwa,
Wena u ngumpristi ku ze ku be pakade
ngokuma kuka Melkisedeki.
Izihl. 110. 4. isa. 5. 6.
18 Umyalo wokuqala u ya pela, ngo-
kuba u butakataka, a u sizi luto.
Rome 8. 3. Gal. 4. 9.
19 Umteto a u lwenzanga uto lu pele-

le; kepa kwa ngeniswa itemba elihle, esi sondela kuTixo ngalo.
Gal. 2. 16. & 3. 24. isa. 6. 18. & 8. 6. & 9. 9. Rome 5. 2. Ef. 2. 18. & 3. 12. isa. 4. 16. & 10. 19.
20 Futi, loku e nga bekwanga umpristi ngapandhle kokufunga;
21 (Ngokuba labo ba bekwa abapristi ngapandhle kokufunga; kepa yena wa bekwa ngokufunga, wa bekwa uye o wa tyo kuye, wa ti, iNkosi ya funga, a i yi kupenduka, ya ti, Wena u ngumpristi ku ze ku be pakade ngokuma kuka Melkisedeki;) Izihl. 110. 4.
22 Ngaloku uJesu u ngumqinisi wesivumelwano esihle ku nesokuqala.
isa. 8. 6.
23 Labo ba be baningi aba bekwa abapristi; ngokuba ba nqatyelwa ukufa ukuba ba hlale njalo;
24 Kepa yena, ngokuba e hlala ku ze ku be pakade, u nobupristi obunganqamukiyo.
25 Ngaloku u namandhla impela okubasindisa abezayo kuTixo ngaye, loku e pila njalo ukubamela.
Rome 8. 34. isa. 9. 24. 1 John. 2. 1.
26 Wa si fanela umpristi omkulu onje, o ingcwele, omnene, o nge nasono, o nga hlangene nezoni, opakamileyo ku nezulu; isa. 4. 15. & 8. 1. Ef. 1. 20.
27 O nga dingi imihla ngemihla, njenga labobapristi, ukunikela iminikelo, be qala ba i nikela ngezono zabo, bandu kuinikela ngezono zabantu; ngokuba wenza loko kanye kupela, lapo wa zinikela yena. Levi 9. 7. & 16. 6, 11.
isa. 5. 3. & 9. 12, 28. Rome 6. 10. & 10. 12.
28 Ngomteto abantu ababutakataka ba bekwa abapristi abakulu; kepa ngezwi lokufunga, oku ngasemva komteto, ku bekwa iNdodana, i pelele ku ze ku be pakade. isa. 2. 10. & 5. 1, 9.

## ISAHLUKO 8.

KEPA into enkulu ku leziziuto esi kuluma ngazo, iloku ukuti, Si nompristi omkulu onje, owa ya wa hlala ngakwesokunene sesihlalo soBukulu ezulwini; isa. 1. 3. & 12. 2.
2 Isikonzi saloku oku ingcwele, nesotente oqinisileyo, eya m misayo iNkosi, e nga miswa muntu.
isa. 9. 8, 11, 12, 24.
3 Abapristi abakulu bonke ba miselwa ukunikela iminikelo nemihlatyelo; ngako ku fanele ukuba naye lo a be nako a nga ku nikelayo.
isa. 5. 1. Ef. 5. 2. isa. 9. 14.
4 Uma wa be e kona emhlabeni, nga e nga banga umpristi, loku be kona abapristi aba nikela iminikelo ngokomteto;
5 Aba konza ngesiboniso na ngesitunzi sokwa sezulwini; njengokuba uMosi wa yalwa uTixo, e se za kwaka utente; ngokuba u ti, Bheka, u kwenze konke ngokuma o wa ku boniswa entabeni.
Kol. 2. 17. isa. 9. 23. & 10. 1. ‖ Eks. 25. 40. Imib. 8. 4. Imis. 7. 44.
6 Kepa u yamkeliswe inkonzo enhle, loku u ngumLamuli wesivumelwano esihle, esi misiwe ngezitembiso ezinhle.
isa. 7. 22.
7 Ngokuba uma lesosivumelwano sokuqala be si nge nacala, nga i nga funwa indawo yesesibili. isa. 7. 11, 18.
8 Kepa e sola u ti kubo, Bheka, izinsuku zi yeza, i tyo iNkosi, engi ya kwenza ngazo isivumelwano esitya nendhlu ka Israeli, na nendhlu ka Juda;
Jer. 31. 31–34.
9 Si nga bi njengesivumelwano enga senzayo noyise, msukwana nga pata isandhla sabo ukubakipa ezweni lasEgipite; ngokuba labo aba hlalanga esivumelwaneni sami, nami a ngi ba nakanga, i tyo iNkosi.
10 Kepa ilesi si isivumelwano engi ya kusenza nendhlu ka Israeli ngasemva kwa lezozinsuku, i tyo iNkosi; ngi ya kubeka imiteto yami ekuzindhleni kwabo, ngi i lobe ezinhliziyweni zabo; ngi ya kuba uTixo wabo, ba ya kuba abantu bami; isa. 10. 16. Zek. 8. 8.
11 A ba yi kufundisa, ilowo a fundise o wakelene naye, ilowo a fundise umfo wabo, ngokuti, yazi iNkosi; ngokuba bonke ba ya kungazi, abancinyane nabakulu.
Isai. 54. 13. John. 6. 45. 1 John. 2. 27.
12 Ngi ya kuhaukela ukungalungi kwabo; ukona kwabo nokubi kwabo ngi nga be ngi sa ku kumbula.
Rome 11. 27. isa. 10. 17.
13 Ngokuti, Isivumelwano esitya, u senze si dala esokuqala. O se kudala, ku gugile se ku za kunyamalala.
2 Kor. 5. 17.

## ISAHLUKO 9.

KEPA isivumelwano sokuqala sa si nemikuba yokukonza, nendawo engcwele ya lelizwe. Eks. 25. 8.
2 Ngokuba wakiwa utente owokuqala, okwa ku kona kuye uti lwesibani,

netebula, nezinkwa zokubhekelwa, o tiwa ongcwele.
Eks. 25. 23, 30, 31. & 26. 1, 35. & 40. 4. Levi 24. 5, 6.
3 Ngasemva kweveli lesibili utente o tiwa ongcwelengcwele;
Eks. 26. 31, 33. & 40. 3, 21. isa. 6. 19.
4 E nesitya segolide sokutyisa impepo, nompongolo wesivumelwano u namekwa ngegolide inxa zonke, okwa ku kona kuwo ukamba lwegolide olu nemana, nenduku ka Aroni eya hlumayo, nezibhebhe zesivumelwano;
Eks. 16. 33, 34. & 25. 10, 21. & 34. 29. & 40. 3, 20, 21. Imib. 17. 10. Dut. 10. 2, 5. 1 Ama. 8. 9, 21. 2 Kron. 5. 10.
5 Pezu kwawo kwa ku kona amakerubi obukosi, a sita isihlalo somusa, esi nge nakukuluma ngako ngakunye.
Eks. 25. 18–22. Levi 16. 2. 1 Ama. 8. 6, 7.
6 Se zi lungisiwe lezozinto ngokunjalo, abapristi ba ngena ngezikati zonke kuye utente wokuqala, be sebenza imisebenzi yokukonza. Imib. 28. 3.
7 Kepa kowesibili wa ngena umpristi omkulu yedwa kanye ngomnyaka, e nga ngeni li nge ko igazi, a li nikelayo ngezono zake na ngezabantu;
Eks. 30. 10. Levi 16. 2, 15, 34. isa. 5. 3. & 7. 27.
8 uMoya o ingcwele e bonisa loku, ukuti, a i kenziwa i be sobala indhlela e ya endaweni engcwele, e se mi utente wokuqala; isa. 10. 20. John. 14. 6.
9 Owokulinganisa ku se ku be manje, oku nikelwa ngaso iminikelo, nemihlatyelo, e nge nakuyenza i pelele inhliziyo yake okonzayo. isa. 7. 19. & 10. 1, 11.
10 Ku bekwa, kanye nokudhla, nokupuza, nokuhlanza ngokuhlanza, imikuba yokwenyama, ku bekwa ku ze ku fike isikati sokulungisa kupela.
Levi 11. 2. Imib. 19. 7. Ef. 2. 15. Kol. 2. 16. 20. isa. 7. 16.
11 Kepa e se fikile uKristu umpristi omkulu wezinto ezilungileyo ezi zayo, wa dhlula wa ya kuye utente omkulu, opeleleyo, o ngenziwanga ngezandhla, oku ukuti, o nge siye wa lokukudabuka;
isa 3. 1. & 10. 1. & 8. 2.
12 Ka ngenanga ngegazi lezimbuzi nelezinkonyana; kepa ngegazi lake wa ngena kanye kupela endaweni engcwele, wa si zuzela ukuhlengwa okupakade.
isa. 10. 4, 10. Imis. 20. 28. Zek. 3. 9. Dan. 9. 24.
13 Ngokuba uma ukufafaza abangcolileyo ngegazi lezinkunzi nelezimbuzi, nomlota wesitole ku hlanza, ku ze ku be mhlope okwenyama;
Levi. 16. 14. 16. Imib. 19. 2, 17.
14 Kakulu kakulu igazi lika Kristu, o wa zinikela e nge nacala kuTixo, ngaye uMoya o ingcwele, li za kuhlanza izinhliziyo zenu, ku nga bi ko imisebenzi efileyo, ni ze ni konze uTixo opilayo.
1 Pet. 1. 19. & 3. 18. Isam. 1. 5. Rome 1. 4. isa. 1. 3. & 6. 1. & 7. 27. & 10. 22. 1 Pet. 4. 2.
15 Ngaloku u umlamuli wesivumelwano esitya, ukuze, loku wa fa ukubahlenga ezonweni ezenziwa si kona isivumelwano sokuqala, ababiziweyo ba hlanganyele ifa ela tenjiswayo elimakade. isa. 3. 1.
16 Lapa ku kona isivumelwano, nga ku ba kona nokufa ko wa senzayo.
17 Ngokuba isivumelwano si namandhla emva kokufa; kepa ka si namandhla nxa e kona owa senzayo. Gal. 3. 15.
18 Ngaloku isivumelwano sokuqala a si qiniswanga ngapandhle kwegazi.
Eks. 24. 6–8.
19 Ngokuba uMosi, e se i memezele imiyalo yonke kubantu bonke, ngomteto, wa li tabata igazi lezinkonyana nelezimbuzi, kanye namanzi, noboya obubomvu, nehisope, wa fafaza incwadi nabantu bonke,
Levi 14. 4–7, 49–52. & 16. 14–19.
20 E ti, Leli li igazi lesivumelwano, uTixo a ni yale ngaso.
Eks. 24. 8. Mat. 26. 28.
21 Futi, wa fafaza ngegazi utente, nezitya zonke zokukonza.
Eks. 29. 12, 36. Levi 8. 15, 19.
22 Yebo, ngomteto imvama yezinto i ya hlanjululwa ngegazi; a ku bi ko ukutetelela, uma ku nga telwa igazi.
Levi 17. 11.
23 Kwa ku fanele ukuba imifanekiso yoku sezulwini i hlanjululwe nga lezozinto; kepa oku sezulwini, uqobo lwako, nga ku hlanjululwa ngeminikelo emihle ku na leyo. isa. 8. 5.
24 Ngokuba uKristu ka ngenanga endaweni engcwele eyenziwa ngezandhla, e ngumfanekiso ya leyo e iyo isiminya; wa ngena ezulwini uqobo lwalo, e ya kusimela pambi kuka Tixo.
isa. 6. 20. & 7. 25. & 8. 2. Rome 8. 34. 1 John. 2. 1.
25 Kepa ka ngenanga ukuba a zinikele futifuti njengompristi o ngena endaweni engcwele iminyaka ngeminyaka, e pete igazi eli nge silo elake;

26 Ngokuba, uma kwa ku njalo, nga
e hlupeka futifuti iloku kwa dabuka
umhlaba; kodwa u bonakele ku be ka-
nye ekugcineni kwezikati, ukuba a suse
izono ngokuzinikela yena, a be umhla-
tyelo. isa. 7. 27. & 10. 10. 1 Pet. 3.18.
Gal. 4. 4.
27 Futi, loku ku miselwa ukuba aba-
ntu ba fe kanye, bandu kwabelwa;
Gen. 3. 19. Isam. 20. 12.
28 Ku njalo uKristu, e se zinikele ka-
nye, ukuba a twale izono zabaningi, u
ya kubuya a bonakale, e nge nasono, a
ze a ba sindise aba m bhekayo.
1 Pet. 2. 24. Mat. 26. 28. Rome 5. 15.
Titusi 2. 13.

## ISAHLUKO 10.

UMTETO, u isitunzi sezinto ezilungi-
leyo ezi zayo, u nge siwo umfanekiso
wa lezozinto, uqobo lwawo, nga leyo
iminikelo, e nikelwa njalonjalo iminya-
ka ngeminyaka, u nge ze wa benza ba
pelele abezayo kuyo. Kol. 2.17.
isa. 8. 5. & 9. 9, 11, 23.
2 Uma kwa ku njalo, nga i nga nqa-
mukanga ukunikelwa na? loku abako-
nzayo se be hlanjulwe kanye, ba be nga
sa yi kuba nalo uvalo ngezono.
3 Kepa nga leyominikelo izono zi ya
kunjulwa iminyaka ngeminyaka.
Levi 16. 21. isa. 9. 7.
4 Ngokuba igazi lezinkunzi nelezi-
mbuzi li nge ke li suse izono.
Mika 6. 6, 7. isa. 9. 13.
5 Ngako, e sa fika emhlabeni, u ti, A
u tandi umhlatyelo nomnikelo; kepa u
ngi lungisele umzimba; Izihl. 40. 6.
& 50. 8. Isai. 1. 11. Jer. 6. 20. Amosi 5. 21.
6 A ku kuhle kuwe iminikelo yoku-
tya, nokuhlatyelwa izono.
7 Kona nga ti, Bheka, ngi ze kuyenza
intando yako, Tixo, (ku lotyiwe ngami
encwadini.)
8 Wa qala wa ti, A u tandi imihlatye-
lo neminikelo, neminikelo yokutya, no-
kuhlatyelwa izono; a ku kuhle kuwe;
(oku nikelwa ngomteto;)
9 Wandu kuti, Bheka, ngi ze kuyenza
intando yako, Tixo, U ya susa okoku-
qala, ukuba a qinise okwesibili.
10 Nga lentando si hlanjululwe, ngo-
kunikelwa komzimba ka Jesu Kristu ku
be kanye. John. 17. 19. & 13. 12. isa. 9. 12.
11 Kepa abapristi bonke be mi, be ko-
nza imihla ngemihla, be nikela futifuti
yona leyo iminikelo, e nge ke i suse
izono; Imib. 28. 3. isa. 7. 27.
12 Kepa yena lo, e se nikele umnikelo
munye ngezono, wa ya kuhlala ngakwe-
sokunene sika Tixo ku ze ku be pakade;
Kol. 3. 1. isa. 1. 3.
13 E se za kubheka njalo ku ze ku ti
aba izita kuye ba be isenabelo sezinya-
wo zake. Izihl. 110. 1. Imis. 2. 35.
1 Kor. 15. 25. isa. 1. 13.
14 Ngokuba ngomnikelo munye u be-
nzile ba pelele njalonjalo abahlanjululi-
weyo.
15 Futi, uMoya o ingcwele u ya qinisa
kitina; ngokuba e se tyilo ukuti,
16 Ilesi isivumelwano, engi za kuse-
nza nabo ngasemva kwa lezozinsuku, i
ya tyo iNkosi, Ngi ya kubeka imiteto
yami ezinhliziyweni zabo, ngi i lobe
ekuzindhleni kwabo, Jer. 31. 33.
isa. 8. 10.
17 Ngi nga be ngi sa kumbula ukona
kwabo nokubi kwabo.
18 Kepa nxa ku tetelelwe loku, a ku
se ko ukunikelwa ngezono.
19 Ngako, bazalwane, loku si netemba
lokungena endaweni engcwele ngegazi
lika Jesu, Rome 5. 2.
20 Ngendhlela entya, eyokupila, a si
dabulele yona, ngeveli, eli ukuti inya-
ma yake; John. 10. 9. & 14. 6. isa. 9. 3, 8.
21 Na loku si nompristi omkulu e
pezu kwendhlu ka Tixo;
isa. 4. 14. 1 Tim. 3. 15.
22 A si sondele ngenhliziyo eqinisi-
leyo, ngokwetemba okupeleleyo, si ne-
zinhliziyo ezi fafazwe ku nga bi ko uva-
lo ngokubi, si nemizimba e hlanzwe
ngamanzi amahle; isa. 4. 16. & 9. 14.
Jak. 1. 6. 1 John. 3. 21. ‖ Hez. 36. 25.
2 Kor. 7. 1.
23 A si bambisise itemba lokukolwa
kwetu; (ngokuba u qinsile yena o si
tembisayo;)
isa. 4. 14. & 11. 11. 1 Kor. 1. 9.
24 A si qondane, ukuze si vuselane
ukutanda nokwenza okulungileyo;
25 Si nga yeki ukuhlangana njenga-
banye; kepa a si yalane; kakulu loku
ni bona usuku lu sondela. Imis. 2. 42.
Jude 19. Rome 13. 11. Fil. 4. 5.
2 Pet. 3. 9, 11, 14.
26 Uma sona ngamabomu, se si lazi
iqiniso, a ku se ko umnikelo ngezono,
Imib. 15. 30. isa. 6. 4. 2 Pet. 2. 20.
27 Kepa ku si hlalele ukulahlwa oku-
sabekayo, yebo, ulaka oluvusiweyo, olu
za kuqeda abapikayo. Hez. 36. 5.
Zef. 1. 18. & 3. 8. 2 Tes. 1. 8.
28 O wa delayo umteto ka Mosi wa fa,

e nga haukelwa, nxa be kona ofakazi ababili, noma be batatu; isa. 2. 2.
Dut. 17. 2, 6.

29 Ni tini? u fanele ukuhlupeka okungakanani, yena o nyatele pansi iNdodana ka Tixo, o ti, igazi lesivumelwano, a hlanjululwa ngalo, li igazi nje, e m dela uMoya womusa? isa. 2. 3. & 13. 20.
1 Kor. 11. 29. Mat. 12. 31, 32. Ef. 4. 30.

30 Si ya m azi o wa ti, ku ngokwami ukupindisa; ngi ya kupindisa mina; i tyo iNkosi; wa ti futi, iNkosi i ya kubahlulela abantu bake. Dut. 32. 35, 36.
Rome 12. 19. Izihl. 50. 4. & 135. 14.

31 Ku yesabeka ukuwela ezandhleni zika Tixo opilayo. Luk. 12. 5.

32 Kepa zi kumbuleni izinsuku zokuqala, ena bekezela ngazo ekulweni okukulu nezinhlupeko, lapo se ni kanyisiwe; Gal. 3. 4. 2 John. 8.
isa. 6. 4. Kol. 2. 1.

33 Nganxanye ngokuba nenzwa abokubukwa ngokutukwa, na ngokuhlutywa; nganxanye ngokuba na ni hlanganyela naba patwa ngokunje.
1 Kor. 4. 9. 1 Tes. 2. 14.

34 Na ngi haukela ekubotyweni kwami, na bekezela ngokujabula ekupangweni kwemfuyo yenu, nazi ukuti, ni nayo imfuyo ezulwini, enhle emiyo.
2 Tim. 1. 16. Mat. 5. 12. & 6. 20. Jak. 1. 2.
1 Tim. 6. 19.

35 Ngako a ni nga lahli itemba lenu, eli nomvuzo omkulu. Mat. 10. 32.

36 Ku fanele ni be nokubekezela, ukuze ni kwenze okwentando ka Tixo, namkeliswe okwa tenjiswayo. Luk. 21. 19.
Gal. 6. 9. isa. 9. 15. & 12. 1.

37 Se ku isikatyana, kona ozayo u ya kufika; ka yi kulibala. Luk. 18. 8.
Hab. 2. 3, 4.

38 Kepa olungileyo u ya kupila ngokukolwa; kodwa uma umuntu e hlehla nyovane, inhliziyo yami a i nakutokoza ngaye. Rome 1. 17. Gal. 3. 11.

39 Kepa tina a si sibo abahlehlayo, ba ze ba bujiswe; si ngabakolwayo, ku ze ku sindiswe umpefumlo. 2 Pet. 2. 20, 21.
Imis. 16. 31. 1 Tes. 5. 9.

## ISAHLUKO 11.

UKUKOLWA ku ukwetemba okubhekwayo, ku ukubona okungabonwayo.
Rome 8. 24, 25. 2 Kor. 4. 18, & 5. 7.

2 Ba tuswa ngako oyise.

3 Ngokukolwa si ya bona, ukuti, amazwe a datyulwa ngezwi lika Tixo, kwa za kwa ti, izinto ezibonwayo a zenziwanga ngezinto ezibonakalayo. Gen. 1. 1.
2 Pet. 3. 5.

4 Ngokukolwa uAbela wa nikela kuTixo umnikelo omuhle ku noka Kani, wa vunyelwa ngako, kwa tiwa, u lungile, uTixo e vumela iminikelo yake; na ngako, noma e file, u sa kuluma.
Gen. 4. 4, 10. isa. 12. 24.

5 Ngokukolwa uEnoke wa tatyatwa, a nga ku zwa ukufa; ka be e sa bonwa, ngokuba uTixo wa ba e m tabatile; e nga ka tatyatwa wa vunyelwa, kwa tiwa, u lungile kuTixo. Gen. 5. 22, 24.

6 Kepa ngapandhle kokukolwa ku nge ke kwenziwa okulungileyo kuye; ngokuba ozayo kuTixo, nga e kolwa, ukuti, u kona, nokuti, u ya kubavuza abamfunayo.

7 Ngokukolwa uNoa, e yaliwe uTixo ngezinto e be zi nga ka bonwa, e m esaba, wa waka umkumbi ku ze ku sindiswe indhlu yake; wa lahla izwe ngako, wabelwa ukulunga oku ngokukolwa.
Gen. 6. 13, 22. 1 Pet. 3. 20. Rome 3. 22. & 4. 13.
Fil. 3. 9.

8 Ngokukolwa uAbrahama, wa lalela, e biziwe ukuba a pume a ye endaweni, a be za kuyamkeliswa, i be ifa lake; wa puma e ngazi lapa e ya kona.
Gen. 12. 1, 4. Imis. 7. 2–4.

9 Ngokukolwa wa hlala ezweni lokutenjiswa, li se elabezizwe, e hlala kotente noIsaka noJakobe, aba ngabahlanganyeli kanye naye ba lokukutenjiswa. Gen. 12. 8. & 13. 3, 18. & 18. 1, 9.
isa. 6. 17.

10 Ngokuba wa e hlalela umuzi o nezisekelo, owakiwa wenziwa uTixo.
isa. 12. 22. & 13. 14. Isam. 21. 2, 10.

11 Ngokukolwa naye uSara wamkeliswa amandhla okukulelwa, se si dhlulile isikati, loku wa ti, u qinisile o wa tembisayo. Gen. 17. 19.
& 18. 11, 14. & 21. 2. Luk. 1. 36. isa. 10. 23.

12 Ngako kwa vela kuye e munye, naye e se file ngokuzala, aba njengezinkanyezi ngobuningi, be ngangesihlabati esi sogwini lolwandhle, esi nge nakubalwa.
Gen. 22. 17. Rome 4. 18, 19.

13 Ba fa labo bonke, be koliwe, be nga kwamkeliswanga okwa tenjiswayo; ba ku bona ku kude, ba tokoziswa iko, ba vuma ba ti, ba ngabangaziwayo nabahambayo emhlabeni. John. 8. 56.
Gen. 23. 4. & 47. 9. 1 Kron. 29. 15.
Izihl. 39. 12. & 119. 19. 1 Pet. 1. 17. & 2. 11.

14 Aba tyoyo okunjalo ba bonisa ukuti, ba li funa izwe. isa. 13. 14.

15 Ngokuba uma be be li kumbula izwe aba puma kulo, ba be nokubuyela kulo.

16 Kepa ba be tanda izwe ela sezulwini; elihle ku nalelo, ngako uTixo ka namahloni ngabo, nokuba a biziwe ngokutiwa uTixo wabo; ngokuba u ba lungisele umuzi.
Eks. 3. 6. Fil. 3. 20. isa. 13. 14.

17 Ngokukolwa uAbrahama e lingwa, wa m nikela uIsaka; yena o wa tenjiswayo wa m nikela umntwana wake, e zelwe e yedwa. Gen. 22. 1–9. Jak. 2. 21.

18 O kwa tyiwo ngaye ukuti Inzalo yako i ya kubizwa ngaye uIsaka.
Gen. 21. 12. Rome 9. 7.

19 Wa ti, uTixo u namandhla okumvusa na kwabafileyo; nembala wa m zuza kona ngokulinganisa. Rome 4. 17–21.

20 Ngokukolwa uIsaka wa busisa uJakobe noEsau ngezinto ezizayo.
Gen. 27. 27, 39.

21 Ngokukolwa uJakobe, e se za kufa, wa busisa amadodana ka Josefa omabili; wa kuleka e ncika esikandeni senduku yake. Gen. 48. 5, 16, 20. & 47. 31.

22 Ngokukolwa uJosefa, e se za kufa wa kuluma ngokupuma kwabantwana baka Israeli; wa yala ngamatambo ake.
Gen. 50. 24, 25. Eks. 13. 19.

23 Ngokukolwa uMosi, e se zelwe, wa fihlwa abazali bake izinyanga ezintatu, ngokuba be m bona e umntwana omuhle; a ba wesabanga umyalo wenkosi.
Imis. 7. 20. Eks. 1. 16, 22. & 2. 2.

24 Ngokukolwa uMosi, e se kulile; wa nqaba ukuba a tiwe indodana yendodakazi ka Faro; Eks. 2. 10, 11.

25 Wa keta ukuhlupeka kanye nabantu baka Tixo, ku nokutokoza isikati ezonweni; Izihl. 84. 10.

26 Wa ti, ukutukiswa okuka Kristu ku imfuyo enkulu ku nomcebo wonke wa sEgipite; ngokuba wa bheka umvuzo.
isa. 10. 35. & 13. 13.

27 Ngokukolwa wesuka Egipite, e ngesabi ulaka lwenkosi; wa e nesineke, kungati u ya m bona o nga bonwayo.
Eks. 10. 28, 29. & 12. 37. & 13. 17, 18.

28 Ngokukolwa wa gcina ipasika nokufafaza ngegazi, ukuba o wa bulala amazibulo a nga ba tinti bona.
Eks. 12. 21.

29 Ngokukolwa ba dabula elwandhle olubomvu, kungati emhlabatini; aba sEgipite, be linga, loko ba minza.
Eks. 14. 22–29.

30 Ngokukolwa ugange lwa seJeriko lwa wa lu haqiwe izinsuku ezi isikombisa. Josh. 6. 20.

31 Ngokukolwa uRahabi isifebe ka fanga kanye nabangakolwanga, e se zamkele izinhloli ngobuhle. Jak. 2. 25.
Josh. 2. 1.

32 Ngi za kutini futi? a kwanele isikati sokuba ngi landise ngoGidioni, noBaraki, noSamsoni, noJefta, noDavida, noSamueli, nabaprofeti;
Abahl. 4. 6. & 6. 11, 23. & 11. 1. & 12. 7.
& 13. 24. 1 Sam. 1. 20. & 12. 20.
& 16. 1, 13. & 17. 45.

33 Ngokukolwa, labo ba nqoba imibuso, ba sebenza ukulunga, ba zuza okwatenjiswayo, ba vimba imilomo yezingonyama, Abahl. 14. 5, 6.
1 Sam. 17. 34, 35. 2 Sam. 7. 11. Dan. 6. 22.

34 Ba cima amandhla omlilo, ba pepa usiko lwenkemba, ba be namandhla aba butakataka, ba iziqwaga ekulweni, bahlula impi yabezizwe. Dan. 3. 25.
1 Sam. 20. 1. 1 Ama. 19. 3.
2 Ama. 6. 16. & 20. 7. Jobe 42. 10.
Izihl. 6. 8. Abahl. 15. 8, 15.
1 Sam. 14. 13. & 17. 51, 52. 2 Sam. 8.

35 Abesifazana bamkeliswa abafileyo babo be vukile; abanye ba tyaywa esondweni, be nga vumi ukukululwa, ukuze ba zuze ukuvuka okulungileyo;
1 Ama. 17. 22. 2 Ama. 4. 35.

36 Abanye ba lingwa ngokuhlekiswa na ngokutyaywa, yebo na ngokubotywa, na ngokufakwa etilongweni.
Gen. 39. 20. Jer. 20. 2. & 37. 15.

37 Ba kandwa ngamatye, ba nqunywa ngesaha, ba lingwa, ba fe be bulawa ngenkemba, ba ndinda bembete izikumba zezimvu nezezimbuzi; ba swela, ba hlutywa, ba patwa kabi; 1 Ama. 21. 13.
2 Ama. 1. 8. 2 Kron. 24. 21.
Imis. 7. 58. & 14. 19. Mat. 3. 4. Zek. 13. 4.

38 (Eli nga ba fanele izwe; ba zula ehlane, na sezintabeni, na semihumeni, na semigodini yomhlaba.
1 Ama. 18. 4. & 19. 9.

39 Labo bonke, aba tuswayo ngokukolwa kwabo, a ba kwamkeliswanga okwa tenjiswayo;

40 uTixo u senzele okudhlulayo, ku ze ku ti ba nga peleli ngapandhle kwetu.
isa. 5. 9. & 12. 23. Isam. 6. 11.

## ISAHLUKO 12.

NGAKO, loko tina si haqiwe isixuku esingaka sofakazi, a si lahle konke oku sindayo, kakulu ukona oku si tiya-

yo, si qinise, si gijime ibanga esi li beke-
lweyo, 1 Kor. 9. 24. Fil. 3. 13, 14
isa. 10. 36.
2 Si m bheke uJesu, umqalisi nomfezi
wokukolwa kwetu; yena, ngokutokoza
a ku bekelweyo, wa twala isipambano,
e nga naki ihlazo laso, wa ya wa hlala
ngokwesokunene sesihlalo sika Tixo.
Luk. 24. 26. Fil. 2. 8. 1 Pet. 1. 11.
Izihl. 110. 1. isa. 1. 3.
3 M qondeni yena o wa kutazelayo
izoni se zi m vukele kangaka, funa ni
katale, ni pelamandhla. Mat. 10. 24, 25.
John. 15. 20. Gal. 6. 9.
4 A ni ka qinisi ku ze ku be segazini
ngokulwa nokona. 1 Kor. 10. 13.
isa. 10. 32, 34.
5 Ni kohliwe ini umyalo, o shunyaye-
lwa kinina njenga kubantwana, woku-
ti, Ndodana yami, u nga deli ukujezisa
kweNkosi, u pelamandhla, nxa u teti-
swa iyo; Amazwi 3. 11.
6 Ngokuba iNkosi i ya m jezisa e m
tandayo, i ba tyaye abantwana bonke e
bamkelayo. Izihl. 94. 12. & 119. 75.
7 Uma ni kutazela ekujezisweni, uTi-
xo u ya ni patisa okwabantwana; ngo-
kuba upi umntwana o nga jeziswa uyise
na? Dut. 8. 5. 2 Sam. 7. 14. Amazwi 13. 24.
8 Kepa uma ni nge nakujeziswa, oku
kubo bonke, kona ni ngabokupingwa, a
ni sibo abantwana. 1 Pet. 5. 9.
9 Futi, sa si nobaba benyama yetu, aba
si jezisayo, sa ba hlonipa; kakulu, a si
yi kumlalela ubaba wemipefumlo yetu,
si pile na? Imib. 16. 22. Ums. 12. 7.
Isai. 42. 5. Zek. 12. 1.
10 Ngokuba bona ba si jezisa isikatya-
na, njengokutanda kwabo, kepa yena
ngokulunga kwetu, si ze sabelwe ubu-
ngcwele bake. Levi 11. 44.
11 A ku ko ukujezisa okutokozisayo,
ku se kona, ku lusizi; kepa ngasemva,
ku ya ba telela abajeziswayo isitelo esi-
hle, sokulunga. Jak. 3. 18.
12 Ngako qinisani izandhla ezidange-
leyo namadolo a xegayo; Jobe 4. 3, 4.
Isai. 35. 3.
13 Nenzele izinyawo zenu izindhlela
eziqondileyo, ukuba abaxugayo ba nge-
dukiswa, kepa a ba sindiswe,
Amazwi 4. 26, 27. Gal. 6. 1.
14 Zamani ni hlale kahle nabantu bo-
nke, ni be nobungcwele, a nge i bone
iNkosi noyedwa e nge nabo;
Rome 14. 19. Mat. 5. 8. 2 Kor. 7. 1.
Ef. 5. 5.
15 Ni bhekisise, ukuba ku nga bi ko o
nga zuziyo umusa ka Tixo; ku nga mili
isitombo esibabayo, si ni kataze, bona-
kale abaningi ngaso; 2 Kor. 6. 1.
Gal. 5. 4. Dut. 29. 18. isa. 3. 12.
16 A ku nga bi ko o isifebe, o tukayo,
njengoEsau, o wa tenga ukudhlana nge-
fa lobuzibulo bake. Gen. 25. 33.
17 Ngokuba ni yazi, ngasemva e sa
tanda ukwamkeliswa ukubusiswa, wali-
wa; ka i tolanga indawo yokupenduka,
noma wa e funisisa ngezinyembezi.
Gen. 27. 34–38. isa. 6. 6.
18 A ni zanga entabeni e patekayo,
na semlilweni ovutileyo, na sofasimbe-
ni, na sebumnyameni, na sesivunguvu-
ngwini, Eks. 19. 12, 18, 19. & 20. 18.
Dut. 4. 11. & 5. 22. Rome 8. 15.
19 Na sekukaleni kwetilongo, na se-
kuzwakaleni kwemiyalo, aba i zwayo
ba nqaba, ba ti, ku ngenezelwa izwi;
Eks. 20. 19.
20 Ngokuba bahluleka ngomyalo wo-
kuti, Noma isilo si tinta intaba, si ya
kukandwa ngamatye. Eks. 19. 13.
21 Kwa ku sabeka kangaka okwabo-
nakalayo, naye uMosi wa ti, Ngi novalo,
ngi yesaba; Eks. 19. 16.
22 Kodwa ni ze entabeni iZioni; na
semzini ka Tixo o pilayo, iJerusalema
elipezulu; na kwaba izigidi,
Isam. 21. 2, 10. Fil. 3. 20. Jude 14.
23 Umhlangano wezingelosi; na seba-
ndhleni lamazibulo, a baliwe ezulwini,
na kuMahluleli, uTixo wabo bonke, na
kuyo imimoya yabalungileyo abapele-
leyo; Eks. 4. 22. Luk. 10. 20.
Isam. 13. 8. Gen. 18. 25. isa. 11. 40.
24 Na kuJesu umLamuli wesivume-
lwano esitya; na segazini lokufafaza, eli
kuluma okuhle ku nelika Abela.
isa. 8. 6. & 10. 22. & 11. 4. Eks. 24. 8.
1 Pet. 1. 2. Gen. 4. 10.
25 Bhekani, ni nga m nqabi oshuma-
yelayo; ngokuba, uma be nga pepanga
labo, aba m nqabayo yena o wa shuma-
yela emhlabeni, kakulu tina uma si m
fulatela o shumayela ezulwini;
isa. 2. 3. & 3. 17. & 10. 28.
26 Izwi lake la zamazamisa umhlaba
nga lesosikati, kepa manje u tembisile,
wa ti, Ngi ya kupinda futi, a ngi yi ku-
zamazamisa umhlaba wodwa kepa ne-
zulu. Eks. 19. 18. Hag. 2. 6.
27 Lelizwi lokuti, Ngi ya kupinda
futi, li ti, ku ya kususwa okuzanyaza-
nyiswayo, kungati okwenziweyo, ku ze
ku me okungazanyazanyiswayo.
Izihl. 102. 26.

28 Ngako, loku si zuzile umbuso o nge
nakuzanyazanyiswa, a si be nokubonga,
(esi nga m konza uTixo ngako, si toko-
zise), kanye nokuhlonipa nokwesaba,
29 Ngokuba uTixo wetu u ngumlilo
otyisayo. Eks. 24. 17. Dut. 4. 24.
Izihl. 50. 3. Isai. 66. 15. 2 Tes. 1. 8.

## ISAHLUKO 13.

AKU me njalo ukutandana.
Rome 12. 10. 1 Tes. 4. 9. 1 Pet. 1. 22.
& 2. 17. & 3. 8. 2 Pet. 1. 7. 1 John. 3. 11.
& 4. 7, 20, 21.
2 Ni nga kohlwa ukupata kahle aba-
ngenisayo; ngaloko abanye bamkela izi-
ngelosi be ngazelele.
Rome 12. 13. Gen. 18. 3. & 19. 2.
3 Ba kumbuleni ababotyiweyo, ku-
ngati ni botyiwe kanye nabo; ba ku-
mbuleni naba petwe kabi, njengokufa-
nele aba semzimbeni. Mat. 25. 36.
Rome 12. 15. 1 Kor. 12. 26. Kol. 4. 18.
4 Ukuganwa ku lungile kubo bonke;
nombede o nge nacala, kepa izihlobo-
ngi nezipingi, uTixo u ya kuzilahla.
Gal. 5. 21. Ef. 5. 5. Isam. 22. 15.
5 Ngokuhamba kwenu a ni nga fisi
imali; yenamani ngeni nako; ngokuba
u tyilo, wa ti, A ngi sa yi kukuyeka, a
ngi sa yi kukushiya. Mat. 6. 25, 34.
Fil. 4. 11, 12. 1 Tim. 6. 6, 8. Gen. 28. 15.
Josh. 1. 5. Izihl. 37. 25.
6 Ku njaloke si mi isibindi si ti, O ngi
sizayo u iNkosi, a ngi yi kwesaba; a
ngenzani kimi umuntu.
Izihl. 27. 1. & 56. 4, 11.
7 Ba kumbuleni abafundisi benu, aba
ni shumayeza izwi lika Tixo; ni qonde
ukupela kokuhamba kwabo, ni lingise
ukukolwa kwabo;
8 uJesu Kristu uyena izolo, na na-
mhla, na pakade: John. 8. 58. isa. 1. 12.
& 6. 12. Isam. 1. 4.
9 Ni ngeduswa imikuba ngemikuba, e
ngaziwayo; ngokuba ku fanele inhlizi-
yo i qiniswe ngomusa, i nga qiniswa
ngokudhla, oku nga sizanga aba hamba
ngako. Ef. 4. 14. Rome 14. 17. Kol. 2 16.
1 Tim. 4. 3.
10 Si nelati tina, aba nga vunyelwe
ukudhla kulo aba konza kuye utente.
1 Kor. 9. 13. & 10. 18.
11 Izidumbu za lezozilwane, igazi lazo
ela yiswa umpristi omkulu endaweni
engcwele, ngenxa yezono, za tyiswa
ngapandhle kwekamu. Eks. 29. 14.
Levi 6. 30. & 9. 11. & 16. 27.
12 Ngako naye uJesu, ukuze a ba hla-
nze abantu ngegazi lake, wa fa ngapa-
ndhle kwesango. John. 19. 17, 18.
Imis. 7. 58.
13 A si pumele kuye ngapandhle
kwekamu, si twale ihlazo lake.
isa. 11. 26.
14 Ngokuba lapa a si namuzi omiyo;
si ya u funa ozayo. Mika 2. 10. Fil. 3. 20.
isa. 11. 10, 16.
15 Ngako a si nikele njalonjalo ku-
Tixo ngaye umnikelo wokubonga, oku
ukuti, isitelo sezindebe, zi vuma igama
lake. Ef. 5. 20. Levi 7. 12. Izihl. 107. 22.
Hos. 14. 2.
16 Ni nga kohlwa ubunene nokusiza,
ngokuba iminikelo enje i lungile ku-
Tixo. Rome 12. 13. Fil. 4. 18.
17 Lalelani abafundisi benu, ni be pa-
nsi kwabo; ngokuba be linda imipefu-
mlo yenu, njengaba za kulandiswa;
ukuze benze loko ngokujabula, be nga
bi nalusizi; ngokuba ku nga ni sizi lo-
ko. Fil. 2. 29. Hez. 3. 17.
18 Si kulekeleni; ngokuba si yete-
mba, si ti, si nenhliziyo enhle, si tanda
ukuhamba kahle ngako konke.
Rome 15. 30. Ef. 6. 19. Kol. 4. 3. ‖ 2 Tes. 3. 1.
Imis. 23. 1.
19 Ngi ni ncenga kakulu ukuba nenze
loko, ngi ze ngi buyiselwe kini masi-
nyane. Filemone 22.
20 uTixo wokutula, o wa kupula kwa-
bafileyo iNkosi yetu uJesu, uMalusi
omkulu wezimvu ngegazi lesivumelwa-
no esipakade, Rome 15. 33. Imis 2. 24.
Isai. 40. 11. Hez. 34. 23. 1 Pet. 2. 25.
isa. 10. 29.
21 A nenze ni pelele emisebenzini yo-
nke elungileyo, ni ze nenze intando ya-
ke, enza kini okulungileyo ebusweni
bake ngaye uJesu Kristu; a ku be
kuye ubukosi ku ze ku be pakade.
Ameni.
2 Tes. 2. 17. 1 Pet. 5. 10. Fil. 2. 13.
Isam. 1. 6.
22 Ngi ya ni ncenga, bazalwane, ni
lamkele lelizwi lokuyala; ngokuba ngi
lobile amazwana kimi. 1 Pet. 5. 12.
23 Yazini ukuti, uTimote u tunyiwe;
uma e buya masinyane, si ya kunibona
kanye naye. 1 Tes. 3. 2.
24 Ngi konzele kubo bonke abafundisi
benu, na kubo bonke abangcwele. Aba
seItalia ba konza kini.
25 Umusa a u be kinina nonke.
Ameni. Titusi 3. 15.

# INCWADI KA JAKOBE.

## ISAHLUKO 1.

UJAKOBE, inceku ka Tixo neyeNkosi uJesu Kristu, u ya konza kwabasabaleleyo bezizwe ezi ishumi nambili.
Imis. 12. 17. Titusi 1. 1. Imis. 26. 7. Dut. 32. 26. John. 7. 35. Imis. 2. 5. & 8. 1. 1 Pet. 1. 1.

2 Bazalwane bami, a ni tyo ukuti, ku ukujabula okukulu nxa nehlelwe ukulingwa ngokulingwa; Mat. 5. 12. 1 Pet. 1. 6.

3 Nazi ukuti ukulingwa kokukolwa kwenu ku ya veza ukubekezela.
Rome 5. 3.

4 Kepa ukubekezela a ku be nomsebenzi wako opeleleyo, ni ze ni pelele, ni fezeke, ni nga sweli luto.

5 Uma e kona umuntu wa kini o swele ukuhlakanipa, ka cele kuTixo, o ba payo bonke kakulu, e nga soli; u se ya kukupiwa. 1 Ama. 3. 9, 11, 12.
Amazwi 2. 3. Mat. 7. 7. John. 14. 13. Jer. 29. 12.

6 Kodwa ka cele ngokukolwa e nga ngabazi; ngokuba o ngabazayo u njengeza lolwandhle, eli qutywa umoya, li ponswe. Mark 11. 24. 1 Tim. 2. 8.

7 Ka nga tyo lomuntu ukuti, u za kuzuza uto eNkosini.

8 Umuntu o nezinhliziyo ezimbili u ya guquguquka ekuhambeni kwake konke. isa. 4. 8.

9 Umzalwane o impofana ka jabule ekupakanyisweni kwake;

10 Kepa o isicebi ka jabule ekutotyisweni kwake; ngokuba u ya kudhlula njengembali yotyani. Jobe 14. 2.
Izihl. 102. 11. Isai. 40. 6. 1 Kor. 7. 31.

11 Ilanga li ya puma, li balele, li bunise utyani, imbali yabo i vutuluke, ukuqama kokuma kwayo ku pele; ku njalo o isicebi u ya kubuna ezinhleleni zake.

12 U busisiswe lomuntu o kutazelayo ekulingweni kwake; ngokuba e se qinisekile, u ya kwamkeliswa umqele wokupila aba u tenjiswayo iNkosi laba aba i tandayo. Amazwi 3. 11. 1 Kor. 9. 25.
isa. 2. 5. 1 Pet. 5. 4. Isam. 2. 10. Mat. 10. 22. & 19. 28, 29.

13 Nxa umuntu e yengwa, ka nga tyo ukuti, Ngi yengwa uTixo; ngokuba uTixo a nge yengwe ngokubi; a ka yengi umuntu;

14 Kepa ilowo u ya yengwa, nxa e hudulwe izinkanuko zake, eduswe.

15 Kona inkanuko, se i tatile, i beleta ukona; ukona, se ku pelele, ku zale ukufa. Jobe 15. 35. Izihl. 7. 14. Rome 6. 21, 23.

16 Ni ngeduki, bazalwane abatandekayo.

17 Izipo zonke ezilungileyo nezipo zonke ezipeleleyo zi vela pezulu, zehla kuYise wokukanya, o nge nakuguquka, nasitunzana sokupenduka. John. 3. 27.
1 Kor. 4. 7. Imib. 23. 19. 1 Sam. 15. 29. Mal. 3. 6.

18 Ngokutanda kwake wa si zala ngezwi leqiniso, si be abokuqala kwabadatyuliweyo bake, John. 3. 3. 1 Pet. 1. 23
Ef. 1. 12. Jer. 2. 3. Isam. 14. 4.

19 Ngako, bazalwane bami abatandekayo, bonke a ba tyetye ukuzwa, ba puze ukukuluma, ba puze nokutukutela: Ums. 5. 1, 2. & 7. 9. Amazwi 10. 19. & 17. 27.

20 Ngokuba ulaka lwabantu a lu vezi ukulunga kuka Tixo.

21 Ngako i lahleni insila yonke nokubi okuvamileyo, ni lamkele ngenhliziyo etobekileyo izwi elityaliweyo, eli namandhla okusindisa imipefumlo yenu.
Kol. 3. 8. 1 Pet. 2. 1. Imis. 13. 26. Rome 1. 16. 1 Kor. 15. 2. Ef. 1. 13. Heb. 2. 3.

22 Kepa a ni be abenzayo izwi, ni nga bi abezwayo ngendhlebe nje, ni zi kohlisa. Mat. 7. 21. Rome 2. 13.

23 Ngokuba uma umuntu e li zwa izwi ngendhlebe nje, e ngenzi ngalo, u ya fana nomuntu ozibukayo ubuso bake esibukweni; Luk. 6. 47. isa. 2. 14.

24 U ya zibuka, esuke, a kohlwe masinya ukuba u ngumuntu onjani.

25 Kodwa obukayo emtetweni opeleleyo wokukulula, a namatele kuwo, e ngezwa ngendhlebe nje, a kohlwe, kepa e sebenza umsebenzi, uyena o za ku busiswa emisebenzini yake. isa. 2. 12.

26 Uma ku kona okolwayo, o nga bambi ulimi lwake, kodwa a kohlise inhliziyo yake ukukolwa kwa lomuntu ku ize. Izihl. 34. 13. 1 Pet. 3. 10.

27 Ukukolwa okucwebileyo, oku nge nacala pambi kuka Tixo uBaba, iloku, ukuba okolwayo a hambe izinkedama nabafelokazi ekuhlupekeni kwabo, a zigcine a nga bi nabala kokomhlaba.
Isai. 1. 17. Mat. 25. 36. Rome 12. 2. isa. 4. 4. 1 John. 5. 18.

## ISAHLUKO 2.

BAZALWANE bami, ukukolwa kwe-
nu kuyo iNkosi yetu ebongekayo,
uJesu Kristu, ku nga bi ukuketa aba-
ntu. 1 Kor. 2. 8. Dut. 1. 17.
Amazwi 24. 23. Jude 16.
2 Uma ku ngena emhlanganweni
wenu umuntu o nendandato yegolide,
embete izingubo ezinhle, ku ngene no
impofana embete izingubo ezimbi;
3 Ni m bheke yena o mbete izingubo
ezinhle, ni ti Hlala lapa ku lendawo
enhle; ni buye ni ti ko impofana, Yima
lapo; noma ni ti, Hlala lapa pansi
kwesenabelo sezinyawo zami;
4 A ni ketani ini, a ni ngabahlukani-
sayo aba nezinhliziyo ezimbi na?
5 Lalelani, bazalwane bami abatande-
kayo; uTixo ka ba ketanga ini aba izi-
mpofana ba lelizwe, be cebile ukuko-
lwa, abadhlayo ifa lombuso, a u tembisa
bona aba m tandayo?
1 Kor. 1. 28. Eks. 20. 6.
Amazwi 8. 17. Mat. 5 3. Luk. 6. 20. & 12. 32.
1 Kor. 2. 9. 2 Tim. 4. 8. isa. 1. 12.
6 Kepa nina ni m delile o impofana.
Abacebileyo ka ba ni hlupi na? a ba ni
huduleli emacaleni na? 1 Kor. 11. 22.
Imis. 13. 50. & 17. 6. & 18. 12. isa. 5. 6.
7 A ba li tuki leligama elihle eni bi-
zwa ngalo na?
8 Uma ni gcine umteto omuhle ngo-
kwemibalo, wokuti, U ya kutanda owa-
kelene naye njengokuzitanda kwako,
nenza kahle; Levi 19. 18. Mat. 22. 39.
Rome 13. 9. Gal. 6. 2.
9 Kodwa uma ni keta abantu, ni yona;
ni lahliwe umteto njengezoni.
10 Ngokuba o za kugcina umteto wo-
nke, kepake eqe kwenye indawo, u ne-
cala lawo wonke. Gal. 3. 10.
11 Ngokuba yena o wa tyo ukuti, U
nga pingi, wa ti, U nga bulali. Uma u
nga pingi, kepa u bulale, u ngumeqi
womteto. Eks. 20. 13, 14.
12 Kulumani, nenze njengokufanele
aba ya kwahlulelwa ngomteto wokuku-
lula. isa. 1. 25.
13 Ngokuba o ngenzanga umusa u ya
kuba nokulahlwa oku nge namusa;
umusa u ya zincoma ngokulahlwa.
Jobe 22. 6. Amazwi 21. 13.
Mat. 6. 15. & 18. 35. 1 John. 4. 17, 18.
14 Ku sizani, bazalwane bami, noma
umuntu e ti, u ya kolwa, e nge namse-
benzi? ukukolwa ku nga m sindisa
na?
Mat. 7. 26. isa. 1. 23.
15 Uma umzalwane, noma owesifaza-
na, be hambaze, be nge nakudhla,
Jobe 31. 19, 20. Luk. 3. 11.
16 Ku suke umuntu wa kini, a ti kubo
Hambani kahle, ni fudumale, ni sute,
kepa a ni ba pi lezozinto ezi fanele
umzimba, ku sizani na? 1 John. 3. 18.
17 Ku njalo ukukolwa, uma ku nge
namsebenzi, ku file, ku kodwa.
18 Kepa omunye a nga ti, Wena u
nokukolwa, ngi nemisebenzi mina: ngi
bonise ukukolwa kwako i nge ko imise-
benzi yako; ngi ya kukubonisa ukuko-
lwa kwami ngemisebenzi yami.
isa. 3. 13.
19 U ya kolwa u ti, uTixo munye;
wenza kahle; amademone a ya kolwa,
a tutumele. Mat. 8. 29. Mark 1. 24. & 5. 7.
Luk. 4. 34. Imis. 16. 17. & 19. 15.
20 Kepa, wena muntu o ize; u ya
tanda ukwazi ini, ukuti, ukukolwa oku
nge namsebenzi ku file?
21 uAbrahama ubaba wetu ka tetele-
lwanga ngemisebenzi, e se i nikele indo-
dana yake uIsaka elatini na?
Gen. 22. 9, 12.
22 U ya bona ukuti, ukukolwa kwake
kwa sebenza kanye nemisebenzi yake;
ukukolwa kwa peleliswa ngemisebenzi.
Heb. 11. 17.
23 Kwa qiniswa umbalo wokuti,
uAbrahama wa kolwa uTixo, kwa ti-
wa ku ukulunga kwake; wa bizwa ngo-
kuti, Umhlobo ka Tixo. Gen. 15. 6.
Rome 4. 3. Gal. 3. 6. 2 Kron. 20. 7. Isai. 41. 8.
24 Ni ya bona, umuntu u ya tetelelwa
ngemisebenzi; ka tetelelwa ngokuko-
lwa kodwa.
25 Ku njalo noRahabi isifebe, ka tete-
lelwa ngemisebenzi ini, lapo wa zamkela
izinhloli, wa zi mukisa ngenye indhle-
la? Josh. 2. 1. Heb. 11. 31.
26 Njengomzimba o nge namoya u file,
ku njalo ukukolwa oku nge namsebenzi
ku file nako.

## ISAHLUKO 3.

BAZALWANE bami, ni nga bi abafu-
ndisi abaningi, nazi, si ya kwamkela
ukulahlwa okukulu. Mat. 23. 8, 14.
Rome 2. 20, 21.
2 Ngokuba si yona sonke ezintweni
eziningi. Uma ku kona umuntu ongo-
niyo ekukulumeni kwake, lo u ngumu-
ntu opeleleyo, u namandhla okugcina
umzimba wonke. 1 Ama. 8. 46. isa. 1. 26.
Mat. 12. 37.
3 Bheka, si faka amatomu emilonyeni

yamahashi, a si lalele, si wa pendule
umzimba wonke. Izihl. 32. 9.
4 Bheka, nemikumbi, noma i ngaka, i
qutywa nokuqutywa umoya o nama-
ndhla, i ya pendulwa ngepini elincane,
njengokutanda kwenkosi yawo.
5 Ku njalo ulimi lu isitwanyana, kepa
lu ya zincoma kakulu. Bheka, umli-
lwana u ya vutisa izinkuni ezingaka!
Izihl. 12. 3. & 73, 8, 9.
6 Ulimi lu umlilo, izwe lobubi. Lu
njalo ulimi ezitweni zetu, lu ya ngcolisa
umzimba wonke, lu ya vutisa ibanga
lonke lokuhamba kwetu lu vutiswa lona
igehena. Amazwi 16. 27. Mat. 15. 11, 18.
Mark 7. 15, 20, 23.
7 Izinhlobo zezilwane zonke nezezi-
nyoni, nezezilwanyana, nezezilwane ezi
solwandhle, zi ya tanjiswa, yebo, zi ta-
njisiwe abantu.
8 Kodwa ulimi a lu nakutanjiswa mu-
ntu; lu ububi obu nge nakwahlulwa, lu
gcwele umuti obulalayo. Izihl. 140. 3.
9 Si ya m bonga uTixo uBaba ngalo;
na ngalo si ya tuka abantu abenziweyo
ngesimo sika Tixo.
Gen. 1. 26. & 5. 1.
10 Ku vela emlonyeni munye ukubo-
nga nokutuka, Bazalwane bami, a ku
fanele ku be njalo.
11 Ku ya puma emtonjeni munye
amanzi amnandi nababayo na?
12 Bazalwane bami, umkiwane u nga
tela izinhlamvu zomhlwati na? Ivine
li nga tela amakiwane na? Ku njalo
amanzi ababayo a nge veze amnandi.
13 Umupi kini ohlakanipileyo, o no-
kwazi na? A ka bonise ngokuhamba
okulungileyo imisebenzi yake, e nobu-
nene obuqondileyo.
Gal. 6. 4. isa. 1. 21. & 2. 18.
14 Kodwa uma ni nomona obabayo,
nenkani ezinhliziyweni zenu, ni nga
zincomi; ni nga qambeli iqiniso.
Rome 13. 13.
15 Lokukuhlakanipa a kwehlanga
ezulwini; ku ngokomhlaba, ku ngo-
kwabantu, ku ngokwamademone.
isa. 1. 17. Jude 19.
16 Ngokuba lapa ku kona umona ne-
nkani, ku kona nombango nemisebenzi
yonke emibi. 1 Kor. 3. 3. Gal. 5. 20.
17 Kodwa ukuhlakanipa oku vela
ezulwini, ku cwengekile kuqala, kona
ku vile, ku mnene, ku nesinwe, ku va-
ma umusa nezitelo ezilungileyo, a ku
nakuketa, a ku nakuzenzisa.
1 Kor. 2. 6, 7. Rome 12. 9.
18 Izitelo zokulunga zi tyalwa ekutu-
leni ibo aba kwenzayo ukutula.
Amazwi 11. 18. Mat. 5. 9. Heb. 12. 11.

## ISAHLUKO 4.

KU velapi ukulwa nokupikisana oku
pakati kwenu na? a ku veli ezinka-
nukweni zenu ezilwayo ezitweni zenu
na? Rome 7. 23. 1 Pet. 2. 11.
2 Ni ya fisa, a ni nanto; ni ya bulala,
ni nomona, kepa a ni zuzi luto; ni ya
pikisana, ni lwe, kodwa a ni nanto, ngo-
kuba ni nga celi.
3 Ni ya cela, a namkeliswa, ngokuba
ni cela kabi, ukuze ni ku cite ezinkanu-
kweni zenu. Amazwi 1. 28. Isai. 1. 15.
Jer. 11. 11. Zek. 7. 13. 1 John. 5. 14.
4 Nina zipingi nezipingikazi, a nazi
ini ukuti, ukutanda umhlaba ku uku-
mzonda uTixo? Ngako yena o tanda
ukuba a be umhlobo womhlaba, u isita
kuTixo. Izihl. 73. 27. 1 John. 2. 15.
John. 15. 19. & 17. 14. Gal. 1. 10.
5 Ni ya cabanga ini ni ti, umbalo u
tyo ngeze wokuti, Umoya o pakati kwe-
tu u ya vama umona? Gen. 6. 5. & 8. 21.
Imib. 11. 29. Amazwi 21. 10.
6 Kodwa u yenezela umusa ngako ku
tyiwo ukuti, uTixo u ya vukela abazi-
dhlayo, kepa u nomusa kwabatobeki-
leyo. Jobe 22. 29. Izihl. 138. 6.
Amazwi 3. 34. & 29. 23. Mat. 23. 12. Luk. 1. 52.
7 Ngako m laleleni uTixo. Ni m dele
uSatani; u ya kusuka kini.
Ef. 4. 27. & 6. 11. 1 Pet. 5. 9.
8 Sondelani kuTixo; u ya kusondela
kinina. Gezani izandhla zenu, nina zo-
ni; hlanzani izinhliziyo zenu, nina eni
nokuzindhla okubili. 2 Kron. 15. 2.
Isai. 1. 16. 1 Pet. 1. 22. 1 John. 3. 3.
isa. 1. 8.
9 Dabukani, ni kale, ni lile; ukuhle-
ka kwenu a ku pendulwe ku be ukuka-
la, nokutokoza kwenu a ku be ukujaba.
Mat. 5. 4.
10 Zitobeni ebusweni beNkosi, i ya
kunipakamisa. 1 Pet. 5. 6.
11 Ni nga hlebani, bazalwane, O m
hlebayo umzalwane wake, a m ahlulele
umzalwane wake, u ya hleba umteto,
ahlulele umteto, Kepa uma wahlulela
umteto, a u siye o gcinayo umteto, u
ngumahluli. Ef. 4. 31.
1 Pet. 2. 1. Mat. 7. 1. Luk. 6. 37.
12 Munye o misa umteto nomahluli,
uyena o namandhla okusindisa nokubu-
bisa; u ngubani wena o m ahlulela omu-
nye na? Mat. 10. 28. Rome 14. 4, 13.

13 Minani, nina eni ti Namhla na ngomso si ya kuya emzini otile si hlale kona umnyaka, si tenge, si tengise, si fuye;
Amazwi 27. 1. Luk. 12. 18–20.
14 Ni tyo nina eni nga kwaziyo okwa ngomso; ngokuba ku ini ukupila kwenu na? ku inkungu, ebonakalayo isikatyana, i buye i nyamalale; Jobe 7. 7.
Izihl. 102. 3. isa. 1. 10.
15 Nga ni tyo, ni ti, Uma i tanda iNkosi, si ya kupila, senze ukuti nokuti.
Imis. 18. 21. 1 Kor. 4. 19.
16 Kepa kaloku ni zincoma ngokuzidhla kwenu; kubi ukuzincoma konke okunje. 1 Kor. 5. 6.
17 Owaziyo ukwenza okulungileyo, e nga kwenzi, u nesono yena.
Luk. 12. 47. John. 9. 41. & 15. 22.
Rome 1. 20, 21, 32. & 2. 17, 18, 23.

## ISAHLUKO 5.

MINANI, nina abacebileyo; kalani, ni lile, ngenxa yezinhlupeko eni ya kwehlelwa izo. Amazwi 11. 28. Luk. 6. 24.
1 Tim. 6. 9.
2 Ingcebo yenu i bolile, izingubo zenu zi dhliwa izinyundu. Jobe 13. 28.
Mat. 6. 20. isa. 2. 2.
3 Ku gwalile igolide nesiliva lenu; ukugwala kwalo ku ya kuba ufakazi, ku ni lahle; ku ya kudhla inyama yenu, kungati ku umlilo. Ingcebo ni i qongelela izinsuku zokupela. Rome 2. 5.
4 Bheka, umvuzo wezisebenzi ezi vunileyo amasimu enu, eni u godhlileyo ngobuqili, u ya kala; ukukala kwezivunileyo ku ngenile ezindhlebeni zeNkosi yamabandhla. Levi 19. 13. Jobe 24. 10, 11.
Jer. 22. 13. Dut. 24. 15.
5 Ni zi kukumezile emhlabeni, ni busile; ni zi nonisile izinhliziyo zenu, kungati ku usuku lokuhlaba. Jobe 21. 13.
Amosi 6. 1, 4. Luk. 16. 19. 1 Tim. 5. 6.
6 Ni m lahlile; ni m bulele olungileyo; a ka ni vukeli. isa. 2. 6.
7 Bekezelani, bazalwane i ze i fike iNkosi. Bheka, otyalayo u ya hlalela isitelo esihle zomhlabati; e si beka kade, ku ze ku fike imvula yokuqala neyokupela. Dut. 11. 14.
8 Nani a ni bekezele, ni qinise izinhliziyo zenu, ngokuba ukufika kweNkosi ku sondele. 1 Pet. 4. 7.
9 Ni nga solani, bazalwane, funa ni lahlwe. Nangu, Mahluli e mi nga semnyango. isa. 4. 11. Mat. 24 33.
1 Kor. 4. 5.
10 Bazalwane bami, ngokuhlupeka na ngokubekezela ba lingiseni abaprofeti abashumayelayo ngegama leNkosi.
Mat. 5. 12.
11 Bheka, si ti, ba busisiwe abakutazelayo. Ni zwile ngokukutazela kuka Jobe; ni bonile ukugcina kweNkosi, ukuti, iNkosi i nobubele obukulu, i nesihau. Mat. 5. 10. & 10. 22.
Jobe 1. 21, 22. & 2. 10. & 42. 10. Imib. 14. 18.
12 Kepa, bazalwane bami, ku nako konke loku, a ni nga fungi, ni nga fungi izulu, nomhlaba, nesinye isifungo; kodwa uyebo wenu a ka be uyebo; uca wenu a ka be uca; funa nehlelwe ukulahlwa. Mat. 5. 34–37.
13 Ku kona ohlupekayo pakati kwenu na? a ka kuleke. Ku kona owenamileyo na? a ka zi hlabelele izihlabelelo.
Ef. 5. 19.
14 Ku kona ogulayo pakati kwenu na? a ka bize amalunga ebandhla; a m kulekele, a m gcobe ngamafuta ngegama leNkosi. Mark 6. 13. & 16. 18.
15 Ukukuleka oku ngokukolwa ku ya kumsindisa ogulayo; iNkosi i ya kumvusa; noma enzile izono u ya kutetelelwa zona. Isai. 33. 24. Mat. 9. 2.
16 Vumani izono zenu, omunye komunye, ni kulekelane, ukuze ni sindiswe. Ku namandhla ukukuleka kolungileyo oqinisayo. Gen. 20. 17.
Imib. 11. 2 Dut. 9. 18–20. Josh. 10. 12.
1 Ama. 13. 6. Izihl. 10. 17. & 34. 15. & 145. 18.
John. 9. 31.
17 uElija wa e ngumuntu o njengati ngokudabuka; wa kuleka nokukuleka ukuba li nga ni; a li nanga emhlabeni ngeminyaka emitatu nezinyanga ezi isitupa. Imis. 14. 15. 1 Ama. 17. 1.
18 Wa buya wa kuleka; la na izulu, umhlabati wa tela izitelo zawo.
1 Ama. 18. 42, 45.
19 Bazalwane, uma umuntu wa kini eduka eqiniswení, omunye a m buyise,
20 A kazi ukuti, obuyisayo isoni ekwedukeni kwendhlela yaso, u ya kusindisa umpefumlo, a sibekele izono eziningi.
Rome 11. 14. 1 Pet. 4. 8.

# INCWADI YOKUQALA KA PETRO.

ISAHLUKO 1.

UPETRO, umpostoli ka Jesu Kristu, kwaba semazweni abasabaleleyo ePonto, na seGalatia na seKapadokia, na seAsia, na seBitunia, Imis. 2. 9. Jak. 1. 1.

2 Abaketiweyo ngokwazi okupakade kuka Tixo uYise, ngokuhlanza kuka Moya, ba ze ba lalele, ba fafazwe ngegazi lika Jesu Kristu; a ku vame kinina umusa nokutula. Ef. 1. 4. isa. 2. 9. Rome 1. 7. & 8. 29. 2 Tes. 2. 13. Heb. 10. 22. 2 Pet. 1. 2. Jude 2.

3 A ka bongwe uTixo uYise weNkosi yetu uJesu Kristu, owa buya wa si zala ngomusa wake omkulu si be netemba elipilileyo, ngokuvuka kuka Jesu Kristu kwabafileyo; Ef. 1. 3. Titusi 3. 5. John. 3. 3. Jak. 1. 18. 2 Kor. 1. 3. 1 Tes. 4. 14.

4 Si be nefa eli nga fiyo, eli nge nacala, eli nge nakupela, ni li gcinelwe ezulwini, isa. 5. 4. Kol. 1. 5.

5 Nina eni ya kulondolozwa ngamandhla ka Tixo, ngako ukukolwa, ku ze ku be kona ukusindiswa oku lungiselwe ukubonakaliswa ngesikati sokupela; John. 10. 28, 29.

6 Eni tokoza ngaso, kepa manje ngesikatyana, uma ku dingeka, ni dabukile ngokulingwa okuningi; Mat. 5. 12. 2 Kor. 6. 10. isa. 4. 13. & 5. 10.

7 Ukuze ukukolwa kwenu okulingiweyo, okuhle kakulu ku negolide eligugayo, noma li lingwe ngomlilo, ku funyanwe ku nokutuswa nodumo, nobukosi, ekubonakaleni kuka Jesu Kristu; Jak. 1. 3, 12. isa. 4. 12. Jobe 23. 10. Amazwi 17. 3. Isai. 48. 10. Zek. 13. 9. 1 Kor. 3. 13.

8 Eni m tandayo, ni nga m bonanga; noma ni nga m boni manje, kepa ngokukolwa uye ni ya jabula ngokujabula okungakulumekiyo, okubabazekayo; 1 John. 4. 20. John. 20. 29.

9 Ni zuza ukugcina kokukolwa kwenu, ukusindiswa kwemipefumlo yenu. Rome 6. 22.

10 Nga lokukusindiswa ba buzisisa, ba hlolisisa abaprofeti aba profeta ngomusa o bu miselwe nina; Dan. 2. 44. Hag. 2. 7. Mat. 13. 17. Luk. 10. 24. 2 Pet. 1. 19, 20.

11 Ba hlola isikati, ukuba isipi, nokuba si njani, a kuluma ngaso uMoya ka Kristu owa e kubona, e kwazisa ukuhlupeka o be ku za kumehlela uKristu, nobukosi o be bu za ku vela ngasemva kwako; 2 Pet. 1. 21. Izihl. 22. 6. Isai. 53. 3–8. Luk. 24. 26.

12 Kwa bonakaliswa kubo ukuti, ba be nga zikonzi bona, ba be si konza tina nga loku, eni ku tyelwayo manje ibona, aba ni shumayeza ivangeli ngaye uMoya o ingcwele e tunyiwe ezulwini; loku izingelosi ezi fisayo ukukwazisisa. Dan. 12. 9, 13. Heb. 11. 39, 40. Imis. 2. 4. Eks. 25. 20. Dan. 8. 13. & 12. 5–7. Ef. 3. 10.

13 Ngako zi bopeni izinkalo zenkumbulo yenu, ni qonde, netembe nokwetemba umusa eni ya kupiwa wona ekubonakaleni kuka Jesu Kristu; Ef. 6. 14. 1 Tes. 5. 6. 2 Tes. 1. 7. isa. 4. 7. & 5. 8. 1 Kor. 1. 7.

14 Ni be njengabantwana abalalelayo, ni nga hambi ngezinkanuko zokuqala ekungazini kwenu; Rome 12. 2. isa. 4. 2. Imis. 17. 30. 1 Tes. 4. 5.

15 Kodwa njengaye o ni bizileyo e ingcwele, ku njalo a ni be ngcwele, nani ngokuhamba kwenu konke; Luk. 1. 75. 2 Kor. 7. 1. 1 Tes. 4. 7. Heb. 12. 14. 2 Pet. 3. 11.

16 Ngokuba ku lotyiwe ukuti, a ni be ngcwele, loku ngi ingcwele. Levi 11. 44. & 19. 2.

17 Uma ni m biza ngokuti, Baba, yena owahlulela abantu bonke ngemisebenzi yabo, e nga keti umuntu, hlalani isikati sokuhamba kwenu ngokwesaba. Dut. 10. 17. Fil. 2. 12. Heb. 11. 13. isa. 2. 11.

18 Nazi ukuti a ni hlengwanga ekuhambeni kwenu oku ize; okwa vela koyihlo ngokuzalwa, ngezinto eziguga-yo, isiliva negolide; 1 Kor. 6. 20. Hez. 20. 18.

19 Na hlengwa ngegazi elihle lika Kristu, kungati eleundhlu lemvu eli nge nacala eli nge nabala, Imis. 20. 28. Eks. 12. 5. Isai. 53. 7. John. 1. 29.

20 O waziwa pakade, u nga ka sekelwa umhlaba, kepa wa bonakaliswa nga lezikati zokugcina ngenxa yenu, Rome 3. 25. Ef. 3. 11. 2 Tim. 1. 10. Titusi 1. 2. Isam. 13. 8. Heb. 1. 2.

21 Eni kolwa ngaye kuTixo owa m

vusa kwabafileyo, wa m nika ubukosi,
ni ze ni kolwe uTixo, ni m etembe.
Imis. 2. 24. & 3. 13. Fil. 2 9. Heb. 2. 9.
isa. 3. 22.
22 Loku ni hlanzile imipefumlo yenu
ngokulalela iqiniso, ngaye uMoya, ni ze
ni tande abazalwane ngokungazenzisi,
qinisani ni tandane ngenhliziyo emhlo-
pe; Imis. 15. 9. Rome 12. 9. 1 Tim. 1. 5.
Heb. 13. 1. isa. 2. 17. & 3. 8. & 4. 8.
23 Ni zelwe ngokutya, a ngi tyo nge-
mbeu egugayo; ni zelwe ngengagugiyo,
ngezwi lika Tixo, elipilileyo, elimiyo.
John. 1. 13. & 3. 5. Jak. 1. 18. 1 John. 3. 9.
24 Ngokuba inyama yonke i njengo-
tyani, ubukosi bayo bu njengembali yo-
tyani. Utyani bu ya buna, imbali yabo
i ya vutuluka;
Izihl. 103. 15. Isai. 40. 6. Jak. 1. 10.
25 Kodwa izwi leNkosi li ya kuma ku
ze ku be pakade; leli li izwi eli shunya-
yelwe kinina.
Izihl. 102. 12, 26. Luk. 16. 17.

## ISAHLUKO 2.

NGAKO lahlani okubi konke, nobu-
qili bonke, nokuzenzisa, nomona,
nokuhleba konke, Ef. 4. 22, 31. isa. 4. 2.
2 Njengezingane ezi sandukuzalwa,
fisani ubisi oluhle lwezwi, ukuba ni
kule ngalo, ni ze ni sindiswe;
Mat. 18. 3. isa. 1. 23. 1 Kor. 3. 2.
3 Uma ni zwisise ukuti, iNkosi i
mnene; Izihl. 34. 8. Heb. 6. 5.
4 Eni za kuyo, itye elipilileyo, li la-
hliwe abantu, kepa lihle kuTixo, li
igugu, Izihl. 118. 22. Mat. 21. 42.
5 Nani, nina matye apilileyo, nakiwe
indhlu yokomoya, ubupristi obungcwele,
ni ze ni nikele iminikelo yokomoya,
elungileyo kuTixo ngaye uJesu Kristu.
Ef 2. 21, 22. Heb. 3. 6. & 13. 15.
Mal. 1. 11. Rome 12. 1. Fil. 4. 18.
isa. 4. 11.
6 Ngokuba ku kona embalweni okuti,
Bheka, ngi ya beka eZioni, itye eli
inhloko yegumbi, eliketiweyo, eli igu-
gu; okolwayo uye ka yi ku jaba.
Isai. 28. 16. Rome 9. 33.
7 Ngako kinina enikolwayo u igugu;
kepa kwabangalaleliyo, itye aba li la-
hlayo abaki, ilona li inhloko yegumbi,
Imis. 4. 14.
8 Itye lokukubekisa, idwala lokuwisa;
kubona abakubekayo, be nga laleli izwi,
a be be miselwe kona. Isai. 8. 14.
Luk. 2. 34. Rome 9. 33. Eks. 9. 16.
Rome 9. 22. 1 Tes. 5. 9. Jude 4.

9 Kepa nina ni inzalo eketiweyo, ubu-
pristi obubukosi, isizwe esingcwele, aba-
ntu abatoliweyo; ukuze ni memezele
ubuqawe bake, owa ni bizayo ni pume
ebumnyameni, ni ze ekukanyeni kwa-
ke okumangalisayo; Dut. 10. 15.
isa. 1. 2. Eks. 19. 6. Isam. 1. 6. & 5. 10.
Dut. 26. 19. Imis. 20. 28. Ef. 1. 14.
Titusi 2. 14. Imis. 26. 18. Ef. 5. 8.
10 Kade na ni nge siso isizwe, kepa
manje ni isizwe sika Tixo; na ni nga
haukelwanga, kepa manje ni haukelwe.
Hos. 1. 9, 10. Rome 9. 25.
11 Batandekayo, ngi ya ni nxusa, nje-
ngokufanele aba kwelinye izwe neziha-
mbi, delani izinkanuko zenyama, ezi
lwa nompefumlo; isa. 1. 17. Rome 13. 14.
Jak. 4. 1.
12 Ni hambe kahle kwabezizwe; uku-
ze, lapo be ni hleba ngokungati nenza
kabi, ku ti ngemisebenzi yenu e lungi-
leyo aba za kuibona, ba m dumise uTixo
ngomhla wokuhanjwa kwabo.
Rome 12. 17. Fil. 2. 15. Titusi 2. 8.
isa. 3. 16. Mat. 5. 16. Luk. 19. 44.
13 Vumani izimiso zonke zabantu nga-
yo iNkosi; nokuba ku inkosi enkulu;
Rome 13. 1.
14 Nokuba ku ngababusi aba tunywa
iyo, ukuba ba jezise abenza okubi, ba
tuse abenza okulungileyo. Rome 13. 3, 4.
15 Ngokuba ku njalo intando ka Tixo,
ukuba ni tulise ukungazi kwabantu
abangaqondiyo ngokwenza okulungi-
leyo; Titusi. 2. 8.
16 Ni abakululekileyo, kepa ni ngenzi
ukukululeka kwenu ku be ituba loko-
na; ni izinceku zika Tixo. Gal. 5. 1.
1 Kor. 7. 22.
17 Ba tuseni abantu bonke; ni tande
abazalwane; nesabe uTixo; ni dumise
inkosi. Rome 12. 10. isa. 1. 22.
Amazwi 24. 21. Mat. 22. 21. Rome 13. 7.
18 Zisebenzi, lalelani amakosi enu
ngokwesaba konke; alungileyo na-
mnene kanye nawo a nolaka.
Ef. 6. 5. Luk. 6. 32.
19 Ngokuba kuhle loku, uma umuntu
e kutazela ekuhlupekeni ngenhliziyo
elungileyo kuTixo, e nga fanele ukuhlu-
peka. Mat. 5. 10. Rome 13. 5.
20 Ni nodumo luni uma ni kutazela,
ni tyaywa ngezono zenu na? kepa uma
ni kutazela, ni hlupeka ngokwenza oku-
lungileyo, loku kuhle ku Tixo.
isa. 3. 14. & 4. 14, 15.
21 Na bizelwa kona loku; ngokuba
uKristu wa hlupekela nina, wa ni nika

isiboniso sokuba si m landele ekuhambeni kwake; Imis. 14. 22. John. 13. 15. Fil. 2. 5.

22 A konanga yena; a i funyanwanga inkohliso emlonyeni wake; Isai. 53. 9. Luk. 23. 41. John. 8. 46. 2 Kor. 5. 21. Heb. 4. 15.

23 Nxa e tukwa, a ka tukanga; nxa e hlupeka, a ka songelanga; wa zinikela kuyena owahlulayo ngokulunga; Isai. 53. 7. Mat. 27. 39. John. 8. 48, 49. Heb. 12. 3.

24 Yena owa twala izono zetu ngomzimba wake emtini, ukuze si fe ezonweni si pile ekulungeni; ni sindiswa ngemivimbo yake. Isai. 53. 4, 5. Mat. 8. 17. Heb. 9. 28. Rome 6. 2.

25 Ngokuba na ni njengezimvu ezidukileyo; kepa manje se ni buyele kumalusi nombonisi wemipefumlo yenu. Hez. 34. 23. isa. 5. 4.

## ISAHLUKO 3.

KU njalo nani, bafazi, lalelani amadoda enu, ukuze ku ti, uma e kona o nga kolwayo izwi, a zuzwe ngokuhamba kwabafazi bawo ngapandhle kwezwi; Ef. 5. 22. Kol. 3. 18. Titusi 2. 5. 1 Kor. 7. 16.

2 E bona ukuhamba kwenu okulungileyo, ni nokwesaba. isa. 2. 12.

3 Ukuhloba kwenu a ku nga bi okungapandhle, okokwaluka izinwele, nokokufaka igolide, nokokugqoka izingubo; 1 Tim. 2. 9. Titusi 2. 3.

4 Kodwa a ku be umuntu ositekileyo wenhliziyo; ukuhloba ngokungagugiyo, okomoya omnene otambileyo; loku kuhle kakulu kuTixo. Izihl. 45. 13. Rome 2. 29. & 7. 22.

5 Ba hloba ngokunjalo abafazi abangcwele ba sendulo, aba m etembayo uTixo, be lalela amadoda abo;

6 (NjengoSara wa lalela uAbrahama, e m biza e ti inkosi, eni ngabantwana;) benza okulungileyo, be ngesabi okwesabekayo. Gen. 18. 12.

7 Ku njalo nani, madoda, hlalani nabo ngokufanele ukwazi, ni m nike umfazi udumo, loku e isitya esibutakataka, loku ni izindhlalifa kanye naye zokupila okupiweyo; ukuze ukukuleka kwenu ku nga bi ize. 1 Kor. 7. 3. & 12. 23. Ef. 5. 25.

8 (Ukupela, a ni benhliziyonye nina nonke, ni haukelane, ni tandane ngokwabazalwane, ni be nobubele, ni tobe, Rome 12. 10, 16. isa. 2. 17. Ef. 4. 32. Kol. 3. 12.

9 Ni nga pindisi okubi ngokubi, nenhlamba ngenhlamba; kepa a ni busise;) ni yazi ni bizelwe loku, ukuze ni dhle ifa lokubusiswa. Amazwi 17. 13. Mat. 5. 39. & 25. 34.

10 Ngokuba yena o nenhliziyo yokutanda ukupila nokubona izinsuku ezinhle, a ka tulise ulimi lwake kuko okubi, nezindebe zake, zi nga kulumi inkohliso; Izihl. 34. 12, 16. Jak 1. 26.

11 A dede ekoneni, a kwenze okulungileyo, a funisise ukutula, a ku kutazele. 3 John. 11. Rome 12. 18. & 14. 19. Heb. 12. 14.

12 Ngokuba amehlo eNkosi a pezu kwabalungileyo, izindhlebe zayo zi sekukulekeni kwabo, ubuso beNkosi bu pezu kwabakwenzayo okubi. Jak. 5. 16.

13 Kepa ubani o ya kunenza kabi uma ni kutazela okulungileyo na? Amazwi 16. 7.

14 Kodwa uma ni hlupeka ngenxa yokulunga kwenu, ni busiswe; ni ngesabi ukwesabisa kwabo, ni nga katazeki; Mat. 5. 10–12. Jak. 1. 12. Isai. 8. 12, 13. John. 14. 1, 27.

15 Kepa ni hlonipe iNkosi uTixo ngezinhliziyo zenu; ni hlale ni be nokubapendula bonke aba ni buzayo isamba sokwetemba kwenu, ni tobe nesabe; Kol. 4. 6. 2 Tim. 2. 25.

16 Ni be nenhliziyo elungileyo, ukuze, nxa be ni hleba kungati ni ngababi, ba jabe aba ni cebayo ukuhamba okulungileyo kwenu oku kuKristu. Heb. 13. 18. Titusi 2. 8.

17 Uma ku intando ka Tixo, kuhle ukuba ni hlupeke ngokwenza okulungileyo, ku nokuba ni hlupeke ngokwenza okubi.

18 Ngokuba naye uKristu wa hlupeka kanye ngezono; olungileyo wa hlupekela abangalungile; ukuba a si yise kuTixo, wa bulawa enyameni, wa piliswa emoyeni, Heb. 9. 26, 28. 2 Kor. 13. 4. Kol. 1. 22. Rome 1. 4.

19 A hamba ngaye wa ba shumayeza omoya aba sekubotyweni; isa. 4. 6.

20 Aba kade be nga lalelanga, lapo kwa ku hlalele ukubekezela kuka Tixo ngesikati sika Noa, u sakiwa umkumbi, aba sindiswa kuwo aba incozana, ukuti abashiyagalombili ngamanzi. Gen. 6. 3, 5, 13. & 7. 7. & 8. 18. Heb. 11. 7. 2 Pet. 2. 5.

21 Esi sindiswa iwo manje ngokulinganisa, ngi tyo ukubapatizwa, (a ngi tyo ukususa insila yenyama, ngi tyo

ukuvuma kwenhliziyo elungileyo ku-
Tixo,) ngokuvuka kuka Jesu Kristu.
Ef. 5. 26. Titusi 3. 5. Rome 10. 10.
isa. 1. 3.
22 O se yile ezulwini, u kona ngakwe-
sokunene sika Tixo; se ku pansi kwa-
ke izingelosi, namakosi, nababusi.
Izihl. 110. 1. Rome 8. 34, 38. Ef. 1. 20.
1 Kor. 15. 24. Ef. 1. 21.

## ISAHLUKO 4.

LOKU uKristu wa si hlupekela tina
enyameni, hlomani wona lowo umo-
ya; (ngokuba yena o hlupekile enya-
meni u yekile ukona;) Gal. 5. 24.
Kol. 3. 3, 5.
2 Ni nga be ni sa hamba isikati esise-
leyo enyameni ngezinkanuko zabantu,
kodwa ngentando ka Tixo. Rome 14. 7.
isa. 1. 14. & 2. 1.
3 Ngokuba isikati esihlulileyo soku-
pila kwetu si sanele, nga si fezile intando
yabezizwe, lapo sa si hamba ekonaka-
leni na sezinkanukweni, na sewainini,
na semsindweni, na setywaleni, na se-
kukonzeni izitombe okubi;
Hez. 44. 6. & 45. 9. Imis. 17. 30. Ef. 4. 17.
isa. 1. 14.
4 Ba mangala ngokuba ni nga giji-
meli nabo ku lowo umsindo omkulu
wabo, be ni tuka;
Imis. 13. 45. isa. 3. 16.
5 Ba ya kumlandisa yena o lungele
ukubahlulela aba kona naba nga seko.
Imis. 10. 42. 1 Kor. 15. 52. Jak. 5. 9.
6 Ngokuba ivangeli la shunyayelwa
na kwabafileyo ngaloku, ukuba bahlu-
lelwe ngokwabantu enyameni, ba pile
ngokuka Tixo emoyeni. isa. 3. 19.
7 Kepa ukupela kwako konke ku so-
ndele; ngako qondani, ni linde ni ze ni
kuleke. Mat. 24. 14. Rome 13. 12.
Mat. 26. 41. Luk. 21. 34. isa. 1. 13.
8 Kodwa ku nako konke a ni tandi-
sisane; ngokuba utando lu ya kusibe-
kela izono eziningi. Kol. 3. 14.
Amazwi 10. 12. 1 Kor. 13. 7. Jak. 5. 20.
9 Patanani kahle ekungeniseni, ni
nga neityani; Heb. 13. 2. Fil. 2. 14.
10 Ni konzane njengaloku ilowo wa-
mkeliswe isipo, njengezikonzi ezilungi-
leyo zezipo ngezipo zika Tixo.
Rome 12. 6. Luk. 12. 42. 1 Kor. 4. 1. & 12. 4.
11 Uma umuntu e shumayela, ka shu-
mayele njengamazwi ka Tixo; uma
umuntu e konza, ka konze ku be nje-
ngamandhla a wa piweyo uTixo ukuze
uTixo a dunyiswe kuko konke, ngaye
uJesu Kristu, o nodumo nobukosi ku ze
ku be pakade. Ameni. Rome 12. 6, 7.
Ef. 5. 20. & 5. 11. isa. 2. 5. 1 Tim. 6. 16.
Isam. 1. 6.
12 Batandekayo, ni nga mangali ngo-
mlilo ozayo kinina wokunilinga, ngo-
kungati nehlelwa into e ngaziwayo;
isa. 1. 7.
13 Kodwa jabulani njengaloku ni hla-
nganyela izinhlupeko naye uKristu,
ukuze, ekubonakaleni kobukosi bake, ni
jabule nokujabula. Imis. 5. 41 Rome 8. 17.
2 Kor. 1. 7. Fil. 3. 10. isa. 5. 1, 5, 6, 10.
Isam. 1. 9.
14 Uma ni tukwa ngegama lika Kri-
stu, ni busisiwe; ngokuba uMoya wo-
bukosi noka Tixo e hlezi pezu kwenu;
kubona u ya tukwa, kepa kinina u ya
bongwa. Mat. 5. 11. isa. 2. 12.
15 Kepa a ku nga bi ko muntu kinina
ohlupekayo engumbulali, nesela, nowe-
nza okubi, nohlolayo okwabanye aba-
ntu. isa. 2. 20. 1 Tes. 4. 11. 1 Tim. 5. 13.
16 Kodwa uma umuntu e hlupeka e
umKristu, ka nga bi namahloni; a ka
m bonge uTixo nga loko. Imis. 5. 41.
17 Ngokuba se ku isikati sokuba
ukwahlula ku qale endhlini ka Tixo;
kepa uma ku qala kitina ko ba ini uku-
pela kwabangalaleli ivangeli lika Tixo
na? Jer. 25. 29. & 49. 12. Mal. 3. 5.
Luk. 23. 31.
18 Uma o lungileyo e sindiswa ngo-
kulukuni, wo bonakalapi ongakonziyo
uTixo nowonayo na? Amazwi 11. 31.
Luk. 23. 31.
19 Ngako abahlupekayo ngokwenta-
ndo ka Tixo, benza okulungileyo, aba
nike imipefumlo yabo kuTixo, o ngu-
Menzi otembekayo.
Izihl. 31. 5. Luk. 23. 46. 2 Tim. 1. 12.

## ISAHLUKO 5.

AMALUNGA a pakati kwenu ngi ya
wa yala; mina engi ilunga kanye
nawo, nofakazi wezinhlupeko zika Kri-
stu, nohlanganyela nawo ubukosi obu za
kubonakaliswa; Luk. 24. 48. Isam. 1. 9.
2 Yalusani umhlambi ka Tixo, opa-
kati kwenu, ni u bonise, ku nga bi ngo-
kucindezelwa, ku be ngesihle; ku nga
bi ngenzuzo embi, ku be ngenhliziyo
elungileyo; John. 21. 16. Imis. 20. 28.
1 Kor. 9. 17. 1 Tim. 3. 3, 8. Titusi 1. 7.
3 Ku nga bi ngokungati ni busa ama-
fa ka Tixo, kepa ni izibonisо kuwo
umhlambi. Hez. 34. 4.
Mat. 20. 25. 2 Kor. 1. 24. Fil. 3. 17.

4 E se bonakele umAlusi omkulu, ni
ya kuzuza umqele wobukosi ongabuniyo. Heb. 13. 20.
1 Kor. 9. 25. 2 Tim. 4. 8. isa. 1. 4.
5 Ku njalo, nina batya, lalelani amalunga; yebo, nina nonke, a ni lalelane, nambate ukutobeka; ngokuba uTixo u ya vukela abazidhlayo, kepa u nomusa kwabatobekileyo. Rome 12. 10. Jak. 4. 6.
6 Ngako zitobiseni pansi kwesandhla esi namandhla sika Tixo, ukuba a ni pakamise ngesikati esifaneleyo; Jak. 4. 10.
7 Ni beke kuye ukukatazeka konke kwenu; ngokuba u ya ni katalela.
Izihl. 37. 5. Heb. 13. 5.
8 Qondani, ni linde; ngokuba uSatani o isita kini u ya hamba njengengonyama ebodhlayo, i funa e nga ba dhlayo;
Luk. 21. 34, 36. Jobe 1. 7. Luk. 22. 31.
Isam 12. 12.
9 M pikeni ni qine ngokukolwa, nazi ukuti, abazalwane benu aba sezweni behlelwe iko lokukuhlupeka. Ef. 6. 11, 13.
Jak. 4. 7. Imis. 14. 22. isa. 2. 21.
10 Kepa uTixo womusa wonke, o si bizileyo ebukosini bake obupakade ngaye uKristu Jesu, se ni hlupeke isikatyana, a ni pelelise, a ni mise, a qinise a ni sekele. 1 Tim. 6. 12. 1 Kor. 1. 9.
2 Kor. 4. 17. isa. 1. 6. Heb. 13. 21.
Jude 24.
11 A ku be kuye udumo nobukosi ku ze ku be pakade. Ameni.
isa. 4. 11. Isam. 1. 6.
12 Ngaye uSilvano, umzalwane otembekayo, ngokubona kwami, ngi lobile amazwana kinina, ngi luleka, ngi qinisa ngi ti, lo u umusa oqinisileyo ka Tixo, eni mi ngawo. Heb. 13. 22.
Imis. 20. 24. 1 Kor. 15. 1. 2 Kor. 1. 19.
2 Pet. 1. 12.
13 Li ya konza kini ibandhla eli seBabulona, ela bizwa kanye nani; naye uMarko indodana yami. Imis. 12. 12.
14 Bingelelanani ngokwanga kotando. Ukutula a ku be kinina nonke eni kuKristu Jesu, Ameni.
Rome 16. 16. Ef. 6. 23.

---

# INCWADI YESIBILI KA PETRO.

## ISAHLUKO 1.

USIMONE Petro, inceku nompostoli kaJesu Kristu kwabazuzileyo ukukolwa njengati ngokulunga kuka Tixo wetu nomSindisi uJesu Kristu;
Imis. 15. 14. Rome 1. 12. Ef. 4. 5.
Titusi 1. 4. & 2. 13.
2 Umusa nokutula a ku vame kinina ngokumazi uTixo noJesu iNkosi yetu.
1 Pet. 1. 2.
3 Loku amandhla ake a ubuTixo e si nikile izinto zonke ezi fanele ukupila nokukonza uTixo, ngokumazi yena owa si bizayo ngobukosi na ngamandhla ake;
John. 17. 3. 1 Tes. 2. 12. 2 Tes. 2. 14.
2 Tim. 1. 9.
4 (Esi piwe ngako izitembiso ezikulu kakulu, ezitandwayo, ukuba nga lezo nabelwe ukuma kobuTixo, ni sindile kuko ukonakala oku sezweni ngokukanuka;)
Heb. 12. 10. 1 John. 3. 2. isa. 2. 18, 20.
5 Ngako loku a ni qinise nokuqinisa, nelekele ekukolweni kwenu ubuqawe; na sebuqaweni ukwazi;
isa 3. 18. 1 Pet. 3. 7.
6 Na sekwazini ukuzitiba; na sekuzitibeni ukubekezela; na sekubekezeleni, ukukonza uTixo;
7 Na sekukonzeni uTixo ukutandisa okwabazalwane; na sekutandiseni okwabazalwane utando. Gal. 6. 10. 1 Tes. 3. 12.
8 Ngokuba uma lezizinto zi kona kini, zi vame, zi ya nenza ni nga bi abavilapayo nabangateliyo ekwazini iNkosi yetu uJesu Kristu.
John. 15. 2. Titusi 3. 14.*
9 Kepa yena o nge nazo lezizinto u impumpute, ka bonisisi, u kohliwe ukuhlanzwa izono zake za mandulo.
1 John. 2. 9, 11. Ef. 5. 26.
10 Ngako, bazalwane, kutazelani kakulu, ni qinise ukubizwa nokuketwa kwenu; ngokuba uma nenza loku a ni sa yi kuputa; 1 John. 3. 19. isa. 3. 17.
11 Ngokwenza njalo ni ya kwelekelwa kakulu ukungena embusweni opakade weNkosi yetu noMsindisi wetu uJesu Kristu.
12 Ngako a ngi yi ku kohlwa ukunikumbuza njalo nga lezizinto, noma ni zazi, noma ni mi ni qinile eqinisweni eni nalo. Rome 15. 14, 15. Fil. 3. 1.
1 John. 2. 21. 1 Pet. 5. 12. isa. 3. 17.

13 Ngi ti ku lungile, nxa ngi se kona
ku lelidokodo, ukuba ngi ni vuse ngo-
kunikumbuza; 2 Kor. 5. 1. isa. 3. 1.
14 Ngazi ukuti li ya kususwa masi-
nyane idokodo lami; njengaloko iNkosi
yetu uJesu Kristu ya ngi tyela.
Dut. 4. 21, 22. & 31. 14. 2 Tim. 4. 6.
John. 21. 18, 19.
15 Futi ngi ya kukutazela ukuba ni be
nokukumbula lezizinto njalo ngasemva
kokudhlula kwami.
16 Ngokuba sa si nga landeli izingane-
kwane ezobuqili, lapo sa nazisa ama-
ndhla nokufika kweNkosi yetu uJesu
Kristu, kepa sa si ngababonayo ubukulu
bake. 1 Kor. 1. 17. 2 Kor. 2. 17. & 4. 2.
Mat. 17. 1, 2. Mark 9. 2. 1 John. 1. 1.
17 Ngokuba wamkeliswa udumo no-
bukosi nguTixo uYise, lapo kwa fika
kuye izwi elinje, li vela ebukosini obu-
hle kakulu, li ti, Lo u iNdodana yami
etandiweyo, engi kolwa iyo.
Mat. 3. 17. & 17. 5. Mark 1. 11. & 9. 7.
Luk. 3. 22. & 9. 35.
18 Lelozwi sa li zwa, li vela ezulwini,
si kona naye entabeni engcwele.
Eks. 3. 5. Josh. 5. 15.
19 Futi si nezwi lesiprofeto eliqinisile
kakulu; ni ya kwenza kahle uma ni li
qonda, kungati li isibani esikanyayo
endaweni emnyama, ku ze ku se, ikwezi
li pumele ezinhliziyweni zenu;
Izihl. 119. 105. John. 5. 35. 2 Kor. 4. 4, 6.
Isam. 2. 28. & 22. 16.
20 Nazi loku kakulu, ukuti, ka si ko
isiprofeto sombalo esi ukucasisela ngo-
kwaso. Rome 12. 6.
21 Ngokuba isiprofeto a si zange si
fike ngentando yomuntu; kepa abantu
abangcwele baka Tixo ba shumayela, be
qutywa uMoya o ingcwele.
2 Tim. 3. 16. 1 Pet. 1. 11. 2 Sam. 23. 2.
Luk. 1. 70. Imis. 1 16. & 3. 18.

## ISAHLUKO 2.

KEPA kwa ku kona ebantwini aba-
profeti bamanga; njengokuba ku
ya kuba kona pakati kwenu abafundisi
bamanga, aba za kungenisa izahlukani-
so ezicitayo, be pika iNkosi eya ba te-
ngayo, be zehlisela ukuciteka oku za
kufika masinya. Dut. 13. 1. Mat. 24. 11.
Imis. 20. 30. 1 Tim. 4. 1. Jude 4.
1 Kor. 6. 20. Heb. 10. 29. Fil. 3. 19.
2 Abaningi ba ya kulandela amanyala
abo; indhlela yeqiniso i ya kutukwa
ngabo.
3 Ngokufisa imali ba ya kunipatisa
okwempahla ngamazwi obuqili; uku-
lahlwa kwabo kwa mandulo a ku libali,
ukuciteka kwabo a ku lele.
Rome 16. 18. 2 Kor. 12. 17, 18. 1 Tim. 6. 5.
Titusi 1. 11. 2 Kor. 2. 17. Dut. 32. 35.
4 Uma uTixo e nga yekanga izingelosi
ezonileyo; kepa e zi ponsa egehena ema-
katangweni obumnyama, wa zi nikela
zi gcinwe zi ze zi lahlwe; Jobe 4. 18.
Jude 6. John. 8. 44. 1 John. 3. 8.
Isam. 20. 2, 3.
5 Uma e nga li yekanga izwe la sendu-
lo; kodwa wa m sindisa uNoa kanye na-
bake aba isikombisa, umshumayeli wo-
kulunga, wa zisa uzamcolo ezweni laba-
ngakonziyo uTixo; Gen. 7. 1.
1 Pet. 3. 19, 20. isa. 3. 6.
6 Uma wa i tyisa imizi iSodoma ne-
Gomora, wa i lahla ngokuicita, e yenza
umboniso kwaba za kuvela be nga konzi
uTixo; Gen. 19. 24. Dut. 29. 23. Jude 7.
Imib. 26. 10.
7 Uma wa m kulula uLota, umuntu
olungileyo e katazeka ngokuhamba ka-
bi kwabonakeleyo; Gen. 19. 16.
8 (Ngokuba lomuntu olungileyo, e
hlezi pakati kwabo, ngokubona na ngo-
kuzwa, wa kataza umpefumlo wake olu-
ngileyo imihla ngemihla ngemisebenzi
emibi yabo;)
Izihl. 119. 139, 158. Hez. 9. 4.
9 iNkosi i yazi ukubakulula ekuli-
ngweni aba i konzayo, nokugcina aba-
ngalungile ku ze ku fike usuku lokwa-
hlulela, ba lahlwe; Izihl. 34. 17, 19.
1 Kor. 10. 13.
10 Kakulu aba hamba ngokwenyama
ekukanukeni okonakele, be dela ukubu-
swa; Ba ngabaziqenyayo, abazikuli-
sayo ba wa tuka amakosi be ngesabi;
Jude 4, 8.
11 Kepa izingelosi, noma zahlula ngo-
bukulu na ngamandhla, a zi wa lahli zi
wa tuke pambi kweNkosi. Jude 9.
12 Kodwa laba, njengezilwane ezinga-
qondiyo, ezi hamba ngokudabuka kwa-
zo, eza zalwa ukuba zi banjwe zi buji-
swe, ba tuka izinto aba nga zaziyo; ba
ya kububa ekonakaleni kwabo;
Jer. 12. 3. Jude 10.
13 Ba zuze umvuzo wokungalungi, be
ti umsindo wa semini u ukutokoza; ba
ngamabala namacala, benama ngokuko-
hliswa kwabo, be sa hlanganyela idili
na ni; Fil. 3. 19. Rome 13. 13. Jude 12.
1 Kor. 11. 20, 21.
14 Be namehlo a zele ukupinga, a nga
yeki ukona; be yenga imimoya enga-

qinileyo; be nenhliziyo e jwayele ukufisa
imali; abantwana bokutukwa; Jude 11.
15 Ba shiya indhlela eqondileyo, be-
duka, ba hamba ngendhlela ka Balami
ka Beori, owa tanda umvuzo woku-
ngalungi; Imib. 22. 5.
16 Kepa wa kuzwa ngokona kwake;
imbongolo e isituli ya kuluma ngezwi
lomuntu, ya nqabela uhlanya lomprofeti.
17 Laba ba imitombo e nge namanzi;
amafu a qutywa isipepo; ba gcinelwa
ubumnyama obunzima ku ze ku be pa-
kade. Jude 12, 13.
18 Ngokuba ba kulumisa okokuzidhla,
oku ize, ba ba yenga ngezinkanuko ze-
nyama, na ngamanyala, labo aba cityu
kusinda kwabahamba ekoneni;
Jude 16. Imis. 2. 40. isa. 1. 4.
19 Ba sa ba tembisa ukukululeka, ba
izigqili zokonakala bona; ngokuba umu-
ntu u isigqili saloko ahlulwa iko.
Gal. 5. 13. John. 8. 34. Rome 6. 16.
20 Lapo se be sindile kuwo amanyala
a sezweni ngokuyazi iNkosi nomSindisi
uJesu Kristu, uma be buya ba bhajwe
iwo, bahluleke, okokupela kwabo ku za
kuba kubi ku nokokuqala. Mat. 12. 45.
isa. 1. 2, 4.
21 Ngokuba kwa ku lungile kubona
ukungayazi indhlela yokulunga, ku no-
kubuya emyalweni ongcwele aba u
fundiswayo, lapo se be yazi.
Luk. 12. 47. John. 9. 41.
22 Kepa ku behlele njengokulingani-
swa okuqinisileyo, kokuti, Inja i buyele
ebuhlanzweni bayo, nengulube ehlanzi-
weyo i buyele ekubukuzekeni odakeni.
Amazwi 26. 11.

## ISAHLUKO 3.

LENCWADI yesibili se ngi i loba ki-
nina, batandekayo; kuzo zombili
ngi ya vusa ukuqonda kwenu okuhle
ngokunikumbuza; isa. 1. 13.
2 Ni kumbule amazwi a shunyayelwa
abaprofeti mandulo, nomyalo weNkosi
nomSindisi o shunyayelwa itina abapo-
stoli; Jude 17.
3 Nazi loku kakulu, ukuti, ko vela
ezinsukwini zokupela aba za ku hleka
nokuhleka, be hamba ngezinkanuko
zabo, 1 Tim. 4. 1. 2 Tim. 3. 1. isa. 2. 10.
4 Be tyo ukuti, Si pi isitembiso soku-
fika kwake? ngokuba iloku oyise ba lala
izinto zonke zi mi njengokuma kwazo
iloku kwa dabuka izwe.
Isai. 5. 19. Jer. 17. 15. Hez. 12. 22, 27.
Mat. 24. 48. Luk. 12. 45.
5 Ngokuba ba hlala be ngazi loku
ngamabomu, ukuti, ngezwi lika Tixo
izulu la li kona pakade; nokuti, umhla-
ba o ngamanzi, owenziwa ngamanzi.
Gen. 1. 6, 9. Heb. 11. 3. Izihl. 24. 2.
& 33. 6. & 136. 6. Kol. 1. 17.
6 Kwa ku ngawo izwe ela li kona, li
sityekelwa ngamanzi, la buba;
Gen. 7. 11, 21. isa. 2. 5.
7 Kepa nga lelozwi izulu eli kona ma-
nje nomhlaba ku gcinelwa umlilo, ku
lindelwa usuku lokwahlulela nolokubu-
jiswa kwabantu abangamkonziyo.
Mat. 25. 41. 2 Tes. 1. 8.
8 Kepa, batandekayo, a ni nga hlali
ni ngazi lento inye, yokuti, kuyo iNkosi
usuku lunye lu njengeminyaka e inku-
lungwane, nokuti iminyaka e inkulu-
ngwane, i njengosuku lunye. Izihl. 90. 4.
9 iNkosi ka i kulibala ukwenza okwe-
tenjisiweyo, njengaloku abanye ba ti,
ku ukulibala; kepa i si hlalela kade, i
nga tandi a bube namunye, i ya tanda
ukuba bonke beze ba penduke.
Hab. 2. 3. Heb. 10. 37. Isai. 30. 18.
Hez. 18. 23. Rome 2. 4. 1 Tim. 2. 4.
10 Kodwa usuku lweNkosi lu ya ku-
fika njengesela li fika ebusuku; izulu
eli ya kudhlula ngalo, li nenhlokomo
enkulu; ku ya kutya konkana, ku bi-
dhlike; ku ya kutya nomhlaba nemise-
benzi e kuwo.
Luk. 12. 39. 1 Tes. 5. 2. Izihl. 102. 26.
Mat. 24. 35, 43. Rome 8. 12. Isam. 21. 1.
11 Ngako, loku lezizinto zonke zi bi-
dhlika, ku fanele ni be abantu abanjani
na? ngokuhamba okungcwele na ngo-
kukonza uTixo. 1 Pet. 1. 15.
12 A ni bheke, ni ku fise ukufika ko-
suku luka Tixo, izulu eli ya ku penjwa
ngalo, li bidhlike, konkana ku tye ku
ncibilike. 1 Kor. 1. 7.
Titusi 2. 13. Isai. 34. 4. Mika 1. 4.
13 Kepa njengesitembiso sake si ya
bheka izulu elitya nomhlaba omutya,
oku kona kuwo ukulunga.
Isai. 65. 17. & 66. 22. Isam. 21. 1, 27.
14 Ngako, batandekayo, loku ni bhe-
ka lezizinto, kutazelani ukuba ni funya-
nwe uye ekutuleni, ni nge nabala, ni
nge nacala. 1 Kor. 1. 8. & 15. 58.
Fil. 1. 10. 1 Tes. 3. 13. & 5. 23.
15 Ni tyo ni ti, ukusihlalela kade
kweNkosi yetu, ku ukusindiswa; nje-
ngaloku umzalwane wetu otandekayo,
uPaule wa loba kinina, njengokuhlaka-
nipa a be ku piwe; Rome 2. 4. 1 Pet. 3. 20.
16 Njenga na sezincwadini zake zo-

nke, e kuluma kuzo nga lezizinto; ezi-
nye kuzo zi lukuni zokuzwisiswa, aba zi
guqulayo abangafundileyo nabangaqini-
leyo, njengaloku ba i guqula eminye
imibalo, ba ze ba bujiswe.
Rome 8. 19. 1 Kor. 15. 24. 1 Tes. 4. 15.
17 Ngako, batandekayo, loku se ni
zazi lezizinto, xwayani, funa neduswe
ngokukohlisa kwababi, ni we ekuqineni
kwenu.
Mark 13. 23. isa. 1. 12. Ef. 4. 14. isa. 2. 18.
18 Kodwa kulani emuseni na sekwa-
zini iNkosi yetu nomSindisi uJesu Kri-
stu, A ku be kuye ubukosi na manje na
pakade. Ameni. Ef. 4. 15.
1 Pet. 2. 2. 2 Tim. 4. 18. Isam. 1. 6.

---

# INCWADI YOKUQALA KA JOHANE.

## ISAHLUKO 1.

LOKO okwa ku kona ekuqaleni, esa
ku zwayo, sa ku bona ngamehlo etu,
sa ku bheka, nezakupatayo izandhla
zetu, okwezwi lokupila; John. 1. 1, 14.
& 20. 27. isa. 2. 13. & 4. 14. Luk. 24. 39.
2 Pet. 1. 16.
2 (Ukupila kwa bonakaliswa, sa ku
bona, si ya qinisa, si ni shumayeza lo-
kukupila okupakade, okwa kuYise,
kwa bonakaliswa kitina; John. 1. 4.
& 11. 25. & 14. 6. & 21. 24. Rome 16. 26.
1 Tim. 3. 16. isa. 3. 5. & 5. 20.
3 Loko esa ku bonayo, sa ku zwa, si
ya ni shumayeza kona, ukuze ni hlanga-
nyele nati; kepa tina si ya hlangana no-
Yise na neNdodana yake uJesu Kristu.
Imis. 4. 20. John. 17. 21. 1 Kor. 1. 9. isa. 2. 24.
4 Si ya ni lobela lezizinto, ukuze ukuja-
bula kwenu ku pelele. John. 15. 11.
2 John. 12.
5 Nanti izwi esa li zwayo kuye, si ni
shumayeza lona, lokuti, uTixo u uku-
kanya; a ku ko kuye ubumnyama na-
kanye. isa. 3. 11. John. 1. 9.
6 Uma si ti si hlanganyela naye, lapa,
si hamba ebumnyameni, si namanga, a
senzi iqiniso; 2 Kor. 6. 14. isa. 2. 4.
7 Kodwa uma si hamba ekukanyeni,
njengaye e sekukanyeni, si ya hlanga-
nyela omunye nomunye; igazi lika
Jesu Kristu Ndodana yake li ya si hla-
nza ezonweni zonke; 1 Kor. 6. 11.
isa. 2. 2. Isam. 1. 5.
8 Uma si ti, a si nasono, si ya zikohli-
sa, iqiniso a li ko kitina. 1 Ama. 8. 46.
Jobe 9. 2. & 15. 14. isa. 2. 4.
9 Uma si zi vuma izono zetu, u tembe-
kile yena, u lungile, u ya kusitetelela izo-
no zetu, a si hlanze kuko konke ukunga-
lungi. Izihl. 32. 5. & 51. 2. Amazwi 28. 13.
10 Uma si ti a sonanga, si ya m enza o
namanga, izwi lake a li ko kitina.

## ISAHLUKO 2.

BANTWANA bami, ngi ya ni lobela
lezizinto, ukuze ni ngoni. Kepa
uma umuntu ona, si nommeli kuYise,
uJesu Kristu olungileyo. Rome 8. 34.
Heb. 7. 25.
2 Yena u isihlaulo ngezono zetu; a
ngi tyo ezetu zodwa, ngi tyo nezezwe
lonke. Rome 3. 25. 2 Kor. 5. 18.
isa. 1. 7. & 4. 10, 14. John. 1. 29.
& 4. 42. & 11. 51, 52.
3 Si yazi ngaloku ukuti si ya m azi
yena, uma si gcina imiyalo yake.
4 Yena o tyoyo ukuti, Ngi ya m azi,
kepa ka i gcini imiyalo yake, u nama-
nga, iqiniso a li ko kuye.
isa. 1. 6, 8. & 4. 20.
5 Kodwa o li gcinayo izwi lake, uta-
ndo luka Tixo lu pelele kuyena impela.
Ngaloku si yazi ukuti, si kuye.
John. 14. 21, 23. isa 4. 12, 13.
6 Yena o tyoyo ukuti, u hlala kuye,
nga e hamba njengaloku wa hamba
yena. Mat. 11. 29. John. 13. 15. & 15. 4. 5.
1 Pet. 2. 21.
7 Batandekayo, a ngi ni lobeli umyalo
omutya, kodwa umyalo omdala, ena ni
nawo ekuqaleni. Umyalo omdala u
izwi ena li zwayo ekuqaleni.
2 John. 5. isa. 3. 11.
8 Kepa, ngi ya ni lobela umyalo omu-
tya, oku iqiniso kuyena na kinina; ngo-
kuba ubumnyama bu sa dhlula, uku-
kanya oku isiminya se ku kanya.
Rome. 13. 12. 1 Tes. 5. 5, 8.
John. 1. 9. & 8. 12. & 13. 34.
9 Yena o tyoyo ukuti, u sekukanyeni,
nxa e zonda umzalwane wake, u se
sebumnyamnei na kaloku. 2 Pet. 1. 9.
10 O tandayo umzalwane wake u hlala
ekukanyeni; a si ko isikubekiso kuye.
isa. 3. 14. 2 Pet. 1. 10.
11 Kodwa o zondayo umzalwane wa-

ke, u sebumnyameni, u ya hamba ebumnyameni, a kazi lapa e ya kona, ngokuba ubumnyama bu wa pumputekisa amehlo ake. John. 12. 35.

12 Ngi ya ni lobela bantwana, ngokuba ni tetelelwe izono zenu ngegama lake. Imis. 13. 38. isa. 1. 7.

13 Ngi ya ni lobela, boyise ngokuba ni ya m azi yena owa e kona ekuqaleni. Ngi ya ni lobela nina, zinsizwa, ngokuba ni m ahlulile owonakeleyo. Ngi ni lobele nina, bantwana, ngokuba ni m azi uYise. isa. 1. 1.

14 Ngi ni lobele nina, boyise, ngokuba ni m azi yena owo e kona ekuqaleni. Ngi ni lobele nina, zinsizwa, ngokuba ni namandhla, izwi lika Tixo li hlala kinina, ni m ahlulile owonakeleyo.
Ef. 6. 10.

15 Ni nga li tandi izwe, nezinto ezi sezweni. Uma umuntu e tanda izwe, utando luka Tixo a lu ko kuye.
Rome 12. 2. Mat. 6. 24. Jak. 4. 4.

16 Ngokuba konke okusezweni, inkanuko yenyama, nenkanuko yamehlo, nokuzidhla ngokubusa, a ku veli kuYise, ku vela ezweni. Ums. 5. 11.

17 Kepa izwe li ya dhlula, nenkanuko yalo; Kodwa o yenzayo intando ka Tixo, u ya kuhlala ku ze ku be pakade.
1 Kor. 7. 31. Jak. 4. 14. 1 Pet. 1. 24.

18 Bantwana, ku isikati sokupela; njengaloku nezwa ku tiwa, umpikuKristu u yeza, na kaloku se be kona opikuKristu abaningi; nga loku si yazi ukuti, ku isikati sokupela. John. 21. 5.
Heb. 1. 2. 2 Tes. 2. 3, 4. 2 Pet. 2. 1.
isa. 4. 3. Mat. 24. 5, 24. 2 John. 7.
1 Tim. 4. 1. 2 Tim. 3. 1.

19 Ba puma kitina, kepa ba be nge sibo abakiti; ngokuba uma ba be ngabakiti, nga be hlala nati; kepa ba puma ukuze ba bonakaliswe ukuti, a sibo abakiti bonke. Dut. 13. 13. Izihl. 41. 9.
Imis. 20. 30. John. 6. 37. & 10. 28, 29.
1 Kor. 11. 19.

20 Kodwa nina ni nokugcotywa oku vela kuyena o ingcwele, ni yazi izinto zonke. 2 Kor. 1. 21. Heb. 1. 9. Mark 1. 24.
John. 14. 26.

21 A ngi ni lobele ngokuba ni nga lazi iqiniso; ngi ni lobele ngokuba ni lazi, na ngokuba a ku veli eqinisweni amanga nakanye.

22 Ubani o namanga, uma e nge siye o pikayo, e ti uJesu a ka siye uKristu. Lowo u umpikuKristu opikayo uYise neNdodana. isa 4. 3. 2 John. 7.

23 O pikayo iNdodana ka naye uYise; kepa o vumayo iNdodana u naye uYise.
2 John. 9. John. 14. 7, 9, 10. & 15. 23.
isa. 4. 15.

24 Loko ena ku zwayo ekuqaleni a ku hlale kinina. Uma ku hlala kini loku ena ku zwayo ekuqaleni, ni ya kuhlala kuyo iNdodana na kuye uYise.
2 John. 6. John. 14 23. iss. 1. 3.

25 Iloku okwetenjiswayo, a setembisa kona, ukupila okupakade. John. 17. 3.
isa. 5. 11.

26 Ngi ni lobele lezizinto ngabanedusayo. isa. 3. 7. 2 John. 7.

27 Kodwa ukugcotywa ena kwamkelayo kuye, ku hlala kini; a ni swele ukuba ni fundiswe umuntu: kepa njengokuba loko ukugcotywa ku ni fundisa ngezinto zonke, ku iqiniso, a ku kohlisi, njengokuba ku ni fundisile, hlalani njalo kuye: Jer. 31. 34. Heb. 8. 11.
John. 14. 26. & 16. 13.

28 Na kaloku, bantwana, a ni hlale kuye; ukuze, nxa e bonakala, si me isibindi, si nga jabi ekufikeni kwake.
isa. 3. 2. & 4. 17.

29 Uma nazi ukuti, u lungile yena, ni yazi ukuti, bonke abenzayo ukulunga ba zelwe uye. Imis. 22. 14. isa. 3. 7, 10.

## ISAHLUKO 3.

BHEKANI utando olungaka a si nike lona uYise lokuba si tiwe abantwana baka Tixo! ngako loku umhlaba a u sazi, ngokuba u nga m azanga yena.
John. 1. 12. & 16. 3. & 17. 25.

2 Batandwa, manje si ngabantwana baka Tixo, kepa a ku ka bonakali into esi ya kuba iyo; kodwa si yazi, nxa e bonakala, si ya kuba njengaye; ngokuba si ya kumbona njengokuba e njalo.
Isai. 56. 5. Rome 8. 15, 18, 29. Gal. 3. 26.
isa. 5. 1. 2 Kor. 4. 17. Jobe 19. 26.
Izihl. 16. 11. Mat. 5. 8. 1 Kor. 13. 12.

3 Bonke aba nalo lelitemba kuye ba ya zihlambulula, njengokuba yena e hlambululekile. isa. 4. 17.

4 Bonke abenzayo ukona ba yeqa umteto; ngokuba ukona ku ukuweqa umteto. Rome 4. 15. isa. 5. 17.

5 Ni yazi, wa bonakaliswa yena ukuze a suse izono zetu; a kuko ukona kuye.
isa. 1. 2. Isai. 53. 5. 6, 11. Heb. 9. 26.
2 Kor. 5. 21. Heb. 4. 15. 1 Pet. 2. 22.

6 Yena o hlala kuye a koni; owonayo ka m bonanga, ka m azanga.
isa. 2. 4. & 4. 8. 3 John. 11.

7 Bantwana, ma ni nga kohliswa mu-

ntu; owenzayo ukulunga u lungile, nje-
ngokuba yena e lungile.
isa. 2. 26. Hez. 18. 5–9. isa. 2. 29.
8 Owenzayo ukona u ngoka Satani;
ngokuba uSatani wona na sekuqaleni.
Indodana ka Tixo ya bonakaliswa nga
loku, ukuze i cite imisebenzi ka Satani.
Mat. 13. 38. ‖ Gen. 3. 15. Luk. 10. 18.
Heb. 2. 14.
9 Yena o zelwe uTixo a kenzi ukona;
ngokuba imbeu yake i hlala kuye; a
ngone ngokuba e zelwa uTixo. isa. 5. 18.
1 Pet. 1. 23.
10 Ku ya bonakaliswa abantwana ba-
ka Tixo nabantwana baka Satani nga
loku; o ngenziyo ukulunga ka siye oka
Tixo, naye o nga m tandiyo umzalwane
wake. isa. 2. 29. & 4. 8.
11 Ngokuba leli li izwi ena li zwayo
ekuqaleni lokuti ma si tandane.
isa. 1. 5. & 2. 7. &. 4. 7. John. 13. 34.
2 John. 5.
12 Si nga bi njengaye uKani owa ba
ngowa lowo omubi, wa bulala umfo wa-
bo. Wa m bulalelani na? Wa m bu-
lala ngokuba imisebenzi yake i bi mibi,
kepa eyomfo wabo i bi lungile.
Gen. 4. 4, 8. Jude 11.
13 Ni nga mangali, bazalwane bami,
noma izwe li ni zonda. John. 15. 18.
2 Tim. 3. 12.
14 Si yazi ukuti si dhlulile ekufeni si
ngene ekupileni, ngokuba si tanda aba-
zalwane. O nga m tandiyo umzalwane
wake u sa hlezi ekufeni. isa. 2. 9–11.
15 Yena o zondayo umzalwane wake
u ngumbulali; ni yazi ukuti a ku ko
umbulali o nokupila okupakade oku
hlezi kuye. Mat. 5. 21, 22. Gal. 5. 21.
Isam. 21. 8.
16 Si ya bona utando luka Tixo nga
loku, wa beka ukupila kwake ngenxa
yetu; nati nga si beka ukupila kwetu
ngenxa yabazalwane. John. 15. 13.
isa. 4. 9, 11.
17 Kodwa nxa umuntu e nezinto za
lelizwe, e bona umzalwane wake e swe-
le, a m valele umbilini wake wobubele,
utando luka Tixo lu nga hlala kanjani
kuye na? Dut. 15. 7. Luk. 3. 11.
18 Bantwana bami, a si nga tandi
ngezwi, na ngolimi, kodwa a si tande
ngokwenza na ngeqiniso. Hez. 33. 31.
Ef. 4. 15.
19 Si yazi nga loku ukuti si seqiniswe-
ni, si ya kuqinisa izinhliziyo zetu pa-
mbi kwake. John. 18. 37. isa. 1. 8.
20 Ngokuba, uma inhliziyo yetu i si
lahla; uTixo umkulu ku nenhliziyo ye-
tu, u ya kwazi konke. 1 Kor. 4. 4.
21 Batandwa, uma inhliziyo yetu i
nga si lahli, si nokwetemba kuTixo.
Jobe 22. 26. Heb. 10. 22.
22 Konke esi ku celayo, si ya kwa-
mkela kuye, ngokuba si ya i gcina imi-
teto yake, senze okutandekayo kuye.
Jer. 29. 12. Mat. 7. 8. Jak. 5. 16.
John. 8. 29. & 9. 31.
23 Lo u umyalo wake wokuti si kolwe
egameni leNdodana yake uJesu Kristu,
si tandane njengokusiyala kwake.
John. 6. 29. isa. 2. 8. & 4. 21.
24 O gcinayo imiyalo yake u hlala
kuye, naye u hlala kuye. Si yazi nga
loku ukuti u hlala kitina, ngaye uMo-
ya a si nikile yena.
John. 14. 23. & 15. 10. & 17. 21–23.
isa. 4. 12, 13.

## ISAHLUKO 4.

BATANDWA, ma ni nga kolwa omo-
ya bonke, kodwa ba cingeni omoya
ukuba ba ngabaka Tixo: ngokuba be
baningi abaprofeti bamanga abapumele
ezweni. 1 Kor. 14. 29. 1 Tes. 5. 21.
Isam. 2. 2. Mat. 24. 4, 5.
2 Ni ya m azi uMoya kaTixo nga lo-
ku; Umoya o vumayo ukuti, uJesu
Kristu u zile ngenyama, u ngoka Tixo;
1 Kor. 12. 3. isa. 5. 1.
3 Umoya o nga vumiyo ukuti uJesu
Kristu u zile ngenyama, ka siye oka
Tixo; uye u ngumoya wompikuKristu,
eni zwile ngaye ukuti, u yeza; na kalo-
ku u se kona ezweni. 2 John. 7.
2 Tes. 2. 7.
4 Ni ngabaka Tixo nina, bantwana,
ni bahlulile; ngokuba lowo o kinina
umkulu ku na lowo o sezweni.
John. 12. 31 1 Kor. 2. 12.
5 Bona ba ngabezwe; nga loku ba ya
kuluma ngezwe; izwe li ya bezwa.
John. 3. 31. & 15. 19.
6 Si ngabaka Tixo tina. Yena o m
aziyo uTixo u ya si zwa; yena o nge
siye oka Tixo ka si zwa. Nga loku si ya
m azi umoya weqiniso nomoya wama-
nga. John. 8. 47. & 10. 27. & 14. 17.
1 Kor. 14. 37. 2 Kor 10. 7.
7 Batandwa, a si tandane; ngokuba
utando lu vela kuTixo; o tandayo u ze-
lwe uTixo u ya m azi uTixo. isa. 3. 11.
8 O nga tandiyo ka m azi uTixo; ngo-
kuba uTixo e lutando. isa. 2. 4. & 3. 6.
9 Kwa bonakaliswa utando luka Tixo
kitina nga loku; uTixo wa i tuma iNdo-

dana yake e zelwe yodwa ukuza emhla-
beni, si ze si pile ngayo. John. 3. 16.
Rome 5. 8. isa. 3. 16. & 5. 11.
10 Nantu utando; asitina esa m ta-
ndayo uTixo, uyena owa si tanda tina,
wa tuma iNdodana yake i be isihlaulelo
ngezono zetu. John. 15. 16. Rome 5. 8, 10.
isa. 2. 2.
11 Batandwa, uma uTixo wa si tanda
kangaka, nga si tandana nati.
Mat. 18. 33.
12 A ku ko muntu o ke wa m bona
uTixo. Uma si tandana, uTixo u hlala
kiti; utando lwake lu pelele kitina.
John. 1. 18.
13 Si yazi nga loku ukuti, si hlala ku-
ye, nokuti yena u hlala kitina, ngokuba
u sabele umoya wake. John. 14. 20.
isa. 3. 24.
14 Si bonile, si ya qinisa ukuti, uYise
wa i tuma iNdodana i be umSindisi we-
zwe. John. 3. 17.
15 Yena ovumayo ukuti, uJesu u
iNdodana ka Tixo, uTixo u hlala kuye,
naye u hlala kuTixo. isa. 5. 5.
16 Si lwazi utando uTixo a nalo kiti-
na, si kolwa ilo, uTixo u utando; o hla-
la otandweni, u hlala kuTixo, noTixo
u hlala kuye. isa. 3. 24.
17 Ngaloku ukutandana nati ku pele-
le, si ze si me isibindi ngosuku lokwa-
hlulela; ngokuba njengaloku e njalo
yena, si njalo nati ku lelizwe.
Jak. 2. 13. isa. 2. 28. & 3. 3, 21.
18 A ku ko uvalo otandweni; utando
olupeleleyo lu ya xotya uvalo; ngoku-
ba uvalo lu banga ubuhlungu, O novalo
ka pelele otandweni.
19 Si ya m tanda yena ngokuba wa
qala wa si tanda tina. isa. 2. 4. & 3. 17.
20 Uma umuntu e tyo ukuti Ngi ya m
tanda uTixo, kepa a zonde umzalwane
wake, u namanga; ngokuba o nga m
tandiyo umzalwane wake a m bonileyo,
a nga m tanda kanjani uTixo a nga m
bonanga na?
21 Si nawo lomyalo esi piwa uye wo-
kuti, o tandayo uTixo ka tande nomza-
lwane wake. isa. 3. 23.

## ISAHLUKO 5.

YENA o kolwayo ukuti uJesu uye
uKristu, u zelwe uTixo; o m tanda-
yo o zeleyo, u ya m tanda nozelweyo uye.
John. 1. 12, 13. isa. 2. 22. & 4. 2.
2 Si yazi nga loku ukuti, si ya tanda
abantwana baka Tixo, nxa si m tanda
uTixo, si gcine imiyalo yake.
3 Ngokuba loku ku utando luka Tixo,
ukugcina imiyalo yake; imiyalo yake
ka i nzima; John. 14. 15. 2 John. 6.
Mat. 11. 30.
4 Ngokuba konke oku zelwe uTixo
ku ya nqoba izwe; loku inqobo e nqoba
izwe, ukukolwa kwetu. John. 16. 33.
isa. 4. 4.
5 Ubani o nqobayo izwe, uma e nge
siye o kolwayo ukuti, uJesu u iNdodana
ka Tixo? 1 Kor. 15. 57. isa. 4. 15.
6 Lo uyena oweza ngamanzi na nge-
gazi, uJesu Kristu a kezanga ngamanzi
odwa, weza ngamanzi na ngegazi; ku
uMoya o qinisayo, ngokuba uMoya u
iqiniso. John. 15. 26. & 19. 34. 1 Tim. 3. 16.
7 & 8 Ngokuba ku kona okutatu oku-
qinisayo, uMoya namanzi, negazi; loku
okutatu ku hlangene. John. 1. 1. & 10. 30.
Isam. 19. 13.
9 Uma si vuma ukuqinisa kwabantu,
ukuqinisa kuka Tixo ku kulu ku nako;
ngokuba loku ku ukuqinisa kuka Tixo,
a ku qinisayo ngeNdodana yake.
John. 8. 18. Mat. 3. 17.
10 O kolwayo iNdodana ka Tixo u
nofakazi pakati kwake; o nga kolwayo
uTixo u m enzile o namanga, ngokuba
e nga kolwanga ukuqinisa, a ku qini-
sayo uTixo ngeNdodana yake.
Rome 8. 16. Gal. 4. 6. John. 3. 33. & 5. 38.
11 Loku ku ukuqinisa, ukuti, uTixo u
si pile ukupila okupakade; lokukupila
ku seNdodaneni yake. isa. 2. 25. & 4. 9.
John. 1. 4.
12 O nayo iNdodana u nokupila; o
nge nayo iNdodana ka Tixo, ka nako
ukupila. John. 3. 36. & 5. 24.
13 Leziziuto ngi zi lobile kinina ni ze
nazi ukuti, ni nokupila okupakade,
nina eni kolwayo igama leNdodana ka
Tixo. John. 20. 31. isa. 1. 1, 2.
14 Leli li itemba esi nalo kuye, lokuti,
nxa si cela into ngokwentando yake, u
ya si zwa. isa. 3. 22.
15 Uma sazi ukuti, u ya si zwa, si yazi
si ya kuzuza loku esi ku celayo kuye,
noma si celani.
16 Uma umuntu e m bona umzalwane
wake enza isono, esi nge siso sokufa, u ya
kucela, kona u ya kumnika ukupila, labo
abenzayo isono esi nge nakufa. Si kona
isono esi nokufa; a ngi tyo ukuti u ya
kusikulekela sona. Jobe 42. 8.
Jak. 5. 15. Mat. 12. 31, 32. Heb. 6. 4, 6.
& 10. 26. Jer. 7. 16.
17 Konke okungalungile ku isono; ku
kona isono esi nge nakufa. isa. 3. 4.

18 Si yazi ukuti o zelwe uTixo a koni;
kepa o zelwe uTixo u ya zilondoloza, a
nga m pati omubi. isa. 3. 9. Jak. 1. 27.
19 Si yazi si ngabaka Tixo tina, kepa
izwe lonke li mi ebubini. Gal. 1. 4.
20 Si yazi iNdodana ka Tixo i fikile, i
si nikile ukuqonda si ze si m azi oqinisi-
leyo; si kuye oqinisileyo, kuyo iNdo-
dana yake uJesu Kristu. Lo u uTixo
oqinisileyo nokupila okupakade.

Luk. 24. 45. John. 17. 3. & 20. 28. Isai. 9. 6. & 44. 6. & 54. 5. Imis. 20. 28. Rome 9. 5. 1 Tim. 3. 16. Titusi 2. 13. Heb. 1. 8.

21 Bantwana, zilondolozeni ezitombe-
ni. Ameni. 1 Kor. 10. 14.

# INCWADI YESIBILI KA JOHANE.

ILUNGA kuyo inkosikazi eketiweyo, na kubantwana bayo, engi ba tandayo ngesiminya; a si mina ngedwa, kepa nabo bonke aba laziyo iqiniso;

1 John. 3. 18. 3 John. 1. John. 8. 32. Gal. 3. 1. Heb. 10. 26.

2 Ngenxa yeqiniso eli kona kitina, eli
ya kuba nati ku ze ku be pakade.
3 A ku be kini umusa, nobubele, no-
kutula, oku vela kuTixo uYise, na kuyo
iNkosi uJesu Kristu iNdodana ka Yise,
ngesiminya na ngotando. 1 Tim. 1. 2.
4 Nga jabula kakulu, ngokuba ngi ba
fumene abantwana bako be hamba nge-
siminya, njengokusiyala kuka Yise.

3 John. 3.

5 Ngi ku ncenga kaloku, nkosikazi,
ku nge njengokungati ngi ku lobela
umyalo omutya, kodwa lowo esa si na-
wo ekuqaleni, wokuti, A si tandane.

1 John. 2. 7, 8. & 3. 11.

6 Loku ku utando, ukuhamba ngemi-
yalo yake. Lo u umyalo, wokuti, nga
ni hamba ngawo, njengokuzwa kwenu
ekuqaleni. 1 John. 2. 24. & 5. 3.
7 Se be vele ezweni abaningi aba ko-
hlisayo, aba nga vumiyo ukuti, uJesu
Kristu u zile ngenyama. Lowo u
umkohlisi nompikuKristu.

1 John. 4. 1-3. & 2. 22. & 4. 3.

8 Xwayani nina, si nga lahlekelwa
esi ku sebenzileyo, kodwa si wamkele
umvuzo opeleleyo.

Mark 13. 9. Gal. 3. 4. Heb. 10. 32, 35.

9 Yena owedukayo, e nge mi ekufu-
ndiseni kuka Kristu, ka naye uTixo.
O miyo ekufundiseni kuka Kristu u na-
ye uYise neNdodana. 1 John. 2. 23.
10 Uma ku fika umuntu kini, e ngezi
na lokukufundisa, ni nga m amkeli
endhlini, ni nga m bingeleli;

Rome 16. 17. Gal 1. 8, 9.

11 Ngokuba o m bingelelayo u hla-
nganyela naye imisebenzi yake emibi.
12 Loku ngi nokuningi kokunilobela,
a ngi yi kukuloba ngepepa neinke; ko-
dwa ngi yetemba ukuza kini, ngi kulu-
me nani ngomlomo, ku ze ku pelele uku-
jabula kwetu. 3 John. 13. 1 John. 1. 4.
13 Abantwana baka dade wenu o keti-
weyo ba ti a ngi ba konzele kuwe.
Ameni.

# INCWADI YESITATU KA JOHANE.

ILUNGA kuye uGayo otandwayo, engi m tandayo ngesiminya. 2 John. 1.

2 Sitandwa, ngi ya fisa ku nako konke
ukuba u be nenhlanhla, u hambe kahle,
njengokuba u nenhlanhla umpefumlo
wako.
3 Nga jabula kakulu lapa be fika aba-
zalwane; ba qinisa iqiniso lako, njengo-
kuba u hamba ngeqiniso. 2 John. 4.
4 A ngi nakujabula okukulu ku na
loku, ukuzwa ku tiwa abantwana bami
ba hamba ngeqiniso.

1 Kor. 4. 15. Filemone 10.

5 Sitandwa, u yenzisa okwabakolwayo
ngaloku o kwenzela abazalwane naba
semzini;
6 Aba lu qinisileyo utando lwako pa-
mbi kwebandhla; uma u ba pelekezela
labo ngokufanele uTixo, u ya kwenza
kahle.

7 Ngokuba ba puma ngenxa yegama
lake, be ngamkeliswa uto abezizwe.
1 Kor. 9. 12, 15.
8 Ngako nga si ba pata kahle aba-
njalo, si sebenzele iqiniso kanye nabo.
9 Nga lobela ibandhla; kodwa uDio-
trefe, o tanda a be mkulu, ka samkeli.
10 Ngako uma ngi za, ngi ya kuku-
mbula imisebenzi yake a yenzayo, e si
kulumela ngamazwi amabi; a ku m
anele loku; ka bamkeli abazalwane ye-
na, nabo aba ba vumayo u ya ba nqa-
bela, a ba kipe ebandhleni.
11 Sitandwa, u nga landeli okubi, ko-
dwa okuhle. Owenzayo okuhle u ngo-
ka Tixo; kodwa owenzayo okubi ka m
bonanga uTixo. Isai. 1. 16, 17.
1 Pet. 3. 11. 1 John. 2. 29. & 3. 6.
12 uDemetrio u fakazelwa ibo bonke
neqiniso uqobo lwalo; nati siya m faka-
zela; ni yazi ukufakazela kwetu ku
iqiniso. John. 21. 24.
13 Be ngi nokuningi kokuloba, kepa
a ngi yi kukulobela ngeinke nepeni.
2 John. 12.
14 Ngi yetemba ngi ti ngi za kuku-
bona masinyane, si kulume ngomlomo.
Ukutula a ku be kuwe. Izihlobo zi ti a
ngi zi konzele kuwe. U ngi konzele
kuzo izihlobo ngamagama.

---

# INCWADI KA JUDA.

UJUDA, inceku ka Jesu Kristu, umfo
wabo ka Jakobe, kwababiziweyo,
abangcwele kuTixo uYise, be gcinwa
uJesu Kristu; Luk. 6. 16. Imis. 1. 13.
John. 17. 11, 12, 15. 1 Pet. 1. 5. Rome 1. 7.
2 A ku vame kini umusa, nokutula,
notando. 1 Pet. 1. 2.
3 Batandwa, ngi sa kutele nokuku-
tala ukunilobela ngokusindiswa kwetu
sonke, kwa sweleka ukuba ngi ni lobele,
ngi ni yale, ni ze ni qinise ni ku lwele
ukukolwa e se be ku nikiwe abangcwele.
Fil. 1. 27. 1 Tim. 1. 18. & 6. 12.
2 Tim. 1. 13. & 4. 7. Titusi 1. 4.
4 Ngokuba se be ngenile abantu aba-
tile be nyelela, aba ku miselwe lokuku-
lahlwa pakade, be nga konzi uTixo, be
pendula umusa ka Tixo wetu u be icilo,
be pika iNkosi eyodwa, iNkosi yetu
uJesu Kristu. Gal. 2. 4. Rome 9. 21, 22.
1 Pet. 2. 8. Heb. 12. 15. Titusi 1. 16. & 2. 11.
2 Pet. 2. 1, 10. 1 John. 2. 22.
5 Kepa ngi ya tanda ukunikumbuza,
noma kade be ni kwazi loku, ukuti
iNkosi, lapo se i sindisile abantu i ba
kipa ezweni la sEgipite, ya buya ya ba
bubisa abangakolwayo. 1 Kor. 10. 9.
Imib. 14. 29, 37. & 26. 64. Izihl. 106. 26.
Heb. 3. 19.
6 Nezingelosi ezi nga gcinanga ubu-
kosi bazo, kodwa za li shiya ikaya, i zi
gcinile ebumnyameni ngezibopo ezipa-
kade ku ze ku fike ukwahlulela kosuku
olukulu. 2 Pet. 2. 4.
7 Njengokuba iSodoma neGomora ne-
mizi ya kona, eya hlobonga njengayo,
ya landa enye inyama, i misiwe i be
umboniso, i lahlwe i ze i tyiswe umlilo
opakade. Gen. 19. 24. Dut. 29. 33.
2 Pet. 2. 6.
8 Ku njalo laba abapupayo ba yona
inyama, ba dela amakosi, ba tuka izi-
kulu. 2 Pet. 2. 10.
9 Kepa uMikale ingelosi enkulu, lapo
e pikisana noSatani, e pika ngesidumbu
sika Mosi, wa e nge nakumlahla e tuka,
kepa wa ti, iNkosi a i ku jezise.
Dan. 10. 13. Isam. 12. 7. 2 Pet. 2. 11.
Zek. 3. 2.
10 Kepa laba ba ku tuka loko a ba nga
kwaziyo; ba zona ngaloku aba kwaziyo
ngokudabuka kwabo njengezilwane ezi-
ngaqondiyo. 2 Pet. 2. 12.
11 Nako kubona! ngokuba be hamba
endhleleni ka Kani, ba gijimela eso-
nweni sika Balami ngenxa yomvuzo, ba
buba ekupikiseni okuka Kora.
1 John. 3. 12. Imib. 22. 7, 21.
2 Pet. 2. 15. Imib. 16.
12 Laba ba ngamatye emikosini yenu,
be dhla nani be nge naluvalo, be zisu-
tisa; ba ngamafu e nge namanzi, e qu-
tywa umoya; ba imiti e bunileyo, e nga
teliyo, i file isibili, i sityulwe;
2 Pet. 2. 13. Amazwi 25. 14. Ef. 4. 14.
Mat. 15. 13.
13 Ba ngamaza olwandhle a kukume-
leyo, a kepuzayo amahlazo awo; izi-
nkanyezi ezindindayo, ezi gcinelwe ubu-
mnyama obunzima ku ze ku be pakade.
Isai. 57. 20. 2 Pet. 2. 17.
14 uEnoke, owesikombisa emva kuka

Adamu wa profeta ngabo, e ti, Bheka, i
yeza iNkosi i nabangcwele bayo aba
izinkulungwane ezimashumi,
Gen. 5. 18. Dut. 33. 2. Dan. 7. 10.
Zek. 14. 5. Mat. 25. 31.
15 I za ukubahlulela bonke, i ba lahle
bonke ababi ngayo yonke imisebenzi
emibi yabo, abona ngayo, na ngako ko-
nke ukutuka aba m tuka ngako ababi
abonayo. 1 Sam. 2. 3. Izihl. 31. 18.
Mal. 3. 13.
16 Laba ba ngabasolayo, abatetisayo,
be hamba ngokukanuka kwabo; umlo-
mo wabo u kuluma amazwi okuzidhla,
be bheka abantu ngenxa yomvuzo.
2 Pet. 2. 18. Jak. 2. 1.
17 Kepa, batandwa, kumbulani ama-
zwi a shunyayelwa pambili abapostoli
beNkosi yetu uJesu Kristu; 2 Pet. 3. 2.
18 Ukuti ba ni tyela ba ti, ngesikati
sokupela ku ya kuba kona abahlekisayo,
be hamba ngezinkanuko ezimbi zabo.
1 Tim. 4. 1. 2 Tim. 3. 1. 2 Pet. 3. 3.
19 Laba ba ngabahlukanayo nabanye;
aba kwenyama, be nge naye uMoya.
Amazwi 18. 1. Hez. 14. 7. Hos. 4. 14.
& 9. 10. Heb. 10. 25. 1 Kor. 2. 14.
20 Kepa nina, batandwayo, zakeleni
ekukolweni kwenu oku ingcwele, ni
kuleke ngaye uMoya o ingcwele,
Kol. 2. 7. 1 Tim. 1. 4. Rome 8. 26.
Ef. 6. 18.
21 Ni zigcine otandweni luka Tixo, ni
bheka umusa weNkosi yetu uJesu Kri-
stu, ni ze ni be nokupila okupakade.
Titusi 2. 13. 2 Pet. 3. 12.
22 Ba haukeleni abanye, nahluka-
nisa;
23 Ni ba sindise abanye ngokwesaba,
ni ba hlwite emlilweni, ni nengwa ingu-
bo e ngcolile inyama. Rome 11. 14.
Amosi 4. 11. Zek. 3. 2, 4, 5. 1 Kor. 3. 15.
Isam. 3. 4.
24 A ku be kuyena o namandhla oku-
nilondoloza ni nga wi, a ni beke ni nga
bi nacala ebukosini bake ni be nokuja-
bula okukulu, Rome 16. 25. Ef. 3. 20.
Kol. 1. 22.
25 Kuye uTixo e yedwa umSindisi
wetu, ngaye uJesu Kristu iNkosi yetu,
a ku be udumo, nobukosi, namandhla,
nobuqawe, ku nga ka bi ko isikati, na
manje, na ku ze ku be nini. Ameni.
Rome 16. 27. 1 Tim. 1. 17.

---

# ISAMBULO SIKA JOHANE.

## ISAHLUKO 1.

ISAMBULO sika Jesu Kristu, a m
nika sona uTixo, ukuba a zi bonise
izinceku zake izinto e be se zi za kuve-
la; wa tuma ngayo ingelosi, wa yazisa
inceku yake uJohane; John. 3. 32.
& 8. 26. & 12. 49. isa. 4. 1. & 22. 16.
2 O wa fakazela izwi lika Tixo, nezi-
ndaba zika Jesu Kristu, nako konke a
ku bonayo. 1 Kor. 1. 6. isa. 6. 9. & 12. 17.
1 John. 1. 1.
3 U busisiwe o wa fundayo, naba we-
zwayo amazwi a lesisiprofeto, ba gcine
okulotyiweyo kuso; ngokuba isikati si
seduze. Luk. 11. 28. isa. 22. 7, 10.
Rome 13. 11.
4 uJohane kuwo amabandhla a isiko-
mbisa a seAsia; a ku be kini umusa, no-
kutula oku vela kuyena o kona, owa e
kona, o zayo, na kubo oMoya aba isiko-
mbisa aba pambi kwesihlalo sake,
Eks. 3. 14. John. 1. 1. isa. 3. 1. & 4. 5. & 5. 6.
5 Na kuJesu Kristu, ufakazi o isimi-
nya, owamazibulo kwabafileyo, iNkosi
yamakosi omhlaba. Kuyena o si tanda-
yo owa si hlanza izono zetu ngegazi
lake, John. 8. 14. & 13. 34. & 15. 9.
1 Tim. 6. 13. isa. 3. 14. & 17. 14. Kol. 1. 18.
Ef. 1. 20. Gal. 2. 20.
6 Wa senza si be amakosi nabapristi
kuTixo uYise wake kuyena a ku be
udumo nobukosi ku ze ku be pakade.
Ameni. 1 Pet. 2. 9. isa. 5. 10. & 20. 6.
1 Tim. 6. 16. Heb. 13. 21.
7 Bheka, u yeza namafu; amehlo
onke a ya kumbona, nabo aba m gwaza-
yo; izizwe zonke zomhlaba zi ya kulila
ngaye. Yebo, Ameni. Dan. 7. 13.
Mat. 24. 30. Imis. 1. 11. Zek. 12. 10.
John. 19. 37.
8 Ngi nguAlfa noOmega; i tyo iNkosi
uTixo, o kona, owa e kona, o zayo, uSo-
mandhla. Isai. 41. 4. & 44. 6 & 48. 12.
isa. 21. 6. & 22. 13. ‖ isa. 4. 8. & 11. 17. & 16. 5.
9 Mina Johane, umzalwane wenu,
umhlanganyeli kanye nani ekuhlupeke-
ni, na sembusweni na sekubekezeleni
kuka Jesu Kristu, nga ngi kona esiqi-

ngini esitiwa iPatmo, ngezwi lika Tixo
na ngezindaba zika Jesu Kristu.
Fil. 1. 7. & 4. 14. Rome 8. 17. 2 Tim. 2. 12.
isa. 6. 9.
10 Nga ngi noMoya ngosuku lweNko-
si; nga li zwa emva kwami izwi eliku-
lu, li njengeletilongo, Imis. 10. 10. & 20. 7.
2 Kor. 12. 2. isa. 4. 2. & 17. 3. & 21. 10.
1 Kor. 16. 2.
11 Li ti, Loku o ku bonayo ku lobe
encwadini, u i tume kuwo amabandhla
a isikombisa a seAsia; kwela sEfesu,
nela seSmurna, nela sePergamo, nela
seTuatira, nela seSardesi, nela seFila-
delfia, nela seLaodikea.
12 Nga penduka ukuba ngi li bone
izwi ela kuluma nami. Se ngi pendu-
kile, nga bona izinti zezibani ezi isiko-
mbisa zegolide. Eks. 25. 37. Zek. 4. 2.
13 Ngapakati kwezinti zezibani nga
bona otile o fana neNdodana yomuntu,
embete ingubo e fikela ezinyaweni, e bo-
tyiwe ngasemabeleni ngebande legolide.
isa. 2. 1. Hez. 1. 26 Dan. 7. 13. & 10. 5, 16.
14 Ikanda lake nezinwele zake za zi
mhlope, njengoboya bezimvu ezimhlope
njengongqongqwane; amehlo ake a e
njengelangabi lomlilo; Dan. 7. 9.
& 14. 14. & 15. 6. & 10. 6. isa. 2. 18. & 19. 12.
15 Izinyawo zake za zi njengetusi eli-
kazimulayo, njengokungati zi vutiwe
eziko; izwi lake la li njengenhlokomo
yamanzi amaningi; Hez. 1. 7. & 43. 2.
Dan. 10. 6. isa. 2. 18. & 14. 2. & 19. 6.
16 Wa e pete izinkanyezi ezi isiko-
mbisa esandhleni sake sokunene; kwa
puma emlonyeni wake inkemba ebukali
izinsiko zombili; ubuso bake ba bu nje-
ngelanga li kanya ngamandhla alo.
Isai. 49 2. Ef. 6. 17. isa. 2. 12, 16. & 3. 1.
& 10. 1. Imis. 26. 13.
17 Lapo se ngi m bonile, nga wa nga
sezinyaweni zake njengofileyo. Wa be-
ka isandhla sake sokunene pezu kwami,
wa ti, U ngesabi; ngi ngowokuqala no-
wokupela, Hez. 1. 28. Dan. 8. 18.
& 10. 10. Isai. 41. 4. & 44. 6. & 48. 12.
isa. 2. 8. & 22. 13.
18 Nopilayo; nga fa, kepa, bheka, se
ngi pila ku ze ku be pakade; ngi nezi-
hlutulelo zokufa nezehaidese.
Rome 6. 9. isa. 4. 9. & 5. 14. & 20. 1.
19 Zi lobe izinto o zi bonileyo, na lezi
ezi kona, na lezo ezi za kuba kona nga-
semva kwa lezo; isa. 2. & isa. 4.
20 Imfihlakalo yezinkanyezi ezi isiko-
mbisa owa zi bonayo esandhleni sami
sokunene, nezinti zezibani esi isikombi-
sa zegolide. Izinkanyezi ezi isikombisa
zi izingelosi zamabandhla a isikombisa;
izinti zezibani ezi isikombisa zi ngama-
bandhla a isikombisa. Mal. 2. 7.
isa. 2. 1. Mat. 5. 15. Fil. 2. 15.

## ISAHLUKO 2.

KUYO ingelosi yebandhla la sEfesu
loba ngokuti, U tyo lowo o zi pete
izinkanyezi ezi isikombisa esandhleni
sake sokunene, o hamba pakati kwezi-
nti zezibani ezi isikombisa, u ti,
isa. 1. 13, 16, 20.
2 Ngi yazi imisebenzi yako nokuku-
tazela kwako, nokubekezela kwako, no-
kuti, u nge vumele ababi; u ba hlolile
abatyoyo ba ti ba ngabapostoli kepa be
nge sibo; u ba fumene be qamba ama-
nga;
isa. 3. 1, 8, 15. 1 John. 4. 1. 2 Kor. 11. 13.
3 U nokubekezela, u kutazele ngega-
ma lami, a u katalanga.
Gal. 6. 9. Heb. 12. 3, 5.
4 Kepa ngi ku sola, ngokuba u yekile
utando lwako lokuqala.
5 Ngako kumbula lapo u we kona, u
penduke, wenze imisebenzi yokuqala;
uma u ngenzi njalo, ngi ya kuza kuwe
masinyane, ngi suse uti lwesibani sako
endaweni yalo, uma u nga penduki.
Mat. 21. 41, 43.
6 Kepa u na loku ukuti, u ya zonda
imisebenzi yabaNikolao, engi i zondayo
nami.
7 O nendhlebe a kezwe loku a ku tyo-
yo uMoya emabandhleni; o nqobayo
ngi ya kumnika ukuba a dhle kuwo
umuti wokupila o separadisi lika Tixo.
Mat. 11. 15. isa 3. 6, 13, 22. & 13. 9.
& 22. 2, 14. Gen. 2. 9.
8 Na kuyo ingelosi yebandhla la se-
Smurna loba ngokuti, U tyo lowo owo-
kuqala nowokupela, owa fayo, kepa u se
pila, u ti; isa. 1. 8, 17, 18.
9 Ngi yazi imisebenzi yako, nokuhlu-
peka kwako, nobumpofu bako, (kepa u
fuyile,) nenhlamba yabatyoyo ba ti ba
ngabaJuda, be nge sibo, kodwa ba iba-
ndhla lika Satani.
Jak. 2. 5. Rome 2. 17. isa. 3. 9.
10 U ngesabi loko o za kuhlupeka
ngako. Bheka, uSatani u ya kufaka
abanye kini etilongweni, ukuba ni li-
ngwe; ni ya kuhlupeka izinsuku ezi
ishumi; kutazela u ze u fe, ngo ku nika
umqele wokupila.
Mat. 10. 22. & 24. 13. Jak. 1. 12 isa. 3. 11.
11 O nendhlebe a kezwe loku a ku

tyoyo uMoya emabandhleni; o nqobayo a ka yi kwehlelwa ukufa kwesibili.
isa. 13. 9. isa. 20. 14. & 21. 8.

12 Na kuyo ingelosi yebandhla la sePergamo loba ngokuti, U tyo lowo o nenkemba e bukali, e nezinsiko ezimbili, u ti, isa. 1. 16.

13 Ngi yazi imisebenzi yako, na lapo u hlala kona, lapo si kona isihlalo sika Satani; u ya bambelela egameni lami; a u pikanga ukukolwa kwami, qa, na nga leyomihla a e ufakazi o isiminya ngayo uAntipasi, owa bulawa pakati kwenu, lapa e hlala kona uSatani.

14 Kepa ngi nensolo encinyane kuwe, ngokuba u nabo lapo aba bambelela ekufundiseni kuka Balami, owa fundisa uBalaki, ukubeka isikubekiso pambi kwamadodana ka Israeli, sokuba a dhle loko oku nikelwa ezitombeni, nokuba a pinge. Imib. 25. 1. & 31. 16.
2 Pet. 2. 15. Jude 11. Imis. 15. 29.
1 Kor. 10. 19, 20.

15 Ku njalo nawe u nabo aba bambelele ekufundiseni kwabaNikolao.

16 Ngako penduka; uma u ngenzi njalo ngi ya kuza kuwe masinyane, ngi lwe nabo ngenkemba yomlomo wami.
Isai. 11. 4. 2 Tes. 2. 8. isa. 1. 16.
& 19. 15, 21.

17 O nendhlebe a kezwe loku a ku tyoyo uMoya emabandhleni; o nqobayo ngi ya kumnika imana elifihlakeleyo; ngi ya kumnika netye elimhlope, ku lotyiwe etyeni igama elitya eli ngaziwa umuntu, o lamkelayo kupela.

18 Na kuyo ingelosi yebandhla la seTuatira loba ngokuti, I tyo iNdodana ka Tixo, e namehlo a njengelangabi lomlilo, nezinyawo zi njengetusi elikazimulayo, i ti, isa. 1. 14, 15.

19 Ngi yazi imisebenzi yako, notando lwako, nokukolwa kwako, nokukonza kwako, nokubekezela kwako; imisebenzi yako yokupela mikulu ku neyokuqala.

20 Kepa ngi nensolo encinyane kuwe, ngokuba u vumele lomfazi wako, uJezebele o tyoyo ukuti u ngumprofeti; u ya fundisa u zedusa izinceku zami zi ze zi pinge zi dhle okuhlatyelwa izitombe.
1 Ama. 16. 31. & 21. 25. 2 Ama. 9. 7.
Eks. 34. 15.

21 Nga m nika isikati sokuba a penduke, kepa ka vumi ukupenduka ekupingeni kwake. Rome 2. 4. isa. 9. 20.

22 Bheka, ngi ya kumhlala embedeni, nabo aba pingayo naye, ekuhlupekeni okukulu, uma be nga penduki emisebenzini yabo.

23 Ngi ya kubabulala abantwana bake; amabandhla onke a ya kwazi ukuti, ngi nguye o hlola izibilini nezinhliziyo; ngi ya kuninika, ku be ilowo, ngokwemisebenzi yenu. 1 Sam. 16. 7. 1 Kron. 28. 9.
Izihl. 7. 9. & 62. 12. Jer. 11. 20. Rome 14. 12.
isa. 20. 12.

24 Kepa ngi tyo kinina, eni ngabaseleyo eTuatira, bonke aba nge na lesisifundiso; aba ngazanga amacebo ka Satani, njengokutyo kwabo, a ngi yi kunetwesa omunye umtwalo. Imis. 15. 28.

25 Kepa loku eni nako ku bambiseni ngi ze ngi fike. isa. 3. 11.

26 O nqobayo, e gcina imisebenzi yami ku ze ku be sekupeleni, ngi ya kumnika amandhla pezu kwezizwe; Mat. 19. 28.
Luk. 22. 29, 30. 1 Kor. 6. 3.
isa. 3. 21. & 20. 4.

27 Wo zi busa ngentonga yensimbi, zi pahlazwe njengezitya ezibunjiweyo, njengaloku ngamkele kuBaba.
Izihl. 2. 9. isa. 12. 5. & 19. 15.

28 Ngi ya kumnika inkanyezi yokusa.
2 Pet. 1. 19. isa. 22. 16.

29 O nendhlebe a kezwe loku a ku tyoyo uMoya emabandhleni.

## ISAHLUKO 3.

NA kuyo ingelosi yebandhla la seSardisi loba ngokuti. U tyo lowo o nomoya aba isikombisa baka Tixo, nezinkanyezi ezi isikombisa, u ti, Ngi yazi imisebenzi yako, ukuti, u negama lokuti, u kona, kepa a u seko.
isa. 1. 4, 16. & 4. 5. & 5. 6. Ef. 2. 1. 1 Tim. 5. 6.

2 Linda, u qinise okuseleyo o be ku za kufa; ngokuba a ngi fumene imisebenzi yako i pelele pambi kuka Tixo.

3 Kumbula ukuti u fundile, u zwile; a ku qapele, u penduke, uma u nga lindi, ngi ya kukwehlela njengesela; a u yi kusazi isikati engi ya kukwehlela ngaso. 1 Tim. 6. 20. 2 Tim. 1. 13.
Mat. 24. 43. & 25. 13. isa. 16. 15.

4 Kepa u namagama a incozana eSardesi a labo aba nga ngcolisanga izingubo zabo; ba ya kuhamba nami bembete izingubo ezimhlope, ngokuba be fanele.
Imis 1. 15. Jude 23. isa. 4. 4. & 6. 11.
& 7. 9, 13.

5 O nqobayo u ya kwembatiswa izingubo ezimhlope; a ngi yi kuhlangula igama lake encwadini yobomi; ngi ya

kuvumela igama lake pambi kuka Baba,
na pambi kwezingelosi zake.
isa. 19. 8. ‖ Eks. 32. 32.. Fil. 4. 3. isa. 13. 8.
& 17. 8. & 20. 12. & 21. 27. & 22. 19.
Mat. 10. 32. Luk. 12. 8.
6 O nendhlebe a kezwe loku a ku tyo-
yo uMoya emabandhleni. isa. 2. 7.
7 Na kuyo ingelosi yebandhla la se-
Filadelfia loba ngokuti, U tyo o ingcwe-
le, o qinisile, o nesihlutulelo sika Davi-
da, o vula, ku nga vali muntu; o vala,
ku nga vuli muntu, u ti, Imis. 3. 14.
1 John. 5. 20. isa. 1. 5. & 6. 10. & 19. 11.
Isai. 22. 22. Luk. 1. 32. Mat. 6. 19.
Jobe 12. 14.
8 Ngi yazi imisebenzi yako; naku,
ngi bekile pambi kwako umnyango ovu-
liweyo; ku nge ko umuntu o nga u va-
layo; ngokuba u namandhla a incozana,
u li gcinile izwi lami, a u li pikanga iga-
ma lami. 1 Kor. 16. 9. 2 Kor. 2. 12.
9 Bheka, ngi benza ba be abomhlanga-
no ka Satani labo, aba tyo ukuti, ba nga-
baJuda, be nge sibo, kodwa be ngaba-
manga; bheka ngi ya kubenza beze ba
dumise pambi kwezinyawo zako, bazi
ukuti ngi ku tandile.
isa. 2. 9. Isai. 49. 23. & 60. 14.
10 Ngokuba u li gcinile izwi lami lo-
kubekezela, ngo ku gcina wena ngesi-
kati sokulingwa, esi za kufika ezweni
lonke, ba ze ba lingwe abakileyo emhla-
beni.
2 Pet. 2. 9. Luk. 2. 1. Isai. 24. 17.
11 Ngi yeza masinyane; bambisisa lo-
ku o nako, ku ze ku nga bi ko o kwa-
muka umqele wako.
isa. 1. 3. & 2. 10, 25. & 22. 7, 12, 20.
12 O nqobayo ngi ya kumenza insika
etempelini lika Tixo wami, a ka sa yi
kupuma; ngi ya kuliloba pezu kwake
igama lika Tixo wami, negama lomuzi
ka Tixo wami, iJerusalema elitya, ele-
hla ezulwini kuTixo wami, negama la-
mi elitya. 1 Ama. 7. 21. Gal. 2. 9.
isa. 14. 1. & 22. 4. & 21. 2, 10. Gal. 4. 26.
13 O nendhlebe a kezwe loku a ku
tyoyo uMoya emabandhleni. isa. 2. 7.
14 Na kuyo ingelosi yebandhla la se-
Laodikia loba ngokuti, U tyo uAmeni
uFakazi oqinisileyo o isiminya, ukuqala
kokudabuka kuka Tixo, u ti;
Isai. 65. 16. isa. 1. 5. & 19. 11. & 22. 6.
Kol. 1. 15.
15 Ngi yazi imisebenzi yako, ukuti, a
u bandi, a u tyisi; kuhle ukuba u bande,
nokuba u tyise.
16 Ngako, ngokuba u isivivi, u nga
bandi, u nga tyisi, ngo ku pumisa emlo-
nyeni wami.
17 Ngokuba u tyo u ti, Ngi cebile, ngi
fuyile, a ngi dingi luto; u ngazi ukuti, u
ngohlupekayo, ohaukelwayo, ompofu,
opuputekayo, ohambaze;
Hos. 12. 8. 1 Kor. 4. 8.
18 Ngi ku yala ukuba u tenge kimi
igolide elihlanjululiweyo ngomlilo, u
fuye; u tenge nezingubo ezimhlope, u
gqoke, ku nga bonakali ihlazo lobuze
bako; u tenge nomuti wokuninda ame-
hlo ako, ukuba u bone.
Isai. 55. 1. Mat. 13. 44. & 25. 9.
2 Kor. 5. 3. isa. 16. 15.
19 Bonke engi ba tandayo ngi ba sola,
ngi ba tyaya; ngako kutazela, u pe-
nduke. Amazwi 3. 11, 12.
20 Bheka, ngi se mi emnyango, ngi
gqongqota; uma umuntu e zwa izwi la-
mi, a vule emnyango, ngi ya kungena
kuye, ngi dhle naye a dhle nami.
Isihl. 5. 2. Luk. 12. 37. John. 14. 23.
21 O nqobayo ngi ya kumnika ukuba
a hlala nami esihlalweni sami sobukosi,
njengami nga nqoba, ngeza nga hlala
noBaba esihlalweni sake sobukosi.
Mat. 19. 28. 2 Tim. 2. 12. isa. 2. 26, 27.
22 O nenhlebe a kezwe loku a ku
tyoyo uMoya emabandhleni. isa. 2. 7.

## ISAHLUKO 4.

EMVA kwa loko nga bona umnyango
u vulekile ezulwini; izwi lokuqala,
enga li zwayo li njengeletilongo li kulu-
ma nami; la ti, Kupukela lapa, ngo
ku bonisa oku za ku vela emva kwa
loku.
isa. 1. 10, 12, 19. & 22. 6.
2 Nga ngi noMoya masinyane; bhe-
ka, kwa ku kona isihlalo sobukosi ezu-
lwini, nowa hlala pezu kwaso.
isa. 1. 10. Isai. 6. 1. Dan. 7. 9.
3 Owa e hlala kona wa fana netye,
ijasipa nesardino ngokubukwa; utingo
lwa lu haqa isihlalo sobukosi, lu njenge-
tye, isimaragdo ngokubukwa.
Hez. 1. 28.
4 Kwa ku kona nga sesihlalweni so-
bukosi izihlalo ezimashumi amabili na-
ne; na sezihlalweni amalunga amashu-
mi amabili nane, e hlala embete izingu-
bo ezimhlope; e nemiqele yegolide
emakanda awo.
isa 3. 4. & 6. 11. & 7. 9. & 11. 16. & 19. 14.
5 Kwa puma esihlalweni sobukosi
unyazi, namazwi, nokuduma; kwa ku
kona izibani ezine, zi vuta pambi kwe-

sihlalo sobukosi, ezi ngomoya aba isiko-
mbisa baka Tixo. isa. 8. 5. & 16. 18.
Eks. 37. 23. Hez. 1. 13. isa. 1. 4.
6 Ngapambi kwesihlalo sobukosi kwa
ku kona ulwandhle olu njengesibuko,
lu fana nekrustalo; ngapakati kwesi-
hlalo sobukosi, na ngapandhle kwesi-
hlalo sobukosi, za zi kona izidalwa ezi-
zwayo ezine, zi gcwele amehlo ngapa-
mbili na ngasemva.
Eks. 38. 8. isa. 15. 2. Hez. 1. 5.
7 Isidalwa sokuqala sa si fana nengo-
nyama, isidalwa sesibili sa si fana ne-
tole, isidalwa sesitatu sa si nobuso obu
fana nobomuntu, isidalwa sesine sa si
fana nokozi olundizayo.
Hez. 1. 10. & 10. 14.
8 Izidalwa ezine za zi namapiko a isi-
tupa ngazinye; ngapandhle na pakati
zi gcwele amehlo; a zi nakupumula
emini na sebusuku, zi ti, Ingcwele,
ingcwele, ingcwele iNkosi uTixo uSo-
mandhla, owa e kona, o kona, o za kuba
kona. Isai. 6. 2, 3. isa. 1. 4, 8.
9 Lapo izidalwa zi m tusa, zi m dumi-
sa, zi m bonga yena o hlala esihlalweni
sobukosi, yena o kona njalo ku ze ku be
pakade; isa. 1. 18. & 5. 14. & 15. 7.
10 Amalunga amashumi amabili nane
a kotama pambi kwake o hlala esihla-
lweni sobukosi, a m dumisa yena o pila-
yo ku ze ku be pakade, etula imiqele
yabo pambi kwesihlalo sobukosi, e ti,
isa. 5. 8, 14.
11 U fanele wena, Nkosi yetu noTixo
wetu, ukwamkela ubukosi, nokutuswa,
namandhla; ngokuba uwena owa dabu-
la izinto zonke; za ba kona, za datyulwa
ngentando yako.
isa. 5. 12. & 10. 6. Gen. 1. 1.

## ISAHLUKO 5.

NGA i bona esandhleni sokunene sake
owa e hlala esihlalweni sobukosi
incwadi, i lotyiwe ngapakati na ngapa-
ndhle, i gcinwe ngezimpau ezi isiko-
mbisa. Hez. 2. 9, 10. Isai. 29. 11. Dan. 12. 4.
2 Nga bona ingelosi e namandhla, i
memeza ngezwi elikulu, i ti, Ubani o
fanele ukupenya incwadi, nokunamu-
lula izimpau zayo na?
3 Kwa ku nge ko namunye ezulwini,
na semhlabeni, na ngapansi komhlaba,
owa e namandhla okupenya incwadi,
nokuibheka.
4 Nga kala kakulu ngokuba e nga fu-
nyanwanga namunye o fanele ukupe-
nya incwadi nokuibheka.
5 Omunye kuwo amalunga wa ti kimi,
U nga kali; bheka, iNgonyama yo-
mndeni ka Juda, iMpande ka Davida,
yahlulile, ya penya incwadi, nezimpau
ezi isikombisa zayo.
Gen. 49. 9, 10. Heb. 7. 14. Isai. 11. 10.
Rome 15. 12. isa. 6. 1. & 22. 16.
6 Ngapakati kwesihlalo sobukosi nezi-
dalwa ezine, nga pakati kwamalunga,
nga bona iUndhlu li mi, njengokungati
li hlatyiwe, li nezimpondo ezi isikombi-
sa, namehlo a isikombisa, a ngomoya
aba isikombisa baka Tixo aba tunyelwe
emhlabeni wonke. John. 1. 29.
Zek. 3. 9. & 4. 10. isa. 1. 4. & 13. 8.
7 Leza la tabata incwadi i sesandhleni
sokunene sa lowo owa e hlala esihla-
lweni. isa. 4. 2.
8 Lapo se li tabatile incwadi, izidalwa
ezine, namalunga amashumi amabili
nane, a kotama pambi kweUndhlu, ile-
lo li nogubu, negaba legolide li gcwele
ipunga, eli ukukuleka kwabangcwele.
isa. 4. 8, 10. & 8. 3, 4 & 14. 2. & 15. 2.
Izihl. 141. 2.
9 A hlabelela igama elitya, a ti, Wena
u fanele ukutabata incwadi, nokunamu-
lula izimpau zayo; ngokuba wa hlaty-
wa, wa si tenga ngegazi lako kuyo yo-
nke imindeni, nezilimi, nabantu, nezi-
zwe, si be abaka Tixo; Izihl. 40. 3.
isa. 4. 11. & 14. 3. Imis. 20. 28. 1 Kor. 6. 20.
isa. 7. 9. & 11. 9. & 14. 6.
10 Wa senza amakosi nabapristi baka
Tixo wetu; si ya kubusa emhlabeni.
isa. 1. 6. & 20. 6.
11 Nga bona, ngezwa izwi lezingelosi
ezininginza nge sesihlalweni, na sezida-
lweni, na semalungeni; ukuma kwazo
kwa ku izinkulungwane ezi ishumi kwe-
zinkulungwane ezi ishumi, nezinkulu-
ngwane zezinkulungwane, isa. 4. 4, 6.
Izihl. 68. 17. Dan. 7. 10
12 Zi ti, ngezwi elikulu, Li fanele
iUndhlu elihlatyiweyo ukwamkela ama-
ndhla, nomcebo, nokuhlakanipa, nobu-
qawe, nodumo, nobukosi, nokubongwa.
isa. 4. 11.
13 Izinto zonke ezidatyuliweyo ezi se-
zulwini, nezi semhlabeni nezi ngapansi
komhlaba, nezi selwandhle, zonke ezi
kona kuko, nga zi zwa zi ti, Ukubo-
ngwa, nodumo, nobukosi, namandhla,
a ku be kuye o hlala esihlalweni, na ku-
lo iUndhlu, ku ze ku be pakade.
Fil. 2. 10. 1 Kron. 29. 11. isa. 1. 6.
& 6. 16. & 7. 10.
14 Izidalwa ezine za ti, Ameni. Ama-

lunga amashumi amane nane a kotama,
a m dumisa yena ohlalayo ku ze ku be
pakade. isa. 4. 9, 10.

## ISAHLUKO 6.

NGA bona lapo iUndhlu la namulula
olunye upau kuzo ezi isikombisa,
nga si zwa esinye isidalwa kuzo ezine si
ti, kungati ngezwi lokuduma, Woza.
isa. 4. 7. & 5. 5, 7.
2 Nga li bona ihashi elimhlope, naye
o kwele pezu kwalo e pete umcibityelo;
wa piwa umqele wa puma e nqoba no-
kuba a nqobe. Zek. 6. 3, 11. Izihl. 45. 4, 5.
isa. 14. 14. & 19. 11.
3 Nalapo wa namulula upau lwesibili
ngezwa isidalwa sesibili si ti, Woza.
isa. 4. 7.
4 Kwa puma elinye, elibomvu; o
kwele pezu kwalo wa piwa ukususa
ukutula emhlabeni, baze ba bulalane;
wa piwa inkemba enkulu. Zek. 6. 2.
5 Na lapo wa namulula upau lwesita-
tu, ngezwa isidalwa sesitatu si ti, Woza.
Nga li bona ihashi elimnyama, naye o
kwele pezu kwalo e pete isilinganiso
esandhleni sake. isa. 4. 7. Zek. 6. 2.
6 Ngezwa izwi pakati kwezidalwa ezi-
ne, li ti Ikwarti lika kolweni ngedena-
rio; amakwarti amatatu ebarle ngede-
nario; u ngoni amafuta newaini. isa. 9. 4.
7 Na lapo wa namulula upau lwesine,
ngezwa izwi lesidalwa sesine, si ti,
Woza. isa. 4. 7.
8 Nga bona ihashi eliluhlaza, naye o
kwele pezu kwalo, igama lake la li
uKufa; ihaidese la hamba naye. Ba
piwa amandhla pezu kokwesine komhla-
ba, okuba ba bulale ngenkemba, na
ngendhlala, na ngokufa, na ngezilo zo-
mhlaba.
9 Na lapo wa namulula upau lwesi-
hlanu, nga bona pansi kwelati abantu
aba be bulelwe ngezwi lika Tixo, na
ngokuqinisa kwabo. isa. 1. 9. & 14. 18.
& 19. 10. & 20. 4.
10 Ba memeza ngezwi elikulu ba ti,
Ko za ku be nini, Nkosi engcwele neqi-
nisileyo, u nga ba lahli u si pindisele
igazi letu kwaba hleziyo emhlabeni na?
isa. 3. 7. & 11. 18. & 19. 2.
11 Ba piwa bonke izingubo ezimhlo-
pe; kwa tyiwo kubo ukuti, ba za kupu-
mula isikatyana, ba ze ba pelele abako-
nzayo nabo, nabazalwane babo aba za
kubulawa njengabo. isa. 3. 4, 5.
& 7. 9, 14. & 14. 13. Heb. 11. 40.
12 Nga bona lapo wa namulula upau
lwesitupa, kwa ku kona ukuzamazama
komhlaba okukulu; ilanga la ba mnya-
ma njengendwangu yoboya; inyanga
ya ba njengegazi; isa. 16. 18. Joeli 2. 31.
Mat. 24. 29.
13 Izinkanyezi zezulu za wa emhlabe-
ni, njengomkiwane u vutulula izinhla-
mvu zawo ezi nga vutiwe, u zanyazanyi-
swa umoya omkulu; isa. 8. 10 & 9. 1.
14 Izulu la muka njengencwadi eso-
ngiweyo; izintaba zonke, neziqingi zo-
nke za suswa ezindaweni zazo.
Izihl. 102. 26. Isai. 34. 4. Jer. 4. 24.
isa. 16. 20.
15 Amakosi omhlaba, nezikulu, nezi-
nduna, nabacebileyo naba namandhla,
nezigqili zonke, nabakululekileyo bo-
nke ba zifihla emipandwini, na sema-
tyeni a sezintabeni; Isai. 2. 19.
16 Ba ti ezintabeni na sematyeni, Yi-
wani pezu kwetu, ni si fihle ebusweni
ba lowo o hlala esihlalweni, na solakeni
lweUndhlu; Hos. 10. 8. Luk. 23. 30.
isa. 9. 6.
17 Ngokuba usuku olukulu lolaka
lwake se lu fikile; ubani o namandhla
okuma na? Isai 13. 6. Zef. 1. 14.
isa. 16. 14. Izihl. 76. 7.

## ISAHLUKO 7.

EMVA kwa loko nga bona izingelosi
ezine zi mi emagumbini amane
omhlaba, zi bamba imimoya emine yo-
mhlaba, ukuba umoya u nga pepeti
emhlabeni, na selwandhle na kumunye
umuti. Dan. 7. 2. isa. 9. 4.
2 Nga bona enye ingelosi i kupuka
nga sempumalanga, i nopau luka Tixo
opilayo; ya memeza ngezwi elikulu ezi-
ngelosini ezine, eza piwa ukona umhla-
ba nolwandhle,
3 Ya ti, Ni ngoni umhlaba nolwa-
ndhle, nemiti, si ze si beke upau pezu
kwezinceku zika Tixo wetu emabunzini
azo. isa. 6. 6. & 9. 4. & 14. 1. & 22. 4.
Hez. 9. 4.
4 Ngezwa ukuma kwaba bekwa upau;
aba izinkulungwane ezi ikulu namashu-
mi amane nane ba bekwa upau ezizweni
zonke zabantwana baka Israeli.
isa. 9. 16. & 14. 1.
5 Esizweni sika Juda ba bekwa upau
aba izinkulungwane ezi ishumi nambili.
Esizweni sika Rubeni ba bekwa upau
aba izinkulungwane ezi ishumi nambili.
Esizweni sika Gadi ba bekwa upau aba
izinkulungwane ezi ishumi nambili.
6 Esizweni sika Asheri ba bekwa

upau aba izinkulungwane ezi ishumi
nambili. Esizweni sika Naftalemi ba
bekwa upau aba izinkulungwane ezi
ishumi nambili. Esizweni sika Manasa
ba bekwa upau aba izinkulungwane ezi
ishumi nambili.
7 Esizweni sika Simeoni ba bekwa
upau aba izinkulungwane ezi ishumi
nambili. Esizweni sika Levi ba bekwa
upau aba izinkulungwane ezi ishumi
nambili. Esizweni sika Isakari ba bekwa upau aba izinkulungwane ezi ishumi nambili.
8 Esizweni sika Zebulona ba bekwa
upau aba izinkulungwane ezi ishumi
nambili. Esizweni sika Josefa ba bekwa upau aba izinkulungwane ezi ishumi nambili. Esizweni sika Benjamini
ba bekwa upau aba izinkulungwane ezi
ishumi nambili.
9 Emva kwa loko, nga li bona iningi
elikulu eli nge nakubalwa muntu, lezizwe zonke nelemindeni, nelabantu, nelezilimi, li mi pambi kwesihlalo sobukosi, na pambi kweUndhlu, lembete
okumhlope, li pete amagatya esundu,
Rome 11. 25. isa. 5. 9. isa. 3. 5, 18. & 4. 4. & 6. 11.
10 La memeza ngezwi elikulu, li ti,
Ukwahlula a ku be kuTixo e hlala esihlalweni,na kulo iUndhlu,
Izihl. 3. 8. isa. 5. 13. & 19. 1.
11 Izingelosi zonke zema zi haqa isihlalo, namalunga, nezidalwa ezine, za
kotama ngobuso pambi kwesihlalo sobukosi, za m dumisa uTixo,
isa. 4. 6.
12 Za ti, Ameni; Ubusiso, nobukosi,
nokuhlakanipa, nokubongwa, nodumo,
namandhla, nokwahlula, a ku be kuTixo wetu ku ze ku be pakade. Ameni.
isa. 5. 13, 14.
13 La pendula elinye ilunga, la ti kimi, Laba abembete okumhlope ba ngobani na? ba velapi na?
14 Nga ti kulo, Nkosi yami, U yazi
wena, La ti kimi, Laba ibona aba puma
ekuhlupekeni okukulu, ba hlanza izingubo zabo, ba zenza zi be mhlope ngegazi leUndhlu. isa. 6. 9. & 17. 6. ‖ Isai. 1. 18.
Heb. 9. 14. 1 John. 1. 7. isa. 1. 5. Zek. 3. 3–5.
15 Ngaloku ba kona pambi kwesihlalo
sobukosi sika Tixo, ba m konza emini
nobusuku etempelini lake; yena o hlala
esihlalweni sobukosi u ya kuhlala pakati kwabo. Isai. 4. 5, 6. isa. 21. 3.
16 A ba sa yi kulamba, a ba sa yi
koma; a ba yi kwehlelwa ilanga nokubalela. Isai. 49. 10. Izihl. 121. 6. isa. 21. 4.
17 Ngokuba iUndhlu eli nga pakati
kwesihlalo sobukosi li ya kubalusa, li
ba yise emitonjeni yamanzi okupila;
uTixo u ya kwesula izinyembezi zonke
amehlweni abo. Izihl. 23. 1. & 36. 8.
John. 10. 11, 14. Isai. 25. 8. isa. 21. 4.

## ISAHLUKO 8.

NA lapo wa namulula upau lwesikombisa, kwa ti du ezulwini kungati
inxenye yehora. isa. 6. 1.
2 Nga bona izingelosi ezi isikombisa,
ezi mi pambi kuka Tixo; za piwa amatilongo a isikombisa. Mat. 18. 10.
2 Kron. 29. 25–28.
3 Nenye ingelosi yeza yema nga selatini, a nesitya sempepo segolide; ya
piwa impepo eningi, ukuba i i nikele
kanye nemikuleko yabangcwele bonke
pezu kwelati legolide eli ngapambi kwesihlalo sobukosi. isa. 5. 8. & 6. 9. Eks. 30. 1.
4 Kwa ti umusi wempepo wa kupuka
wa ya kanye nemikuleko yabangcwele
pambi kuka Tixo, u vela esandhleni
sengelosi. Izihl. 141. 2. Luk. 1. 10.
5 Ingelosi ya tabata isitya sempepo,
ya si gcwalisa ngomlilo wa selatini, ya
si ponsa emhlabeni; kwa kona amazwi, nezindumo, nonyazi nokuzamazama komhlaba. isa. 16. 18. 1 Ama. 19. 11.
Imis. 4. 31.
6 Izingelosi ezi isikombisa eza zi namatilongo a isikombisa za zi lungisa
ukuba zi bete.
7 Ingelosi yokuqala ya beta, kwa ba
kona isicoto, nomlilo, u hlanganisiwe negazi kwa ponswa emhlabeni; kwa tyiswa okwesitatu kwemiti, notyani obuluhlaza bonke ba tyiswa. Hez. 38. 22.
Isai. 2. 13. isa. 9. 4. & 16. 2.
8 Ingelosi yesibili ya beta, kwa ku
ponswa pakati kolwandhle kungati
intaba enkulu i vuta umlilo; okwesitatu kolwandhle kwa ba igazi;
Jer. 51. 25. Amosi 7. 4. isa. 16. 3. Hez. 14. 19.
9 Kwa fa okwesitatu kokudatyulwa
okuzwayo okwa ku selwandhle; nokwesitatu kwemikumbi kwa bujiswa.
isa. 16. 3.
10 Ingelosi yesitatu ya beta, kwa wa
ezulwini inkanyezi enkulu, i vuta njengesibani; ya wa pezu kwesitatu kwemifula, na pezu kwemitombo yamanzi;
Isai. 14. 12. isa. 9. 1. & 16. 4.
11 Igama la lenkanyezi li tiwa uMhlonyane; okwesitatu kwamanzi kwa

umhlonyane; abanangi ba fa ngamanzi, ngokuba enziwa a baba. Rute 1. 20.
Eks. 15. 23. Jer. 9. 15. & 23. 15.
12 Ingelosi yesine ya beta, kwa tyawa okwesitatu kwelanga, nokwesitatu kwenyanga, nokwesitatu kwezinkanyezi; kwa ti okwesitatu kwazo kwa fipazwa, imini i nga kanyi okwesitatu kwayo, kwa ba njalo nobusuku, Isai. 13. 10.
Amosi 8. 9.
13 Nga bona, ngezwa ukozi lu ndiza ezulwini ngapakati, lu ti ngezwi elikulu, Nako, nako, nako kwabakileyo emhlabeni ngawo amanye amazwi etilongo lezingelosi ezintatu ezi se za kubeta.
isa. 9. 12. & 11. 14. & 14. 6. & 19. 17.

## ISAHLUKO 9.

INGELOSI yesihlanu ya beta, nga bona inkanyezi i wile ezulwini i ze emhlabeni; ya piwa isihlutulelo somgodi o nge namkaulo. Luk. 8. 1, 31.
isa. 8. 10. & 10. 18. & 17. 8. & 20. 1.
2 Ya vula umgodi o nge namkaulo; kwenyuka umusi emgodini njengomusi weziko elikulu; kwa fipazwa ilanga nomkati wezulu ngomusi womgodi.
Joeli 2. 2, 10.
3 Kwa puma izinkumbi emusini zeza emhlabeni; za piwa amandhla njengofezela bomhlaba be namandhla.
Eks. 10 4. Abahl. 7. 12.
4 Kwa tyiwo kuzo ukuba zi ngoni utyani bomhlaba, nanye into eluhlaza, namuti; kupela abantu aba nge nalo upau luka Tixo emabunzini abo.
isa. 6. 6. & 7. 3. & 8. 7. Eks. 12. 23. Hez. 9. 4.
5 Za piwa ukuba zi nga ba bulali, kodwa ukuba ba hlutywe izinyanga ezi isihlanu; ukuhlutywa kwabo kwa ku njengokuhlutywa ufezela, uma e tinyela umuntu. isa. 11. 7.
6 Nga leyomihla abantu ba ya kufuna ukufa, kepa a ba yi kukufumana; ba ya kufisa ukufa, kepa ukufa ku za kubabalekela. Jobe 3. 21. Isai. 2. 19. Jer. 8. 3.
isa. 6. 16.
7 Ukuma kwezinkumbi kwa ku njengamahashi a lungiselwe ukulwa; kwa ku kona emakanda azo kungati imiqele yegolide, ubuso bazo ba bu njengobuso babantu.
Joeli 2. 4. Nah. 3. 17. Dan. 7. 8.
8 Za zi nezinwele njengezinwele za besifazana, amazinyo azo a e njengawezingonyama. Joeli 1. 6.
9 Za zi namakurasi njengamakurasi ensimbi; umsindo wamapiko azo wa u njengomsindo wezinqola zamahashi amaningi a gijimela ekulweni.
Joeli 2. 5.
10 Za zi nemisila njengofezela, za zi kona izindosi emisileni yazo; amandhla azo a be ukona abantu izinyanga ezi isihlanu.
11 Zi nenkosi pezu kwazo, ingelosi yomgodi o nge namkaulo, igama layo ngokwamaHeberu la li nguAbadoni, kepa ngokwamaGreki la li nguApolioni.
Ef. 2. 2.
12 Usizi olunye lu dhlulile; se zi za kuza izinsizi ezimbili ngasemva kwaloku. isa. 8. 13.
13 Ingelosi yesitupa ya beta; ngezwa izwi li vela ezimpondweni ezine zelati legolide eli pambi kuka Tixo,
14 Li ti kuyo ingelosi yesitupa e netilongo, Tukulula izingelosi ezine ezi botyiwe emfuleni omkulu iUfrate.
isa. 16. 12.
15 Izingelosi ezine za tukululwa, eza zi lungiselwe ihora, nosuku, nenyanga, nomnyaka, ukuba zi bulale okwesitatu kwabantu.
16 Iningi lempi yabamahashi la li ngaba izinkulungwane ezimakulu amabili zezinkulungwane; ngezwa iningi labo.
Izihl. 68. 17. Hez. 38. 4. isa. 7. 4.
17 Njalo nga bona amahashi ekuboniswenі kwami, nabo aba kwele kuwo, be namakurasi omlilo nawejakinto nawesolufa; amakanda amahashi a e njengamakanda ezingonyama; kwa puma emilonyeni yawo umlilo, nomusi, nesolufa. 1 Kron. 12. 8. Isai. 5. 28, 29.
18 Kwa bulawa okwesitatu kwabantu ngalezizinsizi ezintatu, ngomlilo, na ngomusi, na ngesolufa, okwa puma emilonyeni yawo.
19 Ngokuba amandhla awo a semilonyeni yawo, na semisileni yawo; ngokuba imisila yawo ya i njengezinyoka, i namakanda, ona ngawo.
Isai. 9. 15.
20 Abanye abantu aba nga bulalwanga nga lezizinsizi, a ba pendukanga emisebenzini yezandhla zabo, ukuba ba nga dumisi amademone, nezitombe zegolide nezesiliva, nezetusi, nezamatye, nezemiti, ezi nge nakubona, nakuzwa, nakuhamba; Dut. 31. 29. Izihl. 106. 37.
& 115. 4. & 135. 15. Dan. 5. 23.
21 A ba pendukanga kuko ukubulala kwabo, nokutakata kwabo, nobufebe babo, nokweba kwabo. isa. 22. 15.

ISAHLUKO 10.

NGA bona enye ingelosi e namandhla yehla ezulwini, yembete ifu; utingo lu pezu kwekanda layo ubuso bayo ba bu njengelanga, izinyawo zayo za zi njengezinsika zomlilo. Hez. 1. 28. Mat. 17. 2. isa. 1. 15, 16.

2 Ya i pete esandhleni sayo incwadi e penyiweyo; ya beka unyawo lwayo lokunene pezu kolwandhle, nolokohlo ya lu beka pezu komhlabati, Mat. 28. 18.

3 Ya memeza ngezwi elikulu, njengokukala kwengonyama; lapo ya memeza, izindumo ezi isikombisa za shumayela. isa. 8. 5.

4 Lapo izindumo ezi isikombisa za shumayela, nga be se ngi za kuloba; ngezwa izwi li vela ezulwini li ti kimi, Namatelisa okushunyayelwa izindumo ezi isikombisa, u nga ku lobi. Dan. 12. 4.

5 Ingelosi enga i bonayo i mi pezu kolwandhle na pezu komhlabati, ya pakamisela nga sezulwini isandhla sokunene sayo, Eks. 6. 8. Dan. 12. 7.

6 Ya m funga yena opilayo ku ze ku be pakade, owa dala izulu na loku oku kulo, nomhlaba na loku oku kuwo nolwandhle na loku oku kulo, ya ti, A ku sa yi kubako isikati; Neh. 9. 6. isa. 4. 11. & 16. 17.

7 Kepa ngezinsuku zezwi lengelosi yesikombisa, lapo i be za kubeta, imfihlakalo ka Tixo i za kufezwa, njengaloko wa zi tyela izinceku zake abaprofeti. isa. 11. 15.

8 Izwi enga li zwayo li vela ezulwini, la buya la kuluma nami, la ti, Hamba, u tabate incwadi epenyiweyo e sesandhleni sengelosi emiyo pezu kolwandhle na pezu komhlabati.

9 Nga ya kuyo ingelosi, nga ti kuyo, Ngi pe incwadi. Ya ti kimi, I tabate, u i dhle i za kubaba esiswini sako, kodwa emlonyeni wako i za kuba mnandi, njengezinyosi. Jer. 15. 16. Hez. 2. 8. & 3. 1–3.

10 Nga i tabata incwadi esandhleni sengelosi nga i dhla; ya i mnandi emlonyeni wami njengezinyosi; kepa lapo se ngi i dhlile ya baba esiswini sami.

11 Ya ti kimi, Nga u buya u profete ngabantu, nezizwe, nezilimi, namakosi amaningi.

ISAHLUKO 11.

NGA nikwa uhlanga lu njengentonga; ingelosi yema, ya ti, Suka u linganise itempeli lika Tixo, nelati, nabadumisayo kulo. Hez. 40. 3. Zek. 2. 1. isa. 21. 15.

2 Kodwa isihonqa esi ngapandhle kwetempeli, si shiye ngapandhle, u nga si linganisi; ngokuba si piwe izizwe; umuzi ongcwele zi ya kunyatela izinyanga ezimashumi amane nambili. Hez. 40. 17, 20. Izihl. 79 1. Luk. 21. 24. isa. 13. 5.

3 Ngi ya kubanika ofakazi ababili bami amandhla; ba ya kuprofeta izinsuku ezi inkulungwane namakulu amabili namashumi a isitupa, bembete indwangu yamasaka. isa. 12. 6. & 19. 20. & 20. 4.

4 Laba ba imihlwati emibili, nezinti zezibani ezibili, ezimiyo pambi kweNkosi yomhlaba. Izihl. 52. 8. Zek. 4. 3, 11, 14.

5 Uma umuntu e tanda ukona bona, umlilo u ya kupuma emlonyeni wabo, u tyise izita zabo, noma umuntu e tanda ukubona, nga e bulawa kanjalo. 2 Ama. 1. 10, 12. Jer. 5. 14.

6 Laba ba namandhla ukuvala izulu, ukuba li nga ni ngezinsuku zokuprofeta kwabo; ba namandhla pezu kwamanzi okuba ba wa pendule igazi; ba namandhla okutyaya umhlaba ngezinhlupo zonke, nxa be tandayo. 1 Ama. 17. 1. Jak. 5. 17. Eks. 7. 19.

7 Lapo se be qedile ukuqinisa kwabo, isilo esi kupuka emgodini o nge namkaulo, si ya kulwa nabo, si ba nqobe, si ba bulale. isa. 9. 2. & 13. 1. & 17. 8. Dan. 7. 21.

8 Izidumbu zabo zi ya kulala endhleleni yomuzi omkulu, o tiwa ngokoMoya iSodoma nEgipite, lapo iNkosi yetu ya betelwa kona. isa. 14. 8. Heb. 13. 12.

9 Ku ya kuti aba kubantu na bemindeni na bezilimi, na bezizwe, ba bone izidumbu zabo izinsuku ezintatu nenxenye, be nga vumi izidumbu zabo zi fakwe ematuneni. Izihl. 79. 2, 3.

10 Abakileyo emhlabeni ba ya kujabula pezu kwabo, betabe, babelane, ngokuba labobaprofeti ababili ba hlupa abakileyo emhlabeni. isa. 12. 12. Eset. 9. 19.

11 Emva kwezinsuku ezintatu nenxenye, uMoya wokupila e vela kuTixo wa ngena pakati kwabo, besuka bema ngezinyawo zabo; behlelwa ukwesaba okukulu aba ba bonayo. Hez. 37. 5, 9, 10, 14.

12 Bezwa izwi elikulu li vela ezulwini, la ti kubo, Kupukani ni ze lapa. Ba kupuka ba ya ezulwini ngefu, izita zabo za ba bona. isa. 12. 5. Imis. 1. 9. 2 Ama. 2. 1, 5, 7.

13 Kwa ku kona nga lesosikati ukuzamazama okukulu komhlaba, kwa wa

okweshumi komuzi; kwa bulawa ngo-
kuzamazama komhlaba abantu aba izi-
nkulungwane ezi isikombisa; abaseleyo
besaba, ba m dumisa uTixo wezulu.
isa. 3. 4. & 6. 12. & 16. 19. Josh. 7. 19.
isa. 14. 7. & 15. 4.
14 Usizi lwesibili lu dhlulile; bheka,
usizi lwesitatu lu za kufika masinyane.
isa. 8. 13. & 9. 12. & 15. 1.
15 Ingelosi yesikombisa ya beta; kwa
ku kona amazwi amakulu ezulwini, a
ti, Umbuso wezwe u ngoweNkosi yetu
noka Kristu wayo; i ya kubusa ku ze
ku be pakade. Isai. 27. 13. isa. 12. 10.
& 16. 17. & 19. 6. Dan. 2. 44. & 7. 14, 18, 27.
16 Amalunga amashumi amabili nane
a e hlala pambi kuka Tixo ezihlalweni
zawo, a kotama ngobuso bawo, a m du-
misa uTixo, isa. 4. 4.
17 A ti, Si ya ku bonga, Nkosi Tixo
Somandhla, o kona, o be kona; ngoku-
ba u tabatile amandhla ako amakulu, u
busile. isa. 1. 4. & 4. 8. & 16. 5. & 19. 6.
18 Izizwe za zi tukutele, ulaka lwako
lu fikile, nesikati sabafileyo, sokuba ba-
hlulelwe nokuba u zi nike izinceku
zako umvuzo, abaprofeti, nabangcwele
nabesabayo igama lako, nabancane na-
bakulu, nokuba u ba cite aba li citayo
izwe. Dan. 7. 10.
isa. 6. 10. & 13. 10. & 18. 6. & 19. 5.
19 Kwa vulwa itempeli lika Tixo ezu-
lwini, wa bonwa umpongolo wesivume-
lwano sake etempelini lake; kwa ku
kona unyazi, namazwi, nokuduma, no-
kuzamazama komhlaba, nesicoto esi-
kulu. isa. 8. 5. & 15. 5. & 16. 18, 21.

## ISAHLUKO 12.

KWA bonakala ezulwini umboniso
omkulu; umfazi embete ilanga,
inyanga i pansi kwezinyawo zake,
umqele wezinkanyezi ezi ishumi na-
mbili u sekanda lake;
2 E kulelwe, wa kala, e beleta, wa ka-
tazeka ukuzala. Isai. 66. 7. Gal. 4. 19.
3 Kwa bonakala omunye umboniso
ezulwini; bheka, udrako omkulu obo-
mvu, e namakanda a isikombisa, nezi-
mpondo ezi ishumi, i semakanda ake
imiqele e isikombisa.
isa. 13. 1. & 17. 3, 9, 10
4 Umsila wake wa donsa okwesitatu
kwezinkanyezi zezulu, wa zi ponsa
emhlabeni; udrako wema pambi ko-
mfazi o be za kuzala, ukuba, se e zele, a
dhle umntwana wake. isa. 9. 10, 19.
& 17, 18. Dan. 8. 10. Eks. 1. 16.
5 Wa zala umfana, o be za kubusa izi-
zwe zonke ngentonga yensimbi; kwa ti
umntwana wake wa hlwitelwa kuTixo,
na sesihlalweni sake sobukosi.
Izihl. 2. 9. isa. 2. 27. & 19. 15.
6 Umfazi wa baleka wa ya ehlane, la-
po e nendawo e lungiselwe uTixo, uku-
ba ba m ondhle kona izinsuku ezi inku-
lungwane namakulu amabili namashu-
mi a isitupa. isa. 11. 3.
7 Kwa ku kona ukulwa ezulwini;
uMikaeli nezingelosi zake za lwa no-
drako; udrako nezingelosi zake za lwa,
Dan. 10. 18, 21. & 12. 1. isa. 20. 2.
8 A zahlulanga, nendawo yazo a ya be
i sa funyaniswa ezulwini.
9 Wa kitywa udrako omkulu, inyoka
endala, oku tiwa uDiaboli, uSatani, owe-
dusa izwe lonke; wa lahlelwa emhla-
beni, nezingelosi zake za lahlwa kanye
naye. Luk. 10. 18.
John. 12. 31. Gen 3. 1, 4. isa. 9. 1. & 20. 2, 3.
10 Ngezwa izwi elikulu ezulwini, li ti,
Kaloku se ku fikile ukusindiswa, na-
mandhla, nombuso ka Tixo wetu, nobu-
kosi buka Kristu wake; ngokuba umhle-
bi wabazalwane betu se u lahliwe, yena
owa ba cebayo pambi kuka Tixo wetu
imini nobusuku. isa. 11. 15. & 19. 1.
Jobe 1. 9. & 2. 5. Zek. 3. 1.
11 Ba m nqobile ngegazi leUndhlu, na
ngezwi lokuqinisa kwabo; ba be nga
tandi ukupila kwabo ku ze ku be seku-
feni. Rome 8. 33, 34. & 16. 20. Luk. 14. 26.
12 Ngaloku jabulani, zulu nabo aba
hlala kulo. Nako kinina, mhlaba no-
lwandhle! ngokuba uSatani ehlele kini,
e nolaka olukulu, azi ukuti u nesikati
esincane.
Izihl. 96. 11. Isai. 49. 13. isa. 8. 13. & 10. 6.
& 18. 20.
13 Lapo udrako wa bona ukuti wa la-
hlelwa emhlabeni, wa m hlupa umfazi
owa m zala owesilisa.
14 Umfazi wa piwa amapiko amabili
okozi olukulu, ukuba a ndizele ehlane,
endaweni yake, lapa ondhliwa kona isi-
kati, nezikati, nenxenye yesikati, a nga
biko ebusweni benyoka.
Eks. 19. 4. isa. 17. 3. Dan. 7. 25. & 12. 7.
15 Inyoka ya pumisa emlonyeni wa-
yo amanzi njengomfula emva komfazi,
ukuba i m mukise ngomfula.
Isai. 59. 19.
16 Umhlaba wa m siza umfazi; umhla-
ba wa vula umlomo wawo, wa minza
umfula udrako a u pumisayo emlonyeni
wake.

17 Udrako wa tukutela nomfazi, we-
muka wa ya ukulwa nabaseleyo benzalo
yake, aba londa imiyalo ka Tixo, be no-
kuqinisa kuka Jesu Kristu.
Gen. 3. 15. isa. 11. 7. & 14. 12. & 20. 4.
1 John. 5. 10.

## ISAHLUKO 13.

NGA se ngi ma esihlabatini solwa-
ndhle; nga bona isilo senyuka elwa-
ndhle, si nezimpondo ezi ishumi, nama-
kanda a isikombisa; i sezimpondweni
zaso imiqele e ishumi, e semakanda aso
amagama enhlamba.
Dan. 7. 2, 7. isa. 12. 3. & 17. 3.
2 Isilo e nga si bonayo sa fana ne-
ngwe, izinyawo zaso za zi njengezearko,
umlomo waso wa u njengomlomo we-
ngonyama; udrako wa si nika amandhla
ake, nesihlalo sake, namandhla ama-
kulu.
Dan. 7. 4–6. isa. 12. 4, 9. & 16. 10.
3 Nga li bona ikanda laso la linye, ku-
ngati li bulewe li file; kepa inxeba laso
lokufa la poliswa; izwe lonke la qolozela
emva kwesilo. isa. 13. 12, 14. & 17. 8.
4 Ba dumisa udrako loku wa nika
isilo amandhla; ba dumisa nesilo, ba ti,
Ubani o fana nesilo? ubani o nama-
ndhla okulwa naso na? isa. 18. 18.
5 Sa piwa umlomo u shumayela oku-
kulu, nenhlamba; sa piwa amandhla
okuba enze izinyanga ezimashumi ama-
ne nambili.
Dan. 7. 8, 11, 25. & 11. 36. isa. 11. 2. & 12. 6.
6 Sa vula umlomo waso ukutuka
uTixo, ukuba si tuke igama lake, no-
tente wake, nabo aba hlala ezulwini.
John. 1. 14. Kol. 2. 9.
7 Sa piwa ukulwa nabangcwele, no-
kubanqoba; sa piwa amandhla pezu
kwemindeni yonke, nabantu, nezilimi
nezizwe.
Dan. 7. 21. isa. 11. 7, 18. & 12. 17. & 17. 15.
8 Ba ya kusidumisa bonke aba hlala
emhlabeni, aba magama abo a nga lotyi-
we encwadini yokupila yeUndhlu eli-
hlatyiweyo iloku kwa dabuka umhlaba.
Eks. 32. 32. Dan. 12. 1. isa. 3. 5. & 17. 8.
9 Uma umuntu e nendhlebe a kezwe.
isa. 2. 7.
10 Uma umuntu e tumba abantu, u ya
kutunjwa; uma umuntu e bulala nge-
nkemba, nga e bulawa ngenkemba naye,
Naku ukubekezela nokwetemba kwa-
bangcwele. Isai. 33. 1. Gen. 9. 6.
Mat. 26. 52. isa. 14. 12.
11 Nga bona esinye isilo si kupuka
emhlabeni; sa si nezimpondo ezimbili
njengeundhlu, sa kuluma njengodrako.
isa. 11. 7.
12 Si nawo amandhla onke esilo soku-
qala ebusweni baso, senza izwe, naba
hlala kulo ukuba ba dumise isilo soku-
qala, esinxeba laso lokufa la poliswa,
13 Senza iziboniso ezikulu, senza ku
suke umlilo ezulwini wehlele emhla-
beni ebusweni babantu; Mat. 24. 24.
isa. 16. 14. 1 Ama. 18. 38. 2 Ama. 1. 10, 12.
14 Si bedusa abahlala emhlabeni nge-
ziboniso, esa piwa ukuzenza pambi kwe-
silo, si ti kwaba hlala emhlabeni ma ba
wenze umfanekiso wesilo, esi be nenxe-
ba, sa buya sa pila. isa. 12. 9. & 19. 20.
2 Tes. 2. 9, 10. 2 Ama. 20. 7.
15 Sa piwa amandhla okunika umfa-
nekiso wesilo umoya, ukuba umfaneki-
so wesilo u kulume, wenze ukuba ba
bulawe bonke aba nga kuleki kuwo
umfanekiso wesilo.
isa. 16. 2. & 19. 20. & 20. 4.
16 Senza ukuba bonke, abancane na-
bakulu, nabacebileyo nabampofu, naba-
kululekileyo, nabakonzayo, ukuba si ba
nike upau esandhleni sokunene sabo;
nokuba emabunzini abo; isa. 14. 9.
17 Nokuba a nga bi namandhla namu-
nye muntu ukutenga nokutengisa, ku-
pela ilowo o nopau, nokuba igama lesilo,
nokuba isibalo segama laso.
isa. 14. 11. & 15. 2.
18 Naku kuqonda. Yena o nokwazi a
ka lande isibalo sesilo; ngokuba si isi-
balo somuntu; isibalo saso si ngama-
kulu a isitupa namashumi a isitupa ne-
situpa. isa. 15. 2. & 17. 9. & 21. 17.

## ISAHLUKO 14.

NGA bona iUndhlu li mi entabeni
iZioni, be kulo aba izinkulungwane
ezi ikulu namashumi amane nane, be
negama lake negama lika Yise li lotyi-
we emabunzini abo. isa. 5. 6. & 7. 3. & 13. 16.
2 Ngezwa izwi li vela ezulwini, li
njengezwi lamanzi amaningi, na nje-
ngezwi lokuduma okukulu; izwi e nga
li zwayo la li njengelababetayo ogujini,
be beta izingubu zabo.
isa. 1. 15. & 5. 8. & 19. 6.
3 Ba hlabelela kwangati igama elitya
pambi kwesihlalo sobukosi, na pambi
kwezidalwa ezine namalunga; kepa a
ku bangako o namandhla okufunda le-
logama kupela aba izinkulungwane ezi
ikulu namashumi amane nane, abahlau-
lelweyo ba semhlabeni. isa. 5. 9. & 15. 3.

4 Ibona aba nga ngcoliswanga ngabe-
sifazana, ngokuba ba be mhlope; ibona
aba landelayo iUndhlu lapa li ya kona;
ibona aba hlaulelwe ebantwini, ulibo
luka Tixo nolweUndhlu. 2 Kor. 11. 2.
isa. 3. 4. & 7. 17. & 17. 14. Jak. 1. 18.

5 A ku funyaniswanga inkohliso
emlonyeni wabo; ngokuba ba be nge
nacala.
Izihl. 32. 2. Zef. 3. 13. Jude 24.

6 Nga bona enye ingelosi i ndiza ezu-
lwini ngapakati, i nevangeli elipakade,
ukuba i shumayele kwabakileyo emhla-
beni, na kuzo zonke izizwe, nemindeni,
nezilimi, nabantu, isa. 8. 13. Ef. 3. 9–11.
Titusi 1. 2.

7 Ya ti ngezwi elikulu, M esabeni
uTixo, ni m bonge; ngokuba isikati
sokwahlula kwake si fikile; ni m du-
mise yena owenza izulu, nomhlaba, no-
lwandhle, nemitombo yamanzi.
isa. 11. 18. Neh. 9. 6. Imis. 14. 15.

8 Nenye ingelosi, eyesibili, ya landela,
ya ti, Li wile, li wile iBabulona elikulu,
ela puzisa izizwe zonke iwaini lolaka
lokuhlobonga kwalo. Isai. 21. 9.
Jer. 51. 8. isa. 11. 8. & 16. 19. & 17. 5.
& 18. 2, 3, 10, 18, 21.

9 Nenye ingelosi; eyesitatu ya zi la-
ndela, ya ti ngezwi elikulu, Uma umu-
ntu e dumisa isilo, nomfanekiso waso,
amkele upau ebunzini lake, noma esa-
ndhleni sake, isa. 13. 14, 15, 16.

10 Yena u ya kulipuza iwaini lolaka
luka Tixo, eliteliweyo li nga xubaniswa
esityeni sentukutelo yake; u za kuhlu-
tywa ngomlilo na ngesolufa pambi kwe-
zingelosi ezingcwele, na pambi kwe-
Undhlu; Izihl. 75. 8. Isai. 51. 17.
Jer. 25. 15. & 18 6. isa. 16. 19. & 19. 20. & 20. 10.

11 Umusi wokuhlutywa kwabo u za
kwenyuka ku ze ku be pakade; a ba na-
kupumula imini nobusuku abadumisa-
yo isilo, nowamkelayo upau lwegama
lake. Isai. 34. 10. isa. 19. 3.

12 Naku kubekezela kwabangcwele,
abagcinayo imiyalo ka Tixo, nokuko-
lwa kuka Jesu.
isa. 3. 10. & 12. 17.

13 Ngezwa izwi li vela ezulwini, la ti
kimi, Loba ukuti, Ba busisiwe abafileyo
aba fele eNkosini, na kaloku; Yebo, u
tyo uMoya, ukuba ba pumule ekukuta-
leni kwabo; imisebenzi yabo i ba la-
ndela. Ums. 4. 1, 2. isa. 20. 6.
1 Kor. 15. 18. 1 Tes. 4. 16. isa. 6. 11.

14 Nga bona ifu elimhlope; nowa e
hlala pezu kwalo o fana neNdodana yo-
muntu, e nomqele wegolide ekanda
lake, nesikela elibukali esandhleni sake.
Hez. 1 26. Dan. 7. 13. isa. 1. 13. & 6. 2.

15 Nenye ingelosi ya puma etempe-
lini, i memeza ngezwi elikulu kuye owa
e hlala pezu kwefu, ya ti, Faka isikela
lako, u sike, ngokuba se si fikile isikati
sako sokusika; ngokuba se komile uku-
dhla komhlaba. Joeli 3. 13. Mat. 13. 39.
Jer. 51. 33.

16 Yena owa e hlala pezu kwefu wa
faka isikela lake, wa vunwa umhlaba.

17 Nenye ingelosi ya puma etempeli-
ni la sezulwini, i nesikela elibukali
nayo.

18 Nenye ingelosi ya puma elatini, i
namandhla pezu komlilo; ya memeza
ngezwi elikulu kuyo e bi nesikela eli-
bukali, i ti, Faka isikela lako elibukali,
u bute iziswenya zesivini somhlaba;
ngokuba amavini awo a vutiwe.
isa. 16. 8. Joeli 3. 13.

19 Ingelosi ya faka isikela layo emhla-
beni, ya buta ivini lomhlaba ya li ponsa
esikamweni esikulu sevini solaka luka
Tixo. isa. 19. 15.

20 Isikamo sevini sa nyatelwa ngapa-
ndhle komuzi kwa puma igazi esika-
mweni sevini la fika ematomini amaha-
shi, la ya ibanga lamastadiu a inkulu-
ngwane namakulu a isitupa.
Isai. 63. 3. Isililo 1. 15. Heb. 13. 12.
isa. 11. 8. & 19. 14.

## ISAHLUKO 15.

NGA bona omunye umboniso ezulwini,
omkulu, omangalisayo izingelosi ezi
isikombisa zi nezinhlupo ezi isikombisa
ezokupela; ngokuba ku pelele ngazo
ulaka luka Tixo.
isa. 12. 1, 3. & 14. 10. & 16. 1. & 21. 9.

2 Nga bona, kwangati, ulwandhle
lwesibuko si xubene nomlilo, naba be
nqobe isilo, nomfanekiso waso, nopau
lwaso, nesibalo segama laso, be mi pezu
kolwandhle lwesibuko, be nezingubu
zika Tixo. Mat. 3. 11.
isa. 4. 6. & 5. 8. & 13. 15–17. & 14. 2.

3 Ba hlabelela igama lika Mosi inceku
ka Tixo, negama leUndhlu, ba ti, Miku-
lu, i ya mangalisa imisebenzi yako,
Nkosi Tixo Somandhla; zi lungile, zi
isiminya izindhlela zako, Nkosi yezi-
zwe. Eks. 15. 1. Dut. 31. 30. & 32. 4.
Hos. 14. 9. isa. 16. 7.

4 Ubani o nga yi kukwesaba wena,
Nkosi, a li dumise igama lako na? ngo-
kuba u ingcwele wena wedwa; ngoku-

ba izizwe zonke zi ya kuza zi ku dumise; ngokuba ukwahlula kwako ku bonakalisiwe. Eks. 15. 14–16.
5 Emva kwaloku nga se ngi bona, itempeli lika tabanekele wokuqinisa la li vuliwe. Imib. 1. 50. isa. 11. 19.
6 Kwa puma etempelini izingelosi ezi isikombisa ezi nezinhlupo ezi isikombisa, zembete indwangu ehlanzekileyo emhlope, zi botyiwe ezifubeni ngamabande egolide. Hez. 28. 6, 8. & 44. 17. isa. 1. 13.
7 Kwa ti esinye isidalwa ku lezo ezine sa zi nika izingelosi ezi isikombisa amagaba a isikombisa e gcwele ulaka luka Tixo opilayo ku ze ku be pakade.
isa. 4. 6, 9. & 10. 6.
8 Itempeli la gcwaliswa umusi u vela ekukazimuleni kuka Tixo, na semandhleni ake; a kwa ba ko noyedwa o be namandhla okungena etempelini, zi nga ka peleli izinhlupo ezi isikombisa zezingelosi ezi isikombisa. Eks. 40. 34.
1 Ama. 8 10. Isai. 6. 4.

## ISAHLUKO 16.

NGA se ngi zwa izwi elikulu li vela etempelini, li ti kuzo izingelosi ezi isikombisa, Hambani, ni ye, ni tulule emhlabeni amagaba a isikombisa olaka luka Tixo. isa. 14. 10. & 15. 1, 7.
2 Eyokuqala ya ya, ya tulula igaba layo emhlabeni; kwa vela isilonda esibi esinobuhlungu kubantu aba be nopau lwesilo, na kwabadumisayo umfanekiso waso. isa. 8. 7. & 13. 14–17. Eks. 9. 9–11.
3 Nengelosi yesibili ya tulula igaba layo elwandhle; lwa penduka igazi, kungati, elofileyo; za fa izilwane zonke za selwandhle. isa. 8. 8. Eks. 7. 17, 20.
4 Nengelosi yesitatu ya tulula igaba layo emifuleni na semitonjeni yamanzi ya penduka igazi. isa. 8. 10. Eks. 7. 20.
5 Ngezwa ingelosi yamanzi i ti, U lungile wena, Nkosi, o kona, owa e kona, o ingcwele, ngokuba wabele loku.
isa. 1. 4. & 15. 3.
6 Ngokuba ba palazile igazi labangcwele, nelabaprofeti; u ba nikile igazi ukuba ba li puze; ba fanele loku.
Mat. 23. 34, 35. isa. 11. 18. & 13. 15. & 18. 20.
Isai. 49. 26.
7 Ngezwa izwi li vela elatini, li ti, Yebo, Nkosi Tixo Somandhla, ku qinisile ku lungile ukwahlula kwako.
isa. 15. 3. & 19 2.
8 Neyesine ya tulula igaba layo elangeni; la piwa amandhla okutyisa abantu ngomlilo. isa. 8. 12. & 9 17.
9 Abantu ba tyiswa ngokubalela okukulu, ba li tela inhlamba igama lika Tixo, o namandhla pezu kwa lezizinhlupo; a ba pendukanga ukuba ba m dumise. Dan. 5. 23. isa. 11. 13.
10 Neyesihlanu ya tulula igaba layo esihlalweni sesilo; umbuso waso wa ba mnyama; ba luma izilimi zabo ngobuhlungu, isa. 9. 2. & 11. 10. & 13. 2.
11 Ba m tela inhlamba uTixo wezulu ngobuhlungu babo, na ngezilonda zabo; kepa a ba pendukanga emisebenzini yabo.
12 Neyesitupa ya tulula igaba layo kuwo umfula omkulu iUfrate; kwa tya amanzi awo, ukuba i lungiswe indhlela yamakosi a sempumalanga.
isa. 9. 14. Isai. 41. 2.
13 Nga bona omoya abatatu ababi, kwangati izingxangxa, be puma emlonyeni ka drako, na semlonyeni wesilo, na semlonyeni womprofeti wamanga.
1 John. 4. 1. isa. 12. 3. & 19. 20. & 20. 10.
14 Ngokuba be ngomoya bamademone abenzayo imimangaliso, be ya emakosini omhlaba wonke, ukuba ba wa butele ekulweni kwa lomhla omkulu ka Tixo uSomandhla. 1 Tim. 4. 1.
isa. 13. 14. & 19. 20. & 17. 14. & 19. 19. & 20. 8.
15 Bheka, ngi yeza njengesela. U busisiwe yena olindayo, a zi gcine izingubo zake, ukuba a nga hambize, ba bone ihlazo lake. Mat. 24. 43.
1 Tes. 5. 2. isa. 3. 3, 18. 2 Kor. 5. 3.
16 Ba wa butela ku leyondawo e tiwa uArmagedoni ngokwamaHeberu.
isa. 19. 19.
17 Neyesikombisa ya tulula igaba layo emoyeni; kwa vela izwi elikulu etempelini lezulu, esihlalweni sobukosi, li ti, ku pelile. isa. 21. 6.
18 Kwa ku kona unyazi, nokuhlokoma nokuduma; kwa ku nokuzamazama komhlaba okukulu, oku nga zanga ku be kona okunjalo iloku abantu ba fika emhlabeni ukuzamazama okunje, okungaka. isa. 4. 5. Dan. 12. 1
19 Umuzi omkulu wa dabuka katatu, imizi yezizwe ya wa; iBabulona elikulu la kunjulwa pambi kuka Tixo, ukuba a li nike isitya sewaini lolaka lwake oluvutayo.
isa. 14. 8, 10. & 17. 18. & 18. 5.
20 Iziqingi zonke za baleka nezintaba a zi funyaniswanga. isa. 6. 14.
21 Sehla ezulwini isicoto esikulu, sehlela pezu kwabantu amatye aso e ngangetalenta; abantu ba m tela inhlamba

uTixo ngenxa yenhlupo yesicoto; ngo-
kuba inhlupo yaso ya inkulu kakulu.
isa. 11. 19. Eks. 9. 23–25.

## ISAHLUKO 17.

KWA ti enye ingelosi kuzo ezi isiko-
mbisa eza zi namagaba a isikombisa
yeza, ya kuluma nami, i ti, Woza lapa;
ngo ku bonisa ukulahlwa kwesifebe esi-
kulu esi hlala pezu kwamanzi amaningi,
isa. 16. 19. & 19. 2. & 21. 9. Nah. 3. 4.
Jer. 51. 13.
2 Amakosi omhlaba a pinga naso, na-
bakileyo emhlabeni ba dakiswa ngewa-
ini lobufebe baso.
isa. 18. 3. Jer. 51. 7. isa. 14. 8. & 18. 3.
3 Ya ngi holela ehlane ngi nomoya;
nga bona umfazi e kwele esilweni esibo-
mvu, si gcwele amagama enhlamba, si
namakanda a isikombisa, nezimpondo
ezi ishumi. isa. 12. 3, 6, 14. & 13. 1.
4 Umfazi wa embete okunsundu no-
kubomvu, e hlobe ngegolide, na ngama-
tye amahle na ngamaparele, e pete isi-
tya segolide esandhleni sake, si gcwele
okunengekayo namanyala obufebe bake.
Dan. 11. 38. Jer. 51. 7. isa. 14. 8.
& 18. 6, 12, 16.
5 Kwa ku lotyiwe ebunzini lake iga-
ma lokuti, IMFIHLAKALO IBABULONA
ELIKULU, UNINA WEZIFEBE NOWOKU-
NENGEKAYO KOMHLABA.
2 Tes. 2. 7. isa. 18. 9. & 19. 2.
6 Nga bona umfazi e dakiwe igazi la-
bangcwele, negazi lofakazi baka Jesu;
nga mangala nokumangala lapo ngi m
bonayo. isa. 16. 6. & 18. 24.
7 Ya ti ingelosi kimi, U mangaleleni
na? Ngo ku tyela imfihlakalo yomfazi
neyesilo esi m tweleyo, esi namakanda
a isikombisa nezimpondo ezi ishumi.
8 Isilo owa si bonayo, sa si kona, ka si
se ko, si ya kwenyuka emgodini o nge
namkaulo, si ye ekubujisweni; ba ya
kumangala abakileyo emhlabeni, ama-
gama abo a nga lotyiwe encwadini yo-
kupila iloku kwa dabuka umhlaba, be
bona isilo, ukuti, sa si kona, ka si se ko,
si ya kuza. isa. 11. 7. & 13. 3, 8, 10.
9 Naku ukwazi oku nokuqonda.
Amakanda a isikombisa a izintaba ezi
isikombisa, umfazi a hlala kuzo.
isa. 13. 1, 18.
10 A ngamakosi a isikombisa; ka se
ko a isihlanu, enye i kona, enye a i ka
fiki; nxa i si fikile nga i hlala isika-
tyana.
11 Isilo esa si kona, si nge ko, sona
lesi eyesishiyagalombili, si kuwo a isi-
kombisa; so ya ekubujisweni.
12 Izimpondo ezi ishumi owa zi bona-
yo zi ngamakosi a ishumi, a nga ka-
mkeli umbuso; kepa amkela amandhla
njengamakosi ihora linye kanye nesilo.
Dan. 7. 20. Zek. 1. 18–21. isa. 13. 1.
13 Wona a nentando inye, a si nika
isilo amandhla nobukosi bawo.
14 A ya kulwa neUndhlu, kepa
iUndhlu lo wa nqoba; ngokuba li ngu-
Mbusi wababusi, neNkosi yamakosi;
labo aba nalo ba ngababiziweyo, naba-
ketiweyo, nabesiminya. isa. 16. 14.
& 19. 16. Dut. 10. 17. 1 Tim. 6. 15.
15 Ya ti kimi, Amanzi owa wa bona-
yo, lapa si hlala kona isifebe, a ngaba-
ntu, nezixuku, nezilimi.
Isai. 8. 7. isa. 13. 7.
16 Izimpondo ezi ishumi owa zi bona-
yo, nesilo, lezi zi ya kuzonda isifebe, zi
si cite, zi senze si be ze, zi dhle inyama
yaso, zi si tyise ngomlilo.
Jer. 50. 41, 42. Hez. 16. 37–44. isa. 18. 8, 16.
17 Ngokuba uTixo u bekile ezinhlizi-
yweni zazo, ukuba zi yenze intando ya-
ke zenze intando inye, zi si nike isilo
umbuso wazo, a ze a gcwaliseke amazwi
ka Tixo. 2 Tes. 2. 11. isa. 10. 7.
18 Umfazi owa m bonayo u ngumuzi
omkulu, o nombuso pezu kwamakosi.

## ISAHLUKO 18.

EMVA kwa loku nga bona enye inge-
losi yehla ezulwini, i namandhla
amakulu; umhlaba wa kanyiswa ngo-
kukazimula kwayo. isa. 17. 1. Hez. 43. 2.
2 Ya memeza ngezwi elikulu, ya ti,
Li wile, li wile iBabulona elikulu, li
inhlalo yamademone, nendawo yomo-
ya ababi bonke, nendawo yezinyoni zo-
nke ezimbi nezinengekayo.
isa. 14. 8. Isai. 13. 21. & 34. 14.
Jer. 50. 39. & 51. 37. Mark 5. 2.
3 Ngokuba izizwe zonke zi puzile iwai-
ni lolaka lobufebe balo; amakosi omhla-
ba a pingile nalo; abatengi bomhlaba ba
fuyile ngobuningi bezinto ezinhle zabo.
isa. 14. 8. & 17. 2. Isai. 47. 15.
4 Ngezwa elinye izwi li vela ezulwini,
li ti, Pumani kulo, bantu bami, ukuba
ni nga hlanganyeli izono zalo, nokuba
ni ngamkeli ukuhlutywa kwalo.
Isai. 48. 20. 2 Kor. 6. 17.
5 Ngokuba izono zalo zi finyelele ezu-
lwini; uTixo u kumbulile okubi kwalo.
Gen. 18. 20, 21. Jer. 51. 9. Jona 1. 2.
isa. 16. 19.

6 Li vuzeni njengalo li vuzile, ni
pinde ni li nike kabili njengemisebenzi
yalo; esityeni eli telile kuso, li teleleni
kabili. Izihl. 137. 8. Jer. 50. 15, 29.
& 51. 24, 49. 2. Tim. 4. 14.
isa. 13. 10. & 14. 10. & 16. 19.

7 Njengokuzidumisa kwalo, nokuhlala
kwalo ngobumnandi, li nikeni ukuhlupeka nokudabuka; ngokuba li tyo
enhliziyweni yalo, Ngi hlala ngi inkosikazi, a ngi siye umfelokazi, a ngi so za
nga bona ukudabuka. Hez. 28. 2–8.
Isai. 47. 7, 8. Zef. 2. 15.

8 Ngaloku ku za ku fika izinhlupeko
zalo ngosuku lunye, ukufa, nokudabuka, nendhlala; li ya kutyiswa ngomlilo;
ngokuba i namandhla iNkosi uTixo e
lahlulelayo. Isai. 47. 9. Jer. 50. 34.
isa. 11. 17.

9 Amakosi omhlaba, a pinge a hlale
ngobumnandi nalo, a ya kulikalela, a li
lilele, nxa e bona umusi wokutya kwalo.
Hez. 26. 16, 17. isa. 17. 2. & 19. 3.
Jer. 50. 46.

10 E mi kude ngokwesaba ukuhlutywa kwalo, e ti Maye! maye! umuzi
omkulu iBabulona, umuzi o namandhla;
ngokuba ngehora linye ku fikile ukulahlwa kwako. isa. 14. 8.

11 Abatengi bomhlaba ba ya kulila,
ba kale ngalo ngokuba a ku ko muntu o
sa tenga impahla yabo. Hez. 27. 36.

12 Impahla yegolide, neyesiliva, neyamatye amahle, neyamaparele, neyekampokwe, neyokunsundu, neyesiliki,
neyokubomvu, nemiti yonke yekitru,
nezitya zonke zopondo lwendhlovu, nezitya zonke zemiti emihle, nezetusi, nezensimbi, nezamatye,

13 Nekinamona, neamomu, neziqolo,
nemuro, nenhlaka, newaini, namafuta,
nempupu, nokolweni, nezinkomo, nezimvu, namahashi, nezinqola, nezigqili,
nemipefumlo yabantu. Hez. 27. 13.

14 Izitelo eya zi tandayo enhliziyo
yako zi mukile kuwe, nako konke okuhle nokukazimulayo ku citekile u nga
bi nako, a u so za wa ku fumana.

15 Abatengileyo nga loku, aba fuyile
ngalo, ba za kuma kude ngokwesaba
ukuhlutywa kwalo, be lila, be kala,

16 Be ti, Maye! maye! umuzi omkulu, owembete ikampokwe, nokunsundu,
nokubomvu, owa hloba ngegolide na
ngamatye amahle, ngamaparele;
isa. 17. 4.

17 Ngokuba ngehora linye umcebo o
ngaka u citekile. Amakosi emikumbi
yonke, nabo bonke aba hamba emkunjini, nabantu bolwandhle, naba nemisebenzi elwandhle, bema kude,
Hez. 27. 29.

18 Ba memeza, be bona umusi wokutya kwalo, ba ti, Umupi umuzi o njega lomuzi omkulu? Hez. 27. 30, 31.

19 Ba tela utuli emakanda abo, ba memeza, be lila, be kala, be ti, Maye!
maye! umuzi omkulu, aba cebile ngawo bonke aba nemikumbi elwandhle
ngenxa yobuhle bawo! ngokuba ngehora linye li citekile. Josh. 7. 6.
1 Sam. 4. 12. Jobe 2. 12. Hez. 27. 30.

20 Tokozani ngawo, wena zulu, nani
abangcwele, nabapostoli, nabaprofeti;
ngokuba uTixo u ni pindisele kuwo.
Jer. 51. 48. Luk. 11. 49, 50.

21 Kwa ti ingelosi e namandhla ya
fukula itye, kwangati itye elikulu lokusila, ya li ponsa pakati kolwandhle, ya
ti, Ku njalo lomuzi omkulu iBabulona
wo ponswa, u nga be u sa funyaniswa.
Jer. 51. 64.

22 Izwi labatyaya ugubu, nelabahlabeleli, nelababeta amagendhle netilongo a li sa yi kuzwakala kuwe futi;
abalumbi bemisebenzi a ba sa yi kufunyaniswa kuwe futi namunye; ukugaya etyeni lokusila a ku sa yi kuzwakala kuwe futi; Isai. 24. 8. Jer. 25. 10.
Hez. 26. 13.

23 Ukukanya kwesibani a ku sa yi
kukanya pakati kwako futi; izwi lomyeni nomakoti a li sa yi kuzwiwa
kuwe futi; ngokuba abatengayo kuwe
ba be izikulu zomhlaba; ngokuba ngokutakata kwako izizwe zonke zedusiswe. Jer. 7. 34. & 16. 9. & 33. 11.
Isai. 23. 8. 2 Ama. 9. 22. Nah. 3. 4.

24 Kwa funyaniswa pakati kwalo
igazi labaprofeti, nelabangcwele, nelabo
bonke aba bulewe emhlabeni.
Jer. 51. 49.

## ISAHLUKO 19.

EMVA kwa loku ngezwa, kwangati
izwi elikulu lesixuku esikulu ezulwini, si ti, Aleluya; ukunqoba, nobukosi, nodumo, namandhla, ku ngokuka
Tixo wetu; isa. 4. 11. & 7. 10.
& 11. 15. & 12. 10.

2 Ngokuba ukwahlula kwake ku qinisile ku lungile; ngokuba u lahlile isifebe esikulu esonakalisa umhlaba ngobufebe baso, u li pindisele igazi lezincekn zake kuso isandhla saso. Dut. 32. 43.
isa. 6. 10. & 16. 7. & 18. 20.

3 Sa pinda sa ti ngokwesibili, Aleluya,
umusi waso wenyuka ku ze ku be pa-
kade. Isai. 34. 10. isa. 14. 11. & 18. 9, 18.
4 Amalunga amashumi amabili nane,
nezidalwa ezine, za kotama, za m dumi-
sa uTixo owa e hlala esihlalweni sobu-
kosi, zi ti, Ameni; Aleluya.
isa. 4. 4, 6, 10. & 5. 14.
5 Izwi la puma esihlalweni sobukosi,
li ti, Dumisani uTixo wetu nina nonke,
zinceku zake nani eni m esabayo, aba-
ncane nabakulu. Izihl. 134. 1. & 135. 1.
isa. 11. 18.
6 Ngezwa, kwangati izwi lesixuku
esikulu, li njengezwi lamanzi amaningi,
na njengezwi lokuduma okukulu, li ti,
Aleluya; ngokuba iNkosi uTixo uSo-
mandhla i ya busa. Hez. 1. 24. & 43. 2.
isa 11. 15.
7 A si jabule, si tokoze, si m bonge;
ngokuba umtyado weUndhlu u fikile,
umkalo u zilungisele. Mat. 22. 2. & 25. 10.
2 Kor. 11. 2.
8 Wa piwa ukuba embate indwangu
ika kampokwe, enhle e kazimulayo,
ngokuba indwangu ika kampokwe i
ngukulunga kwabangcwele. Hez. 16. 10.
isa. 3. 18.
9 I tyo kimi i ti, Loba, u ti, Ba bu-
sisiwe abamenyelweyo emtimbeni we-
Undhlu. I ti kimi, Lawa a ngamazwi
a isiminya ka Tixo. Luk. 14. 15.
isa. 21. 5. & 22. 6.
10 Nga kotama nga sezinyaweni zayo
ukudumisa. Ya ti kimi, Musa ukwe-
nza njalo; ngi inceku kanye nawe, ngi
ngowabazalwane bako, aba nokuqinisa
kuka Jesu; m dumise uTixo; ngokuba
ukuqinisa kuka Jesu ku ngumoya wo-
kuprofeta. isa. 22. 8, 9.
11 Nga bona izulu li vulekile; kwa
ku kona ihashi elimhlope, naye o kwele
pezu kwalo, o tiwa oTembekayo noSi-
minya; ngokulunga u yahlula, a lwe.
isa. 3. 14. & 6. 2. & 15. 5.
12 Amehlo ake a e njengelangabi lo-
mlilo; kwa ku kona ekanda lake imi-
qele eminingi; wa e negama elilotyiwe-
yo, eli ngaziwa muntu, uyena kupela.
isa. 1. 14. & 2. 17, 18. & 6. 2.
13 Wembete ingubo e cwiliswe egazi-
ni; igama lake li tiwa, uLizwi ka Tixo.
Isai. 63. 2, 3. John. 1. 1.
14 Amabuto a sezulwini a m landela,
e kwele pezu kwamahashi amhlope,
embete ikampokwe elimhlope, elihle.
isa. 14. 20.
15 Ku puma emlonyeni wake inke-
mba ebukali, ukuba a tyaye izizwe nga-
yo; u ya kuzibusa ngentonga yensi-
mbi; u ya kunyatela isikamo sevini lo-
laka lwentukutelo ka Tixo uSoma-
ndhla. Isai. 11. 4. 2 Tes. 2. 8.
isa. 1. 16. & 2. 27.
16 U negama li lotyiwe engutyeni ya-
ke na setangeni lake, eli ti, iNkosi ya-
makosi noMbusi wababusi.
Dan. 2. 47. 1 Tim. 6. 15.
17 Nga bona ingelosi e mi elangeni;
ya memeza ngezwi elikulu, i ti kuzo zo-
nke izinyoni ezindizayo pakati ezulwi-
ni, Yizani, ni butane edilini elikulu li-
ka Tixo; Hez. 39. 17.
18 Ukuba ni dhle inyama yamakosi,
nenyama yezinduna, nenyama yaba na-
mandhla, nenyama yamahashi neyaba
kwele pezu kwawo, nenyama yabo bo-
nke abakululekileyo naba izigqili, aba-
ncane nabakulu. Hez. 39. 18, 20.
19 Nga bona isilo, namakosi omhlaba,
namabuto awo a butene ukulwa naye
owa e kwele ehashini namabuto ake.
isa. 16. 16.
20 Isilo sa banjwa kanye nomprofeti
wamanga, owenza imimangaliso pambi
kwaso, a bedusa ngayo abamkelayo
upau lwesilo; nabadumisayo umfaneki-
so waso. Labo bobabili ba ponswa be
sezwa ecibini lomlilo eli vuta isolufa.
isa. 13. 12, 15. & 14. 10. & 16. 13. & 20. 10.
& 21. 8.
21 Abaseleyo ba bulawa ngenkemba
ya lowo owa e kwele ehashini, eya pu-
ma emlonyeni wake; izinyoni zonke za
suta inyama yabo.

## ISAHLUKO 20.

NGA bona ingelosi yehla ezulwini i
pete isihlutulelo somgodi o nge na-
mkaulo, nekatango esandhleni sayo.
isa. 1. 18. & 9. 1.
2 Ya m bamba udrako, inyoka enda-
la, e nguDiaboli uSatani, ya m bopa
iminyaka e inkulungwane, isa. 12. 9.
2 Pet. 2. 4.
3 Ya m ponsa emgodini o nge na-
mkaulo, ya m valela, ya beka upau pe-
zu kwake, ukuba a nga be e sedusa izi-
zwe, i ze i pele iminyaka e inkulu-
ngwane, emva kwa loku nga e kunyu-
lwe isikatyana. Dan. 6. 17.
4 Nga bona izihlalo zobukosi, ba hlala
pezu kwazo, ba piwa ukwahlula, nga
bona nemipefumlo yaba be nqunyiwe
amakanda abo ngokuqinisa kuka Jesu,
na ngezwi lika Tixo; nga bona naba

nga dumisanga isilo, nomfanekiso waso,
aba ngamkelanga upau lwaso emabu-
nzini abo, na sezandhleni zabo; ba hla-
la ba busa noKristu iminyaka e inkulu-
ngwane. Dan. 7. 9, 22, 27. Mat. 19. 28.
1 Kor. 6. 2, 3. isa. 6. 9. & 15. 16.
5 Kepa abanye kwabafileyo a ba pila-
nga ya za ya pela iminyaka e inkulu-
ngwane. Loku ku ngukuvuka koku-
qala.
6 U busisiwe, u ingcwele yena o hla-
nganyela ukuvuka kokuqala; ukufa
kwesibili a ku namandhla pezu kwaba-
njalo; kepa ba ya kuba abapristi baka
Tixo na baka Kristu, ba buse naye imi-
nyaka e inkulungwane. isa. 2. 11. & 21. 8.
Isai. 61. 6. 1 Pet. 2. 9.
7 Lapo se i pelile iminyaka e inkulu-
ngwane, uSatani u ya kutukululwa
ekubotyweni kwake;
8 A pumele ukwedusa izizwe ezi se-
magumbini amane omhlaba uGogi no-
Magogi, a zi butele ekulweni; ukuma
kwazo ku njengesihlabati sa selwa-
ndhle ngokubalwa. Hez. 38. 2. & 39. 1.
isa. 16. 14.
9 Ba kupukela etafeni lomhlaba, ba
haqa ikamu labangcwele, nomuzi ota-
ndiweyo; kwehla umlilo kuTixo, u vela
ezulwini, wa ba qeda.
Isai. 8. 8. Hez. 38. 9, 16.
10 Kwa ti uSatani owa bedusayo wa
ponswa ecibini lomlilo nesolufa, lapo ku
kona isilo nomprofeti wamanga; ba ya
kuhlutywa imini nobusuku ku ze ku be
pakade. isa. 14. 10, 11. & 19. 20.
11 Nga bona isihlalo sobukosi esikulu
esimhlope, naye o hlezi kuso, okwa ba-
lekela ubuso bake izulu nomhlaba, a ku
funyanisanga indawo. isa. 21. 1. Dan. 2. 35.
12 Nga bona abafileyo, abakulu na-
bancane, be mi pambi kuka Tixo; izi-
ncwadi za penywa; nenye incwadi ya
penywa, e incwadi yokupila; abafileyo
bahlulwa nga loku oku lotyiweyo ezi-
ncwadini, njengemisebenzi yabo.
Dan. 7. 10. & 12. 1. isa. 3. 5. ‖ Jer. 17. 10.
Mat. 16. 27. Rome 2. 6. isa. 2. 23.
13 Ulwandhle lwa nikela abafileyo
aba be kulo; ukufa nehaidese kwa ni-
kela abafileyo aba be kuko; bahlulelwa
bonke njengemisebenzi yabo. isa. 6 8.
14 Ukufa nehaidese kwa ponswa eci-
bini lomlilo. Loku ku ukufa kwesibili.
1 Kor. 15. 26, 54, 55.
15 O nga funyaniswanga e lotyiwe
encwadini yokupila wa ponswa ecibini
lomlilo. isa. 19. 20.

ISAHLUKO 21.

NGA bona izulu elitya nomhlaba omu-
tya; ngokuba izulu lokuqala no-
mhlaba wokuqala wa be u dhlulile; a
ku se ko nolwandhle.
Isai. 65. 17. & 66. 22. 2 Pet. 3. 13. isa. 20. 11.
2 Nga bona umuzi ongcwele, iJeru-
salema elitya, wehla ezulwini kuTixo, u
lungisiwe njengomakoti e hlobele indo-
da yake. Isai. 52. 1.
Heb. 11. 10. isa. 3. 12. Isai. 61. 10.
3 Ngezwa izwi elikulu li vela ezulwi-
ni, li ti, Bheka, utente ka Tixo u kona
kubantu u ya kuhlala nabo, ba be aba-
ntu bake, yena uTixo a be nabo, a be
uTixo wabo. Levi 26. 11, 12.
4 uTixo u ya kwesula izinyembezi
emehlweni abo; a ku sa yi ku ba ko
ukufa, nokudabuka, nokukala, noku-
hlupeka a ku sa yi ku ba ko; ngokuba
okokuqala ku dhlulile.
isa. 7. 17. & 20. 14. Isai. 35. 10. & 65. 19.
5 Wa tyo yena owa e hlala esihlalweni
sobukosi, wa ti, Bheka, ngi kwenza ko-
nke ku be kutya. Wa ti, Loba; ngo-
kuba lawamazwi a isiminya, a qinisile.
isa. 4. 2, 9. & 5. 1. & 20. 11. 2 Kor. 5. 17.
6 Wa ti kimi, Kwenziwe. Ngi ngu-
Alfa noOmega, ukuqala nokupela Ngi
ya kumnika owomileyo, ukuba a puze
ngesihle emtonjeni wamanzi okupila.
isa. 1. 8. & 16. 17. & 22. 13. Isai. 55. 1.
John. 4. 10, 14. & 7. 37.
7 O nqobayo u ya kulidhla ifa la loku;
ngo ba uTixo wake, yena a be umntwa-
na wami. Zek. 8. 8. Heb. 8. 10.
8 Kepa amagwala, nabangakolwayo,
nabanengekayo, nababulali, nezifebe,
nabatakati, nabakonzayo izitombe, nabo
bonke aba qamba manga, ba ya kwabe-
lwa indawo ecibini eli vuta umlilo neso-
lufa, oku ngukufa kwesibili. Gal. 5. 20.
Ef. 5. 5. 1 Tim. 1. 9. isa. 20. 14, 15. & 22. 15.
9 Kwa fika enye ingelosi kuzo ezi isi-
kombisa, ezi namagaba a isikombisa a
gcwele izinhlupo ezi isikombisa ezoku-
pela, ya kuluma nami, ya ti, Woza lapa,
ngo ku bonisa umakoti, umka Undhlu.
isa. 15. 1.
10 Ya muka nami, ngi nomoya, ya
ngi zisa entabeni enkulu ende; ya ngi
bonisa umuzi ongcwele, iJerusalema,
wehla ezulwini kuTixo.
isa. 17. 3. Hez. 48. 31–34.
11 U nokukazimula kuka Tixo; uku-
kanya kwawo kwa ku njengetye elihle
kakulu, njengetye ijasipi elikanyisa
okwesibuko, isa. 22. 5.

12 U nogange olukulu, olupakami-
leyo; u namasango a ishumi nambili,
nezingelosi ezi ishumi nambili emasa-
ngweni, namagama a lotyiwe pezu
kwawo, a ngamagama ezizwe zamado-
dana ka Israeli;
13 Ngasempumalanga amasango ama-
tatu, na ngasenyakato amasango ama-
tatu, na ngaseningizimu amasango ama-
tatu, na ngasentyonalanga amasango
amatatu.
14 Ugange lomuzi lwa lu namatye
okusekela a ishumi nambili, a e kona
kuwo amagama abapostoli aba ishumi
nambili beUndhlu. Ef. 2. 20.
15 Yona eya kuluma nami ya i nohla-
nga lwegolide lokulinganisa, ukuba i li-
nganise umuzi, namasango awo noga-
nge lwawo.
Hez. 40. 3. Zek. 2. 1. isa. 11. 1.
16 Umuzi wakiwe ngamagumbi ama-
ne, ubude bawo bu lingene nobubanzi
bawo. Ya linganisa umuzi ngohlanga,
amastadiu a izinkulungwane ezi ishumi
nambili; ubude nobubanzi nokupakama
kwawo ku lingene.
17 Ya linganisa ugange lwawo, izi-
ngalo ezi ikulu namashumi amane na-
ne, isilinganiso somuntu, esengelosi.
18 Ugange lwawo lwakiwa ngejasipi;
umuzi wakiwa ngegolide elihle, li nje-
ngesibuko esihle.
19 Izisekelo zogange lomuzi za vunu-
liswa ngawo onke amatye amahle. Isi-
sekelo sokuqala sa si ijasipi; esesibili,
isafeiro; esesitatu, ikalkedoni; esesine,
isimaragido; Isai. 54. 11.
20 Esesihlanu, isardoniki; esesitupa,
isardio; esesikombisa ikrusoliti; esesi-
shiyagalombili iberule; esesishiyagalo-
lunye, itopazi; eseshumi ikrusoprasu;
eseshumi nanye, ijakinto; eseshumi na-
mbili, iametiste.
21 Amasango a ishumi nambili a nga-
maparele a ishumi nambili; ilelosango
la li iparele; indhlela yomuzi ya i igo-
lide elihle, li njengesibuko esicwebileyo.
isa. 22. 2.
22 A ngi bonanga itempeli kuwo;
ngokuba iNkosi uTixo uSomandhla, i
itempeli lawo, neUndhlu.
John. 4. 23.
23 Umuzi a u dingi ilanga nenyanga
ukuba i kanye pakati kwawo; ngokuba
ukukazimula kuka Tixo ku ya u kanyi-
sa, neUndhlu li ngukukanya kwawo.
Isai. 24. 23. & 60. 19, 20. isa. 22. 5.
24 Izizwe zi ya kuhamba ngokukanya
kwawo; amakosi omhlaba a ya zisa
kuwo ubukosi bawo nodumo lwawo.
Isai. 60. 3. & 66. 12.
25 Amasango awo a ka yi kuvalwa
emini; (a bu ko ubusuku kona;)
Isai. 60. 11, 20. Zek. 14. 7. isa. 22. 5.
26 Ba ya kuzisa kuwo ubukosi nodu-
mo lwezizwe.
27 A ku yi kungena nanye into embi,
neyenza okunengekayo nokubi; kupela
abalotyiweyo encwadini yokupila ye-
Undhlu. Isai. 35. 8. & 52. 1. & 60. 21.
Joeli 3. 17. isa. 22. 14, 15. Fil. 4. 3.
isa. 3. 5.

## ISAHLUKO 22.

WA ngi bonisa umfula wamanzi oku-
pila, u gcwebile njengekrustalo, u
vela esihlalweni sobukosi sika Tixo ne-
Undhlu. Hez. 47. 1. Zek. 14. 8.
2 Pakati kwendhlela yawo nomfula,
ezinkunjini zombili, kwa ku kona umu-
ti wokupila, u tela izitelo ezi ishumi na-
mbili, u tela izitelo zawo izinyanga
ngezinyanga; amaqabunga omuti a
ngawokusindisa izizwe. Hez. 47. 12.
isa. 21. 21, 24. Gen. 2. 9.
3 A ku sa yi kuba kona ukuqalekisa;
isihlalo sobukosi sika Tixo neUndhlu
si ya kuba kona kuwo; izinceku zake
zi ya kumkonza,
Zek. 14. 11. Hez. 48. 35.
4 Zi bone ubuso bake; igama lake li
ya kuba emabunzini azo. Mat. 5. 8.
1 Kor. 13. 12. 1 John. 3. 2. isa. 14. 1.
5 Ubusuku a bu sa yi kuba kona; a
ba yi kudinga ukukanya kwesibani no-
kukanya kwelanga; ngokuba iNkosi
uTixo i ya kubakanyisela; ba ya kubu-
sa ku ze ku be pakade. isa. 21. 23, 25.
Izihl. 36. 9. & 84. 11. Dan. 7. 27.
Rome 5. 17. 2 Tim. 2. 12.
6 Ya ti kimi, Lawamazwi a isiminya,
a qinisile; iNkosi uTixo wabaprofeti
abangcwele ya tuma ingelosi yayo, uku-
ba i bonise izinceku zayo loko oku za
kwenzeka masinyane.
isa. 1. 1. & 19. 9. & 21. 5.
7 Bheka, ngi yeza masinyane; u bu-
sisiwe o gcinayo amazwi okuprofeta
kwa lencwadi. isa. 1. 3. & 3. 11.
8 Mina Johane ngi uye owezwa wa
bona loku; lapo ngezwa nga bona, nga
kotama pansi, ukuba ngi dumise pambi
kwezinyawo zengelosi eya ngi bonisa
loku. isa. 19. 10.
9 Ya ti kimi, Musa ukwenza njalo;
ngi inceku kanye nawe nabazalwane

bako abaprofeti, nabagcinayo amazwi a
lencwadi; m dumise uTixo.
10 Ya ti kimi, U nga namatelisi ngo-
pau amazwi okuprofeta kwa lencwadi;
ngokuba isikati si seduze. Dan. 8. 26.
& 12. 4, 9. isa. 1. 3. & 10. 4.
11 O nga lungile a ka hlale e nga
lungile; o nensila a hlale e nensila;
olungileyo a hlale e ingcwele.
Hez. 3. 27. Dan. 12. 10. 2 Tim. 3. 13.
12 Bheka, ngi yeza masinyane; ngi za
nokuvuza kwami, ukuba ngi m nike
ilowo njengomsebenzi wake.
Isai. 40. 10. & 62. 11. isa. 20. 12.
13 Ngi nguAlfa noOmega, owokuqala
nowokupela, ukuqala nokupela.
Isai. 41. 4. & 48. 12. isa. 1. 8, 11.
14 Ba busisiwe abagcinayo imiyalo
yake, ba ze ba be nendawo emtini wo-
kupila, ba ngene emzini ngamasango.
Dan. 12. 12. 1 John. 3. 24. isa. 21. 27.
15 Ngapandhle ku kona izinja, naba-
takati, nezifebe, nababulali, nabakonza
izitombe, nabo bonke aba ku tandayo
naba kwenzayo okubi. 1 Kor. 6. 9.
Gal. 5. 21. Kol. 3. 6. isa. 21. 8. Fil. 3. 2.
16 Mina Jesu ngi tumile ingelosi yami
ukuqinisa loku kini emabandhleni. Ngi
impande nenzalo ka Davida, inkanyezi
ekazimulayo yokusa.
isa. 1. 1. & 2. 28. & 5. 5. Imib. 24. 17.
Zek. 6. 12. 2 Pet. 1. 19.
17 uMoya noMakoti ba tyo ba ti,
Woza. Naye ozwayo a ka tyo ukuti,
Woza. A keze owomileyo. Otandayo
ka tabate amanzi okupila ngesihle.
isa. 21. 2, 6. Isai. 55. 1. John. 7. 37.
18 Ngi ya qinisa kubo bonke abezwayo
amazwi okuprofeta kwa lencwadi, Uma
umuntu enezela kuwo, uTixo u ya kwe-
nezela kuye izinhlupo ezi lotyiwe ku
lencwadi; Dut. 4. 2. & 12. 32.
19 Uma umuntu e pungula kuwo ama-
zwi encwadi ya lokukuprofeta, uTixo u
ya kupungula ukwabelwa kwake emti-
ni wokupila, na semzini ongcwele, ko-
kulotyiwe ku lencwadi. Eks. 32. 33.
isa. 3. 5. & 13. 8. & 21. 2.
20 U tyo oqinisayo loku, u ti, Yebo,
ngi yeza masinyane; Ameni. Yebo,
yiza, Nkosi Jesu. 2 Tim. 4. 8.
21 Umusa weNkosi uJesu Kristu ma
u be kubo bonke abangcwele. Ameni.
Rome 16. 20, 24. 2 Tes. 3. 18.





## ISIKATI, IZAHLUKO ZASO NGOKWABAJUDA.

Isilindo sokuqala ku qala ekutyoneni kwelanga ku ze ku be 10 P. M.
Isilindo esi pakati..........................10 P. M. " " 2 A. M.
Isilindo sika kusasa.......................2 A. M. " " ukupuma kwelanga.

Ukusa ku suke ekupumeni kwelanga ku ze ku be ku nga ti 10 A. M.
Ukufudumala kosuku.......................10 A. M. ku nga ti 3 P. M.
Ukupola kosuku..............................3 P. M. ku ze ku be ukutyona kwelanga.

### UBUSUKU (ITESTAMENTE ELITYA).

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Isilindo sokuqala | ku suke | 6 P. M. | ku ze ku be | 9 P. M. |
| Isilindo sesibili | " | 9 P. M. | " " | 12 P. M. |
| Isilindo sobutatu | " | 12 A. M. | " " | 3 P. M. |
| Isilindo sobune | " | 3 A. M. | " " | 6 A. M. |

### USUKU (ITESTEMENTE ELITYA).

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Ihora lokuqala | ku suke | 6 A. M. | ku ze ku be | 7 A. M. |
| Ihora lobutatu | " | 8 A. M. | " " | 9 A. M. |
| Ihora lesitupa | " | 11 A. M. | " " | 12 A. M. |
| Ihora lesishiyagalolunye | " | 2 P. M. | " " | 3 P. M. |
| Ihora leshumi nanye | " | 4 P. M. | " " | 5 P. M. |

## IMALI (ITESTAMENTE ELIDALA).

### ISILIVA.

| | £. | S. | D. |
|---|---|---|---|
| iGera ku lingene | 0 | 0 | 1.25 |
| amaGera a ishumi a lingene neBeka | 0 | 1 | 1.75 |
| amaBeka amabili a lingene neShekeli | 0 | 2 | 3.5 |
| amaShekeli a ngamashumi a isitupa a lingene *neMane* | 5 | 14 | 7. |
| amaMane a ngamashumi a isihlanu a lingene *neTalenta* | 342 | 3 | 9. |

## IMALI (ITESTAMENTE ELIDALA).

### IGOLIDE.

| | £. | S. | D. |
|---|---|---|---|
| iGera ku lingene | 0 | 0 | 1.3687 |
| amaGera a ishumi a lingene *neBeka* | 0 | 1 | 1.6875 |
| amaBeka amabili a lingene *neShekeli* | 0 | 2 | 3.375 |
| amaShekeli a ngamashumi a isitupa a lingene *neMane* | 5 | 14 | 0.75 |
| amaMane a ngamashimi a ishlanu a lingene *neTalenta* | 342 | 3 | 9. |
| iDrame, imali la sePersia ku lingene | 1 | 1 | 10. |

## IMALI (ITESTAMENTE ELITYA.)

| | £. | S. | D. |
|---|---|---|---|
| Uhlamvu lwesiliva (*Argurion*) ku lingene | 0 | 2 | 3.5 |
| Uhlamvu lwesiliva (*Drakma*) | 0 | 0 | 7. |
| Upeni imali lesiliva (*Denarius*) | 0 | 0 | 7. |
| Ifadingi imali yedibilitye (*Assarion*) | 0 | 0 | 0.75 |
| Ifadingi imali yedibilitye (*Quadrans*) | 0 | 0 | 0.2 |
| Imite, imalana (*Lepton*) | 0 | 0 | 0.1 |

## IZISINDO, NGOKWABAJUDA.

| | LBS. | OZ. | DRAM. | GRS. |
|---|---|---|---|---|
| iGera ku lingene | 0 | 0 | 0 | 12.62 |
| amaGera a ishumi a lingene neBeka | 0 | 0 | 4 | 17. |
| amaBeka amabili a lingene neShekili | 0 | 0 | 9 | 7. |
| amaShekeli a ngamashumi a isitupa a iMane | 2 | 2 | 10 | 0. |
| amaMane a ngamashimi a isitupa a lingene neTalenta | 129 | 15 | 0 | 0. |

## IZILINGANISO, NGOKWABAJUDA.

| | YDS. | FT. | IN. |
|---|---|---|---|
| Isilinganiso somunwe oku tiwa (*iDigite*) ku lingene | 0 | 0 | 0.79 |
| Isilinganiso sesanhla esi amaDigite amane | 0 | 0 | 3.17 |
| iSpani isilinganiso sezanhla ezintatu | 0 | 0 | 9.52 |
| iKubiti eli amaSpani amabili | 0 | 1 | 7.05 |
| amaKubiti a isitupa (*iReed*) | 0 | 9 | 6.31 |
| iStadiu | 202 | 0 | 9. |
| iMile | 1618 | 0 | 0. |

